بيان معاني
القرآن الكريم
بالغة الأكانية (الأشانتية)

# بيان معاني
# القرآن الكريم
## باللغة الأكانية - الأشانتية

هارون إسماعيل

موسوعة القرآن الكريم
QuranEnc.com

بيان معاني القرآن الكريم باللغة الأكانية (الأشانتية)

# Kuran Nkyerɛaseɛ nkyerɛkyirɛ wɔ Akan - Asante kasa mu

**Harun Ismail**

موسوعة القرآن الكريم
QuranEnc.com

ح جمعية الدعوة والإرشاد وتوعية الجاليات بالربوة، ١٤٤٥هـ
فهرسة مكتبة الملك فهد الوطنية أثناء النشر

إسماعيل، هارون
بيان معاني القرآن - الأكاني (الأشانتي) . / هارون إسماعيل؛
جمعية خدمة المحتوى الإسلامي باللغات - ط١.. - الرياض، ١٤٤٥هـ
٩٦٨ ص ؛ ١٤ x ٢١ سم

ردمك : ٤-٩٧-٨٣٨٢-٦٠٣-٩٧٨

١ - القرآن - أ. جمعية خدمة المحتوى الإسلامي باللغات (مترجم)
ب. العنوان
ديوي ٢٢١،٤ ١٤٤٥/٢١٥٤

الطبعة الثانية ١٤٤٦ هـ Nwoma yi atwerɛ a ɛdikan 1446
للتحقق من التحديثات

2023-08-16 (V1.0.3)
للتواصل: info@quranenc.com

نحو توفير تفاسير وتراجم موثوقة لمعاني القرآن بلغات العالم

المحتوى الإسلامي

جمعية الربوة

# مقدمة

القرآن الكريم هو كلام الله رب العالمين وخالقهم، أنزله على خاتم الأنبياء والمرسلين محمد ﷺ ليبين للبشرية الغاية من خلقهم، ولهدايتهم إلى ما فيه سعادتهم في الدنيا والآخرة، وتخليصهم من الشقاء الأبدي بعد الموت، وهو آخر الكتب الإلهية نزولاً، مصدقا لها، وناسخا لشرائعها.

والقرآن الكريم آية ومعجزة أبدية، وهو دليل على نبوة رسول الله محمد ﷺ، تحدى الله الإنس والجن على أن يأتوا بمثله بل ولو بسورة منه، فعجزوا عن ذلك.

لم تصل إليه يد التحريف والتبديل منذ نزوله قبل أكثر من ١٤٠٠ سنة، وسيبقى محفوظاً باللغة العربية التي نزل بها، حيث تكفل الله سبحانه وتعالى بحفظه الى آخر الزمان.

والقرآن الكريم هو المصدر الرئيس للإسلام، والدستور الذي ينظم حياة البشر ويحكمها في كل زمان ومكان، يدعو إلى عبادة الإله الخالق وحده، ويبين ما يحتاجه الإنسان لمعرفة ربه ودينه، وبداية خلق الكون، وأطوار خلق الإنسان، ويخبر عن غيوب ماضية ومستقبلة، وعن قصص أنبياء سابقين عليهم السلام، وكيف نصرهم الله وأهلك أعداءهم، وفيه أصول العبادات والمعاملات والدعوة إلى الأخلاق المحمودة، والتحذير من الأخلاق المذمومة، والمصير في الآخرة؛ إما الجنة دار المؤمنين وإما النار دار الظالمين والكافرين.

ولأهمية هذا الكتاب العظيم الذي أنزله الله باللغة العربية، وأمر بإبلاغه للبشرية؛ يطيب لنا -أيها القارئ الكريم- أن نقدم لك ترجمة لمعانيه بلغتك، تسهيلاً لفهمه وتحقيقاً لتبليغه، وقد بذل فريق العمل جهده في فهم معانيه وترجمتها، مع العلم اليقيني أنه مهما بلغت دقة الترجمة فستظل قاصرة عن أداء المعاني العظيمة التي يدل عليها نص القرآن الكريم المعجز الذي يفوق أي عمل بشري، ومن أراد أن يقف على مزيد من الحقائق التي جاء بها القرآن الكريم؛ فنوصيه بتعلم اللغة العربية التي نزل بها.

وسلام على المرسلين، والحمد لله رب العالمين.

موسوعة القرآن الكريم

يمكنك الإطلاع على معاني القرآن الكريم بلغتك من خلال مسح الرمز المرئي (QR Code) بكاميرا الهاتف

•يسعدنا أن نستقبل مقترحاتكم وملاحظاتكم لتطوير الترجمة من خلال نافذة الملاحظات الموجودة أمام كل آية في موقع موسوعة القرآن الكريم

**(www.quranenc.com)**

وعند الرغبة في التواصل معنا يمكن مراسلتنا عبر البريد الإلكتروني:

**info@quranenc.com**

# Nnianimu

Kur'aani kronkron yɛ Onyankopɔn asɛm, wiase nyinaa ne wɔn Bɔfo wura. Ɔsiane maa akɔmhyɛfoɔ ne asomafoɔ kaakyire, Muhammad, (Nyankopɔn nhyira ne n'asomdwoeɛ nka no), sɛneɛ ɔdebɛda botaeɛ nti a ɔbɔɔ adasamma adi akyerɛ wɔn, na ɔde akyerɛ wɔn kwan akɔ nea ɛde anigyeɛ bɛbrɛ wɔn wɔ wiase yi ne awieɛberɛ (atemmuada) mu, na wagye wɔn afiri daa amanehunu mu wɔ owuo akyi. Na ɛyɛ Onyankopɔn nwoma a ɛtwa tɔɔ a wɔasiane, dehyɛ mu den, na ɔde apepa mmrasɛm.

Kur'aan Kronkron no yɛ daa nsɛnkyerɛnne ne anwanwadeɛ, na ɛyɛ adanseɛ a ɛkyerɛ adiyisɛm a ɛwɔ Allah somafoɔ Muhammad so (Allah nhyira ne n'asomdwoeɛ nka no),Onyankopɔn twaa adasamma ne jinn mpoa sɛ wɔnfa biribi a ɛte sɛ ɛno mmra, anaa mpo surah bi ɛfiri mu, nanso wɔantumi anyɛ saa.

Nsa a wɔdekyinkyim na wɔdesesa no nnuruu ne nkyɛn firi berɛ a wɔsianeeɛ bɛboro mfeɛ 1,400 a atwam ni, na ɛbɛkɔ so akora no wɔ Arabic kasa a wɔdesianeeɛ no mu, sɛdeɛ Ade Nyinaa so Tumfoɔ Nyankopɔn ahwɛ sɛ wɔbɛkora no akɔsi mmerɛ awieeɛ no.

Kur'aan Kronkron no ne Islam fibea titire, ne mmarasɛm a ɛsiesie adasamma abrabɔ na wɔde di wɔn ntam asɛm wɔ berɛ ne beaɛ biara mu. ɛfrɛ (onipa) kɔ Onyankopɔn kropɛ a ɔbɔɔ adeɛ no som  so, na ɛkyerɛkyerɛ deɛ ehia onipa a ɛbɛma wahu n'Awurade ne ne som mu, ne wiase abɔdeɛ mfitiaseɛ, ne gyinapɛn ahoroɔ wɔ onipa mmɔeɛ mu, na ɛbɔ nsumaeɛ mu nsɛm a atwam ne neɛ ɛbɛsi daakye ho amaneɛ, ɛne akɔmhyɛfoɔ adikanfoɔ no abakwasɛm, (Allah asomdwoeɛ nka wɔn), ɛne sɛneɛ Allah boa wɔn na ɔsɛee wɔn atamfonom, na nyamesom ne nnipa ho nkutahodie fapem wɔ mu, ne suban pa nnipa ani sɔ ho dawubɔ, ne ahwɛyie ɛfa suban bɔne a wɔkasa tia ho, ne tenaberɛ a ɛwɔ awieɛberɛ no mu, sɛ ɛyɛ soro aheman mu; ɛyɛ agyedifoɔ fie anaasɛ ogya dareɛ no mu; ɛyɛ asisifoɔ ne abonniayɛfoɔ fie.

Ɛnam hia a nwoma kɛseɛ yi a Onyankopɔn daa no adi wɔ Arabic kasa mu ho hia, na ɔhyɛɛ sɛ yɛnka mu nsɛm nkyerɛ adesamma nti, ɛyɛ yɛn ani agye - ɔkenkanfoɔ ɔyɛmyɛfoɔ - sɛ yɛde ne nkyerɛaseɛ nkyerɛaseɛ bɛma wo wɔ wo kasa mu, sɛdeɛ ɛbɛyɛ a ne nteaseɛ ne ne dawubɔ ɛbɛyɛ mmerɛ. Na yɛ adwumayɛfo abɔ mmɔden fa ne nkyerɛase ase ne nkyerɛ ase, a wunim pɛfee yie sɛ ɛmfa ho sɛnea nkyerɛase no yɛ nokware no, ɛbɛda so ara atɔsene wɔ ntease akɛse a Kur’aan Kronkron no mu anwonwade nkyerɛwee no kyerɛ no mu, a ɛboro onipa biara so no ho adeyɛ, ne obiara a ɔpɛ sɛ ogyina nokwasɛm pii so Yɛkamfo kyerɛ no sɛ ɔnsua Arabic kasa a wɔdaa no adi wɔ mu no.

Na Allah asomdwoe nka Asomafoɔ no, na aseda nyinaa nka Allah, Abɔdeɛ nyinaa Awurade no.

Kur'aan Kronkron Ɛyɛ Nimdeɛ dodoɔ nwoma.
Wobɛtumi afa (QR koodu) yi so ahwɛ Kur’aan Kronkron no nkyerɛaseɛ nkyerɛaseɛ wɔ wo kasa mu.
•Yɛn ani gye sɛ yɛbɛnya mo adwenkyerɛ ne mo nsusuɛ a mobɛka sɛdeɛ ɛbɛ ma nkyerɛaseɛ dwumadie yi akɔ nkan, ɛwɔ nkyekyɛmu (Ayah) biara anim wɔ Kur'aan Kronkron wɔ ntentan yi

**(www.quranenc.com)**

so, na sɛ wopɛ sɛ wo ne yɛn di nkitaho a, wo betumi atwerɛ yɛn wɔ e-mail so:

**info@quranenc.com**

# 1. Al - Faatiha

| | |
|---|---|
| 1. Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene, | بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١ |
| 2. Aseda wɔ Nyankopɔn, Abɔdeɛ nyinaa Wura no, | ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢ |
| 3. Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene, | ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ٣ |
| 4. Atemmuda Hene no. | مَٰلِكِ يَوۡمِ ٱلدِّينِ ٤ |
| 5. (Awurade), Wonko ara na yɛ'resom Woɔ, na Wonko ara Wohɔ na yɛ'hwehwɛ mmoa. | إِيَّاكَ نَعۡبُدُ وَإِيَّاكَ نَسۡتَعِينُ ٥ |
| 6. (Yɛsrɛ Wo sɛ) Kyerɛ yɛn kwan tenenee no; | ٱهۡدِنَا ٱلصِّرَٰطَ ٱلۡمُسۡتَقِيمَ ٦ |
| 7. Wɔn a Wode W'adom no maa wɔn no kwan no; na ɛnyɛ wɔn a Wobo afu wɔn no, anaasɛ wɔn a wɔ'ayera no (kwan no). | صِرَٰطَ ٱلَّذِينَ أَنۡعَمۡتَ عَلَيۡهِمۡ غَيۡرِ ٱلۡمَغۡضُوبِ عَلَيۡهِمۡ وَلَا ٱلضَّآلِّينَ ٧ |

# 2. Al - Baqara

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Alif--Laam--Miim | الٓمٓ ١ |
| 2. Woi ne Nwoma no; akyinnyeɛ biara nni mu, ɛyɛ kwankyerɛ (Nwoma) de ma Nyamesurofoɔ no, | ذَٰلِكَ ٱلۡكِتَٰبُ لَا رَيۡبَۛ فِيهِۛ هُدٗى لِّلۡمُتَّقِينَ ٢ |
| 3. Wɔn a wɔ'gye deɛ asuma no die, na wɔ'frɛ Nyame wɔ nebrɛ mu, na deɛ yɛde akyɛ wɔn no wɔ'yi mu bi dema; | ٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡغَيۡبِ وَيُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ٣ |
| 4. Ne wɔn a, wɔ'gye (Adiyisɛm) a, y'asiane ama wo (Nkɔmhyɛni Muham-mad) no die, ne deɛ yesiane dii w'anim kan no nso die, na wɔn adwen si wɔn pi wɔ Daakye no ho. | وَٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبۡلِكَ وَبِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ يُوقِنُونَ ٤ |
| 5. Saa nkorɔfoɔ no na wɔn wɔ kwan tenenee no a efiri wɔn Wura Nyankopɔn hɔ no soɔ, na saa nkorɔfoɔ no ne nkonimdifoɔ no. | أُوْلَٰٓئِكَ عَلَىٰ هُدٗى مِّن رَّبِّهِمۡۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٥ |
| 6. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔ'po (nokorɛ) no deɛ, ɛyɛ asɛm korɔ ma wɔn; sɛ wotu wɔn fo o, anaasɛ w'anntu wɔn fo o, wɔ'nnye nni. | إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ سَوَآءٌ عَلَيۡهِمۡ ءَأَنذَرۡتَهُمۡ أَمۡ لَمۡ تُنذِرۡهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٦ |
| 7. Nyankopɔn asi wɔn akoma ne wɔn aso, na wɔn ani nso akatasoɔ kata so; na wɔn wɔ asotwee kɛseɛ paa. | خَتَمَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ وَعَلَىٰ سَمۡعِهِمۡۖ وَعَلَىٰٓ أَبۡصَٰرِهِمۡ غِشَٰوَةٞۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ٧ |
| 8. Nnipa no mu bi nso wɔhɔ a, wɔ'ka sɛ: "Yɛ'gye Nyankopɔn ne Da a etwa toɔ no di, aberɛ nso a wɔ'nnyɛ agyidiefoɔ. | وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَبِٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَمَا هُم بِمُؤۡمِنِينَ ٨ |
| 9. (Wɔn adwen ne sɛ) wɔ'redaadaa Nyankopɔn ne wɔn a wɔ'agye adie no; wɔn ara na wɔ'redaadaa wɔn ho nanso wɔ'nnim. | يُخَٰدِعُونَ ٱللَّهَ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَمَا يَخۡدَعُونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمۡ وَمَا يَشۡعُرُونَ ٩ |
| 10. Yadeɛ wɔ wɔn akoma mu, enti Nyankopɔn de yadeɛ no bio aka wɔn ho; na asotwee a ɛyɛ ya paa da hɔ ma wɔn, ɛnam atorɔsɛm a wɔ'die no ho nti. | فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ فَزَادَهُمُ ٱللَّهُ مَرَضٗاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمُۢ بِمَا كَانُواْ يَكۡذِبُونَ ١٠ |
| 11. Sɛ yɛka kyerɛ wɔn sɛ: "Monhwɛ na moanni nsɛmmɔne wɔ asaase no so a", deɛ wɔ'ka ne sɛ: "Yɛn mmom na yɛreyɛ ntotoeɛ pa." | وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ لَا تُفۡسِدُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ قَالُوٓاْ إِنَّمَا نَحۡنُ مُصۡلِحُونَ ١١ |
| 12. Ampa sɛ, wɔ'ne nsɛmmɔnedifoɔ no, nanso wɔ'nhunu saa. | أَلَآ إِنَّهُمۡ هُمُ ٱلۡمُفۡسِدُونَ وَلَٰكِن لَّا يَشۡعُرُونَ ١٢ |

| | |
|---|---|
| 13. Sɛ yɛka kyerɛ wɔn sɛ: "Monye ni sɛdeɛ nnipa no agye adie no a", deɛ wɔ'ka nesɛ, yɛnye ni sɛdeɛ nkwaseafoɔ no agye adie no?" Nokorɛ nso sɛ, wɔn mmom ne nkwaseafoɔ no, nanso wɔ'nnim. | وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ ءَامِنُواْ كَمَآ ءَامَنَ ٱلنَّاسُ قَالُوٓاْ أَنُؤۡمِنُ كَمَآ ءَامَنَ ٱلسُّفَهَآءُۗ أَلَآ إِنَّهُمۡ هُمُ ٱلسُّفَهَآءُ وَلَٰكِن لَّا يَعۡلَمُونَ ١٣ |
| 14. Sɛ wɔ'hyia wɔn a wɔ'agye adie no a, wɔ'ka (de daadaa wɔn) sɛ: "Yɛ'gye di". Sɛ wɔ'san kɔ wɔn abonsamfoɔ no hɔ na ɛka wɔ'ne wɔn nko ara a, deɛ wɔ'ka nesɛ: "Nokorɛ sɛ yɛ'ka mo ho, na mmom yɛredi (wɔn ho) fɛw kwa". | وَإِذَا لَقُواْ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَإِذَا خَلَوۡاْ إِلَىٰ شَيَٰطِينِهِمۡ قَالُوٓاْ إِنَّا مَعَكُمۡ إِنَّمَا نَحۡنُ مُسۡتَهۡزِءُونَ ١٤ |
| 15. Nyankopɔn betua wɔn fɛw die no so ka, na W'ama wɔn kwan wɔ wɔn asoɔden no mu ama wɔn adi akɔneaba wɔ anifira mu. | ٱللَّهُ يَسۡتَهۡزِئُ بِهِمۡ وَيَمُدُّهُمۡ فِي طُغۡيَٰنِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ١٥ |
| 16. Saa nkorɔfoɔ no na wɔ'de tenenee no akɔtɔ yera; na mfasoɔ biara amma wɔn adwadie no so, na wɔ'nnyɛ ateneneefoɔ. | أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشۡتَرَوُاْ ٱلضَّلَٰلَةَ بِٱلۡهُدَىٰ فَمَا رَبِحَت تِّجَٰرَتُهُمۡ وَمَا كَانُواْ مُهۡتَدِينَ ١٦ |
| 17. Wɔn mfatoho tesɛ obi a ɔsɔɔ gya, na ɛberɛ a ɛhyerɛn twaa neho hyiaeɛ no, Nyankopɔn faa wɔn nhyerɛnee no kɔeɛ, na ogyaa wɔn wɔ esum mu. Enti wɔ'nnhu (Nokorɛ no). | مَثَلُهُمۡ كَمَثَلِ ٱلَّذِي ٱسۡتَوۡقَدَ نَارٗا فَلَمَّآ أَضَآءَتۡ مَا حَوۡلَهُۥ ذَهَبَ ٱللَّهُ بِنُورِهِمۡ وَتَرَكَهُمۡ فِي ظُلُمَٰتٖ لَّا يُبۡصِرُونَ ١٧ |
| 18. Asosifoɔ, emumfoɔ, anifirafoɔ enti wɔ'nnsan wɔn akyi nnkɔ (tenenee kwan no so). | صُمُّۢ بُكۡمٌ عُمۡيٞ فَهُمۡ لَا يَرۡجِعُونَ ١٨ |
| 19. Anaasɛ (wɔn mfatoho bio) tesɛ brampɔn nsuo a ɛretɔ firi soro, na esum ne agradaa ne ayerɛmo wɔ mu. Owuo ho suro ma wɔ'de wɔn nsa teaa tuatua wɔn aso ɛnam agradaa no mobɔmuu no nti. Nanso Nyankopɔn atwa boniayɛfoɔ no ho nyinaa ahyia. | أَوۡ كَصَيِّبٖ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فِيهِ ظُلُمَٰتٞ وَرَعۡدٞ وَبَرۡقٞ يَجۡعَلُونَ أَصَٰبِعَهُمۡ فِيٓ ءَاذَانِهِم مِّنَ ٱلصَّوَٰعِقِ حَذَرَ ٱلۡمَوۡتِۚ وَٱللَّهُ مُحِيطُۢ بِٱلۡكَٰفِرِينَ ١٩ |
| 20. Ayerɛmo no reyɛ afira wɔn ani. Sɛ ɛhyerɛn ma wɔn a, wɔ'nante mu; na sɛ esum to wɔn nso a, na wɔ'agyina. Sɛ Nyankopɔn pɛ a, anka Ɔbɛma wɔn aso asi, na W'ama wɔn ani nso afira. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn wɔ biribiara so tumi. | يَكَادُ ٱلۡبَرۡقُ يَخۡطَفُ أَبۡصَٰرَهُمۡۖ كُلَّمَآ أَضَآءَ لَهُم مَّشَوۡاْ فِيهِ وَإِذَآ أَظۡلَمَ عَلَيۡهِمۡ قَامُواْۚ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ لَذَهَبَ بِسَمۡعِهِمۡ وَأَبۡصَٰرِهِمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٢٠ |
| 21. Adasamma, monsom mo Wura Nyankopɔn no a Ɔbɔɔ mo ne wɔn a wɔ'dii moanim kan no sɛdeɛ (ɛbɛma) mo asuro Nyame ayɛ ahwɛyie. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱعۡبُدُواْ رَبَّكُمُ ٱلَّذِي خَلَقَكُمۡ وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُونَ ٢١ |

22. (Mo Wura Nyankopɔn) no a, W'ayɛ asaase de asɛ hɔ ama mo, ɛna (W'ayɛ) ɔsoro (sɛ ɛdan) nkurusoɔ, ɛna Osiane nsuo firi soro de ma mo, san de ma nnɔbaeɛ a ɛyɛ akɔnhoma ma mo no fifire. Enti monhwɛ na moamfa biribi ammata Nyankopɔn ho wɔ aberɛ a monim (sɛ obiara nnka ne ho).

ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ فِرَٰشًا
وَٱلسَّمَآءَ بِنَآءً وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً
فَأَخْرَجَ بِهِۦ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ رِزْقًا
لَّكُمْ ۖ فَلَا تَجْعَلُوا۟ لِلَّهِ أَندَادًا وَأَنتُمْ
تَعْلَمُونَ ﴿٢٢﴾

---

23. Sɛ moadwen nnsi mopi wɔ adeɛ a Y'asiane ama Y'akoa (Muhammad) no ho nso a, ɛneɛ monfa Suura bi a ɛte saa mmra, na monfri Nyankopɔn akyi mfrɛ mo adansefoɔ, sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a.

وَإِن كُنتُمْ فِى رَيْبٍ مِّمَّا نَزَّلْنَا عَلَىٰ عَبْدِنَا
فَأْتُوا۟ بِسُورَةٍ مِّن مِّثْلِهِۦ وَٱدْعُوا۟
شُهَدَآءَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمْ
صَٰدِقِينَ ﴿٢٣﴾

---

24. Na sɛ moanyɛ a-, na montumi nyɛ mpo! Ɛneɛ na monsuro Ogya no a, nnipa ne aboɔ na ɛyɛ ne nyentia no a, y'asiesie ato boniayɛfoɔ no hɔ no.

فَإِن لَّمْ تَفْعَلُوا۟ وَلَن تَفْعَلُوا۟ فَٱتَّقُوا۟ ٱلنَّارَ
ٱلَّتِى وَقُودُهَا ٱلنَّاسُ وَٱلْحِجَارَةُ ۖ أُعِدَّتْ
لِلْكَٰفِرِينَ ﴿٢٤﴾

---

25. Na fa anigyesɛm no ho bɔhyɛ ma wɔn a wɔ'agye adie na wɔ'di dwuma pa no sɛ, nokorɛ, wɔn wɔ ɔsoro Aheman a nsubɔnten nenam aseɛ. Ɛberɛ biara a yɛde emu aduaba no bi bɛbɔ wɔn akɔnhoma no, deɛ wɔ'bɛka ne sɛ: "Yɛde woi bi abɔ yɛn akɔnhoma pɛn." Yama wɔn nesɛso. Wɔ'wɔ ayerenom ahotewfoɔ wɔ mu; na (Aheman no) mu na wɔ'bɛtena afe bɔɔ.

وَبَشِّرِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
أَنَّ لَهُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ۖ
كُلَّمَا رُزِقُوا۟ مِنْهَا مِن ثَمَرَةٍ رِّزْقًا قَالُوا۟
هَٰذَا ٱلَّذِى رُزِقْنَا مِن قَبْلُ ۖ وَأُتُوا۟ بِهِۦ
مُتَشَٰبِهًا ۖ وَلَهُمْ فِيهَآ أَزْوَٰجٌ مُّطَهَّرَةٌ ۖ
وَهُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٢٥﴾

---

26. Nokorɛ sɛ ɛnyɛ Nyankopɔn aniwu sɛ, Ɔde ntontom anaa deɛ ɛkyɛn saa anaa deɛ ennuru saa bɛyɛ mfatoho. Wɔn a wɔ'agye adie no deɛ wɔ'nim sɛ ɛyɛ Nokorɛ a efri wɔn Wura Nyankopɔn hɔ. Na wɔn a wɔ'yi boniayɛ no nso, deɛ wɔ'ka ne sɛ: "Ɛdeɛn na Nyankopɔn de saa mfatoho yi rehwehwɛ akyerɛ?" (Nyankopɔn) deyera (nnipa) pii, ɛna Ɔde kyerɛ (nnipa) pii nso kwan. Na Ɔmfa nnyera obiara gyesɛ abɔneɛfoɔ no;

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَسْتَحْىِۦٓ أَن يَضْرِبَ مَثَلًا مَّا
بَعُوضَةً فَمَا فَوْقَهَا ۚ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
فَيَعْلَمُونَ أَنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّهِمْ ۖ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ فَيَقُولُونَ مَاذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِهَٰذَا
مَثَلًا ۘ يُضِلُّ بِهِۦ كَثِيرًا وَيَهْدِى بِهِۦ
كَثِيرًا ۚ وَمَا يُضِلُّ بِهِۦٓ إِلَّا ٱلْفَٰسِقِينَ ﴿٢٦﴾

---

27. Wɔn a wɔ'to Nyankopɔn apam wɔ akyire yi (apam) no agyina; Na wɔ'tete deɛ Nyankopɔn ahyɛ sɛ yɛnka mmom no ntɛm, na wɔ'di nsɛmmɔnee wɔ asaase soɔ no, saa nkorɔfoɔ no ne berɛguofoɔ no.

ٱلَّذِينَ يَنقُضُونَ عَهْدَ ٱللَّهِ مِنۢ بَعْدِ
مِيثَٰقِهِۦ وَيَقْطَعُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ أَن
يُوصَلَ وَيُفْسِدُونَ فِى ٱلْأَرْضِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٢٧﴾

28. Ɛdeɛn nti na ɛsɛsɛ moyi Nyankopɔn boniayɛ wɔ aberɛ a na anka moyɛ awufoɔ ɛna Ɔmaa mo nkwa, na Ɔbɛsan ama mo awu, na afei W'asan anyane mo, na afei Nehɔ na mobɛsan akɔ.

كَيۡفَ تَكۡفُرُونَ بِٱللَّهِ وَكُنتُمۡ أَمۡوَٰتٗا فَأَحۡيَٰكُمۡۖ ثُمَّ يُمِيتُكُمۡ ثُمَّ يُحۡيِيكُمۡ ثُمَّ إِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٢٨

29. Ɔno na Ɔbɔɔ deɛ ɛwɔ asaase so nyinaa demaa mo. Afei Ɔdanee N'ani kyerɛɛ soro, ɛna Ɔyɛɛ no ɔsoro nson. Ɔno ne biribiara ho Nimdefoɔ.

هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ لَكُم مَّا فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰٓ إِلَى ٱلسَّمَآءِ فَسَوَّىٰهُنَّ سَبۡعَ سَمَٰوَٰتٖۚ وَهُوَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٢٩

30. Na kae ɛberɛ a wo Wura Nyankopɔn kakyerɛɛ Soro abɔfoɔ no sɛ: "Merebɛbɔ obi a, obedi asaase no soɔ, (anaasɛ anaanmusini). (Abɔfoɔ no) kaa sɛ: "Worebɛbɔ obi a obedi nsɛmmɔne wɔ (asaase no) so asan ahwie mogya aguo wɔ aberɛ a, yɛtontom Woɔ san bɔ Wo abodin? (Nyankopɔn) kaa sɛ: "Menim adeɛ a monnim".

وَإِذۡ قَالَ رَبُّكَ لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّي جَاعِلٞ فِي ٱلۡأَرۡضِ خَلِيفَةٗۖ قَالُوٓاْ أَتَجۡعَلُ فِيهَا مَن يُفۡسِدُ فِيهَا وَيَسۡفِكُ ٱلدِّمَآءَ وَنَحۡنُ نُسَبِّحُ بِحَمۡدِكَ وَنُقَدِّسُ لَكَۖ قَالَ إِنِّيٓ أَعۡلَمُ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٣٠

31. Nyankopɔn kyerɛɛ Adam biribiara din; Afei Ɔde baa Soro abɔfoɔ no anim, Ɔkaa sɛ: "Monkyerɛ Me saa nneɛma yi din, sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a".

وَعَلَّمَ ءَادَمَ ٱلۡأَسۡمَآءَ كُلَّهَا ثُمَّ عَرَضَهُمۡ عَلَى ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ فَقَالَ أَنۢبِـُٔونِي بِأَسۡمَآءِ هَٰٓؤُلَآءِ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٣١

32. (Soro abɔfoɔ no) kaa sɛ: "Kronkron Hene ne Wo. Y'enni nimdeɛ biara, gyesɛ deɛ W'akyerɛ yɛn. Nokorɛ ampa sɛ, Wone Onimdefoɔ, Onyansafoɔ no.

قَالُواْ سُبۡحَٰنَكَ لَا عِلۡمَ لَنَآ إِلَّا مَا عَلَّمۡتَنَآۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ ٣٢

33. Nyankopɔn kaa sɛ: "Adam, bobɔ din kyerɛ wɔn. Ɛberɛ a ɔbobɔɔ din kyerɛɛ wɔn no, (Nyankopɔn) kaa sɛ: "Menka nkyerɛɛ mo sɛ, Menim ɔsoro ne asaase so ahuntasɛm (nyinaa), ɛna Menim deɛ moda no adie ne deɛ mode suma (nyinaa)?"

قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ أَنۢبِئۡهُم بِأَسۡمَآئِهِمۡۖ فَلَمَّآ أَنۢبَأَهُم بِأَسۡمَآئِهِمۡ قَالَ أَلَمۡ أَقُل لَّكُمۡ إِنِّيٓ أَعۡلَمُ غَيۡبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَأَعۡلَمُ مَا تُبۡدُونَ وَمَا كُنتُمۡ تَكۡتُمُونَ ٣٣

34. Kae ɛberɛ a Yɛ'ka kyerɛɛ soro abɔfoɔ no sɛ: "Monfa moanim mutu fɔm (nyɛ Sujud) ma Adam (Wɔn nyinaa) de wɔn anim butuu fɔm yɛɛ Sujud no, gyesɛ Iblis, w'annyɛ, na ɔyɛɛ ahomasoɔ, na ɔbɛkaa boniayɛfoɔ no ho.

وَإِذۡ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ أَبَىٰ وَٱسۡتَكۡبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٣٤

35. Y'ɛkaa sɛ: "Adam, wo ne woyere montena Turo no mu, na moni emu nneɛma a, abusoɔ no nkɔpem faako a mopɛ biara, na monhwɛ yie na moammɛn saa dua yi, anyɛ saa a mobɛka abɔneɛfoɔ no ho.

وَقُلۡنَا يَٰٓـَٔادَمُ ٱسۡكُنۡ أَنتَ وَزَوۡجُكَ ٱلۡجَنَّةَ وَكُلَا مِنۡهَا رَغَدًا حَيۡثُ شِئۡتُمَا وَلَا تَقۡرَبَا هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٣٥

36. Nanso ɔbonsam maa wɔn watrii wɔ hɔ, maa wɔ’frii (tebea pa) a, na wɔn wɔ mu no mu. Yɛ’kaa sɛ: ”Monfa moho moho tan nsiane nkɔ; asetena ne akɔnhoma wɔ asaase no so ma mo kɔpem ɛberɛ awieɛ.

فَأَزَلَّهُمَا ٱلشَّيۡطَٰنُ عَنۡهَا فَأَخۡرَجَهُمَا مِمَّا
كَانَا فِيهِۖ وَقُلۡنَا ٱهۡبِطُواْ بَعۡضُكُمۡ
لِبَعۡضٍ عَدُوّٞۖ وَلَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ
مُسۡتَقَرّٞ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٖ ٣٦

37. Enti Adam nyaa nsɛm bi fri ne Wura Nyankopɔn hɔ (desrɛɛ bɔnefakyɛ). Enti (Nyankopɔn) tiee (Adam) adwen sakra no, ɛna Ɔde ne bɔne kyɛɛ no. Nokorɛ sɛ, Ɔno na Otie adwen sakra, na Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene no.

فَتَلَقَّىٰٓ ءَادَمُ مِن رَّبِّهِۦ كَلِمَٰتٖ فَتَابَ
عَلَيۡهِۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ٣٧

38. Yɛ’kaa sɛ; “Mo nyinaa monsiane mfri (Turo no) mu nkɔ. Nokorɛ sɛ, ɔkwan kyerɛ befri Me nkyɛn aba mo hɔ, na obiara a, obedi Me kwan kyerɛ no akyi no, ɔmmɔ hu na ne werɛ nso nnho.

قُلۡنَا ٱهۡبِطُواْ مِنۡهَا جَمِيعٗاۖ فَإِمَّا
يَأۡتِيَنَّكُم مِّنِّي هُدٗى فَمَن تَبِعَ هُدَايَ
فَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٣٨

39. Na wɔn a wɔ’yi boniayɛ, na wɔ’po Yɛn Nsɛm no, wɔ’ne Amanehunu gya no mu foɔ no. Emu na wɔ’bɛtena afe bɔɔ.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ
أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٣٩

40. Israel mma, monkae M’adom a Mede adom mo, na moni mo bɔhyɛ so ma Me, na Menso Medi Me bɔhyɛ so ama mo, na Menko ara na monsuro Me.

يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتِيَ ٱلَّتِيٓ
أَنۡعَمۡتُ عَلَيۡكُمۡ وَأَوۡفُواْ بِعَهۡدِيٓ أُوفِ
بِعَهۡدِكُمۡ وَإِيَّٰيَ فَٱرۡهَبُونِ ٤٠

41. Na monye Adiyisɛm no a, M’asiane de refoa (Adiyisɛm) no a, ɛwɔ mo hɔ no soɔ no ni, na monhwɛ na moankɔyɛ nnipa a mobedikan apo (saa Adiyisɛm no), na monhwɛ na sika kakra bi ho nti moantɔn Mensɛm no anni, na Menko ara na monsuro Me.

وَءَامِنُواْ بِمَآ أَنزَلۡتُ مُصَدِّقٗا لِّمَا مَعَكُمۡ
وَلَا تَكُونُوٓاْ أَوَّلَ كَافِرِۭ بِهِۦۖ وَلَا تَشۡتَرُواْ
بِـَٔايَٰتِي ثَمَنٗا قَلِيلٗا وَإِيَّٰيَ فَٱتَّقُونِ ٤١

42. Monhwɛ na moanfa nkontompo ankata Nokorɛ no so, na moanfa Nokorɛ no ansie wɔ aberɛ a monim.

وَلَا تَلۡبِسُواْ ٱلۡحَقَّ بِٱلۡبَٰطِلِ وَتَكۡتُمُواْ
ٱلۡحَقَّ وَأَنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٤٢

43. Na monfrɛ Nyame wɔ nebrɛ mu, na monyi Zaka, na monka wɔn a wɔ’bɔ wɔn mu aseɛ no ho ne wɔn mɔ mo mu ase.

وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱرۡكَعُواْ مَعَ
ٱلرَّٰكِعِينَ ٤٣

44. Enti mohyɛ nnipa ma wɔ’di dwuma pa ma mowerɛfi mo ara mo ho, wɔ aberɛ a mo na mokenkan Nwoma no (kyerɛ wɔn)? Adɛn monnwen?

أَتَأۡمُرُونَ ٱلنَّاسَ بِٱلۡبِرِّ وَتَنسَوۡنَ أَنفُسَكُمۡ
وَأَنتُمۡ تَتۡلُونَ ٱلۡكِتَٰبَۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٤٤

45. Monfa aboterɛ ne mpaebɔ nhwehwɛ (Nyankopɔn hɔ) mmoa; nokorɛ sɛ, ɛyɛ (adeɛ a ɛyɛ) den, na mmom (ɛnyɛ den) mma ahobraseɛfoɔ no-,

وَٱسۡتَعِينُواْ بِٱلصَّبۡرِ وَٱلصَّلَوٰةِۚ وَإِنَّهَا
لَكَبِيرَةٌ إِلَّا عَلَى ٱلۡخَٰشِعِينَ ٤٥

| | |
|---|---|
| 46. Wɔn a, wɔ'dwen sɛ, ampa wɔ'behyia wɔn Wura Nyankopɔn, na nokorɛ sɛ Nehɔ na wɔ'bɛsan akɔ no. | ٱلَّذِينَ يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَٰقُواْ رَبِّهِمۡ وَأَنَّهُمۡ<br>إِلَيۡهِ رَٰجِعُونَ ٤٦ |
| 47. Israel mma, monkae M'adom a Mede adom mo, na nokorɛ sɛ M'ahyɛ mo animuonyam akyɛn amansan no nyinaa. | يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتِيَ ٱلَّتِيٓ<br>أَنۡعَمۡتُ عَلَيۡكُمۡ وَأَنِّي فَضَّلۡتُكُمۡ<br>عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٧ |
| 48. Na monsuro Ɛda no a, ɔkra bi ho mma mfasoɔ mma ɔkra bi wɔ hwee ho, na (saa Da no) yɛ'nnye nehɔ dwaatoa, na yɛnnye mpatadeɛ mfri nehɔ, na obiara mmoa wɔn no. | وَٱتَّقُواْ يَوۡمٗا لَّا تَجۡزِي نَفۡسٌ عَن نَّفۡسٖ<br>شَيۡـٔٗا وَلَا يُقۡبَلُ مِنۡهَا شَفَٰعَةٞ وَلَا يُؤۡخَذُ<br>مِنۡهَا عَدۡلٞ وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ٤٨ |
| 49. Monkae ɛberɛ a, Yɛ'gyee mo firii Farao nkorɔfoɔ no a na wɔ'de ɔhaw bɔne ato mo so, kunkum mo mma mmarima, na wɔ'ma mo mmaa no tena aseɛ no nsam. Woi nom yɛ nsɔhwɛ kɛse a na efri mo Wura Nyankopɔn hɔ. | وَإِذۡ نَجَّيۡنَٰكُم مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ<br>يَسُومُونَكُمۡ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ يُذَبِّحُونَ<br>أَبۡنَآءَكُمۡ وَيَسۡتَحۡيُونَ نِسَآءَكُمۡۚ<br>وَفِي ذَٰلِكُم بَلَآءٞ مِّن رَّبِّكُمۡ عَظِيمٞ ٤٩ |
| 50. Na monkae ɛberɛ a, Yɛ'paee ɔpo no mu maa mo, na Yɛ'gyee mo, na Yɛ'maa nsuo faa Farao nkorɔfoɔ wɔ ɛberɛ a na moani tua. | وَإِذۡ فَرَقۡنَا بِكُمُ ٱلۡبَحۡرَ فَأَنجَيۡنَٰكُمۡ<br>وَأَغۡرَقۡنَآ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ وَأَنتُمۡ تَنظُرُونَ ٥٠ |
| 51. Na monkae ɛberɛ a Yɛ'hyɛɛ nna ada-duanan demaa Mose (maa no bɛgyee mmra nsɛm no), na n'akyi mofaa nantwi bedeɛ (a mode sika kɔkɔɔ ayɛ som no) na moyɛɛ bɔne. | وَإِذۡ وَٰعَدۡنَا مُوسَىٰٓ أَرۡبَعِينَ لَيۡلَةٗ ثُمَّ ٱتَّخَذۡتُمُ<br>ٱلۡعِجۡلَ مِنۢ بَعۡدِهِۦ وَأَنتُمۡ ظَٰلِمُونَ ٥١ |
| 52. Afei ɛno akyiri no, Yɛ'de mo bɔne firii mo, sɛdeɛ mobeyi (Nyankopɔn) ayɛ. | ثُمَّ عَفَوۡنَا عَنكُم مِّنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ<br>لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٥٢ |
| 53. Na monkae sɛ, Yɛ'de Nwoma no ne Nkyerɛkyerɛmu no maa Mose, sɛdeɛ mobenya kwankyerɛ. | وَإِذۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡفُرۡقَانَ<br>لَعَلَّكُمۡ تَهۡتَدُونَ ٥٣ |
| 54. Na monkae ɛberɛ a, Mose ka kyerɛɛ nenkorɔfoɔ no sɛ: "Menkorɔfoɔ, nokorɛ sɛ moayɛ bɔne atia mo ara mokraa sɛ moafa nantwi-bedeɛ (asom no), enti monsakra moadwen nkɔ mo (Wura a) Ɔbɔɔ mo no hɔ; na monkum moho. Woi na ɛyɛ papa ma mo wɔ mo (Wura) a Ɔbɔɔ adeɛ no hɔ; na Ɔde mo bɔne kyɛɛ mo. Nokorɛ sɛ Ɔno na Otie adwen sakra, na Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene no. | وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِۦ يَٰقَوۡمِ إِنَّكُمۡ<br>ظَلَمۡتُمۡ أَنفُسَكُم بِٱتِّخَاذِكُمُ ٱلۡعِجۡلَ<br>فَتُوبُوٓاْ إِلَىٰ بَارِئِكُمۡ فَٱقۡتُلُوٓاْ أَنفُسَكُمۡ<br>ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ عِندَ بَارِئِكُمۡ<br>فَتَابَ عَلَيۡكُمۡۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلتَّوَّابُ<br>ٱلرَّحِيمُ ٥٤ |
| 55. Na monkae ɛberɛ a mokaa sɛ: "Mose, yɛnnye wo nni, gyesɛ yehunu Nyankopɔn pefee (ansa), ɛnam so maa agradaa dwidwa sɔɔ mo mu wɔ ɛberɛ a na moani tua. | وَإِذۡ قُلۡتُمۡ يَٰمُوسَىٰ لَن نُّؤۡمِنَ لَكَ حَتَّىٰ نَرَى<br>ٱللَّهَ جَهۡرَةٗ فَأَخَذَتۡكُمُ ٱلصَّٰعِقَةُ وَأَنتُمۡ<br>تَنظُرُونَ ٥٥ |

56. Afei Yenyanee mo wɔ mo wuo no akyi sɛdeɛ mobeyi (Me) ayɛ.

ثُمَّ بَعَثْنَٰكُم مِّنۢ بَعْدِ مَوْتِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ٥٦

57. Na Yɛ'de mununkum yɛɛ nyunu kataa mo so, ɛna Yesianee Mana ne Salwa maa mo. (Yɛ'kaa sɛ): "Moni nnepa wɔ deɛ Yɛ'de abɔ mo akɔnhoma no mu". Wɔn annyɛ bɔne antia Yɛn, na mmom wɔ'yɛɛ bɔne de tiaa wɔn ara wɔn kraa.

وَظَلَّلْنَا عَلَيْكُمُ ٱلْغَمَامَ وَأَنزَلْنَا عَلَيْكُمُ ٱلْمَنَّ وَٱلسَّلْوَىٰ ۖ كُلُوا۟ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقْنَٰكُمْ ۚ وَمَا ظَلَمُونَا وَلَٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ٥٧

58. Monkae ɛberɛ a, Yɛ'kaa sɛ: "Mo nwura saa kuro yi mu, na moni deɛ abu so wɔ mu no bi sɛdeɛ mopɛ, na monfa ahobraseɛ nwura (kuro no) pono no mu, na monka sɛ: "(Awurade) fafri (yɛn)". Yɛ'de mo mfomsoɔ bɛkyɛ mo, na Yɛ'de (akatua pa no) bi bɛsan aka apapafoɔ no ho.

وَإِذْ قُلْنَا ٱدْخُلُوا۟ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةَ فَكُلُوا۟ مِنْهَا حَيْثُ شِئْتُمْ رَغَدًا وَٱدْخُلُوا۟ ٱلْبَابَ سُجَّدًا وَقُولُوا۟ حِطَّةٌ نَّغْفِرْ لَكُمْ خَطَٰيَٰكُمْ ۚ وَسَنَزِيدُ ٱلْمُحْسِنِينَ ٥٨

59. Nanso wɔn a, wɔ'dii bɔne no sesaa asɛm no a yɛ'ka kyerɛɛ wɔn no kɔfaa foforɔ. Enti Y'esianee ɔyare dɔm asotwee (anaa ɔhaw ahodoɔ) fri soro baa wɔn a wɔ'dii bɔne no so ɛnam bɔne a na wɔ'die no ho nti.

فَبَدَّلَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ قَوْلًا غَيْرَ ٱلَّذِى قِيلَ لَهُمْ فَأَنزَلْنَا عَلَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ رِجْزًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُوا۟ يَفْسُقُونَ ٥٩

60. Na kae ɛberɛ a, Mose bɔɔ mpaeɛ srɛɛ nsuo maa nenkorɔfoɔ. Yɛ'kaa sɛ: "Fa wo poma no bɔ ɔbotan no mu". Nsuo aniwa du mmienu pue fri mu. Abusua koro biara hunuu wɔn anomoeɛ. (Yɛ'ka kyerɛɛ wɔn) sɛ: "Monidi na monom wɔ Nyankopɔn akɔnhoma no mu, na monhwɛ na moanni nsɛmmɔnee wɔ asaase no so".

وَإِذِ ٱسْتَسْقَىٰ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦ فَقُلْنَا ٱضْرِب بِّعَصَاكَ ٱلْحَجَرَ ۖ فَٱنفَجَرَتْ مِنْهُ ٱثْنَتَا عَشْرَةَ عَيْنًا ۖ قَدْ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٍ مَّشْرَبَهُمْ ۖ كُلُوا۟ وَٱشْرَبُوا۟ مِن رِّزْقِ ٱللَّهِ وَلَا تَعْثَوْا۟ فِى ٱلْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ٦٠

61. Na monkae ɛberɛ a mokaa sɛ: "Mose, yentumi nnya aboterɛ wɔ aduane korɔ ho, enti srɛ wo Wura Nyankopɔn ma yɛn na Ɔma asaase no mu nnɔbaeɛ a, ɛyɛ emu nhahan, ne emu ɛferɛ, ne emu aburoo, ayuo ne atokoɔ, ne emu asedua, ne emu aborɔfo gyeene, ne emu gyeene pa no bi mpuepue ma yɛn. (Mose) kaa sɛ. "Mode deɛ ɛyɛ no resesa deɛ ɛnyɛ? Monsiane nkɔ kuro mu, na monsa bɛka deɛ morebisa no". Animguaseɛ ne ohia ne ɔhaw too wɔn, na wɔ'twee Nyankopɔn abufuo (baa wɔn ho so). Deɛ ɛmaa no baa saa ne sɛ, nokorɛ, na wɔ'po Onyankopɔn Nsɛm, san kunkum nkɔmhyɛfoɔ no wɔ aberɛ a ɛnyɛ

وَإِذْ قُلْتُمْ يَٰمُوسَىٰ لَن نَّصْبِرَ عَلَىٰ طَعَامٍ وَٰحِدٍ فَٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ يُخْرِجْ لَنَا مِمَّا تُنۢبِتُ ٱلْأَرْضُ مِنۢ بَقْلِهَا وَقِثَّآئِهَا وَفُومِهَا وَعَدَسِهَا وَبَصَلِهَا ۖ قَالَ أَتَسْتَبْدِلُونَ ٱلَّذِى هُوَ أَدْنَىٰ بِٱلَّذِى هُوَ خَيْرٌ ۚ ٱهْبِطُوا۟ مِصْرًا فَإِنَّ لَكُم مَّا سَأَلْتُمْ ۗ وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ ٱلذِّلَّةُ وَٱلْمَسْكَنَةُ وَبَآءُو بِغَضَبٍ مِّنَ ٱللَّهِ ۗ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانُوا۟ يَكْفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَيَقْتُلُونَ

ne kwan soɔ, deɛ ɛmaa no baa saa nesɛ wɔ’tee atua, na wɔ’too mmra.

ٱلنَّبِيِّـۧنَ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّۚ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَواْ وَّكَانُواْ يَعۡتَدُونَ ٦١

62. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔ’agye adie no, ne wɔn a wɔ’yɛ Yudafoɔ, ne Kristofoɔ ne Sabianfoɔ no, obiara a, ɔgye Nyankopɔn ne Da a edi akyire no die na w’adi dwuma pa no, wɔn wɔ wɔn akatua wɔ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ, na ehuu biara mmɔ wɔn, na awerɛhoɔ nso nnto wɔn.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱلَّذِينَ هَادُواْ وَٱلنَّصَٰرَىٰ وَٱلصَّٰبِـِٔينَ مَنۡ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَلَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡ وَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٦٢

63. (Israel mma), monkae ɛberɛ a Yɛ’ne mo yɛɛ Apam, na Yɛ’pagyaa bepɔ no wɔ moapampamu (kaa sɛ): “Monfa ahoɔden nsɔ deɛ Yɛ’de ama mo no mu, na monkaekae deɛ ɛwɔ mu no sɛdeɛ ɛbɛma mo asuro Nyame asan ayɛ ahwɛyie”.

وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَكُمۡ وَرَفَعۡنَا فَوۡقَكُمُ ٱلطُّورَ خُذُواْ مَآ ءَاتَيۡنَٰكُم بِقُوَّةٖ وَٱذۡكُرُواْ مَا فِيهِ لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُونَ ٦٣

64. Afei ɛno akyi no, modanee moakyi mae; sɛ ɛnyɛ Nyankopɔn adom ne N’ahummɔborɔ na ɛwɔ mo so a, anka mobɛka berɛguofoɔ no ho.

ثُمَّ تَوَلَّيۡتُم مِّنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَۖ فَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ لَكُنتُم مِّنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٦٤

65. Ampa sɛ (Yudafoɔ), monim mo mu wɔn a wɔ’too Sabbat ho mmara no. Yɛ’ka kyerɛɛ wɔn sɛ. “Monyɛ nnoe (nkaatia, anaa nsoroboa) wɔ animguaseɛ mu”.

وَلَقَدۡ عَلِمۡتُمُ ٱلَّذِينَ ٱعۡتَدَوۡاْ مِنكُمۡ فِي ٱلسَّبۡتِ فَقُلۡنَا لَهُمۡ كُونُواْ قِرَدَةً خَٰسِـِٔينَ ٦٥

66. Enti Yɛ’yɛɛ wɔn asotwee no adesua demaa wɔn a wɔ’hunuuiɛ ne wɔn a wɔ’baa akyire, (san yɛɛ no) afutusɛm demaa Nyame-surofoɔ no.

فَجَعَلۡنَٰهَا نَكَٰلٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهَا وَمَا خَلۡفَهَا وَمَوۡعِظَةٗ لِّلۡمُتَّقِينَ ٦٦

67. Kae ɛberɛ a Mose ka kyerɛɛ nenkorɔfoɔ no sɛ: “Nokorɛ sɛ Nyankopɔn rehyɛ mo sɛ monkum nantwie. Wɔ’kaa sɛ: “(Mose) woredi yɛn ho fɛw anaa?” (Mose) kaa sɛ: “Mehwehwɛ ntwitwagyeɛ wɔ Nyankopɔn hɔ sɛ mɛka abagyimifoɔ no ho“.

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِۦٓ إِنَّ ٱللَّهَ يَأۡمُرُكُمۡ أَن تَذۡبَحُواْ بَقَرَةٗۖ قَالُوٓاْ أَتَتَّخِذُنَا هُزُوٗاۖ قَالَ أَعُوذُ بِٱللَّهِ أَنۡ أَكُونَ مِنَ ٱلۡجَٰهِلِينَ ٦٧

68. Wɔ’kaa sɛ: “(Mose) Frɛ wo Wura Nyankopɔn ma yɛn na Ɔnkyerɛkyerɛ mu nkyerɛ yɛn sɛdeɛ (nantwie) no siteɛ”. (Mose) kaa sɛ: “Nokorɛ, Ɔse ɔyɛ nantwi-bedeɛ a onyinii pii, na ɔnyɛ ababaawa nso, ɔda woi mmienu ntɛm; enti monyɛ deɛ y’ahyɛ mo no”.

قَالُواْ ٱدۡعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِيَۚ قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٞ لَّا فَارِضٞ وَلَا بِكۡرٌ عَوَانُۢ بَيۡنَ ذَٰلِكَۖ فَٱفۡعَلُواْ مَا تُؤۡمَرُونَ ٦٨

69. Wɔ’kaa sɛ: (Mose), frɛ wo Wura Nyankopɔn ma yɛn na Ɔnkyerɛ yɛn sɛdeɛ neho siteɛ. (Mose) kaa sɛ: “Ɔse ɔyɛ natwie a nehonam tesɛ akokɔ sradeɛ, na neho akokɔ sradeɛ no ani da hɔ; na obiara a obehu no no anigye neho.

قَالُواْ ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا لَوْنُهَاۚ قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ صَفْرَآءُ فَاقِعٌ لَّوْنُهَا تَسُرُّ ٱلنَّٰظِرِينَ ﴿٦٩﴾

70. Wɔ’kaa sɛ: “(Mose), frɛ wo Wura Nyankopɔn ma yɛn na Ɔnkyerɛ yɛn sɛdeɛ osi teɛ, efrisɛ anantwie nyinaa sesɛ ma yɛn, na sɛ Nyankopɔn pɛ a, ampa sɛ yebenya kwankyerɛ“.

قَالُواْ ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِيَ إِنَّ ٱلْبَقَرَ تَشَٰبَهَ عَلَيْنَا وَإِنَّآ إِن شَآءَ ٱللَّهُ لَمُهْتَدُونَ ﴿٧٠﴾

71. (Mose) kaa sɛ: “Ɔse ɔyɛ nantwi-bedeɛ a yɛmmerɛ n’ase mma no mfuntam asaase na onngugu mfudeɛ so nsuo, neho tua no, ɛdɛm biara nni neho”. (Mose nkorɔfoɔ no) kaa sɛ: “Afei na wode nokorɛ no aba”. Enti wɔ’kum (nantwie) no wɔ aberɛ a na anka wɔ’mpɛsɛ wɔ’yɛ.

قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ لَّا ذَلُولٌ تُثِيرُ ٱلْأَرْضَ وَلَا تَسْقِي ٱلْحَرْثَ مُسَلَّمَةٌ لَّا شِيَةَ فِيهَاۚ قَالُواْ ٱلْـَٰٔنَ جِئْتَ بِٱلْحَقِّۚ فَذَبَحُوهَا وَمَا كَادُواْ يَفْعَلُونَ ﴿٧١﴾

72. Na monkae ɛberɛ a mokum onipa bi na afei mogyee ho akyinnyeɛ (wɔ nea okum no no ho) abrɛ a Nyankopɔn bɛda deɛ mode asuma no adi.

وَإِذْ قَتَلْتُمْ نَفْسًا فَٱدَّٰرَٰٔتُمْ فِيهَاۖ وَٱللَّهُ مُخْرِجٌ مَّا كُنتُمْ تَكْتُمُونَ ﴿٧٢﴾

73. Enti Yɛ’kaa sɛ: “Monfa (nantwie no nam no) bi mɔ (owufoɔ) no honam. Saa ara na Nyankopɔn nyane awufoɔ no; na Ɔkyerɛkyerɛ Nensɛm no mu dema mo sɛdeɛ mobɛte aseɛ.

فَقُلْنَا ٱضْرِبُوهُ بِبَعْضِهَاۚ كَذَٰلِكَ يُحْيِ ٱللَّهُ ٱلْمَوْتَىٰ وَيُرِيكُمْ ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٧٣﴾

74. Afei ɛno akyiri no moakoma yɛɛ den tesɛ boɔ; anaa ɛyɛɛ den mpo kyɛn saa. Nokorɛ sɛ ɛboɔ no bi wɔhɔ a nsubɔnten puepue fri mu, ebi nso wɔ hɔ a etumi dwidwa ma nsuo fri mu, ebi nso wɔ hɔ a Nyamesuro nti esiane (kɔ fɔm). Onyankopɔn deɛ Ommuu N’ani nguu deɛ moyɛ no so.

ثُمَّ قَسَتْ قُلُوبُكُم مِّنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ فَهِيَ كَٱلْحِجَارَةِ أَوْ أَشَدُّ قَسْوَةًۚ وَإِنَّ مِنَ ٱلْحِجَارَةِ لَمَا يَتَفَجَّرُ مِنْهُ ٱلْأَنْهَٰرُۚ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَشَّقَّقُ فَيَخْرُجُ مِنْهُ ٱلْمَآءُۚ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَهْبِطُ مِنْ خَشْيَةِ ٱللَّهِۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٧٤﴾

75. (Agyidiefoɔ), enti mowɔ anidaasoɔ sɛ (Yudafoɔ) no bɛgye mo adi aberɛ a wɔn mu fekuo bi tie Nyankopɔn asɛm no wie, te aseɛ a afei wɔ’sesa (asɛm) no wɔ aberɛ a wɔ’nim?

أَفَتَطْمَعُونَ أَن يُؤْمِنُواْ لَكُمْ وَقَدْ كَانَ فَرِيقٌ مِّنْهُمْ يَسْمَعُونَ كَلَٰمَ ٱللَّهِ ثُمَّ يُحَرِّفُونَهُۥ مِنۢ بَعْدِ مَا عَقَلُوهُ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٧٥﴾

76. Sɛ wɔ’hyia wɔn a wɔ’agye adie no a deɛ wɔ’ka ne sɛ: “Yɛgye di”. Sɛ ɛka wɔn ho wɔn ho nko ara nso a, deɛ wɔ’ka ne sɛ: “Mone wɔn redi (Muhammad ho Adiyisɛm) a Nyankopɔn ayi ama mo (wɔ mo Nwoma no mu) no ho nkɔmmɔ ama wɔ’de ayɛ nyinasoɔ atia mo wɔ mo Wura Nyankopɔn anim (wɔ Atemmuda)? Adɛn monni adwen?

وَإِذَا لَقُواْ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَإِذَا خَلَا
بَعۡضُهُمۡ إِلَىٰ بَعۡضٖ قَالُوٓاْ أَتُحَدِّثُونَهُم بِمَا
فَتَحَ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمۡ لِيُحَآجُّوكُم بِهِۦ عِندَ
رَبِّكُمۡۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٧٦

77. Anaa (Yufafoɔ yi) wɔ’nnim sɛ, nokorɛ sɛ Nyankopɔn Nim deɛ wɔ’de suma ne deɛ wɔ’da no adie (nyinaa)?

أَوَلَا يَعۡلَمُونَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا
يُعۡلِنُونَ ٧٧

78. Wɔn mu (Yudafoɔ no) bi yɛ firatamfoɔ, wɔ’nnim Nwoma no (mu), na mmom apɛdeɛ hunu (na wɔ’di akyire), na deɛ wɔn adwen kyerɛ wɔn na wɔ'yɛ.

وَمِنۡهُمۡ أُمِّيُّونَ لَا يَعۡلَمُونَ ٱلۡكِتَٰبَ إِلَّآ
أَمَانِيَّ وَإِنۡ هُمۡ إِلَّا يَظُنُّونَ ٧٨

79. Enti due nka wɔn a wɔ’de wɔn ara wɔn nsa twerɛ Nwoma no, na afei wɔ’ka sɛ: “Woi firi Nyankopɔn hɔ (abrɛ a ɛnte saa), sɛdeɛ wɔ’bɛtɔn wɔ sika kakra bi (a wɔ’benya no) ho nti. Due nka wɔn wɔ deɛ wɔ’de wɔn nsa atwerɛ no ho, due nsan nka wɔn bio wɔ deɛ wɔn nsa aka no ho.

فَوَيۡلٞ لِّلَّذِينَ يَكۡتُبُونَ ٱلۡكِتَٰبَ بِأَيۡدِيهِمۡ
ثُمَّ يَقُولُونَ هَٰذَا مِنۡ عِندِ ٱللَّهِ لِيَشۡتَرُواْ
بِهِۦ ثَمَنٗا قَلِيلٗاۖ فَوَيۡلٞ لَّهُم مِّمَّا كَتَبَتۡ
أَيۡدِيهِمۡ وَوَيۡلٞ لَّهُم مِّمَّا يَكۡسِبُونَ ٧٩

80. Deɛ wɔ’ka ne sɛ: “Egya no nnka yɛn (Yudafoɔ), gyesɛ nna kakra bi pɛ”. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Moanya bɔhyɛ bi afiri Nyankopɔn hɔ (saa)?” (Sɛ Nyame ne mo ahyɛ bɔ bi saa deɛ a) ɛneɛ Nyankopɔn mmu Nebɔhyɛ so. Anaasɛ moka deɛ monnnim deto Nyankopɔn so?

وَقَالُواْ لَن تَمَسَّنَا ٱلنَّارُ إِلَّآ أَيَّامٗا
مَّعۡدُودَةٗۚ قُلۡ أَتَّخَذۡتُمۡ عِندَ ٱللَّهِ عَهۡدٗا
فَلَن يُخۡلِفَ ٱللَّهُ عَهۡدَهُۥٓۖ أَمۡ تَقُولُونَ
عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٨٠

81. Daabi (ɛnte saa), obiara a ɔbenya (anaa obedi) bɔne ama nebɔne no atwa ne ho ahyia (anaa afa no domum) no, saa nkorɔfoɔ no ne Amanehunu gya no mu foɔ no, na emu na wɔ’bɛtena afe bɔɔ.

بَلَىٰۚ مَن كَسَبَ سَيِّئَةٗ وَأَحَٰطَتۡ بِهِۦ
خَطِيٓـَٔتُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ
هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٨١

82. Wɔn a wɔ’agye adie na wɔ’di dwuma pa no nso, wɔn ne ɔsoro Ahemman no mu foɔ no, emu na wɔ’bɛtena afe bɔɔ.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُوْلَٰٓئِكَ
أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٨٢

83. Kae ɛberɛ a Yɛ’gyee Apam frii Israel mma no hɔ sɛ: “Monhwɛ na moansom (obiara) gyesɛ Nyankopɔn (nko ara). Na monyɛ ayɛmyɛ ma (mo) awofoɔ ne abusua ne nyanka ne ahiafoɔ; na monka kasa pa nkyerɛ nnipa, na monfrɛ Nyame wɔ nebrɛ mu, na monyi Zaka”. Nanso modanee moakyi demaa

وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ لَا
تَعۡبُدُونَ إِلَّا ٱللَّهَ وَبِٱلۡوَٰلِدَيۡنِ إِحۡسَانٗا
وَذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينِ وَقُولُواْ
لِلنَّاسِ حُسۡنٗا وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ

| | |
|---|---|
| (saa Apam no), gyesɛ momu kakraa bi (na wɔ’dii soɔ), na mo (mu dodoɔ no ara) twi faa so. | ٱلزَّكَوٰةَ ثُمَّ تَوَلَّيۡتُمۡ إِلَّا قَلِيلٗا مِّنكُمۡ<br>وَأَنتُم مُّعۡرِضُونَ ٨٣ |
| 84. Na monkae sɛ Yɛ’gyee Apam frii mohɔ sɛ: “Monhwɛ na moanhwie mo (ho moho) mogya anngu, na monhwɛ na moantu moho-moho anfri moafie mu”. Mofoaa so gyee (saa nsɛm no) too mu aberɛ a na modi ho adanseɛ. | وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَكُمۡ لَا تَسۡفِكُونَ<br>دِمَآءَكُمۡ وَلَا تُخۡرِجُونَ أَنفُسَكُم مِّن<br>دِيَٰرِكُمۡ ثُمَّ أَقۡرَرۡتُمۡ وَأَنتُمۡ تَشۡهَدُونَ ٨٤ |
| 85. Afei mone amanfoɔ a morekunkum mo ho, na motu momu fekuo bi fri wɔn afie mu, (san) boa (wɔn atamfo) wɔ bɔne ne ɔtan so ma wɔ’ko tia wɔn. Nasɛ wɔ’bedi mohɔ sɛ nneduafoɔ a mogye wɔn mpata-deɛ, abrɛ a monni ho kwan sɛ anka motu wɔn. Anaasɛ mogye Nwoma no mu fa baabi di, ɛna monnye emu fa baabi nnie? Enti akatua bɛn na ɛfata ma mo mu (nnipa a) wɔ’yɛ saa? (Deɛ ɛfata wɔn ne) wiase asetena yi mu animguaseɛ, na Owusɔreɛ da no Y’asan de wɔn akɔ asotwee a ano yɛ den paa no mu. Nyankopɔn deɛ Ommuu n’ani nguu dwuma a modie no (mu biara) so. | ثُمَّ أَنتُمۡ هَٰٓؤُلَآءِ تَقۡتُلُونَ أَنفُسَكُمۡ<br>وَتُخۡرِجُونَ فَرِيقٗا مِّنكُم مِّن دِيَٰرِهِمۡ<br>تَظَٰهَرُونَ عَلَيۡهِم بِٱلۡإِثۡمِ وَٱلۡعُدۡوَٰنِ وَإِن<br>يَأۡتُوكُمۡ أُسَٰرَىٰ تُفَٰدُوهُمۡ وَهُوَ مُحَرَّمٌ<br>عَلَيۡكُمۡ إِخۡرَاجُهُمۡۚ أَفَتُؤۡمِنُونَ<br>بِبَعۡضِ ٱلۡكِتَٰبِ وَتَكۡفُرُونَ بِبَعۡضٖۚ<br>فَمَا جَزَآءُ مَن يَفۡعَلُ ذَٰلِكَ مِنكُمۡ إِلَّا<br>خِزۡيٞ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ<br>يُرَدُّونَ إِلَىٰٓ أَشَدِّ ٱلۡعَذَابِۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ<br>عَمَّا تَعۡمَلُونَ ٨٥ |
| 86. Saa nkorɔfoɔ no na w’atɔ wiase asetena yi de akɔsesa Daakye deɛ no no, na (saa Da no) yɛnngo asotwee no mu mma wɔn koraa na yɛmmoa wɔn nso. | أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشۡتَرَوُاْ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا<br>بِٱلۡأٓخِرَةِۖ فَلَا يُخَفَّفُ عَنۡهُمُ ٱلۡعَذَابُ<br>وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ٨٦ |
| 87. Ampa sɛ, Yɛ’de Nwoma no maa Mose, na Yɛ’somaa asomafoɔ toa toaa so wɔ n’akyi. Mar’yam ba Yesu nso Yɛ’maa no nsɛnkyerɛnee pefee, ɛna Yɛ’de Honhom Kronkron hyɛɛ no den. Na ɛberɛ biara a Ɔsomafoɔ bi de adeɛ a ɛnyɛ deɛ moakoma pɛ bɛberɛ mo no, moyɛ ahomasoɔ; mobuu (asomafoɔ no bi) atorofoɔ, ebinom nso mokum wɔn. | وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ وَقَفَّيۡنَا مِنۢ<br>بَعۡدِهِۦ بِٱلرُّسُلِۖ وَءَاتَيۡنَا عِيسَى ٱبۡنَ<br>مَرۡيَمَ ٱلۡبَيِّنَٰتِ وَأَيَّدۡنَٰهُ بِرُوحِ ٱلۡقُدُسِۗ<br>أَفَكُلَّمَا جَآءَكُمۡ رَسُولُۢ بِمَا لَا تَهۡوَىٰٓ<br>أَنفُسُكُمُ ٱسۡتَكۡبَرۡتُمۡ فَفَرِيقٗا كَذَّبۡتُمۡ<br>وَفَرِيقٗا تَقۡتُلُونَ ٨٧ |
| 88. Deɛ wɔ’ka nesɛ: “Yakata y’akoma ho (enti yenhia asɛm foforɔ biara bio). ”Daabi, wɔn boniayɛ ho nti Nyankopɔn adome wɔn, enti (wɔn mu) kakraa bi (anaasɛ asɛm no mu kakraa bi) na wɔ’gye die. | وَقَالُواْ قُلُوبُنَا غُلۡفُۢۚ بَل لَّعَنَهُمُ ٱللَّهُ<br>بِكُفۡرِهِمۡ فَقَلِيلٗا مَّا يُؤۡمِنُونَ ٨٨ |
| 89. Ɛberɛ a Nwoma a efiri Nyankopɔn hɔ baa wɔn hɔ rebɛfoa deɛ ɛwɔ wɔn hɔ (dada) no soa no-, na kane no (ansa na Muhammad rebɛba | وَلَمَّا جَآءَهُمۡ كِتَٰبٞ مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِ<br>مُصَدِّقٞ لِّمَا مَعَهُمۡ وَكَانُواْ مِن قَبۡلُ |

no) na (Yudafoɔ no) de no (bɔ mpaeɛ srɛ Nyankopɔn hɔ) nkonimdie de tia wɔn a wɔnnye nnie no- Nanso ɛberɛ a adeɛ a wɔ'nim no baa wɔn hɔ no, wɔ'annye anni. Enti Nyankopɔn nnomee nka boniayɛfoɔ no.

يَسۡتَفۡتِحُونَ عَلَى ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَلَمَّا
جَآءَهُم مَّا عَرَفُواْ كَفَرُواْ بِهِۦۚ فَلَعۡنَةُ
ٱللَّهِ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٨٩

---

90. Ade bɔne paa na wɔn atɔn wɔn kraa de ama no, sɛ wɔ'bɛpo deɛ Nyankopɔn asianee no; (wɔ'reyɛ) ahoɔyaa sɛ Nyankopɔn asiane N'adom ama N'akoa no mu bi a Ɔpɛ nti. Wɔ'twe abufuo defoa abufuo so (dema wɔn ho). Na boniayɛfoɔ no deɛ wɔn wɔ animguaseɛ asotwee.

بِئۡسَمَا ٱشۡتَرَوۡاْ بِهِۦٓ أَنفُسَهُمۡ أَن يَكۡفُرُواْ
بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ بَغۡيًا أَن يُنَزِّلَ ٱللَّهُ مِن
فَضۡلِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦۖ
فَبَآءُو بِغَضَبٍ عَلَىٰ غَضَبٖۚ وَلِلۡكَٰفِرِينَ
عَذَابٞ مُّهِينٞ ٩٠

---

91. Sɛ yɛka kyerɛ wɔn sɛ: "Monye adeɛ a Nyankopɔn asiane aba no ni a, deɛ wɔ'ka ne sɛ: "Yɛ'gye deɛ yasiane ama yɛn no di". Na wɔ'po deɛ ɛwɔ ɛno akyi no, aberɛ nso a ɛno mmom ne nokorɛ a ɛrefoa deɛ ɛwɔ wɔn hɔ no soɔ. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Sɛ moyɛ agyidiefoɔ ampa a afei adɛn na mokunkum Nyankopɔn nkɔmhyɛfoɔ a wɔ'dii kan no?

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ ءَامِنُواْ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُواْ
نُؤۡمِنُ بِمَآ أُنزِلَ عَلَيۡنَا وَيَكۡفُرُونَ بِمَا
وَرَآءَهُۥ وَهُوَ ٱلۡحَقُّ مُصَدِّقٗا لِّمَا مَعَهُمۡۗ قُلۡ
فَلِمَ تَقۡتُلُونَ أَنۢبِيَآءَ ٱللَّهِ مِن قَبۡلُ إِن كُنتُم
مُّؤۡمِنِينَ ٩١

---

92. Nokorɛ sɛ, Mose de nkyerɛkyerɛmu pefee no brɛɛ mo (Israelfoɔ), ɛna afei n'akyi mofaa nantwi bedeɛ (som no) ɛna moyɛɛ bɔne.

وَلَقَدۡ جَآءَكُم مُّوسَىٰ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ ثُمَّ
ٱتَّخَذۡتُمُ ٱلۡعِجۡلَ مِنۢ بَعۡدِهِۦ وَأَنتُمۡ ظَٰلِمُونَ
٩٢

---

93. Monkae ɛberɛ a Yɛ'ne mo yɛɛ Apam, na Yɛ'pagyaa bepɔ no wɔ mo apampamu, (ka kyerɛɛ mo sɛ): "Monfa ahoɔden nsɔ deɛ Yɛ'de ama mo no mu yie, na monyɛ sotie". Wɔ'kaa sɛ: "Y'ate nanso ye'nni so". Wɔn boniayɛ ho nti nantwie bedeɛ (som no ho dɔ) awura wɔn akoma mu. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Sɛ moyɛ agyidiefoɔ ampa a, ɛneɛ ade bɔne paa na mogyidie rehyɛ mo (ma mo yɛ) no"

وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَكُمۡ وَرَفَعۡنَا فَوۡقَكُمُ
ٱلطُّورَ خُذُواْ مَآ ءَاتَيۡنَٰكُم بِقُوَّةٖ وَٱسۡمَعُواْۖ
قَالُواْ سَمِعۡنَا وَعَصَيۡنَا وَأُشۡرِبُواْ فِي
قُلُوبِهِمُ ٱلۡعِجۡلَ بِكُفۡرِهِمۡۚ قُلۡ بِئۡسَمَا
يَأۡمُرُكُم بِهِۦٓ إِيمَٰنُكُمۡ إِن كُنتُم
مُّؤۡمِنِينَ ٩٣

---

94. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Sɛ Daakye asetena a ɛwɔ Nyankopɔn nkyɛn no wɔ mo (Yudafoɔ) nko ara, ɛna nnipa a aka no biara nka ho deɛ a, ɛneɛ moma mokɔn nnɔ owuo, sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a.

قُلۡ إِن كَانَتۡ لَكُمُ ٱلدَّارُ ٱلۡأٓخِرَةُ عِندَ ٱللَّهِ
خَالِصَةٗ مِّن دُونِ ٱلنَّاسِ فَتَمَنَّوُاْ ٱلۡمَوۡتَ
إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٩٤

---

95. Wɔn kɔn nnɔ (owuo no) da, ɛnam dwuma a wɔ'nsa adi ato wɔn anim no ho nti, Nyankopɔn deɛ Onim abɔneɛfoɔ no.

وَلَن يَتَمَنَّوۡهُ أَبَدَۢا بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡۚ
وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ٩٥

96. (Nkɔmhyɛni), nokorɛ sɛ wobehu wɔn (Yudafoɔ no) sɛ wɔ’yɛ nnipa adefodepɛfoɔ wɔ nkwa ho, (wɔ'yɛ adefodepɛ) kyɛn abosomsomfoɔ no a wɔ’de biribi bata Nyankopɔn ho no mpo. Wɔn mu bi pɛsɛ anka obenya nkwa adi mfie apem, na nkwa tenten a yɛde bɛma no no nso ntumi nnyi no mfiri asotwee no mu. Nyankopɔn deɛ Ohu dwuma a wɔ’die (no nyinaa)

وَلَتَجِدَنَّهُمۡ أَحۡرَصَ ٱلنَّاسِ عَلَىٰ حَيَوٰةٖ وَمِنَ
ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْۚ يَوَدُّ أَحَدُهُمۡ لَوۡ يُعَمَّرُ أَلۡفَ
سَنَةٖ وَمَا هُوَ بِمُزَحۡزِحِهِۦ مِنَ ٱلۡعَذَابِ
أَن يُعَمَّرَۗ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِمَا يَعۡمَلُونَ ٩٦

97. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ‘’Obi a netamfo ne Gabriel no, ɛyɛ ɔno na Nyankopɔn akwamma mu no osiane (Adiyisɛm) no ba w’akoma mu defoa (Adiyisɛm) a edi n’anim kan no soɔ a ɛyɛ kwan kyerɛ, ne anigyesɛm dema agyidiefoɔ no.

قُلۡ مَن كَانَ عَدُوّٗا لِّجِبۡرِيلَ فَإِنَّهُۥ نَزَّلَهُۥ
عَلَىٰ قَلۡبِكَ بِإِذۡنِ ٱللَّهِ مُصَدِّقٗا لِّمَا
بَيۡنَ يَدَيۡهِ وَهُدٗى وَبُشۡرَىٰ لِلۡمُؤۡمِنِينَ ٩٧

98. Obi a ɔtan Nyankopɔn ne N’asoro abɔfoɔ ne N’asomafoɔ ne Gabriel ne Makael no, nokorɛ sɛ Nyankopɔn yɛ tamfo ma boniayɛfoɔ no.

مَن كَانَ عَدُوّٗا لِّلَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَرُسُلِهِۦ
وَجِبۡرِيلَ وَمِيكَىٰلَ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَدُوّٞ
لِّلۡكَٰفِرِينَ ٩٨

99. Nokorɛ sɛ Y’asiane Nsɛm a ɛda adi pefee na ama woɔ, na obiara nnihɔ a ɔbɛpo (saa Nsɛm no) gyesɛ abɔneɛfoɔ no.

وَلَقَدۡ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖۖ وَمَا
يَكۡفُرُ بِهَآ إِلَّا ٱلۡفَٰسِقُونَ ٩٩

100. Anaasɛ ɛnte saa sɛ ɛberɛ biara a wɔn (Yudafoɔ no) bɛyɛ Apam no, na wɔn mu fekuo no bi ato (Apam no) atwene? Aane, wɔn mu dodoɔ no ara nnye nni.

أَوَكُلَّمَا عَٰهَدُواْ عَهۡدٗا نَّبَذَهُۥ فَرِيقٞ مِّنۡهُمۚ
بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ١٠٠

101. Ɛberɛ a Ɔsomafoɔ a ofiri Nyankopɔn hɔ a ɔrebɛfoa deɛ ɛwɔ wɔn hɔ no soɔ baa wɔn hɔ no, wɔn a yama wɔn Nyamesom ho Nwoma no mu fekuo bi too Nyankopɔn Nwoma no twenee wɔ wɔn akyi sɛdeɛ wɔ’nnim.

وَلَمَّا جَآءَهُمۡ رَسُولٞ مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِ
مُصَدِّقٞ لِّمَا مَعَهُمۡ نَبَذَ فَرِيقٞ مِّنَ ٱلَّذِينَ
أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ كِتَٰبَ ٱللَّهِ وَرَآءَ
ظُهُورِهِمۡ كَأَنَّهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ١٠١

102. Na wɔ’di (atorɔsɛm) a abonsamfoɔ no keka fa Solomon ahennie no ho no nso akyi. Solomon annyi boniayɛ, na mmom abonsamfoɔ no na wɔ’yii boniayɛ, kyerɛɛ nnipa nkonyaa yie. Na Y’ansiane amma Soro abɔfoɔ mmienu biara wɔ Babel (a na yɛfrɛ wɔn) Haaruuta ne Maaruuta, na wɔn ankyerɛ obiara hwee na kampɛsɛ wɔn aka sɛ: “Yɛ’deɛ yɛ’yɛ nsɔhwɛ enti monhwɛ na moanyi boniayɛ, na kampɛsɛ wɔn asua adeɛ a yɛde tete onipa ne neyere ntɛm afri wɔn mmienu hɔ. Na wɔ’ntumi mfa (wɔn ntafowa no) nnha

وَٱتَّبَعُواْ مَا تَتۡلُواْ ٱلشَّيَٰطِينُ عَلَىٰ مُلۡكِ
سُلَيۡمَٰنَۖ وَمَا كَفَرَ سُلَيۡمَٰنُ وَلَٰكِنَّ
ٱلشَّيَٰطِينَ كَفَرُواْ يُعَلِّمُونَ ٱلنَّاسَ
ٱلسِّحۡرَ وَمَآ أُنزِلَ عَلَى ٱلۡمَلَكَيۡنِ بِبَابِلَ
هَٰرُوتَ وَمَٰرُوتَۚ وَمَا يُعَلِّمَانِ مِنۡ أَحَدٍ حَتَّىٰ
يَقُولَآ إِنَّمَا نَحۡنُ فِتۡنَةٞ فَلَا تَكۡفُرۡۖ
فَيَتَعَلَّمُونَ مِنۡهُمَا مَا يُفَرِّقُونَ بِهِۦ بَيۡنَ
ٱلۡمَرۡءِ وَزَوۡجِهِۦۚ وَمَا هُم بِضَآرِّينَ بِهِۦ مِنۡ

obiara gyesɛ Nyankopɔn mma ho kwan. Wɔ’sua deɛ ɛde ɔhaw bɛberɛ wɔn na ɛnfa mfasoɔ biara mma wɔn. Wɔ’nim yie nso sɛ obi a ɔtɔ (ntafowa biara) nni kyɛfa wɔ Daakye no mu, na ade bɔnee paa ara na wɔn atɔn wɔn ho ama no, sɛ anka wɔ‘nim a.

أَحَدٍ إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۚ وَيَتَعَلَّمُونَ مَا يَضُرُّهُمْ
وَلَا يَنفَعُهُمْ ۚ وَلَقَدْ عَلِمُوا۟ لَمَنِ ٱشْتَرَىٰهُ مَا
لَهُۥ فِى ٱلْـَٔاخِرَةِ مِنْ خَلَـٰقٍ ۚ وَلَبِئْسَ مَا
شَرَوْا۟ بِهِۦٓ أَنفُسَهُمْ ۚ لَوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ١٠٢

103. Nokorɛ sɛ wɔ’regye adi na wɔ’asuro Nyame a, anka akatua a efri Nyankopɔn hɔ no yɛ paa (ma wɔn), sɛ anka wɔ‘nim a.

وَلَوْ أَنَّهُمْ ءَامَنُوا۟ وَٱتَّقَوْا۟ لَمَثُوبَةٌ مِّنْ عِندِ
ٱللَّهِ خَيْرٌ ۖ لَّوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ١٠٣

104. Mo a moagye adie, monhwɛ na moanka sɛ: ‘Raa’inaa’ na (mmom) monka sɛ: ‘Unzur’naa’ na monyɛ sotie, na boniayɛfoɔ no deɛ wɔn wɔ asotwee a ɛyɛ ya paa.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَقُولُوا۟ رَٰعِنَا
وَقُولُوا۟ ٱنظُرْنَا وَٱسْمَعُوا۟ ۗ وَلِلْكَـٰفِرِينَ
عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٠٤

105. Wɔn a wɔ’po (nokorɛ) no a wɔn wɔ wɔn a yama wɔn Nyamesom ho Nwoma no mu, ne abosomsomfoɔ no mpɛ sɛ anka adepa biara besiane afiri mo Wura Nyankopɔn hɔ aba mo hɔ. Onyankopɔn deɛ Oyi N’adom no dema N’akoa mu nea Ɔpɛ. Nyankopɔn na adom kɛseɛ no yɛ Nedea.

مَّا يَوَدُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَـٰبِ
وَلَا ٱلْمُشْرِكِينَ أَن يُنَزَّلَ عَلَيْكُم مِّنْ خَيْرٍ
مِّن رَّبِّكُمْ ۗ وَٱللَّهُ يَخْتَصُّ بِرَحْمَتِهِۦ مَن
يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلْفَضْلِ ٱلْعَظِيمِ ١٠٥

106. Nsɛm no mu biara a Y’ɛbetwa mu anaasɛ awerɛfire bɛba ho no, Yɛ’de deɛ ɛyɛ kyɛn ɛno anaasɛ deɛ ɛte saa pɛpɛɛpɛ bɛba. Anaasɛ wonnim sɛ Nyankopɔn na Ɔwɔ biribiara so tumi?

مَا نَنسَخْ مِنْ ءَايَةٍ أَوْ نُنسِهَا نَأْتِ بِخَيْرٍ
مِّنْهَآ أَوْ مِثْلِهَآ ۗ أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ
كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ١٠٦

107. Anaasɛ wonnim sɛ ɔsoro ne asaase so ahennie nyinaa wɔ Nyankopɔn, na Nyankopɔn akyi no monni okyitaafoɔ anaasɛ ɔboafoɔ biara?

أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ ۗ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِىٍّ
وَلَا نَصِيرٍ ١٠٧

108. Anaasɛ mopɛ sɛ mobisa mo Somafoɔ (Muhammad) sɛdeɛ (Israelfoɔ no) dii kan bisaa Mose (sɛ yi Nyankopɔn adi pefee kyerɛ yɛn) no? Obi a ɔde gyidie bɛsesa boniayɛ no, nokorɛ sɛ w’ayera afiri ɔkwan tenenee no so.

أَمْ تُرِيدُونَ أَن تَسْـَٔلُوا۟ رَسُولَكُمْ كَمَا سُئِلَ
مُوسَىٰ مِن قَبْلُ ۗ وَمَن يَتَبَدَّلِ ٱلْكُفْرَ
بِٱلْإِيمَـٰنِ فَقَدْ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ١٠٨

109. Nyamesom ho Nwomanimfoɔ no mu dodoɔ no ara pɛ sɛ anka ɛbetumi a mogyidie akyi no wɔ’bɛsan mo aba (Kaafir) boniayɛ mu, ɛnam ahoɔyaa a ɛwɔ wɔn mu no nti, aberɛ nso a nokorɛ no ada adi pefee ama wɔn. Nanso fafiri (wɔn), na fa (wɔn) bɔne kyɛ (wɔn) kosi sɛ Nyankopɔn de N’ahyɛdeɛ anaa N’atemmuo no bɛba. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn wɔ biribiara so tumi.

وَدَّ كَثِيرٌ مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَـٰبِ لَوْ
يَرُدُّونَكُم مِّنۢ بَعْدِ إِيمَـٰنِكُمْ كُفَّارًا
حَسَدًا مِّنْ عِندِ أَنفُسِهِم مِّنۢ بَعْدِ مَا
تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلْحَقُّ ۖ فَٱعْفُوا۟ وَٱصْفَحُوا۟ حَتَّىٰ
يَأْتِىَ ٱللَّهُ بِأَمْرِهِۦٓ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ
قَدِيرٌ ١٠٩

110. Na monfrɛ Nyame wɔ neberɛ mu na monyi Zaka, na papa biara a mobɛyɛ de ato moanim ama mo kraa no monsa bɛka no wɔ Nyankopɔn hɔ. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ani tua dwuma a modie (nyinaa).

وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ ۚ وَمَا تُقَدِّمُوا۟ لِأَنفُسِكُم مِّنْ خَيْرٍ تَجِدُوهُ عِندَ ٱللَّهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ١١٠

111. Deɛ wɔ'ka ne sɛ: "Obiara nnkɔ Soro Aheman no mu gyesɛ obi a ɔyɛ Yudani anaasɛ Kristoni". Woi nom ne wɔn apɛdeɛ hunu no. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a, ɛneɛ monfa mo nyinasoɔ (a mode ka saa asɛm no ) mmra".

وَقَالُوا۟ لَن يَدْخُلَ ٱلْجَنَّةَ إِلَّا مَن كَانَ هُودًا أَوْ نَصَٰرَىٰ ۗ تِلْكَ أَمَانِيُّهُمْ ۗ قُلْ هَاتُوا۟ بُرْهَٰنَكُمْ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ١١١

112. Daabi (ɛnte saa), obiara a ɔbɛbrɛ neho nyinaa ase ama Nyankopɔn, na ɔyɛ ayɛmyɛ (dema ne nua) no, ɔwɔ akatua wɔ ne Wura Nyankopɔn hɔ, na ehuu bɔ biara mma wɔn so, na wɔn werɛ nso nnho (wɔ Atemmuda).

بَلَىٰ مَنْ أَسْلَمَ وَجْهَهُۥ لِلَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ فَلَهُۥٓ أَجْرُهُۥ عِندَ رَبِّهِۦ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ١١٢

113. Yudafoɔ no ka sɛ: "Kristofoɔ no nni hwee (a wɔ'gyina so desom Nyame), ɛna Kristofoɔ no nso se: "Yudafoɔ no nni hwee (a wɔ'gyina so desom Nyame)" aberɛ nso a wɔn nyinaa kenkan Nwoma (baako) no. Saa ara na wɔn a wɔ'nnim no keka wɔn nsɛm no ara bie. Enti Nyankopɔn bebu deɛ wɔ'gye ho akyinnyeɛ no ho atɛn Atemmuda.

وَقَالَتِ ٱلْيَهُودُ لَيْسَتِ ٱلنَّصَٰرَىٰ عَلَىٰ شَىْءٍ وَقَالَتِ ٱلنَّصَٰرَىٰ لَيْسَتِ ٱلْيَهُودُ عَلَىٰ شَىْءٍ وَهُمْ يَتْلُونَ ٱلْكِتَٰبَ ۗ كَذَٰلِكَ قَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ مِثْلَ قَوْلِهِمْ ۚ فَٱللَّهُ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُوا۟ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ١١٣

114. (Onipa) bɔneni bɛn na ɔkyɛn obi a, osi (nnipa) kwan wɔ Nyamedan ho sɛ yɛbɛbɔ Nyankopɔn din wɔ hɔ, na ɔbɔ mmɔden (biara) sɛ ɔbɛgu no anaa ɔbɛsɛe no? Saa nkorɔfoɔ no na wɔ'nni ho kwan sɛ wɔ'wura (Nyamedan) no mu, gyesɛ ehuu mu. (Saa nkorɔfoɔ no) wɔ animguaseɛ wɔ wiase, na Daakye no nso wɔ'wɔ asotwee kɛseɛ paa.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن مَّنَعَ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ أَن يُذْكَرَ فِيهَا ٱسْمُهُۥ وَسَعَىٰ فِى خَرَابِهَآ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ مَا كَانَ لَهُمْ أَن يَدْخُلُوهَآ إِلَّا خَآئِفِينَ ۚ لَهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا خِزْىٌ وَلَهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١١٤

115. Apueɛ ne Atɔeɛ wɔ Nyankopɔn, enti babiara a mode moani bɛkyerɛ no Nyankopɔn anim wɔ hɔ. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn deɛ N'adom so, na Ɔne Onimdefoɔ.

وَلِلَّهِ ٱلْمَشْرِقُ وَٱلْمَغْرِبُ ۚ فَأَيْنَمَا تُوَلُّوا۟ فَثَمَّ وَجْهُ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ١١٥

116. Wɔ'ka sɛ: Nyankopɔn awo ba. Kronkron Hene ne no. Daabi, (ɛnte saa), deɛ ɛwɔ soro ne asaase so nyinaa yɛ Nedea. Biribiara berɛ neho ase ma no.

وَقَالُوا۟ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدًا ۗ سُبْحَٰنَهُۥ ۖ بَل لَّهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ كُلٌّ لَّهُۥ قَٰنِتُونَ ١١٦

117. (Otumfoɔ Nyankopɔn) a Ɔhyɛɛ ɔsoro ne asaase mmɔeɛ aseɛ, sɛ Ɔpɛsɛ Odi dwuma bi a deɛ Ɔka ara ne sɛ: "Yɛ!" na ayɛ!

بَدِيعُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ وَإِذَا قَضَىٰٓ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ١١٧

118. Deɛ wɔn a wɔ’nnim no keka ne sɛ: “Yɛn deɛ adɛn na Nyankopɔn ne yɛn nnkasa, anaasɛ nsɛnkyerɛnee bi mma yɛn hɔ?” Saa ara na wɔn a wɔ’dii wɔn anim kan no kekaa wɔn nsɛm yi ara bie. Wɔn nyinaa akoma yɛpɛ. Ampa sɛ Y’akyerɛkyerɛ Nsɛm no mu pefee ama amanfoɔ a wɔn adwen si pie no.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَعۡلَمُونَ لَوۡلَا يُكَلِّمُنَا ٱللَّهُ
أَوۡ تَأۡتِينَآ ءَايَةٞۗ كَذَٰلِكَ قَالَ ٱلَّذِينَ مِن
قَبۡلِهِم مِّثۡلَ قَوۡلِهِمۡۘ تَشَٰبَهَتۡ قُلُوبُهُمۡۗ قَدۡ
بَيَّنَّا ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يُوقِنُونَ ١١٨

119. Ampa sɛ, Yɛ’de Nokorɛ no na asoma wo (Muhammad), sɛ anigyesɛm ne kɔkɔbɔ ho dawubɔfoɔ . Yemmisa wo Amanehunu gya no mu foɔ no ho asɛm.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ بَشِيرٗا وَنَذِيرٗاۖ وَلَا
تُسۡـَٔلُ عَنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡجَحِيمِ ١١٩

120. (Nkɔmhyɛni), Yudafoɔ no ne Kristofoɔ no nnye wo nto mu (da), gyesɛ wodi wɔn som no akyi. Ka sɛ: “Nyankopɔn kwankyerɛ no ne ɔkwan tenenee no. Sɛ wodi wɔn apɛdeɛ akyi wɔ akyire yi a nimdeɛ aba wo hɔ yi a, ɛneɛ wonnya okyitaafoɔ anaa ɔboafoɔ biara a ɔbɛboa wo (ako atia) Nyankopɔn.

وَلَن تَرۡضَىٰ عَنكَ ٱلۡيَهُودُ وَلَا ٱلنَّصَٰرَىٰ
حَتَّىٰ تَتَّبِعَ مِلَّتَهُمۡۗ قُلۡ إِنَّ هُدَى ٱللَّهِ هُوَ
ٱلۡهُدَىٰۗ وَلَئِنِ ٱتَّبَعۡتَ أَهۡوَآءَهُم بَعۡدَ ٱلَّذِي
جَآءَكَ مِنَ ٱلۡعِلۡمِ مَا لَكَ مِنَ ٱللَّهِ مِن
وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٍ ١٢٠

121. Wɔn a Y’ama wɔn Nwoma no a wɔ’kenkan no kenkan paa (anaasɛ wɔ’di emu mmra no so paa wɔ) nokorɛ mu sɛdeɛ ɛfata sɛ yedisoɔ no, saa nkorɔfoɔ no na wɔ’gye die. Na wɔn a wɔ’poɔ no wɔ’ne berɛguofoɔ no.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يَتۡلُونَهُۥ حَقَّ
تِلَاوَتِهِۦٓ أُوْلَٰٓئِكَ يُؤۡمِنُونَ بِهِۦۗ وَمَن
يَكۡفُرۡ بِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ١٢١

122. Israel mma, monkae M’adom a Mede adom mo, nokorɛ sɛ, Mehyɛɛ mo animuonyam kyɛn amansan no nyinaa.

يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتِيَ ٱلَّتِيٓ
أَنۡعَمۡتُ عَلَيۡكُمۡ وَأَنِّي فَضَّلۡتُكُمۡ
عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٢٢

123. Na monsuro Ɛda no a, ɔkra bi ho nni mfasoɔ wɔ hwee ho dema ɔkra bi, na yɛnnye mpata wɔ mu, na ntwitwagyeɛ ho mma mfasoɔ mma no, na obiara mmoa wɔn no.

وَٱتَّقُواْ يَوۡمٗا لَّا تَجۡزِي نَفۡسٌ عَن نَّفۡسٖ
شَيۡـٔٗا وَلَا يُقۡبَلُ مِنۡهَا عَدۡلٞ وَلَا تَنفَعُهَا
شَفَٰعَةٞ وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ١٢٣

124. Kae ɛberɛ a Abraham Wura (Nyankopɔn) de nsɛm bi sɔɔ no hwɛɛɛ na odii ne nyinaa soɔ, Nyankopɔn kaa sɛ: “Mereyɛ wo nnipa nyinaa (Imam) kandifoɔ”. Abraham kaa sɛ: “M’asefoɔ no mu nso (Imam foɔ befri wɔn mu?)” Nyankopɔn kaa sɛ: “Abɔneɛfoɔ no nka Me bɔhyɛɛ ho”.

وَإِذِ ٱبۡتَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ رَبُّهُۥ بِكَلِمَٰتٖ
فَأَتَمَّهُنَّۖ قَالَ إِنِّي جَاعِلُكَ لِلنَّاسِ إِمَامٗاۖ
قَالَ وَمِن ذُرِّيَّتِيۖ قَالَ لَا يَنَالُ
عَهۡدِي ٱلظَّٰلِمِينَ ١٢٤

125. Kae berɛ a Yɛ’yɛɛ (Ka’aba) Fie no hyia bea ne abodweɛ bea demaa adasamma. Enti monfa Abraham gyinabea hɔ nyɛ mpaebɔ bea. Yɛ’ne Abraham ne Ismail yɛɛ Apam sɛ: “Monte Me Fie no ho ma wɔn a wɔ’ba hɔ

وَإِذۡ جَعَلۡنَا ٱلۡبَيۡتَ مَثَابَةٗ لِّلنَّاسِ وَأَمۡنٗا
وَٱتَّخِذُواْ مِن مَّقَامِ إِبۡرَٰهِـۧمَ مُصَلّٗىۖ
وَعَهِدۡنَآ إِلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ أَن

| | |
|---|---|
| nsrahwɛ betwa ho hyia, ne wɔn a wɔ’te hɔ, ne wɔn a wɔ’bɔ wɔn mu aseɛ ne wɔn a wɔ’de wɔn anim butu fɔm (dema Nyankopɔn) no. | طَهِّرَا بَيْتِيَ لِلطَّآئِفِينَ وَٱلْعَٰكِفِينَ<br>وَٱلرُّكَّعِ ٱلسُّجُودِ ١٢٥ |
| 126. Kae ɛberɛ a Abraham kaa sɛ: “Me Wura Nyankopɔn, (mesrɛ wo sɛ), ma saa (Maka) kuro yi nyɛ abodweɛ (kuro), na fa nnuaba no bi bɔ emufoɔ no akɔnhoma, {titiriw} wɔn mu wɔn a wɔ’agye Nyankopɔn ne Da a edi akyire no adie no. Nyankopɔn kaa sɛ: “Obiara a obeyi boniayɛ no, Mɛma no kwan ama no agye n’ani kakra, na afei M’aka no so de no akɔ Amanehunu gya no mu. Na ɛhɔ yɛ nnkyi bɔne paa. | وَإِذْ قَالَ إِبْرَٰهِـۧمُ رَبِّ ٱجْعَلْ هَٰذَا بَلَدًا<br>ءَامِنًا وَٱرْزُقْ أَهْلَهُۥ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ مَنْ<br>ءَامَنَ مِنْهُم بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ ۖ قَالَ<br>وَمَن كَفَرَ فَأُمَتِّعُهُۥ قَلِيلًا ثُمَّ<br>أَضْطَرُّهُۥٓ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلنَّارِ ۖ وَبِئْسَ<br>ٱلْمَصِيرُ ١٢٦ |
| 127. Kae ɛberɛ a Abraham ne Ismail repagya (Ka’aba) Fie no fapem no, (mpaeɛ a wɔ’bɔeɛ ne sɛ): “Ye’ Wura Nyankopɔn, tie yɛn efrisɛ Wone Mpaebɔ Tiefoɔ, Wone Onimdefoɔ no. | وَإِذْ يَرْفَعُ إِبْرَٰهِـۧمُ ٱلْقَوَاعِدَ مِنَ ٱلْبَيْتِ<br>وَإِسْمَٰعِيلُ رَبَّنَا تَقَبَّلْ مِنَّآ ۖ إِنَّكَ أَنتَ<br>ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ١٢٧ |
| 128. Ye’Wura, (yɛ’san srɛ Wo sɛ), ma yɛn mmienu nyɛ Muslimifoɔ mmerɛ yɛn ho ase ma Wo, na yɛn nkyiri mma no mu nso (yɛ wɔn) ɔman Muslimifoɔ a wɔ’bɛbrɛ wɔn ho ase ama woɔ, na kyerɛ yɛn yɛ’som ho mmra, na gye yɛn adwen sakra. Nokorɛ sɛ, Wo na Wotie obia ɔsakra n’adwen, na Wo ne Mmɔborɔhunufoɔ Hene no. | رَبَّنَا وَٱجْعَلْنَا مُسْلِمَيْنِ لَكَ وَمِن ذُرِّيَّتِنَآ<br>أُمَّةً مُّسْلِمَةً لَّكَ وَأَرِنَا مَنَاسِكَنَا وَتُبْ<br>عَلَيْنَآ ۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ١٢٨ |
| 129. Ye’Wura, (yɛsan srɛ Wo sɛ) yi Ɔsomafoɔ fri wɔn mu a, ɔbɛkenkan Wo Nsɛm no akyerɛ wɔn, na w’akyerɛ wɔn Nwoma no ne Nyansa no, na wate wɔn ho (afri abosomsom fii ne abrabɔ bɔne ho). Nokorɛ sɛ, Wo ne Otumfoɔ a Wotumi ade nyinaa yɛ, na Wone Nyansafoɔ no. | رَبَّنَا وَٱبْعَثْ فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْهُمْ يَتْلُوا۟<br>عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِكَ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلْكِتَٰبَ<br>وَٱلْحِكْمَةَ وَيُزَكِّيهِمْ ۚ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ<br>ٱلْحَكِيمُ ١٢٩ |
| 130. Hwan na ɔmpɛ Abraham som no, gyesɛ obi a wabu ne ho kwasea. Ampa sɛ, Y’eyii no sii hɔ wɔ wiase ha, na nokorɛ sɛ, Daakye no ɔka apapafoɔ no ho. | وَمَن يَرْغَبُ عَن مِّلَّةِ إِبْرَٰهِـۧمَ إِلَّا مَن<br>سَفِهَ نَفْسَهُۥ ۚ وَلَقَدِ ٱصْطَفَيْنَٰهُ فِى<br>ٱلدُّنْيَا ۖ وَإِنَّهُۥ فِى ٱلْءَاخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١٣٠ |
| 131. Ɛberɛ a ne Wura Nyankopɔn ka kyerɛɛ no sɛ: “(Abraham) yɛ Muslim berɛ wo ho ase.“ Ɔkaa sɛ: “Mayɛ Muslim aberɛ me ho ase ama Abɔdeɛ nyinaa Wura no’’. | إِذْ قَالَ لَهُۥ رَبُّهُۥٓ أَسْلِمْ ۖ قَالَ أَسْلَمْتُ لِرَبِّ<br>ٱلْعَٰلَمِينَ ١٣١ |

132. (Islam som) no ara na Abraham deyɛɛ nsamanseɛ maa ne mma; Ya'aquub nso (saa ara, ɔkaa sɛ): ''Memma, Nyankopɔn ayi (Islam) som no de ama mo, enti monhwɛ na moanwu, gyesɛ moayɛ Muslimifoɔ (ansa).

وَوَصَّىٰ بِهَآ إِبْرَٰهِـۧمُ بَنِيهِ وَيَعْقُوبُ يَـٰبَنِىَّ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصْطَفَىٰ لَكُمُ ٱلدِّينَ فَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٣٢﴾

133. (Yudafoɔ), ɛberɛ a owuo baa Yakobo soɔ no na mo wɔ hɔ anaa? Ɛberɛ a ɔka kyerɛɛ ne mma sɛ; ''Ɛdeɛn na mobɛsom no wɔ m'akyi? Wɔ'kaa sɛ: "Yɛbɛsom wo Nyankopɔn ne wa'gya Abraham ne Ismail ne Is'haaq Nyankopɔn baako no, na Ɔno na yɛyɛ Islam brɛ yɛn ho ase ma no.

أَمْ كُنتُمْ شُهَدَآءَ إِذْ حَضَرَ يَعْقُوبَ ٱلْمَوْتُ إِذْ قَالَ لِبَنِيهِ مَا تَعْبُدُونَ مِنۢ بَعْدِى ۖ قَالُوا۟ نَعْبُدُ إِلَـٰهَكَ وَإِلَـٰهَ ءَابَآئِكَ إِبْرَٰهِـۧمَ وَإِسْمَـٰعِيلَ وَإِسْحَـٰقَ إِلَـٰهًا وَٰحِدًا وَنَحْنُ لَهُۥ مُسْلِمُونَ ﴿١٣٣﴾

134. Woi nom yɛ amanfoɔ a, wɔ'atwa mu kɔ. Deɛ wɔ'nsa kaeɛ no yɛ wɔn dea, ɛna deɛ monso monsa bɛka no yɛ mo dea; na yemmisa mo wɔ deɛ wɔ'yɔeɛ no ho asɛm.

تِلْكَ أُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ ۖ لَهَا مَا كَسَبَتْ وَلَكُم مَّا كَسَبْتُمْ ۖ وَلَا تُسْـَٔلُونَ عَمَّا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٣٤﴾

135. Deɛ wɔ'ka ne sɛ: ''Sɛ mopɛ sɛ monya tenenee a ɛneɛ monyɛ Yudafoɔ anaasɛ Kristofoɔ. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Daabi (ɛnte saa), (yedi) Abraham, ɔteneneeni no som no (akyi), na ɔnka abosomsomfoɔ no ho.

وَقَالُوا۟ كُونُوا۟ هُودًا أَوْ نَصَـٰرَىٰ تَهْتَدُوا۟ ۗ قُلْ بَلْ مِلَّةَ إِبْرَٰهِـۧمَ حَنِيفًا ۖ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١٣٥﴾

136. (Agyidiefoɔ), monka sɛ: "Yɛ'gye Nyankopɔn, ne deɛ yasiane ama yɛn ne deɛ yesiane maa Abraham ne Ismail, ne Is'haaq, ne Ya'aquub ne wɔn asefoɔ no di, (yɛ'san nso gye) deɛ yɛde maa Mose ne Yesu ne deɛ yɛde maa nkɔmhyɛfoɔ a wɔ'fri wɔn Wura Nyankopɔn hɔ no nyinaa di. Yɛnyɛ wɔn mu nyiyimuu; na Nyankopɔn na yɛbrɛ yɛn ho ase ma no.

قُولُوٓا۟ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْنَا وَمَآ أُنزِلَ إِلَىٰٓ إِبْرَٰهِـۧمَ وَإِسْمَـٰعِيلَ وَإِسْحَـٰقَ وَيَعْقُوبَ وَٱلْأَسْبَاطِ وَمَآ أُوتِىَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ وَمَآ أُوتِىَ ٱلنَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمْ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ وَنَحْنُ لَهُۥ مُسْلِمُونَ ﴿١٣٦﴾

137. Enti sɛ (Yudafoɔ no ne Kristofoɔ no) gye di sɛdeɛ moagye adie no a, ɛneɛ na ampa sɛ wɔn wɔ kwan tenenee so, na mmom sɛ wɔ'dane wɔn akyi ma a, ɛneɛ na wɔn wɔ ɔkotia mu (anaa mpaapaamu) paa mu; nanso (Nkɔmhyɛni), Nyankopɔn som bo ma wo sɛ Ɔbɔ woho ban fri wɔn (adwen bɔne mu), na Ɔne Otiefoɔ no, biribiara ho Nimdefoɔ no.

فَإِنْ ءَامَنُوا۟ بِمِثْلِ مَآ ءَامَنتُم بِهِۦ فَقَدِ ٱهْتَدَوا۟ ۖ وَّإِن تَوَلَّوْا۟ فَإِنَّمَا هُمْ فِى شِقَاقٍ ۖ فَسَيَكْفِيكَهُمُ ٱللَّهُ ۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿١٣٧﴾

138. Nyankopɔn som no, hwan na ɔwɔ som pa kyɛn Nyankopɔn? Ɔno na yɛsom no.

صِبْغَةَ ٱللَّهِ ۖ وَمَنْ أَحْسَنُ مِنَ ٱللَّهِ صِبْغَةً ۖ وَنَحْنُ لَهُۥ عَـٰبِدُونَ ﴿١٣٨﴾

139. Ka sɛ: "Enti moregye yɛn akyinnye wɔ Nyankopɔn ho aberɛ a Ɔne yɛn Wura, ɛna Ɔno ara nso ne mo Wura? Yɛn nyuma (ho akatua) wɔ yɛn, ɛna monso mon'yuma (ho akatua) wɔ mo, na Nyankopɔn na yede yɛho ma no nokorɛ mu.

قُلْ أَتُحَآجُّونَنَا فِى ٱللَّهِ وَهُوَ رَبُّنَا وَرَبُّكُمْ
وَلَنَآ أَعْمَٰلُنَا وَلَكُمْ أَعْمَٰلُكُمْ وَنَحْنُ
لَهُۥ مُخْلِصُونَ ﴿١٣٩﴾

140. Anaa moka ampa sɛ, na Abraham ne Ismail ne Is'haaq ne Ya'aqub ne (wɔn) asefoɔ no yɛ Yudafoɔ anaasɛ Kristofoɔ? Ka sɛ: "Mona monim anaasɛ Nyankopɔn (na Onim}?" Nipa bɔneni bɛn na ɔkyɛn obi a ɔde adansedie a onim no wɔ Nyankopɔn hɔ no sie? Nyankopɔn deɛ Ommu n'ani nngu dwuma a modie no so.

أَمْ تَقُولُونَ إِنَّ إِبْرَٰهِـۧمَ وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِسْحَٰقَ
وَيَعْقُوبَ وَٱلْأَسْبَاطَ كَانُوا۟ هُودًا أَوْ
نَصَٰرَىٰ ۗ قُلْ ءَأَنتُمْ أَعْلَمُ أَمِ ٱللَّهُ ۗ وَمَنْ
أَظْلَمُ مِمَّن كَتَمَ شَهَٰدَةً عِندَهُۥ مِنَ
ٱللَّهِ ۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿١٤٠﴾

141. Woi nom (a yɛbobɔɔ wɔn din yi) yɛ nnipa a wɔ'atwa mu kɔ, deɛ wɔ'nyaeɛ no yɛ wɔn dea, ɛna deɛ monso monyaeɛ yɛ monso modea. Na yemmisa mo deɛ na wɔ'yɛ no ho asɛm.

تِلْكَ أُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ ۖ لَهَا مَا كَسَبَتْ
وَلَكُم مَّا كَسَبْتُمْ ۖ وَلَا تُسْـَٔلُونَ عَمَّا كَانُوا۟
يَعْمَلُونَ ﴿١٤١﴾

142. Nnipa mu agyimifoɔ no bɛka sɛ: "Ɛdeɛn na ama (Muslimifoɔ) no adane wɔn anim afri Qibla a, na wɔn ani kyerɛ no soɔ no?" (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Apueɛ ne Atɔeɛ nyinaa wɔ Nyankopɔn; Ɔkyerɛ obi a Ɔpɛ kwan kɔ kwan tenenee no so".

سَيَقُولُ ٱلسُّفَهَآءُ مِنَ ٱلنَّاسِ مَا وَلَّىٰهُمْ
عَن قِبْلَتِهِمُ ٱلَّتِى كَانُوا۟ عَلَيْهَا ۚ قُل لِّلَّهِ
ٱلْمَشْرِقُ وَٱلْمَغْرِبُ ۚ يَهْدِى مَن يَشَآءُ إِلَىٰ
صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٤٢﴾

143. Saa ara na Y'ayɛ mo (Muslimifoɔ no) ɔman adantamu (anaa ɔman a mosom bo, anaa modi mmu yie), sɛdeɛ mobedi adasamma ho adanseɛ, na Ɔsomafoɔ no nso bedi moho adanseɛ. Y'annyɛ Qibla no a na w'ani kyerɛ no (wɔ biribiara ho nti, na mmom) sɛdeɛ Yɛ'de behunu obi a odi Ɔsomafoɔ no akyi ne obia ɔdane ne ho wɔ nenantin soɔ (anaa ɔtwe ne ho firi Islam som no mu). Ɛyɛ nsakraeɛ a ɛyɛ den (ma wɔn a wɔn gyidie sua), na mmom (ɛnyɛ den mma) wɔn a Nyankopɔn akyerɛ wɔn kwan no. Nyankopɔn mma mogyidie no nnyɛ kwa. Nokorɛ sɛ, Onyankopɔn yɛ Ayɛmyɛ Hene, ne Mmɔborɔhunufoɔ ma adasamma.

وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَٰكُمْ أُمَّةً وَسَطًا لِّتَكُونُوا۟
شُهَدَآءَ عَلَى ٱلنَّاسِ وَيَكُونَ ٱلرَّسُولُ
عَلَيْكُمْ شَهِيدًا ۗ وَمَا جَعَلْنَا ٱلْقِبْلَةَ ٱلَّتِى
كُنتَ عَلَيْهَآ إِلَّا لِنَعْلَمَ مَن يَتَّبِعُ ٱلرَّسُولَ
مِمَّن يَنقَلِبُ عَلَىٰ عَقِبَيْهِ ۚ وَإِن كَانَتْ
لَكَبِيرَةً إِلَّا عَلَى ٱلَّذِينَ هَدَى ٱللَّهُ ۗ وَمَا
كَانَ ٱللَّهُ لِيُضِيعَ إِيمَٰنَكُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِٱلنَّاسِ
لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٤٣﴾

144. Ampa sɛ Ye'hunuu sɛ woretoto w'ani kyerɛ ewiem (sɛdeɛ Nyankopɔn bɛkyerɛ wo Qibla), enti nokorɛ sɛ, Yɛ'bɛkyerɛ wo Qibla a wopɛ. "Dane w'ani kyerɛ (Maka) Nyamedan

قَدْ نَرَىٰ تَقَلُّبَ وَجْهِكَ فِى ٱلسَّمَآءِ ۖ
فَلَنُوَلِّيَنَّكَ قِبْلَةً تَرْضَىٰهَا ۚ فَوَلِّ وَجْهَكَ
شَطْرَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ۚ وَحَيْثُ مَا كُنتُمْ

Kronkron no. Baabiara a mowɔ no monfa moanim nkyerɛ hɔ. Wɔn a yama wɔn Nyamesom ho Nwoma no nim yie sɛ, ɛno mmom ne nokorɛ a efri wɔn Wura Nyankopɔn hɔ. Onyankopɔn deɛ Omuu n'ani nguu dwuma a wɔ'die no so."

فَوَلُّواْ وُجُوهَكُمۡ شَطۡرَهُۥۗ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ
ٱلۡكِتَٰبَ لَيَعۡلَمُونَ أَنَّهُ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّهِمۡۗ
وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا يَعۡمَلُونَ ١٤٤

145. Sɛ wode nsɛnkyerɛnee nyinaa mpo brɛ wɔn a yama wɔn Nyamesom ho Nwoma no a, wɔ'nni wo Qibla no akyi da; na wonso wonni wɔn Qibla no akyi, na monni moho-moho nso Qibla akyi. Nokorɛ sɛ, sɛ wodi wɔn apɛdeɛ akyi wɔ akyire yi a wonsa aka nimdeɛ yi a, ɛneɛ na nokorɛ sɛ woka abɔneɛfoɔ no ho.

وَلَئِنۡ أَتَيۡتَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ بِكُلِّ
ءَايَةٖ مَّا تَبِعُواْ قِبۡلَتَكَۚ وَمَآ أَنتَ بِتَابِعٖ
قِبۡلَتَهُمۡۚ وَمَا بَعۡضُهُم بِتَابِعٖ قِبۡلَةَ بَعۡضٖۚ
وَلَئِنِ ٱتَّبَعۡتَ أَهۡوَآءَهُم مِّنۢ بَعۡدِ مَا
جَآءَكَ مِنَ ٱلۡعِلۡمِ إِنَّكَ إِذٗا لَّمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٤٥

146. Wɔn a Y'ama wɔn Nyamesom ho Nwoma no nim (Muhammad) tesɛ deɛ wɔ'nim wɔn ara wɔn mma. Nokorɛ sɛ, wɔn mu fekuo bi de nokorɛ no sie wɔ aberɛ a wɔ'nim.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يَعۡرِفُونَهُۥ كَمَا
يَعۡرِفُونَ أَبۡنَآءَهُمۡۖ وَإِنَّ فَرِيقٗا مِّنۡهُمۡ
لَيَكۡتُمُونَ ٱلۡحَقَّ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ١٤٦

147. (Woi) ne Nokorɛ no a efiri wo Wura Nyankopɔn hɔ, enti hwɛ na w'ankɔka wɔn a wɔn adwen nnsi wɔn pie no ho.

ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ
ٱلۡمُمۡتَرِينَ ١٤٧

148. Ɔman biara wɔ faako a wɔ'de wɔn anim kyerɛ (wɔ aberɛ a wɔ'refrɛ Nyame). Enti monsi akan wɔ dwumadi pa ho. Faako a mowɔ biara no Nyankopɔn de monyinaa bɛba (wɔ Atemmuda). Nokorɛ sɛ Nyankopɔn wɔ biribiara so tumi.

وَلِكُلّٖ وِجۡهَةٌ هُوَ مُوَلِّيهَاۖ فَٱسۡتَبِقُواْ
ٱلۡخَيۡرَٰتِۚ أَيۡنَ مَا تَكُونُواْ يَأۡتِ بِكُمُ ٱللَّهُ
جَمِيعًاۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١٤٨

149. Baabi a wobefiri (ahyɛ Nyamefrɛ ase) biara no fa w'anim kyerɛ (Ka'aba) Nyamedan Kronkron no. Ampa sɛ, ɛno ne nokorɛ a efri wo Wura Nyankopɔn hɔ. Onyankopɔn muu n'ani nnguu dwuma a modie no so.

وَمِنۡ حَيۡثُ خَرَجۡتَ فَوَلِّ وَجۡهَكَ شَطۡرَ
ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِۖ وَإِنَّهُۥ لَلۡحَقُّ مِن
رَّبِّكَۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعۡمَلُونَ
١٤٩

150. Baabi a wobefiri (ahyɛ Nyamefrɛ aseɛ) no fa w'ani kyerɛ (Ka'aba) Nyamedan Kronkron no, na baabi a mowɔ biara monfa moani nkyerɛ hɔ, sɛdeɛ amanfoɔ no nnya nyinasoɔ biara ntia mo, gyesɛ wɔn mu abɔneɛfoɔ no. Enti monhwɛ na moansuro wɔn, na mmom monsuro Me, sɛdeɛ Mede M'adom no bewie mosoɔ ne sɛdeɛ mobenya kwankyerɛ.

وَمِنۡ حَيۡثُ خَرَجۡتَ فَوَلِّ وَجۡهَكَ شَطۡرَ
ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِۚ وَحَيۡثُ مَا كُنتُمۡ فَوَلُّواْ
وُجُوهَكُمۡ شَطۡرَهُۥ لِئَلَّا يَكُونَ لِلنَّاسِ
عَلَيۡكُمۡ حُجَّةٌ إِلَّا ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ
مِنۡهُمۡ فَلَا تَخۡشَوۡهُمۡ وَٱخۡشَوۡنِي وَلِأُتِمَّ
نِعۡمَتِي عَلَيۡكُمۡ وَلَعَلَّكُمۡ تَهۡتَدُونَ ١٥٠

| | |
|---|---|
| 151. Sɛdeɛ (Yɛ’de y’adom bewie mosoɔ no nti) Y’asoma Ɔsomafoɔ wɔ mo hɔ a ofiri mo mu a, ɔrekenkan Yɛn Nsɛm no kyerɛ mo, na ɔrete moho (fri abosomsom fii ne abrabɔ bɔne ho), ɛna ɔrekyerɛ mo Nwoma no ne Nyansa no, san kyerɛ mo adeɛ a na anka monnnim. | كَمَآ أَرۡسَلۡنَا فِيكُمۡ رَسُولٗا مِّنكُمۡ يَتۡلُواْ عَلَيۡكُمۡ ءَايَٰتِنَا وَيُزَكِّيكُمۡ وَيُعَلِّمُكُمُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَيُعَلِّمُكُم مَّا لَمۡ تَكُونُواْ تَعۡلَمُونَ ١٥١ |
| 152. Enti monkae Me (na) Mɛkae mo, na monyi M’ayɛ, na monnnyi Me boniayɛ. | فَٱذۡكُرُونِيٓ أَذۡكُرۡكُمۡ وَٱشۡكُرُواْ لِي وَلَا تَكۡفُرُونِ ١٥٢ |
| 153. Mo a moagye adie, monfa aboterɛ ne mpaebɔ nhwehwɛ mmoa (wɔ Nyankopɔn hɔ); nokorɛ sɛ Nyankopɔn ka aboterɛfoɔ no ho. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱسۡتَعِينُواْ بِٱلصَّبۡرِ وَٱلصَّلَوٰةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ١٥٣ |
| 154. Monhwɛ na moanka amfa wɔn a yaku wɔn wɔ Nyankopɔn kwan soɔ no ho sɛ: “Wɔn awu”. Daabi, wɔn wɔ nkwa mu, nanso monnhu nti. | وَلَا تَقُولُواْ لِمَن يُقۡتَلُ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أَمۡوَٰتُۢۚ بَلۡ أَحۡيَآءٞ وَلَٰكِن لَّا تَشۡعُرُونَ ١٥٤ |
| 155. Ampa sɛ, Yɛde biribi a ɛyɛ huu, ne ɔkɔm, ne agyapadeɛ ne nkwa (hwereɛ) ne nnuaba (sɛeɛ) bɛyɛ mo nsɔhwɛ. Na fa anigyesɛm no hyɛ aboterɛfoɔ no bɔ; | وَلَنَبۡلُوَنَّكُم بِشَيۡءٖ مِّنَ ٱلۡخَوۡفِ وَٱلۡجُوعِ وَنَقۡصٖ مِّنَ ٱلۡأَمۡوَٰلِ وَٱلۡأَنفُسِ وَٱلثَّمَرَٰتِۗ وَبَشِّرِ ٱلصَّٰبِرِينَ ١٥٥ |
| 156. Wɔn a sɛ mmusuo bi to wɔn a deɛ wɔ’ka ne sɛ: “Yɛ’yɛ Nyankopɔn dea, na Nehɔ na yɛbɛsan akɔ ” | ٱلَّذِينَ إِذَآ أَصَٰبَتۡهُم مُّصِيبَةٞ قَالُوٓاْ إِنَّا لِلَّهِ وَإِنَّآ إِلَيۡهِ رَٰجِعُونَ ١٥٦ |
| 157. Saa nkorɔfoɔ no na nhyira ne ahummɔborɔ a efiri wɔn Wura (Nyankopɔn) hɔ no wɔ wɔn soɔ, na saa nkorɔfoɔ no ne ateneneefoɔ no. | أُوْلَٰٓئِكَ عَلَيۡهِمۡ صَلَوَٰتٞ مِّن رَّبِّهِمۡ وَرَحۡمَةٞۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُهۡتَدُونَ ١٥٧ |
| 158. Nokorɛ sɛ, Safa ne Marwa ka Nyankopɔn nsɛnkyerɛnee no ho, enti obi a ɔbɛyɛ (Ka’aba) Fie no ho Haji, anaa ɔbɛkɔ hɔ akɔyɛ Umura no, bɔne biara nni ne so sɛ ɔbetwa ne mmienu no ho ahyia. Na obi a, ɔbefiri ɔno ara ne pɛ mu ayɛ papa bi no, nokorɛ sɛ Nyankopɔn na Oyi ayɛ, na Ɔne Onimdefoɔ. | إِنَّ ٱلصَّفَا وَٱلۡمَرۡوَةَ مِن شَعَآئِرِ ٱللَّهِۖ فَمَنۡ حَجَّ ٱلۡبَيۡتَ أَوِ ٱعۡتَمَرَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡهِ أَن يَطَّوَّفَ بِهِمَاۚ وَمَن تَطَوَّعَ خَيۡرٗا فَإِنَّ ٱللَّهَ شَاكِرٌ عَلِيمٌ ١٥٨ |
| 159. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔ’de adeɛ a Y’asiane aba a ɛyɛ nyinasoɔ pefee ne kwankyerɛ no sie wɔ akyire yi a Y’ada no adi akyerɛ nnipa wɔ Nwoma no mu no, saa nkorɔfoɔ no na Nyankopɔn nnomee ne obiara a ɔdome no nnomee wɔ wɔn soɔ. | إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكۡتُمُونَ مَآ أَنزَلۡنَا مِنَ ٱلۡبَيِّنَٰتِ وَٱلۡهُدَىٰ مِنۢ بَعۡدِ مَا بَيَّنَّٰهُ لِلنَّاسِ فِي ٱلۡكِتَٰبِ أُوْلَٰٓئِكَ يَلۡعَنُهُمُ ٱللَّهُ وَيَلۡعَنُهُمُ ٱللَّٰعِنُونَ ١٥٩ |

160. Gyesɛ wɔn a wɔ'sakra wɔn adwen na wɔ'toto ntotoeɛ pa, na wɔ'da (Nsɛm no) adi (kyerɛ amanfoɔ), saa nkorɔfoɔ no deɛ Metie wɔn adwen sakra no (efrisɛ) Me na Metie obi a ɔsakra n'adwen no adwen sakra, (na Mene) Mmɔborɔhunufoɔ Hene no.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ وَأَصۡلَحُواْ وَبَيَّنُواْ فَأُوْلَٰٓئِكَ
أَتُوبُ عَلَيۡهِمۡ وَأَنَا ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ١٦٠

161. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔ'po nokorɛ no, na wɔ'wu wɔ (Kaafir) boniayɛ mu no, saa nkorɔfoɔ no na Nyankopɔn ne Soro abɔfoɔ ne nnipa nyinaa nnomee wɔ wɔn soɔ.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَمَاتُواْ وَهُمۡ كُفَّارٌ
أُوْلَٰٓئِكَ عَلَيۡهِمۡ لَعۡنَةُ ٱللَّهِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ
وَٱلنَّاسِ أَجۡمَعِينَ ١٦١

162. Emu na wɔ'bɛtena, na asotwee no mu nnyɛ mmerɛ mma wɔn koraa, na yɛmma wɔn (ahomegye) berɛ nso.

خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يُخَفَّفُ عَنۡهُمُ ٱلۡعَذَابُ
وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ١٦٢

163. Mo Awurade Nyankopɔn no Ɔyɛ Awurade baako, Awurade (foforɔ) biara nni hɔ gyesɛ Ɔno nko ara. Ɔne Ahummɔborɔ Hene no, Ɔdɛɛfoɔ Hene no.

وَإِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۖ لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ
ٱلرَّحۡمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ ١٦٣

164. Nokorɛ sɛ, ɔsoro ne asaase mmɔeɛ, ne adesaeɛ ne adekyeɛ a ɛbɔ abira, (adeɛsa na adeɛ akye), ne nsuomu-hyɛn a ɛde nneɛma a nnipa nya ho mfasoɔ nam ɔpo soɔ, ne nsuo a Nyankopɔn siane firi soro de nyane asaase wɔ (asaase) wuo akyi, ne mmoadoma ahodoɔ a w'apete wɔ asaase soɔ, ne mframa a, edi adane-adane, ne mununkum a ɛberɛ neho ase wɔ ewiem ne asaase no ntɛm no (nyinaa) yɛ nsɛnkyerɛnee dema nnipa a wɔ'dwen.

إِنَّ فِي خَلۡقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَٱخۡتِلَٰفِ
ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَٱلۡفُلۡكِ ٱلَّتِي تَجۡرِي فِي
ٱلۡبَحۡرِ بِمَا يَنفَعُ ٱلنَّاسَ وَمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ
ٱلسَّمَآءِ مِن مَّآءٖ فَأَحۡيَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ
مَوۡتِهَا وَبَثَّ فِيهَا مِن كُلِّ دَآبَّةٖ وَتَصۡرِيفِ
ٱلرِّيَٰحِ وَٱلسَّحَابِ ٱلۡمُسَخَّرِ بَيۡنَ ٱلسَّمَآءِ
وَٱلۡأَرۡضِ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ١٦٤

165. Nnipa no mu bi wɔ hɔ a w'afiri Nyankopɔn akyi afa nneɛma bi detoto Nyame ho (som wɔn). Wɔ'de ɔdɔ a ɛsɛsɛ wɔ'de dɔ Nyankopɔn no dɔ wɔn. Wɔn a wɔ'agye adie no nso wɔ Nyankopɔn ho dɔ papaapa (kyɛn biribiara). Sɛ abɔneɛfoɔ no rehunu (sɛdeɛ) ɛberɛ a wɔ'behunu asotwee no (besi ayɛ) a, anka (wɔ'behunu sɛ) tumi nyinaa wɔ Nyankopɔn; nokorɛ nso sɛ, Nyankopɔn asotwee ano yɛ den paa.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَتَّخِذُ مِن دُونِ ٱللَّهِ
أَندَادٗا يُحِبُّونَهُمۡ كَحُبِّ ٱللَّهِۖ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُوٓاْ أَشَدُّ حُبّٗا لِّلَّهِۗ وَلَوۡ يَرَى ٱلَّذِينَ
ظَلَمُوٓاْ إِذۡ يَرَوۡنَ ٱلۡعَذَابَ أَنَّ ٱلۡقُوَّةَ لِلَّهِ
جَمِيعٗا وَأَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعَذَابِ ١٦٥

166. Ɛberɛ a wɔ'behunu asotwe no (mpanimfoɔ bi a, nnipa bi) dii wɔn akyi (na wɔ'yera wɔn) no beyi wɔn a wɔ'dii wɔn akyi no ama (anaasɛ wɔ'bɛtwe wɔn ho afri wɔn ho saa berɛ no) wɔn abusua bɔ (anaasɛ twaka a ɛda wɔn ntɛm) no nyinaa to betwa.

إِذۡ تَبَرَّأَ ٱلَّذِينَ ٱتُّبِعُواْ مِنَ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُواْ
وَرَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَ وَتَقَطَّعَتۡ بِهِمُ
ٱلۡأَسۡبَابُ ١٦٦

167. Wɔn a wɔ’dii (mpanimfoɔ no) akyi no bɛka sɛ: ‘’Sɛ yenya kwan bio asan (akɔ wiase a) anka yebeyi wɔn ama sɛdeɛ wɔn ayi yɛn ama (wɔ nnɛ da yi). Saa ara na Nyankopɔn beyi wɔn dwumadie ho berɛguo akyerɛ wɔn, na wɔnnya kwan mfiri wɔ Ogya no mu.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُواْ لَوۡ أَنَّ لَنَا كَرَّةٗ
فَنَتَبَرَّأَ مِنۡهُمۡ كَمَا تَبَرَّءُواْ مِنَّاۗ كَذَٰلِكَ
يُرِيهِمُ ٱللَّهُ أَعۡمَٰلَهُمۡ حَسَرَٰتٍ عَلَيۡهِمۡۖ وَمَا
هُم بِخَٰرِجِينَ مِنَ ٱلنَّارِ ١٦٧

168. Adasamma, moni deɛ ɛwɔ asaase so a ɛkwan wɔ ho, na ɛyɛ (anaasɛ ɛho teɛ); na monhwɛ yie na moanni ɔbonsam anamɔn akyi, nokorɛ sɛ ɔyɛ motamfo a ɔda adi pefee.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ كُلُواْ مِمَّا فِي ٱلۡأَرۡضِ
حَلَٰلٗا طَيِّبٗا وَلَا تَتَّبِعُواْ خُطُوَٰتِ
ٱلشَّيۡطَٰنِۚ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٌ ١٦٨

169. Deɛ ɔrehyɛ mo (sɛ monyɛ) ne bɔne, ne (sɛ mobebu) ahohwi bra, ne sɛ mobɛka (nsɛm) a monnim ato Nyankopɔn soɔ.

إِنَّمَا يَأۡمُرُكُم بِٱلسُّوٓءِ وَٱلۡفَحۡشَآءِ وَأَن
تَقُولُواْ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ١٦٩

170. Sɛ yɛka kyerɛ wɔn sɛ: “Moni deɛ Nyankopɔn asiane aba no akyi a, deɛ wɔ’ka ne sɛ: “Daabi, yedi deɛ yɛ’bɛtoo sɛ y’agyanom reyɛ no akyi”. Sɛ na wɔn agyanom nni hwee ho nteaseɛ, na sɛ wɔ’nyɛ ateneneefoɔ mpo a?

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّبِعُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُواْ
بَلۡ نَتَّبِعُ مَآ أَلۡفَيۡنَا عَلَيۡهِ ءَابَآءَنَآۚ
أَوَلَوۡ كَانَ ءَابَآؤُهُمۡ لَا يَعۡقِلُونَ شَيۡـٔٗا وَلَا
يَهۡتَدُونَ ١٧٠

171. Wɔn a wɔ’po (nokorɛ) no mfatoho tesɛ obi a ɔretea mu frɛ adeɛ a ɛnte hwee, gyesɛ ɛnee ne nteamu (kɛkɛ na ɔteɛ). Asosifoɔ, emum ne anifirafoɔ, enti wɔ’nni adwen.

وَمَثَلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ كَمَثَلِ ٱلَّذِي يَنۡعِقُ
بِمَا لَا يَسۡمَعُ إِلَّا دُعَآءٗ وَنِدَآءٗۚ صُمُّۢ
بُكۡمٌ عُمۡيٞ فَهُمۡ لَا يَعۡقِلُونَ ١٧١

172. Mo a moagye adie, monidi mfiri nnepa a yɛde abɔ mo akɔnhoma no mu, na monfa aseda ma Nyankopɔn, sɛ Ɔno mmom na moresom no ampa a.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُلُواْ مِن طَيِّبَٰتِ مَا
رَزَقۡنَٰكُمۡ وَٱشۡكُرُواْ لِلَّهِ إِن كُنتُمۡ
إِيَّاهُ تَعۡبُدُونَ ١٧٢

173. Adeɛ a yabra mo (ne die) ne aboa funu anaa aboa a wawu wɔ nemogyaa mu, ɛne mogya, ne prako-nam ne (aboa a) edin foforɔ bi a ɛnyɛ Nyankopɔn din mu na y’abɔ (de aku no). Na mmom obi a ahokyerɛ nti (ɛbɛma no akɔwe nnam ahodoɔ a yabra yi bie) na ɛnyɛ anidaaho anaasɛ asoɔden no, bɔne biara nni no so. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

إِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡمَيۡتَةَ وَٱلدَّمَ وَلَحۡمَ
ٱلۡخِنزِيرِ وَمَآ أُهِلَّ بِهِۦ لِغَيۡرِ ٱللَّهِۖ فَمَنِ
ٱضۡطُرَّ غَيۡرَ بَاغٖ وَلَا عَادٖ فَلَآ إِثۡمَ
عَلَيۡهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٧٣

174. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔ’de Adiyisɛm a Nyankopɔn asiane no wɔ Nwoma no mu no sie, na sika kakra bi ho nti wɔ’tɔn no, deɛ saa nkorɔfoɔ no di gu wɔn yafunu mu yɛ ogya. Wusɔreɛ Da no Nyankopɔn nnkasa wɔn ho na Ɔnnte wɔn ho nso, na wɔ’benya asotwee a ɛyɛ ya paa.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكۡتُمُونَ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ
ٱلۡكِتَٰبِ وَيَشۡتَرُونَ بِهِۦ ثَمَنٗا قَلِيلًا
أُوْلَٰٓئِكَ مَا يَأۡكُلُونَ فِي بُطُونِهِمۡ إِلَّا ٱلنَّارَ

وَلَا يُكَلِّمُهُمُ ٱللَّهُ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وَلَا يُزَكِّيهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٧٤

175. Saa nkorɔfoɔ no na wɔ'de tenenee no akɔtɔ ɔyera, ɛna wɔ'de (Nyankopɔn) bɔnefakyɛ akɔtɔ asotwee. Ei, Akokoɔduro (anaasɛ aboterɛ) a wɔ'benya no wɔ Amane hunu gya no mu.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشْتَرَوُا۟ ٱلضَّلَٰلَةَ بِٱلْهُدَىٰ وَٱلْعَذَابَ بِٱلْمَغْفِرَةِ ۚ فَمَآ أَصْبَرَهُمْ عَلَى ٱلنَّارِ ١٧٥

176. Ɛnesɛ, Nyankopɔn de nokorɛ na asiane Nwoma no, nanso nokorɛ sɛ, wɔn a wɔn adwen nnsi wɔn pi wɔ Nwoma no ho no ko tia paa kɔ akyirikyiri.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ نَزَّلَ ٱلْكِتَٰبَ بِٱلْحَقِّ ۗ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ ٱخْتَلَفُوا۟ فِى ٱلْكِتَٰبِ لَفِى شِقَاقٍۭ بَعِيدٍ ١٧٦

177. Ɛnyɛ papa yɛ no nesɛ, mode moanim bɛkyerɛ Apueɛ anaasɛ Atɔeɛ, na mmom papayɛ no ne obi a, w'agye Nyankopɔn, ne Soro abɔfoɔ, ne (Adiyisɛm) Nwoma no, ne Nkɔmhyɛfoɔ no adie, na w'agyina Nyankopɔn ho dɔ so ayi agyapadeɛ bi aboa abusua, ne nyanka, ne ahiafoɔ, ne akwantufoɔ, ne adesrɛfoɔ anaa wɔn a wɔ'hia mmoa, ne nneduafoɔ; na w'afrɛ Nyame wɔ nebrɛ mu, na w'ayi Zaka; ne wɔn a wɔ'hyɛ bɔ a wɔ'di wɔn bɔhyɛ no soɔ, ne wɔn a wɔ'si aboterɛ wɔ ɔhaw ne ahokyerɛ mu ne berɛ a ɔkoo wɔ mu. Saa nkorɔfoɔ no na wɔ'di nokorɛ, na wɔ'ne Nyame-surofoɔ no.

لَّيْسَ ٱلْبِرَّ أَن تُوَلُّوا۟ وُجُوهَكُمْ قِبَلَ ٱلْمَشْرِقِ وَٱلْمَغْرِبِ وَلَٰكِنَّ ٱلْبِرَّ مَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةِ وَٱلْكِتَٰبِ وَٱلنَّبِيِّۦنَ وَءَاتَى ٱلْمَالَ عَلَىٰ حُبِّهِۦ ذَوِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينَ وَٱبْنَ ٱلسَّبِيلِ وَٱلسَّآئِلِينَ وَفِى ٱلرِّقَابِ وَأَقَامَ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَى ٱلزَّكَوٰةَ وَٱلْمُوفُونَ بِعَهْدِهِمْ إِذَا عَٰهَدُوا۟ ۖ وَٱلصَّٰبِرِينَ فِى ٱلْبَأْسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ وَحِينَ ٱلْبَأْسِ ۗ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ صَدَقُوا۟ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُتَّقُونَ ١٧٧

178. Mo a moagye adie, yahyehyɛ awudie so akatua (ho mmara) ama mo: Ɔdehyeɛ (na odii awuo a, saa) ɔdehyeɛ no ara (na yenku no), na ɔdɔnkɔ nso a ɔdɔnkɔ (no ara), ɔbaa nso a, ɔbaa (no ara). Na mmom sɛ obi a yaku no no nua de bɔne no kyɛ na obisa biribi (anaasɛ mpata deɛ a), moni so wɔ kwan pa so, na mompata no wɔ ayɛmyɛ mu. Woi yɛ adeɛ a emu dwoɔ san yɛ mmɔborɔhunu a efiri mo Wura Nyankopɔn hɔ. Na obi a woi akyi no ɔbeyi ɔtan adie no, ɛneɛ (saa nipa no) wɔ aso twee a ɛyɛ ya paa.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُتِبَ عَلَيْكُمُ ٱلْقِصَاصُ فِى ٱلْقَتْلَى ۖ ٱلْحُرُّ بِٱلْحُرِّ وَٱلْعَبْدُ بِٱلْعَبْدِ وَٱلْأُنثَىٰ بِٱلْأُنثَىٰ ۚ فَمَنْ عُفِىَ لَهُۥ مِنْ أَخِيهِ شَىْءٌ فَٱتِّبَاعٌۢ بِٱلْمَعْرُوفِ وَأَدَآءٌ إِلَيْهِ بِإِحْسَٰنٍ ۗ ذَٰلِكَ تَخْفِيفٌ مِّن رَّبِّكُمْ وَرَحْمَةٌ ۗ فَمَنِ ٱعْتَدَىٰ بَعْدَ ذَٰلِكَ فَلَهُۥ عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٧٨

179. Amanfoɔ a mote asɛm aseɛ, nkwa wɔ awudie so akatua ho mmara no mu ma mo, sɛdeɛ ɛbɛma mo asuro Nyame ayɛ ahwɛyie.

وَلَكُمْ فِى ٱلْقِصَاصِ حَيَوٰةٌ يَٰٓأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ١٧٩

180. Y’ahyehyɛ ama mo sɛ, sɛ owuo ba obi so na ogya agyapadeɛ a, ɔnyɛ nsamanseɛ ma awofoɔ ne abusua wɔ kwan pa so. (Saa asɛm yi yɛ) asɛdeɛ a, ɛda Nyame-surofoɔ no soɔ.

كُتِبَ عَلَيۡكُمۡ إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ
ٱلۡمَوۡتُ إِن تَرَكَ خَيۡرًا ٱلۡوَصِيَّةُ لِلۡوَٰلِدَيۡنِ
وَٱلۡأَقۡرَبِينَ بِٱلۡمَعۡرُوفِۖ حَقًّا عَلَى ٱلۡمُتَّقِينَ
١٨٠

181. Na obi a ɔbɛsesa (saa asɛm yi) wɔ akyire yi a wateɛ no, ɛso bɔne no da wɔn a wɔ’sesaa no no so. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Otiefoɔ na Ɔne Onimdefoɔ.

فَمَنۢ بَدَّلَهُۥ بَعۡدَ مَا سَمِعَهُۥ فَإِنَّمَآ إِثۡمُهُۥ
عَلَى ٱلَّذِينَ يُبَدِّلُونَهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ
عَلِيمٞ ١٨١

182. Obi a osuro mfomsoɔ anaa anidaho bɔne bi wɔ nea ɔreyɛ nsamanseɛ no hɔ (anaa nea ɔregye nsamanseɛ no hɔ), na sɛ ɔtoto wɔn ntɛm ntotoeɛ pa a, bɔne biara nna ne so. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, na Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

فَمَنۡ خَافَ مِن مُّوصٖ جَنَفًا أَوۡ إِثۡمٗا
فَأَصۡلَحَ بَيۡنَهُمۡ فَلَآ إِثۡمَ عَلَيۡهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ
غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٨٢

183. Mo a moagye adie, yayɛ akyiriwia nhyɛ ama mo sɛdeɛ yɛyɛɛ no nhyɛ maa (agyidiefoɔ) no a wɔ’dii moanim kan no sɛdeɛ mobesuro Nyame ayɛ ahwɛyie.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُتِبَ عَلَيۡكُمُ
ٱلصِّيَامُ كَمَا كُتِبَ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُمۡ
لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُونَ ١٨٣

184. (Akyiriwia nna no) yɛ nna dodoɔ bi a yatu asi hɔ. Na momu obi a ɔyareɛ, anaa ɔwɔ akwantuo mu (na ɛno nti w’antumi annyɛ akyiriwia no), ɔbɛyɛ akyiriwia (a yadeɛ anaa akwantuo nti wannyɛ no) wɔ nna foforɔ mu. Wɔn nso a (akyiriwia no) yɛ den ma wɔn (tesɛ nkɔkora ne mmerewa ne wɔn a wɔ’yare yadeɛ koankorɔ ne apemfoɔ ne mmaa a wɔn awo foforɔ na wɔ’rema wɔn mma nufoɔ) no, bɛma ohiani aduane de ayɛ mpata. Obi nso a ɔbefiri ɔno ara nepɛ mu ayɛ papa bi no, ɛyɛ papa ma ɔno ara. Na sɛ moyɛ akyiriwia no a ɛyɛ ma mo paa sɛ anka monim (ɛho mfasoɔ) a.

أَيَّامٗا مَّعۡدُودَٰتٖۚ فَمَن كَانَ مِنكُم
مَّرِيضًا أَوۡ عَلَىٰ سَفَرٖ فَعِدَّةٞ مِّنۡ أَيَّامٍ
أُخَرَۚ وَعَلَى ٱلَّذِينَ يُطِيقُونَهُۥ فِدۡيَةٞ طَعَامُ
مِسۡكِينٖۖ فَمَن تَطَوَّعَ خَيۡرٗا فَهُوَ خَيۡرٞ
لَّهُۥۚ وَأَن تَصُومُواْ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن
كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ١٨٤

185. Ramadaan bosome no mu na yesianee Qur’aan baeɛ demaa adasamma sɛ kwan kyerɛdeɛ, ne nkyerɛkyerɛmu a ɛkyerɛ kwankyerɛ no mu pefee, da nokorɛ ne nkontompo adie. Enti mo mu biara a, ɔwɔ hɔ wɔ Bosome no mu no, ɔnyɛ akyiriwia wɔ mu. Na obi a ɔyareɛ anaa ɔwɔ akwantuo mu (a wantumi anyɛ no,) ontua nna dodoɔ no pɛpɛɛpɛ wɔ nna foforɔ mu. Onyankopɔn pɛsɛ (biribiara) yɛ bɔkɔɔ ma mo, na Ɔmpɛsɛ moho

شَهۡرُ رَمَضَانَ ٱلَّذِيٓ أُنزِلَ فِيهِ ٱلۡقُرۡءَانُ
هُدٗى لِّلنَّاسِ وَبَيِّنَٰتٖ مِّنَ ٱلۡهُدَىٰ
وَٱلۡفُرۡقَانِۚ فَمَن شَهِدَ مِنكُمُ ٱلشَّهۡرَ
فَلۡيَصُمۡهُۖ وَمَن كَانَ مَرِيضًا أَوۡ عَلَىٰ
سَفَرٖ فَعِدَّةٞ مِّنۡ أَيَّامٍ أُخَرَۗ يُرِيدُ ٱللَّهُ بِكُمُ
ٱلۡيُسۡرَ وَلَا يُرِيدُ بِكُمُ ٱلۡعُسۡرَ

bɛkyere mo, ne sɛdeɛ mobetumi awie mmerɛ no, na mobɛbɔ Onyankopɔn abodin sɛdeɛ wakyerɛ mo kwan, ne sɛdeɛ mobeyi no ayɛ.

وَلِتُكۡمِلُواْ ٱلۡعِدَّةَ وَلِتُكَبِّرُواْ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا
هَدَىٰكُمۡ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٨٥

186. Sɛ Menkoa no bisa wo fa Meho a, (yi wɔn ano sɛ): Nokorɛ, Mebɛn (wɔn) paa; obiara a osu frɛ Me no Megye no so, sɛ osu frɛ Me a. Enti wɔn nso wɔnye Me so na wɔnye Me nni, sɛdeɛ wɔ'benya kwankyerɛ.

وَإِذَا سَأَلَكَ عِبَادِي عَنِّي فَإِنِّي قَرِيبٌۖ
أُجِيبُ دَعۡوَةَ ٱلدَّاعِ إِذَا دَعَانِۖ فَلۡيَسۡتَجِيبُواْ
لِي وَلۡيُؤۡمِنُواْ بِي لَعَلَّهُمۡ يَرۡشُدُونَ ١٨٦

187. Yama mo kwan sɛ (mobetumi) akɔ moyerenom ho wɔ akyiriwia (bosome) anadwo no mu. Wɔ'yɛ moakatasoɔ, monso moyɛ wɔn akatasoɔ, Onyankopɔn nim yie sɛ nokorɛ modi moho hwammɔ, enti Ɔde mobɔne akyɛ mo, demo mfomsoɔ afiri mo, enti afei deɛ monkɔ wɔn ho, na monhwehwɛ deɛ Nyankopɔn ahyehyɛ ama mo no. Na monidi na monom nkosi sɛ ahomakye ahoma fufuo no bɛda adi afiri (anadwo) ahoma tuntum no ho; na afei montoa akyiriwia no so nkosi anadwo. Na mmom moreyɛ I'itikaaf wɔ Nyamedan mu a, monhwɛ na moankɔ wɔn ho (wɔ awia ne anadwo no mu biara mu). Saa ara na Nyankopɔn kyerɛkyerɛ Ne Nsɛm no mu kyerɛ adasamma sɛdeɛ wɔ'bɛsuro Nyame ayɛ ahwɛyie.

أُحِلَّ لَكُمۡ لَيۡلَةَ ٱلصِّيَامِ ٱلرَّفَثُ إِلَىٰ
نِسَآئِكُمۡۚ هُنَّ لِبَاسٞ لَّكُمۡ وَأَنتُمۡ
لِبَاسٞ لَّهُنَّۗ عَلِمَ ٱللَّهُ أَنَّكُمۡ كُنتُمۡ
تَخۡتَانُونَ أَنفُسَكُمۡ فَتَابَ عَلَيۡكُمۡ
وَعَفَا عَنكُمۡۖ فَٱلۡـَٰٔنَ بَٰشِرُوهُنَّ وَٱبۡتَغُواْ
مَا كَتَبَ ٱللَّهُ لَكُمۡۚ وَكُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ حَتَّىٰ
يَتَبَيَّنَ لَكُمُ ٱلۡخَيۡطُ ٱلۡأَبۡيَضُ مِنَ
ٱلۡخَيۡطِ ٱلۡأَسۡوَدِ مِنَ ٱلۡفَجۡرِۖ ثُمَّ أَتِمُّواْ
ٱلصِّيَامَ إِلَى ٱلَّيۡلِۚ وَلَا تُبَٰشِرُوهُنَّ وَأَنتُمۡ
عَٰكِفُونَ فِي ٱلۡمَسَٰجِدِۗ تِلۡكَ حُدُودُ
ٱللَّهِ فَلَا تَقۡرَبُوهَاۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ
ءَايَٰتِهِۦ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ ١٨٧

188. Monhwɛ na moanfa kwan bɔne so anni montɛm sika; anaa monfa nnyɛ nyinasoↄ nntwe (mo ho) nkɔma atemmufoɔ sɛdeɛ mobedi amanfoɔ sika mu bi wɔ kwan bɔne so wɔ aberɛ a monim.

وَلَا تَأۡكُلُوٓاْ أَمۡوَٰلَكُم بَيۡنَكُم بِٱلۡبَٰطِلِ
وَتُدۡلُواْ بِهَآ إِلَى ٱلۡحُكَّامِ لِتَأۡكُلُواْ
فَرِيقٗا مِّنۡ أَمۡوَٰلِ ٱلنَّاسِ بِٱلۡإِثۡمِ
وَأَنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ١٨٨

189. (Nkɔmhyɛni), wɔ'rebisa wo (deɛ nti Nyame bɔɔ) abosome foforɔ no ho asɛm. Ka sɛ: ''Ɛyɛ (nsɛnkyerɛnee a ɛkyerɛ) nnipa ɛberɛ (ahodoɔ) ne Haji (berɛ)". Na ɛnyɛ papa yɛ no ne sɛ, wobɛfa mfikyire akↄ fie, na mmom papa yɛ no ne sɛ obi besuro Nyame. Enti monfa efie no aboboano nkɔ afie mu, na monsuro Nyankopɔn sɛdeɛ mobedi nkonim.

يَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلۡأَهِلَّةِۖ قُلۡ هِيَ مَوَٰقِيتُ
لِلنَّاسِ وَٱلۡحَجِّۗ وَلَيۡسَ ٱلۡبِرُّ بِأَن تَأۡتُواْ
ٱلۡبُيُوتَ مِن ظُهُورِهَا وَلَٰكِنَّ ٱلۡبِرَّ مَنِ
ٱتَّقَىٰۗ وَأۡتُواْ ٱلۡبُيُوتَ مِنۡ أَبۡوَٰبِهَاۚ وَٱتَّقُواْ
ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ١٨٩

190. Monko wɔ Nyankopɔn kwan so ntia wɔn a wɔ'ko tia mo, na mmom monhwɛ na moanto mmara. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn mpɛ mmaratofoɔ no asɛm.

وَقَٰتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ يُقَٰتِلُونَكُمۡ
وَلَا تَعۡتَدُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُعۡتَدِينَ
١٩٠

191. Baabiara a mobenya wɔn no monku wɔn, na montu wɔn mfiri deɛ wɔ'tuu mo firiɛ no, (ewom sɛ nnipa kum nnyɛ, nanso) aniɛyaa hyɛ yɛya kyɛn okum. Na monhwɛ na mone wɔn anko wɔ (Ka'aba) Nyamedan kronkron no ho, kosi sɛ wɔ'ne mo bɛko wɔ hɔ (ansa); na sɛ wɔ'ne mo ko (wɔ hɔ) a, ɛneɛ monku wɔn. Saa na ɛsɛsɛ yɛde tua boniayɛfoɔ no so ka.

وَٱقۡتُلُوهُمۡ حَيۡثُ ثَقِفۡتُمُوهُمۡ وَأَخۡرِجُوهُم مِّنۡ حَيۡثُ أَخۡرَجُوكُمۡۚ وَٱلۡفِتۡنَةُ أَشَدُّ مِنَ ٱلۡقَتۡلِۚ وَلَا تُقَٰتِلُوهُمۡ عِندَ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ حَتَّىٰ يُقَٰتِلُوكُمۡ فِيهِۖ فَإِن قَٰتَلُوكُمۡ فَٱقۡتُلُوهُمۡۗ كَذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٩١

192. Na sɛ wɔ'gyae (mo haw) a, nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, na Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

فَإِنِ ٱنتَهَوۡاْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٩٢

193. Monko ntia wɔn nkosi sɛ, ɔhaw biara nnihɔ bio, na Nyamesom no bɛyɛ Nyankopɔn (nko ara) dea. Enti sɛ wɔ'gyae (sɛ wɔ'rekotia mo no) a, ɛneɛ ɔtan (biara) nnihɔ (bio) gyesɛ abɔneɛfoɔ no so.

وَقَٰتِلُوهُمۡ حَتَّىٰ لَا تَكُونَ فِتۡنَةٞ وَيَكُونَ ٱلدِّينُ لِلَّهِۖ فَإِنِ ٱنتَهَوۡاْ فَلَا عُدۡوَٰنَ إِلَّا عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ١٩٣

194. (Sɛ wɔ'de ɔkoo toa mo wɔ) Bosome kronkron no mu a, (mo ne wɔn nko wɔ) Bosome kronkron no mu. Bɔne so akatua no ho mmra wɔhɔ dema (berɛ) kronkron nso. Enti obi a ɔbɛto mmra atia mo no, monto mmra ntia no bi pɛpɛɛpɛ sɛdeɛ ɔtiaa mo no ara. Na monsuro Nyankopɔn na monhunu yie sɛ nokorɛ, Nyankopɔn ka Nyame-surofoɔ no ho.

ٱلشَّهۡرُ ٱلۡحَرَامُ بِٱلشَّهۡرِ ٱلۡحَرَامِ وَٱلۡحُرُمَٰتُ قِصَاصٞۚ فَمَنِ ٱعۡتَدَىٰ عَلَيۡكُمۡ فَٱعۡتَدُواْ عَلَيۡهِ بِمِثۡلِ مَا ٱعۡتَدَىٰ عَلَيۡكُمۡۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلۡمُتَّقِينَ ١٩٤

195. Monyi (moagyapadeɛ) ma wɔ Nyankopɔn kwan so, na monhwɛ na moamma mo ara monsa anto mo antwene ɔseɛ mu. Na monyɛ ayɛmyɛ. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn pɛ wɔn a wɔ'yɛ ayɛmyɛ no asɛm.

وَأَنفِقُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَا تُلۡقُواْ بِأَيۡدِيكُمۡ إِلَى ٱلتَّهۡلُكَةِ وَأَحۡسِنُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٩٥

196. Monwie Haji ne Umura no ma Nyankopɔn. Sɛ (biribi tesɛ yadeɛ) si mo kwan (na amma mo antumi anwie Haji anaa Umra no a) monfa mo afɔrebɔdeɛ (odwan, nantwie, anaa yoma) a monsa bɛso soɔ mmra. Na monhwɛ na moanyi motri nwi kɔpem sɛ, afɔrebɔdeɛ no beduru faako a ɛrekɔ. Sɛ mo mu bi yare, anaa ɔwɔ ɔhaw bi wɔ ne ti a (ɛno bɛma ahia sɛ oyi neti no a) ɔbɛyɛ akyiriwia nnansa, anaa ɔbɛyɛ adɔeɛ anaasɛ ɔbɛbɔ okum afɔdeɛ de ayɛ mpata. Na sɛ mo wɔ abotɔyɛmu mu na mo mu bi pɛ sɛ ɔyɛ Umra de foa Haji no so a, ɔbɛbɔ okum afɔdeɛ a nensa bɛso soɔ, na sɛ onnya nso a ɔbɛyɛ akyiriwia nnansa wɔ Haji no mu, na sɛ mosan

وَأَتِمُّواْ ٱلۡحَجَّ وَٱلۡعُمۡرَةَ لِلَّهِۚ فَإِنۡ أُحۡصِرۡتُمۡ فَمَا ٱسۡتَيۡسَرَ مِنَ ٱلۡهَدۡيِۖ وَلَا تَحۡلِقُواْ رُءُوسَكُمۡ حَتَّىٰ يَبۡلُغَ ٱلۡهَدۡيُ مَحِلَّهُۥۚ فَمَن كَانَ مِنكُم مَّرِيضًا أَوۡ بِهِۦٓ أَذٗى مِّن رَّأۡسِهِۦ فَفِدۡيَةٞ مِّن صِيَامٍ أَوۡ صَدَقَةٍ أَوۡ نُسُكٖۚ فَإِذَآ أَمِنتُمۡ فَمَن تَمَتَّعَ بِٱلۡعُمۡرَةِ إِلَى ٱلۡحَجِّ فَمَا ٱسۡتَيۡسَرَ مِنَ ٱلۡهَدۡيِۚ فَمَن لَّمۡ يَجِدۡ فَصِيَامُ ثَلَٰثَةِ أَيَّامٖ فِي ٱلۡحَجِّ وَسَبۡعَةٍ إِذَا رَجَعۡتُمۡۗ تِلۡكَ عَشَرَةٞ كَامِلَةٞۗ ذَٰلِكَ لِمَن لَّمۡ يَكُنۡ أَهۡلُهُۥ

ba (mo kuro mu nso) a wayɛ nna nson, na nenyinaa ayɛ dadu pɛpɛɛpɛ. Woi gyina hɔ ma obi a na'busuafoɔ nni Nyame-dan kronkron no ho (anaasɛ obia ɔyɛ hɔhoɔ a omfri Maka hɔ). Na monsuro Nyankopɔn na monhunu sɛ, nokorɛ Nyankopɔn asotwee ano yɛ den paa.

حَاضِرِي ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿١٩٦﴾

---

197. (Ɛberɛ a yɛde yɛ) Haji no yɛ abosome a ɛda adie (anaasɛ yenim), enti obi a ɔbɛyɛ n'adwen wɔ mu sɛ ɔbɛyɛ Haji (na wafa 'Harami') no, ɛnsɛsɛ ɔkɔ ɔbaa ho, anaa ɔbu ahohwi bra biara anaa ɔko ntɔkwa wɔ Haji no mu. Papa biara a mobɛyɛ no nso nokorɛ sɛ Nyankopɔn Nim. Na monyɛ (Haji akwantuo no ho) ahoboa, na mmom ahoboa papa ne Nyamesuro ne ahwɛyie. Enti mo a mowɔ nteaseɛ, monsuro Me.

ٱلْحَجُّ أَشْهُرٌ مَّعْلُومَٰتٌۚ فَمَن فَرَضَ فِيهِنَّ ٱلْحَجَّ فَلَا رَفَثَ وَلَا فُسُوقَ وَلَا جِدَالَ فِي ٱلْحَجِّۗ وَمَا تَفْعَلُواْ مِنْ خَيْرٍ يَعْلَمْهُ ٱللَّهُۗ وَتَزَوَّدُواْ فَإِنَّ خَيْرَ ٱلزَّادِ ٱلتَّقْوَىٰۖ وَٱتَّقُونِ يَٰٓأُوْلِي ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿١٩٧﴾

---

198. (Haji korɔ no mu no) ɛnyɛ bɔne ma mo sɛ mobɛhwehwɛ adom a efri mo Wura Nyankopɔn hɔ. Nasɛ mopia moho firi Arafa a momɔ Nyankopɔn abodin wɔ 'Mash'arul Haraam' hɔ, na momɔ no abodin sɛdeɛ W'akyerɛ mo kwan a anka kane no na moka ayerafoɔ no ho no.

لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَبْتَغُواْ فَضْلًا مِّن رَّبِّكُمْۚ فَإِذَآ أَفَضْتُم مِّنْ عَرَفَٰتٍ فَٱذْكُرُواْ ٱللَّهَ عِندَ ٱلْمَشْعَرِ ٱلْحَرَامِۖ وَٱذْكُرُوهُ كَمَا هَدَىٰكُمْ وَإِن كُنتُم مِّن قَبْلِهِۦ لَمِنَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿١٩٨﴾

---

199. Afei monka moho nkɔ faako a amanfoɔ reka wɔn ho korɔ no, na monsrɛ Nyankopɔn hɔ bɔnefakyɛ. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene na Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

ثُمَّ أَفِيضُواْ مِنْ حَيْثُ أَفَاضَ ٱلنَّاسُ وَٱسْتَغْفِرُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٩٩﴾

---

200. Sɛ mowie mo Nyamesom ho amaneɛ no a, momɔ Nyankopɔn abodin sɛdeɛ mobɔ mo agyanom abodin no, anaasɛ (momɔ Nyankopɔn abodin) ma ɛnkyɛn saa. Nnipa no bi wɔhɔ a deɛ wɔ'ka nesɛ: "Ye'Wura Nyankopɔn, ma yɛn wiase ". (Saa nkorɔfoɔ a wɔbɔ mpaeɛ srɛ wiaseɛ no) nni kyɛfa wɔ Daakye no mu.

فَإِذَا قَضَيْتُم مَّنَٰسِكَكُمْ فَٱذْكُرُواْ ٱللَّهَ كَذِكْرِكُمْ ءَابَآءَكُمْ أَوْ أَشَدَّ ذِكْرًاۗ فَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِي ٱلدُّنْيَا وَمَا لَهُۥ فِي ٱلْأٓخِرَةِ مِنْ خَلَٰقٍ ﴿٢٠٠﴾

---

201. Wɔn mu bi nso ka sɛ: "Ye'Wura Nyankopɔn ma yɛn wiase yi mu papa, na san ma yɛn Daakye no nso mu papa, na bɔ yɛn ho ban fri Amanehunu gya no asotwee no mu.

وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِي ٱلدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِي ٱلْأٓخِرَةِ حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ﴿٢٠١﴾

---

202. Saa nkorɔfoɔ no na wɔ'benya kyɛfa afri dwuma a wɔ'diiɛ no mu. Onyankopɔn deɛ Neho yɛ hare wɔ akontabuo ho.

أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمْ نَصِيبٌ مِّمَّا كَسَبُواْۚ وَٱللَّهُ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ﴿٢٠٢﴾

203. Na momɔ Nyankopɔn abodin wɔ nna a y'atu asihɔ no mu. Na obi a ɔbɛpɛ ntɛm (afri Mina wɔ) nna mmienu (mu no), ɛnyɛ bɔne ma no. Obi nso a ɔbɛka akyire no nso bɔne biara nni neso dema obia ɔbesuro Nyame. Enti monsuro Nyankopɔn na monhunu sɛ, sɛ ɛteɛ biara Nehɔ na mobɛkɔ akohyia.

وَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ فِيٓ أَيَّامٖ مَّعۡدُودَٰتٖۚ فَمَن تَعَجَّلَ فِي يَوۡمَيۡنِ فَلَآ إِثۡمَ عَلَيۡهِ وَمَن تَأَخَّرَ فَلَآ إِثۡمَ عَلَيۡهِۖ لِمَنِ ٱتَّقَىٰۗ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّكُمۡ إِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٢٠٣

204. (Nkɔmhyɛni), obi wɔ nnipa no mu a w'ani gye ne kasaa ho wɔ wiase ha, na ɔfrɛ Nyankopɔn di nse wɔ deɛ ɛwɔ n'akoma mu ho, aberɛ nso a ɔyɛ otiafoɔ kɛseɛ paa.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُعۡجِبُكَ قَوۡلُهُۥ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَيُشۡهِدُ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا فِي قَلۡبِهِۦ وَهُوَ أَلَدُّ ٱلۡخِصَامِ ٢٠٤

205. Sɛ ɔbrekyi anaa onya tumi a, ɔbɔ mmɔden sɛ obedi nsɛmmɔne wɔ asaase no so asɛe mfudeɛ ne awoɔ ntoatoasoɔ. Nanso Nyankopɔn mpɛ nsɛmɔnee.

وَإِذَا تَوَلَّىٰ سَعَىٰ فِي ٱلۡأَرۡضِ لِيُفۡسِدَ فِيهَا وَيُهۡلِكَ ٱلۡحَرۡثَ وَٱلنَّسۡلَۚ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلۡفَسَادَ ٢٠٥

206. Sɛ yɛka kyerɛ no sɛ: "Suro Nyame" a, tumi hyɛ no so ma no yɛ bɔne. Enti (saa nipa no) Amanehunu gya no som bo ma no, na ampa sɛ ɛhɔ yɛ ahomegye bea bɔne paa.

وَإِذَا قِيلَ لَهُ ٱتَّقِ ٱللَّهَ أَخَذَتۡهُ ٱلۡعِزَّةُ بِٱلۡإِثۡمِۚ فَحَسۡبُهُۥ جَهَنَّمُۖ وَلَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ٢٠٦

207. Nnipa no mu bi wɔ hɔ a ɔtɔn ne ho de hwehwɛ Nyankopɔn nyetomu. Nyankopɔn yɛ Ayɛmyɛ ne Ntimmɔborɔ Hene dema Nenkoa.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَشۡرِي نَفۡسَهُ ٱبۡتِغَآءَ مَرۡضَاتِ ٱللَّهِۚ وَٱللَّهُ رَءُوفُۢ بِٱلۡعِبَادِ ٢٠٧

208. Mo a moagye adie, monfa moakoma nyinaa nwura Islam mu, na monhwɛ yie na moanni ɔbonsam anamɔn akyi. Nokorɛ sɛ ɔyɛ motamfo a ɔda adi pefee.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱدۡخُلُواْ فِي ٱلسِّلۡمِ كَآفَّةٗ وَلَا تَتَّبِعُواْ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيۡطَٰنِۚ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٢٠٨

209. Sɛ mowatri wɔ akyire yi a nyinasoɔ pefee aba monkyɛn yi a, ɛneɛ monhunu sɛ, nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ, na Ɔne Onyansafoɔ.

فَإِن زَلَلۡتُم مِّنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَتۡكُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٢٠٩

210. Enti deɛ wɔ'retwɛn ne sɛ Nyankopɔn ne Soro Abɔfoɔ befri mununkum nyunu mu aba wɔn hɔ? (Saa berɛ no) deɛ na asɛm no anya asa. Na Nyankopɔn hɔ na nsɛm nyinaa kowie.

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّآ أَن يَأۡتِيَهُمُ ٱللَّهُ فِي ظُلَلٖ مِّنَ ٱلۡغَمَامِ وَٱلۡمَلَـٰٓئِكَةُ وَقُضِيَ ٱلۡأَمۡرُۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرۡجَعُ ٱلۡأُمُورُ ٢١٠

211. Bisa Israel mma no sɛ, nsɛnkyerɛnee pefee dodoɔ sɛn na Yɛ'de maa wɔn? Obiara a ɔbɛsesa Nyankopɔn adom wɔ akyire yi a abeduru ne hɔ no, nokorɛ sɛ Nyankopɔn asotwee ano yɛ den paa.

سَلۡ بَنِيٓ إِسۡرَـٰٓءِيلَ كَمۡ ءَاتَيۡنَٰهُم مِّنۡ ءَايَةِۭ بَيِّنَةٖۗ وَمَن يُبَدِّلۡ نِعۡمَةَ ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَتۡهُ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٢١١

212. Wiase asetena yi ayɛ wɔn a wɔ'po nokorɛ no fɛ, ma wɔ’di wɔn a w’agye adie no ho fɛw. Nanso wɔn a wɔ’suro Nyame no bɛkyɛn wɔn wɔ Wusɔreɛ da no. Onyankopɔn na Ɔkyɛ obi a Ɔpɛ adeɛ a enni ano, anaa akontabuo biara nni ho.

زُيِّنَ لِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا
وَيَسْخَرُونَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۘ وَٱلَّذِينَ
ٱتَّقَوْا۟ فَوْقَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ ۗ وَٱللَّهُ يَرْزُقُ مَن
يَشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٢١٢﴾

213. Na anka nnipa nyinaa yɛ ɔman baako, na Nyankopɔn somaa asomafoɔ a wɔ’kuta anigyesɛm ne kɔkɔbɔ ho dawubɔ (baa wɔn nkyɛn), san sianee Nwoma no kaa wɔn ho wɔ nokorɛ mu, sɛdeɛ wɔ’de bebu nnipa ntɛm atɛn wɔ deɛ wɔ’nnte wɔn ho ase wɔ ho no ho. Wɔn a yɛde Nyamesom ho Nwoma maa wɔn no, ɛnyɛ sɛ wɔ’nnte wɔn ho ase wɔ ho wɔ akyire yi a wɔ’nyaa nkyerɛkyerɛmu no, na mmom ahoɔyaa a ɛda wɔn ntɛm nti. Enti nokorɛ no a wɔ’gye akyinnye wɔ ho no, Nyankopɔn akyerɛ wɔn a wɔ’gye die no wɔ Nepɛ mu. Onyankopɔn deɛ Ɔkyerɛ obi a Ɔpɛ kwan kɔ kwan tenenee no so.

كَانَ ٱلنَّاسُ أُمَّةً وَٰحِدَةً فَبَعَثَ ٱللَّهُ
ٱلنَّبِيِّـۧنَ مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ وَأَنزَلَ مَعَهُمُ
ٱلْكِتَـٰبَ بِٱلْحَقِّ لِيَحْكُمَ بَيْنَ
ٱلنَّاسِ فِيمَا ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ ۚ وَمَا ٱخْتَلَفَ
فِيهِ إِلَّا ٱلَّذِينَ أُوتُوهُ مِنۢ بَعْدِ مَا
جَآءَتْهُمُ ٱلْبَيِّنَـٰتُ بَغْيًۢا بَيْنَهُمْ ۖ فَهَدَى
ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لِمَا ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ مِنَ
ٱلْحَقِّ بِإِذْنِهِۦ ۗ وَٱللَّهُ يَهْدِى مَن يَشَآءُ إِلَىٰ
صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٢١٣﴾

214. Anaasɛ moadwen yɛ mosɛ mobɛkɔ soro Aheman no mu wɔ aberɛ a (nsɔhwɛ) tesɛ deɛ ɛtoo wɔn a wɔ’dii moanim kan no sɛso ntoo mo? Ɔhaw ne ahokyerɛ too wɔn; wɔn ho wosoo papaapa kosii sɛ Ɔsomafoɔ no ne wɔn a w’agye adi aka ne ho no kaa sɛ: ‘’Na ɛberɛ bɛn na Nyankopɔn mmoa no bɛba?” Aane, nokorɛ sɛ Nyankopɔn mmoa no abɛn.

أَمْ حَسِبْتُمْ أَن تَدْخُلُوا۟ ٱلْجَنَّةَ وَلَمَّا
يَأْتِكُم مَّثَلُ ٱلَّذِينَ خَلَوْا۟ مِن قَبْلِكُم ۖ
مَّسَّتْهُمُ ٱلْبَأْسَآءُ وَٱلضَّرَّآءُ وَزُلْزِلُوا۟ حَتَّىٰ
يَقُولَ ٱلرَّسُولُ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ
مَتَىٰ نَصْرُ ٱللَّهِ ۗ أَلَآ إِنَّ نَصْرَ ٱللَّهِ قَرِيبٌ ﴿٢١٤﴾

215. (Nkɔmhyɛni), wɔ’rebisa wo sɛ: “Ɛdeɛn na wɔnyi mfa ma?” Ka sɛ: “Adepa a mobeyie no wɔ awofoɔ ne abusua ne nyanka ne ahiafoɔ ne akwantufoɔ. Papa a mobɛyɛ biara no nso nokorɛ sɛ, Nyankopɔn Nim ho asɛm”.

يَسْـَٔلُونَكَ مَاذَا يُنفِقُونَ ۖ قُلْ مَآ أَنفَقْتُم مِّنْ
خَيْرٍ فَلِلْوَٰلِدَيْنِ وَٱلْأَقْرَبِينَ وَٱلْيَتَـٰمَىٰ
وَٱلْمَسَـٰكِينِ وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِ ۗ وَمَا تَفْعَلُوا۟ مِنْ
خَيْرٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِهِۦ عَلِيمٌ ﴿٢١٥﴾

216. Y’ahyehyɛ ɔkoo ama mo, ɛwom sɛ mompɛ, na adeɛ bi wɔhɔ a ebia mompɛ, nanso na ɛyɛ nhyira ma mo; ɛna adeɛ bi nso wɔ hɔ a ebia na mopɛ nanso ɛyɛ ade bɔne ma mo. Nyankopɔn na Onim na modeɛ monnnim.

كُتِبَ عَلَيْكُمُ ٱلْقِتَالُ وَهُوَ كُرْهٌ لَّكُمْ ۖ
وَعَسَىٰٓ أَن تَكْرَهُوا۟ شَيْـًٔا وَهُوَ خَيْرٌ
لَّكُمْ ۖ وَعَسَىٰٓ أَن تُحِبُّوا۟ شَيْـًٔا وَهُوَ شَرٌّ
لَّكُمْ ۗ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٢١٦﴾

217. Wɔ’rebisa wo fa ɔkoo wɔ bosome kronkron no mu. Ka sɛ: “Ɔkoo wɔ (bosome kronkron no) mu yɛ (bɔne) kɛse. Na wɔ’resi (obi kwan) afri Nyankopɔn kwan soɔ na

يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلشَّهْرِ ٱلْحَرَامِ قِتَالٍ فِيهِ ۖ قُلْ
قِتَالٌ فِيهِ كَبِيرٌ ۚ وَصَدٌّ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ
وَكُفْرٌۢ بِهِۦ وَٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ وَإِخْرَاجُ

w'apo Nyankopɔn, asan asi (Muslimifoɔ no) kwan wɔ Nyamedan kronkron no ho atu ɛhɔfoɔ no afiri hɔ no yɛ bɔne kɛseɛ paa wɔ Nyankopɔn anim. Aniɛyaa hyɛ yɛya kyɛn okum. (Kaafirfoɔ no) nnyae sɛ wɔ'bɛko atia mo, gyesɛ wɔ'ma mo san moakyi fri mosom no mu, sɛ anka wɔ'betumi a. Momu biara a ɔbɛsan n'akyi afri nesom no mu na obewuo na ɔyɛ Kaafir no, saa nkorɔfoɔ no na wɔn-nyuma ayɛ kwa wɔ wiase ne Daakye no mu no, na wɔ'ne Amanehunu gya no mu foɔ no, na emu na wɔ'bɛtena afe bɔɔ.

أَهْلِهِۦ مِنْهُ أَكْبَرُ عِندَ ٱللَّهِ ۚ وَٱلْفِتْنَةُ
أَكْبَرُ مِنَ ٱلْقَتْلِ ۗ وَلَا يَزَالُونَ يُقَٰتِلُونَكُمْ
حَتَّىٰ يَرُدُّوكُمْ عَن دِينِكُمْ إِنِ ٱسْتَطَٰعُوا۟ ۚ
وَمَن يَرْتَدِدْ مِنكُمْ عَن دِينِهِۦ فَيَمُتْ
وَهُوَ كَافِرٌ فَأُو۟لَٰٓئِكَ حَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ
فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ
هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢١٧

218. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔ'agye adie, ne wɔn a wɔ'tuu amantuo na wɔ'koo wɔ Nyankopɔn kwan soɔ no, saa nkorɔfoɔ no na wɔ'rehwehwɛ Nyankopɔn ahummɔborɔ no. Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَٱلَّذِينَ هَاجَرُوا۟ وَجَٰهَدُوا۟
فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ أُو۟لَٰٓئِكَ يَرْجُونَ رَحْمَتَ
ٱللَّهِ ۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٢١٨

219. Wɔ'rebisa wo nsa ne dehu toɔ ho asɛm. "Ka sɛ: "Bɔne kɛse wɔ ne mmienu (nyinaa) mu, ɛna mfasoɔ nso wɔ mu dema nnipa, na bɔne a ɛwɔ ne mmienu no mu no so kyɛn mfasoɔ a ɛwɔ ne mmienu mu. Wɔ'resan bisa wo sɛ: "Ɛdeɛn na wɔ'nyi mfa ma? "Kasɛ: "Deɛ mobenya". Saa ara na Nyankopɔn kyerɛkyerɛ Nsɛm no mu kyerɛ mo sɛdeɛ mobɛfa adwen-

يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْخَمْرِ وَٱلْمَيْسِرِ ۖ قُلْ
فِيهِمَآ إِثْمٌ كَبِيرٌ وَمَنَٰفِعُ لِلنَّاسِ وَإِثْمُهُمَآ
أَكْبَرُ مِن نَّفْعِهِمَا ۗ وَيَسْـَٔلُونَكَ مَاذَا
يُنفِقُونَ ۖ قُلِ ٱلْعَفْوَ ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ
لَكُمُ ٱلْءَايَٰتِ لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ٢١٩

220. Wɔ wiase ne Daakye no ho. Na wɔ'rebisa wo nyanka no ho asɛm. Ka sɛ: "Ɛyɛ sɛ mobɛtoto wɔn ntotoeɛ ama wɔn, na sɛ mone wɔn di afra nso a (ɛyɛ), efrisɛ wɔ'yɛ mo nuanom. Nyankopɔn nim wɔn a wɔn wɔ adwen pa (wɔ nyanka no ho) ne wɔn a wɔn wɔ wɔn ho) adwen bɔne. Sɛ ɛyɛ Nyankopɔn pɛ a anka Ɔbɛma moho akyere mo. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyansafoɔ.

فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ ۗ وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ
ٱلْيَتَٰمَىٰ ۖ قُلْ إِصْلَاحٌ لَّهُمْ خَيْرٌ ۖ وَإِن
تُخَالِطُوهُمْ فَإِخْوَٰنُكُمْ ۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ
ٱلْمُفْسِدَ مِنَ ٱلْمُصْلِحِ ۚ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ
لَأَعْنَتَكُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٢٢٠

221. Monhwɛ na moanware abosomsom foɔ mmaa no kosi sɛ wɔ'bɛgye adi ansa. Afenaa gyidieni yɛ kyɛn (ɔdehyeɛ) bosomsomni baa, sɛ moani gye neho mpo a. (Momma agyidiefoɔ mmaa nso) nnware abosomsomfoɔ mmarima, gyesɛ wɔn agye adi ansa. Akoa gyidieni yɛ kyɛn (ɔdehyeɛ)

وَلَا تَنكِحُوا۟ ٱلْمُشْرِكَٰتِ حَتَّىٰ يُؤْمِنَّ ۚ
وَلَأَمَةٌ مُّؤْمِنَةٌ خَيْرٌ مِّن مُّشْرِكَةٍ وَلَوْ
أَعْجَبَتْكُمْ ۗ وَلَا تُنكِحُوا۟ ٱلْمُشْرِكِينَ
حَتَّىٰ يُؤْمِنُوا۟ ۚ وَلَعَبْدٌ مُّؤْمِنٌ خَيْرٌ مِّن
مُّشْرِكٍ وَلَوْ أَعْجَبَكُمْ ۗ أُو۟لَٰٓئِكَ يَدْعُونَ

| | |
|---|---|
| bosomsomni sɛ moani gye ne ho mpo a. Woi nom refrɛ mo akɔ Amanehunu gyem; Nyankopɔn nso refrɛ mo akɔ ɔsoro Aheman ne Nebɔnefakyɛ a ɛyɛ Nepɛ mu. Ɔkyerɛkyerɛ Nensɛm no mu dekyerɛ nnipa sɛdeɛ wɔ'bɛkaekaeɛ. | إِلَى ٱلنَّارِ ۖ وَٱللَّهُ يَدْعُوٓا۟ إِلَى ٱلْجَنَّةِ وَٱلْمَغْفِرَةِ بِإِذْنِهِۦ ۖ وَيُبَيِّنُ ءَايَٰتِهِۦ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٢١﴾ |
| 222. (Nkɔmhyɛni), Wɔ'rebisa wo fa (mmaa) afikyi kɔ ho asɛm. Ka sɛ: "Ɛyɛ fii, enti montwe moho mfiri mmaa no ho wɔ afikyi kɔ (berɛ no) mu, na monhwɛ na moankɔ wɔn ho kosi sɛ wɔn ho bɛteɛ; na sɛ wɔ'te wɔn ho wie a, ɛneɛ monkɔ wɔn ho sɛdeɛ Nyankopɔn ahyɛ mo no. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn pɛ wɔn a wɔ'sakra wɔn adwen no asɛm, Ɔsan nso pɛ wɔn a wɔ'di wɔn ho nni no nso asɛm. | وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْمَحِيضِ ۖ قُلْ هُوَ أَذًى فَٱعْتَزِلُوا۟ ٱلنِّسَآءَ فِى ٱلْمَحِيضِ وَلَا تَقْرَبُوهُنَّ حَتَّىٰ يَطْهُرْنَ ۖ فَإِذَا تَطَهَّرْنَ فَأْتُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ أَمَرَكُمُ ٱللَّهُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلتَّوَّٰبِينَ وَيُحِبُّ ٱلْمُتَطَهِّرِينَ ﴿٢٢٢﴾ |
| 223. Moyerenom yɛ afuo ma mo, enti monkɔ moafuo mu sɛdeɛ mopɛ; na monfa (biribi pa) nto moanim, na monsuro Nyankopɔn, na monhunu sɛ, sɛ ɛteɛ biara no mobehyia no. Enti fa anigyesɛm no ho amaneɛ no bɔ agyidiefoɔ no. | نِسَآؤُكُمْ حَرْثٌ لَّكُمْ فَأْتُوا۟ حَرْثَكُمْ أَنَّىٰ شِئْتُمْ ۖ وَقَدِّمُوا۟ لِأَنفُسِكُمْ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّكُم مُّلَٰقُوهُ ۗ وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٢٢٣﴾ |
| 224. Monhwɛ na moanfa nsedie a mode Nyankopɔn die no anyɛ nyinasoɔ ansi papa anaa ahwɛyie anaa nnipa ntɛm nsiesie ho kwan. Nyankopɔn ne Otiefoɔ Ɔne Onimdefoɔ. | وَلَا تَجْعَلُوا۟ ٱللَّهَ عُرْضَةً لِّأَيْمَٰنِكُمْ أَن تَبَرُّوا۟ وَتَتَّقُوا۟ وَتُصْلِحُوا۟ بَيْنَ ٱلنَّاسِ ۚ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٢٤﴾ |
| 225. Nyankopɔn mfrɛ mo akontabuo wɔ monsedi hunu no ho, na mmom Ɔbɛfrɛ mo akontabuo wɔ deɛ moakoma nyaeɛ no ho. Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Ntoboaseɛ Hene. | لَّا يُؤَاخِذُكُمُ ٱللَّهُ بِٱللَّغْوِ فِىٓ أَيْمَٰنِكُمْ وَلَٰكِن يُؤَاخِذُكُم بِمَا كَسَبَتْ قُلُوبُكُمْ ۗ وَٱللَّهُ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿٢٢٥﴾ |
| 226. Wɔn a wɔ'di nse sɛ wɔ'nnkɔ wɔn yerenom ho bio no, wɔntwɛn abosome nnan. Sɛ wɔ'san wɔn akyi, (anaasɛ wɔ'nu wɔn ho wɔ deɛ wɔ'kaeɛ no ho a), nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, na Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene | لِّلَّذِينَ يُؤْلُونَ مِن نِّسَآئِهِمْ تَرَبُّصُ أَرْبَعَةِ أَشْهُرٍ ۖ فَإِن فَآءُو فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٢٦﴾ |
| 227. Sɛ wɔyɛ wɔn adwen sɛ wɔ'begyae awadeɛ nso a, nokorɛ sɛ, Nyankopɔn te biribiara, Ɔne Onimdefoɔ. | وَإِنْ عَزَمُوا۟ ٱلطَّلَٰقَ فَإِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٢٧﴾ |
| 228. Mmaa awaregyaefoɔ no ntwentwɛn wɔn ho so nkosi bosome mmiɛnsa afikyikɔ mu; na ɛmfata mma wɔn sɛ wɔ'de deɛ Nyankopɔn abɔ ahyɛ wɔn awodeɛ mu (nyinsɛn) no besuma, sɛ | وَٱلْمُطَلَّقَٰتُ يَتَرَبَّصْنَ بِأَنفُسِهِنَّ ثَلَٰثَةَ قُرُوٓءٍ ۚ وَلَا يَحِلُّ لَهُنَّ أَن يَكْتُمْنَ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ فِىٓ أَرْحَامِهِنَّ إِن كُنَّ يُؤْمِنَّ بِٱللَّهِ |

wɔ’gye Nyankopɔn ne Da a edi akyire no di ampa a. Wɔn kununom wɔ ho kwan sɛ wɔ’san wɔn (ba awadeɛ aseɛ) wɔ saa (Idda) berɛ no mu, sɛ wɔ’pɛ nsiesie a. Mmaa no nso wɔ ho kwan wɔ kwan pa so sɛdeɛ mmarima no wɔ no ara pɛpɛɛpɛ, nanso mmarima no na ɛwɔ mmaa no so tumi. Onyankopɔn ne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ, na Ɔne Onyansafoɔ.

وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ وَبُعُولَتُهُنَّ أَحَقُّ بِرَدِّهِنَّ فِي
ذَٰلِكَ إِنۡ أَرَادُوٓاْ إِصۡلَٰحٗاۚ وَلَهُنَّ مِثۡلُ
ٱلَّذِي عَلَيۡهِنَّ بِٱلۡمَعۡرُوفِۚ وَلِلرِّجَالِ
عَلَيۡهِنَّ دَرَجَةٞۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٢٢٨

229. Awaregyaeɛ (a yɛma kwan ma saa awaregyaefoɔ no san ware bio) yɛ mprenu; (Ɔbarima no) nsɔ (ɔbaa) no mu wɔ kwan pa so, anaa wɔ’nfa ayɛmyɛ nni ntetemu. Ɛmfata mma mo (mmarima no) sɛ mobɛgye deɛ mode ama wɔn no mu biribi; sɛ mosuro nso sɛ anhwɛ a na wɔn mmienu antumi anni Nyankopɔn mmara no so a, ɛno deɛ bɔne biara nni wɔn mmienu no so fa deɛ ɔbaa no de bɛma (ɔbarima) no na wanya ne ho. Woi ne Nyankopɔn mmra, monhwɛ yie na moannto. Obi a ɔbɛto Nyankopɔn mmra no saa nkorɔfoɔ no ne abɔneɛfoɔ no.

ٱلطَّلَٰقُ مَرَّتَانِۖ فَإِمۡسَاكُۢ بِمَعۡرُوفٍ أَوۡ
تَسۡرِيحُۢ بِإِحۡسَٰنٖۗ وَلَا يَحِلُّ لَكُمۡ أَن
تَأۡخُذُواْ مِمَّآ ءَاتَيۡتُمُوهُنَّ شَيۡـًٔا إِلَّآ أَن
يَخَافَآ أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِۖ فَإِنۡ
خِفۡتُمۡ أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِ فَلَا جُنَاحَ
عَلَيۡهِمَا فِيمَا ٱفۡتَدَتۡ بِهِۦۗ تِلۡكَ حُدُودُ
ٱللَّهِ فَلَا تَعۡتَدُوهَاۚ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ
ٱللَّهِ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٢٩

230. Sɛ ogyae no (mprɛnsa a) ɛno akyiri no onni ho kwan (sɛ ɔsan ware saa ɔbaa no bio) kosi sɛ ɔbaa no bɛkɔ akɔware barima foforɔ. Nasɛ ɔbarima (foforɔ no) gyae no a, ɛneɛ ɛnyɛ bɔne mma wɔn mmienu sɛ wɔ’bɛsan aware bio, sɛ wɔn mmienu adwen yɛ wɔn sɛ wɔ’betumi adi Nyankopɔn mmara no so a. Woi nom ne Nyankopɔn mmra a ɔrekyerɛkyerɛmu akyerɛ amanfoɔ sɛdeɛ wɔ’behunu.

فَإِن طَلَّقَهَا فَلَا تَحِلُّ لَهُۥ مِنۢ بَعۡدُ حَتَّىٰ
تَنكِحَ زَوۡجًا غَيۡرَهُۥۗ فَإِن طَلَّقَهَا فَلَا
جُنَاحَ عَلَيۡهِمَآ أَن يَتَرَاجَعَآ إِن ظَنَّآ أَن
يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِۗ وَتِلۡكَ حُدُودُ ٱللَّهِ يُبَيِّنُهَا
لِقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ٢٣٠

231. Sɛ mogyae mmaa no na wɔn (Idda) berɛ no reyɛ aso, (na sɛ mosan pɛ wɔn a), monsɔ wɔn mu ɔkwan pa so, (sɛ mompɛ wɔn so a), monyae wɔn wɔ ayɛmyɛ mu; na (mo mmoa pa) nnye wɔn sɛ moreha wɔn na monnkɔto mmara. Obi a ɔbɛyɛ saa no nokorɛ sɛ wasisi ɔno ara ne ho. Na monhwɛ yie na moanfa Nyankopɔn nsɛm no anni fɛw, na monkae Nyankopɔn adom a ɛwɔ mo so ne deɛ yasiane ama mo wɔ Nwoma no mu ne Nyansa no a Ɔde retu mofoɔ no. Na monsuro Nyankopɔn na monhunu sɛ, Nyankopɔn ne biribiara ho Nimdefoɔ.

وَإِذَا طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَبَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ
فَأَمۡسِكُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٍ أَوۡ سَرِّحُوهُنَّ
بِمَعۡرُوفٖۚ وَلَا تُمۡسِكُوهُنَّ ضِرَارٗا
لِّتَعۡتَدُواْۚ وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ فَقَدۡ
ظَلَمَ نَفۡسَهُۥۚ وَلَا تَتَّخِذُوٓاْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ
هُزُوٗاۚ وَٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ
وَمَآ أَنزَلَ عَلَيۡكُم مِّنَ ٱلۡكِتَٰبِ
وَٱلۡحِكۡمَةِ يَعِظُكُم بِهِۦۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ
وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٢٣١

232. Sɛ mogyae mmaa no na wɔn (Idda) berɛ (bosome mmiɛnsa) no so a, monhwɛ na moansi wɔn kwan sɛ wɔ'ware wɔn kunu nom, sɛ wɔ'agye wɔn ho atom wɔ kwan pa so a. Woi na Nyankopɔn detu obi a ɔwɔ momu a w'agye Nyankopɔn ne Da a edi akyire no adie no foɔ. Woi na ɛyɛ nhyira ne kronkron dema mo. Onyankopɔn na Onim wɔ aberɛ a monnim.

وَإِذَا طَلَّقْتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَبَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا
تَعْضُلُوهُنَّ أَن يَنكِحْنَ أَزْوَٰجَهُنَّ إِذَا
تَرَٰضَوْا۟ بَيْنَهُم بِٱلْمَعْرُوفِ ۗ ذَٰلِكَ يُوعَظُ
بِهِۦ مَن كَانَ مِنكُمْ يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ
وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ ۗ ذَٰلِكُمْ أَزْكَىٰ لَكُمْ
وَأَطْهَرُ ۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ٢٣٢

233. Mmaa awofoɔ no mfa mfie mmienu nwie wɔn mma nufu ma; (woi) gyinahɔ ma obi a ɔpɛsɛ owie nufu ma berɛ no. Mmaa no akɔnhoma, ne wɔn ataadehyɛ da agya no so wɔ nhyehyɛɛ pa so. Yɛ'nnfa adesoa nnsoa ɔkra bi, gyesɛ deɛ n'ahoɔden betumi. Ɛnsɛsɛ (agya) no ma maame no nya ɔhaw wɔ ne ba no ho, ɛna ɛnsɛsɛ (maame no nso) ma agya no nya ɔhaw wɔ ne ba no ho, Saa ara nso na saa sodie yi da obi a ɔbedi adeɛ no nso soɔ. Sɛ wɔn mmienu pɛ nufumafoɔ na wɔ'dwene ho na wɔ'te wɔn ho ase a, bɔne biara nna wɔn so. Sɛ mopɛ sɛ mode mo mma ma mmaa nufumafoɔ a wɔ'bɛtete wɔn a, ɛnyɛ bɔne ma mo, (deɛ ehia ne) sɛ mode wɔn akatua bɛma wɔn wɔ kwan pa soɔ. Na monsuro Nyankopɔn na monhunu sɛ, nokorɛ, dwuma a modie no (nyinaa) Nyankopɔn ani tua.

وَٱلْوَٰلِدَٰتُ يُرْضِعْنَ أَوْلَٰدَهُنَّ حَوْلَيْنِ
كَامِلَيْنِ ۖ لِمَنْ أَرَادَ أَن يُتِمَّ ٱلرَّضَاعَةَ ۚ وَعَلَى
ٱلْمَوْلُودِ لَهُۥ رِزْقُهُنَّ وَكِسْوَتُهُنَّ بِٱلْمَعْرُوفِ ۚ
لَا تُكَلَّفُ نَفْسٌ إِلَّا وُسْعَهَا ۚ لَا
تُضَآرَّ وَٰلِدَةٌۢ بِوَلَدِهَا وَلَا مَوْلُودٌ لَّهُۥ
بِوَلَدِهِۦ ۚ وَعَلَى ٱلْوَارِثِ مِثْلُ ذَٰلِكَ ۗ فَإِنْ
أَرَادَا فِصَالًا عَن تَرَاضٍ مِّنْهُمَا
وَتَشَاوُرٍ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا ۗ وَإِنْ أَرَدتُّمْ
أَن تَسْتَرْضِعُوٓا۟ أَوْلَٰدَكُمْ فَلَا جُنَاحَ
عَلَيْكُمْ إِذَا سَلَّمْتُم مَّآ ءَاتَيْتُم
بِٱلْمَعْرُوفِ ۗ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ
بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ٢٣٣

234. Momu wɔn a wɔ'wu gya yere nom no, (saa mmaa no) ntwentwɛn wɔn ho so (wɔ kunayɛ mu) bosome nnan ne dadu; na sɛ wɔn berɛ no so a, bɔne biara nni moso fa deɛ wɔ'bɛyɛ wɔn ho wɔ kwan pa soɔ no ho. Dwuma a modie biara no Nyankopɔn bɛbɔ mo ho amaneɛ.

وَٱلَّذِينَ يُتَوَفَّوْنَ مِنكُمْ وَيَذَرُونَ أَزْوَٰجًا
يَتَرَبَّصْنَ بِأَنفُسِهِنَّ أَرْبَعَةَ أَشْهُرٍ وَعَشْرًا ۖ
فَإِذَا بَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ
فِيمَا فَعَلْنَ فِىٓ أَنفُسِهِنَّ بِٱلْمَعْرُوفِ ۗ وَٱللَّهُ
بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ٢٣٤

235. Ɛnyɛ bɔne ma mo nso sɛ (mobɛfa nyansa kwan bi so) ase mmaa (akunafoɔ) no pɛ, anaasɛ mode bɛhyɛ moakoma mu. Nyankopɔn Nim yie sɛ, mowɔ wɔn ho adwen wɔ moakoma mu. Monhwɛ na moanhyɛ wɔn (awadeɛ) ho bɔ wɔ nsumaeɛ mu (aberɛ a wɔn wɔ kunaeɛ mu), mmom kasa pa (na monka nkyerɛ wɔn). Monhwɛ na moanware wɔn kɔpem sɛ (Idda) berɛ a yahyɛ no bɛso ansa. Na monhunu sɛ Nyankopɔn nim deɛ ɛwɔ

وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيمَا عَرَّضْتُم بِهِۦ
مِنْ خِطْبَةِ ٱلنِّسَآءِ أَوْ أَكْنَنتُمْ فِىٓ أَنفُسِكُمْ ۚ
عَلِمَ ٱللَّهُ أَنَّكُمْ سَتَذْكُرُونَهُنَّ وَلَٰكِن
لَّا تُوَاعِدُوهُنَّ سِرًّا إِلَّآ أَن تَقُولُوا۟ قَوْلًا
مَّعْرُوفًا ۚ وَلَا تَعْزِمُوا۟ عُقْدَةَ ٱلنِّكَاحِ حَتَّىٰ
يَبْلُغَ ٱلْكِتَٰبُ أَجَلَهُۥ ۚ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ

| | |
|---|---|
| moakoma mu enti monyɛ Neho ahwɛyie. Na monhunu sɛ, Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Ntoboaseɛ Hene. | يَعۡلَمُ مَا فِيٓ أَنفُسِكُمۡ فَٱحۡذَرُوهُۚ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ حَلِيمٞ ٢٣٥ |
| 236. Ɛnyɛ bɔne ma mo sɛ mobegyae mmaa a monfaa moho nkaa wɔn no awadeɛ, anaa montuaa wɔn tiri aseda, na mmom monsum wɔn sumpa. Osikani (nsum no) sɛdeɛ na'hoɔden siteɛ, ɛna ohiani nso sɛdeɛ na'hoɔden siteɛ, (woi) ne asɛdeɛ a ɛda apapafoɔ no soɔ. | لَّا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ إِن طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ مَا لَمۡ تَمَسُّوهُنَّ أَوۡ تَفۡرِضُواْ لَهُنَّ فَرِيضَةٗۚ وَمَتِّعُوهُنَّ عَلَى ٱلۡمُوسِعِ قَدَرُهُۥ وَعَلَى ٱلۡمُقۡتِرِ قَدَرُهُۥ مَتَٰعَۢا بِٱلۡمَعۡرُوفِۖ حَقًّا عَلَى ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٢٣٦ |
| 237. Sɛ mogyae wɔn wɔ ɛberɛ a monya mfaa moho nkaa wɔn nasɛ moahyɛ wɔn etire aseda bi ho bɔ a, (montua) deɛ moahyɛ ho bɔ no mu fa (ma wɔn); gyesɛ ebia wɔ'dekyɛ (mo), anaasɛ obi a nensa hyɛ awadeɛ no aseɛ no dekyɛ. Sɛ mode kyɛ a, ɛno mmom na ɛbɛn Nyamesuro. Na monhwɛ na mowerɛ amfi sɛ mobɛma adɔeɛ ada montɛm. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ani tua dwuma a modie nyinaa. | وَإِن طَلَّقۡتُمُوهُنَّ مِن قَبۡلِ أَن تَمَسُّوهُنَّ وَقَدۡ فَرَضۡتُمۡ لَهُنَّ فَرِيضَةٗ فَنِصۡفُ مَا فَرَضۡتُمۡ إِلَّآ أَن يَعۡفُونَ أَوۡ يَعۡفُوَاْ ٱلَّذِي بِيَدِهِۦ عُقۡدَةُ ٱلنِّكَاحِۚ وَأَن تَعۡفُوٓاْ أَقۡرَبُ لِلتَّقۡوَىٰۚ وَلَا تَنسَوُاْ ٱلۡفَضۡلَ بَيۡنَكُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٌ ٢٣٧ |
| 238. Monhwɛ mo Nyamefrɛ (mprɛ num no) so yie, titiriw adantamu (Asr) Nyamefrɛ no, na monfa anidie ne ahobraseɛ nyina hɔ ma Nyankopɔn. | حَٰفِظُواْ عَلَى ٱلصَّلَوَٰتِ وَٱلصَّلَوٰةِ ٱلۡوُسۡطَىٰ وَقُومُواْ لِلَّهِ قَٰنِتِينَ ٢٣٨ |
| 239. Sɛ mosuro a monfrɛ Nyame wɔ ɛberɛ a monam monan soɔ anaa mote pɔnkɔ soɔ; na sɛ moakoma tɔ moyɛm a, ɛneɛ momɔ Nyankopɔn abodin sɛdeɛ W'akyerɛ mo no a (kanee no) na anka monnim no. | فَإِنۡ خِفۡتُمۡ فَرِجَالًا أَوۡ رُكۡبَانٗاۖ فَإِذَآ أَمِنتُمۡ فَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ كَمَا عَلَّمَكُم مَّا لَمۡ تَكُونُواْ تَعۡلَمُونَ ٢٣٩ |
| 240. Wɔn a wɔ'wu wɔ mo mu na wɔ'gya ayerenom no, nyɛ afe akɔnhoma bɔ nsamanseɛ ma wɔn yerenom, na monhwɛ na moanntu (wɔn amfri moafie mu). Nasɛ wɔn ara (de wɔn pɛ) tu a, ɛneɛ bɔne biara nni mo so fa deɛ wɔn ara bɛyɛ wɔn ho wɔ kwan pa soɔ no ho. Nyankopɔn ne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyansafoɔ. | وَٱلَّذِينَ يُتَوَفَّوۡنَ مِنكُمۡ وَيَذَرُونَ أَزۡوَٰجٗا وَصِيَّةٗ لِّأَزۡوَٰجِهِم مَّتَٰعًا إِلَى ٱلۡحَوۡلِ غَيۡرَ إِخۡرَاجٖۚ فَإِنۡ خَرَجۡنَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ فِي مَا فَعَلۡنَ فِيٓ أَنفُسِهِنَّ مِن مَّعۡرُوفٖۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٢٤٠ |
| 241. Mmaa awaregyaefoɔ no nso monsum wɔn wɔ kwan pa so. (Woi) yɛ asɛdeɛ a ɛda Nyame-surofoɔ no soɔ. | وَلِلۡمُطَلَّقَٰتِ مَتَٰعُۢ بِٱلۡمَعۡرُوفِۖ حَقًّا عَلَى ٱلۡمُتَّقِينَ ٢٤١ |
| 242. Saa ara na Nyankopɔn kyerɛkyerɛ Nensɛm no mu dekyerɛ mo sɛdeɛ mobɛte aseɛ. | كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ٢٤٢ |

243. (Nkɔmhyɛni), wonhunuu nnipa mpempem bi a owuo a na wɔ'suro nti wɔ'frii wɔn afie mu no? Nyankopɔn kaa sɛ: "Monwuwu". Akyire no Onyanee wɔn. Ampa sɛ Nyankopɔn adom a ɛwɔ nnipa soɔ no so paa, nanso nnipa pii na enyi (Nyame) ayɛ.

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ خَرَجُواْ مِن دِيَٰرِهِمۡ وَهُمۡ
أُلُوفٌ حَذَرَ ٱلۡمَوۡتِ فَقَالَ لَهُمُ ٱللَّهُ مُوتُواْ
ثُمَّ أَحۡيَٰهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو فَضۡلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ
وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَشۡكُرُونَ ٢٤٣

244. Monko wɔ Nyankopɔn kwan no so, na monhu yie sɛ, Nyankopɔn ne Otiefoɔ a Ɔte biribiara, na Ɔno ara ne Onimdefoɔ.

وَقَٰتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ
سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٢٤٤

245. Hwan na ɔbɛbɔ Nyankopɔn bosea a ɛyɛ bosea pa ama Ɔde abɔho mmɔhoo bebree ama no? Nyankopɔn na Ɔgyeɛ ɛna Ɔde bɔ hoo. Na Nehɔ na mobɛsan akɔ.

مَّن ذَا ٱلَّذِي يُقۡرِضُ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗا
فَيُضَٰعِفَهُۥ لَهُۥٓ أَضۡعَافٗا كَثِيرَةٗۚ وَٱللَّهُ
يَقۡبِضُ وَيَبۡصُۜطُ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٢٤٥

246. Wonhunuu Israelfoɔ mpanimfoɔ no a, (wɔ'baa) Mose akyi no? Ɛberɛ a wɔ'ka kyerɛɛ wɔn Nkɔmhyɛni (Samuel) sɛ: "Yi ɔhene ma yɛn sɛdeɛ (obedi y'anim) ama ya'ko wɔ Nyankopɔn kwan no soɔ". (Nkɔmhyɛni Samuel)) kaa sɛ: "Anhwɛ a na yɛhyehyɛ ɔkoo ma mo a na moanko". Wɔ'kaa sɛ: "Ɛdeɛn nti na yɛ'nnko wɔ Nyankopɔn kwan no soɔ aberɛ a yatu yɛn ne yɛ'mma afiri y'afie mu?" Nanso ɛberɛ a yɛhyehyɛɛ ɔkoo maa wɔn no (wɔn mu dodoɔ no) danee wɔn ho, gyesɛ wɔn mu kakraabi. Onyankopɔn deɛ Onim abɔneɛfoɔ no.

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلۡمَلَإِ مِنۢ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ مِنۢ
بَعۡدِ مُوسَىٰٓ إِذۡ قَالُواْ لِنَبِيّٖ لَّهُمُ ٱبۡعَثۡ لَنَا
مَلِكٗا نُّقَٰتِلۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۖ قَالَ هَلۡ
عَسَيۡتُمۡ إِن كُتِبَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡقِتَالُ أَلَّا
تُقَٰتِلُواْۖ قَالُواْ وَمَا لَنَآ أَلَّا نُقَٰتِلَ فِي
سَبِيلِ ٱللَّهِ وَقَدۡ أُخۡرِجۡنَا مِن دِيَٰرِنَا
وَأَبۡنَآئِنَاۖ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقِتَالُ
تَوَلَّوۡاْ إِلَّا قَلِيلٗا مِّنۡهُمۡۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ
بِٱلظَّٰلِمِينَ ٢٤٦

247. Wɔn Nkɔmhyɛni no ka kyerɛɛ wɔn sɛ: "Nyankopɔn ayi Taaluut (Saul) ama mo sɛ oni moso hene". Asɛm a wɔ'kaeɛ ne sɛ: "Ɛyɛ dɛn na watumi adi yɛn so hene aberɛ a yɛn na ahennie no fata yɛn kyɛn no, afei onni sika a ɛboro soɔ?" Nkɔmhyɛni no kaa sɛ: "Nyankopɔn ayi no sɛ oni mo so (hene), asan de nimdeɛ aka no ho (ama no) honam mu (ahoɔden). Onyankopɔn deɛ Ɔde N'ahennie ma obi a Ɔpɛ. Onyankopɔn deɛ N'adom so paa, na Ɔne Onimdefoɔ.

وَقَالَ لَهُمۡ نَبِيُّهُمۡ إِنَّ ٱللَّهَ قَدۡ بَعَثَ لَكُمۡ
طَالُوتَ مَلِكٗاۚ قَالُوٓاْ أَنَّىٰ يَكُونُ لَهُ ٱلۡمُلۡكُ
عَلَيۡنَا وَنَحۡنُ أَحَقُّ بِٱلۡمُلۡكِ مِنۡهُ وَلَمۡ
يُؤۡتَ سَعَةٗ مِّنَ ٱلۡمَالِۚ قَالَ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصۡطَفَىٰهُ
عَلَيۡكُمۡ وَزَادَهُۥ بَسۡطَةٗ فِي ٱلۡعِلۡمِ وَٱلۡجِسۡمِۖ
وَٱللَّهُ يُؤۡتِي مُلۡكَهُۥ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ
وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ٢٤٧

248. Wɔn Nkɔmhyɛni no ka kyerɛɛ wɔn sɛ: "N'ahennie no ho nsɛnkyerɛnee ne sɛ: "Yɛ'bɛsan de Apam adaka a awerɛkyekyerɛ a efri mo Wura Nyankopɔn hɔ no wɔ mu a ɛyɛ agyapadeɛ a Mose nkorɔfoɔ ne Aaron nkorɔfoɔ no de gyaaeɛ no ama Soro Abɔfoɔ asoa abrɛ

وَقَالَ لَهُمۡ نَبِيُّهُمۡ إِنَّ ءَايَةَ مُلۡكِهِۦٓ أَن
يَأۡتِيَكُمُ ٱلتَّابُوتُ فِيهِ سَكِينَةٞ مِّن
رَّبِّكُمۡ وَبَقِيَّةٞ مِّمَّا تَرَكَ ءَالُ مُوسَىٰ

mo. Nokorɛ sɛ, nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu dema mo, sɛ moyɛ agyidiefoɔ ampa a.

وَءَالُ هَٰرُونَ تَحۡمِلُهُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَأٓيَةٗ لَّكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٢٤٨

---

249. Ɛberɛ a (Toaaluut) Saul ne n'asraafoɔ no sii mu no, ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: "Nokorɛ sɛ Nyankopɔn de asubɔnten bi bɛsɔ mo ahwɛ. Enti obi a ɔbɛnom bi (ameɛ) no, na ɔnka me ho, na obi a w'anka anhwɛ koraa no ɔka me ho, na mmom obia nensa mma pɛ (na ɔbɛnom) no nso nokorɛ sɛ ɔka me ho. Nanso (dodoɔ no ara) na wɔ'nom (meeɛ) gyesɛ wɔn mu kakraabi. Enti ɛberɛ a ɔno ne wɔn a wɔ'ka neho no a wɔ'agye adie no twaa asuo no, wɔ'kaa sɛ: "Ɛnnɛ yentumi Goliat ne n'asraafoɔ". Wɔn a wɔ'gye di sɛ wɔ'behyia Nyankopɔn no kaa sɛ: "Mprɛ pii na Nyankopɔn akwamma mu no ekuo ketewaa bi atumi adi ekuo kɛseɛ so nkonim. Onyankopɔn deɛ Ɔka aboterɛfoɔ no ho.

فَلَمَّا فَصَلَ طَالُوتُ بِٱلۡجُنُودِ قَالَ إِنَّ ٱللَّهَ
مُبۡتَلِيكُم بِنَهَرٖ فَمَن شَرِبَ مِنۡهُ فَلَيۡسَ
مِنِّي وَمَن لَّمۡ يَطۡعَمۡهُ فَإِنَّهُۥ مِنِّيٓ إِلَّا
مَنِ ٱغۡتَرَفَ غُرۡفَةَۢ بِيَدِهِۦۚ فَشَرِبُواْ مِنۡهُ
إِلَّا قَلِيلٗا مِّنۡهُمۡۚ فَلَمَّا جَاوَزَهُۥ هُوَ
وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ قَالُواْ لَا طَاقَةَ لَنَا
ٱلۡيَوۡمَ بِجَالُوتَ وَجُنُودِهِۦۚ قَالَ ٱلَّذِينَ
يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَٰقُواْ ٱللَّهِ كَم مِّن فِئَةٖ
قَلِيلَةٍ غَلَبَتۡ فِئَةٗ كَثِيرَةَۢ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ
مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ٢٤٩

---

250. Ɛberɛ a wɔ'pue kohyiaa Goliat ne ne dɔm no, (wɔ'bɔɔ mpaeɛ) kaa sɛ: "Ye'Wura Nyankopɔn, (yɛsrɛ Wo sɛ), siane aboterɛ gu yɛn so, na ma yenyina y'anamɔn so pintinn, na boa yɛn ma yentumi nni boniayɛfoɔ no so nkonim".

وَلَمَّا بَرَزُواْ لِجَالُوتَ وَجُنُودِهِۦ قَالُواْ رَبَّنَآ
أَفۡرِغۡ عَلَيۡنَا صَبۡرٗا وَثَبِّتۡ أَقۡدَامَنَا
وَٱنصُرۡنَا عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢٥٠

---

251. Onyankopɔn akwamma mu no wɔ'kaa wɔn (dɔm no) gui, na Dawid kum Goliat. Onyankopɔn maa no ahennie ne nyansa, san kyerɛɛ no deɛ Ɔpɛ mu biara. Sɛ ɛnyɛ sɛ Nyankopɔn de nnipa no bi (sihɔ ma) wɔ'bɔ nnipa no bi ho ban a, anka asaase no asɛe. Nanso Nyankopɔn adom a ɛwɔ abɔdeɛ soɔ no so.

فَهَزَمُوهُم بِإِذۡنِ ٱللَّهِ وَقَتَلَ دَاوُۥدُ جَالُوتَ
وَءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ٱلۡمُلۡكَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَعَلَّمَهُۥ
مِمَّا يَشَآءُۗ وَلَوۡلَا دَفۡعُ ٱللَّهِ ٱلنَّاسَ
بَعۡضَهُم بِبَعۡضٖ لَّفَسَدَتِ ٱلۡأَرۡضُ
وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ ذُو فَضۡلٍ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ
٢٥١

---

252. Woi yɛ Nyankopɔn nsɛm na Yɛrekenkan kyerɛ wo wɔ nokorɛ mu; na nokorɛ sɛ, woka Asomafoɔ no ho.

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ نَتۡلُوهَا عَلَيۡكَ بِٱلۡحَقِّۚ
وَإِنَّكَ لَمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٢٥٢

---

253. Saa Asomafoɔ no Yɛ'maa ebinom so kyɛn bi. Wɔn mu bi wɔ hɔ a Nyankopɔn ne wɔn kasae, na Ɔpagyaa ebinom de wɔn gyinaa gyinaberɛ a ɛkorɔn so. Mar'yam ba Yesu nso Yɛ'maa no nyinasoɔ pefee san de Honhom Kronkron hyɛɛ no den. Sɛ ɛyɛ Nyankopɔn pɛ a, anka wɔn a wɔ'baa

تِلۡكَ ٱلرُّسُلُ فَضَّلۡنَا بَعۡضَهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖۘ
مِّنۡهُم مَّن كَلَّمَ ٱللَّهُۖ وَرَفَعَ بَعۡضَهُمۡ
دَرَجَٰتٖۚ وَءَاتَيۡنَا عِيسَى ٱبۡنَ مَرۡيَمَ
ٱلۡبَيِّنَٰتِ وَأَيَّدۡنَٰهُ بِرُوحِ ٱلۡقُدُسِۗ وَلَوۡ
شَآءَ ٱللَّهُ مَا ٱقۡتَتَلَ ٱلَّذِينَ مِنۢ بَعۡدِهِم

(asomafoɔ) no akyi no annko wɔ berɛ a nkyerɛkyerɛmu pefee baa wɔn hɔ no, nanso wɔ'ante wɔn ho ase, enti ebinom gye dii, na ebinom nso poo (nokorɛ no). Sɛ Nyankopɔn pɛ a, anka wɔn annko, na mmom Nyankopɔn deɛ Ɔyɛ deɛ Ɔpɛ.

مِّنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَتۡهُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُ وَلَٰكِنِ
ٱخۡتَلَفُواْ فَمِنۡهُم مَّنۡ ءَامَنَ وَمِنۡهُم مَّن
كَفَرَۚ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَا ٱقۡتَتَلُواْ وَلَٰكِنَّ
ٱللَّهَ يَفۡعَلُ مَا يُرِيدُ ٢٥٣

254. Mo a moagye adie, monyi deɛ Yɛ'de akyɛ mo no mu bi ma ansa na ɛda bi a adwadie ne ayɔnkofa ne ntwitwagyeɛ (anaa dwaatoa) nni mu no aba. (Kafirfoɔ) aboniayɛfoɔ no deɛ wɔ'ne abɔneɛfoɔ no.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَنفِقُواْ مِمَّا رَزَقۡنَٰكُم
مِّن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَ يَوۡمٞ لَّا بَيۡعٞ فِيهِ وَلَا
خُلَّةٞ وَلَا شَفَٰعَةٞۗ وَٱلۡكَٰفِرُونَ هُمُ
ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٥٤

255. (Otumfoɔ) Nyankopɔn, awurade foforɔ biara nni hɔ gyesɛ Ɔno (nko ara); (Ɔne) Otumfoɔ a Ɔde Ne ho te Neho ase daa, kuta abɔdeɛ nyinaa mu, san bɔ wɔn ho ban. Ɔnto nko na kampɛsɛ Wada. Deɛ ɛwɔ soro ne deɛ ɛwɔ asaase so nyinaa yɛ Ne dea. Hwan ne obi a obetwitwa agye obi wɔ Nehɔ? Gyesɛ Ɔma kwan. Onim deɛ ɛwɔ wɔn anim ne deɛ ɛwɔ wɔn akyi. (Adasamma) nnim Ne nimdeɛ ho hwee gyesɛ deɛ Ɔpɛ (sɛ wɔ'hunu). N'ahennie so wɔ ɔsoro ne asaase so; (na ɔsoro ne asaase no) mmienu so hwɛ no nnyɛ ɔberɛ (anaasɛ ɛnyɛ den) mma no. Ɔne Okokroko no, na Ɔne Ɔkɛseɛ no.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡحَيُّ ٱلۡقَيُّومُۚ لَا تَأۡخُذُهُۥ
سِنَةٞ وَلَا نَوۡمٞۚ لَّهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ مَن ذَا ٱلَّذِي يَشۡفَعُ
عِندَهُۥٓ إِلَّا بِإِذۡنِهِۦۚ يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ
وَمَا خَلۡفَهُمۡۖ وَلَا يُحِيطُونَ بِشَيۡءٖ مِّنۡ
عِلۡمِهِۦٓ إِلَّا بِمَا شَآءَۚ وَسِعَ كُرۡسِيُّهُ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَۖ وَلَا يَـُٔودُهُۥ حِفۡظُهُمَاۚ
وَهُوَ ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡعَظِيمُ ٢٥٥

256. Nhyɛ nni Nyamesom mu. Ampa sɛ, tenenee no ada adi pefee afiri nkontompo ho. Enti obi a ɔbɛpo ɔbonsam (ne abosomsom) na w'agye Nyankopɔn adie no, nokorɛ sɛ, w'asɔ gyidie homa a ɛnte da no mu. Onyankopɔn ne Otumfoɔ a Ɔte biribiara, Ɔne Onimdefoɔ.

لَآ إِكۡرَاهَ فِي ٱلدِّينِۖ قَد تَّبَيَّنَ ٱلرُّشۡدُ مِنَ
ٱلۡغَيِّۚ فَمَن يَكۡفُرۡ بِٱلطَّٰغُوتِ وَيُؤۡمِنۢ
بِٱللَّهِ فَقَدِ ٱسۡتَمۡسَكَ بِٱلۡعُرۡوَةِ ٱلۡوُثۡقَىٰ لَا
ٱنفِصَامَ لَهَاۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٢٥٦

257. Nyankopɔn ne wɔn a wɔ'agye adie no Kyitaafoɔ, Oyi wɔn firi (abosomsom anaa bɔnee) sum no mu de wɔn kɔ (Islam) hyɛn no mu; wɔn a wɔ'po (Nokorɛ) no nso akyitaafoɔ ne abonsamfoɔ no; wɔ'yi wɔn firi ɛhyɛn no mu de wɔn kɔ esum no mu. Saa nkorɔfoɔ no ne Amanehunu gya no mu foɔ no, na emu na wɔ'bɛtena afe bɔɔ.

ٱللَّهُ وَلِيُّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ يُخۡرِجُهُم مِّنَ
ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ
أَوۡلِيَآؤُهُمُ ٱلطَّٰغُوتُ يُخۡرِجُونَهُم مِّنَ ٱلنُّورِ
إِلَى ٱلظُّلُمَٰتِۗ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ
هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٥٧

258. (Nkɔmhyɛni), wonhunuu obi a ɔgyee Abraham akyinnyeɛ wɔ ne Wura Nyankopɔn ho, sɛ Nyankopɔn ama no ahennie nti no? Ɛberɛ a Abraham kaa sɛ: "Me Wura Nyankopɔn na

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِي حَآجَّ إِبۡرَٰهِـۧمَ فِي رَبِّهِۦٓ أَنۡ
ءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ٱلۡمُلۡكَ إِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِـۧمُ رَبِّيَ
ٱلَّذِي يُحۡيِۦ وَيُمِيتُ قَالَ أَنَا۠ أُحۡيِۦ

Ɔma nkwa ɛna Okum". (Ɔhene no) kaa sɛ: "Mema nkwa san kum". Abraham kaa sɛ: "Ɛneɛ nokorɛ sɛ, Nyankopɔn na Ɔma awia pue firi apueɛ, enti ma no mpue mfri atɔeɛ. Enti (ɔhene) no a ɔpo nokorɛ no ho dwirii no a onhu asɛm a ɔnka. Onyankopɔn deɛ Ɔnkyerɛ abɔneɛfoɔ no kwan.

وَأُمِيتُۖ قَالَ إِبۡرَٰهِـۧمُ فَإِنَّ ٱللَّهَ يَأۡتِي
بِٱلشَّمۡسِ مِنَ ٱلۡمَشۡرِقِ فَأۡتِ بِهَا مِنَ
ٱلۡمَغۡرِبِ فَبُهِتَ ٱلَّذِي كَفَرَۗ وَٱللَّهُ لَا
يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٢٥٨﴾

---

259. Anaasɛ ne mfatoho tesɛ obi a ɔkɔtwaa mu wɔ kuro bi a na abɔ korakora no mu. Ɔkaa sɛ: "Ɔkwan bɛn so na Nyankopɔn bɛfa so asan de saa kuro-dua yi aba nkwa mu bio wɔ ne wuo yi akyi?" Enti Nyankopɔn maa no wuu mfie ɔha, ɛna Ɔsan nyanee no. Nyankopɔn kaa sɛ: "Mmerɛ tenten sɛn na wo diiɛ?" Ɔkaa sɛ: "Dakoro, anaasɛ dakoro mu kyɛfa bi". Ɔka kyerɛɛ no sɛ: Daabi, w'adi mfie ɔha; nanso hwɛ w'aduane ne wo nsuo sɛ mfie nyɛɛ no hwee; na hwɛ wa'funumuu no. Sɛdeɛ yɛde wo bɛyɛ nsɛnkyerɛnee ama adasamma. Na hwɛ nnompe no sɛdeɛ Y'esi keka sisi animu, san de nam kata ho". Enti ɛberɛ a (nokorɛ yi) daa adi pefee maa no no, ɔkaa sɛ: "M'ahunu sɛ nokorɛ, Nyankopɔn wɔ tumi wɔ biribiara so".

أَوۡ كَٱلَّذِي مَرَّ عَلَىٰ قَرۡيَةٖ وَهِيَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ
عُرُوشِهَا قَالَ أَنَّىٰ يُحۡيِۦ هَٰذِهِ ٱللَّهُ بَعۡدَ
مَوۡتِهَاۖ فَأَمَاتَهُ ٱللَّهُ مِاْئَةَ عَامٖ ثُمَّ بَعَثَهُۥۖ قَالَ
كَمۡ لَبِثۡتَۖ قَالَ لَبِثۡتُ يَوۡمًا أَوۡ بَعۡضَ
يَوۡمٖۖ قَالَ بَل لَّبِثۡتَ مِاْئَةَ عَامٖ فَٱنظُرۡ إِلَىٰ
طَعَامِكَ وَشَرَابِكَ لَمۡ يَتَسَنَّهۡۖ وَٱنظُرۡ إِلَىٰ
حِمَارِكَ وَلِنَجۡعَلَكَ ءَايَةٗ لِّلنَّاسِۖ وَٱنظُرۡ
إِلَى ٱلۡعِظَامِ كَيۡفَ نُنشِزُهَا ثُمَّ نَكۡسُوهَا
لَحۡمٗاۚ فَلَمَّا تَبَيَّنَ لَهُۥ قَالَ أَعۡلَمُ أَنَّ ٱللَّهَ
عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ﴿٢٥٩﴾

---

260. Kae ɛberɛ a Abraham kaa sɛ: "Me Wura Nyankopɔn, kyerɛ me sɛdeɛ wosi nyane awufoɔ ba nkwa mu". Nyankopɔn kaa sɛ: "Wonnye nni anaa?" Abraham kaa sɛ: "Ɛnyɛ saa, na mmom sɛdeɛ m'akoma bɛtɔ meyɛm nti". Nyankopɔn kaa sɛ: "Ɛneɛ fa nnomaa nnan na yɛn wɔn ma wɔ'nhu wo yie (na twitwa wɔn asin-asin) na fa wɔn asin-asin no kɔ bepɔ sononko biara so, na afei frɛ wɔn, wɔ'de ntɛmpɛ na ɛbɛba wo hɔ, na w'ahunu sɛ, nokorɛ Nyankopɔn ne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyansafoɔ.

وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِـۧمُ رَبِّ أَرِنِي كَيۡفَ تُحۡيِ
ٱلۡمَوۡتَىٰۖ قَالَ أَوَلَمۡ تُؤۡمِنۖ قَالَ بَلَىٰ
وَلَٰكِن لِّيَطۡمَئِنَّ قَلۡبِيۖ قَالَ فَخُذۡ
أَرۡبَعَةٗ مِّنَ ٱلطَّيۡرِ فَصُرۡهُنَّ إِلَيۡكَ ثُمَّ
ٱجۡعَلۡ عَلَىٰ كُلِّ جَبَلٖ مِّنۡهُنَّ جُزۡءٗا ثُمَّ
ٱدۡعُهُنَّ يَأۡتِينَكَ سَعۡيٗاۚ وَٱعۡلَمۡ أَنَّ ٱللَّهَ
عَزِيزٌ حَكِيمٞ ﴿٢٦٠﴾

---

261. Wɔn a wɔ'yi wɔn sika wɔ Nyankopɔn kwan soɔ no, mfatoho tesɛ aburoo aba fua (a y'adua ama no abɔ) mmɛtem nson, na bɛtem fua biara nso aba ɔha na ɛwɔ hoo. Nyankopɔn deɛ Ɔde bɔho mmɔhoo-mmɔhoo ma obi a Ɔpɛ. Nyankopɔn deɛ N'adom trɛ, na Ɔne Onimdefoɔ.

مَّثَلُ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمۡوَٰلَهُمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ
كَمَثَلِ حَبَّةٍ أَنۢبَتَتۡ سَبۡعَ سَنَابِلَ فِي كُلِّ
سُنۢبُلَةٖ مِّاْئَةُ حَبَّةٖۗ وَٱللَّهُ يُضَٰعِفُ
لِمَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٦١﴾

262. Wɔn a wɔ’yi wɔn sika dema wɔ Nyankopɔn kwan soɔ na wɔ’mmfa deɛ wɔ’de maaeɛ no nkae anumuu anaa (wɔmfa) ɔhaw nni akyire no, wɔn wɔ akatua wɔ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ; ehuu mmɔ wɔn na wɔn werɛ nso nnho (wɔ Atemmuda).

ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ثُمَّ لَا
يُتْبِعُونَ مَآ أَنفَقُوا۟ مَنًّا وَلَآ أَذًى لَّهُمْ
أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ
وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٢٦٢

263. Kasa pa ne bɔnefakyɛ yɛ kyɛn adɔeɛ a ɔhaw di akyire. Nyankopɔn deɛ Ɔne Otumfoɔ a Ɔde Neho na Wanya Neho a Onhia obiara biribiara, Ɔne Ntoboaseɛ Hene.

قَوْلٌ مَّعْرُوفٌ وَمَغْفِرَةٌ خَيْرٌ مِّن صَدَقَةٍ
يَتْبَعُهَآ أَذًى ۗ وَٱللَّهُ غَنِىٌّ حَلِيمٌ ٢٦٣

264. Mo a moagye adie, monhwɛ na moanfa anum kaeɛ ne ɔhaw ansɛe moadɔeɛ (na moankɔyɛ) tesɛ obi a oyi n’agyapadeɛ dema sɛdeɛ nnipa behunu, na mmom ɔnnye Nyankopɔn ne Da a edi akyire no nnie no. (Saa nnipa no) mfatoho tesɛ ɔbotan bi a ɛso kokwakokwa a nɛteɛ kata soɔ, ɛna nsu kɛseɛ bi tɔ guu soɔ, enti ɛmaa (ɔbotan) no so bɛdaa hɔ kwatrekwa; wɔn annya hwee wɔ dwuma a wɔ’diiɛ no mu. Onyankopɔn deɛ Ɔntene nnipa boniayɛfoɔ no.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تُبْطِلُوا۟
صَدَقَٰتِكُم بِٱلْمَنِّ وَٱلْأَذَىٰ كَٱلَّذِى يُنفِقُ
مَالَهُۥ رِئَآءَ ٱلنَّاسِ وَلَا يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ
وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ ۖ فَمَثَلُهُۥ كَمَثَلِ صَفْوَانٍ عَلَيْهِ
تُرَابٌ فَأَصَابَهُۥ وَابِلٌ فَتَرَكَهُۥ صَلْدًا ۖ لَّا
يَقْدِرُونَ عَلَىٰ شَىْءٍ مِّمَّا كَسَبُوا۟ ۗ
وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْكَٰفِرِينَ ٢٦٤

265. Wɔn a wɔ’yi wɔn sika dema, dehwehwɛ Nyankopɔn ho dɔ, san dehyɛ wɔn kraa den no, wɔn mfatoho tesɛ turo bi a ɛwɔ asaase bi a ɛpagya soɔ, na nsu kɛseɛ tɔ gu soɔ na emu nnɔbaeɛ no bɔ mmɔhoo-mmɔhoo; na sɛ osu kɛseɛ anntɔ anngu so mpo a, bosuo (ma no gyina). Na Nyankopɔn deɛ N’ani tua dwuma a modie nyinaa.

وَمَثَلُ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمُ ٱبْتِغَآءَ
مَرْضَاتِ ٱللَّهِ وَتَثْبِيتًا مِّنْ أَنفُسِهِمْ
كَمَثَلِ جَنَّةٍۭ بِرَبْوَةٍ أَصَابَهَا وَابِلٌ
فَـَٔاتَتْ أُكُلَهَا ضِعْفَيْنِ فَإِن لَّمْ يُصِبْهَا
وَابِلٌ فَطَلٌّ ۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ٢٦٥

266. Enti momu bi pɛsɛ ɔwɔ akyiresua ne bobe-turo a nsubɔnten nenam aseɛ, na ɔwɔ nnuaba ahodoɔ nyinaa bi wɔ mu, na w’abɔ akɔkora na ɔwɔ mma a wɔn susua anaa wɔ’nni ahoɔden, na mframa den bi a egya wɔ mu abɛhye (afuo) no? Saa ara na Nyankopɔn kyerɛkyerɛ Nensɛm no mu dekyerɛ mo sɛdeɛ mobɛfa adwen.

أَيَوَدُّ أَحَدُكُمْ أَن تَكُونَ لَهُۥ جَنَّةٌ مِّن
نَّخِيلٍ وَأَعْنَابٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ لَهُۥ
فِيهَا مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ وَأَصَابَهُ ٱلْكِبَرُ
وَلَهُۥ ذُرِّيَّةٌ ضُعَفَآءُ فَأَصَابَهَآ إِعْصَارٌ فِيهِ
نَارٌ فَٱحْتَرَقَتْ ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ
ٱلْءَايَٰتِ لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ٢٦٦

267. Mo a moagye adie, ɛneɛma pa a moanya, ne deɛ Y’ama no apuepue asaase no so ama mo no, monyi bi mfa ma. Na monhwɛ na moanyɛ moadwen sɛ deɛ ɛnyɛ wɔ mu no na mode bɛma, wɔ ɛberɛ a sɛ mo (na obi dema mo) a, anka gyesɛ mokata moani wɔ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَنفِقُوا۟ مِن طَيِّبَٰتِ مَا
كَسَبْتُمْ وَمِمَّآ أَخْرَجْنَا لَكُم مِّنَ
ٱلْأَرْضِ ۖ وَلَا تَيَمَّمُوا۟ ٱلْخَبِيثَ مِنْهُ تُنفِقُونَ

| | |
|---|---|
| ho. Monhunu nso sɛ Nyankopɔn ne Otumfoɔ a Ɔde Neho Ɔne Ayeyie Wura. | وَلَسۡتُم بِـَٔاخِذِيهِ إِلَّآ أَن تُغۡمِضُواْ فِيهِۚ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ غَنِيٌّ حَمِيدٌ ٢٦٧ |
| 268. Ɔbonsam de ohia hunahuna mo, san hyɛ mo ma mobɔ ahohwi bra; Onyankopɔn deɛ Ɔde bɔne fakyɛ a ɛwɔ Nehɔ ne adom na Ɛrehyɛ mo bɔ. Onyankopɔn deɛ N'adom so paa, Ɔne Onimdefoɔ. | ٱلشَّيۡطَٰنُ يَعِدُكُمُ ٱلۡفَقۡرَ وَيَأۡمُرُكُم بِٱلۡفَحۡشَآءِۖ وَٱللَّهُ يَعِدُكُم مَّغۡفِرَةٗ مِّنۡهُ وَفَضۡلٗاۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ٢٦٨ |
| 269. (Nyankopɔn) de adwen ne Nyansa ma obi a Ɔpɛ, na obi a yɛbɛma no adwen ne Nyansa no, nokorɛ sɛ na yama no adepa a ɛsombo paa. Obi a ɔde (nsɛm yi) tu (neho) foɔ ne nnipa mu mmadwen mmafoɔ no. | يُؤۡتِي ٱلۡحِكۡمَةَ مَن يَشَآءُۚ وَمَن يُؤۡتَ ٱلۡحِكۡمَةَ فَقَدۡ أُوتِيَ خَيۡرٗا كَثِيرٗاۗ وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّآ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٢٦٩ |
| 270. Adɔeɛ anaa bɔhyɛ biara a mobɛhyɛ no Nyankopɔn Nim ho asɛm. Abɔneɛfoɔ no deɛ wɔ'nnya boafoɔ. | وَمَآ أَنفَقۡتُم مِّن نَّفَقَةٍ أَوۡ نَذَرۡتُم مِّن نَّذۡرٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُهُۥۗ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنۡ أَنصَارٍ ٢٧٠ |
| 271. Sɛ moda adɔeɛ adi a, ɛyɛ paa; na sɛ mode suma na mode ma ahiafoɔ nso a, ɛno nso yɛ ma mo. Na ɛbɛpepa monfomsoɔ no bi afri moso. Na dwuma a modie biara no Nyankopɔn ne ɛho amanebɔfoɔ. | إِن تُبۡدُواْ ٱلصَّدَقَٰتِ فَنِعِمَّا هِيَۖ وَإِن تُخۡفُوهَا وَتُؤۡتُوهَا ٱلۡفُقَرَآءَ فَهُوَ خَيۡرٞ لَّكُمۡۚ وَيُكَفِّرُ عَنكُم مِّن سَيِّـَٔاتِكُمۡۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ٢٧١ |
| 272. (Nkɔmhyɛni), sɛ wɔ'bɛfa ɔkwan tenenee no soɔ no deɛ, ɛho asɛm nna wo so; Nyankopɔn deɛ Ɔkyerɛ obia Ɔpɛ kwan. Adepa a mobeyi de ama biara no, ɛwɔ mo ara mokraa; na deɛ mobeyi ama no, ɛnyɛ sɛ mode hwehwɛ Nyankopɔn hɔ animuonyam, na adepa biara a mode bɛma no yɛ'betua moso ka pɛpɛɛpɛ na yensisi mo. | لَّيۡسَ عَلَيۡكَ هُدَىٰهُمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَهۡدِي مَن يَشَآءُۗ وَمَا تُنفِقُواْ مِنۡ خَيۡرٖ فَلِأَنفُسِكُمۡۚ وَمَا تُنفِقُونَ إِلَّا ٱبۡتِغَآءَ وَجۡهِ ٱللَّهِۚ وَمَا تُنفِقُواْ مِنۡ خَيۡرٖ يُوَفَّ إِلَيۡكُمۡ وَأَنتُمۡ لَا تُظۡلَمُونَ ٢٧٢ |
| 273. (Zaka no) wɔ ahiafoɔ no a Nyankopɔn kwan so (nnyuma) asi wɔn kwan na ɛmma wɔ'ntumi nkɔ baabiara wɔ asaase no soɔ. Sɛdeɛ wɔ'kuta wɔn ho no nti, ɛma wɔn a wɔ'nnim no dwene wɔn ho sɛ wɔ'anya wɔn ho; wode wɔn nsohyɛɛ na ɛbehu wɔn, wɔ'nfaa amanfoɔ hɔ adeserɛ nyɛɛ wɔn adwuma. Na adepa biara a mobeyi de ama no, nokorɛ sɛ, Nyankopɔn Nim ho asɛm. | لِلۡفُقَرَآءِ ٱلَّذِينَ أُحۡصِرُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ لَا يَسۡتَطِيعُونَ ضَرۡبٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ يَحۡسَبُهُمُ ٱلۡجَاهِلُ أَغۡنِيَآءَ مِنَ ٱلتَّعَفُّفِ تَعۡرِفُهُم بِسِيمَٰهُمۡ لَا يَسۡـَٔلُونَ ٱلنَّاسَ إِلۡحَافٗاۗ وَمَا تُنفِقُواْ مِنۡ خَيۡرٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِهِۦ عَلِيمٌ ٢٧٣ |

274. Wɔn a w'ɔyi wɔn sika dema (wɔ Nyankopɔn kwan so) anadwo ne adekyeɛ, kokoam ne badwa mu no, wɔn akatua wɔ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ, na ehu (biara) mmɔ wɔn na wɔn werɛ nso nnho.

ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُم بِٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ سِرًّا وَعَلَانِيَةً فَلَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٢٧٤

275. Wɔn a w'ɔdi bosea nsihoo no nnsɔre (wɔ papa mu wɔ Atemmuda), na (mmom) wɔ'bɛsɔre (afri adakamena mu) tesɛ ɔbɔdamfoɔ a ɔbonsam de ɛdam abɔ no. Ɛnesɛ, deɛ wɔ'ka nesɛ: "Adwadie tesɛ nsihoo", aberɛ nso a Nyankopɔn ama adwadie ho kwan ɛna W'abra nsihoo. Enti obi a afutusɛm yi a efri ne Wura Nyankopɔn hɔ abeduru nehɔ na ɛnam so ɔbɛtwe neho afri (nsihoo gyeɛ) no ho no, (nsihoo a w'agye ama) atwa mu (ansa na saa mmara yi reba no deɛ) ne dea; na n'asɛm deɛ ɛwɔ Nyankopɔn hɔ. Na obi a ɔbɛtɔ akɔ sɔɔ no, saa nkorɔfoɔ no ne Amanehunu gya no mu foɔ no. Emu na wɔ'bɛtena afe bɔɔ.

ٱلَّذِينَ يَأْكُلُونَ ٱلرِّبَوٰا۟ لَا يَقُومُونَ إِلَّا كَمَا يَقُومُ ٱلَّذِى يَتَخَبَّطُهُ ٱلشَّيْطَٰنُ مِنَ ٱلْمَسِّ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوٓا۟ إِنَّمَا ٱلْبَيْعُ مِثْلُ ٱلرِّبَوٰا۟ ۗ وَأَحَلَّ ٱللَّهُ ٱلْبَيْعَ وَحَرَّمَ ٱلرِّبَوٰا۟ ۚ فَمَن جَآءَهُۥ مَوْعِظَةٌ مِّن رَّبِّهِۦ فَٱنتَهَىٰ فَلَهُۥ مَا سَلَفَ وَأَمْرُهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ ۖ وَمَنْ عَادَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٧٥

276. Nyankopɔn betwa bosea nsihoo mu, na W'ama adɔeɛ anya nkɔsoɔ. Onyankopɔn deɛ Ɔmpɛ onipa biara a onni nkaeɛ na ɔyɛ nnipa bɔneni no asɛm.

يَمْحَقُ ٱللَّهُ ٱلرِّبَوٰا۟ وَيُرْبِى ٱلصَّدَقَٰتِ ۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ كَفَّارٍ أَثِيمٍ ٢٧٦

277. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔ'agye adie na wɔ'di dwuma pa, na wɔ'frɛ Nyame wɔ ne berɛ mu, na wɔ'yi Zaka no, (saa nkorɔfoɔ no) wɔ wɔn akatua wɔ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ na ehu mmɔ wɔn na wɔn werɛ nso nnho (wɔ Atemmuda).

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُا۟ ٱلزَّكَوٰةَ لَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٢٧٧

278. Mo a moagye adie, monsuro Nyankopɔn, na bosea nsihoo ka a aka no monyae ma no nka, sɛ moyɛ agyidiefoɔ ampa a.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَذَرُوا۟ مَا بَقِىَ مِنَ ٱلرِّبَوٰٓا۟ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ٢٧٨

279. Sɛ moanyɛ (deɛ Nyankopɔn aka yi a), ɛneɛ na yɛrema moate sɛ mone Nyankopɔn ne Nesomafoɔ no anya ɔkoo. Sɛ mosakra moadwen firi (nsihoo no) ho a, mosika tenenee no deɛ modea. Monni amim na yanni mo amim.

فَإِن لَّمْ تَفْعَلُوا۟ فَأْذَنُوا۟ بِحَرْبٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ۖ وَإِن تُبْتُمْ فَلَكُمْ رُءُوسُ أَمْوَٰلِكُمْ لَا تَظْلِمُونَ وَلَا تُظْلَمُونَ ٢٧٩

280. Sɛ (ɔkafoɔ no) ho kyere no a, ma no berɛ kɔpem sɛ neho bɛyɛ yie. Nasɛ mode ɛka no kyɛ sɛ adɔeɛ a, (ɛno nso) yɛ ma mo, sɛ anka monim a.

وَإِن كَانَ ذُو عُسْرَةٍ فَنَظِرَةٌ إِلَىٰ مَيْسَرَةٍ ۚ وَأَن تَصَدَّقُوا۟ خَيْرٌ لَّكُمْ ۖ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ٢٨٠

281. Na monsuro Ɛda no a emu na mo bɛsan akɔ Nyankopɔn hɔ no; na yebetua dwuma a ɔkra biara diiɛ so ka pɛpɛɛpɛ, na yensisi wɔn.

وَٱتَّقُواْ يَوۡمٗا تُرۡجَعُونَ فِيهِ إِلَى ٱللَّهِۖ ثُمَّ تُوَفَّىٰ
كُلُّ نَفۡسٖ مَّا كَسَبَتۡ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ
٢٨١

282. Mo a moagye adie, sɛ mobɔ bosea dehyɛ ɛberɛ bi a, montwerɛ nto hɔ. Ma ɔtwerɛfoɔ no ntwerɛ deɛ ɛda montɛm no pɛpɛɛpɛ; ɔtwerɛfoɔ no nhwɛ na biribiara ansi no kwan sɛ ɔnntwerɛ (nwoma) no sɛdeɛ Nyankopɔn akyerɛ no no, enti ɔntwerɛ (no saa ara). Na ɔkafoɔ no nka (mma ɔtwerɛfoɔ no ntwerɛ), na onsuro Nyankopɔn, ne Wura no; ɛmma no nyi biribi mfiri mu. Sɛ ɔkafoɔ no yɛ obi a n'adwen mu nnɔ papa, anaa ɔyɛ mmerɛ, anaasɛ Ɔno ara ntumi nka (mma ɔtwerɛfoɔ no ntwerɛ a), ne kyitaafoɔ no nka no pɛpɛɛpɛ. Na moma momu mmarima mmienu ni ho adanseɛ. Sɛ mmarima mmienu nnihɔ a moma ɔbarima baako ne mmaa mmienu a mogye wɔn adansedie die (ni ho adanseɛ), na sɛ wɔn mu baako yɛ mfomsoɔ a ɔbaako akae ɔbaako no. Na adansefoɔ no nhwɛ sɛ, sɛ yɛfrɛ wɔn (adansedie a) w'anka sɛ wɔ'nnkɔ. Monhwɛ na moammu moani angu so sɛ mobɛtwerɛ (ɛka) kɛseɛ anaa ketewa ama neberɛ a yɛde ahyɛ, ɛno na ɛtene wɔ Nyankopɔn anim, na ɛma adansedie no di mmu, na ɛno ne (ɔkwan) pa a ɛmma monnye (moho) akyinnyeɛ. Na mmom sɛ ɛyɛ adwadie a modi no hɔ ara na ɛredi akɔ-ne-aba wɔ montɛm deɛ a, ɛno deɛ sɛ moantwerɛ a, bɔne biara nna moso. Na mmom sɛ moreyɛ adwadie ho nhyehyɛɛ ama moho a monya adansefoɔ. Na monhwɛ yie na moanha ɔtwerɛfoɔ no, anaa adansefoɔ no. Sɛ moyɛ saa a, ɛyɛ bɔne ma mo. Na monsuro Nyankopɔn, na Nyankopɔn bɛkyerɛ mo (nimdeɛ ahodoɔ pii), na Nyankopɔn ne biribiara ho Nimdefoɔ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا تَدَايَنتُم بِدَيۡنٍ إِلَىٰٓ
أَجَلٖ مُّسَمّٗى فَٱكۡتُبُوهُۚ وَلۡيَكۡتُب
بَّيۡنَكُمۡ كَاتِبُۢ بِٱلۡعَدۡلِۚ وَلَا يَأۡبَ
كَاتِبٌ أَن يَكۡتُبَ كَمَا عَلَّمَهُ ٱللَّهُۚ
فَلۡيَكۡتُبۡ وَلۡيُمۡلِلِ ٱلَّذِي عَلَيۡهِ ٱلۡحَقُّ
وَلۡيَتَّقِ ٱللَّهَ رَبَّهُۥ وَلَا يَبۡخَسۡ مِنۡهُ
شَيۡـٔٗاۚ فَإِن كَانَ ٱلَّذِي عَلَيۡهِ ٱلۡحَقُّ سَفِيهًا أَوۡ
ضَعِيفًا أَوۡ لَا يَسۡتَطِيعُ أَن يُمِلَّ هُوَ
فَلۡيُمۡلِلۡ وَلِيُّهُۥ بِٱلۡعَدۡلِۚ وَٱسۡتَشۡهِدُواْ
شَهِيدَيۡنِ مِن رِّجَالِكُمۡۖ فَإِن لَّمۡ يَكُونَا
رَجُلَيۡنِ فَرَجُلٞ وَٱمۡرَأَتَانِ مِمَّن تَرۡضَوۡنَ
مِنَ ٱلشُّهَدَآءِ أَن تَضِلَّ إِحۡدَىٰهُمَا فَتُذَكِّرَ
إِحۡدَىٰهُمَا ٱلۡأُخۡرَىٰۚ وَلَا يَأۡبَ ٱلشُّهَدَآءُ
إِذَا مَا دُعُواْۚ وَلَا تَسۡـَٔمُوٓاْ أَن تَكۡتُبُوهُ
صَغِيرًا أَوۡ كَبِيرًا إِلَىٰٓ أَجَلِهِۦۚ ذَٰلِكُمۡ
أَقۡسَطُ عِندَ ٱللَّهِ وَأَقۡوَمُ لِلشَّهَٰدَةِ وَأَدۡنَىٰٓ
أَلَّا تَرۡتَابُوٓاْ إِلَّآ أَن تَكُونَ تِجَٰرَةً
حَاضِرَةٗ تُدِيرُونَهَا بَيۡنَكُمۡ فَلَيۡسَ
عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ أَلَّا تَكۡتُبُوهَاۗ وَأَشۡهِدُوٓاْ
إِذَا تَبَايَعۡتُمۡۚ وَلَا يُضَآرَّ كَاتِبٞ وَلَا
شَهِيدٞۚ وَإِن تَفۡعَلُواْ فَإِنَّهُۥ فُسُوقُۢ
بِكُمۡۗ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۖ وَيُعَلِّمُكُمُ ٱللَّهُۗ وَٱللَّهُ
بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٢٨٢

283. Na sɛ mo wɔ akwantuo mu na sɛ monnya ɔtwerɛfoɔ a, yɛgye awowa deɛ (dedi agyinamuu). Na sɛ mogye moho moho di a, deɛ (onua) no gyee no diiɛ no mfa deɛ yɛde hyɛɛ nensa no ma, na onsuro ne Wura

وَإِن كُنتُمۡ عَلَىٰ سَفَرٖ وَلَمۡ تَجِدُواْ كَاتِبٗا
فَرِهَٰنٞ مَّقۡبُوضَةٞۖ فَإِنۡ أَمِنَ بَعۡضُكُم
بَعۡضٗا فَلۡيُؤَدِّ ٱلَّذِي ٱؤۡتُمِنَ أَمَٰنَتَهُۥ

Nyankopɔn. Monhwɛ na moanfa adansedie ansuma; na obi a ɔde besuma no, nokorɛ sɛ, n'akoma yɛ bɔne akoma. Onyankopɔn ne dwuma a modie no nyinaa ho Nimdefoɔ.

وَلۡيَتَّقِ ٱللَّهَ رَبَّهُۥۗ وَلَا تَكۡتُمُواْ ٱلشَّهَٰدَةَۚ
وَمَن يَكۡتُمۡهَا فَإِنَّهُۥٓ ءَاثِمٞ قَلۡبُهُۥۗ وَٱللَّهُ بِمَا
تَعۡمَلُونَ عَلِيمٞ ٢٨٣

---

284. Adeɛ a ɛwɔ soro ne deɛ ɛwɔ asaase so nyinaa wɔ Nyankopɔn. Sɛ moda deɛ ɛwɔ mo akoma mu adi o, anaa mode suma o, Nyankopɔn bebu mo ho akonta. Na Ɔde obi a Ɔpɛ bɔne kyɛ no, ɛna Ɔtwe obi a Ɔpɛ nso aso; efrisɛ Nyankopɔn wɔ biribiara so tumi.

لِّلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ
وَإِن تُبۡدُواْ مَا فِيٓ أَنفُسِكُمۡ أَوۡ تُخۡفُوهُ
يُحَاسِبۡكُم بِهِ ٱللَّهُۖ فَيَغۡفِرُ لِمَن يَشَآءُ
وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ
قَدِيرٌ ٢٨٤

---

285. Ɔsomafoɔ (Muhammad), gye deɛ y'asiane firi ne Wura Nyankopɔn hɔ ama no no di, agyidiefoɔ no nso (gye di); wɔn nyinaa gye Nyankopɔn ne N'asoro abɔfoɔ, ne Ne Nwoma ne N'asomafoɔ (nyinaa) di. "Yɛnyɛ Nyankopɔn asomafoɔ no mu biara ho nyiyimu (sɛ yɛ'gye woi di na asomasi deɛ yɛnnye no nni). Deɛ wɔ'ka ne sɛ: "Y'ate na yɛ'bɛyɛ sotie. Ye'Wura Nyankopɔn, (yɛsrɛ) Wohɔ bɔnefakyɛ, na Wohɔ na yɛ'bɛsan aba.

ءَامَنَ ٱلرَّسُولُ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡهِ مِن رَّبِّهِۦ
وَٱلۡمُؤۡمِنُونَۚ كُلٌّ ءَامَنَ بِٱللَّهِ
وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ لَا نُفَرِّقُ
بَيۡنَ أَحَدٖ مِّن رُّسُلِهِۦۚ وَقَالُواْ سَمِعۡنَا
وَأَطَعۡنَاۖ غُفۡرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيۡكَ ٱلۡمَصِيرُ ٢٨٥

---

286. Onyankopɔn mmfa adesoa nnsoa ɔkra bi, gyesɛ deɛ n'ahoɔden betumi. Dwuma pa a (ɔkra) no adie no ho nhyira yɛ nedea, ɛna dwuma bɔne nso a w'adie no nso ho asotwee da ɔno ara so. "Ye'Wura Nyankopɔn, sɛ ye'werɛfi anaasɛ yɛ'yɛ mfomsoɔ a, ɛntwe y'aso. Ye'Wura Nyankopɔn, ɛnfa adesoa nnsoa yɛn sɛdeɛ Wode soaa wɔn a wɔ'dii y'anim kan no, na ɛmfa deɛ ya'hoɔden ntumi nnsoa nso nsoa yɛn; na fa yɛn mfomsoɔ firi yɛn na fa yɛn bɔne kyɛ yɛn, na hu yɛn mmɔbɔ, na Wone yɛn Kyitaafoɔ, na boa yɛn ma yeni boniayɛfoɔ no so nkonim.

لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفۡسًا إِلَّا وُسۡعَهَاۚ لَهَا مَا
كَسَبَتۡ وَعَلَيۡهَا مَا ٱكۡتَسَبَتۡۗ رَبَّنَا لَا
تُؤَاخِذۡنَآ إِن نَّسِينَآ أَوۡ أَخۡطَأۡنَاۚ رَبَّنَا وَلَا
تَحۡمِلۡ عَلَيۡنَآ إِصۡرٗا كَمَا حَمَلۡتَهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ
مِن قَبۡلِنَاۚ رَبَّنَا وَلَا تُحَمِّلۡنَا مَا لَا طَاقَةَ لَنَا
بِهِۦۖ وَٱعۡفُ عَنَّا وَٱغۡفِرۡ لَنَا وَٱرۡحَمۡنَآۚ أَنتَ
مَوۡلَىٰنَا فَٱنصُرۡنَا عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡكَٰفِرِينَ
٢٨٦

# 3. Al - Imraan

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Alif Laam Miim.

الٓمٓ ١

2. Nyankopɔn, awurade foforɔ biara nni hɔ gyesɛ Ɔno (nko ara); (Ɔne) Otumfoɔ a Ɔde Ne ho te Neho ase daa, kuta abɔdeɛ nyinaa mu, san bɔ wɔn ho ban.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡحَيُّ ٱلۡقَيُّومُ ٢

3. Ɔde nokorɛ no na asiane Nwoma no ama wo sɛ ɛmɛhyɛ (Nwoma a) edi n'anim kan no mma; na (Odii kan) sianee Tora ene Injeel nso-

نَزَّلَ عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ وَأَنزَلَ ٱلتَّوۡرَىٰةَ وَٱلۡإِنجِيلَ ٣

4. Kane, na ɛyɛ kwan kyerɛ (Nwoma) dema adasamma; ɛna W'asiane Fur'qaan: Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔ'po Nyankopɔn nsɛm no, wɔ asotwee a ano yɛ den paa. Nyankopɔn na Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔno na Otua bɔne so ka.

مِن قَبۡلُ هُدٗى لِّلنَّاسِ وَأَنزَلَ ٱلۡفُرۡقَانَۗ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ لَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٞۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٞ ذُو ٱنتِقَامٍ ٤

5. Nokorɛ sɛ, biribiara nsuma Nyankopɔn wɔ asase so anaasɛ ɔsoro.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَخۡفَىٰ عَلَيۡهِ شَيۡءٞ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِ ٥

6. Ɔno ne Nea Ɔnwenee mo wɔ (mo maame nom) awodeɛ mu sɛdeɛ Ɔpɛ; awurade foforɔ biara nni hɔ gyesɛ Ɔno nko ara, Ɔne Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, na Ɔne Onyansafoɔ no.

هُوَ ٱلَّذِي يُصَوِّرُكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡحَامِ كَيۡفَ يَشَآءُۚ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٦

7. Ɔno na W'asiane Nwoma no ama woɔ; emu nsɛm no bi nteaseɛ da adi pefee (ɛnyɛ den) ɛno ne Nwoma no (mu nsɛm no) titriw, na deɛ aka no nso yɛ abebuo anaasɛ mfatoho, (nenteaseɛ no nna fɔm). Wɔn a wɔn akoma adane afri nokorɛ no soɔ no di (Nwoma no mu) abebuo anaasɛ mfatoho (a, nenkyeraseɛ nna fɔm) no akyi dehwehwɛ mmusuo, san depɛ n'asekyerɛ (sɛdeɛ wɔn ara pɛ). Obiara nnim nenkyeraseɛ gyesɛ Nyankopɔn. Wɔn a wɔ'aben wɔ nimdeɛ mu no ka sɛ: "Yɛ'gye di sɛ ne nyinaa fri ye'Wura Nyankopɔn hɔ". Obi a ɔdwen ho ne nnipa mu mmadwemmafoɔ no.

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ مِنۡهُ ءَايَٰتٞ مُّحۡكَمَٰتٌ هُنَّ أُمُّ ٱلۡكِتَٰبِ وَأُخَرُ مُتَشَٰبِهَٰتٞۖ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِمۡ زَيۡغٞ فَيَتَّبِعُونَ مَا تَشَٰبَهَ مِنۡهُ ٱبۡتِغَآءَ ٱلۡفِتۡنَةِ وَٱبۡتِغَآءَ تَأۡوِيلِهِۦۖ وَمَا يَعۡلَمُ تَأۡوِيلَهُۥٓ إِلَّا ٱللَّهُۗ وَٱلرَّٰسِخُونَ فِي ٱلۡعِلۡمِ يَقُولُونَ ءَامَنَّا بِهِۦ كُلّٞ مِّنۡ عِندِ رَبِّنَاۗ وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّآ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٧

8. Ye'Wura Nyankopɔn, ɛmma y'akoma mmane (mfri ɔkwan pa no so) wɔ akyire yi a W'akyerɛ yɛn kwan tenenee no, na fa ahummɔborɔ a efri Wo hɔ no dom yɛn, nokorɛ sɛ, Wone Ɔkyɛ adeɛ Hene no.

رَبَّنَا لَا تُزِغْ قُلُوبَنَا بَعْدَ إِذْ هَدَيْتَنَا
وَهَبْ لَنَا مِن لَّدُنكَ رَحْمَةً ۚ إِنَّكَ
أَنتَ ٱلْوَهَّابُ ٨

9. Ye'Wura Nyankopɔn, nokorɛ sɛ, Wobɛboa nnipa (nyinaa) ano wɔ Da no a akyinnyeɛ biara nni ho no mu, nokorɛ sɛ, Nyankopɔn deɛ Ɔmmu bɔhyɛ no so.

رَبَّنَآ إِنَّكَ جَامِعُ ٱلنَّاسِ لِيَوْمٍ لَّا رَيْبَ
فِيهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُخْلِفُ ٱلْمِيعَادَ ٩

10. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔ'po Nokorɛ no, wɔn agyapadeɛ ne wɔn mma ho mma mfasoɔ biara mma wɔn nntia Nyankopɔn; saa nnipa no wɔ'ne Amanehunu gya no nyentia no.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَن تُغْنِىَ عَنْهُمْ
أَمْوَٰلُهُمْ وَلَآ أَوْلَـٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۖ
وَأُو۟لَـٰٓئِكَ هُمْ وَقُودُ ٱلنَّارِ ١٠

11. (Wɔn sɛso) tesɛ Farao nkorɔfoɔ ne wɔn a wɔ'dii wɔn anim kan no. Wɔ'faa Yɛ'nsɛm no atorɔsɛm, enti Nyankopɔn de wɔn bɔne twee wɔn aso. Onyankopɔn asotwee deɛ ano yɛ den paa.

كَدَأْبِ ءَالِ فِرْعَوْنَ وَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ
كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَـٰتِنَا فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ بِذُنُوبِهِمْ ۗ
وَٱللَّهُ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ١١

12. (Nkɔmhyɛni), ka kyerɛ wɔn a wɔ'po nokorɛ no sɛ: "Yɛ'bedi moso nkonim na y'aboaboa moano demo akɔgu Amanehunu-gyem, na ɛhɔ yɛ ahomegye bea bɔne paa.

قُل لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ سَتُغْلَبُونَ وَتُحْشَرُونَ
إِلَىٰ جَهَنَّمَ ۚ وَبِئْسَ ٱلْمِهَادُ ١٢

13. Ampa sɛ, na nsɛnkyerɛnee wɔ akuo mmienu a wɔ'hyia koo (wɔ Badar) no mu ma mo. Na ekuo no mu baako reko wɔ Nyankopɔn kwan so, ɛna ɔbaako nso (reko) de apo (Nyankopɔn asɛm). (Agyidiefoɔ no) hunuu no ani-kann sɛ (atamfoɔ no dɔm no) boro (wɔn deɛ no) so mprenu. Onyankopɔn deɛ Ɔde ne mmoa no hyɛ obi a Ɔpɛ den. Nokorɛ sɛ, adesua wɔ woi mu dema wɔn a wɔ'wɔ ani.

قَدْ كَانَ لَكُمْ ءَايَةٌ فِى فِئَتَيْنِ ٱلْتَقَتَا ۖ
فِئَةٌ تُقَـٰتِلُ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَأُخْرَىٰ
كَافِرَةٌ يَرَوْنَهُم مِّثْلَيْهِمْ رَأْىَ ٱلْعَيْنِ ۚ
وَٱللَّهُ يُؤَيِّدُ بِنَصْرِهِۦ مَن يَشَآءُ ۗ إِنَّ فِى
ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّأُو۟لِى ٱلْأَبْصَـٰرِ ١٣

14. Ɛmaa ho akɔnɔ, ne mma ne agyapadeɛ bebrebe (tesɛ) sika kɔkɔɔ, ne dwetɛ, ne mpɔnkɔ a yayɛn wɔn ama wɔn ho ayɛ fɛ, ne nyɛmmoa, ne mfuo ayɛ nnipa aniso fɛ. Woi nom yɛ wiase asetena yi mu anigye deɛ. Onyankopɔn hɔ na nnkyi pa no wɔ.

زُيِّنَ لِلنَّاسِ حُبُّ ٱلشَّهَوَٰتِ مِنَ ٱلنِّسَآءِ
وَٱلْبَنِينَ وَٱلْقَنَـٰطِيرِ ٱلْمُقَنطَرَةِ مِنَ ٱلذَّهَبِ
وَٱلْفِضَّةِ وَٱلْخَيْلِ ٱلْمُسَوَّمَةِ وَٱلْأَنْعَـٰمِ
وَٱلْحَرْثِ ۗ ذَٰلِكَ مَتَـٰعُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ
وَٱللَّهُ عِندَهُۥ حُسْنُ ٱلْمَـَٔابِ ١٤

15. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Menkyerɛ mo deɛ ɛyɛ kyɛn woi nom?" Wɔn a wɔ'suro Nyame no wɔ ɔsoro Aheman a nsubɔnten nenam aseɛ, emu na wɔ'ne wɔn yerenom ahotewfoɔ no bɛtena, na wɔ'benya Nyankopɔn nyetumuu. Onyankopɔn deɛ N'ani tua Nenkoa.

قُلْ أَؤُنَبِّئُكُم بِخَيْرٍ مِّن ذَٰلِكُمْ ۚ لِلَّذِينَ
ٱتَّقَوْا۟ عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّـٰتٌ تَجْرِى مِن
تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَـٰرُ خَـٰلِدِينَ فِيهَا وَأَزْوَٰجٌ

مُّطَهَّرَةٞ وَرِضۡوَٰنٞ مِّنَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ
بِٱلۡعِبَادِ ١٥

16. Wɔn na wɔ’ka sɛ: “Ye’Wura Nyankopɔn, yɛ’deɛ nokorɛ sɛ y’agye adi, enti fa yɛn bɔne kyɛ yɛn, na bɔ yɛn ho ban firi Amanehunu gya asotwee no mu;

ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَآ إِنَّنَآ ءَامَنَّا فَٱغۡفِرۡ
لَنَا ذُنُوبَنَا وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ١٦

17. (Wɔ’ne) Aboterɛfoɔ no, ne nokorɛfoɔ no, ne ahobraseɛfoɔ no, ne wɔn a wɔ'wɔ tema, ne wɔn a wɔ’srɛ (Nyankopɔn hɔ) bɔnefakyɛ wɔ ahomakye.

ٱلصَّٰبِرِينَ وَٱلصَّٰدِقِينَ وَٱلۡقَٰنِتِينَ
وَٱلۡمُنفِقِينَ وَٱلۡمُسۡتَغۡفِرِينَ بِٱلۡأَسۡحَارِ
١٧

18. Nyankopɔn di ho adanseɛ sɛ: Nokorɛ, awurade foforɔ biara nni hɔ gyesɛ Ɔno nko ara, Soro abɔfoɔ ne Nwomanimfoɔ no a wɔ’gyina nokorɛ so pintinn no (nso di ho adanseɛ sɛ), awurade (foforɔ) biara nni hɔ gyesɛ Ɔno Tumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ no, Onyansafoɔ no.

شَهِدَ ٱللَّهُ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ
وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَأُوْلُواْ ٱلۡعِلۡمِ قَآئِمَۢا بِٱلۡقِسۡطِۚ
لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١٨

19. Nokorɛ sɛ, ɛsom a ɛwɔ Nyankopɔn hɔ deɛ ɛne Islam. Wɔn a yama wɔn Nyamesom ho Nwoma no, na anka akyinnyeɛ biara nni wɔn ntɛm kɔpem akyire yi a wɔ’nyaa nimdeɛ, ɛnam ahoɔyaa a ɛda wɔn ntɛm no nti. Obi a ɔbɛpo Nyankopɔn nsɛm no deɛ nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ho yɛ hare wɔ akontabuo mu paa.

إِنَّ ٱلدِّينَ عِندَ ٱللَّهِ ٱلۡإِسۡلَٰمُۗ وَمَا
ٱخۡتَلَفَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ إِلَّا
مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلۡعِلۡمُ بَغۡيَۢا
بَيۡنَهُمۡۗ وَمَن يَكۡفُرۡ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَإِنَّ
ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ١٩

20. Enti sɛ wɔ’gye wo akyinnye a, ka sɛ: “Medeɛ mene wɔn a wɔ’ka me ho no ayɛ (Muslim) aberɛ yɛn ho ase ama Nyankopɔn”. Na ka kyerɛ wɔn a yama wɔn Nyamesom ho Nwoma no ne firatamfoɔ no nso sɛ: ‘’Monso moayɛ Muslim?” Sɛ wɔ’ayɛ Muslim a, ɛneɛ na wɔn wɔ kwan tenenee so; nasɛ wɔ’dane wɔn akyi ma (Nokorɛ) no a, ɛneɛ (Nkɔmhyɛni) w’adwuma ara ne sɛ wobɛbɔ (asɛm no) ho dawuro. Onyankopɔn deɛ N’ani tua Nenkoa no.

فَإِنۡ حَآجُّوكَ فَقُلۡ أَسۡلَمۡتُ وَجۡهِيَ لِلَّهِ
وَمَنِ ٱتَّبَعَنِۗ وَقُل لِّلَّذِينَ أُوتُواْ
ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡأُمِّيِّـۧنَ ءَأَسۡلَمۡتُمۡۚ فَإِنۡ
أَسۡلَمُواْ فَقَدِ ٱهۡتَدَواْۖ وَّإِن تَوَلَّوۡاْ
فَإِنَّمَا عَلَيۡكَ ٱلۡبَلَٰغُۗ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ
بِٱلۡعِبَادِ ٢٠

21. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔ’po Nyankopɔn nsɛm no, na wɔ’nam kwan bɔne so kunkum Nkɔmhyɛfoɔ, na wɔ’kunkum nnipa no mu wɔn a wɔ’hyɛ amanfoɔ ma wɔ’yɛ ntotoeɛ pa no, fa asotwee a ɛyɛ ya paa hyɛ wɔn bɔ.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكۡفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ
وَيَقۡتُلُونَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ بِغَيۡرِ حَقّٖ
وَيَقۡتُلُونَ ٱلَّذِينَ يَأۡمُرُونَ بِٱلۡقِسۡطِ
مِنَ ٱلنَّاسِ فَبَشِّرۡهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٢١

22. Saa nkorɔfoɔ no na wɔn dwumadie (ho mfasoɔ no) ayɛ kwa wɔ wiase ne Da a etwa toɔ no, na wɔ’nnya boafoɔ.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ حَبِطَتۡ أَعۡمَٰلُهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَا
وَٱلۡأٓخِرَةِ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٢٢

23. (Nkɔmhyɛni), wonhunuu wɔn a yama wɔn Nwoma no mu kyɛfa bi no? (Ɛberɛ a) yɛfrɛɛ wɔn kɔɔ Nyankopɔn Nwoma no mu sɛdeɛ yɛde bebu wɔn ntɛm atɛn no, wɔn mu fekuo bi danee wɔn akyi mae twi faa so.

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ أُوتُواْ نَصِيبٗا مِّنَ
ٱلۡكِتَٰبِ يُدۡعَوۡنَ إِلَىٰ كِتَٰبِ ٱللَّهِ
لِيَحۡكُمَ بَيۡنَهُمۡ ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ فَرِيقٞ
مِّنۡهُمۡ وَهُم مُّعۡرِضُونَ ٢٣

24. (Deɛ nti wɔ'yɛɛ) saa ne sɛ, wɔ'ka sɛ: "Amanehunu gya no nnka yɛn, (na sɛ ɛbɛka yɛn mpo a) ɛbɛyɛ nna bi a yahyɛ ato hɔ". Wɔn atorɔsɛm a wɔ'ka fa wɔn Nyamesom ho no na adaadaa wɔn.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَالُواْ لَن تَمَسَّنَا ٱلنَّارُ إِلَّآ
أَيَّامٗا مَّعۡدُودَٰتٖۖ وَغَرَّهُمۡ فِي دِينِهِم مَّا
كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٢٤

25. Enti sɛ Yɛ'boa wɔn ano wɔ Da no a akyinnyeɛ biara nni mu no, na yɛ'tua ɔkra biara dwuma a odiiɛ so ka pɛpɛɛpɛ a yenni wɔn amim no a, sɛn (na yɛbɛyɛ saa nkorɔfoɔ no?)

فَكَيۡفَ إِذَا جَمَعۡنَٰهُمۡ لِيَوۡمٖ لَّا رَيۡبَ فِيهِ
وَوُفِّيَتۡ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا كَسَبَتۡ وَهُمۡ
لَا يُظۡلَمُونَ ٢٥

26. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Otwieduampɔn Nyankopɔn a Ahennie yɛ Wo dea, Wona Wode ahennie no ma obi a Wopɛ, ɛna Wogye ahennie no firi obi a Wopɛ nsam, ɛna Woma obi a Wopɛ soɔ, ɛna Woberɛ obi a Wopɛ aseɛ. Wonsa mu na adepa (nyinaa) wɔ. Nokorɛ sɛ Wona Wowɔ biribiara so tumi.

قُلِ ٱللَّهُمَّ مَٰلِكَ ٱلۡمُلۡكِ تُؤۡتِي ٱلۡمُلۡكَ مَن
تَشَآءُ وَتَنزِعُ ٱلۡمُلۡكَ مِمَّن تَشَآءُ وَتُعِزُّ
مَن تَشَآءُ وَتُذِلُّ مَن تَشَآءُۖ بِيَدِكَ
ٱلۡخَيۡرُۖ إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٢٦

27. Wona Wode adesaeɛ wura adekyeɛ mu, ɛna wode adekyeɛ wura adesaeɛ mu; ɛna Woyi ɔteasefoɔ firi awufoɔ mu, ɛna Woyi awufoɔ firi ateasefoɔ mu, Wona Wokyɛ obia Wopɛ adeɛ a enni ano, (anaasɛ akontabuo biara nni ho).

تُولِجُ ٱلَّيۡلَ فِي ٱلنَّهَارِ وَتُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِي
ٱلَّيۡلِۖ وَتُخۡرِجُ ٱلۡحَيَّ مِنَ ٱلۡمَيِّتِ
وَتُخۡرِجُ ٱلۡمَيِّتَ مِنَ ٱلۡحَيِّۖ وَتَرۡزُقُ مَن
تَشَآءُ بِغَيۡرِ حِسَابٖ ٢٧

28. Ɛnsɛsɛ agyidiefoɔ befri agyidiefoɔ akyi akɔfa (Kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ no ayɔnkoɔ. Obi a ɔbɛyɛ saa no, ɔne Onyankopɔn nni hwee, gyesɛ moyɛ deyɛɛ wɔn ho ahwɛyie. Onyankopɔn rebɔ mo kɔkɔ sɛ monyɛ neho ahwɛyie. Onyankopɔn hɔ na dwumadie nyinaa bɛsan akɔ.

لَّا يَتَّخِذِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٱلۡكَٰفِرِينَ
أَوۡلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۖ وَمَن يَفۡعَلۡ
ذَٰلِكَ فَلَيۡسَ مِنَ ٱللَّهِ فِي شَيۡءٍ إِلَّآ أَن
تَتَّقُواْ مِنۡهُمۡ تُقَىٰةٗۗ وَيُحَذِّرُكُمُ ٱللَّهُ
نَفۡسَهُۥۗ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلۡمَصِيرُ ٢٨

29. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Sɛ mode deɛ ɛwɔ moakoma mu no suma o, anaa moda no adi o, Nyankopɔn deɛ Onim. Onim deɛ ɛwɔ soro ne deɛ ɛwɔ asaase so (nyinaa). Onyankopɔn na ɔwɔ biribiara so tumi.

قُلۡ إِن تُخۡفُواْ مَا فِي صُدُورِكُمۡ أَوۡ تُبۡدُوهُ
يَعۡلَمۡهُ ٱللَّهُۗ وَيَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي
ٱلۡأَرۡضِۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٢٩

30. Ɛda no a ɔkra biara behunu papa a ɔyɔɛɛ ne bɔne a ɔyɔɛɛ sɛ abɛtɔ n'anim no, (saa Da no abɔneɛfoɔ no) bɛpɛ sɛ anka ɛkwan tenten bi

يَوۡمَ تَجِدُ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا عَمِلَتۡ مِنۡ
خَيۡرٖ مُّحۡضَرٗا وَمَا عَمِلَتۡ مِن سُوٓءٖ

bɛda ɔne (ne dwumadi bɔne) no ntɛm. Enti Nyankopɔn rebɔ mo kɔkɔ sɛ monyɛ Neho ahwɛyie. Onyankopɔn ne Mmɔborɔhunufoɔ a Ohu Nenkoa mmɔbɔ.

تَوَدُّ لَوۡ أَنَّ بَيۡنَهَا وَبَيۡنَهُۥٓ أَمَدَۢا بَعِيدٗاۗ وَيُحَذِّرُكُمُ ٱللَّهُ نَفۡسَهُۥۗ وَٱللَّهُ رَءُوفُۢ بِٱلۡعِبَادِ ٣٠

31. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ; ''Sɛ mopɛ Nyankopɔn asɛm a, ɛneɛ moni m'akyi. (Sɛ modi makyi a), Nyankopɔn bɛpɛ moasɛm na Ɔde mo bɔne akyɛ mo. Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

قُلۡ إِن كُنتُمۡ تُحِبُّونَ ٱللَّهَ فَٱتَّبِعُونِي يُحۡبِبۡكُمُ ٱللَّهُ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡ ذُنُوبَكُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٣١

32. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Monyɛ sotie ma Nyankopɔn ne Ɔsomafoɔ no; nasɛ wɔ'dane wɔn akyi ma (Nokorɛ no a), ɛneɛ nokorɛ sɛ Onyankopɔn deɛ Ɔmpɛ boniayɛfoɔ no asɛm".

قُلۡ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَۖ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٣٢

33. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn yii Adam, ne Noah ne Abraham asefoɔ ne Imraan asefoɔ maa wɔ'kyɛn amansan no nyinaa.

إِنَّ ٱللَّهَ ٱصۡطَفَىٰٓ ءَادَمَ وَنُوحٗا وَءَالَ إِبۡرَٰهِيمَ وَءَالَ عِمۡرَٰنَ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ٣٣

34. (Wɔ'yɛ) awoɔ ntoatoasoɔ a wɔ'firi wɔn ho wɔn ho mu. Onyankopɔn ne Otiefoɔ, Onimdefoɔ.

ذُرِّيَّةَۢ بَعۡضُهَا مِنۢ بَعۡضٖۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٣٤

35. Kae ɛberɛ a Imraan yere (Hanna) kaa sɛ: "Me Wura Nyankopɔn, nokorɛ sɛ, mede deɛ ɛwɔ meyafunu mu yi hyɛ Wo bɔ wɔ Wosom ho; enti gye me so, Nokorɛ sɛ, Wo ne (Mpaebɔ) Tiefoɔ no, Onimdefoɔ no.

إِذۡ قَالَتِ ٱمۡرَأَتُ عِمۡرَٰنَ رَبِّ إِنِّي نَذَرۡتُ لَكَ مَا فِي بَطۡنِي مُحَرَّرٗا فَتَقَبَّلۡ مِنِّيٓۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٣٥

36. Enti ɛberɛ a ɔwoo no, ɔkaa sɛ: "Me Wura Nyankopɔn, mawo no (na ɔyɛ) ɔbaa. Onyankopɔn Nim deɛ wawo no no yie; ɔbarima ntesɛ ɔbaa; na m'ato ne din sɛ: "Mar'yam, na mehwehwɛ Wohɔ ntwitwagyeɛ ama ɔne n'asefoɔ wɔ ɔbonsam a y'adome no anaa yato no atwene no nsam".

فَلَمَّا وَضَعَتۡهَا قَالَتۡ رَبِّ إِنِّي وَضَعۡتُهَآ أُنثَىٰ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا وَضَعَتۡ وَلَيۡسَ ٱلذَّكَرُ كَٱلۡأُنثَىٰۖ وَإِنِّي سَمَّيۡتُهَا مَرۡيَمَ وَإِنِّيٓ أُعِيذُهَا بِكَ وَذُرِّيَّتَهَا مِنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ ٱلرَّجِيمِ ٣٦

37. Enti ne Wura Nyankopɔn tiee no tie pa, ɛna Ɔmaa no nyinii nyin pa; ɛna Ɔde no maa Zakariya hwɛɛ no soɔ. Ɛberɛ biara a (Zakariya) bɛkɔ nehɔ wɔ pie (a ɛwɔ Nyamedan no mu) hɔ (akɔhwɛ) no no obehunu sɛ akɔnhoma wɔ nenkyɛn. (Zakariya) bisaa sɛ: "Mar'yam, wonyaa woi wɔ hen?" Ɔkaa sɛ: "Woi firi Nyankopɔn hɔ. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn na Ɔkyɛ obi a Ɔpɛ adeɛ a enni ano, (anaasɛ akontabuo biara nni ho).

فَتَقَبَّلَهَا رَبُّهَا بِقَبُولٍ حَسَنٖ وَأَنۢبَتَهَا نَبَاتًا حَسَنٗا وَكَفَّلَهَا زَكَرِيَّاۖ كُلَّمَا دَخَلَ عَلَيۡهَا زَكَرِيَّا ٱلۡمِحۡرَابَ وَجَدَ عِندَهَا رِزۡقٗاۖ قَالَ يَٰمَرۡيَمُ أَنَّىٰ لَكِ هَٰذَاۖ قَالَتۡ هُوَ مِنۡ عِندِ ٱللَّهِۖ إِنَّ ٱللَّهَ يَرۡزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيۡرِ حِسَابٍ ٣٧

38. Ɛhɔ na Zakariya bɔɔ mpaeɛ sufrɛɛ ne Wura Nyankopɔn, ɔkaa sɛ: ''Me Wura Nyankopɔn, dom me na kyɛ me ba pa a ofiri Wonkyɛn. Nokorɛ sɛ, Wone Mpaebɔ Tiefoɔ no.

هُنَالِكَ دَعَا زَكَرِيَّا رَبَّهُۥۖ قَالَ رَبِّ هَبۡ
لِي مِن لَّدُنكَ ذُرِّيَّةٗ طَيِّبَةًۖ إِنَّكَ سَمِيعُ
ٱلدُّعَآءِ ٣٨

39. Ɛberɛ a ogyina hɔ rebɔ mpaeɛ wɔ pie no mu no, Soro abɔfoɔ frɛɛ no (kakyerɛɛ no sɛ: ''Nokorɛ sɛ Nyankopɔn de (Yahaya) Yohane hyɛ wo bɔ; ɔbedi asɛm a efiri Nyankopɔn hɔ no ho adanseɛ, na ɔyɛ onimuonyamfoɔ, na ɔhyɛ neho so wɔ mmaa ho, na ɔyɛ Nkɔmhyɛni, na ɔka apapafoɔ no ho''.

فَنَادَتۡهُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَهُوَ قَآئِمٞ يُصَلِّي فِي
ٱلۡمِحۡرَابِ أَنَّ ٱللَّهَ يُبَشِّرُكَ بِيَحۡيَىٰ
مُصَدِّقَۢا بِكَلِمَةٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَسَيِّدٗا
وَحَصُورٗا وَنَبِيّٗا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٣٩

40. (Zakariya) kaa sɛ: "Me Wura Nyankopɔn, ɛbɛyɛ dɛn na manya ba wɔ abrɛ a akɔkorabɔ aduru me, na meyere nso yɛ bonini? Ɔkaa sɛ: "Saa ara na Onyankopɔn yɛ deɛ Ɔpɛ".

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٞ وَقَدۡ بَلَغَنِيَ
ٱلۡكِبَرُ وَٱمۡرَأَتِي عَاقِرٞۖ قَالَ كَذَٰلِكَ ٱللَّهُ
يَفۡعَلُ مَا يَشَآءُ ٤٠

41. (Zakariya) kaa sɛ: "Me Wura Nyankopɔn, mame ho nsɛnkyerɛnee". Ɔkaa sɛ: "Wo nsɛnkyerɛnee ne sɛ, (wonntumi) nkasa nnipa ho nnansa, na mmom nsɛnkyerɛnee (na wobɛyɛ ne wɔn de akasa). Na bɔ wo Wura Nyankopɔn abɔdin bebree, na tontom no wɔ anyumerɛ ne anɔpa.

قَالَ رَبِّ ٱجۡعَل لِّيٓ ءَايَةٗۖ قَالَ ءَايَتُكَ أَلَّا
تُكَلِّمَ ٱلنَّاسَ ثَلَٰثَةَ أَيَّامٍ إِلَّا رَمۡزٗاۗ
وَٱذۡكُر رَّبَّكَ كَثِيرٗا وَسَبِّحۡ بِٱلۡعَشِيِّ
وَٱلۡإِبۡكَٰرِ ٤١

42. Na kae ɛberɛ a Soro abɔfoɔ no kaa sɛ: "Mar'yam, Onyankopɔn ayi wo, ate wo ho, ɛna W'ayi wo ama woso akyɛn wiase mu mmaa no nyinaa".

وَإِذۡ قَالَتِ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَٰمَرۡيَمُ إِنَّ ٱللَّهَ
ٱصۡطَفَىٰكِ وَطَهَّرَكِ وَٱصۡطَفَىٰكِ عَلَىٰ
نِسَآءِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٢

43. Mar'yam, berɛ woho ase ma wo Wura Nyankopɔn na fa w'anim butu fɔm, na ka wɔn a wɔ'bɔ wɔn mu aseɛ no ho ne wɔn mɔ momu ase.

يَٰمَرۡيَمُ ٱقۡنُتِي لِرَبِّكِ وَٱسۡجُدِي وَٱرۡكَعِي
مَعَ ٱلرَّٰكِعِينَ ٤٣

44. (Nkɔmhyɛni), woi ka nsɛm bi a asuma a Yɛ'reyi kyerɛ woɔ no ho. Na wonka wɔn ho wɔ ɛberɛ a na wɔ'reto wɔn twerɛdua agu (asuo Yordan mu) ahwehwɛ obia ɔbɛhwɛ Mar'yam soɔ no; na ɛberɛ nso a na wɔ'regye wɔn ho akyinyeɛ no nso na wonka wɔn ho.

ذَٰلِكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلۡغَيۡبِ نُوحِيهِ إِلَيۡكَۚ وَمَا
كُنتَ لَدَيۡهِمۡ إِذۡ يُلۡقُونَ أَقۡلَٰمَهُمۡ أَيُّهُمۡ
يَكۡفُلُ مَرۡيَمَ وَمَا كُنتَ لَدَيۡهِمۡ إِذۡ
يَخۡتَصِمُونَ ٤٤

45. Kae ɛberɛ a Soro abɔfoɔ no kaa sɛ: "Mar'yam, nokorɛ sɛ, Onyankopɔn de Asɛm a efiri Nehɔ a ne din de Masiah, Yesu, Mar'yam ba no rehyɛ wo bɔ. Ɔbɛyɛ Onimuonyamfoɔ wɔ wiase, na Daakye no nso, ɔka wɔn a wɔ'bɛn (Onyankopɔn) no ho.

إِذۡ قَالَتِ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَٰمَرۡيَمُ إِنَّ ٱللَّهَ
يُبَشِّرُكِ بِكَلِمَةٖ مِّنۡهُ ٱسۡمُهُ ٱلۡمَسِيحُ
عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ وَجِيهٗا فِي ٱلدُّنۡيَا
وَٱلۡأٓخِرَةِ وَمِنَ ٱلۡمُقَرَّبِينَ ٤٥

46. Ɔbɛkasa akyerɛ nnipa wɔ ɛberɛ a ɔda tanaa mu, (anaasɛ ɔyɛ abɔfra), ne ɛberɛ a ɔbɛyɛ panin, na ɔbɛka apapafoɔ no ho.

وَيُكَلِّمُ ٱلنَّاسَ فِي ٱلۡمَهۡدِ وَكَهۡلٗا وَمِنَ
ٱلصَّٰلِحِينَ ٤٦

47. (Mar'yam) kaa sɛ: "Awurade, ɛbɛyɛ dɛn na manya ba wɔ aberɛ a ɔbarima mfaa neho nkaa me? " Ɔkaa sɛ: "Saa ara na Nyankopɔn bɔ deɛ Ɔpɛ. Sɛ Ɔreyɛ biribi a deɛ Ɔka kyerɛ (adekodeɛ) no ara ne sɛ: "Yɛ!" Na ayɛ.

قَالَتۡ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي وَلَدٞ وَلَمۡ
يَمۡسَسۡنِي بَشَرٞۖ قَالَ كَذَٰلِكِ ٱللَّهُ يَخۡلُقُ
مَا يَشَآءُۚ إِذَا قَضَىٰٓ أَمۡرٗا فَإِنَّمَا يَقُولُ
لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٤٧

48. (Onyankopɔn) bɛkyerɛ no Nwoma no ne Adwen no, ne Tora ne Injeel.

وَيُعَلِّمُهُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَٱلتَّوۡرَىٰةَ
وَٱلۡإِنجِيلَ ٤٨

49. Na (Ɔbɛyɛ no) Ɔsomafoɔ akɔ Israel mma no nkyɛn sɛ: "Nokorɛ, mede nsɛnkyerɛnee firi mo Wura Nyankopɔn hɔ abrɛ mo; mede nɛteɛ bɛyɛ (biribi) tesɛ anomaa sɛso na mahome agu ne mu ama no ayɛ anomaa wɔ Nyankopɔn akwamma mu ama mo, na masa anifirafoɔ ne akwatafoɔ yadeɛ, na manyane owufoɔ wɔ Onyankopɔn akwamma mu, na maka deɛ modie ne deɛ mode sie wɔ moafie mu akyerɛ mo. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu dema mo, sɛ moyɛ agyidiefoɔ ampa a.

وَرَسُولًا إِلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ أَنِّي قَدۡ
جِئۡتُكُم بِـَٔايَةٖ مِّن رَّبِّكُمۡ أَنِّيٓ
أَخۡلُقُ لَكُم مِّنَ ٱلطِّينِ كَهَيۡـَٔةِ ٱلطَّيۡرِ
فَأَنفُخُ فِيهِ فَيَكُونُ طَيۡرَۢا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۖ
وَأُبۡرِئُ ٱلۡأَكۡمَهَ وَٱلۡأَبۡرَصَ وَأُحۡيِ
ٱلۡمَوۡتَىٰ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۖ وَأُنَبِّئُكُم بِمَا
تَأۡكُلُونَ وَمَا تَدَّخِرُونَ فِي بُيُوتِكُمۡۚ
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لَّكُمۡ إِن كُنتُم
مُّؤۡمِنِينَ ٤٩

50. Na merebɛhyɛ Tora a edii m'anim kan no mma, na (nneɛma bi a) yabra mo (na ɛnyɛ nokorɛ) no nso m'ama mo ho kwan. Mede nsɛnkyerɛnee nso fri mo Wura Nyankopɔn hɔ abrɛ mo; enti monsuro Nyankopɔn na monyɛ sotie ma me.

وَمُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيَّ مِنَ ٱلتَّوۡرَىٰةِ
وَلِأُحِلَّ لَكُم بَعۡضَ ٱلَّذِي حُرِّمَ
عَلَيۡكُمۡۚ وَجِئۡتُكُم بِـَٔايَةٖ مِّن
رَّبِّكُمۡ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ٥٠

51. Nokorɛ sɛ, me Wura ne Nyankopɔn, ɛna monso mo Wura ne no, enti monsom no; woi ne ɔkwantenenee no".

إِنَّ ٱللَّهَ رَبِّي وَرَبُّكُمۡ فَٱعۡبُدُوهُۚ هَٰذَا
صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٥١

52. Ɛberɛ a Yesu nyaa atenka bi wɔ (Yudafoɔ no mu) sɛ wɔ'nnye nnie no, ɔkaa sɛ: "Hwan na ɔbɛyɛ me boafoɔ wɔ Nyankopɔn (kwan no soɔ)?" Asuafoɔ no kaa sɛ: "Yɛne Nyankopɔn aboafoɔ, y'agye Nyankopɔn adi, enti di ho adanseɛ (ma yɛn) sɛ nokorɛ, yɛ'yɛ Muslimifoɔ."

فَلَمَّآ أَحَسَّ عِيسَىٰ مِنۡهُمُ ٱلۡكُفۡرَ
قَالَ مَنۡ أَنصَارِيٓ إِلَى ٱللَّهِۖ قَالَ
ٱلۡحَوَارِيُّونَ نَحۡنُ أَنصَارُ ٱللَّهِ ءَامَنَّا
بِٱللَّهِ وَٱشۡهَدۡ بِأَنَّا مُسۡلِمُونَ ٥٢

53. "Ye'Wura Nyankopɔn, y'agye adeɛ a W'asiane aba no adi, na yedi Ɔsomafoɔ no akyi, enti twerɛ ye'din ka adansefoɔ no ho.

رَبَّنَآ ءَامَنَّا بِمَآ أَنزَلۡتَ وَٱتَّبَعۡنَا ٱلرَّسُولَ
فَٱكۡتُبۡنَا مَعَ ٱلشَّٰهِدِينَ ٥٣

54. Na (Yudafoɔ no) bɔɔ (Yesu ho) pɔ, na Nyankopɔn nso bɔɔ pɔ, na Onyankopɔn pɔ bɔ na ɛyɛ kyɛn apɔbɔfoɔ nyinaa pɔbɔ.

وَمَكَرُواْ وَمَكَرَ ٱللَّهُۖ وَٱللَّهُ خَيۡرُ ٱلۡمَٰكِرِينَ ٥٤

55. Kae ɛberɛ a Nyankopɔn kaa sɛ: "Yesu, "Mɛfa wo na M'apagya wo aba Me nkyɛn, na Mate woho afiri boniayɛfoɔ no ho, na M'ama wɔn a wɔ'di w'akyi no so akyɛn wɔn a wɔ'yi boniayɛ no akosi Atemmuda. Afei Mehɔ na mobɛsan aba na M'abu montɛm atɛn wɔ deɛ monte moho ase wɔ ho no ho.

إِذۡ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَىٰٓ إِنِّي مُتَوَفِّيكَ وَرَافِعُكَ إِلَيَّ وَمُطَهِّرُكَ مِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَجَاعِلُ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوكَ فَوۡقَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِۖ ثُمَّ إِلَيَّ مَرۡجِعُكُمۡ فَأَحۡكُمُ بَيۡنَكُمۡ فِيمَا كُنتُمۡ فِيهِ تَخۡتَلِفُونَ ٥٥

56. Na wɔn a wɔ'po (Nokorɛ no) deɛ, Mede asotwee a ano yɛ den paa bɛtwe wɔn aso wɔ wiase (ha) ne Daakye, na wɔ'nnya aboafoɔ.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَأُعَذِّبُهُمۡ عَذَابٗا شَدِيدٗا فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٥٦

57. Wɔn a wɔ'agye adie na wɔ'di dwuma pa no nso, Ɔbɛtua wɔn akatua no pɛpɛɛpɛ (anaasɛ Ɔbɛhyɛ no mma) ama wɔn. Onyankopɔn deɛ Ɔmpɛ abɔneɛfoɔ no asɛm.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَيُوَفِّيهِمۡ أُجُورَهُمۡۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥٧

58. Deɛ Yɛ'rekenkan kyerɛ woɔ yi yɛ nsɛnkyerɛnee ne afutusɛm a adwen wɔ mu.

ذَٰلِكَ نَتۡلُوهُ عَلَيۡكَ مِنَ ٱلۡأٓيَٰتِ وَٱلذِّكۡرِ ٱلۡحَكِيمِ ٥٨

59. Nokorɛ sɛ, Yesu mfatoho a ɛwɔ Nyankopɔn hɔ no tesɛ Adam deɛ no ara pɛpɛɛpɛ. (Nyankopɔn) bɔɔ no firi mfuturo mu, ɛna afei Ɔka kyerɛɛ no sɛ: Yɛ (onipa)! " Ɛna ɔyɛɛ (nipa).

إِنَّ مَثَلَ عِيسَىٰ عِندَ ٱللَّهِ كَمَثَلِ ءَادَمَۖ خَلَقَهُۥ مِن تُرَابٖ ثُمَّ قَالَ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٥٩

60. (Woi ne) nokorɛ no a efiri wo Wura Nyankopɔn hɔ (fa Yesu ho); enti hwɛ na woankɔka wɔn a wɔn adwen nnsi wɔn pie no ho.

ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُن مِّنَ ٱلۡمُمۡتَرِينَ ٦٠

61. Enti obiara a ɔbɛgye wo akyinnye wɔ ho wɔ akyire yi a nimdeɛ no aba wo hɔ no, ka sɛ: "Momra ma yɛnfrɛ yɛ'mma ne mo mma, ne yɛn yerenom ne mo yerenom, ne yɛn ara yɛn ho, ne mo ara moho na afei yɛmɔ mpaeɛ nni nse mpae yɛn ho sɛ: "Nyankopɔn nnomee nka nkontompofoɔ no"

فَمَنۡ حَآجَّكَ فِيهِ مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَكَ مِنَ ٱلۡعِلۡمِ فَقُلۡ تَعَالَوۡاْ نَدۡعُ أَبۡنَآءَنَا وَأَبۡنَآءَكُمۡ وَنِسَآءَنَا وَنِسَآءَكُمۡ وَأَنفُسَنَا وَأَنفُسَكُمۡ ثُمَّ نَبۡتَهِلۡ فَنَجۡعَل لَّعۡنَتَ ٱللَّهِ عَلَى ٱلۡكَٰذِبِينَ ٦١

62. Ampa sɛ, woi ne abakɔsɛm no mu nokorɛ (fa Yesu ho); Awurade foforɔ biara nni hɔ ka Nyankopɔn ho. Nokorɛ nso sɛ, Nyankopɔn ne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyansafoɔ no.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلۡقَصَصُ ٱلۡحَقُّۚ وَمَا مِنۡ إِلَٰهٍ إِلَّا ٱللَّهُۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٦٢

63. Sɛ wɔ'dane wɔn ho a, nokorɛ sɛ Nyankopɔn Nim nsɛmmɔnedifoɔ no.

فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِٱلۡمُفۡسِدِينَ ٦٣

64. Ka sɛ: Nyamesom ho Nwomanimfoɔ, momra (ma yenyina) asɛm baako pɛ a ɛda yɛn ne mo ntɛm no so: (Ɛnesɛ), ɛmma y'ɛnnsom (obiara) gyesɛ Nyankopɔn nko ara, na ɛmma yɛnnnfa biribiara nso mmata Neho, na ɛmma yennnfiri Nyankopɔn akyi mmfa yɛn ho-yɛn-ho nnyɛ awuranom (nnsom wɔn). Na sɛ wɔ'dane wɔn akyi dema (Nokorɛ no) a, ɛneɛ monka nkyerɛ wɔn sɛ: "Moni ho adanseɛ sɛ, yɛ'deɛ yɛ'yɛ Muslimifoɔ".

قُلۡ يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ تَعَالَوۡاْ إِلَىٰ كَلِمَةٖ سَوَآءِۭ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَكُمۡ أَلَّا نَعۡبُدَ إِلَّا ٱللَّهَ وَلَا نُشۡرِكَ بِهِۦ شَيۡـٔٗا وَلَا يَتَّخِذَ بَعۡضُنَا بَعۡضًا أَرۡبَابٗا مِّن دُونِ ٱللَّهِۚ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَقُولُواْ ٱشۡهَدُواْ بِأَنَّا مُسۡلِمُونَ ٦٤

65. Nyamesom ho Nwomanimfoɔ, adɛn nti na mogye Abraham ho nkyinnyeɛ wɔ aberɛ a n'akyi ansa na yɛresiane Tora ne Injeel? Adɛn, monni nteaseɛ.

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تُحَآجُّونَ فِيٓ إِبۡرَٰهِيمَ وَمَآ أُنزِلَتِ ٱلتَّوۡرَىٰةُ وَٱلۡإِنجِيلُ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِهِۦٓۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٦٥

66. Hwɛ, mo na mogye adeɛ a mowɔ ho nimdeɛ ho akyinnyeɛ; adɛn na mogye adeɛ a monni ho nimdeɛ ho akyinnyeɛ? Nyankopɔn na Onim na modeɛ monnim.

هَٰٓأَنتُمۡ هَٰٓؤُلَآءِ حَٰجَجۡتُمۡ فِيمَا لَكُم بِهِۦ عِلۡمٞ فَلِمَ تُحَآجُّونَ فِيمَا لَيۡسَ لَكُم بِهِۦ عِلۡمٞۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٦٦

67. Na Abraham nyɛ Yudani anaa Kristoni, na mmom na ɔyɛ Muslimini a ɔtenee; na na ɔnka abosomsomfoɔ no ho.

مَا كَانَ إِبۡرَٰهِيمُ يَهُودِيّٗا وَلَا نَصۡرَانِيّٗا وَلَٰكِن كَانَ حَنِيفٗا مُّسۡلِمٗا وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٦٧

68. Nokorɛ sɛ onipa paa a ɔbɛn Abraham deɛ, ɔne wɔn a wɔ'di Abraham ne saa Nkɔmhyɛni yi (Muhammad), ne wɔn a wɔ'agye adie no akyi. Onyankopɔn ne agyidiefoɔ no Kyitafoɔ.

إِنَّ أَوۡلَى ٱلنَّاسِ بِإِبۡرَٰهِيمَ لَلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ وَهَٰذَا ٱلنَّبِيُّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْۗ وَٱللَّهُ وَلِيُّ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٦٨

69. Nyamesom ho Nwomanimfoɔ no mu fekuo bi wɔ hɔ a wɔ'pɛ sɛ anka wɔ'yera mo, nanso wɔ'nnyera obiara na mmom (wɔ'yera) wɔn ara wɔn ho, nanso wɔ'nnim.

وَدَّت طَّآئِفَةٞ مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ لَوۡ يُضِلُّونَكُمۡ وَمَا يُضِلُّونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمۡ وَمَا يَشۡعُرُونَ ٦٩

70. Nyamesom ho Nwomanimfoɔ, adɛn nti na mopo Nyankopɔn nsɛm no aberɛ nso a mo na modi ho adanseɛ?

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تَكۡفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَأَنتُمۡ تَشۡهَدُونَ ٧٠

71. Nyamesom ho Nwomanimfoɔ, adɛn nti na mode nkontompo kata Nokorɛ no soɔ de Nokorɛ no sie wɔ aberɛ a monim?

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تَلۡبِسُونَ ٱلۡحَقَّ بِٱلۡبَٰطِلِ وَتَكۡتُمُونَ ٱلۡحَقَّ وَأَنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٧١

72. Deɛ wɔn a yama wɔn Nyamesom ho Nwoma no mu fekuo bi ka kyerɛ (wɔn mu bi) ne sɛ: ‘’Monye deɛ yasiane ama wɔn a wɔ’agye adie no ni wɔ adekyeɛ berɛ a edikan no mu, na mompo wɔ adekyeɛ berɛ a edi akyire no mu sɛdeɛ ɛbɛma (agyidiefoɔ no) asan wɔn akyi (afiri Islam-som no mu).

وَقَالَت طَّآئِفَةٞ مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ ءَامِنُواْ بِٱلَّذِيٓ أُنزِلَ عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَجۡهَ ٱلنَّهَارِ وَٱكۡفُرُوٓاْ ءَاخِرَهُۥ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ٧٢

73. Monhwɛ na moanye obiara anni, gyesɛ obi a obedi mosom no akyi”. (Nkɔmhyɛni), Ka sɛ: “Nokorɛ sɛ, ɔkwan tenenee no deɛ ɛne Nyankopɔn kwan tenenee no. (Anaa) sɛ yɛde deɛ yɛde maa mo no sɛso ama obi foforɔ nti, anaasɛ (wɔ’begyina saa Adiysɛm no so) abɔ mo kwaadu wɔ mo Wura Nyankopɔn anim nti (na monni Muhammad) akyi)? Ka sɛ: “Adom no deɛ Nyankopɔn nsam na ɛwɔ na Ɔde ma obi a Ɔpɛ. Onyankopɔn na Ɔwɔ adom a ɛsoo paa, Ɔne Onimdefoɔ.

وَلَا تُؤۡمِنُوٓاْ إِلَّا لِمَن تَبِعَ دِينَكُمۡ قُلۡ إِنَّ ٱلۡهُدَىٰ هُدَى ٱللَّهِ أَن يُؤۡتَىٰٓ أَحَدٞ مِّثۡلَ مَآ أُوتِيتُمۡ أَوۡ يُحَآجُّوكُمۡ عِندَ رَبِّكُمۡۗ قُلۡ إِنَّ ٱلۡفَضۡلَ بِيَدِ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ٧٣

74. (Nyankopɔn) yi obi a Ɔpɛ de N’adom dom no, na Onyankopɔn na Ɔwɔ adom a ɛsoo paa.

يَخۡتَصُّ بِرَحۡمَتِهِۦ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٧٤

75. Wɔn a yama wɔn Nyamesom ho Nwoma no mu bi wɔ hɔ a, sɛ wode sika a ɛdɔɔso paa bi hyɛ nensa a ɔbɛsan de ama wo; wɔn mu bi nso wɔ hɔ a, sɛ wode Dinar (koraa) hyɛ nensa a ontua mma wo, gyesɛ wogyina neso dan no ka paa. Saa na ɛteɛ efrisɛ, deɛ wɔ’ka ne sɛ: “Firatamfoɔ deɛ (sɛ yedi wɔn amim mpo a) bɔne biara nni yɛn so wɔ wɔn ho wɔ ɔkwan (biara) so. Na nkontomposɛm na wɔ’ka to Nyankopɔn soɔ aberɛ a wɔ’nim.

وَمِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ مَنۡ إِن تَأۡمَنۡهُ بِقِنطَارٖ يُؤَدِّهِۦٓ إِلَيۡكَ وَمِنۡهُم مَّنۡ إِن تَأۡمَنۡهُ بِدِينَارٖ لَّا يُؤَدِّهِۦٓ إِلَيۡكَ إِلَّا مَا دُمۡتَ عَلَيۡهِ قَآئِمٗاۗ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَالُواْ لَيۡسَ عَلَيۡنَا فِي ٱلۡأُمِّيِّـۧنَ سَبِيلٞ وَيَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ٧٥

76. Daabi, obiara a ɔbedi ne bɔhyɛ soɔ, na w’asuro (Onyankopɔn) no, Onyankopɔn deɛ Ɔpɛ wɔn a wɔ’suro Nyame, yɛ ahwɛyie no asɛm.

بَلَىٰۚ مَنۡ أَوۡفَىٰ بِعَهۡدِهِۦ وَٱتَّقَىٰ فَإِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُتَّقِينَ ٧٦

77. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔ’tɔn Nyankopɔn bɔhyɛ (a Ɔne wɔn ahyɛ), ne wɔn gyidie no die, ɛnam sika kakraa bi ho nti no, wɔn na wɔ’nni kyɛfa wɔ Daakye no mu no; na Nyankopɔn nnkasa wɔn ho na Ɔnnhwɛ wɔn anim, na Ɔnyɛ wɔn

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَشۡتَرُونَ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ وَأَيۡمَٰنِهِمۡ ثَمَنٗا قَلِيلًا أُوْلَٰٓئِكَ لَا خَلَٰقَ لَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ ٱللَّهُ وَلَا

kronkron wɔ Atemmuda, na wɔn wɔ asotwee a ano yɛ ya papaapa (Daakye Atemmuda).

يَنظُرُ إِلَيۡهِمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَلَا يُزَكِّيهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٧٧

---

78. Nokorɛ sɛ yɛwɔ fekuo bi wɔ (Yudafoɔ) no mu a wɔ'dane wɔn kɛtrɛma wɔ Nwoma no mu nsɛm no ho, sɛdeɛ mobɛdwen sɛ efri Nwoma no mu, nanso enfri Nwoma no mu. Wɔ'san kasɛ, efri Nyankopɔn hɔ, aberɛ nso a enfri Nyankopɔn hɔ; wɔ'ka atorɔsɛm to Nyankopɔn so wɔ aberɛ a wɔ'nim (sɛ ɛnyɛ nokorɛ).

وَإِنَّ مِنۡهُمۡ لَفَرِيقٗا يَلۡوُۥنَ أَلۡسِنَتَهُم بِٱلۡكِتَٰبِ لِتَحۡسَبُوهُ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَمَا هُوَ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَيَقُولُونَ هُوَ مِنۡ عِندِ ٱللَّهِ وَمَا هُوَ مِنۡ عِندِ ٱللَّهِۖ وَيَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ٧٨

---

79. Ɛmma sɛ onipa a Nyankopɔn ama no Adiyisɛm, ne adwen ne nkɔmhyɛ (adwuma), na afei ɔbɛka akyerɛ amamfoɔ sɛ, monfiri Nyankopɔn akyi na momɛyɛ me (mmom) m'asomfoɔ; na mmom (deɛ ɔbɛka ne sɛ): "Monyɛ Awurade Nyankopɔn asomfoɔ ɛnam deɛ mo kyerɛkyerɛ (amanfoɔ) wɔ Nwoma no mu, ne deɛ (mo ara) mosua (no wɔ mu no) nti.

مَا كَانَ لِبَشَرٍ أَن يُؤۡتِيَهُ ٱللَّهُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحُكۡمَ وَٱلنُّبُوَّةَ ثُمَّ يَقُولَ لِلنَّاسِ كُونُواْ عِبَادٗا لِّي مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَٰكِن كُونُواْ رَبَّٰنِيِّـۧنَ بِمَا كُنتُمۡ تُعَلِّمُونَ ٱلۡكِتَٰبَ وَبِمَا كُنتُمۡ تَدۡرُسُونَ ٧٩

---

80. Ɔnnhyɛ mo nso sɛ monfa Soro abɔfoɔ ne Nkɔmhyɛfoɔ nyɛ awuranom (nsom wɔn). Enti ɔbɛhyɛ mo ama mo akɔyɛ (Kaafir) boniayɛfoɔ wɔ akyire yi a mo abɛyɛ Muslimfoɔ?

وَلَا يَأۡمُرَكُمۡ أَن تَتَّخِذُواْ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ وَٱلنَّبِيِّـۧنَ أَرۡبَابًاۗ أَيَأۡمُرُكُم بِٱلۡكُفۡرِ بَعۡدَ إِذۡ أَنتُم مُّسۡلِمُونَ ٨٠

---

81. Kae ɛberɛ a Nyankopɔn nam Nkɔmhyɛfoɔ no so (ne mo) yɛɛ Apam sɛ: "Ɛberɛ a Mama mo Adiyisɛm Nwoma ne Adwen yi, na ɛba sɛ afei Ɔsomafoɔ a ɔrebedi Nwoma a ɛwɔ mohɔ no ho adanseɛ no ba a, mobɛgye no adi na moaboa no? Nyankopɔn kaa sɛ: "Mopene so gye M'apam yi tum sɛ ɛkyekyere mo?" Wɔ'kaa sɛ: "Yɛpene so". Na Nyankopɔn kaa sɛ: "Ɛneɛ moni adanseɛ, na Menso Mene mo ka wɔn a wɔ'di (saa asɛm yi ho) adanseɛ no ho"

وَإِذۡ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ لَمَآ ءَاتَيۡتُكُم مِّن كِتَٰبٖ وَحِكۡمَةٖ ثُمَّ جَآءَكُمۡ رَسُولٞ مُّصَدِّقٞ لِّمَا مَعَكُمۡ لَتُؤۡمِنُنَّ بِهِۦ وَلَتَنصُرُنَّهُۥۚ قَالَ ءَأَقۡرَرۡتُمۡ وَأَخَذۡتُمۡ عَلَىٰ ذَٰلِكُمۡ إِصۡرِيۖ قَالُوٓاْ أَقۡرَرۡنَاۚ قَالَ فَٱشۡهَدُواْ وَأَنَا۠ مَعَكُم مِّنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ٨١

---

82. Na mmom woi akyi obiara a ɔbɛdane n'akyi no, saa nkorɔfoɔ no ne abɔneɛfoɔ no".

فَمَن تَوَلَّىٰ بَعۡدَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٨٢

---

83. Enti ɛsom a ɛnyɛ Nyankopɔn som no na wɔ'pɛ? Ɔno na adeɛ a ɛwɔ asaase so ne ɔsoro (nyinaa) berɛ wɔn ho ase ma no, sɛ wɔ'pɛ o, sɛ wɔn mpɛ o, na Nehɔ na wɔn nyinaa bɛsan akɔ.

أَفَغَيۡرَ دِينِ ٱللَّهِ يَبۡغُونَ وَلَهُۥٓ أَسۡلَمَ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ طَوۡعٗا وَكَرۡهٗا وَإِلَيۡهِ يُرۡجَعُونَ ٨٣

84. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Yɛ’deɛ yɛ’gye Nyankopɔn ne deɛ y’asiane ama yɛn no di, (san) gye deɛ yesiane maa Abraham ne Ismail ne Is’haaq ne Ya’aquub ne n’asefoɔ, ne deɛ yɛde maa Mose ne Yesu ne Nkɔmhyɛfoɔ no a wɔ’fri wɔn Wura Nyankopɔn hɔ no (nyinaa) di; na yɛnnyɛ Asomafoɔ no mu biara mu nyiyimu. Yɛ’deɛ Nyankopɔn na yɛ’yɛ (Muslim) berɛ yɛn ho ase ma no”.

قُلْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ عَلَيْنَا وَمَآ أُنزِلَ
عَلَىٰٓ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِسْحَٰقَ
وَيَعْقُوبَ وَٱلْأَسْبَاطِ وَمَآ أُوتِىَ مُوسَىٰ
وَعِيسَىٰ وَٱلنَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمْ لَا نُفَرِّقُ
بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ وَنَحْنُ لَهُۥ مُسْلِمُونَ ﴿٨٤﴾

85. Obi a obefiri Islam akyi ahwehwɛ ɔsom foforɔ bi no yenntie no; (saa nnipa no) bɛka berɛguofoɔ no ho wɔ Awieɛ da no mu.

وَمَن يَبْتَغِ غَيْرَ ٱلْإِسْلَٰمِ دِينًا فَلَن يُقْبَلَ مِنْهُ
وَهُوَ فِى ٱلْءَاخِرَةِ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٨٥﴾

86. Sɛn na Nyankopɔn besi atene amanfoɔ no a wɔn gyidie akyi wɔ’abɛyɛ (Kaafir) boniayɛfoɔ, na wɔn adi ho adanseɛ pɛn sɛ, ampa Ɔsomafoɔ (Muhammad) yɛ nokwafoɔ, na wɔn anya nsɛnkyerɛnee pefee no? Nyankopɔn deɛ Ɔnkyerɛ nnipa bɔnefoɔ no kwan.

كَيْفَ يَهْدِى ٱللَّهُ قَوْمًا كَفَرُوا۟ بَعْدَ
إِيمَٰنِهِمْ وَشَهِدُوٓا۟ أَنَّ ٱلرَّسُولَ حَقٌّ
وَجَآءَهُمُ ٱلْبَيِّنَٰتُ ۚ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى
ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٨٦﴾

87. Saa nkorɔfoɔ no akatua ne sɛ: “Nyankopɔn ne Soro abɔfoɔ ne nnipa nyinaa nnomee wɔ wɔn so.

أُو۟لَٰٓئِكَ جَزَآؤُهُمْ أَنَّ عَلَيْهِمْ لَعْنَةَ ٱللَّهِ
وَٱلْمَلَٰٓئِكَةِ وَٱلنَّاسِ أَجْمَعِينَ ﴿٨٧﴾

88. Wɔ’bɛtena (nnomee no) mu (afe bɔɔ); na yɛnngo asotwee no mu mma wɔn koraa, na yɛmma wɔn berɛ a wɔ’de bɛgye wɔn ahome nso.

خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ ٱلْعَذَابُ
وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ﴿٨٨﴾

89. Gyesɛ wɔn a ɛno akyiri no wɔ’sakra wɔn adwen (ba Nyankopɔn hɔ), na wɔ’di dwuma pa, ɛneɛ nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُوا۟ مِنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ وَأَصْلَحُوا۟
فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٨٩﴾

90. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔn gyidie akyi wɔ’san dane (Kaafir) boniayɛfoɔ, na afei wɔn boniayɛ no kɔ soɔ no, Nyankopɔn nntie wɔn adwen sakra no, na saa nkorɔfoɔ no ne ayerafoɔ no.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بَعْدَ إِيمَٰنِهِمْ ثُمَّ
ٱزْدَادُوا۟ كُفْرًا لَّن تُقْبَلَ تَوْبَتُهُمْ
وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلضَّآلُّونَ ﴿٩٠﴾

91. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔ’yɛ (Kaafir) boniayɛfoɔ, na wɔ’wu wɔ aberɛ a wɔ’daso yɛ (Kaafir) boniayɛfoɔ no, sɛ wɔ’de sika kɔkɔɔ asaase mma mpo bɛyɛ mpata koraa a, yɛnnye wɔn (mpata) no. Saa nkorɔfoɔ no na asotwe yaaya no wɔ wɔn no, na wɔ’nnya aboafoɔ.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَمَاتُوا۟ وَهُمْ كُفَّارٌ
فَلَن يُقْبَلَ مِنْ أَحَدِهِم مِّلْءُ ٱلْأَرْضِ
ذَهَبًا وَلَوِ ٱفْتَدَىٰ بِهِۦٓ ۗ أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ
عَذَابٌ أَلِيمٌ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ﴿٩١﴾

92. Monsa ntumi nka papa no da, gyesɛ moyi adeɛ a mopɛ paa dema (Nyankopɔn). Na deɛ mobeyi ama biara no Nyankopɔn ne ɛho Nimdefoɔ.

لَن تَنَالُوا۟ ٱلْبِرَّ حَتَّىٰ تُنفِقُوا۟ مِمَّا تُحِبُّونَ ۚ
وَمَا تُنفِقُوا۟ مِن شَىْءٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِهِۦ
عَلِيمٌ ﴿٩٢﴾

| | |
|---|---|
| 93. Na anka Israel mma no wɔ aduane biara ho kwan (sɛ wɔ'die), ansa na yɛrebesiane Tora no, gyesɛ (nnuane bi a) Israel (anaasɛ Ya'aquub) no ara braa ɔno ara ne ho. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Monfa Tora no mmra na monkenkan, sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a. | كُلُّ ٱلطَّعَامِ كَانَ حِلًّا لِّبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ إِلَّا مَا حَرَّمَ إِسۡرَٰٓءِيلُ عَلَىٰ نَفۡسِهِۦ مِن قَبۡلِ أَن تُنَزَّلَ ٱلتَّوۡرَىٰةُۚ قُلۡ فَأۡتُواْ بِٱلتَّوۡرَىٰةِ فَٱتۡلُوهَآ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٩٣ |
| 94. Enti obi a obetwa nkontompo ato Nyankopɔn so wɔ woi akyi no, saa nkorɔfoɔ no ne nnipa bɔnefoɔ no. | فَمَنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٩٤ |
| 95. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Nyankopɔn na Ɔka nokorɛ. Enti moni Abraham, ɔteneneeni no kwan no so; na ɔnka abosomsomfoɔ no ho. | قُلۡ صَدَقَ ٱللَّهُۗ فَٱتَّبِعُواْ مِلَّةَ إِبۡرَٰهِيمَ حَنِيفٗاۖ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٩٥ |
| 96. Nokorɛ sɛ, (Nyamesom) Fie a edikan a yɛde sii hɔ maa adasamma ne deɛ ɛwɔ Bakata (Maka) no; ɛyɛ nhyira ne tenenee dema amansan nyinaa. | إِنَّ أَوَّلَ بَيۡتٖ وُضِعَ لِلنَّاسِ لَلَّذِي بِبَكَّةَ مُبَارَكٗا وَهُدٗى لِّلۡعَٰلَمِينَ ٩٦ |
| 97. Emu na nsɛnkyerɛnee a ɛda adi pefee wɔ, (titiriw) Abraham gyinabea hɔ. obiara a ɔbewura mu no anya akomatɔyamu. Nyankopɔn ayɛ Efie hɔ nsrahwɛ no nhyɛ de ato adasamma so (titiriw) obi a ɔbenya (ɛho kwan. Na obi a ɔbɛpo (Haji) no, Nyankopɔn deɛ Wanya Neho wɔ abɔdeɛ nyinaa so. | فِيهِ ءَايَٰتُۢ بَيِّنَٰتٞ مَّقَامُ إِبۡرَٰهِيمَۖ وَمَن دَخَلَهُۥ كَانَ ءَامِنٗاۗ وَلِلَّهِ عَلَى ٱلنَّاسِ حِجُّ ٱلۡبَيۡتِ مَنِ ٱسۡتَطَاعَ إِلَيۡهِ سَبِيلٗاۚ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِيٌّ عَنِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٩٧ |
| 98. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Mo a yama mo Nyamesom ho Nwoma, adɛn nti na mopo Nyankopɔn nsɛm no, aberɛ a Nyankopɔn ne Ɔdanseni a odi dwuma a modie nyinaa ho adanseɛ. | قُلۡ يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تَكۡفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَٱللَّهُ شَهِيدٌ عَلَىٰ مَا تَعۡمَلُونَ ٩٨ |
| 99. Ka sɛ: Mo a yama mo Nyamesom ho Nwoma, adɛn nti na mosi wɔn a wɔ'agye adie no kwan firi Nyankopɔn kwan no so hwehwɛ sɛ anka (ɔkwan no) bɛkyea, aberɛ a modi ho adanseɛ? Nyankopɔn deɛ Ɔmuu N'ani nguu dwuma a modie no so. | قُلۡ يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ مَنۡ ءَامَنَ تَبۡغُونَهَا عِوَجٗا وَأَنتُمۡ شُهَدَآءُۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعۡمَلُونَ ٩٩ |
| 100. Mo a moagye adie, sɛ moyɛ sotie ma wɔn a y'ama wɔn Nyamesom ho Nwoma no mu fekuo no bi a, mogyidie akyi no wɔ'bɛma mo asan aba moakyi abɛyɛ (Kaafir) boniayɛfoɔ. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن تُطِيعُواْ فَرِيقٗا مِّنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ يَرُدُّوكُم بَعۡدَ إِيمَٰنِكُمۡ كَٰفِرِينَ ١٠٠ |
| 101. Na ɛbɛyɛ dɛn na moakɔyɛ (Kaafir) boniayɛfoɔ wɔ aberɛ a mo na yɛkenkan Nyankopɔn Nsɛm no kyerɛ mo, na momu nso na Nyankopɔn Somafoɔ (Muhammad) wɔ? Obi a ɔbɛsɔ Nyankopɔn mu yie no, ampa sɛ w'anya kwan kyerɛ a ɛkɔ (Nyankopɔn) kwan tenenee no soɔ. | وَكَيۡفَ تَكۡفُرُونَ وَأَنتُمۡ تُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ وَفِيكُمۡ رَسُولُهُۥۗ وَمَن يَعۡتَصِم بِٱللَّهِ فَقَدۡ هُدِيَ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ١٠١ |

102. Mo a moagye adie, monsuro Nyankopɔn sɛdeɛ Ɔfata sɛ yesuro no kɔpem biara; na monhwɛ yie na moanwu gyesɛ moyɛ Muslimifoɔ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ حَقَّ
تُقَاتِهِۦ وَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنتُم
مُّسْلِمُونَ ١٠٢

103. Monkuta Nyankopɔn ahoma (anaasɛ nesom no ne emu mmra ne ahyɛdeɛ) no nyinaa mu yie, na monhwɛ na momu ampaepae; na monkae Nyankopɔn adom a Ɔde adom mo wɔ ɛberɛ a na anka moyɛ atamfoɔ ɛna Ɔkaa mo akoma bɔɔ mu wɔ ɔdɔ mu, ɛna n'adom mu no mobɛyɛɛ anuanom; na anka mowɔ Amanehunu gya amena no ano, ɛna Oyii mo firii ho. Saa ara na Nyankopɔn kyerɛkyerɛ Nensɛm no mu de kyerɛ mo sɛdeɛ mobenya kwan kyerɛ.

وَٱعْتَصِمُوا۟ بِحَبْلِ ٱللَّهِ جَمِيعًا وَلَا تَفَرَّقُوا۟ ۚ
وَٱذْكُرُوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ
كُنتُمْ أَعْدَآءً فَأَلَّفَ بَيْنَ قُلُوبِكُمْ
فَأَصْبَحْتُم بِنِعْمَتِهِۦٓ إِخْوَٰنًا وَكُنتُمْ
عَلَىٰ شَفَا حُفْرَةٍ مِّنَ ٱلنَّارِ فَأَنقَذَكُم
مِّنْهَا ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمْ ءَايَٰتِهِۦ
لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ١٠٣

104. Ɛsɛsɛ yenya fekuo bi firi momu a, wɔ'bɛfrɛ (amanfoɔ) akɔ papa no mu na w'ahyɛ (wɔn) ama wɔn ayɛ deɛ ɛyɛ, na wɔ'abra (amanfoɔ) ama wɔ'atwe wɔn ho afri amumuyɛ ho. Saa nkorɔfoɔ no ne nkonimdifoɔ no.

وَلْتَكُن مِّنكُمْ أُمَّةٌ يَدْعُونَ إِلَى
ٱلْخَيْرِ وَيَأْمُرُونَ بِٱلْمَعْرُوفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ
ٱلْمُنكَرِ ۚ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ١٠٤

105. Monhwɛ na moankɔ yɛ sɛ wɔn a akyire yi a wɔ'nsa kaa nkyerɛkyerɛmu ne nyinasoɔ pefee no na wɔn ntɛm paepaeɛ na nkyinnyeɛ baa wɔntɛm no; saa nkorɔfoɔ no wɔ asotwee kɛseɛ paa.

وَلَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ تَفَرَّقُوا۟
وَٱخْتَلَفُوا۟ مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلْبَيِّنَٰتُ ۚ
وَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٠٥

106. Ɛda no a (ebinom) anim bɛyɛ fitaa na (ebinom) nso anim bɛyɛ tumm no; (yɛbɛka akyerɛ) wɔn a wɔn anim tumm no sɛ: "Mogyidie akyi no mopoo nokorɛ no. Enti monka asotwee no nhwɛ, ɛnam nokorɛ a mopoeɛ no ho nti."

يَوْمَ تَبْيَضُّ وُجُوهٌ وَتَسْوَدُّ وُجُوهٌ ۚ فَأَمَّا
ٱلَّذِينَ ٱسْوَدَّتْ وُجُوهُهُمْ أَكَفَرْتُم
بَعْدَ إِيمَٰنِكُمْ فَذُوقُوا۟ ٱلْعَذَابَ بِمَا
كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ١٠٦

107. Wɔn nso a wɔn anim (ahyerɛn) fitaa no deɛ, wɔ'bɛkɔ Nyankopɔn Ahummɔborɔ no mu. Na emu na wɔ'bɛtena afe bɔɔ.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ٱبْيَضَّتْ وُجُوهُهُمْ فَفِى رَحْمَةِ
ٱللَّهِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ١٠٧

108. Woi yɛ Nyankopɔn Nsɛm a Yɛde nokorɛ no na ɛrekenkan kyerɛ woɔ. Nyankopɔn deɛ Ɔmpɛ bɔne mma abɔdeɛ no.

تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِٱلْحَقِّ ۗ
وَمَا ٱللَّهُ يُرِيدُ ظُلْمًا لِّلْعَٰلَمِينَ ١٠٨

109. Nyankopɔn na deɛ ɛwɔ soro ne deɛ ɛwɔ asaase so (nyinaa) yɛ Nedea. Nyankopɔn hɔ na nsɛm no nyinaa san kɔ.

وَلِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۚ
وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ١٠٩

110. Mone amanfoɔ papa a yayi mo ama adasamma. Mohyɛ (nnipa) ma wɔ'di dwuma pa, san bra (wɔn) amumuyɛ, san gye Nyankopɔn di. Sɛ wɔn a yama wɔn Nyamesom

كُنتُمْ خَيْرَ أُمَّةٍ أُخْرِجَتْ لِلنَّاسِ تَأْمُرُونَ
بِٱلْمَعْرُوفِ وَتَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْمُنكَرِ
وَتُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ ۗ وَلَوْ ءَامَنَ أَهْلُ ٱلْكِتَٰبِ

ho Nwoma no regye adi a, anka ɛyɛ ma wɔn. Wɔn mu bi yɛ agyidiefoɔ deɛ, nanso wɔn mu dodoɔ no ara yɛ abɔneɛfoɔ.

لَكَانَ خَيْرًا لَّهُم ۚ مِّنْهُمُ ٱلْمُؤْمِنُونَ وَأَكْثَرُهُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ١١٠

111. Wɔ'nntumi nyɛ mo hwee na mmom atɛm na wɔ'bedi mo, sɛ wɔ'ne mo ko nso a wɔ'bɛdane wɔn akyi (adwane). Na wɔ'nnya ɔboafoɔ.

لَن يَضُرُّوكُمْ إِلَّآ أَذًى ۖ وَإِن يُقَٰتِلُوكُمْ يُوَلُّوكُمُ ٱلْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يُنصَرُونَ ١١١

112. Faako a wɔn wɔ biara no animguaseɛ na ɛbɛka wɔn, gyesɛ wɔ'hyɛ Nyankopɔn Apam ase ne amanfoɔ apam ase; wɔ'atwe Nyankopɔn abufuo aba wɔn ho so, na aniwuo aka wɔn efirisɛ, na wɔ'po Nyanko-pɔn Nsɛm, san kunkum Nkɔmhyɛfoɔ no wɔ aberɛ a ɛnyɛ kwan pa soɔ. Efrisɛ na wɔ'yɛ asoɔdenfoɔ na na wɔ'to mmra nso.

ضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ ٱلذِّلَّةُ أَيْنَ مَا ثُقِفُوٓا۟ إِلَّا بِحَبْلٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَحَبْلٍ مِّنَ ٱلنَّاسِ وَبَآءُو بِغَضَبٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ ٱلْمَسْكَنَةُ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانُوا۟ يَكْفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَيَقْتُلُونَ ٱلْأَنۢبِيَآءَ بِغَيْرِ حَقٍّ ۚ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوا۟ وَّكَانُوا۟ يَعْتَدُونَ ١١٢

113. Wɔn a yama wɔn Nyamesom ho Nwoma no, nyinaa nyɛ pɛ. Wɔn mu bi yɛ nnipa a wɔ'gyina (nokorɛ) so pintinn, kenkan Nyankopɔn Nsɛm no anadwo berɛ, de wɔn anim butu fɔm (ma Nyankopɔn).

لَيْسُوا۟ سَوَآءً ۗ مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ أُمَّةٌ قَآئِمَةٌ يَتْلُونَ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ ءَانَآءَ ٱلَّيْلِ وَهُمْ يَسْجُدُونَ ١١٣

114. Wɔ'gye Nyankopɔn ne Ɛda a edi akyire no di, wɔ'hyɛ (amanfoɔ) ma wɔ'di dwuma pa, na wɔ'bra (wɔn) amumuyɛ, na wɔ'si akan wɔ papa yɛ ho. Woi nom na wɔ'ka apapafoɔ no ho no.

يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَيَأْمُرُونَ بِٱلْمَعْرُوفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْمُنكَرِ وَيُسَٰرِعُونَ فِى ٱلْخَيْرَٰتِ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١١٤

115. Papa biara a wɔ'bɛyɛ no yɛ'mmpo. Nyankopɔn deɛ Onim Nyame-surofoɔ no.

وَمَا يَفْعَلُوا۟ مِنْ خَيْرٍ فَلَن يُكْفَرُوهُ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلْمُتَّقِينَ ١١٥

116. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔ'po nokorɛ no, wɔn agyapadeɛ ne wɔn mma ho mma mfasoɔ biara mma wɔn ntia Nyankopɔn, na wɔn ne Amanehunu gya no mu foɔ no, emu na wɔ'bɛtena afe bɔɔ.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَن تُغْنِىَ عَنْهُمْ أَمْوَٰلُهُمْ وَلَآ أَوْلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ١١٦

117. Deɛ wɔ'yi dema wɔ wiase (de hwehwɛ din ne nkamfoɔ) no mfatoho tesɛ mframa kɛseɛ bi a ɛrebɔ na awɔ a ano yɛ den wɔ mu, na abɔ asɛe amanfoɔ a wɔ'dii wɔn ho amim no mfuo. Ɛnyɛ Nyankopɔn na Ɔyɛɛ wɔn bɔne, na mmom wɔn ara na wɔ'yɛɛ wɔn ho bɔne.

مَثَلُ مَا يُنفِقُونَ فِى هَٰذِهِ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا كَمَثَلِ رِيحٍ فِيهَا صِرٌّ أَصَابَتْ حَرْثَ قَوْمٍ ظَلَمُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ فَأَهْلَكَتْهُ ۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ ٱللَّهُ وَلَٰكِنْ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ١١٧

118. Mo a moagye adie, monhwɛ na moanfri moho akyi amfa ayɔnkoɔ, (efrisɛ boniayɛfoɔ no) mpaa aba sɛ wɔ’pɛsɛ wɔ’bɛsɛe mo. Deɛ wɔ’pɛ mo ne sɛ anka ɔhaw kɛseɛ bi beto mo. Ɔtan paa apue afiri wɔn ano, na deɛ asuma wɔ wɔn akoma mu no na ɛsoo paa. Ampa sɛ, Y’akyerɛkyerɛ nsɛm no mu akyerɛ mo, sɛ mowɔ adwene a.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ بِطَانَةً
مِّن دُونِكُمۡ لَا يَأۡلُونَكُمۡ خَبَالٗا
وَدُّواْ مَا عَنِتُّمۡ قَدۡ بَدَتِ ٱلۡبَغۡضَآءُ
مِنۡ أَفۡوَٰهِهِمۡ وَمَا تُخۡفِي صُدُورُهُمۡ
أَكۡبَرُۚ قَدۡ بَيَّنَّا لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِۖ إِن
كُنتُمۡ تَعۡقِلُونَ ١١٨

119. Hwɛ, mona mopɛ wɔn asɛm na wɔn deɛ wɔ’mpɛ moasɛm. Mogye Nwoma no nyinaa di. Sɛ wɔ’hyia mo a, asɛm a wɔ’ka ne sɛ: “Yɛ’gye di”. Sɛ ɛka wɔn nko ara nso a, wɔ’de abufuo ka wɔnsa teaa ano gu mo so. Ka sɛ: “Monwu wɔ mo abufuo no mu!” Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne deɛ ɛwɔ akoma mu no ho Nimdefoɔ.

هَٰٓأَنتُمۡ أُوْلَآءِ تُحِبُّونَهُمۡ وَلَا يُحِبُّونَكُمۡ
وَتُؤۡمِنُونَ بِٱلۡكِتَٰبِ كُلِّهِۦ وَإِذَا
لَقُوكُمۡ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَإِذَا خَلَوۡاْ
عَضُّواْ عَلَيۡكُمُ ٱلۡأَنَامِلَ مِنَ
ٱلۡغَيۡظِۚ قُلۡ مُوتُواْ بِغَيۡظِكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ
عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ١١٩

120. Sɛ asɛmpa bi to mo a na ɛyɛ wɔn ya, sɛ bɔne bi nso to mo a wɔ’di ho ahurusie. Nanso sɛ monya aboterɛ na moyɛ ahwɛyie (suro Nyame) a, wɔn pɔ (bɔne a wɔn abɔ biara) ntumi nyɛ mo hwee. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn atwa dwuma a wɔ’die no nyinaa ho ahyia.

إِن تَمۡسَسۡكُمۡ حَسَنَةٞ تَسُؤۡهُمۡ وَإِن
تُصِبۡكُمۡ سَيِّئَةٞ يَفۡرَحُواْ بِهَاۖ وَإِن
تَصۡبِرُواْ وَتَتَّقُواْ لَا يَضُرُّكُمۡ
كَيۡدُهُمۡ شَيۡـًٔاۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا يَعۡمَلُونَ
مُحِيطٞ ١٢٠

121. (Nkɔmhyɛni), kae sɛ wopue gyaa w’abusuafoɔ hɔ anɔpa tutuutu (kɔɔ Uhud) akono hɔ kɔhyehyɛɛ faako a agyidiefoɔ no begyina ako. Na Nyankopɔn deɛ Ɔte biribiara, na Ɔne Onimdefoɔ.

وَإِذۡ غَدَوۡتَ مِنۡ أَهۡلِكَ تُبَوِّئُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ
مَقَٰعِدَ لِلۡقِتَالِۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ١٢١

122. Kae ɛberɛ a momu fekuo mmienu bi (Banu Salima ne Banu Haaris) yɛɛ wɔn adwen sɛ anka wɔ’reyi ehuu adie no, na Nyankopɔn ne wɔn mmienu Kyitaafoɔ. Na Nyankopɔn so na ɛsɛsɛ agyidiefoɔ no de wɔn ho toɔ.

إِذۡ هَمَّت طَّآئِفَتَانِ مِنكُمۡ أَن تَفۡشَلَا
وَٱللَّهُ وَلِيُّهُمَاۗ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ
ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١٢٢

123. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn boaa mo wɔ Badar (koo no mu) ɛberɛ a na monni ahoɔden. Enti monsuro Nyankopɔn sɛdeɛ mobeyi (no) ayɛ.

وَلَقَدۡ نَصَرَكُمُ ٱللَّهُ بِبَدۡرٖ وَأَنتُمۡ أَذِلَّةٞۖ
فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٢٣

124. Kae ɛberɛ a wo ka kyerɛɛ agyidiefoɔ no sɛ: “Enti ɛnsom bo mma mo sɛ, mo Wura Nyankopɔn besiane Soro abɔfoɔ mpem mmiɛnsa abɛboa mo?”

إِذۡ تَقُولُ لِلۡمُؤۡمِنِينَ أَلَن يَكۡفِيَكُمۡ أَن
يُمِدَّكُمۡ رَبُّكُم بِثَلَٰثَةِ ءَالَٰفٖ مِّنَ
ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ مُنزَلِينَ ١٢٤

125. Aane, sɛ monya aboterɛ na mo suro Nyame, na sɛ atamfoɔ no de wɔn abufuhyeɛ ba moso a, mo Wura Nyankopɔn de Soro abɔfoɔ mpem nnum a wɔ’ko wɔ anibere soɔ, (anaa) yahyɛ wɔn nso bɛboa mo.

بَلَىٰٓۚ إِن تَصۡبِرُواْ وَتَتَّقُواْ وَيَأۡتُوكُم مِّن فَوۡرِهِمۡ هَٰذَا يُمۡدِدۡكُمۡ رَبُّكُم بِخَمۡسَةِ ءَالَٰفٖ مِّنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ مُسَوِّمِينَ ١٢٥

126. Onyankopɔn yɛɛ (saa bɔhyɛ yi) anigyesɛm demaa mo, sɛdeɛ moakoma bɛtɔ moyɛm wɔ ho. Na nkonimdie deɛ Nyankopɔn Tumfoɔ a Ɔso ade nyinaa yɛ, Onyansafoɔ no hɔ nko ara na ɛwɔ.

وَمَا جَعَلَهُ ٱللَّهُ إِلَّا بُشۡرَىٰ لَكُمۡ وَلِتَطۡمَئِنَّ قُلُوبُكُم بِهِۦۗ وَمَا ٱلنَّصۡرُ إِلَّا مِنۡ عِندِ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ١٢٦

127. Sɛdeɛ Ɔbetwa boniayɛfoɔ no bi atwene, anaasɛ Ɔbɛma wɔn adi nkoguo na wɔ’asan akɔ na wɔn botaeɛ ayɛ kwa.

لِيَقۡطَعَ طَرَفٗا مِّنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَوۡ يَكۡبِتَهُمۡ فَيَنقَلِبُواْ خَآئِبِينَ ١٢٧

128. Sɛ Nyankopɔn de wɔn bɔne bɛkyɛ wɔn, anaasɛ Ɔbɛtwe wɔn aso, ɛno deɛ ɛnyɛ w’asɛm. Nokorɛ sɛ, wɔ’yɛ abɔneɛfoɔ.

لَيۡسَ لَكَ مِنَ ٱلۡأَمۡرِ شَيۡءٌ أَوۡ يَتُوبَ عَلَيۡهِمۡ أَوۡ يُعَذِّبَهُمۡ فَإِنَّهُمۡ ظَٰلِمُونَ ١٢٨

129. Deɛ ɛwɔ soro ne deɛ ɛwɔ asaase so (nyinaa) wɔ Nyankopɔn; Ɔde obi a Ɔpɛ bɔne kyɛ no, ɛna ɔtwe obi a Ɔpɛ nso aso. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ يَغۡفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٢٩

130. Mo a moagye adie, monhwɛ na moani bosea nsihoo mmɔhoo-mmɔhoo; na monsuro Nyankopɔn sɛdeɛ mobedi nkonim.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَأۡكُلُواْ ٱلرِّبَوٰٓاْ أَضۡعَٰفٗا مُّضَٰعَفَةٗۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ١٣٠

131. Na monsuro Amanehunu gya no a yasiesie ama boniayɛfoɔ no.

وَٱتَّقُواْ ٱلنَّارَ ٱلَّتِيٓ أُعِدَّتۡ لِلۡكَٰفِرِينَ ١٣١

132. Na monyɛ sotie ma Nyankopɔn ne Ɔsomafoɔ no sɛdeɛ (Nyankopɔn) behu mo mmɔbɔ.

وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ١٣٢

133. Na moma moho nyɛ hare nkɔ bɔnefakyɛ a efiri mo Wura (Nyankopɔn) hɔ no mu, ɛne Aheman no a ne kɛseɛ anaa netɛtrɛtɛ tesɛ ɔsoro ne asaase a, yasiesie ama Nyame-surofoɔ no-,

وَسَارِعُوٓاْ إِلَىٰ مَغۡفِرَةٖ مِّن رَّبِّكُمۡ وَجَنَّةٍ عَرۡضُهَا ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلۡأَرۡضُ أُعِدَّتۡ لِلۡمُتَّقِينَ ١٣٣

134. Wɔn a ahotɔ (berɛ) ne ahokyerɛ (berɛ mu nyinaa no) wɔ’yi wɔn agyapadeɛ dema; na wɔ’hyɛ wɔn abufuo soɔ, na wɔ’de amanfoɔ (a wɔn afom wɔn) mfomsoɔ kyɛ wɔn. Nyankopɔn deɛ Ɔpɛ wɔn a wɔ’yɛ papa no asɛm.

ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ فِي ٱلسَّرَّآءِ وَٱلضَّرَّآءِ وَٱلۡكَٰظِمِينَ ٱلۡغَيۡظَ وَٱلۡعَافِينَ عَنِ ٱلنَّاسِۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٣٤

135. Wɔn a sɛ wɔ’bu ahohwi bra bi, anaasɛ wɔ’yɛ bɔne tia wɔn kraa a wɔ’kae Nyankopɔn na wɔ’srɛ wɔn bɔne no ho bɔnefakyɛ;- Hwan na ɔde bɔne kyɛ; gyesɛ Nyankopɔn-; na wɔ’nnsan nntɔ nkɔ bɔne a wɔ’yɔeɛ no so bio wɔ aberɛ a wɔ’nim.

وَٱلَّذِينَ إِذَا فَعَلُواْ فَٰحِشَةً أَوْ ظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمْ ذَكَرُواْ ٱللَّهَ فَٱسْتَغْفَرُواْ لِذُنُوبِهِمْ وَمَن يَغْفِرُ ٱلذُّنُوبَ إِلَّا ٱللَّهُ وَلَمْ يُصِرُّواْ عَلَىٰ مَا فَعَلُواْ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ١٣٥

136. Saa nkorofoɔ no akatua ne bɔne fakyɛ a efri wɔn Wura Nyankopɔn hɔ, ɛna ɔsoro Aheman a nsubɔnten nenam asɛɛ; emu na wɔ’bɛtena afe bɔɔ. Akatua pa paa wɔhɔ ma wɔn a wɔ’dii dwuma pa no.

أُوْلَٰٓئِكَ جَزَآؤُهُم مَّغْفِرَةٌ مِّن رَّبِّهِمْ وَجَنَّٰتٌ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا وَنِعْمَ أَجْرُ ٱلْعَٰمِلِينَ ١٣٦

137. Mfatoho anaasɛ asɛm nnahɔɔ (pii) na adi moanim kan atwa mu kɔ; enti montu kwan wɔ asaase no so na monhwɛ sɛdeɛ wɔn a wɔ’poo nokorɛ no awieɛ si wieɛ.

قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِكُمْ سُنَنٌ فَسِيرُواْ فِي ٱلْأَرْضِ فَٱنظُرُواْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُكَذِّبِينَ ١٣٧

138. (Qur’aan) woi yɛ nkyerɛkyerɛmu pefee dema adasamma, na ɛyɛ kwankyerɛ ne afutusɛm dema Nyame-surofoɔ no.

هَٰذَا بَيَانٌ لِّلنَّاسِ وَهُدًى وَمَوْعِظَةٌ لِّلْمُتَّقِينَ ١٣٨

139. Enti mommpa aba, na mommma mowerɛ nso nnho, na mona mo wɔ soɔ (anaasɛ mone nkonimdifoɔ no), sɛ moyɛ agyidiefoɔ ampa a.

وَلَا تَهِنُواْ وَلَا تَحْزَنُواْ وَأَنتُمُ ٱلْأَعْلَوْنَ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ١٣٩

140. Sɛ moapira pira bi (wɔ Uhud koo no mu) a, ampa sɛ nkorɔfoɔ no nso apira saa ara bi pɛn (wɔ Badar koo no mu). Saa ara na Yedi nna no adane-adanee wɔ nnipa ntɛm, sɛdeɛ Nyankopɔn de (bɛyɛ nyinasoɔ) ahunu wɔn a wɔ’gye die, na Obenya mogya ho adansefoɔ afri mo mu. Na Nyankopɔn deɛ Ɔmpɛ abɔneɛfoɔ no asɛm.

إِن يَمْسَسْكُمْ قَرْحٌ فَقَدْ مَسَّ ٱلْقَوْمَ قَرْحٌ مِّثْلُهُۥ وَتِلْكَ ٱلْأَيَّامُ نُدَاوِلُهَا بَيْنَ ٱلنَّاسِ وَلِيَعْلَمَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَيَتَّخِذَ مِنكُمْ شُهَدَآءَ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٤٠

141. Na Nyankopɔn debɛte wɔn a wɔ’agye adie no ho, na W’ayi boniayɛfoɔ no afiri hɔ nkakrankakra.

وَلِيُمَحِّصَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَيَمْحَقَ ٱلْكَٰفِرِينَ ١٤١

142. Enti moadwen yɛ mo sɛ mobɛkɔ soro Aheman no mu wɔ aberɛ a Nyankopɔn nhunuu momu wɔn a wɔ’reko (wɔ ne kwan no soɔ), nhunuu aboterɛfoɔ no?

أَمْ حَسِبْتُمْ أَن تَدْخُلُواْ ٱلْجَنَّةَ وَلَمَّا يَعْلَمِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ جَٰهَدُواْ مِنكُمْ وَيَعْلَمَ ٱلصَّٰبِرِينَ ١٤٢

143. Ampa sɛ, na anka mopɛ owuo no ansa na morebehyia no; ampa sɛ afei deɛ moahu (owuo) no aberɛ a moani tua.

وَلَقَدْ كُنتُمْ تَمَنَّوْنَ ٱلْمَوْتَ مِن قَبْلِ أَن تَلْقَوْهُ فَقَدْ رَأَيْتُمُوهُ وَأَنتُمْ تَنظُرُونَ ١٤٣

144. Muhammad gyinaberɛ ara ne sɛ, ɔyɛ Ɔsomafoɔ. Asomafoɔ no pii na adi n’anim kan atwa mu kɔ. Enti sɛ owu, anaasɛ yeku no a,

وَمَا مُحَمَّدٌ إِلَّا رَسُولٌ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِ ٱلرُّسُلُ أَفَإِيْن مَّاتَ أَوْ قُتِلَ

mobɛdane moho wɔ monantini so (anaa mobegyae Islam asan akɔ moakyi)? Obi a ɔbɛdane ne ho wɔ nenantini soɔ no, ontumi nyɛ Nyankopɔn hwee. Na Nyankopɔn deɛ Ɔbetua wɔn a wɔ'yi (no) ayɛ no (dwumadi pa) no so ka.

ٱنقَلَبۡتُمۡ عَلَىٰٓ أَعۡقَٰبِكُمۡۚ وَمَن يَنقَلِبۡ
عَلَىٰ عَقِبَيۡهِ فَلَن يَضُرَّ ٱللَّهَ شَيۡـٔٗاۗ
وَسَيَجۡزِي ٱللَّهُ ٱلشَّٰكِرِينَ ١٤٤

145. Na ɛmma sɛ ɔkra bi bewu, gyesɛ Nyankopɔn ma ho kwan, (owuo) yɛ berɛ a yahyehyɛ ato hɔ. Obi a ɔpɛ wiase akatua no Yɛ'de ma no, obi a ɔpɛ Daakye akatua no nso Yɛ'de bɛma no, na Y'ebetua wɔn a wɔ'yi (Nyame) ayɛ no ka.

وَمَا كَانَ لِنَفۡسٍ أَن تَمُوتَ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِ
كِتَٰبٗا مُّؤَجَّلٗاۗ وَمَن يُرِدۡ ثَوَابَ ٱلدُّنۡيَا
نُؤۡتِهِۦ مِنۡهَا وَمَن يُرِدۡ ثَوَابَ ٱلۡأٓخِرَةِ
نُؤۡتِهِۦ مِنۡهَاۚ وَسَنَجۡزِي ٱلشَّٰكِرِينَ ١٤٥

146. Nkɔmhyɛfoɔ pii na wɔn ako (wɔ Nyame kwan so) a nwomanimfoɔ Nyame-somfoɔ pii ka wɔn ho. Nanso wɔn ampa aba wɔ deɛ ɛtoo wɔn wɔ Nyame kwan soɔ no ho, na amma wɔn ammrɛ wɔn ho ase nso (amma abɔneɛfoɔ no). Nyankopɔn deɛ Ɔpɛ aboterɛfoɔ anaa wɔn a wɔ'gyina pintinn no asɛm.

وَكَأَيِّن مِّن نَّبِيّٖ قَٰتَلَ مَعَهُۥ رِبِّيُّونَ كَثِيرٞ
فَمَا وَهَنُواْ لِمَآ أَصَابَهُمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ
وَمَا ضَعُفُواْ وَمَا ٱسۡتَكَانُواْۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ
ٱلصَّٰبِرِينَ ١٤٦

147. Wɔn asɛm a wɔ'kaeɛ ara nesɛ: "Ye' Wura Nyankopɔn, fa yɛn bɔne, ne yɛn nyuma a aboro soɔ ne deɛ atɔ sin (ho mfomsoɔ) kyɛ yɛn, na ma yenyina pintinn wɔ yɛn nnan so, na boa yɛn ma yeni boniayɛfoɔ no so nkonim".

وَمَا كَانَ قَوۡلَهُمۡ إِلَّآ أَن قَالُواْ رَبَّنَا ٱغۡفِرۡ
لَنَا ذُنُوبَنَا وَإِسۡرَافَنَا فِيٓ أَمۡرِنَا وَثَبِّتۡ
أَقۡدَامَنَا وَٱنصُرۡنَا عَلَى ٱلۡقَوۡمِ
ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٤٧

148. Enti Nyankopɔn maa wɔn wiase yi mu akatua ne Daakye no nso akatua pa paa no nso. Onyankopɔn deɛ Ɔpɛ ayɛmyɛfoɔ no asɛm.

فَـَٔاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ ثَوَابَ ٱلدُّنۡيَا وَحُسۡنَ ثَوَابِ
ٱلۡأٓخِرَةِۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٤٨

149. Mo a moagye adie, sɛ moyɛ sotie ma wɔn a w'apo nokorɛ no a wɔ'bɛma moasan moakyi abɛfa monantin so na moadane moho aberɛ agu.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن تُطِيعُواْ ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ يَرُدُّوكُمۡ عَلَىٰٓ أَعۡقَٰبِكُمۡ
فَتَنقَلِبُواْ خَٰسِرِينَ ١٤٩

150. Aane, Nyankopɔn ne mo Kyitaafoɔ, na Ɔne Ɔboafoɔ papa a Ɔkyɛn aboafoɔ nyinaa.

بَلِ ٱللَّهُ مَوۡلَىٰكُمۡۖ وَهُوَ خَيۡرُ ٱلنَّٰصِرِينَ ١٥٠

151. Yɛ'bɛbɔ ehuu agu wɔn a wɔ'po nokorɛ no akoma mu, ɛnam deɛ wɔ'de bata Nyankopɔn ho a yensianee nyinasoɔ anaa tumi biara (maa wɔn) wɔ ho no nti. Wɔn fie ne Amanehunu gyem, na ɛhɔ yɛ efie bɔne paa ma abɔneɛfoɔ no.

سَنُلۡقِي فِي قُلُوبِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
ٱلرُّعۡبَ بِمَآ أَشۡرَكُواْ بِٱللَّهِ مَا لَمۡ يُنَزِّلۡ
بِهِۦ سُلۡطَٰنٗاۖ وَمَأۡوَىٰهُمُ ٱلنَّارُۖ وَبِئۡسَ
مَثۡوَى ٱلظَّٰلِمِينَ ١٥١

152. Ampa sɛ, Nyankopɔn dii Ne bɔhyɛ so maa mo, ɛberɛ a N'akwamma mu no mokunkum (abosomsomfoɔ no) kɔpem sɛ mogooeɛ, na mogyee akyinnye wɔ nhyehyɛɛ (anaa dwumadie) no ho, na moyɛɛ ho asoɔden wɔ

وَلَقَدۡ صَدَقَكُمُ ٱللَّهُ وَعۡدَهُۥٓ إِذۡ
تَحُسُّونَهُم بِإِذۡنِهِۦۖ حَتَّىٰٓ إِذَا فَشِلۡتُمۡ
وَتَنَٰزَعۡتُمۡ فِي ٱلۡأَمۡرِ وَعَصَيۡتُم مِّنۢ

akyire yi a Nyankopɔn de adeɛ a na anka mopɛ no kyerɛɛ mo. Momu bi wɔhɔ a na wɔ'pɛ wiase, ɛna na momu bi nso pɛ Daakye no. Afei Ɔdanee mo firii wɔn so sɛdeɛ Ɔbɛsɔ mo ahwɛ; na ampa sɛ Ɔde (mo mfomsoɔ no) afri mo. Nyankopɔn adom a ɛwɔ agyidiefoɔ no soɔ no so paa.

بَعْدِ مَآ أَرَىٰكُم مَّا تُحِبُّونَۚ مِنكُم مَّن
يُرِيدُ ٱلدُّنْيَا وَمِنكُم مَّن يُرِيدُ ٱلْـَٔاخِرَةَۚ
ثُمَّ صَرَفَكُمْ عَنْهُمْ لِيَبْتَلِيَكُمْۖ وَلَقَدْ
عَفَا عَنكُمْۗ وَٱللَّهُ ذُو فَضْلٍ عَلَى
ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٥٢﴾

---

153. Monkae ɛberɛ a na moredwane kɔ (bepɔ no) soro no a moantwa moani anhwɛ obiara mpo, wɔ ɛberɛ a na Ɔsomafoɔ no wɔ moakyi retea mu frɛ mo no; ɛhɔ na Nyankopɔn de awerɛhoɔ foaa awerɛhoɔ so detuaa moka, sɛdeɛ monni awerɛhoɔ (pii) wɔ deɛ ahwere mo anaasɛ deɛ ato mo no ho. Na Nyankopɔn ne dwuma a modie no ho Amanebɔfoɔ.

إِذْ تُصْعِدُونَ وَلَا تَلْوُۥنَ عَلَىٰٓ أَحَدٍ
وَٱلرَّسُولُ يَدْعُوكُمْ فِىٓ أُخْرَىٰكُمْ
فَأَثَٰبَكُمْ غَمًّۢا بِغَمٍّ لِّكَيْلَا
تَحْزَنُوا۟ عَلَىٰ مَا فَاتَكُمْ وَلَا مَآ
أَصَٰبَكُمْۗ وَٱللَّهُ خَبِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ
﴿١٥٣﴾

---

154. Afei awerɛhoɔ no akyiri no Osianee awerɛkyekyerɛ baa mo so maa momu fekuo bi ani kumui, aberɛ nso a na fekuo bi nso wɔn nkwa (ho asɛm) na na ehia wɔn, maa wɔ'dwene Nyankopɔn ho abagyimifoɔ adwen a ɛmfata. Deɛ na wɔ'reka ne sɛ: "Enti yɛwɔ ano bi wɔ dwumadie yi mu anaa? (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Dwumadie no nyinaa wɔ Nyankopɔn." Wɔ'de nsɛm bi sie wɔ wɔn akoma mu a wɔ'nna no adi nkyerɛ woɔ. Deɛ wɔ'ka ne sɛ. "Sɛ yɛ wɔ ano bi wɔ dwumadie yi mu a anka yammɛ kunkum yɛn wɔ ha". Ka sɛ: "Sɛ mowɔ moafie mu mpo a anka wɔn a yahyehyɛ ama wɔn sɛ yɛbeku wɔn no bepue akɔ bea a wɔ'bewu ada hɔ. Nyankopɔn (maa no baa saa) sɛ Ɔde bɛsɔ deɛ ɛwɔ moakoma mu no ahwɛ, na W'ate deɛ ɛwɔ moakoma mu no ho. Na Nyankopɔn ne deɛ ɛwɔ akoma mu no ho Nimdefoɔ.

ثُمَّ أَنزَلَ عَلَيْكُم مِّنۢ بَعْدِ ٱلْغَمِّ أَمَنَةً
نُّعَاسًا يَغْشَىٰ طَآئِفَةً مِّنكُمْۖ وَطَآئِفَةٌ
قَدْ أَهَمَّتْهُمْ أَنفُسُهُمْ يَظُنُّونَ بِٱللَّهِ
غَيْرَ ٱلْحَقِّ ظَنَّ ٱلْجَٰهِلِيَّةِۖ يَقُولُونَ هَل
لَّنَا مِنَ ٱلْأَمْرِ مِن شَىْءٍۗ قُلْ إِنَّ ٱلْأَمْرَ
كُلَّهُۥ لِلَّهِۗ يُخْفُونَ فِىٓ أَنفُسِهِم مَّا لَا
يُبْدُونَ لَكَۖ يَقُولُونَ لَوْ كَانَ لَنَا مِنَ
ٱلْأَمْرِ شَىْءٌ مَّا قُتِلْنَا هَٰهُنَاۗ قُل لَّوْ
كُنتُمْ فِى بُيُوتِكُمْ لَبَرَزَ ٱلَّذِينَ كُتِبَ
عَلَيْهِمُ ٱلْقَتْلُ إِلَىٰ مَضَاجِعِهِمْۖ
وَلِيَبْتَلِىَ ٱللَّهُ مَا فِى صُدُورِكُمْ
وَلِيُمَحِّصَ مَا فِى قُلُوبِكُمْۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ
بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿١٥٤﴾

---

155. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔn wɔ mo mu a wɔ'danee wɔn akyi maeɛ wɔ da no a ɛdɔm mmienu no hyiaeɛ no, ɔbonsam na ɔmaa wɔn watriiɛ, ɛnam dwuma bi a wɔ'diiɛ ho nti. Nanso Nyankopɔn de wɔn mfomsoɔ afri wɔn. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, na Ɔne Ntoboaseɛ Hene.

إِنَّ ٱلَّذِينَ تَوَلَّوْا۟ مِنكُمْ يَوْمَ ٱلْتَقَى
ٱلْجَمْعَانِ إِنَّمَا ٱسْتَزَلَّهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ
بِبَعْضِ مَا كَسَبُوا۟ۖ وَلَقَدْ عَفَا ٱللَّهُ
عَنْهُمْۗ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿١٥٥﴾

156. Mo a moagye adie, monhwɛ na moankɔyɛ sɛ boniayɛfoɔ no a wɔ'ka kyerɛɛ wɔn nuanom ɛberɛ a wɔ'tuu kwan wɔ asaase no so (na wɔ'kɔ wuiɛ), anaasɛ wɔ'kɔɔ ɛsa (na wɔ'wuiɛ) no sɛ: "Sɛ anka wɔn wɔ yɛn hɔ a, anka wɔn annwu anaasɛ anka yannku wɔn no". Nyankopɔn yɛɛ no sɛdeɛ wɔ'bedi (wɔn awufoɔ no ho) yaw kɛse wɔ wɔn akoma mu. Nyankopɔn na Ɔma nkwa ɛna okum. Nyankopɔn deɛ N'ani tua dwuma a modie biara.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ وَقَالُوا۟ لِإِخْوَٰنِهِمْ إِذَا ضَرَبُوا۟ فِى
ٱلْأَرْضِ أَوْ كَانُوا۟ غُزًّى لَّوْ كَانُوا۟ عِندَنَا
مَا مَاتُوا۟ وَمَا قُتِلُوا۟ لِيَجْعَلَ ٱللَّهُ ذَٰلِكَ
حَسْرَةً فِى قُلُوبِهِمْ ۗ وَٱللَّهُ يُحْىِۦ
وَيُمِيتُ ۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١٥٦﴾

157. Nasɛ yeku mo anaa mowu wɔ Nyankopɔn kwan so a nokorɛ sɛ, bɔnefakyɛ ne ahummɔborɔ a efri Nyankopɔn hɔ no yɛ paa kyɛn (wiase ahonyadeɛ) no a wɔ'reboaboa ano no.

وَلَئِن قُتِلْتُمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ أَوْ مُتُّمْ
لَمَغْفِرَةٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَحْمَةٌ خَيْرٌ مِّمَّا
يَجْمَعُونَ ﴿١٥٧﴾

158. Na sɛ mowu, anaasɛ yeku mo a, Nyankopɔn hɔ na mobehyia.

وَلَئِن مُّتُّمْ أَوْ قُتِلْتُمْ لَإِلَى ٱللَّهِ تُحْشَرُونَ
﴿١٥٨﴾

159. Ahummɔborɔ a efri Nyankopɔn hɔ no bi ne sɛ, wone wɔn adi no yie wɔ abodweɛ mu, nasɛ woyɛɛ wensee maa akoma yɛɛ dendeenden a anka wɔn a wɔ'atwa woho ahyia no gu gyaa wo. Enti fafri wɔn, na srɛ bɔnefakyɛ ma wɔn, na wone wɔn mmom mfa adwen wɔ dwumadie no ho. Nasɛ wode botae bi si w'ani so a, fa woho to Nyankopɔn so.

فَبِمَا رَحْمَةٍ مِّنَ ٱللَّهِ لِنتَ لَهُمْ ۖ وَلَوْ
كُنتَ فَظًّا غَلِيظَ ٱلْقَلْبِ لَٱنفَضُّوا۟
مِنْ حَوْلِكَ ۖ فَٱعْفُ عَنْهُمْ وَٱسْتَغْفِرْ
لَهُمْ وَشَاوِرْهُمْ فِى ٱلْأَمْرِ ۖ فَإِذَا عَزَمْتَ
فَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ
ٱلْمُتَوَكِّلِينَ ﴿١٥٩﴾

160. Sɛ Nyankopɔn boa mo a, obiara ntumi nni moso nkonim, nasɛ Ɔpa moakyi a ɛneɛ Ɔno N'akyi hwan na ɔbɛboa mo? Enti agyidiefoɔ no mfa wɔn ho nto Nyankopɔn so.

إِن يَنصُرْكُمُ ٱللَّهُ فَلَا غَالِبَ لَكُمْ ۖ
وَإِن يَخْذُلْكُمْ فَمَن ذَا ٱلَّذِى
يَنصُرُكُم مِّنۢ بَعْدِهِۦ ۗ وَعَلَى ٱللَّهِ
فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿١٦٠﴾

161. Ɛmma sɛ Nkɔmhyɛni bi begu neho fi; enti obi a obegu neho fii no, ɔde adeɛ a oguu neho fii wɔ ho no bɛba wɔ Wusɔreɛ da no. Afei ɔkra biara nsa bɛka dwuma a odiiɛ so akatua pɛpɛɛpɛ, na yennsisi wɔn.

وَمَا كَانَ لِنَبِىٍّ أَن يَغُلَّ ۚ وَمَن يَغْلُلْ يَأْتِ
بِمَا غَلَّ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ ۚ ثُمَّ تُوَفَّىٰ كُلُّ
نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١٦١﴾

162. Obi a odi Nyankopɔn apɛdeɛ akyi no, enti (saa nipa no) tesɛ obia ɔtwe Nyankopɔn hɔ abufuo ba neho soɔ na n'asetena mu ne Amanehunu gyem? Nkyi bɔne paa ne hɔ.

أَفَمَنِ ٱتَّبَعَ رِضْوَٰنَ ٱللَّهِ كَمَنۢ بَآءَ
بِسَخَطٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَمَأْوَىٰهُ جَهَنَّمُ ۚ
وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿١٦٢﴾

163. Wɔn gyinaberɛ (bɔ abira wɔ) Nyankopɔn anim. Nyankopɔn ani tua dwuma a wɔ'die nyinaa.

هُمْ دَرَجَـٰتٌ عِندَ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِمَا
يَعْمَلُونَ ﴿١٦٣﴾

164. Ampa sɛ Nyankopɔn de adom (kɛse) adom agyidiefoɔ no, sɛ W'ayi Ɔsomafoɔ a ɔfri wɔn mu aba wɔn hɔ, ma ɔrekenkan Nensɛm kyerɛ wɔn, na ɔrete wɔn ho (firi abosomsom fii ho), san kyerɛ wɔn Nwoma no ne Nyansa no, aberɛ a anka kanee no na wɔn wɔ ɔyera pefee paa mu.

لَقَدۡ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ إِذۡ بَعَثَ فِيهِمۡ رَسُولٗا مِّنۡ أَنفُسِهِمۡ يَتۡلُواْ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتِهِۦ وَيُزَكِّيهِمۡ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَإِن كَانُواْ مِن قَبۡلُ لَفِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ١٦٤

165. Ɛdeɛn nti na ɛberɛ biara a mmusuo bi bɛto mo no, moka sɛ: "Woi fri hen?" (Mmusuo a ɛtoo mo wɔ Uhud koo no mu no), mode nesɛso mmienu adi (Quraishfoɔ no wɔ Badar koo no mu pɛn). Ka sɛ: "(Mmusuo a ato mo no) fri mo ara. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn wɔ tumi wɔ biribiara so.

أَوَلَمَّآ أَصَٰبَتۡكُم مُّصِيبَةٞ قَدۡ أَصَبۡتُم مِّثۡلَيۡهَا قُلۡتُمۡ أَنَّىٰ هَٰذَاۖ قُلۡ هُوَ مِنۡ عِندِ أَنفُسِكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١٦٥

166. Deɛ ɛtoo mo wɔ ɛda no a ɛdɔm mmienu no hyiaeɛ no yɛ Nyankopɔn akwamma mu, sɛdeɛ (Ɔbɛgyina so) de ahunu agyidiefoɔ no-

وَمَآ أَصَٰبَكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡتَقَى ٱلۡجَمۡعَانِ فَبِإِذۡنِ ٱللَّهِ وَلِيَعۡلَمَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٦٦

167. Na Ɔde behu wɔn a wɔ'yɛ nkɔnkɔnsafoɔ no. Yɛka kyerɛɛ (nkɔnkɔnsafoɔ no) sɛ: "Momra mɛko wɔ Nyankopɔn kwan no so, anaasɛ momɔ (mokuro Madina) ho ban (mfiri Atamfoɔ nsam). Asɛm a wɔ'kaeɛ ne sɛ: "Sɛ yenim sɛ ɔkoo nti a, anka yedii mo akyi. Saa da no na boniayɛ (kaafir) bɛn wɔn kyɛn gyidie. Wɔ'de wɔn ano ka deɛ enni wɔn akoma mu. Onyankopɔn Nim deɛ wɔ'de suma (wɔ wɔn akoma mu) no.

وَلِيَعۡلَمَ ٱلَّذِينَ نَافَقُواْۚ وَقِيلَ لَهُمۡ تَعَالَوۡاْ قَٰتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أَوِ ٱدۡفَعُواْۖ قَالُواْ لَوۡ نَعۡلَمُ قِتَالٗا لَّٱتَّبَعۡنَٰكُمۡۗ هُمۡ لِلۡكُفۡرِ يَوۡمَئِذٍ أَقۡرَبُ مِنۡهُمۡ لِلۡإِيمَٰنِۚ يَقُولُونَ بِأَفۡوَٰهِهِم مَّا لَيۡسَ فِي قُلُوبِهِمۡۚ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا يَكۡتُمُونَ ١٦٧

168. Wɔn a wɔ'tenaa (fie na w'ankɔ ɔkoo no bie) na wɔ'ka faa wɔn nuanom (a yaku wɔn) no ho sɛ: "Sɛ motiee yɛn a, anka yanku mo no", (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Ɛneɛ moma owuo mpare mo, sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a".

ٱلَّذِينَ قَالُواْ لِإِخۡوَٰنِهِمۡ وَقَعَدُواْ لَوۡ أَطَاعُونَا مَا قُتِلُواْۗ قُلۡ فَٱدۡرَءُواْ عَنۡ أَنفُسِكُمُ ٱلۡمَوۡتَ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١٦٨

169. Ɛmma moadwen nnyɛ mo sɛ wɔn a yaku wɔn wɔ Nyankopɔn kwan soɔ no awuwu. Daabi, wɔ'te ase wɔ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ a yɛbɔ wɔn akɔnhoma.

وَلَا تَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ قُتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أَمۡوَٰتَۢاۚ بَلۡ أَحۡيَآءٌ عِندَ رَبِّهِمۡ يُرۡزَقُونَ ١٦٩

170. Wɔn ani agye deɛ Nyankopɔn firi N'adom mu de ama wɔn no ho; na wɔn anigye nso ma wɔn a wɔn wɔ wɔn akyi a wɔ'nnya (nwuu sɛ mogya ho adansefoɔ) mɛkaa wɔn ho (na wɔ'reko Nyame kwan soɔ no sɛ: "(Sɛ wɔn wu a) ehu biara mma wɔn so, na wɔn werɛ nso nnho".

فَرِحِينَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦ وَيَسۡتَبۡشِرُونَ بِٱلَّذِينَ لَمۡ يَلۡحَقُواْ بِهِم مِّنۡ خَلۡفِهِمۡ أَلَّا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ١٧٠

171. Wɔn ani agye akyɛdeɛ ne adom a efiri Nyankopɔn hɔ no ho. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn mma agyidiefoɔ no akatua nnyɛ kwa da.

يَسۡتَبۡشِرُونَ بِنِعۡمَةٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَضۡلٖ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٧١

| | |
|---|---|
| 172. Wɔn a pira a ɛtoo wɔn no akyi wɔ'gyee Nyankopɔn ne Ɔsomafoɔ no (frɛ) soɔ no. Wɔn a wɔ'yɛɛ papa wɔ wɔn mu na wɔ'suroo Nyame no, wɔn wɔ akatua kɛseɛ paa. | ٱلَّذِينَ ٱسْتَجَابُوا۟ لِلَّهِ وَٱلرَّسُولِ مِنۢ بَعْدِ مَآ أَصَابَهُمُ ٱلْقَرْحُ ۚ لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا۟ مِنْهُمْ وَٱتَّقَوْا۟ أَجْرٌ عَظِيمٌ ١٧٢ |
| 173. Wɔn a amanfoɔ bi ka kyerɛɛ wɔn sɛ: "Nokorɛ sɛ, nnipa bi (Quaraishfoɔ) aboa ɛdom (kɛseɛ) bi ano (rebɛko) atia mo, enti monsuro wɔn. Nanso (saa ahunahuna yi) maa gyidie foforɔ bɛkaa wɔn gyidie ho, na wɔ'kaa sɛ Onyankopɔn som bo ma yɛn, na Ɔne Okyitaafoɔ papa paa no. | ٱلَّذِينَ قَالَ لَهُمُ ٱلنَّاسُ إِنَّ ٱلنَّاسَ قَدْ جَمَعُوا۟ لَكُمْ فَٱخْشَوْهُمْ فَزَادَهُمْ إِيمَٰنًا وَقَالُوا۟ حَسْبُنَا ٱللَّهُ وَنِعْمَ ٱلْوَكِيلُ ١٧٣ |
| 174. Enti wɔ'de adom ne akyɛdeɛ a efri Nyankopɔn hɔ na ɛsan baeɛ, na bɔne biara anto wɔn, efirisɛ wɔ'dii Nyankopɔn apɛdeɛ no so. Onyankopɔn na adom kɛseɛ yɛ Nedea. | فَٱنقَلَبُوا۟ بِنِعْمَةٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَضْلٍ لَّمْ يَمْسَسْهُمْ سُوٓءٌ وَٱتَّبَعُوا۟ رِضْوَٰنَ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ ذُو فَضْلٍ عَظِيمٍ ١٧٤ |
| 175. Ɛyɛ ɔbonsam na ɔrehunahuna n'akyitaafoɔ no, enti monhwɛ na moansuro wɔn, na monsuro Me, sɛ moyɛ agyidiefoɔ ampa a. | إِنَّمَا ذَٰلِكُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ يُخَوِّفُ أَوْلِيَآءَهُۥ فَلَا تَخَافُوهُمْ وَخَافُونِ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ١٧٥ |
| 176. (Nkɔmhyɛni), ɛmma wɔn a wɔ'pere wɔn ho kɔ (kaafir) boniayɛ mu no asɛm nnyɛ wo awerɛho. Nokorɛ sɛ, wɔ'nntumi nyɛ Nyankopɔn hwee. Nyankopɔn mpɛ sɛ Ɔma wɔn kyɛfa wɔ Daakye no mu. Wɔn wɔ asotwee kɛseɛ paa (da hɔ). | وَلَا يَحْزُنكَ ٱلَّذِينَ يُسَٰرِعُونَ فِى ٱلْكُفْرِ ۚ إِنَّهُمْ لَن يَضُرُّوا۟ ٱللَّهَ شَيْـًٔا ۗ يُرِيدُ ٱللَّهُ أَلَّا يَجْعَلَ لَهُمْ حَظًّا فِى ٱلْءَاخِرَةِ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٧٦ |
| 177. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔ'de gyidie kɔtɔ boniayɛ no, wɔ'ntumi nha Nyankopɔn wɔ kwan biara so, na mmom wɔn wɔ asotwee a ɛyɛ ya paa (da hɔ). | إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱشْتَرَوُا۟ ٱلْكُفْرَ بِٱلْإِيمَٰنِ لَن يَضُرُّوا۟ ٱللَّهَ شَيْـًٔا ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٧٧ |
| 178. Ɛmma wɔn a wɔ'po nokorɛ no adwen nnyɛ wɔn sɛ ntoboaseɛ a Y'anya ama wɔn no yɛ ma wɔn. Y'ato Yɛ'boase na ama wɔn sɛdeɛ wɔn bɔne bɛdɔɔso. Na mmom wɔn wɔ animguaseɛ asotwee (da hɔ). | وَلَا يَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَنَّمَا نُمْلِى لَهُمْ خَيْرٌ لِّأَنفُسِهِمْ ۚ إِنَّمَا نُمْلِى لَهُمْ لِيَزْدَادُوٓا۟ إِثْمًا ۚ وَلَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ ١٧٨ |
| 179. Ɛmma sɛ Nyankopɔn bɛgya agyidiefoɔ no wɔ tebea a mowɔ mu no mu saa ara, na mmom gyesɛ ɔsa mu yi bɔne no firi papa no mu; ɛmma nso sɛ Nyankopɔn beyi asumasɛm no adi akyerɛ mo, na mmom Nyankopɔn yi N'asomafoɔ no mu nea Ɔpɛ. Enti monye Nyankopɔn ne N'asomafoɔ no ni. Sɛ mogye di, na mosuro Nyame a mobenya akatua kɛseɛ paa. | مَّا كَانَ ٱللَّهُ لِيَذَرَ ٱلْمُؤْمِنِينَ عَلَىٰ مَآ أَنتُمْ عَلَيْهِ حَتَّىٰ يَمِيزَ ٱلْخَبِيثَ مِنَ ٱلطَّيِّبِ ۗ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُطْلِعَكُمْ عَلَى ٱلْغَيْبِ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَجْتَبِى مِن رُّسُلِهِۦ مَن يَشَآءُ ۖ فَـَٔامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ ۚ وَإِن تُؤْمِنُوا۟ وَتَتَّقُوا۟ فَلَكُمْ أَجْرٌ عَظِيمٌ ١٧٩ |

180. Ɛmma wɔn a wɔ'yɛ pɛpɛɛ (anaasɛ wɔbɔ ayɛmuɔnyono) wɔ deɛ Nyankopɔn firi N'adom mu de ama wɔn no ho no adwen nnyɛ wɔn sɛ (pɛpɛɛ no) yɛ ma wɔn. Daabi, ɛyɛ bɔne ma wɔn. Yɛ'de deɛ wɔ'yɛɛ ho pɛpɛɛ no bɛsɛn wɔn kɔn mu wɔ Wusɔreɛ da. Nyankopɔn na ɔsoro ne asaase so adedie nyinaa yɛ Nedea; Onyankopɔn ne dwuma a modie nyinaa ho amanebɔ Wura.

وَلَا يَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ يَبۡخَلُونَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمُ
ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦ هُوَ خَيۡرٗا لَّهُمۖ بَلۡ
هُوَ شَرّٞ لَّهُمۡۖ سَيُطَوَّقُونَ مَا بَخِلُواْ بِهِۦ
يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ وَلِلَّهِ مِيرَٰثُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ١٨٠

181. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ate wɔn a wɔ'ka sɛ Nyankopɔn yɛ ohiani na yɛn ne adefoɔ no asɛm no; Yɛ'bɛtwerɛ deɛ wɔ'ka no, ne Nkɔmhyɛfoɔ a wɔ'nam kwan bɔne so kunkum wɔn no. (Atemmuda no) Yɛ'bɛka akyerɛ wɔn sɛ monka ɔhyeɛ asotwee no nhwɛ.

لَّقَدۡ سَمِعَ ٱللَّهُ قَوۡلَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ
فَقِيرٞ وَنَحۡنُ أَغۡنِيَآءُۘ سَنَكۡتُبُ مَا
قَالُواْ وَقَتۡلَهُمُ ٱلۡأَنۢبِيَآءَ بِغَيۡرِ حَقّٖ
وَنَقُولُ ذُوقُواْ عَذَابَ ٱلۡحَرِيقِ ١٨١

182. Ɛnam dwuma a monsa adi ato moanim no ho nti. Onyankopɔn deɛ Onsisi Nenkoa.

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيكُمۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ
لَيۡسَ بِظَلَّامٖ لِّلۡعَبِيدِ ١٨٢

183. Wɔn a wɔ'ka sɛ Nyankopɔn ne yɛn ahyɛ bɔ sɛ yɛnnye ɔsomafoɔ biara nni gyesɛ ɔde afɔrebɔdeɛ a yɛde ogya hyeɛ ba ansa. Ka sɛ: "Asomafoɔ bi dii m'anim kan de nyinasoɔ ne nkyerɛkyerɛmu pefee ne deɛ moreka yi brɛɛ mo, na afei ɛdeɛn nti na mokunkum wɔn, sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a?"

ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ عَهِدَ إِلَيۡنَآ أَلَّا
نُؤۡمِنَ لِرَسُولٍ حَتَّىٰ يَأۡتِيَنَا بِقُرۡبَانٖ
تَأۡكُلُهُ ٱلنَّارُۗ قُلۡ قَدۡ جَآءَكُمۡ رُسُلٞ مِّن
قَبۡلِي بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَبِٱلَّذِي قُلۡتُمۡ فَلِمَ
قَتَلۡتُمُوهُمۡ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١٨٣

184. (Nkɔmhyɛni), sɛ wɔ'bu wo ɔtorofoɔ a, saa ara na wɔ'buu asomafoɔ a wɔ'dii w'anim kan no atorofoɔ. Asomafoɔ no de nyinasoɔ ne nkyerɛkyerɛmu pefee ne Nyamesɛm ne Nwoma pefee no bae.

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقَدۡ كُذِّبَ رُسُلٞ مِّن
قَبۡلِكَ جَآءُو بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَٱلزُّبُرِ
وَٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُنِيرِ ١٨٤

185. Ɔkra biara bɛka owuo ahwɛ, na yɛbetua mo ka pɛpɛɛpɛ wɔ Owu sɔreɛ da no. Na obi a yɛbɛma no ne Amane-hunu gya no ntɛm kwan aware, na yɛde no bɛkɔ Soro Aheman no mu no, nokorɛ sɛ na w'adi nkonim. Wiase asetena yi mu anigyeɛ nyɛ hwee na mmom ɛyɛ nnaadaa.

كُلُّ نَفۡسٖ ذَآئِقَةُ ٱلۡمَوۡتِۗ وَإِنَّمَا تُوَفَّوۡنَ
أُجُورَكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۖ فَمَن زُحۡزِحَ
عَنِ ٱلنَّارِ وَأُدۡخِلَ ٱلۡجَنَّةَ فَقَدۡ فَازَۗ وَمَا
ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَآ إِلَّا مَتَٰعُ ٱلۡغُرُورِ ١٨٥

186. Ampa sɛ Yɛ'de mosika (anaa moagyapadeɛ) ne mo nipadua bɛsɔ mo ahwɛ. Mobɛte atɛm didie pii nso afiri wɔn a yama wɔn Nyamesom ho Nwoma no a wɔ'dii moanim kan no, ne wɔn a wɔ'som abosom no hɔ. Sɛ monya abotərɛ na moyɛ ahwɛyie, suro Nyame a nokorɛ sɛ, ɛno ne dwumadie no nyinaa botaeɛ.

لَتُبۡلَوُنَّ فِيٓ أَمۡوَٰلِكُمۡ وَأَنفُسِكُمۡ
وَلَتَسۡمَعُنَّ مِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ
مِن قَبۡلِكُمۡ وَمِنَ ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُوٓاْ أَذٗى
كَثِيرٗاۚ وَإِن تَصۡبِرُواْ وَتَتَّقُواْ فَإِنَّ ذَٰلِكَ
مِنۡ عَزۡمِ ٱلۡأُمُورِ ١٨٦

| | |
|---|---|
| 187. Kae ɛberɛ a Nyankopɔn gyee apam firii wɔn a yama wɔn Nyamesom ho Nwoma no hɔ sɛ: “Mona (Nwoma no mu nsɛm no) adi (nkyerɛ amanfoɔ), na monhwɛ yie na moanfa ansuma”. Nanso wɔ’to twenee wɔ wɔn akyi, na wɔ’tɔnee ɛnam sika karaa bi nti. Adwadi bɔne paa na wɔn adie no. | وَإِذْ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ<br>لَتُبَيِّنُنَّهُۥ لِلنَّاسِ وَلَا تَكْتُمُونَهُۥ فَنَبَذُوهُ<br>وَرَآءَ ظُهُورِهِمْ وَٱشْتَرَوْا۟ بِهِۦ ثَمَنًا قَلِيلًا ۖ<br>فَبِئْسَ مَا يَشْتَرُونَ ١٨٧ |
| 188. Ɛmma moadwen nyɛ mo sɛ, wɔn a wɔ’de deɛ wɔn ayɛ tu wɔn ho, na wɔ’pɛ sɛ yɛkamfo wɔn wɔ adeɛ a wɔn nyɔeɛ ho no benya wɔn ho afa adi afiri asotwee no mu, na mmom wɔn wɔ asotwee a ɛyɛ ya paa. | لَا تَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ يَفْرَحُونَ بِمَآ أَتَوا۟<br>وَّيُحِبُّونَ أَن يُحْمَدُوا۟ بِمَا لَمْ يَفْعَلُوا۟<br>فَلَا تَحْسَبَنَّهُم بِمَفَازَةٍ مِّنَ<br>ٱلْعَذَابِ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٨٨ |
| 189. Ɔsoro ne asaase so ahennie nyinaa wɔ Nyankopɔn. Onyankopɔn na ɔwɔ biribiara so tumi. | وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَٱللَّهُ<br>عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ١٨٩ |
| 190. Nokorɛ sɛ, nsɛnkyerɛnee wɔ ɔsoro ne asaase mmɔeɛ, ne adesaeɛ ne adekyeɛ a ɛbɔ abira no mu dema nnipa mu mmadwemmafoɔ no. | إِنَّ فِى خَلْقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَٱخْتِلَٰفِ<br>ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ لَءَايَٰتٍ لِّأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ ١٩٠ |
| 191. Wɔn a, sɛ wɔ’gyina hɔ o, anaasɛ wɔ’te hɔ o, anaasɛ wɔ’da wɔn nkyɛn mu mpo o, wɔ’kae Nyankopɔn na wɔ’dwendwen ɔsoro ne asaase mmɔeɛ ho (ka sɛ): “Ye’Wura Nyankopɔn, W’ammɔ woi nom (nyinaa) kwa. Kronkron Hene ne Wo (Awurade)! (Yɛsrɛ Wo sɛ): Bɔ yɛn ho ban fri Ogya no amanehunu no mu. | ٱلَّذِينَ يَذْكُرُونَ ٱللَّهَ قِيَٰمًا وَقُعُودًا وَعَلَىٰ<br>جُنُوبِهِمْ وَيَتَفَكَّرُونَ فِى خَلْقِ<br>ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ رَبَّنَا مَا خَلَقْتَ<br>هَٰذَا بَٰطِلًا سُبْحَٰنَكَ فَقِنَا عَذَابَ<br>ٱلنَّارِ ١٩١ |
| 192. Ye’Wura Nyankopɔn, nokorɛ sɛ, obi a Wode no bewura Amanehunu gya no mu no deɛ ampa sɛ na wagu n’anim ase. Na abɔnneɛfoɔ no deɛ wɔ’nnya aboafoɔ. | رَبَّنَآ إِنَّكَ مَن تُدْخِلِ ٱلنَّارَ فَقَدْ<br>أَخْزَيْتَهُۥ ۖ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ ١٩٢ |
| 193. Ye’Wura Nyankopɔn, nokorɛ sɛ yɛ’deɛ yɛtee sɛ ɔfrɛfrɛni bi refrɛ (amanfoɔ) akɔ gyidie no mu sɛ: “Monye mo Wura Nyankopɔn ni, ɛna yɛ’gye diiɛ. Ye’Wura Nyankopɔn, enti fa yɛn bɔne kyɛ yɛn, na pepa yɛn mfomsoɔ fri yɛn so, na ma yɛnwu nkɔka apapafoɔ no ho. | رَّبَّنَآ إِنَّنَا سَمِعْنَا مُنَادِيًا يُنَادِى لِلْإِيمَٰنِ<br>أَنْ ءَامِنُوا۟ بِرَبِّكُمْ فَـَٔامَنَّا ۚ رَبَّنَا فَٱغْفِرْ<br>لَنَا ذُنُوبَنَا وَكَفِّرْ عَنَّا سَيِّـَٔاتِنَا وَتَوَفَّنَا<br>مَعَ ٱلْأَبْرَارِ ١٩٣ |
| 194. Ye’Wura Nyankopɔn, fa deɛ wonam W’asomafoɔ no so ahyɛ yɛn ho bɔ no nso ma yɛn, na enngu y’anim ase wɔ Wusɔreɛ da no. Nokorɛ sɛ, Wommu Wo bɔhyɛ so”. | رَبَّنَا وَءَاتِنَا مَا وَعَدتَّنَا عَلَىٰ رُسُلِكَ<br>وَلَا تُخْزِنَا يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ إِنَّكَ لَا<br>تُخْلِفُ ٱلْمِيعَادَ ١٩٤ |
| 195. Enti wɔn Wura Nyankopɔn gyee wɔn (mpaebɔ no) so sɛ: “Memma momu biara a odii dwuma bi adwuma nnyɛ kwa, (sɛ saa nipa | فَٱسْتَجَابَ لَهُمْ رَبُّهُمْ أَنِّى لَآ أُضِيعُ عَمَلَ<br>عَٰمِلٍ مِّنكُم مِّن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَىٰ ۖ |

| | |
|---|---|
| no yɛ) barima anaasɛ ɔbaa, mofri moho-moho mu. Enti wɔn a w'atu amantuo na yatu wɔn afiri wɔn afie mu, na yɛretan wɔn ani wɔ Mekwan soɔ, na wɔ'reko na yɛreku wɔn no, Mɛpepa wɔn bɔne afri wɔn so, na Mede wɔn awura Soro Aheman a nsubɔnten nenam aseɛ no mu. (Woi yɛ) akatua a efiri Nyankopɔn hɔ. Onyankopɔn hɔ na akatua pa paa no wɔ. | بَعۡضُكُم مِّنۢ بَعۡضٖۖ فَٱلَّذِينَ هَاجَرُواْ وَأُخۡرِجُواْ مِن دِيَٰرِهِمۡ وَأُوذُواْ فِي سَبِيلِي وَقَٰتَلُواْ وَقُتِلُواْ لَأُكَفِّرَنَّ عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ وَلَأُدۡخِلَنَّهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ ثَوَابٗا مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِۚ وَٱللَّهُ عِندَهُۥ حُسۡنُ ٱلثَّوَابِ ١٩٥ |
| 196. Ɛmma wɔn a wɔ'po nokorɛ no akɔneaba (ne tumi) a wɔ'di no asaase soɔ no nnaadaa wo. | لَا يَغُرَّنَّكَ تَقَلُّبُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي ٱلۡبِلَٰدِ ١٩٦ |
| 197. (Wɔn wiase) anigyeɛ no yɛ ketewaabi, na akyire no wɔn asetena mu ne Amanehunu gyem, na ahomegye bea bɔne paa ne hɔ. | مَتَٰعٞ قَلِيلٞ ثُمَّ مَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ١٩٧ |
| 198. Na mmom wɔn a wɔ'suro wɔn Wura Nyankopɔn no, wɔn wɔ Soro Aheman a nsubɔnten nenam aseɛ, emu na wɔ'bɛtena. (Woi yɛ) anigye deɛ a ɛwɔ Nyankopɔn hɔ, na adeɛ a ɛwɔ Nyankopɔn hɔ no yɛ ma apapafoɔ no. | لَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ رَبَّهُمۡ لَهُمۡ جَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا نُزُلٗا مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِۗ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيۡرٞ لِّلۡأَبۡرَارِ ١٩٨ |
| 199. Nokorɛ sɛ wɔn a yama wɔn Nyamesom ho Nwoma no mu bi wɔhɔ a, wɔ'gye Nyankopɔn die, ne deɛ yasiane ama mo, ne deɛ yasiane ama wɔn no, na wɔ'brɛ wɔn ho ase ma Nyankopɔn, na wɔ'nntɔn Nyankopɔn asɛm ɛnam sika ketewaa bi ho nti. Saa nkorɔfoɔ no wɔ wɔn akatua wɔ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ. Na Nyankopɔn deɛ Neho yɛ hare wɔ nkontabuo mu. | وَإِنَّ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ لَمَن يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكُمۡ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡهِمۡ خَٰشِعِينَ لِلَّهِ لَا يَشۡتَرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ثَمَنٗا قَلِيلًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ١٩٩ |
| 200. Mo a moagye adie, monsi aboterɛ na monyina pintinn na monwɛn, na monsuro Nyankopɔn sɛdeɛ mobedi nkonim. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱصۡبِرُواْ وَصَابِرُواْ وَرَابِطُواْ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ٢٠٠ |

# 4. An - Nisa

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Adasamma, monsuro mo Wura Nyankopɔn no a Ɔbɔɔ mo firi honam baako mu, na Ɔbɔɔ ne yere nso firii (honam korɔ no ara) mu, na W'ama mmarima pii ne mmaa (ase atrɛ) afiri wɔn mmienu no mu; na monsuro Nyankopɔn no a mode no bisa (anaa mode no srɛ); na (monyɛ ahwɛ yie wɔ) abusua ho, efirisɛ Nyankopɔn deɛ Ɔrewɛn mo.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمُ ٱلَّذِي
خَلَقَكُم مِّن نَّفۡسٖ وَٰحِدَةٖ وَخَلَقَ
مِنۡهَا زَوۡجَهَا وَبَثَّ مِنۡهُمَا رِجَالٗا
كَثِيرٗا وَنِسَآءٗۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ٱلَّذِي
تَسَآءَلُونَ بِهِۦ وَٱلۡأَرۡحَامَۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ
عَلَيۡكُمۡ رَقِيبٗا ١

2. Monfa nyanka no nso sika (anaa agyapadeɛ) ma wɔn. Na monhwɛ na moanfa deɛ ɛnyɛ ansesa deɛ ɛyɛ, na monhwɛ na moanfa wɔn agyapadeɛ anka mo agyapadeɛ ho ammɔ mu anni. Nokorɛ sɛ ɛno yɛ bɔne kɛseɛ paa.

وَءَاتُواْ ٱلۡيَتَٰمَىٰٓ أَمۡوَٰلَهُمۡۖ وَلَا تَتَبَدَّلُواْ
ٱلۡخَبِيثَ بِٱلطَّيِّبِۖ وَلَا تَأۡكُلُوٓاْ
أَمۡوَٰلَهُمۡ إِلَىٰٓ أَمۡوَٰلِكُمۡۚ إِنَّهُۥ كَانَ
حُوبٗا كَبِيرٗا ٢

3. Sɛ mosuro sɛ montumi nyɛ (biribiara) pɛpɛɛpɛ mma nyanka no a, ɛneɛ monware mmaa no deɛ ɛyɛ anisɔ ma mo; mmienu, mmiɛnsa ne ɛnnan. Nasɛ mosuro sɛ montumi nyɛ (biribiara) pɛpɛɛpɛ wɔ mmaa no ntɛm a, ɛneɛ (monware) baako, anaasɛ (monware nneduafoɔ mmaa no a), wɔn wɔ monsa mu a wɔ'yɛ modea no bi; ɛno mmom na ɛyɛ, sɛdeɛ monnkɔ fom.

وَإِنۡ خِفۡتُمۡ أَلَّا تُقۡسِطُواْ فِي ٱلۡيَتَٰمَىٰ
فَٱنكِحُواْ مَا طَابَ لَكُم مِّنَ ٱلنِّسَآءِ
مَثۡنَىٰ وَثُلَٰثَ وَرُبَٰعَۖ فَإِنۡ خِفۡتُمۡ أَلَّا
تَعۡدِلُواْ فَوَٰحِدَةً أَوۡ مَا مَلَكَتۡ
أَيۡمَٰنُكُمۡۚ ذَٰلِكَ أَدۡنَىٰٓ أَلَّا تَعُولُواْ ٣

4. Na monfri akoma pa mu mfa mmaa no (awadeɛ ho) tiri aseda a ɛyɛ akyɛdeɛ no ma wɔn. Nasɛ wɔn ara de wɔn pɛ mu ma mo emu biribi a, ɛneɛ monfa anigyeɛ ne ahosɛpɛ nni.

وَءَاتُواْ ٱلنِّسَآءَ صَدُقَٰتِهِنَّ نِحۡلَةٗۚ فَإِن
طِبۡنَ لَكُمۡ عَن شَيۡءٖ مِّنۡهُ نَفۡسٗا
فَكُلُوهُ هَنِيٓـٔٗا مَّرِيٓـٔٗا ٤

5. Na Monhwɛ na moanfa wɔn a wɔn adwen nyinniiɛ no sika (anaa agyapadeɛ) a Nyankopɔn de abɔ mo dwetire no annhyɛ wɔn nsa; na emu na momɔ wɔn akɔnhoma, na monfira wɔn ntoma, na monka kasa pa (a abodweɛ wɔ mu) nkyerɛ wɔn.

وَلَا تُؤۡتُواْ ٱلسُّفَهَآءَ أَمۡوَٰلَكُمُ ٱلَّتِي جَعَلَ
ٱللَّهُ لَكُمۡ قِيَٰمٗا وَٱرۡزُقُوهُمۡ فِيهَا
وَٱكۡسُوهُمۡ وَقُولُواْ لَهُمۡ قَوۡلٗا مَّعۡرُوفٗا
٥

6. Na monsɔ nyanka no nhwɛ nkosi sɛ wɔ'beduru awadeɛ soɔ. Nasɛ mohunu sɛ wɔn adwen anyin a ɛneɛ monfa wɔn sika (anaa agyapadeɛ) no nhyɛ wɔn nsa. Na monhwɛ na moanni no wɔ kwan bɔne ne ntɛmtɛm so

وَٱبۡتَلُواْ ٱلۡيَتَٰمَىٰ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغُواْ ٱلنِّكَاحَ
فَإِنۡ ءَانَسۡتُم مِّنۡهُمۡ رُشۡدٗا فَٱدۡفَعُوٓاْ إِلَيۡهِمۡ
أَمۡوَٰلَهُمۡۖ وَلَا تَأۡكُلُوهَآ إِسۡرَافٗا وَبِدَارًا

(amma ankɔba sɛ) wɔ'benyini no (na agyapadeɛ no asa). Na obia nensam yɛ no, ɔmɔ mmɔden sɛ ɔbɛhyɛ ne ho so (wɔ agyanka sika die no ho), na obia ahia no no nso {sɛ ɔredi bi a) oni no kwan pa so. Nasɛ mode wɔn sika (anaa agyapadeɛ) no rehyɛ wɔn nsa a, moma adansefoɔ medi wɔn ho adanseɛ. Na Nyankopɔn som bo wɔ akontabuo ho.

أَن يَكۡبَرُواْۚ وَمَن كَانَ غَنِيّٗا فَلۡيَسۡتَعۡفِفۡۖ
وَمَن كَانَ فَقِيرٗا فَلۡيَأۡكُلۡ بِٱلۡمَعۡرُوفِۚ
فَإِذَا دَفَعۡتُمۡ إِلَيۡهِمۡ أَمۡوَٰلَهُمۡ فَأَشۡهِدُواْ
عَلَيۡهِمۡۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ حَسِيبٗا ٦

---

7. Mmarima wɔ deɛ awofoɔ ne abusuafoɔ (awu) agya no mu kyɛfa. Mmaa nso wɔ deɛ awofoɔ ne abusuafoɔ (awu) agya no mu kyɛfa, sɛ (adeɛ a wɔn wugyaeɛ no) esua anaasɛ ɛdɔɔso. (wɔn wɔ) kyɛfa a (Nyankopɔn) ahyehyɛ {ama wɔn}.

لِّلرِّجَالِ نَصِيبٞ مِّمَّا تَرَكَ ٱلۡوَٰلِدَانِ
وَٱلۡأَقۡرَبُونَ وَلِلنِّسَآءِ نَصِيبٞ مِّمَّا تَرَكَ
ٱلۡوَٰلِدَانِ وَٱلۡأَقۡرَبُونَ مِمَّا قَلَّ مِنۡهُ أَوۡ
كَثُرَۚ نَصِيبٗا مَّفۡرُوضٗا ٧

---

8. Sɛ abusua ne nyanka ne ahiafoɔ ba faako a yɛrekyɛ agyapadeɛ no a monkyɛ wɔn bi, na monka kasapa (a abodweɛ wɔ mu) nkyerɛ wɔn.

وَإِذَا حَضَرَ ٱلۡقِسۡمَةَ أُوْلُواْ ٱلۡقُرۡبَىٰ
وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينُ فَٱرۡزُقُوهُم
مِّنۡهُ وَقُولُواْ لَهُمۡ قَوۡلٗا مَّعۡرُوفٗا ٨

---

9. Wɔn a anka (wɔn na wɔ'rewu) agya (wɔn) mma nketewa wɔ wɔn akyi a anka wɔn yɛm bɛhyehye wɔn wɔ wɔn ho no, wɔ'ma wɔn yɛm nhyehye wɔn nso (ma obi nyanka nso), na wɔ'nsuro Nyankopɔn, na wɔ'nka asɛm a ɛtene (ma obi nyanka no).

وَلۡيَخۡشَ ٱلَّذِينَ لَوۡ تَرَكُواْ مِنۡ خَلۡفِهِمۡ
ذُرِّيَّةٗ ضِعَٰفًا خَافُواْ عَلَيۡهِمۡ
فَلۡيَتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلۡيَقُولُواْ قَوۡلٗا سَدِيدًا
٩

---

10. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔ'nam kwan bɔne so di nyanka sika (anaa agyapadeɛ) no, ogya mmom na wɔ'di gu wɔn yafunu mu. Yɛbɛhye wɔn wɔ Ogyatanaa no mu.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَأۡكُلُونَ أَمۡوَٰلَ ٱلۡيَتَٰمَىٰ ظُلۡمًا
إِنَّمَا يَأۡكُلُونَ فِي بُطُونِهِمۡ نَارٗاۖ
وَسَيَصۡلَوۡنَ سَعِيرٗا ١٠

---

11. Nyankopɔn retu mofo fa mo mma ho: Ɔbarima (baako) kyɛfa (wɔ awugyadeɛ mu) tesɛ mmaa mmienu kyɛfa. Sɛ mmaa no boro mmienu a, wɔn kyɛfa yɛ nkyɛmu mmiɛnsa mu mmienu wɔ deɛ (owufoɔ no awu) agya no mu. Nasɛ ɔbaa no yɛ baako pɛ a, ɛneɛ ɔbenya (emu) fa. Sɛ (owufoɔ no) wɔ ba a, n'awofoɔ no mu biara kyɛfa wɔ deɛ (owufoɔ no awu agya no mu) yɛ nkyɛmu nsia mu baako. Nasɛ onni ba ɛna n'awofoɔ na ɛredi n'adeɛ a, ɛneɛ ɔmaame kyɛfa yɛ nkyɛmu mmiɛnsa mu baako. Sɛ (owufoɔ) no wɔ nuanom a, ɛneɛ ɔmaame kyɛfa yɛ nkyɛmu nsia mu baako, wɔ akyire yi a yayi nsamanseɛ a ɔyɔeɛ afiri mu, anaasɛ yatua ɛka biara awie. Moawofoɔ ne mo mma, monnim

يُوصِيكُمُ ٱللَّهُ فِيٓ أَوۡلَٰدِكُمۡۖ لِلذَّكَرِ
مِثۡلُ حَظِّ ٱلۡأُنثَيَيۡنِۚ فَإِن كُنَّ نِسَآءٗ
فَوۡقَ ٱثۡنَتَيۡنِ فَلَهُنَّ ثُلُثَا مَا تَرَكَۖ وَإِن
كَانَتۡ وَٰحِدَةٗ فَلَهَا ٱلنِّصۡفُۚ وَلِأَبَوَيۡهِ لِكُلِّ
وَٰحِدٖ مِّنۡهُمَا ٱلسُّدُسُ مِمَّا تَرَكَ إِن
كَانَ لَهُۥ وَلَدٞۚ فَإِن لَّمۡ يَكُن لَّهُۥ وَلَدٞ
وَوَرِثَهُۥٓ أَبَوَاهُ فَلِأُمِّهِ ٱلثُّلُثُۚ فَإِن كَانَ
لَهُۥٓ إِخۡوَةٞ فَلِأُمِّهِ ٱلسُّدُسُۚ مِنۢ بَعۡدِ
وَصِيَّةٖ يُوصِي بِهَآ أَوۡ دَيۡنٍۗ ءَابَآؤُكُمۡ
وَأَبۡنَآؤُكُمۡ لَا تَدۡرُونَ أَيُّهُمۡ أَقۡرَبُ

nea neho mfasoɔ bɛn mo paa. (Woi yɛ) ahyɛdeɛ a efiri Nyankopɔn hɔ. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Onimdefoɔ, Ɔne Onyansafoɔ.

لَكُمْ نَفْعًا ۚ فَرِيضَةً مِّنَ ٱللَّهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ
كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١١﴾

---

12. Deɛ moyerenom bewu agya no nso, sɛ wɔ'nni ba a, ɛfa yɛ modea; nasɛ wɔn wɔ ba nso a, ɛneɛ mokyɛfa yɛ deɛ wɔn awu agya no mu nkyɛmu nnan mu baako, wɔ akyire yi a y'ayi nsamanseɛ a ɔyɔeɛ, anaasɛ (y'atua) ɛka (biara) awie. Deɛ monso (mobewu) gya no sɛ monni ba a, wɔn kyɛfa a ɛwɔ mu yɛ nkyɛmu nnan mu baako; nasɛ mowɔ ba nso a wɔn kyɛfa wɔ deɛ moagya no mu yɛ nkyɛmu nwɔtwe mu baako, wɔ akyire yi a y'ayi nsamanseɛ afiri mu anaasɛ y'atua ɛka biara awie. Sɛ ɔbarima anaa ɔbaa a yɛredi n'adeɛ no nni awofoɔ anaa ɔba, na sɛ ɔwɔ nua-barima anaasɛ nua-baa a, ɛneɛ wɔn mu baako biara kyɛfa yɛ nkyɛmuu nsia mu baako; na sɛ wɔn dodoɔ boro saa a, ɛneɛ wɔ'mɔmu nkyɛ nkyɛmu mmiɛnsa mu baako, wɔ akyire yi a yayi nsamanseɛ afiri mu, anaasɛ yatua ɛka biara awie, aberɛ a monnha obi. Woi yɛ ahyɛdeɛ a efiri Nyankopɔn hɔ. Onyankopɔn ne Onimdefoɔ, Ɔne Ntoboaseɛ Hene.

وَلَكُمْ نِصْفُ مَا تَرَكَ أَزْوَٰجُكُمْ إِن
لَّمْ يَكُن لَّهُنَّ وَلَدٌ ۚ فَإِن كَانَ لَهُنَّ
وَلَدٌ فَلَكُمُ ٱلرُّبُعُ مِمَّا تَرَكْنَ ۚ مِنۢ بَعْدِ
وَصِيَّةٍ يُوصِينَ بِهَآ أَوْ دَيْنٍ ۚ وَلَهُنَّ ٱلرُّبُعُ
مِمَّا تَرَكْتُمْ إِن لَّمْ يَكُن لَّكُمْ
وَلَدٌ ۚ فَإِن كَانَ لَكُمْ وَلَدٌ فَلَهُنَّ ٱلثُّمُنُ
مِمَّا تَرَكْتُم ۚ مِّنۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ تُوصُونَ
بِهَآ أَوْ دَيْنٍ ۗ وَإِن كَانَ رَجُلٌ يُورَثُ
كَلَٰلَةً أَوِ ٱمْرَأَةٌ وَلَهُۥٓ أَخٌ أَوْ أُخْتٌ فَلِكُلِّ
وَٰحِدٍ مِّنْهُمَا ٱلسُّدُسُ ۚ فَإِن كَانُوٓا۟
أَكْثَرَ مِن ذَٰلِكَ فَهُمْ شُرَكَآءُ فِى
ٱلثُّلُثِ ۚ مِنۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصَىٰ بِهَآ
أَوْ دَيْنٍ غَيْرَ مُضَآرٍّ ۚ وَصِيَّةً مِّنَ ٱللَّهِ ۗ
وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَلِيمٌ ﴿١٢﴾

---

13. (Deɛ yaka akyerɛ mo yi) yɛ Nyankopɔn mmra. Obi a ɔbɛyɛ sotie ama Nyankopɔn ne Nesomafoɔ no, Ɔde no bɛkɔ Soro Aheman a nsubɔnten nenam aseɛ no mu, emu na ɔbɛtena, na ɛno ne nkonimdie kɛseɛ paa no.

تِلْكَ حُدُودُ ٱللَّهِ ۚ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ
وَرَسُولَهُۥ يُدْخِلْهُ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن
تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ
ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿١٣﴾

---

14. Obi nso a ɔbɛyɛ Nyankopɔn ne Nesomafoɔ asɛm ho asoɔden, na ɔbɛto Nyankopɔn mmra no, Ɔde no bɛkɔ Amane-hunu gyem, ɛhɔ na ɔbɛtena afe bɔɔ, na ɔbenya animguaseɛ asotwee.

وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَتَعَدَّ
حُدُودَهُۥ يُدْخِلْهُ نَارًا خَٰلِدًا فِيهَا وَلَهُۥ
عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿١٤﴾

---

15. Momu mmaa no mu biara a ɔbebu ahohwi bra bi no, monya momu (nnipa) nnan ma wɔ'ni wɔn ho adanseɛ. Nasɛ wɔ'di adanseɛ no (tia wɔn a) ɛneɛ moma wɔ'nhyɛ fie nkosi sɛ owuo bɛba abɛfa wɔn, anaasɛ Nyankopɔn bebue kwan (foforɔ) bi ama wɔn.

وَٱلَّٰتِى يَأْتِينَ ٱلْفَٰحِشَةَ مِن نِّسَآئِكُمْ
فَٱسْتَشْهِدُوا۟ عَلَيْهِنَّ أَرْبَعَةً مِّنكُمْ ۖ
فَإِن شَهِدُوا۟ فَأَمْسِكُوهُنَّ فِى ٱلْبُيُوتِ
حَتَّىٰ يَتَوَفَّىٰهُنَّ ٱلْمَوْتُ أَوْ يَجْعَلَ
ٱللَّهُ لَهُنَّ سَبِيلًا ﴿١٥﴾

16. Momu mmarima mmienu nso a, wɔ'bɛbu saa (ahohwi bra) no bie no, montwe wɔn mmienu aso; nasɛ wɔ'sakra wɔn adwen na wɔ'yɛ ntotoeɛ pa a, ɛneɛ monyae wɔn. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn na Otie adwen-sakra, Ɔne Ɔdɛɛfoɔ Hene.

وَٱلَّذَانِ يَأۡتِيَٰنِهَا مِنكُمۡ فَـَٔاذُوهُمَاۖ فَإِن
تَابَا وَأَصۡلَحَا فَأَعۡرِضُواْ عَنۡهُمَآۗ إِنَّ
ٱللَّهَ كَانَ تَوَّابٗا رَّحِيمًا ١٦

17. Adwensakra a ɛwɔ Nyankopɔn hɔ, (anaasɛ adwen sakra a Nyakopɔn tie,) ɛwɔ wɔn a wɔ'yɛ bɔne wɔ aberɛ a wɔ'nnim, na afei (w'ahunu) na w'asakra wɔn adwen ntɛm. Saa nkorɔfoɔ no na Nyankopɔn tie wɔn adwensakra. Nyankopɔn ne Onimdefoɔ, Ɔne Nyansafoɔ.

إِنَّمَا ٱلتَّوۡبَةُ عَلَى ٱللَّهِ لِلَّذِينَ يَعۡمَلُونَ
ٱلسُّوٓءَ بِجَهَٰلَةٖ ثُمَّ يَتُوبُونَ مِن قَرِيبٖ
فَأُوْلَٰٓئِكَ يَتُوبُ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡۗ وَكَانَ
ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمٗا ١٧

18. Adwensakra (anaasɛ bɔne fakyɛ) nnihɔ mma wɔn a wɔ'kɔso yɛ bɔne kosi sɛ owuo bɛba wɔn mu bi soɔ, na ɛhɔ na ɔbɛka sɛ: "Afei deɛ m'asakra m'adwen, anaasɛ wɔn a wɔ'wu aberɛ a wɔ'yɛ (Kaafir) boniayɛfoɔ no. Y'asiesie asotwee a ɛyɛ ya paa ama saa nkorɔfoɔ no.

وَلَيۡسَتِ ٱلتَّوۡبَةُ لِلَّذِينَ يَعۡمَلُونَ
ٱلسَّيِّـَٔاتِ حَتَّىٰٓ إِذَا حَضَرَ أَحَدَهُمُ
ٱلۡمَوۡتُ قَالَ إِنِّي تُبۡتُ ٱلۡـَٰٔنَ وَلَا ٱلَّذِينَ
يَمُوتُونَ وَهُمۡ كُفَّارٌۚ أُوْلَٰٓئِكَ أَعۡتَدۡنَا لَهُمۡ
عَذَابًا أَلِيمٗا ١٨

19. Mo a moagye adie, monni ho kwan sɛ mobɛfa (mmaa akunafoɔ no sɛ awugyadeɛ) adi adeɛ wɔ aberɛ a ɛnyɛ wɔn pɛ; anaasɛ mobɛma wɔn ho akyere wɔn sɛ mobɛgye deɛ mode ama wɔn no mu biribi, gyesɛ wɔ'bu bra bɔne bi a ɛda adie. Mone wɔn ntena wɔ kwan pa so efrisɛ, sɛ mompɛ wɔn a, ebia deɛ mompɛ no mmom mu na Nyankopɔn de nhyira kɛseɛ paa ahyɛ mu.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا يَحِلُّ لَكُمۡ أَن
تَرِثُواْ ٱلنِّسَآءَ كَرۡهٗاۖ وَلَا تَعۡضُلُوهُنَّ
لِتَذۡهَبُواْ بِبَعۡضِ مَآ ءَاتَيۡتُمُوهُنَّ إِلَّآ أَن
يَأۡتِينَ بِفَٰحِشَةٖ مُّبَيِّنَةٖۚ وَعَاشِرُوهُنَّ
بِٱلۡمَعۡرُوفِۚ فَإِن كَرِهۡتُمُوهُنَّ فَعَسَىٰٓ أَن
تَكۡرَهُواْ شَيۡـٔٗا وَيَجۡعَلَ ٱللَّهُ فِيهِ
خَيۡرٗا كَثِيرٗا ١٩

20. Nasɛ mopɛsɛ mode ɔyere (foforɔ) bɛhyɛ ɔyere (dadaa) anan mu, nasɛ moama wɔn mu baako bi dwetire bi a, monhwɛ na moanye emu biribiara. Mobɛfa animguaseɛ ne kwan bɔne pefee so na agyeɛ?

وَإِنۡ أَرَدتُّمُ ٱسۡتِبۡدَالَ زَوۡجٖ مَّكَانَ زَوۡجٖ
وَءَاتَيۡتُمۡ إِحۡدَىٰهُنَّ قِنطَارٗا فَلَا
تَأۡخُذُواْ مِنۡهُ شَيۡـًٔاۚ أَتَأۡخُذُونَهُۥ بُهۡتَٰنٗا
وَإِثۡمٗا مُّبِينٗا ٢٠

21. Deɛn nti na ɛsɛsɛ mogyeɛ wɔ aberɛ a mode moho aka moho na wɔn agye bɔhyɛ a emu yɛ den afri mo hɔ?

وَكَيۡفَ تَأۡخُذُونَهُۥ وَقَدۡ أَفۡضَىٰ بَعۡضُكُمۡ
إِلَىٰ بَعۡضٖ وَأَخَذۡنَ مِنكُم مِّيثَٰقًا
غَلِيظٗا ٢١

22. Monhwɛ na moanware mmaa a moagyanom aware wɔn, gyesɛ deɛ atwa mu, efrisɛ, ɛyɛ ahohwisɛm ne akyiwadeɛ ne ɔkwan bɔne.

وَلَا تَنكِحُواْ مَا نَكَحَ ءَابَآؤُكُم مِّنَ ٱلنِّسَآءِ إِلَّا مَا قَدۡ سَلَفَۚ إِنَّهُۥ كَانَ فَٰحِشَةٗ وَمَقۡتٗا وَسَآءَ سَبِيلًا ٢٢

23. Y'abra mo (sɛ mobɛware) mo maamenom, ne mo mma mmaa, ne monua mmaa, ne mosewaanom, ne mo maame nua mmaa, ne monua mmarima mma mmaa, ne mo nua mmaa mma mmaa, ne mo maamenom a wɔn ama mo nufoɔ anom, ne monua mmaa a (monfri eni anaasɛ sekorɔ na mmom) mone wɔn anom nufu korɔ, ne moyere nom maamenom, ne momma nnoma mmaa a mona mohwɛ wɔn soɔ a wɔ'yɛ moyere nom a moakɔ wɔn ho mma mmaa; nasɛ monkɔɔ wɔn (maame) ho deɛ a, ɛneɛ bɔne biara nni moso; ɛna mo mma mmarima a wɔ'firi moara mosisi mu yere nom. (Y'abra mo nso) sɛ mobɛka nnua mmaa mmienu abom (aware wɔn), gyesɛ deɛ atwa mu. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, na Ɔne Mmɔborɔhunu Hene.

حُرِّمَتۡ عَلَيۡكُمۡ أُمَّهَٰتُكُمۡ وَبَنَاتُكُمۡ وَأَخَوَٰتُكُمۡ وَعَمَّٰتُكُمۡ وَخَٰلَٰتُكُمۡ وَبَنَاتُ ٱلۡأَخِ وَبَنَاتُ ٱلۡأُخۡتِ وَأُمَّهَٰتُكُمُ ٱلَّٰتِيٓ أَرۡضَعۡنَكُمۡ وَأَخَوَٰتُكُم مِّنَ ٱلرَّضَٰعَةِ وَأُمَّهَٰتُ نِسَآئِكُمۡ وَرَبَٰٓئِبُكُمُ ٱلَّٰتِي فِي حُجُورِكُم مِّن نِّسَآئِكُمُ ٱلَّٰتِي دَخَلۡتُم بِهِنَّ فَإِن لَّمۡ تَكُونُواْ دَخَلۡتُم بِهِنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ وَحَلَٰٓئِلُ أَبۡنَآئِكُمُ ٱلَّذِينَ مِنۡ أَصۡلَٰبِكُمۡ وَأَن تَجۡمَعُواْ بَيۡنَ ٱلۡأُخۡتَيۡنِ إِلَّا مَا قَدۡ سَلَفَۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ٢٣

24. Y'asan (abra mo sɛ mobɛware) mmaa a wɔn wɔ kunu, gyesɛ (nneduafoɔ mmaa) no a wɔ'yɛ mo ara modea no. Woi yɛ Nyankopɔn ahyɛdeɛ a ɛda mo soɔ. (Mmaa a ya'kyerɛ mu) yi akyi, yɛma mo ho kwan sɛ, mode moagyapadeɛ bɛhwehwɛ wɔn aware wɔn, na ɛnyɛ mpena twee anaasɛ adwamammɔ mu. Na wɔn a moani gye wɔn ho (sɛ moware wɔn no), monfa wɔn tiri aseda a ɛyɛ ahyɛdeɛ no mma wɔn. Na (etire aseda a) ɛyɛ ahyɛdeɛ no akyi no, ɛnyɛ bɔne mamo fa deɛ mobɛgye ato mu ho. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Onimdefoɔ, na Ɔne Onyansafoɔ.

وَٱلۡمُحۡصَنَٰتُ مِنَ ٱلنِّسَآءِ إِلَّا مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡۖ كِتَٰبَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡۚ وَأُحِلَّ لَكُم مَّا وَرَآءَ ذَٰلِكُمۡ أَن تَبۡتَغُواْ بِأَمۡوَٰلِكُم مُّحۡصِنِينَ غَيۡرَ مُسَٰفِحِينَۚ فَمَا ٱسۡتَمۡتَعۡتُم بِهِۦ مِنۡهُنَّ فَـَٔاتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ فَرِيضَةٗۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ فِيمَا تَرَٰضَيۡتُم بِهِۦ مِنۢ بَعۡدِ ٱلۡفَرِيضَةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمٗا ٢٤

25. Momu obi nso a ontumi nware agyidiefoɔ mmaa a wɔ'de wɔn ho no, (ɔnware) monfenaa agyidiefoɔ a wɔ'yɛ modea no (mu bi). Onyankopɔn Nim sɛdeɛ mogyedie siteɛ. Mofiri moho-moho mu. Enti monware wɔn wɔ wɔn Wura nom akwamma mu, na monfa wɔn tiri aseda ma wɔn wɔ kwan pa so wɔ awadeɛ mu; wɔnyɛ mmaa a wɔ'di wɔn ho nni na wɔ'nnyɛ

وَمَن لَّمۡ يَسۡتَطِعۡ مِنكُمۡ طَوۡلًا أَن يَنكِحَ ٱلۡمُحۡصَنَٰتِ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ فَمِن مَّا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُم مِّن فَتَيَٰتِكُمُ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتِۚ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِإِيمَٰنِكُمۚ بَعۡضُكُم مِّنۢ بَعۡضٖۚ فَٱنكِحُوهُنَّ بِإِذۡنِ أَهۡلِهِنَّ

adwamanfoɔ, anaa wɔ'nntwe mpena. Nasɛ wɔ'ware na wɔ'kɔbu bra bɔne bi a, yɛnfa ɔbaa a ɔde ne ho asotwee no mu fa ntwe wɔn aso. Saa (mfenaa awadeɛ nkyerɛkyerɛmu yi) gyina hɔ ma momu obia osuro sɛ ɔbɛkɔ akɔtɔ bɔne mu. Nasɛ mosi aboterɛ a ɛno mmom na ɛyɛ ma mo. Onyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunu Hene.

وَءَاتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ بِٱلۡمَعۡرُوفِ مُحۡصَنَٰتٍ
غَيۡرَ مُسَٰفِحَٰتٖ وَلَا مُتَّخِذَٰتِ أَخۡدَانٖۚ
فَإِذَآ أُحۡصِنَّ فَإِنۡ أَتَيۡنَ بِفَٰحِشَةٖ
فَعَلَيۡهِنَّ نِصۡفُ مَا عَلَى ٱلۡمُحۡصَنَٰتِ مِنَ
ٱلۡعَذَابِۚ ذَٰلِكَ لِمَنۡ خَشِيَ ٱلۡعَنَتَ
مِنكُمۡۚ وَأَن تَصۡبِرُواْ خَيۡرٞ لَّكُمۡۗ وَٱللَّهُ
غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٢٥

26. Nyankopɔn pɛsɛ Ɔkyerɛkyerɛ (ɔsom no ho mmra) mu pefee kyerɛ mo, na Ɔkyerɛ mo wɔn a w'ɔdii moanim kan no kwan no, na Ɔgye moadwen sakra. Onyankopɔn ne Onimdefoɔ, Ɔne Onyansafoɔ

يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُبَيِّنَ لَكُمۡ وَيَهۡدِيَكُمۡ سُنَنَ
ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُمۡ وَيَتُوبَ عَلَيۡكُمۡۗ
وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٢٦

27. Nyankopɔn pɛsɛ Ɔgye moadwen sakra, nanso wɔn a wɔ'di akɔnnɔ akyire no hwehwɛ sɛ anka mobɛmane (afri kwan tenenee no so) akɔ akyirikyiri paa.

وَٱللَّهُ يُرِيدُ أَن يَتُوبَ عَلَيۡكُمۡ وَيُرِيدُ
ٱلَّذِينَ يَتَّبِعُونَ ٱلشَّهَوَٰتِ أَن تَمِيلُواْ
مَيۡلًا عَظِيمٗا ٢٧

28. Nyankopɔn pɛ sɛ Ɔgo (mmra) no mu ma mo, efirisɛ onipa mmɔeɛ anaa onipa suban mu no ɔyɛ abɔdeɛ a ɔyɛ mmrɛ (onni ahoɔden).

يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُخَفِّفَ عَنكُمۡۚ وَخُلِقَ
ٱلۡإِنسَٰنُ ضَعِيفٗا ٢٨

29. Mo a moagye adie, monhwɛ na moanfa nkontompo kwan so anni montɛm sika, na mmom ɛnyɛ sɛ adwadie a moate moho aseɛ; na monhwɛ na moankunkum moho. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn hu mo mmɔbɔ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَأۡكُلُوٓاْ
أَمۡوَٰلَكُم بَيۡنَكُم بِٱلۡبَٰطِلِ إِلَّآ أَن
تَكُونَ تِجَٰرَةً عَن تَرَاضٖ مِّنكُمۡۚ وَلَا
تَقۡتُلُوٓاْ أَنفُسَكُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُمۡ
رَحِيمٗا ٢٩

30. Na obi a ɔnam ɔtan ne asisie so bɛyɛ saa no, Yɛ'de no bɛkɔ Amanehunu gyem . Na ɛno deɛ ɛyɛ adeɛ a ɛyɛ mmerɛ koraa ma Nyankopɔn.

وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ عُدۡوَٰنٗا وَظُلۡمٗا
فَسَوۡفَ نُصۡلِيهِ نَارٗاۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى
ٱللَّهِ يَسِيرًا ٣٠

31. Sɛ motwe mo ho firi bɔne akɛseɛ a y'abra mo no ho a, Y'ɛbɛpepa mo bɔne afri mo so, na Yɛ'de mo akɔwura Animuonyam bea no mu.

إِن تَجۡتَنِبُواْ كَبَآئِرَ مَا تُنۡهَوۡنَ عَنۡهُ
نُكَفِّرۡ عَنكُمۡ سَيِّـَٔاتِكُمۡ
وَنُدۡخِلۡكُم مُّدۡخَلٗا كَرِيمٗا ٣١

32. Na monhwɛ na moanyɛ aniberebereɛ wɔ deɛ Nyankopɔn de ama ebinom akyɛn ebinom no ho. Mmarima wɔ dwuma a wɔ'die ho akatua, ɛna mmaa nso wɔ dwuma a wɔ'die ho akatua. Enti momisa adom mfiri Nyankopɔn

وَلَا تَتَمَنَّوۡاْ مَا فَضَّلَ ٱللَّهُ بِهِۦ بَعۡضَكُمۡ
عَلَىٰ بَعۡضٖۚ لِّلرِّجَالِ نَصِيبٞ مِّمَّا
ٱكۡتَسَبُواْۖ وَلِلنِّسَآءِ نَصِيبٞ مِّمَّا

(adom) no mu. Na Nyankopɔn ne biribiara ho Nimdefoɔ.

ٱكْتَسَبْنَ ۚ وَسْـَٔلُوا۟ ٱللَّهَ مِن فَضْلِهِۦٓ ۚ إِنَّ
ٱللَّهَ كَانَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمًا ٣٢

33. Y'ahyehyɛ (obi a odi adeɛ) ama obiara fa agyapadeɛ a awofoɔ ne abusuafoɔ bi (bewu) agya ho. Wɔn a mode monsa nifa ahyɛ (nkrataa) ase ne wɔn ahyɛ bɔ wɔ adedie ho no nso, monfa wɔn kyɛfa ma wɔn. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne biribiara ho Dansefoɔ.

وَلِكُلٍّ جَعَلْنَا مَوَٰلِىَ مِمَّا تَرَكَ ٱلْوَٰلِدَانِ
وَٱلْأَقْرَبُونَ ۚ وَٱلَّذِينَ عَقَدَتْ أَيْمَـٰنُكُمْ
فَـَٔاتُوهُمْ نَصِيبَهُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ
عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدًا ٣٣

34. Mmarima na wɔ'di mmaa soɔ (anaasɛ wɔ'hwɛ wɔn soɔ), ɛnam sɛ Nyankopɔn ama ebinom so akyɛn bi, ɛnam sɛ mmarima no na wɔ'yi wɔn sika anaa wɔn agyapadeɛ wɔ mmaa no ho. Ɛmmaa papa no brɛ wɔn ho ase, bɔ (wɔn kununom) kokoa mu adeɛ a Nyankopɔn abɔ ho ban no ho ban (wɔ berɛ a wɔn kununom nni hɔ). Na mmaa no a mosuro sɛ wɔ'yɛ asobrakyeɛ no, montu wɔn fo, (sɛ ɛno annyɛ yie a) montu nya wɔn wɔ kɛtɛ so, (sɛ ɛno nso anyɛ yie a) montea wɔn. Nasɛ wɔ'tie mo a, monhwɛ na moanhwehwɛ kwan bi anfa antia wɔn. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Okokroko, Ɔso kyɛn biribiara.

ٱلرِّجَالُ قَوَّٰمُونَ عَلَى ٱلنِّسَآءِ بِمَا فَضَّلَ
ٱللَّهُ بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ وَبِمَآ أَنفَقُوا۟
مِنْ أَمْوَٰلِهِمْ ۚ فَٱلصَّـٰلِحَـٰتُ قَـٰنِتَـٰتٌ
حَـٰفِظَـٰتٌ لِّلْغَيْبِ بِمَا حَفِظَ ٱللَّهُ ۚ وَٱلَّـٰتِى
تَخَافُونَ نُشُوزَهُنَّ فَعِظُوهُنَّ
وَٱهْجُرُوهُنَّ فِى ٱلْمَضَاجِعِ وَٱضْرِبُوهُنَّ ۖ
فَإِنْ أَطَعْنَكُمْ فَلَا تَبْغُوا۟ عَلَيْهِنَّ
سَبِيلًا ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيًّا كَبِيرًا
٣٤

35. Nasɛ mosuro ntotoo bi a asi (ɔbaa no ne okunu) mmienu ntɛm a, mompɛ osenifoɔ baako mfiri ɔbarima no abusua mu, ɛna osenifoɔ baako nso mfri ɔbaa no abusua mu. Sɛ wɔn mmienu pɛ nsiesie a Nyankopɔn besiesie wɔn mmienu ntɛm. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Nimdefoɔ, Ɔne (dwuma a onipa die ho) Amanebɔfoɔ.

وَإِنْ خِفْتُمْ شِقَاقَ بَيْنِهِمَا فَٱبْعَثُوا۟
حَكَمًا مِّنْ أَهْلِهِۦ وَحَكَمًا مِّنْ أَهْلِهَآ
إِن يُرِيدَآ إِصْلَـٰحًا يُوَفِّقِ ٱللَّهُ بَيْنَهُمَآ ۗ إِنَّ
ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا خَبِيرًا ٣٥

36. Monsom Nyankopɔn na monhwɛ na moanfa biribi ammata Neho; na monyɛ ayɛmyɛ ma awofoɔ ne abusua ne nyanka ne ahiafoɔ ne abusuafoɔ a mone wɔn bɔ afipam, ne afipamfoɔ a wɔ'nnyɛ abusuafoɔ, ne akwantuo mu yɔnkoɔ (anaa y'ahokafoɔ) ne ɔkwantuni ne nkoa ne mfenaa a wɔ'hyɛ monsa. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn mpɛ obi a ɔyɛ ahomasoɔ na otu neho no asɛm.

وَٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ وَلَا تُشْرِكُوا۟ بِهِۦ شَيْـًٔا ۖ
وَبِٱلْوَٰلِدَيْنِ إِحْسَـٰنًا وَبِذِى ٱلْقُرْبَىٰ
وَٱلْيَتَـٰمَىٰ وَٱلْمَسَـٰكِينِ وَٱلْجَارِ ذِى ٱلْقُرْبَىٰ
وَٱلْجَارِ ٱلْجُنُبِ وَٱلصَّاحِبِ بِٱلْجَنۢبِ
وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِ وَمَا مَلَكَتْ أَيْمَـٰنُكُمْ ۗ إِنَّ
ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ مَن كَانَ مُخْتَالًا فَخُورًا ٣٦

37. Wɔn a wɔ'bɔ ayɛmuɔyono anaa wɔ'yɛ pɛpɛ na wɔ'hyɛ amanfoɔ ma wɔ'bɔ ayɛmuɔnyono, na wɔ'de adom a Nyankopɔn de ama wɔn no asie no, boniayɛfoɔ no deɛ Y'asiesie animguaseɛ asotwee ato wɔn hɔ;

ٱلَّذِينَ يَبْخَلُونَ وَيَأْمُرُونَ ٱلنَّاسَ بِٱلْبُخْلِ
وَيَكْتُمُونَ مَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ ۗ
وَأَعْتَدْنَا لِلْكَـٰفِرِينَ عَذَابًا مُّهِينًا ٣٧

38. Wɔn nso a wɔ'yi wɔn sika (anaa agyapadeɛ) dema sɛdeɛ nnipa behu, na wɔ'nnye Nyankopɔn ne Da a edi akyire no nnie no; na obi a neyɔnko ne ɔbonsam deɛ, ɔyɔnko bɔne paa ne no.

وَٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمْ رِئَآءَ ٱلنَّاسِ وَلَا
يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَلَا بِٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ ۗ وَمَن
يَكُنِ ٱلشَّيْطَٰنُ لَهُۥ قَرِينًا فَسَآءَ قَرِينًا ﴿٣٨﴾

39. Sɛ anka wɔ'regye Nyankopɔn ne Da a edi akyire no adi, ayi deɛ Nyankopɔn de ama wɔn no mu bi ama (wɔ Nyame kwan so) a, anka deɛn na ɛbɛyɛ wɔn? Nyankopɔn ne Onimdefoɔ a Onim wɔn yie paa.

وَمَاذَا عَلَيْهِمْ لَوْ ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ
ٱلْءَاخِرِ وَأَنفَقُوا۟ مِمَّا رَزَقَهُمُ ٱللَّهُ ۚ
وَكَانَ ٱللَّهُ بِهِمْ عَلِيمًا ﴿٣٩﴾

40. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn nsisi (obi) ketekete tesɛ aboboaa (a ani ntumi nhunu); sɛ papa bi (na obi bɛyɛ a), Ɔde (n'akatua no) bɔ ho, na W'ama no akatua a efri Ne hɔ a ɛsom bo.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَظْلِمُ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ ۖ وَإِن تَكُ
حَسَنَةً يُضَٰعِفْهَا وَيُؤْتِ مِن لَّدُنْهُ
أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٤٠﴾

41. Sɛ Yɛ'de ɔman biara adansefoɔ ba, na (saa Da no) Yɛ'de wo (Muhammad) nso ba bedi woi nom ho adanseɛ a, (saa Da no abɔneɛfoɔ no) bɛyɛ dɛn?

فَكَيْفَ إِذَا جِئْنَا مِن كُلِّ أُمَّةٍۭ بِشَهِيدٍ
وَجِئْنَا بِكَ عَلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ شَهِيدًا ﴿٤١﴾

42. Saa Da no, wɔn a wɔ'poo nokorɛ no, na wɔ'tee Ɔsomafoɔ no so atua no bɛpɛsɛ anka yɛnfa asaase nkata wɔn so korakora. (Saa Da no) wɔ'ntumi mfa asɛm biara nnsuma Nyankopɔn.

يَوْمَئِذٍ يَوَدُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَعَصَوُا۟
ٱلرَّسُولَ لَوْ تُسَوَّىٰ بِهِمُ ٱلْأَرْضُ وَلَا
يَكْتُمُونَ ٱللَّهَ حَدِيثًا ﴿٤٢﴾

43. Mo a moagye adie, monhwɛ na moammɛn Nyamefrɛ ho wɔ berɛ a moaborɔ, kɔpem sɛ (moadwene mu bɛda hɔ na) moahunu deɛ moreka; (saa ara nso na sɛ) ahosen fii (ka mo a montumi nkɔ Nyamedan mu) gyesɛ obi a ɔretwa mu (wɔ Nyamedan no mu kɛkɛ), kosi sɛ mobedwareɛ, na mmom sɛ moyare anaasɛ mowɔ akwantuo mu, anaasɛ momu bi fri baabi so aba, anaa mode moho aka mmaa ɛna monnya nsuo a, monfa nɛteɛ a ɛho teɛ mpepa moanim ne monsa. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Bɔnefafri Hene, Ɔno na Ɔde bɔne kyɛ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَقْرَبُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ
وَأَنتُمْ سُكَٰرَىٰ حَتَّىٰ تَعْلَمُوا۟ مَا
تَقُولُونَ وَلَا جُنُبًا إِلَّا عَابِرِى سَبِيلٍ
حَتَّىٰ تَغْتَسِلُوا۟ ۚ وَإِن كُنتُم مَّرْضَىٰٓ أَوْ عَلَىٰ
سَفَرٍ أَوْ جَآءَ أَحَدٌ مِّنكُم مِّنَ
ٱلْغَآئِطِ أَوْ لَٰمَسْتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَلَمْ تَجِدُوا۟
مَآءً فَتَيَمَّمُوا۟ صَعِيدًا طَيِّبًا فَٱمْسَحُوا۟
بِوُجُوهِكُمْ وَأَيْدِيكُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ
عَفُوًّا غَفُورًا ﴿٤٣﴾

44. Wonhunuu wɔn a yama wɔn Nyamesom ho Nwoma no mu kyɛfa bie no? (Saa nkorɔfoɔ no) de nokorɛ kɔtɔ yera, na wɔ'pɛ sɛ moyera firi ɔkwan (tenenee) no soɔ.

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ نَصِيبًا مِّنَ
ٱلْكِتَٰبِ يَشْتَرُونَ ٱلضَّلَٰلَةَ
وَيُرِيدُونَ أَن تَضِلُّوا۟ ٱلسَّبِيلَ ﴿٤٤﴾

45. Nyankopɔn deɛ Onim moatamfoɔ no; Nyankopɔn yɛ Okyitaafoɔ a Ɔsom bo, na Nyankopɔn yɛ Ɔboafoɔ a Ɔsom bo

وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِأَعْدَآئِكُمْ ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَلِيًّا
وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ نَصِيرًا ﴿٤٥﴾

46. Yudafoɔ no mu bi wɔhɔ a wɔ’sesa (Nyankopɔn) asɛm no firi netobea; na deɛ wɔ’ka nesɛ: Y’ate nanso yenni so, na tie na wonte (aseɛ) na (wɔ’ka) ‘Raaa’ina’ dane wɔn kɛterɛma, na wɔ’to ɔsom no ho. Nasɛ wɔ’kaa sɛ: Y’ate na yɛ’bedi so enti wodeɛ tie na hwɛ yɛn a’’ anka ɛyɛ ma wɔn, na ɛno nso na anka edi mmu paa. Nanso wɔn boniayɛ nti Nyankopɔn adome wɔn, enti wɔ’nnye (asɛm no) nni gyesɛ (emu) kakraabi.

مِّنَ ٱلَّذِينَ هَادُواْ يُحَرِّفُونَ ٱلۡكَلِمَ عَن
مَّوَاضِعِهِۦ وَيَقُولُونَ سَمِعۡنَا وَعَصَيۡنَا
وَٱسۡمَعۡ غَيۡرَ مُسۡمَعٖ وَرَٰعِنَا لَيَّۢا
بِأَلۡسِنَتِهِمۡ وَطَعۡنٗا فِي ٱلدِّينِۚ وَلَوۡ أَنَّهُمۡ قَالُواْ
سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَا وَٱسۡمَعۡ وَٱنظُرۡنَا لَكَانَ
خَيۡرٗا لَّهُمۡ وَأَقۡوَمَ وَلَٰكِن لَّعَنَهُمُ ٱللَّهُ
بِكُفۡرِهِمۡ فَلَا يُؤۡمِنُونَ إِلَّا قَلِيلٗا ٤٦

47. Mo a yama mo Nyamesom ho Nwoma, monye deɛ y’aisane a ɛrehyɛ Nwoma a ɛwɔ mohɔ no mma no ni ansa na Y’apepa animu na Y’adane no aba akyire (agu moanim ase); anaasɛ, ansa na Y’adome wɔn sɛdeɛ Yɛ’domee Sabat’foɔ no. Onyankopɔn ahyɛdeɛ deɛ ɛyɛ hɔ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ ءَامِنُواْ بِمَا
نَزَّلۡنَا مُصَدِّقٗا لِّمَا مَعَكُم مِّن قَبۡلِ أَن
نَّطۡمِسَ وُجُوهٗا فَنَرُدَّهَا عَلَىٰٓ أَدۡبَارِهَآ أَوۡ
نَلۡعَنَهُمۡ كَمَا لَعَنَّآ أَصۡحَٰبَ ٱلسَّبۡتِۚ
وَكَانَ أَمۡرُ ٱللَّهِ مَفۡعُولًا ٤٧

48. Nokorɛ sɛ, sɛ (obi) de biribi bata Nyankopɔn ho a, ɛno deɛ Ɔnnfa (saa nipa no) bɔne nnkyɛ (no), na ɛno akyiri no Ɔde obi a Ɔpɛ biara bɔne kyɛ no. Obi a ɔde biribi bɛbata Nyankopɔn ho no, ampa sɛ (saa nipa no) abɔ netrim atwa nkontompo ayɛ bɔne kɛseɛ paa.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَغۡفِرُ أَن يُشۡرَكَ بِهِۦ وَيَغۡفِرُ مَا
دُونَ ذَٰلِكَ لِمَن يَشَآءُۚ وَمَن يُشۡرِكۡ بِٱللَّهِ
فَقَدِ ٱفۡتَرَىٰٓ إِثۡمًا عَظِيمًا ٤٨

49. Wonhunuu (Yudafoɔ no ne Kristofoɔ no) a, wɔ’yɛ wɔn ho sɛ wɔne ahotewfoɔ no? Daabi, Nyankopɔn na Ɔte obi a Ɔpɛ ho, na Onni (obiara) amim ketekete koraa.

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يُزَكُّونَ أَنفُسَهُمۚ بَلِ
ٱللَّهُ يُزَكِّي مَن يَشَآءُ وَلَا يُظۡلَمُونَ
فَتِيلًا ٤٩

50. Hwɛ sɛdeɛ wɔ’si bɔ wɔn tirim twa nkontompo to Nyankopɔn soɔ. Woi yɛ bɔne a ɛsom bo na ɛda adi pefee.

ٱنظُرۡ كَيۡفَ يَفۡتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَۖ
وَكَفَىٰ بِهِۦٓ إِثۡمٗا مُّبِينًا ٥٠

51. Wonhunuu wɔn a yɛmaa wɔn Nyamesom ho Nwoma no mu kyɛfa bi no? Wɔ’gye abosom ne asumansɛm di; wɔ’ka kyerɛ wɔn a wɔ’po nkorɛ no sɛ: “Woinom (Quraishfoɔ abosomsomfoɔ no mmom) nam ɔkwan tenenee so kyɛn wɔn (Muslimifoɔ) no a wɔ’agye adie no”.

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ أُوتُواْ نَصِيبٗا مِّنَ
ٱلۡكِتَٰبِ يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡجِبۡتِ وَٱلطَّٰغُوتِ
وَيَقُولُونَ لِلَّذِينَ كَفَرُواْ هَٰٓؤُلَآءِ
أَهۡدَىٰ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ سَبِيلًا ٥١

52. Saa nkorɔfoɔ no na Nyankopɔn adome wɔn no; na obi a Nyankopɔn adome no no nso deɛ wonnya ɔboafoɔ mma no.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُۖ وَمَن
يَلۡعَنِ ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ نَصِيرًا ٥٢

53. Anaasɛ wɔn wɔ kyɛfa bi wɔ (Nyankopɔn) ahennie no mu? Ɛneɛ anka wɔ’mma onipa biara hwee.

أَمۡ لَهُمۡ نَصِيبٞ مِّنَ ٱلۡمُلۡكِ فَإِذٗا لَّا
يُؤۡتُونَ ٱلنَّاسَ نَقِيرًا ٥٣

54. Anaasɛ wɔ’yɛ deɛ Nyankopɔn afiri N’adom mu de ama amanfoɔ bi no ho ahoɔyaa? Ɛneɛ ampa sɛ, Yɛ’maa Abraham asefoɔ no Nwoma ne Adwen, na Yɛ’maa wɔn ahennie a ɛsoo paa.

أَمْ يَحْسُدُونَ ٱلنَّاسَ عَلَىٰ مَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ ۖ فَقَدْ ءَاتَيْنَآ ءَالَ إِبْرَٰهِيمَ ٱلْكِتَـٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَءَاتَيْنَـٰهُم مُّلْكًا عَظِيمًا ٥٤

55. Wɔn mu bi wɔhɔ a wɔ’gye no (Muhammad) die, na wɔn mu bi nso wɔhɔ a wɔ’dane wɔn ho firi neho. Na Amanehunu gya no som bo (sɛ yɛde hye wɔn).

فَمِنْهُم مَّنْ ءَامَنَ بِهِۦ وَمِنْهُم مَّن صَدَّ عَنْهُ ۚ وَكَفَىٰ بِجَهَنَّمَ سَعِيرًا ٥٥

56. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔ’po Yɛn Nsɛm no, Yɛ’de wɔn bɛkɔ Amanehunu gyem. Na ɛberɛ biara a wɔn ho wedeɛ no bɛhyeɛ no Yɛ’bɛsesa wedeɛ foforɔ ama wɔn, sɛdeɛ wɔ’bɛka asotwee no ahwɛ paa. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ, na Ɔne Onyansafoɔ.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَـٰتِنَا سَوْفَ نُصْلِيهِمْ نَارًا كُلَّمَا نَضِجَتْ جُلُودُهُم بَدَّلْنَـٰهُمْ جُلُودًا غَيْرَهَا لِيَذُوقُوا۟ ٱلْعَذَابَ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَزِيزًا حَكِيمًا ٥٦

57. Wɔn a wɔ’agye adie na wɔ’di dwuma pa no, Yɛ’de wɔn bɛkɔ Soro Aheman no a nsubɔten nenam aseɛ no mu, emu na wɔ’bɛtena afe bɔɔ. Wɔ’benya yerenom ahotewfoɔ wɔhɔ; na Yɛde wɔn bewura enyunu paa mu.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ سَنُدْخِلُهُمْ جَنَّـٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَـٰرُ خَـٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۖ لَّهُمْ فِيهَآ أَزْوَٰجٌ مُّطَهَّرَةٌ ۖ وَنُدْخِلُهُمْ ظِلًّا ظَلِيلًا ٥٧

58. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn rehyɛ mo sɛ, monsan mfa adeɛ a obi de ahyɛ monsa sɛ nhwɛsodeɛ no nsan ma ne wura; na sɛ mobu nnipa ntɛm atɛn a momu atɛn tenenee. Nokorɛ sɛ, afutupa paa na Nyankopɔn retu mo no. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Otiefoɔ N’ani nso tua biribiara.

إِنَّ ٱللَّهَ يَأْمُرُكُمْ أَن تُؤَدُّوا۟ ٱلْأَمَـٰنَـٰتِ إِلَىٰٓ أَهْلِهَا وَإِذَا حَكَمْتُم بَيْنَ ٱلنَّاسِ أَن تَحْكُمُوا۟ بِٱلْعَدْلِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ نِعِمَّا يَعِظُكُم بِهِۦٓ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ سَمِيعًۢا بَصِيرًا ٥٨

59. Mo a moagye adie, monyɛ sotie ma Nyankopɔn na monyɛ sotie nso ma Ɔsomafoɔ no, ne wɔn a wɔ’kuta tumi wɔ mo mu no nso. Nasɛ ntotoo bi ba montɛm wɔ biribi ho a, monsan nkɔyɛ ɛho nhwehwɛ mu wɔ Nyankopɔn ne Nesomafoɔ no hɔ, sɛ mogye Nyankopɔn ne Da a edi akyire no di ampa a, ɛno na ɛyɛ, na ɛno nso na edi mmu na ɛma awie pa.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُوا۟ ٱلرَّسُولَ وَأُو۟لِى ٱلْأَمْرِ مِنكُمْ ۖ فَإِن تَنَـٰزَعْتُمْ فِى شَىْءٍ فَرُدُّوهُ إِلَى ٱللَّهِ وَٱلرَّسُولِ إِن كُنتُمْ تُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْـَٔاخِرِ ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ وَأَحْسَنُ تَأْوِيلًا ٥٩

60. (Nkɔmhyɛni), wonhunuu wɔn a wɔ’kyerɛ sɛ wɔ’agye deɛ yasiane ama woɔ no die, na wɔ’san gye deɛ yedii w’anim kan sianeɛ no nso

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يَزْعُمُونَ أَنَّهُمْ ءَامَنُوا۟ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيْكَ وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبْلِكَ

die no? (Saa nkorɔfoɔ no) hwehwɛ ɔbonsam atemmuo, abrɛ nso a yahyɛ wɔn sɛ wɔ’mpo ɔbonsam. Nanso ɔbonsam pɛsɛ ɔyera wɔn de wɔn kɔ akyirikyiri.

يُرِيدُونَ أَن يَتَحَاكَمُوٓاْ إِلَى ٱلطَّٰغُوتِ وَقَدۡ أُمِرُوٓاْ أَن يَكۡفُرُواْ بِهِۦۖ وَيُرِيدُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَن يُضِلَّهُمۡ ضَلَٰلَۢا بَعِيدٗا ٦٠

61. Sɛ yɛka kyerɛ wɔn sɛ, momra ma yɛnkɔ deɛ Nyankopɔn asiane no hɔ ne Nesomafoɔ no hɔ a, wobehunu sɛ nkɔnkɔnsafoɔ no adane wɔn ho dane paa afri wo ho.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ تَعَالَوۡاْ إِلَىٰ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ وَإِلَى ٱلرَّسُولِ رَأَيۡتَ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ يَصُدُّونَ عَنكَ صُدُودٗا ٦١

62. Afei adɛn nti na sɛ mmusuo bi to wɔn wɔ dwuma a wɔ’nsa adi ato wɔn anim no ho a, wɔ’ba wo hɔ frɛ Nyankopɔn di nse sɛ: “Yɛn deɛ, deɛ yɛrehwehwɛ ara ne deɛ ɛyɛ, ɛna koroyɛ?”

فَكَيۡفَ إِذَآ أَصَٰبَتۡهُم مُّصِيبَةُۢ بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡ ثُمَّ جَآءُوكَ يَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ إِنۡ أَرَدۡنَآ إِلَّآ إِحۡسَٰنٗا وَتَوۡفِيقًا ٦٢

63. Nyankopɔn Nim deɛ ɛwɔ saa nkorɔfoɔ woi nom akoma mu, enti twe woho firi wɔn ho, na tu wɔn fo, na ka asɛm a ɛkɔ aso muu paa a ɛbɛkɔ wɔn mu kyerɛ wɔn.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ يَعۡلَمُ ٱللَّهُ مَا فِي قُلُوبِهِمۡ فَأَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡ وَعِظۡهُمۡ وَقُل لَّهُمۡ فِيٓ أَنفُسِهِمۡ قَوۡلَۢا بَلِيغٗا ٦٣

64. Deɛ nti Yɛ’soma Ɔsomafoɔ ne sɛ (amanfoɔ) bɛyɛ sotie ama no wɔ Nyankopɔn pɛ mu. Sɛ (nkɔnkɔnsafoɔ no) yɛ bɔne tia wɔn kraa nasɛ wɔ’reba wo hɔ abɛsrɛ Nyankopɔn hɔ bɔnefakyɛ, ɛna Ɔsomafoɔ no resrɛ bɔnefakyɛ ama wɔn a, anka wɔ’behunu sɛ Nyankopɔn na Ɔde bɔne kyɛ, na Ɔne Mmɔborɔhunu Hene no.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن رَّسُولٍ إِلَّا لِيُطَاعَ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ وَلَوۡ أَنَّهُمۡ إِذ ظَّلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ جَآءُوكَ فَٱسۡتَغۡفَرُواْ ٱللَّهَ وَٱسۡتَغۡفَرَ لَهُمُ ٱلرَّسُولُ لَوَجَدُواْ ٱللَّهَ تَوَّابٗا رَّحِيمٗا ٦٤

65. Nanso daabi, Mede wo Wura Nyankopɔn di nse sɛ: “Wɔ’nnyɛ agyidiefoɔ, gyesɛ (wɔ’ma kwan ma) woyɛ wɔn temmufo wɔ deɛ asi wɔn ntɛm (biara) ho, na afei wɔ’nnya ɔyaw die biara wɔ wɔn akoma mu wɔ deɛ wobuu (wɔn) ho atɛn no ho, na wɔ’brɛ wɔn ho ase brɛ paa.

فَلَا وَرَبِّكَ لَا يُؤۡمِنُونَ حَتَّىٰ يُحَكِّمُوكَ فِيمَا شَجَرَ بَيۡنَهُمۡ ثُمَّ لَا يَجِدُواْ فِيٓ أَنفُسِهِمۡ حَرَجٗا مِّمَّا قَضَيۡتَ وَيُسَلِّمُواْ تَسۡلِيمٗا ٦٥

66. Nokorɛ sɛ, sɛ anka Y’ahyɛ wɔn sɛ, monkunkum mo ho, anaasɛ montu mfri moafie mu a anka wɔn mu kakraabi na wɔ’bɛyɛ. Sɛ wɔ’reyɛ deɛ yɛde atu wɔn foɔ no a, anka ɛyɛ papa ma wɔn; na anka ɛbɛhyɛ wɔn (gyidie nso) den,

وَلَوۡ أَنَّا كَتَبۡنَا عَلَيۡهِمۡ أَنِ ٱقۡتُلُوٓاْ أَنفُسَكُمۡ أَوِ ٱخۡرُجُواْ مِن دِيَٰرِكُم مَّا فَعَلُوهُ إِلَّا قَلِيلٞ مِّنۡهُمۡۖ وَلَوۡ أَنَّهُمۡ فَعَلُواْ مَا يُوعَظُونَ بِهِۦ لَكَانَ خَيۡرٗا لَّهُمۡ وَأَشَدَّ تَثۡبِيتٗا ٦٦

67. Na anka Y’ama wɔn akatua kɛseɛ a efiri Yɛn kyɛn,

وَإِذٗا لَّأٓتَيۡنَٰهُم مِّن لَّدُنَّآ أَجۡرًا عَظِيمٗا ٦٧

68. Na anka Y’akyerɛ wɔn kwan tenenee no.

وَلَهَدَيۡنَٰهُمۡ صِرَٰطٗا مُّسۡتَقِيمٗا ٦٨

| | |
|---|---|
| 69. Na obi a ɔbɛyɛ sotie ama Nyankopɔn ne Ɔsomafoɔ no, saa nkorɔfoɔ no ka wɔn a Nyankopɔn de adom adom wɔn no ho; (saa nkrɔfoɔ no ne): Nkɔmhyɛfoɔ no, ne Nokwafoɔ no, ne Mogya ho adansefoɔ no, ne apapafoɔ a wɔ'dii dwuma pa no. Na wɔn ne ayɔnkofoɔ pa paa no. | وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ فَأُوْلَـٰٓئِكَ مَعَ ٱلَّذِينَ أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِم مِّنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ وَٱلصِّدِّيقِينَ وَٱلشُّهَدَآءِ وَٱلصَّـٰلِحِينَ وَحَسُنَ أُوْلَـٰٓئِكَ رَفِيقًا ٦٩ |
| 70. Saa adom no firi Nyankopɔn hɔ, na Nyankopɔn som bo sɛ Ɔne (biribiara ho) Nimdefoɔ. | ذَٰلِكَ ٱلْفَضْلُ مِنَ ٱللَّهِ ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ عَلِيمًا ٧٠ |
| 71. Mo a moagye adie, monyɛ ahoboa (ntwɛn moatamfoɔ no), na mompue (nkɔ no) akuo-akuo, anaa momɔ mu nkɔ (Nyame koo). | يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ خُذُوا۟ حِذْرَكُمْ فَٱنفِرُوا۟ ثُبَاتٍ أَوِ ٱنفِرُوا۟ جَمِيعًا ٧١ |
| 72. Momu binom wɔhɔ a wɔ'gye wɔn ho ka akyire. Sɛ mmusuo bi to mo a, deɛ wɔ'ka ne sɛ: "Nyankopɔn adom me sɛ, mannka wɔn ho wɔhɔ bie". | وَإِنَّ مِنكُمْ لَمَن لَّيُبَطِّئَنَّ فَإِنْ أَصَـٰبَتْكُم مُّصِيبَةٌ قَالَ قَدْ أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَىَّ إِذْ لَمْ أَكُن مَّعَهُمْ شَهِيدًا ٧٢ |
| 73. Sɛ monya Nyankopɔn hɔ adom bi nso a w'ɔka (nsɛm bi) tesɛ deɛ ɔdɔ nni mo ne wɔn ntɛm sɛ: "Sɛ meka wɔn ho a anka manya sadeɛ a ɛsom bo". | وَلَئِنْ أَصَـٰبَكُمْ فَضْلٌ مِّنَ ٱللَّهِ لَيَقُولَنَّ كَأَن لَّمْ تَكُنۢ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُۥ مَوَدَّةٌ يَـٰلَيْتَنِى كُنتُ مَعَهُمْ فَأَفُوزَ فَوْزًا عَظِيمًا ٧٣ |
| 74. Enti ma wɔn a wɔ'tɔn wiase asetena dekɔtɔ Daakye no nko wɔ Nyame kwan so; na obi a ɔbɛko wɔ Nyame kwan soɔ no, sɛ yeku no o, anaasɛ odi nkonim o, Yɛ'bɛma no akatua a ɛsom bo paa. | فَلْيُقَـٰتِلْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ يَشْرُونَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا بِٱلْـَٔاخِرَةِ ۚ وَمَن يُقَـٰتِلْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ فَيُقْتَلْ أَوْ يَغْلِبْ فَسَوْفَ نُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ٧٤ |
| 75. Deɛn na ɛha mo a enti ɛnsɛsɛ moko wɔ Nyankopɔn kwan soɔ aberɛ a mmarima ne mmaa ne nkɔdaa a wɔ'nni ahoɔden resu sɛ: "Yɛ'Wura Nyankopɔn, yi yɛn firi kuro a emufoɔ yɛ abɔneɛfoɔ no mu, na ma yɛn Okyitaafoɔ firi Wo hɔ, na ma yɛn ɔboafoɔ nso firi Wo hɔ". | وَمَا لَكُمْ لَا تُقَـٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلْمُسْتَضْعَفِينَ مِنَ ٱلرِّجَالِ وَٱلنِّسَآءِ وَٱلْوِلْدَٰنِ ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَآ أَخْرِجْنَا مِنْ هَـٰذِهِ ٱلْقَرْيَةِ ٱلظَّالِمِ أَهْلُهَا وَٱجْعَل لَّنَا مِن لَّدُنكَ وَلِيًّا وَٱجْعَل لَّنَا مِن لَّدُنكَ نَصِيرًا ٧٥ |
| 76. Wɔn a wɔ'agye adie no reko Nyankopɔn kwan so, ɛna wɔn a wɔ'po nokorɛ no nso reko wɔ ɔbonsam kwan soɔ. Enti monko ntia ɔbonsam akyitaafoɔ no. Nokorɛ sɛ, ɔbonsam pɔ (a ɔbɔ) deɛ ahoɔden biara nnim. | ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ يُقَـٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُقَـٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱلطَّـٰغُوتِ فَقَـٰتِلُوٓا۟ أَوْلِيَآءَ ٱلشَّيْطَـٰنِ ۖ إِنَّ كَيْدَ ٱلشَّيْطَـٰنِ كَانَ ضَعِيفًا ٧٦ |

77. Wonhunuu wɔn a yɛka kyerɛɛ wɔn sɛ: "Montwe monsa (mfiri ɔkoo ho), na monfrɛ Nyame wɔ nebrɛ mu, na monyi Zaka no? Afei ɛberɛ a yɛyɛɛ ɔkoo nhyɛ maa wɔn no, afei hwɛ, na wɔn mu bi suro nnipa sɛdeɛ anka ɛsɛsɛ wɔ'si suro Nyankopɔn anaasɛ wɔ'suro (nnipa) mpo kyɛn saa. Asɛm a wɔ'kaeɛ ne sɛ: "Ye'Wura Nyankopɔn, adɛn na W'ahyehyɛ ɔkoo ama yɛn? Sɛ anka Wode kɔɔ animu kakra maa yɛn a?". (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Wiase mu anigyeɛ no yɛ ketewaa bi, na Daakye no yɛ ma obi a osuro Nyankopɔn. Na Ye'nsisi mo ketekete koraa.

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ قِيلَ لَهُمْ كُفُّوٓاْ
أَيْدِيَكُمْ وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ
فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ ٱلْقِتَالُ إِذَا فَرِيقٌ
مِّنْهُمْ يَخْشَوْنَ ٱلنَّاسَ كَخَشْيَةِ ٱللَّهِ أَوْ
أَشَدَّ خَشْيَةً ۚ وَقَالُواْ رَبَّنَا لِمَ كَتَبْتَ
عَلَيْنَا ٱلْقِتَالَ لَوْلَآ أَخَّرْتَنَآ إِلَىٰٓ أَجَلٍ
قَرِيبٍ ۗ قُلْ مَتَٰعُ ٱلدُّنْيَا قَلِيلٌ
وَٱلْءَاخِرَةُ خَيْرٌ لِّمَنِ ٱتَّقَىٰ وَلَا تُظْلَمُونَ
فَتِيلًا ﴿٧٧﴾

78. Faako a mowɔ biara no owuo bɛto mo wɔ hɔ; sɛ mowɔ aban tenten a ɛyɛ den mu mpo a. Na sɛ papa bi to wɔn a, deɛ wɔ'ka nesɛ: "Woi deɛ efiri Nyankopɔn hɔ;" nasɛ bɔne bi to wɔn nso a, deɛ wɔ'ka nesɛ: "Woi deɛ efri wo (Muhammad( hɔ". Ka sɛ: "Ne nyinaa firi Nyankopɔn hɔ". Na deɛn na ɛha saa nkorɔfoɔ no a anka wɔ'nnyɛ ate asɛm aseɛ yi?

أَيْنَمَا تَكُونُواْ يُدْرِككُّمُ ٱلْمَوْتُ وَلَوْ
كُنتُمْ فِى بُرُوجٍ مُّشَيَّدَةٍ ۗ وَإِن تُصِبْهُمْ
حَسَنَةٌ يَقُولُواْ هَٰذِهِۦ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ ۖ وَإِن
تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ يَقُولُواْ هَٰذِهِۦ مِنْ
عِندِكَ ۚ قُلْ كُلٌّ مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ ۖ فَمَالِ
هَٰٓؤُلَآءِ ٱلْقَوْمِ لَا يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ
حَدِيثًا ﴿٧٨﴾

79. Adepa biara a ɛbɛto mo no firi Nyankopɔn hɔ, ɛna ade bɔne biara nso a ɛbɛto mo no firi mo ara mohɔ. Enti na Y'asoma wo wɔ adasamma hɔ sɛ Ɔsomafoɔ. Onyankopɔn yɛ Ɔdanseni a Ɔsom bo.

مَّآ أَصَابَكَ مِنْ حَسَنَةٍ فَمِنَ ٱللَّهِ ۖ وَمَآ
أَصَابَكَ مِن سَيِّئَةٍ فَمِن نَّفْسِكَ ۚ
وَأَرْسَلْنَٰكَ لِلنَّاسِ رَسُولًا ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ
شَهِيدًا ﴿٧٩﴾

80. Obi a ɔbɛyɛ sotie ama Ɔsomafoɔ no, ampa sɛ w'ayɛ sotie ama Nyankopɔn, na obi a ɔbɛdane n'akyi ama no no, Y'ansoma wo (Muhammad) sɛ bɛhwɛ wɔn so.

مَّن يُطِعِ ٱلرَّسُولَ فَقَدْ أَطَاعَ ٱللَّهَ ۖ وَمَن
تَوَلَّىٰ فَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ﴿٨٠﴾

81. (Nkɔnkɔnsafoɔ no) kasɛ: "(Y'ayɛ) sotie (ama wo)". Nanso sɛ wɔ'firi wohɔ kɔ a, wɔn mu fekuo bi fa adwen anadwo dane deɛ wɔ'kaaeɛ no ani. Nyankopɔn retwerɛ adwen a wɔ'faa no anadwoɔ no. Enti twe woho firi wɔn ho na fa woho to Nyankopɔn so. Na Nyankopɔn yɛ Okyitaafoɔ a Ɔsom bo.

وَيَقُولُونَ طَاعَةٌ فَإِذَا بَرَزُواْ مِنْ عِندِكَ
بَيَّتَ طَآئِفَةٌ مِّنْهُمْ غَيْرَ ٱلَّذِى تَقُولُ ۖ
وَٱللَّهُ يَكْتُبُ مَا يُبَيِّتُونَ ۖ فَأَعْرِضْ
عَنْهُمْ وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ ۚ وَكَفَىٰ
بِٱللَّهِ وَكِيلًا ﴿٨١﴾

82. Anaasɛ wɔ’nnwenee anaa wɔnfaa Qur’aan yi ho asɛm nkɔɔ adwendwen mu yie anaa? Sɛ anka efiri obi foforɔ hɔ a ɛnyɛ Nyankopɔn hɔ a, anka wɔ’benya abirabɔ pii wɔ mu.

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ ٱلْقُرْءَانَ ۚ وَلَوْ كَانَ مِنْ
عِندِ غَيْرِ ٱللَّهِ لَوَجَدُوا۟ فِيهِ ٱخْتِلَـٰفًا
كَثِيرًا ﴿٨٢﴾

83. Sɛ asomdweɛ asɛm bi anaa ehu asɛm bi ba wɔn hɔ a wɔ’de tene (anaasɛ wɔ’de bɔ dawuro). Sɛ anka wɔ’dane maa Ɔsomafoɔ no ne wɔn mu wɔn a tumi hyɛ wɔ’nsa no a, anka wɔn mu wɔn a wɔ’repɛ ho nimdeɛ no behunu (nokorɛ a ɛwɔ mu). Sɛ ɛnyɛ Nyankopɔn adom ne N’ahummɔbɔrɔ na ɛwɔ mosoɔ a, anka (momu dodoɔ no ara) bedi ɔbonsam akyi, gyesɛ kakraa bi.

وَإِذَا جَآءَهُمْ أَمْرٌ مِّنَ ٱلْأَمْنِ أَوِ ٱلْخَوْفِ
أَذَاعُوا۟ بِهِۦ ۖ وَلَوْ رَدُّوهُ إِلَى ٱلرَّسُولِ
وَإِلَىٰٓ أُو۟لِى ٱلْأَمْرِ مِنْهُمْ لَعَلِمَهُ ٱلَّذِينَ
يَسْتَنۢبِطُونَهُۥ مِنْهُمْ ۗ وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ
عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ لَٱتَّبَعْتُمُ
ٱلشَّيْطَـٰنَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٨٣﴾

84. Enti (Nkɔmhyɛni), ko wɔ Nyankopɔn kwan no so; na yɛnnfa adesoa bi nsoa wo, na mmom gyesɛ deɛ ɛfa wo ara woho. Na hyɛ agyidiefoɔ no nkuran. Ebia Nyankopɔn besi boniayɛfoɔ no koo ho kwan. Onyankopɔn ne Ɔhoɔdenfoɔ, N’asotwee mu yɛ den paa.

فَقَـٰتِلْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ لَا تُكَلَّفُ إِلَّا
نَفْسَكَ ۚ وَحَرِّضِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۖ عَسَى ٱللَّهُ
أَن يَكُفَّ بَأْسَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۚ
وَٱللَّهُ أَشَدُّ بَأْسًا وَأَشَدُّ تَنكِيلًا ﴿٨٤﴾

85. Obi a obedi agyinamuu pa no benya emu kyɛfa, na obi nso a obedi agyinamuu bɔne no nso benya emu kyɛfa. Onyankopɔn na Ɔwɔ biribiara so tumi.

مَّن يَشْفَعْ شَفَـٰعَةً حَسَنَةً يَكُن لَّهُۥ
نَصِيبٌ مِّنْهَا ۖ وَمَن يَشْفَعْ شَفَـٰعَةً سَيِّئَةً
يَكُن لَّهُۥ كِفْلٌ مِّنْهَا ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ
كُلِّ شَىْءٍ مُّقِيتًا ﴿٨٥﴾

86. Sɛ obi de nkyea kyea mo a, monkyea no ma ɛnyɛ dɛ nkyɛn nkyea a ɔkyeaa mo no, sɛ nyesoɔ nso a monye so ma ɛnyɛ dɛ nkyɛn nenyesoɔ no. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn deɛ obu biribiara ho akonta..

وَإِذَا حُيِّيتُم بِتَحِيَّةٍ فَحَيُّوا۟ بِأَحْسَنَ مِنْهَآ
أَوْ رُدُّوهَآ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ
شَىْءٍ حَسِيبًا ﴿٨٦﴾

87. Onyankopɔn, Awurade foforɔ biara nni hɔ gyesɛ Ɔno nko ara. Nokorɛ sɛ Ɔbɛboa moano wɔ Wusɔreɛ da no a akyinnyeɛ biara nni ho no mu; na hwan na na’sɛm yɛ nokorɛ kyɛn Nyankopɔn?

ٱللَّهُ لَآ إِلَـٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ لَيَجْمَعَنَّكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ
ٱلْقِيَـٰمَةِ لَا رَيْبَ فِيهِ ۗ وَمَنْ أَصْدَقُ مِنَ
ٱللَّهِ حَدِيثًا ﴿٨٧﴾

88. (Agyediefoɔ), ɛdeɛn na ɛha mo a enti momu akyɛ mmienu wɔ nkɔnkɔnsafoɔ no ho yi? Wɔn nneyɛɛ nti Nyankopɔn ama wɔn asan kɔ wɔn boniayɛ no mu. Mopɛ sɛ mokyerɛ obi a Nyankopɔn ayera no no kwan? Obi a Nyankopɔn ayera no no deɛ wonnya kwan (kyerɛ) mma no.

فَمَا لَكُمْ فِى ٱلْمُنَـٰفِقِينَ فِئَتَيْنِ وَٱللَّهُ
أَرْكَسَهُم بِمَا كَسَبُوٓا۟ ۚ أَتُرِيدُونَ أَن
تَهْدُوا۟ مَنْ أَضَلَّ ٱللَّهُ ۖ وَمَن يُضْلِلِ
ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ سَبِيلًا ﴿٨٨﴾

89. Wɔ’pɛ sɛ anka mopo (nokorɛ) no sɛdeɛ wɔn apoɔ no, na moyɛ pɛ; enti monhwɛ yie na moanfa wɔn mu bi ayɔnkoɔ kosi sɛ wɔ’betu

وَدُّوا۟ لَوْ تَكْفُرُونَ كَمَا كَفَرُوا۟
فَتَكُونُونَ سَوَآءً ۖ فَلَا تَتَّخِذُوا۟ مِنْهُمْ

amantuo wɔ Nyankopɔn kwan so. Sɛ wɔ’dane wɔn akyi dema nokorɛ no a, ɛneɛ baabiara a mobenya wɔn no monkye wɔn na monku wɔn, na monhwɛ na moanfa wɔn mu bi adamfoɔ anaasɛ aboafoɔ.

أَوْلِيَآءَ حَتَّىٰ يُهَاجِرُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ فَإِن
تَوَلَّوْا۟ فَخُذُوهُمْ وَٱقْتُلُوهُمْ حَيْثُ
وَجَدتُّمُوهُمْ ۖ وَلَا تَتَّخِذُوا۟ مِنْهُمْ وَلِيًّا
وَلَا نَصِيرًا ٨٩

90. Gyesɛ wɔn a wɔ’dɔm ekuo bi a asomdwiɛ apam da mone wɔn ntɛm, anaasɛ wɔ'ba mohɔ a enni wɔn akoma mu sɛ wɔ’ne mo bɛko, anaasɛ wɔ’ne wɔn ara nkorɔfoɔ bɛko. Sɛ Nyankopɔn pɛ a anka Ɔbɛma wɔn tumi wɔ moso na wɔ’ne mo ako. Enti sɛ wɔ’twe san firi moho na wɔ’ne mo anko na wɔ’de asomdwiɛ hyia mo a, ɛno deɛ Nyankopɔn mmaa mo wɔn ho kwan (sɛ mone wɔn koo).

إِلَّا ٱلَّذِينَ يَصِلُونَ إِلَىٰ قَوْمٍۭ بَيْنَكُمْ
وَبَيْنَهُم مِّيثَٰقٌ أَوْ جَآءُوكُمْ حَصِرَتْ
صُدُورُهُمْ أَن يُقَٰتِلُوكُمْ أَوْ يُقَٰتِلُوا۟
قَوْمَهُمْ ۚ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَسَلَّطَهُمْ عَلَيْكُمْ
فَلَقَٰتَلُوكُمْ ۚ فَإِنِ ٱعْتَزَلُوكُمْ فَلَمْ
يُقَٰتِلُوكُمْ وَأَلْقَوْا۟ إِلَيْكُمُ ٱلسَّلَمَ فَمَا
جَعَلَ ٱللَّهُ لَكُمْ عَلَيْهِمْ سَبِيلًا ٩٠

91. (Nkɔmhyɛni) wobehunu ebinom nso (tesɛ Asad ne Gatfaanfoɔ) no sɛ wɔ’hwehwɛ ahotɔ wɔ mo hɔ san hwehwɛ ahotɔ nso fri wɔn nkorɔfoɔ nso hɔ. Ɛberɛ biara a yɛbɛfrɛ wɔn akɔ mmusuo bi mu no ntɛm ara na wɔn wɔ mu. Sɛ (saa nkorɔfoɔ yi) antwe wɔn ho anfiri mo ho anfa asomdwiɛ anhyia mo annyi wɔ’nsa wɔ moso a, ɛneɛ faako a mobehyia wɔn biara no monkye wɔn na monku wɔn, na woi nom na Y’ama mo tumii pefee wɔ wɔn so (sɛ motumi ko tia wɔn) no.

سَتَجِدُونَ ءَاخَرِينَ يُرِيدُونَ أَن يَأْمَنُوكُمْ
وَيَأْمَنُوا۟ قَوْمَهُمْ كُلَّ مَا رُدُّوٓا۟ إِلَى
ٱلْفِتْنَةِ أُرْكِسُوا۟ فِيهَا ۚ فَإِن لَّمْ يَعْتَزِلُوكُمْ
وَيُلْقُوٓا۟ إِلَيْكُمُ ٱلسَّلَمَ وَيَكُفُّوٓا۟
أَيْدِيَهُمْ فَخُذُوهُمْ وَٱقْتُلُوهُمْ حَيْثُ
ثَقِفْتُمُوهُمْ ۚ وَأُو۟لَٰٓئِكُمْ جَعَلْنَا لَكُمْ
عَلَيْهِمْ سُلْطَٰنًا مُّبِينًا ٩١

92. Mmra mma ho kwan sɛ gyidieni bekum gyidieni, gyesɛ mfomsoɔ (na ɛmaa no baa saa). Obia ɛnam mfomsoɔ so bɛma no akum gyidieni no ɔnfa ɔdɔnkɔ a ɔyɛ gyidieni ho nkyɛ no, na ontua mogya hwieguo ho mpata ma owufoɔ no abusuafoɔ, gyesɛ (abusuafoɔ no) dekyɛ. Sɛ owufoɔ no firi nnipa bi a mo ne wɔn wɔ ɔkoo mu, ɛna na ɔyɛ gyidieni a, ɛneɛ ɔdɔnkɔ gyidieni na mode neho bɛkyɛ no. Sɛ owufoɔ no fri nnipa bi a mone wɔn wɔ apam da montɛm ɛna ɔyɛ gyidieni a, montua mogya hwieguo ho mpata ma na’busuafoɔ na monfa ɔdɔnkɔ a ɔyɛ gyidieni ho nkyɛ no. Na obi a onnya no, ɔnyɛ akyiriwia bosome mmienu a ɛtoatoa soɔ (a ɛkyerɛ) adwen sakra a efiri Nyankopɔn hɔ. Na Nyankopɔn ne Onimdefoɔ, na Ɔne Onyansafoɔ.

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ أَن يَقْتُلَ مُؤْمِنًا إِلَّا
خَطَـًٔا ۚ وَمَن قَتَلَ مُؤْمِنًا خَطَـًٔا
فَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مُّؤْمِنَةٍ وَدِيَةٌ مُّسَلَّمَةٌ
إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦٓ إِلَّآ أَن يَصَّدَّقُوا۟ ۚ فَإِن كَانَ
مِن قَوْمٍ عَدُوٍّ لَّكُمْ وَهُوَ مُؤْمِنٌ
فَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مُّؤْمِنَةٍ ۖ وَإِن كَانَ مِن
قَوْمٍۭ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُم مِّيثَٰقٌ فَدِيَةٌ
مُّسَلَّمَةٌ إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦ وَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ
مُّؤْمِنَةٍ ۖ فَمَن لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ
شَهْرَيْنِ مُتَتَابِعَيْنِ تَوْبَةً مِّنَ ٱللَّهِ ۗ
وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ٩٢

93. Obi a ɔde anidaaho bekum gyidieni deɛ, n'akatua ne Amanehunu gyem, emu na ɔbɛtena, na Nyankopɔn abufuo ne Nenomee wɔ no so, na yasiesie asotwee kɛse ato hɔ ama no.

وَمَن يَقۡتُلۡ مُؤۡمِنٗا مُّتَعَمِّدٗا فَجَزَآؤُهُۥ
جَهَنَّمُ خَٰلِدٗا فِيهَا وَغَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِ
وَلَعَنَهُۥ وَأَعَدَّ لَهُۥ عَذَابًا عَظِيمٗا ٩٣

94. Mo a moagye adie, sɛ motu kwan (kɔ ɔkoo) wɔ Nyankopɔn kwan so a, (monya ntoboaseɛ) nyɛ nhwehwɛmuu, na monhwɛ na moanka ankyerɛ obi a ɔde asomdweɛ (nkyea) no behyia mo no sɛ: "Wonyɛ gyidieni". Moreyɛ de ahwehwɛ wiase asetena mu agyapadeɛ a enni hɔ daa no, ɛneɛ Nyankopɔn hɔ na asadeɛ pii wɔ. Saa ara na kanee no na moteɛ, ɛna Nyankopɔn de N'adom no dom mo (maa mobɛyɛɛ agyidiefoɔ), enti ɛyɛ a monyɛ nhwehwɛmuu (na moankɔkum monua gyidieni). Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn na dwuma a modie biara no Ɔbɛbɔ (mo) ho amaneɛ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا ضَرَبۡتُمۡ فِي
سَبِيلِ ٱللَّهِ فَتَبَيَّنُواْ وَلَا تَقُولُواْ لِمَنۡ
أَلۡقَىٰٓ إِلَيۡكُمُ ٱلسَّلَٰمَ لَسۡتَ مُؤۡمِنٗا
تَبۡتَغُونَ عَرَضَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا فَعِندَ ٱللَّهِ
مَغَانِمُ كَثِيرَةٞۚ كَذَٰلِكَ كُنتُم مِّن قَبۡلُ
فَمَنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمۡ فَتَبَيَّنُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ
كَانَ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٗا ٩٤

95. Agyidiefoɔ no mu wɔn a (wannkɔ ɔsa no bie) na wɔ'tenaa fie (wɔ aberɛ a) na biribiara nnha wɔn no, wɔ'ne wɔn a wɔ'de wɔn agyapadeɛ ne wɔn kraa bɔɔ mmɔden wɔ Nyankopɔn kwan soɔ no gyina berɛ nnyɛ pɛ. Nyankopɔn apagya wɔn a wɔ'de wɔn agyapadeɛ ne wɔn kraa reboa wɔ Nyankopɔn kwan soɔ no kyɛn wɔn a wɔ'tenaa (fie no) wɔ gyinaberɛ mu. (Agyidiefoɔ) no nyinaa Nyankopɔn de adepa no na ahyɛ wɔn bɔ. Onyankopɔn de akatua kɛseɛ paa abɔ mmɔdemmɔfoɔ no abaso kyɛn wɔn a wɔ'tenaa (fie no);-

لَّا يَسۡتَوِي ٱلۡقَٰعِدُونَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ غَيۡرُ
أُوْلِي ٱلضَّرَرِ وَٱلۡمُجَٰهِدُونَ فِي سَبِيلِ
ٱللَّهِ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡۚ فَضَّلَ ٱللَّهُ
ٱلۡمُجَٰهِدِينَ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡ عَلَى
ٱلۡقَٰعِدِينَ دَرَجَةٗۚ وَكُلّٗا وَعَدَ ٱللَّهُ
ٱلۡحُسۡنَىٰۚ وَفَضَّلَ ٱللَّهُ ٱلۡمُجَٰهِدِينَ
عَلَى ٱلۡقَٰعِدِينَ أَجۡرًا عَظِيمٗا ٩٥

96. (Ɔde) abasobɔ (a, ekorɔn paa) ne bɔnefakyɛ ne ahummɔborɔ a efiri Nehɔ (na abɔ wɔn abasoɔ). Onyankopɔn ne Bɔnefakye Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ.

دَرَجَٰتٖ مِّنۡهُ وَمَغۡفِرَةٗ وَرَحۡمَةٗۚ وَكَانَ ٱللَّهُ
غَفُورٗا رَّحِيمًا ٩٦

97. Nokorɛ sɛ, wɔn a Soro abɔfoɔ yi wɔn nkwa a wɔn ayɛ bɔne atia wɔn kraa no, (abɔfoɔ) no ka kyerɛ wɔn sɛ: "Dwuma bɛn na na moredie (a enti moansom Nyame?)" Wɔ'bɛka sɛ: "Na yenni ahoɔden wɔ asaase no so". Abɔfoɔ no bɛka sɛ: "Enti na Nyankopɔn asaase no nyɛ tɛtrɛtɛɛ (anaasɛ ɛsoo) sɛdeɛ mobetumi atu amantuo wɔ soɔ?" Saa nkorɔfoɔ no asetena mu bɛyɛ Amane-hunu gyem, na ɛhɔ yɛ nnkyi bɔne paa.

إِنَّ ٱلَّذِينَ تَوَفَّىٰهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ ظَالِمِيٓ
أَنفُسِهِمۡ قَالُواْ فِيمَ كُنتُمۡۖ قَالُواْ كُنَّا
مُسۡتَضۡعَفِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ قَالُوٓاْ أَلَمۡ
تَكُنۡ أَرۡضُ ٱللَّهِ وَٰسِعَةٗ فَتُهَاجِرُواْ
فِيهَاۚ فَأُوْلَٰٓئِكَ مَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ
وَسَآءَتۡ مَصِيرًا ٩٧

98. Gyesɛ (wɔn) mu mmarima ne mmaa a na wɔ’nni ahoɔden, ne nkɔdaa a wɔ’ntumi ntu amantuo anaa wɔ’nni kwan biara a wɔ’bɛfa soɔ no-

إِلَّا ٱلۡمُسۡتَضۡعَفِينَ مِنَ ٱلرِّجَالِ
وَٱلنِّسَآءِ وَٱلۡوِلۡدَٰنِ لَا يَسۡتَطِيعُونَ
حِيلَةٗ وَلَا يَهۡتَدُونَ سَبِيلٗا ٩٨

99. Saa nkorɔfoɔ no na ebia Nyankopɔn de wɔn mfomsoɔ befiri wɔn. Nyankopɔn ne Bɔnefafri Hene, na Ɔno na Ɔde Bɔne kyɛ.

فَأُوْلَٰٓئِكَ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَعۡفُوَ عَنۡهُمۡۚ
وَكَانَ ٱللَّهُ عَفُوًّا غَفُورٗا ٩٩

100. Obia a obetu amantuo wɔ Nyankopɔn kwan soɔ no, obenya dwanekɔbea pii ama no abuso wɔ asaase no so. Obi a obefri nefie sɛ ɔretu amantuo akɔ Nyankopɔn ne Nesomafoɔ hɔ, na owuo bɛto no no, ampa sɛ n’akatua abɛda Nyankopɔn so. Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

وَمَن يُهَاجِرۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ يَجِدۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ
مُرَٰغَمٗا كَثِيرٗا وَسَعَةٗۚ وَمَن يَخۡرُجۡ
مِنۢ بَيۡتِهِۦ مُهَاجِرًا إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ
ثُمَّ يُدۡرِكۡهُ ٱلۡمَوۡتُ فَقَدۡ وَقَعَ أَجۡرُهُۥ عَلَى
ٱللَّهِۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ١٠٠

101. Sɛ motu kwan wɔ asaase no so na mosuro sɛ boniayɛfoɔ no bɛha mo na mote Nyamefrɛ (a ɛyɛ Rakaa nnan no) so (yɛ no mmienu-mmienu) a, bɔne biara nni mo so. Nokorɛ sɛ, boniayɛfoɔ no yɛ moatamfo pefee.

وَإِذَا ضَرَبۡتُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَلَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ
جُنَاحٌ أَن تَقۡصُرُواْ مِنَ ٱلصَّلَوٰةِ إِنۡ
خِفۡتُمۡ أَن يَفۡتِنَكُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْۚ إِنَّ
ٱلۡكَٰفِرِينَ كَانُواْ لَكُمۡ عَدُوّٗا مُّبِينٗا ١٠١

102. (Nkɔmhyɛni), sɛ wowɔ wɔn mu (wɔ ɔkoo mu) na wode wɔn refrɛ Nyame a, ma wɔn mu fekuo bi nka woho ne wo mfrɛ Nyame no, na ma wɔ’nfa wɔn akodeɛ; sɛ wɔ’de wɔn anim butu fɔm (frɛ Nyame no wie a), ma wɔn megyina moakyi, na ekuo baako a aka no a wɔ’nya mfrɛɛ Nyame no nso mmra mɛne wo mfrɛ Nyame no, na wɔ’ma wɔn ani na wɔn ho so yie na wɔnfa wɔn akodeɛ. Wɔn a wɔ’po nokorɛ no pɛ sɛ anka moadwen befiri moakodeɛ ne mo nneɛma soɔ na wɔ’abɛto ahyɛ moso prɛko pɛ. Bɔne biara nni moso sɛ, sɛ nsuo reha mo anaasɛ moyare a mode moakodeɛ no bɛgu hɔ. Na mmom moma moani na moho so yie. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn asiesie animguaseɛ asotwee ato boniayɛfoɔ no hɔ.

وَإِذَا كُنتَ فِيهِمۡ فَأَقَمۡتَ لَهُمُ ٱلصَّلَوٰةَ
فَلۡتَقُمۡ طَآئِفَةٞ مِّنۡهُم مَّعَكَ وَلۡيَأۡخُذُوٓاْ
أَسۡلِحَتَهُمۡۖ فَإِذَا سَجَدُواْ فَلۡيَكُونُواْ مِن
وَرَآئِكُمۡ وَلۡتَأۡتِ طَآئِفَةٌ أُخۡرَىٰ لَمۡ
يُصَلُّواْ فَلۡيُصَلُّواْ مَعَكَ وَلۡيَأۡخُذُواْ
حِذۡرَهُمۡ وَأَسۡلِحَتَهُمۡۗ وَدَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
لَوۡ تَغۡفُلُونَ عَنۡ أَسۡلِحَتِكُمۡ
وَأَمۡتِعَتِكُمۡ فَيَمِيلُونَ عَلَيۡكُم مَّيۡلَةٗ
وَٰحِدَةٗۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ إِن كَانَ
بِكُمۡ أَذٗى مِّن مَّطَرٍ أَوۡ كُنتُم مَّرۡضَىٰٓ
أَن تَضَعُوٓاْ أَسۡلِحَتَكُمۡۖ وَخُذُواْ حِذۡرَكُمۡۗ
إِنَّ ٱللَّهَ أَعَدَّ لِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابٗا مُّهِينٗا ١٠٢

103. Sɛ mofrɛ Nyame no wie a, monkae Nyankopɔn wɔ (ɛberɛ a mo) gyina hɔ ne (ɛberɛ a mo) te hɔ ne (ɛberɛ) a moda monkyɛn mu no mu. Nasɛ monya ahotɔ a, ɛneɛ monfrɛ Nyame no (sɛdeɛ yakyerɛ mo dada no). Nokorɛ sɛ,

فَإِذَا قَضَيۡتُمُ ٱلصَّلَوٰةَ فَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ
قِيَٰمٗا وَقُعُودٗا وَعَلَىٰ جُنُوبِكُمۡۚ فَإِذَا

Nyamefrɛ yɛ adeɛ a yahyehyɛ no brɛ-ano-brɛ-ano ato agyidiefoɔ no soɔ

ٱطۡمَأۡنَنتُمۡ فَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَۚ إِنَّ ٱلصَّلَوٰةَ
كَانَتۡ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ كِتَٰبٗا مَّوۡقُوتٗا
﴿١٠٣﴾

104. Mommma moaba mu mmu sɛ mobɛhwehwɛ nkorɔfoɔ no. Sɛ morebrɛ a, saa ara na wɔ'nso rebrɛ sɛdeɛ morebrɛ no ara; moani da biribi so wɔ Nyankopɔn hɔ a, wɔ'nni saa anidaasoɔ no. Onyankopɔn ne Onimdefoɔ, Ɔne Onyansafoɔ.

وَلَا تَهِنُواْ فِي ٱبۡتِغَآءِ ٱلۡقَوۡمِۖ إِن تَكُونُواْ
تَأۡلَمُونَ فَإِنَّهُمۡ يَأۡلَمُونَ كَمَا
تَأۡلَمُونَۖ وَتَرۡجُونَ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا
يَرۡجُونَۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٠٤﴾

105. (Nkɔmhyɛni), nokorɛ mu na Y'ɛde asiane Nwoma no ama woɔ, sɛdeɛ wode deɛ Nyankopɔn ayi akyerɛ woɔ no bebu nnipa ntɛm atɛn. Enti hwɛ yie na woanni amma wɔn a wɔ'di hwammɔ no.

إِنَّآ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ
لِتَحۡكُمَ بَيۡنَ ٱلنَّاسِ بِمَآ أَرَىٰكَ ٱللَّهُۚ
وَلَا تَكُن لِّلۡخَآئِنِينَ خَصِيمٗا ﴿١٠٥﴾

106. Na srɛ Nyankopɔn hɔ bɔnefakyɛ. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

وَٱسۡتَغۡفِرِ ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورٗا
رَّحِيمٗا ﴿١٠٦﴾

107. Enti hwɛ na woanko amma wɔn a wɔ'di wɔn ara wɔn kraa hwammɔ no. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn mpɛ obia odi hwammɔ, yɛ (nipa) bɔneni no asɛm.

وَلَا تُجَٰدِلۡ عَنِ ٱلَّذِينَ يَخۡتَانُونَ أَنفُسَهُمۡۚ
إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ مَن كَانَ خَوَّانًا أَثِيمٗا
﴿١٠٧﴾

108. (Wɔ'yɛ) desuma nnipa na (wɔ'nnyɛ) mfa nsuma Nyankopɔn, efrisɛ anadwo berɛ no a na wɔ'rebɔ pɔ wɔ asɛm a Nyankopɔn ani nnye ho no ho no, na Ɔne wɔn na ɛwɔ hɔ. Onyankopɔn deɛ Watwa dwuma a wɔ'redie no nyinaa ho ahyia.

يَسۡتَخۡفُونَ مِنَ ٱلنَّاسِ وَلَا يَسۡتَخۡفُونَ
مِنَ ٱللَّهِ وَهُوَ مَعَهُمۡ إِذۡ يُبَيِّتُونَ مَا
لَا يَرۡضَىٰ مِنَ ٱلۡقَوۡلِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِمَا
يَعۡمَلُونَ مُحِيطًا ﴿١٠٨﴾

109. Hwɛ, woi nom ne nnipa a moreko ama wɔn wɔ wiase asetena yi mu; na Wusɔreɛ da no nso hwan na ɔbɛko ama wɔn wɔ Nyankopɔn anim, anaasɛ hwan na ɔbɛyɛ wɔn kyitaafoɔ?

هَٰٓأَنتُمۡ هَٰٓؤُلَآءِ جَٰدَلۡتُمۡ عَنۡهُمۡ فِي
ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا فَمَن يُجَٰدِلُ ٱللَّهَ
عَنۡهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ أَم مَّن يَكُونُ
عَلَيۡهِمۡ وَكِيلٗا ﴿١٠٩﴾

110. Obi a ɔbɛyɛ bɔne, anaasɛ ɔbedi ne kraa amim na ɔbɛsrɛ Nyankopɔn hɔ bɔnefakyɛ no, obenya Nyankopɔn sɛ Ɔne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

وَمَن يَعۡمَلۡ سُوٓءًا أَوۡ يَظۡلِمۡ نَفۡسَهُۥ ثُمَّ
يَسۡتَغۡفِرِ ٱللَّهَ يَجِدِ ٱللَّهَ غَفُورٗا
رَّحِيمٗا ﴿١١٠﴾

111. Obi a ɔbɛyɛ bɔne no, ɔyɛ detia ne kraa. Onyankopɔn deɛ Ɔne Onimdefoɔ, Ɔne Onyansafoɔ.

وَمَن يَكۡسِبۡ إِثۡمٗا فَإِنَّمَا يَكۡسِبُهُۥ عَلَىٰ
نَفۡسِهِۦۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمٗا ﴿١١١﴾

| | |
|---|---|
| 112. Obi a ɔbɛyɛ mfomsoɔ anaasɛ bɔne bi na ɔde bɛhyɛ obi a onnim ho hwee no, nokorɛ sɛ (saa nipa no) asoa adanse kurumuu ne bɔne a ɛso paa (ho asotwee). | وَمَن يَكۡسِبۡ خَطِيٓـَٔةً أَوۡ إِثۡمٗا ثُمَّ يَرۡمِ بِهِۦ بَرِيٓـٔٗا فَقَدِ ٱحۡتَمَلَ بُهۡتَٰنٗا وَإِثۡمٗا مُّبِينٗا ١١٢ |
| 113. Sɛ ɛnyɛ Nyankopɔn adom ne N'ahummɔbɔrɔ na ɛwɔ wo soɔ a, anka (Yudafoɔ no) mu fekuo bi ayɛ wɔn adwen sɛ wɔ'bɛma wo ayera (afiri kwan tenenee no so), nanso wɔ'ntumi nyera obiara, na mmom (wɔ'yera) wɔn ara wɔn ho. Wɔ'ntumi nyɛ wo bɔne nso wɔ ɔkwan biara so. Efrisɛ Nyankopɔn asiane Nwoma no ne Nyansa no ama wo, ɛna W'akyerɛ wo adeɛ a na anka wonnim. Onyankopɔn adom a ɛwɔ wo soɔ no so paa. | وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكَ وَرَحۡمَتُهُۥ لَهَمَّت طَّآئِفَةٞ مِّنۡهُمۡ أَن يُضِلُّوكَ وَمَا يُضِلُّونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمۡۖ وَمَا يَضُرُّونَكَ مِن شَيۡءٖۚ وَأَنزَلَ ٱللَّهُ عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَعَلَّمَكَ مَا لَمۡ تَكُن تَعۡلَمُۚ وَكَانَ فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكَ عَظِيمٗا ١١٣ |
| 114. Papa biara nni wɔn agyinatuo bebrebe no mu, mmom (agyinatuo a papa wɔ mu ne) obi a ɔrehyɛ (amamfoɔ) ama w'ayɛ adɔeɛ anaa wayɛ papa, anaa (wɔ'rehyɛ amanfoɔ) ama wasiesie nnipa ntɛm. Na obi a ɔbɛyɛ woi nom de ahwehwɛ Nyankopɔn hɔ animuonyam no, Yɛ'bɛma no akatua a ɛsom bo paa. | لَّا خَيۡرَ فِي كَثِيرٖ مِّن نَّجۡوَىٰهُمۡ إِلَّا مَنۡ أَمَرَ بِصَدَقَةٍ أَوۡ مَعۡرُوفٍ أَوۡ إِصۡلَٰحِۭ بَيۡنَ ٱلنَّاسِۚ وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ ٱبۡتِغَآءَ مَرۡضَاتِ ٱللَّهِ فَسَوۡفَ نُؤۡتِيهِ أَجۡرًا عَظِيمٗا ١١٤ |
| 115. Obi a ɔbɛko atia Ɔsomafoɔ no wɔ akyire yi a tenenee no ada adi pefee ama no, na ɔnam ɔkwan a ɛnyɛ agyidiefoɔ no kwan no soɔ no, Yɛ'begyae no ama ɔkwan a ɔno ara apɛ ama neho no, na Yɛ'de no akɔ Amanehunu gyem, na ɛhɔ yɛ nkyi bɔne paa. | وَمَن يُشَاقِقِ ٱلرَّسُولَ مِنۢ بَعۡدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُ ٱلۡهُدَىٰ وَيَتَّبِعۡ غَيۡرَ سَبِيلِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ نُوَلِّهِۦ مَا تَوَلَّىٰ وَنُصۡلِهِۦ جَهَنَّمَۖ وَسَآءَتۡ مَصِيرًا ١١٥ |
| 116. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn mmfa (obi a) ɔde biribi bɛbata Neho bɔne nnkyɛ no, na mmom ɛno akyiri no Ɔde bɔne biara a Ɔpɛ kyɛ. Obi a ɔde biribi bɛbata Onyankopɔn ho no, nokorɛ sɛ wayera (afiri ɔkwan tenenee no so) kɔ akyirikyiri paa. | إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَغۡفِرُ أَن يُشۡرَكَ بِهِۦ وَيَغۡفِرُ مَا دُونَ ذَٰلِكَ لِمَن يَشَآءُۚ وَمَن يُشۡرِكۡ بِٱللَّهِ فَقَدۡ ضَلَّ ضَلَٰلَۢا بَعِيدًا ١١٦ |
| 117. Sɛ (Quraishfoɔ abosomsomfoɔ no) firi Nyankopɔn akyi sufrɛ biribi mpo a ɛyɛ abosom mmaa; na nea wɔ'frɛ no no ne ɔbonsam otuateɛni no. | إِن يَدۡعُونَ مِن دُونِهِۦٓ إِلَّآ إِنَٰثٗا وَإِن يَدۡعُونَ إِلَّا شَيۡطَٰنٗا مَّرِيدٗا ١١٧ |
| 118. Nyankopɔn abɔ no dua. Asɛm a ɔbonsam kaeɛ ne sɛ: "(Awurade), mɛfa Wo nkoa no mu kyɛfa bi a yatwa ato hɔ no-, | لَّعَنَهُ ٱللَّهُۘ وَقَالَ لَأَتَّخِذَنَّ مِنۡ عِبَادِكَ نَصِيبٗا مَّفۡرُوضٗا ١١٨ |
| 119. Na mayera wɔn, na mama nsɛm hunu a ɛho nni mfasoɔ ayɛ wɔn apɛdeɛ, na mama wɔn apaepae nyɛmmoa aso (ayɛ no nsohyɛdeɛ a | وَلَأُضِلَّنَّهُمۡ وَلَأُمَنِّيَنَّهُمۡ وَلَأٓمُرَنَّهُمۡ فَلَيُبَتِّكُنَّ ءَاذَانَ ٱلۡأَنۡعَٰمِ وَلَأٓمُرَنَّهُمۡ |

ɛkyerɛ sɛ, saa aboa no wɔ wɔn abosom), na wɔn asesa Onyankopɔn abɔdeɛ. Obia ɔbefiri Nyankopɔn akyi afa ɔbonsam ayɛ kyitaafoɔ no, nokorɛ sɛ wabrɛ berɛguo a ɛda adi pefee.

فَلَيُغَيِّرُنَّ خَلْقَ ٱللَّهِ ۚ وَمَن يَتَّخِذِ
ٱلشَّيْطَٰنَ وَلِيًّا مِّن دُونِ ٱللَّهِ فَقَدْ
خَسِرَ خُسْرَانًا مُّبِينًا ١١٩

120. (Ɔbonsam) hyɛ wɔn bɔ, na ɔma nsɛm hunu yɛ wɔn apɛdeɛ, na deɛ ɔbonsam hyɛ wɔn ho bɔ biara no yɛ nnaadaa.

يَعِدُهُمْ وَيُمَنِّيهِمْ ۖ وَمَا يَعِدُهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ
إِلَّا غُرُورًا ١٢٠

121. Saa nkorɔfoɔ no asetena ne Amane hunu gyem, na wɔ'nnya kwan biara a wɔ'de bedwane afiri hɔ.

أُو۟لَٰٓئِكَ مَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ وَلَا يَجِدُونَ
عَنْهَا مَحِيصًا ١٢١

122. Wɔn a w'agye adie na wɔ'di dwuma pa no deɛ, Y'ɛde wɔn bɛkɔ Aheman no a nsubɔnten nenam aseɛ no mu, emu na wɔ'bɛtena afe bɔɔ. Onyankopɔn bɔhyɛ yɛ nokorɛ. Hwan na n'asɛm yɛ nokorɛ kyɛn Nyankopɔn?

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
سَنُدْخِلُهُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا
ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۖ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقًّا ۚ
وَمَنْ أَصْدَقُ مِنَ ٱللَّهِ قِيلًا ١٢٢

123. Ɛnyɛ mo (agyidiefoɔ no) apɛdeɛ sɛdeɛ modwene no, anaasɛ wɔn a yama wɔn Nyamesom ho Nwoma no apɛdeɛ sɛdeɛ wɔ'dwene no (na ɛbɛyɛ hɔ). Na mmom obi a obedi dwuma bɔne no yɛbetua no so ka, na onnya okyitaafoɔ anaa ɔboafoɔ wɔ Nyakopɔn akyi.

لَّيْسَ بِأَمَانِيِّكُمْ وَلَآ أَمَانِىِّ أَهْلِ
ٱلْكِتَٰبِ ۗ مَن يَعْمَلْ سُوٓءًا يُجْزَ بِهِۦ وَلَا
يَجِدْ لَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيًّا وَلَا
نَصِيرًا ١٢٣

124. Obi nso a obedi dwuma pa, sɛ ɔyɛ ɔbarima anaasɛ ɔbaa, na sɛ ɔyɛ gyidieni a, saa nkorɔfoɔ no na wɔ'bɛkɔ Aheman no mu no, na yenni wɔn amim ketekete koraa.

وَمَن يَعْمَلْ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِن ذَكَرٍ أَوْ
أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُو۟لَٰٓئِكَ يَدْخُلُونَ
ٱلْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُونَ نَقِيرًا ١٢٤

125. Hwan na ɔwɔ ɔsompa mu kyɛn onipa a, w'abrɛ neho nyinaa ase ama Nyankopɔn na ɔyɛ ayɛmyɛ (anaasɛ ɔyɛ papa) na ɔnam ɔteneneeni Abraham kwan no soɔ? Nyankopɔn faa Abraham adamfoɔ.

وَمَنْ أَحْسَنُ دِينًا مِّمَّنْ أَسْلَمَ وَجْهَهُۥ لِلَّهِ
وَهُوَ مُحْسِنٌ وَٱتَّبَعَ مِلَّةَ إِبْرَٰهِيمَ حَنِيفًا ۗ
وَٱتَّخَذَ ٱللَّهُ إِبْرَٰهِيمَ خَلِيلًا ١٢٥

126. Adeɛ a ɛwɔ soro ne deɛ a ɛwɔ asaase soɔ (nyinaa) wɔ Nyankopɔn. Nyankopɔn deɛ Watwa biribiara ho ahyia.

وَلِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۚ
وَكَانَ ٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ مُّحِيطًا ١٢٦

127. (Nkɔmhyɛni), wɔ'rebisa wo mmaa no nso ho asɛm. Ka sɛ: "Deɛ Nyankopɔn rehyɛ mo fa wɔn ho ne deɛ yakenkan akyerɛ mo a ɛwɔ Nwoma no mu no a ɛfa mmaa nyanka no a monfaa wɔn kyɛfa a yahyehyɛ ama wɔn no mmaa wɔn, nanso mopɛsɛ moware wɔn no; ɛna (ɔresan hyɛ mo sɛdeɛ mode) nkɔdaa a wɔ'nni ahoɔden no (nso kyɛfa bɛma wɔn), na afei mobedi nokorɛ ama nyanka no. Dwumadi papa

وَيَسْتَفْتُونَكَ فِى ٱلنِّسَآءِ ۖ قُلِ ٱللَّهُ
يُفْتِيكُمْ فِيهِنَّ وَمَا يُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فِى
ٱلْكِتَٰبِ فِى يَتَٰمَى ٱلنِّسَآءِ ٱلَّٰتِى لَا
تُؤْتُونَهُنَّ مَا كُتِبَ لَهُنَّ وَتَرْغَبُونَ أَن
تَنكِحُوهُنَّ وَٱلْمُسْتَضْعَفِينَ مِنَ ٱلْوِلْدَٰنِ
وَأَن تَقُومُوا۟ لِلْيَتَٰمَىٰ بِٱلْقِسْطِ ۚ وَمَا

biara a mobedie no, nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne ɛho Nimdefoɔ.

تَفۡعَلُواْ مِنۡ خَيۡرٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِهِۦ
عَلِيمٗا ﴿١٢٧﴾

---

128. Sɛ ɔbaa bi suro ateeteɛ bi wɔ okunu hɔ, anaa nso sɛ ɔnte n'anim nkyerɛ no a, ɛnyɛ bɔne mma wɔn mmienu sɛ wɔ'bɛsiesie wɔn ntɛm nsiesie pa; nsisie na ɛyɛ paa, ɛwom sɛ adefodepɛ atwe nnipa adwen. Sɛ moyɛ ayɛmyɛ na mosuro Nyame a, Nyankopɔn deɛ Ɔne dwuma a modie ho amanebɔfoɔ.

وَإِنِ ٱمۡرَأَةٌ خَافَتۡ مِنۢ بَعۡلِهَا نُشُوزًا أَوۡ
إِعۡرَاضٗا فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡهِمَآ أَن
يُصۡلِحَا بَيۡنَهُمَا صُلۡحٗاۚ وَٱلصُّلۡحُ
خَيۡرٞۗ وَأُحۡضِرَتِ ٱلۡأَنفُسُ ٱلشُّحَّۚ وَإِن
تُحۡسِنُواْ وَتَتَّقُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا
تَعۡمَلُونَ خَبِيرٗا ﴿١٢٨﴾

---

129. Sɛ moyere moho sɛn ara mpo a mo'ntumi nyɛ pɛpɛɛpɛ wɔ mmaa no ntɛm. Na mmom monhwɛ na moantwe moho amfiri (ɔbaa baako ho) korakora anyɛ no sɛdeɛ ɔsensɛn hɔ, (ɔno a onni kunu, ɔno nso a onyaee awadeɛ). Sɛ mosiesie montɛm na mosuro Nyame a, nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene

وَلَن تَسۡتَطِيعُوٓاْ أَن تَعۡدِلُواْ بَيۡنَ ٱلنِّسَآءِ
وَلَوۡ حَرَصۡتُمۡۖ فَلَا تَمِيلُواْ كُلَّ ٱلۡمَيۡلِ
فَتَذَرُوهَا كَٱلۡمُعَلَّقَةِۚ وَإِن تُصۡلِحُواْ
وَتَتَّقُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورٗا
رَّحِيمٗا ﴿١٢٩﴾

---

130. Sɛ wɔ'ntɛm tete (gyae awadeɛ) nso a, Nyankopɔn bɛma N'adom kɛseɛ no aso wɔn mu biara so. Nyankopɔn na Ɔwɔ adom a ɛsoo paa, Ɔne Onyansafoɔ.

وَإِن يَتَفَرَّقَا يُغۡنِ ٱللَّهُ كُلّٗا مِّن سَعَتِهِۦۚ
وَكَانَ ٱللَّهُ وَٰسِعًا حَكِيمٗا ﴿١٣٠﴾

---

131. Deɛ ɛwɔ soro ne deɛ ɛwɔ asaase so nyinaa wɔ Nyankopɔn. Ampa sɛ, Yɛ'kasa kyerɛɛ wɔn a yɛmaa wɔn Nyamesom ho nwoma a wɔ'dii moanim kan no, ɛna monso (yakasa akyerɛ mo) sɛ: ''Monsuro Nyankopɔn. Sɛ mopo (Nyankopɔn nsɛm no a), nokorɛ sɛ, deɛ ɛwɔ soro ne deɛ ɛwɔ asaase so nyinaa wɔ Nyankopɔn; na Nyankopɔn deɛ W'anya Neho a Onhia obiara hwee, na Ɔne Ayeyie, Nkamfoɔ ne Aseda Wura no.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ
وَلَقَدۡ وَصَّيۡنَا ٱلَّذِينَ أُوتُواْ
ٱلۡكِتَٰبَ مِن قَبۡلِكُمۡ وَإِيَّاكُمۡ أَنِ
ٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ وَإِن تَكۡفُرُواْ فَإِنَّ لِلَّهِ
مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ وَكَانَ
ٱللَّهُ غَنِيًّا حَمِيدٗا ﴿١٣١﴾

---

132. Nyankopɔn na deɛ ɛwɔ soro ne deɛ ɛwɔ asaase soɔ nyinaa wɔ no. Nyankopɔn ne Okyitaafoɔ a Ɔsom bo.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ
وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ﴿١٣٢﴾

---

133. Adasamma, sɛ (Nyankopɔn) pɛ a Obeyi mo afiri hɔ na Ɔde abodeɛ foforɔ abɛhyɛ mo anan mu, na Nyankopɔn wɔ ɛno ho tumi.

إِن يَشَأۡ يُذۡهِبۡكُمۡ أَيُّهَا ٱلنَّاسُ وَيَأۡتِ
بِـَٔاخَرِينَۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ ذَٰلِكَ
قَدِيرٗا ﴿١٣٣﴾

134. Obi a ɔpɛ wiase mu akatua no, Nyankopɔn hɔ na wiase mu akatua ne Daakye no nyinaa wɔ. Onyankopɔn na Ɔte biribiara na Ohu biribiara nso.

مَّن كَانَ يُرِيدُ ثَوَابَ ٱلدُّنْيَا فَعِندَ ٱللَّهِ ثَوَابُ ٱلدُّنْيَا وَٱلْـَٔاخِرَةِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ سَمِيعًۢا بَصِيرًا ١٣٤

135. Mo a moagye adie, monyina pintinn wɔ nokorɛ so sɛ Nyankopɔn adansefoɔ; sɛ (asɛm a woredi ho adanseɛ ama Nyame no) tia wo ara, anaa awofoɔ, anaa obusuani bi; sɛ (asɛm no) tia osikani anaa ohiani bi mpo a, (hunu sɛ) Nyankopɔn na Ɔyɛ wɔn mmienu Kyitaafoɔ. Monhwɛ na moanni apɛdeɛ akyi ankɔmane (amfiri kwan tenenee no so). Sɛ mokyea (atemmuo) anaa modane moho (firi nokorɛ) ho a, nokorɛ sɛ Onyankopɔn ne dwuma a modie no nyinaa ho Amanebɔfoɔ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُونُوا۟ قَوَّٰمِينَ بِٱلْقِسْطِ شُهَدَآءَ لِلَّهِ وَلَوْ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمْ أَوِ ٱلْوَٰلِدَيْنِ وَٱلْأَقْرَبِينَۚ إِن يَكُنْ غَنِيًّا أَوْ فَقِيرًا فَٱللَّهُ أَوْلَىٰ بِهِمَاۖ فَلَا تَتَّبِعُوا۟ ٱلْهَوَىٰٓ أَن تَعْدِلُوا۟ۚ وَإِن تَلْوُۥٓا۟ أَوْ تُعْرِضُوا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ١٣٥

136. Mo a moagye adie, monye Nyankopɔn ne Nesomafoɔ no ni, na (monye) Nwoma no a y'asiane ama Nesomafoɔ no, ne Nwoma no a yedii kan sianeɛ no nso ni. Obi a ɔbɛpo Nyankopɔn ne N'asoro abɔfoɔ, ne Ne Nwoma ne N'asomafoɔ, ne Da a etwa toɔ no, nokorɛ sɛ (saa nipa no) ayera kɔ akyirikyiri paa.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ ءَامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلَّذِى نَزَّلَ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ مِن قَبْلُۚ وَمَن يَكْفُرْ بِٱللَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ وَٱلْيَوْمِ ٱلْـَٔاخِرِ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَٰلًۢا بَعِيدًا ١٣٦

137. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔ'gye die, na afei wɔ'san po wɔn gyidie no, na wɔ'san gyidie na wɔ'san po bio, na wɔ'san gyedie na wɔ'san po wɔn gyidie no bio, na afei wɔn boniayɛ no kɔsoɔ (anaasɛ emu yɛ den) no, (saa nkorɔfoɔ no) deɛ Nyankopɔn mmfa wɔn bɔne nnkyɛ wɔn, na Ɔnkyerɛ wɔn kwan tenenee no nso.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ثُمَّ كَفَرُوا۟ ثُمَّ ءَامَنُوا۟ ثُمَّ كَفَرُوا۟ ثُمَّ ٱزْدَادُوا۟ كُفْرًا لَّمْ يَكُنِ ٱللَّهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ سَبِيلًۢا ١٣٧

138. Enti hyɛ nkɔnkɔnsafoɔ no bɔ sɛ nokorɛ, wɔn wɔ asotwee a ɛyɛya (paa da hɔ retwɛn wɔn).

بَشِّرِ ٱلْمُنَٰفِقِينَ بِأَنَّ لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ١٣٨

139. Wɔn a wɔ'fri agyidiefoɔ no akyi kɔfa boniayɛfoɔ no ayɔnkoɔ no, tumi bi na wɔ'rehwehwɛ afri wɔn hɔ anaa? Nokorɛ sɛ tumi nyinaa wɔ Nyankopɔn.

ٱلَّذِينَ يَتَّخِذُونَ ٱلْكَٰفِرِينَ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلْمُؤْمِنِينَۚ أَيَبْتَغُونَ عِندَهُمُ ٱلْعِزَّةَ فَإِنَّ ٱلْعِزَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًا ١٣٩

140. Nokorɛ sɛ, Y'asiane no wɔ Nwoma no mu ama mo sɛ, sɛ mote sɛ wɔ'po Nyankopɔn Nsɛm no na wɔ'redi ho fɛw a, ɛmma mone wɔn nntena faako, kɔpem sɛ wɔ'bedi nkɔmmɔ foforɔ a ɛnyɛ (Nyame asɛm no ho fɛw die; sɛ motena wɔn nkyɛn a,) ɛneɛ nokorɛ sɛ motesɛ

وَقَدْ نَزَّلَ عَلَيْكُمْ فِى ٱلْكِتَٰبِ أَنْ إِذَا سَمِعْتُمْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ يُكْفَرُ بِهَا وَيُسْتَهْزَأُ بِهَا فَلَا تَقْعُدُوا۟ مَعَهُمْ حَتَّىٰ يَخُوضُوا۟ فِى حَدِيثٍ غَيْرِهِۦٓۚ إِنَّكُمْ

wɔn ara pɛpɛɛpɛ. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn bɛboa boniayɛfoɔ no ne nkɔnkɔnsafoɔ no nyinaa ano wɔ Amane hunu gyem.

إِذًا مِّثْلُهُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ جَامِعُ ٱلْمُنَٰفِقِينَ وَٱلْكَٰفِرِينَ فِى جَهَنَّمَ جَمِيعًا ﴿١٤٠﴾

---

141. Wɔn na wɔ'retwɛn mo no. Sɛ monya nkonimdie bi firi Nyankopɔn hɔ a, deɛ wɔ'ka nesɛ: "Adɛn, yɛnnka moho anaa?" Sɛ boniayɛfoɔ no nya kyɛfa bi nso a, deɛ wɔ'ka kyerɛ wɔn nesɛ: "Y'aanni moso nkonim, ɛna yesii agyidiefoɔ no kwan wɔ mo ho (amma wɔn antumi annyɛ mo bɔne)?" Enti Nyankopɔn bebu montɛm atɛn wɔ Wusɔreɛ da no. Ɛmma sɛ Nyankopɔn bɛma boniayɛfoɔ no anya agyidiefoɔ no ho kwan..

ٱلَّذِينَ يَتَرَبَّصُونَ بِكُمْ فَإِن كَانَ لَكُمْ فَتْحٌ مِّنَ ٱللَّهِ قَالُوٓا۟ أَلَمْ نَكُن مَّعَكُمْ وَإِن كَانَ لِلْكَٰفِرِينَ نَصِيبٌ قَالُوٓا۟ أَلَمْ نَسْتَحْوِذْ عَلَيْكُمْ وَنَمْنَعْكُم مِّنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۚ فَٱللَّهُ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ وَلَن يَجْعَلَ ٱللَّهُ لِلْكَٰفِرِينَ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ سَبِيلًا ﴿١٤١﴾

---

142. Nokorɛ sɛ, nkɔnkɔnsafoɔ no (adwen ne sɛ), wɔ'redaadaa Nyankopɔn, Ɔno nso bɛdaadaa wɔn.Sɛ wɔ'gyina hɔ sɛ wɔ'refrɛ Nyame a, wɔ'gyina hɔ wɔ akwadworɔ so, (wɔ'yɛ) dekyerɛ nnipa; sɛ wɔ'bɛkae Nyankopɔn mpo a wɔ'kae no ketewaa bi.

إِنَّ ٱلْمُنَٰفِقِينَ يُخَٰدِعُونَ ٱللَّهَ وَهُوَ خَٰدِعُهُمْ وَإِذَا قَامُوٓا۟ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ قَامُوا۟ كُسَالَىٰ يُرَآءُونَ ٱلنَّاسَ وَلَا يَذْكُرُونَ ٱللَّهَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٤٢﴾

---

143. Wɔn adwen nnsi pi wɔ woi ne woi ntɛm. Wɔ'nnka (agyidiefoɔ) woi nom ho, ɛna wɔ'nnka (boniayɛfoɔ) woi nom nso ho. Na obi a Nyankopɔn ayera no no wonnya ɔkwan (kyerɛ) mma no.

مُّذَبْذَبِينَ بَيْنَ ذَٰلِكَ لَآ إِلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ وَلَآ إِلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ ۚ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ سَبِيلًا ﴿١٤٣﴾

---

144. Mo a moagye adie, monhwɛ na moanfiri agyidiefoɔ no akyi ankɔfa boniayɛfoɔ no ayɔnkoɔ. Anaasɛ mopɛ sɛ moma Nyankopɔn nyinasoɔ pefee ma Ɔde tia mo anaa?

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّخِذُوا۟ ٱلْكَٰفِرِينَ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۚ أَتُرِيدُونَ أَن تَجْعَلُوا۟ لِلَّهِ عَلَيْكُمْ سُلْطَٰنًا مُّبِينًا ﴿١٤٤﴾

---

145. Nokorɛ sɛ, (Daakye Atemmuda no) nkɔnkɔnsafoɔ no bɛkɔ Amanehunu gya no mu aseɛ hɔ paa, na wonnya ɔboafoɔ mma wɔn.

إِنَّ ٱلْمُنَٰفِقِينَ فِى ٱلدَّرْكِ ٱلْأَسْفَلِ مِنَ ٱلنَّارِ وَلَن تَجِدَ لَهُمْ نَصِيرًا ﴿١٤٥﴾

---

146. Gyesɛ wɔn a wɔ'sakra wɔn adwen, na wɔ'toto ntotoeɛ pa, na wɔ'sɔ Nyankopɔn mu yie, na wɔ'di wɔn Nyamesom ho nokorɛ ma Nyankopɔn no, saa nkorɔfoɔ no na wɔ'ka agyidiefoɔ no ho. Nyankopɔn bɛma agyidiefoɔ no akatua kɛseɛ paa.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُوا۟ وَأَصْلَحُوا۟ وَٱعْتَصَمُوا۟ بِٱللَّهِ وَأَخْلَصُوا۟ دِينَهُمْ لِلَّهِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ مَعَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۖ وَسَوْفَ يُؤْتِ ٱللَّهُ ٱلْمُؤْمِنِينَ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١٤٦﴾

---

147. Ɛdeɛn mfasoɔ na ɛwɔ so ma Nyankopɔn sɛ Ɔtwe moaso; sɛ moreyi no ayɛ na moagye no adi a? Nyankopɔn ne Otumfoɔ a Oyi ayɛ, na Ɔno ara nso ne Onimdefoɔ.

مَّا يَفْعَلُ ٱللَّهُ بِعَذَابِكُمْ إِن شَكَرْتُمْ وَءَامَنتُمْ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ شَاكِرًا عَلِيمًا ﴿١٤٧﴾

| | |
|---|---|
| 148. Nyankopɔn mpɛ sɛ kasa bɔne bɛda adi wɔ badwam, gyesɛ nea obi ayɛ no bɔne. Onyankopɔn ne Otiefoɔ a Ɔte biribiara, Ɔne Onimdefoɔ. | لَّا يُحِبُّ ٱللَّهُ ٱلْجَهْرَ بِٱلسُّوٓءِ مِنَ ٱلْقَوْلِ إِلَّا مَن ظُلِمَ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ سَمِيعًا عَلِيمًا ١٤٨ |
| 149. Sɛ moda papa yɛ adi, anaasɛ moyɛ desie, anaasɛ mode bɔne fri a, nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Bɔnefafri Hene, Ɔno na Otumi ade nyinaa yɛ. | إِن تُبْدُوا۟ خَيْرًا أَوْ تُخْفُوهُ أَوْ تَعْفُوا۟ عَن سُوٓءٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَفُوًّا قَدِيرًا ١٤٩ |
| 150. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔ'po Nyankopɔn ne N'asomafoɔ no, na wɔ'pɛ sɛ wɔ'paepae Nyankopɔn ne N'asomafoɔ no ntɛm, na wɔ'ka sɛ: Yɛ'gye ebinom di, na yɛnnye ebinom nso nnie, na wɔ'hwehwɛ kwan wɔ (gyidie ne boniayɛ) ntɛm no, | إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْفُرُونَ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَيُرِيدُونَ أَن يُفَرِّقُوا۟ بَيْنَ ٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَيَقُولُونَ نُؤْمِنُ بِبَعْضٍ وَنَكْفُرُ بِبَعْضٍ وَيُرِيدُونَ أَن يَتَّخِذُوا۟ بَيْنَ ذَٰلِكَ سَبِيلًا ١٥٠ |
| 151. Woi nom ne boniayɛfoɔ paa no. Y'asiesie animguaseɛ asotwee ato boniayɛfoɔ no hɔ. | أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْكَٰفِرُونَ حَقًّا ۚ وَأَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ عَذَابًا مُّهِينًا ١٥١ |
| 152. Wɔn a wɔ'agye Nyankopɔn ne N'asomafoɔ no adie, na wɔ'mpaepae wɔn mu biara ntɛm no, wɔn na Nyankopɔn de wɔn akatua bɛma wɔn no. Onyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene. | وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَلَمْ يُفَرِّقُوا۟ بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ أُو۟لَٰٓئِكَ سَوْفَ يُؤْتِيهِمْ أُجُورَهُمْ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ١٥٢ |
| 153. Nyamesom ho Nwomanimfoɔ no rebisa wo sɛ: "Ma Nwoma nsiane mfri soro ma wɔn". Ampa sɛ wɔ'bisaa Mose deɛ ɛso kyɛn saa. Wɔ'kaa sɛ: "Yi Nyankopɔn adi pefee kyerɛ yɛn". Ɛnam wɔn bɔne nti agradaa ne ayerɛmo (asotwee) too wɔn. Akyire yi a wɔ'nyaa nyinasoɔ pefee no, wɔ'faa nantwi bedeɛ som no, nanso Yɛ'de ɛno firii wɔn. Y'ɛde nyinasoɔ pefee anaasɛ tumi maa Mose. | يَسْـَٔلُكَ أَهْلُ ٱلْكِتَٰبِ أَن تُنَزِّلَ عَلَيْهِمْ كِتَٰبًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ۚ فَقَدْ سَأَلُوا۟ مُوسَىٰٓ أَكْبَرَ مِن ذَٰلِكَ فَقَالُوٓا۟ أَرِنَا ٱللَّهَ جَهْرَةً فَأَخَذَتْهُمُ ٱلصَّٰعِقَةُ بِظُلْمِهِمْ ۚ ثُمَّ ٱتَّخَذُوا۟ ٱلْعِجْلَ مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ ٱلْبَيِّنَٰتُ فَعَفَوْنَا عَن ذَٰلِكَ ۚ وَءَاتَيْنَا مُوسَىٰ سُلْطَٰنًا مُّبِينًا ١٥٣ |
| 154. Wɔn Apam no ho no, Yɛ'pagyaa bepɔ no wɔ wɔn apampamu, Yɛ'ka kyerɛɛ wɔn sɛ: "Monfa ahobraseɛ nwura ɔpono no mu". Yɛ'ka kyerɛɛ wɔn nso sɛ: "Monhwɛ na moammu Sabat (mmara no) so;" na Yɛ'gyee Apam a emu yɛ duro paa frii wɔn hɔ. | وَرَفَعْنَا فَوْقَهُمُ ٱلطُّورَ بِمِيثَٰقِهِمْ وَقُلْنَا لَهُمُ ٱدْخُلُوا۟ ٱلْبَابَ سُجَّدًا وَقُلْنَا لَهُمْ لَا تَعْدُوا۟ فِى ٱلسَّبْتِ وَأَخَذْنَا مِنْهُم مِّيثَٰقًا غَلِيظًا ١٥٤ |
| 155. Ɛnam sɛ wɔ'buu wɔn Apam no soɔ, na wɔ'poo Nyankopɔn nsɛm no, na wɔ'kunkum Nkɔmhyɛfoɔ no wɔ aberɛ a ɛnyɛ nekwan soɔ, ne wɔn kasaa bi a wɔ'ka no sɛ: "Yakata y'akoma ho no nti", Nyankopɔn asi (wɔn akoma) ano ɛnam | فَبِمَا نَقْضِهِم مِّيثَٰقَهُمْ وَكُفْرِهِم بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَقَتْلِهِمُ ٱلْأَنۢبِيَآءَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَقَوْلِهِمْ |

wɔn boniayɛ ho nti, na (asɛm) no mu, anaa wɔn mu nnipa kakraabi na wɔ'gye die;

قُلُوبُنَا غُلْفٌۢ ۚ بَلْ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَيْهَا
بِكُفْرِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُونَ إِلَّا قَلِيلًا ١٥٥

156. Ɛnam wɔn boniayɛ ho nti, ne wɔn abususɛm akɛseɛ a wɔ'ka deto Mar'yam sɔɔ no;

وَبِكُفْرِهِمْ وَقَوْلِهِمْ عَلَىٰ مَرْيَمَ بُهْتَٰنًا
عَظِيمًا ١٥٦

157. Ɛne wɔn nsɛm keka bi sɛ: "Nokorɛ sɛ y'akum Yesu Kristo, Mar'yam ba, Nyankopɔn Somafoɔ no. Wɔn anku no, na wɔn ammɔ no asennua mu nso, na mmom asɛ saa ama wɔn. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔ'regye ho akyinnyeɛ no nyinaa adwen nnsi wɔn pi (wɔ ho); na wɔ'nni ho nimdeɛ na mmom deɛ wɔn adwen yɛ wɔn no na wɔ'di akyire. Nokorɛ paa deɛ y'anku no.

وَقَوْلِهِمْ إِنَّا قَتَلْنَا ٱلْمَسِيحَ عِيسَى ٱبْنَ
مَرْيَمَ رَسُولَ ٱللَّهِ وَمَا قَتَلُوهُ وَمَا
صَلَبُوهُ وَلَٰكِن شُبِّهَ لَهُمْ ۚ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ
ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ لَفِى شَكٍّ مِّنْهُ ۚ مَا لَهُم
بِهِۦ مِنْ عِلْمٍ إِلَّا ٱتِّبَاعَ ٱلظَّنِّ ۚ وَمَا
قَتَلُوهُ يَقِينًۢا ١٥٧

158. Daabi, Nyankopɔn pagyaa no kɔɔ Nenkyɛn. Onyankopɔn ne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyansafoɔ.

بَل رَّفَعَهُ ٱللَّهُ إِلَيْهِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا
حَكِيمًا ١٥٨

159. Wɔn a y'ama wɔn Nyame som ho Nwoma no mu biara bɛgye (nsɛm a Qur'aan aka fa Yesu ho) no adi ansa na w'awu; Na wusɔreɛ da no (Yesu) bɛyɛ ɔdanseni atia wɔn.

وَإِن مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ إِلَّا لَيُؤْمِنَنَّ
بِهِۦ قَبْلَ مَوْتِهِۦ ۖ وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ
يَكُونُ عَلَيْهِمْ شَهِيدًا ١٥٩

160. Ɛnam wɔn (Yudafoɔ no) bɔne, na wɔ'sii nnipa pii kwan firii Nyankopɔn kwan no soɔ nti, Yɛ'braa wɔn nnepa a na y'ama wɔn ho kwan no:-

فَبِظُلْمٍ مِّنَ ٱلَّذِينَ هَادُوا۟ حَرَّمْنَا
عَلَيْهِمْ طَيِّبَٰتٍ أُحِلَّتْ لَهُمْ
وَبِصَدِّهِمْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ كَثِيرًا ١٦٠

161. (Wɔn bɔne no bi ne sɛ), na wɔ'gye bosea nsihoo wɔ aberɛ nso a y'abra wɔn, na wɔ'di amanfoɔ sika wɔ kwan bɔne so. Y'asiesie asotwee a ɛyɛ ya paa ato wɔn mu (Kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ no hɔ.

وَأَخْذِهِمُ ٱلرِّبَوٰا۟ وَقَدْ نُهُوا۟ عَنْهُ وَأَكْلِهِمْ
أَمْوَٰلَ ٱلنَّاسِ بِٱلْبَٰطِلِ ۚ وَأَعْتَدْنَا
لِلْكَٰفِرِينَ مِنْهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ١٦١

162. Mmom wɔn a w'aben wɔ nimdeɛ mu wɔ wɔn mu no, ne agyidiefoɔ no gye deɛ y'asiane ama woɔ no di, san gye deɛ yesiane dii w'anim kan no di. Na wɔn a wɔ'frɛ Nyame wɔ nebrɛ mu na wɔ'yi zaka, na wɔ'gye Nyankopɔn ne Da a etwa toɔ no die no, saa nkorɔfoɔ no Yɛ'bɛma wɔn akatua a ɛsoo paa

لَّٰكِنِ ٱلرَّٰسِخُونَ فِى ٱلْعِلْمِ مِنْهُمْ
وَٱلْمُؤْمِنُونَ يُؤْمِنُونَ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيْكَ
وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبْلِكَ ۚ وَٱلْمُقِيمِينَ
ٱلصَّلَوٰةَ ۚ وَٱلْمُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱلْمُؤْمِنُونَ
بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ أُو۟لَٰٓئِكَ
سَنُؤْتِيهِمْ أَجْرًا عَظِيمًا ١٦٢

163. (Nkɔmhyɛni), nokorɛ sɛ Y'asiane Adiyisɛm ama wo sɛdeɛ Yesianee Adiyisɛm maa Noa ne Nkɔmhyɛfoɔ a wɔ'baa n'akyi no.

إِنَّآ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ كَمَآ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰ نُوحٍ
وَٱلنَّبِيِّـۧنَ مِنۢ بَعْدِهِۦ ۚ وَأَوْحَيْنَآ

| | |
|---|---|
| Yesianee Adiyisɛm nso maa Abraham ne Ismail ne Is'haaq ne Ya’aquub ne mmusua-mmusua no, ɛna (Yesianee bi maa) Yesu ne Hiob ne Aaron ne Solomon; na Dawid nso Yɛ’maa no Zabuur. | إِلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ<br>وَيَعۡقُوبَ وَٱلۡأَسۡبَاطِ وَعِيسَىٰ وَأَيُّوبَ<br>وَيُونُسَ وَهَٰرُونَ وَسُلَيۡمَٰنَۚ وَءَاتَيۡنَا دَاوُۥدَ<br>زَبُورٗا ١٦٣ |
| 164. Asomafoɔ no mu bi wɔ hɔ a, ampa sɛ Y’adi kan aka wɔn ho asɛm akyerɛ wo, na ebi nom nso Yɛ’nkaa wɔn ho asɛm nkyerɛɛ wo. Onyankopɔn ne Mose kasaa ano ne ano paa. | وَرُسُلٗا قَدۡ قَصَصۡنَٰهُمۡ عَلَيۡكَ مِن قَبۡلُ<br>وَرُسُلٗا لَّمۡ نَقۡصُصۡهُمۡ عَلَيۡكَۚ وَكَلَّمَ ٱللَّهُ<br>مُوسَىٰ تَكۡلِيمٗا ١٦٤ |
| 165. Asomafoɔ (yi de) anigyesɛm, ne kɔkɔbɔ (brɛɛ amanfoɔ) sɛdeɛ Asomafoɔ no (mmaeɛ no) akyi adasamma nnya nyinasoɔ bi nntia Nyankopɔn. Onyankopɔn ne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyansafoɔ. | رُّسُلٗا مُّبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ لِئَلَّا يَكُونَ<br>لِلنَّاسِ عَلَى ٱللَّهِ حُجَّةُۢ بَعۡدَ<br>ٱلرُّسُلِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمٗا ١٦٥ |
| 166. Mmom Nyankopɔn no ara di deɛ Wasiane ama woɔ no ho adanseɛ sɛ, Osianee no wɔ Ne nimdeɛ mu; na Soro abɔfoɔ nso di (ho) adanseɛ. Onyankopɔn som bo wɔ adansedie mu. | لَّٰكِنِ ٱللَّهُ يَشۡهَدُ بِمَآ أَنزَلَ إِلَيۡكَۖ<br>أَنزَلَهُۥ بِعِلۡمِهِۦۖ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَشۡهَدُونَۚ<br>وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدًا ١٦٦ |
| 167. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔ’po nokorɛ na wɔ’si amanfoɔ kwan firi Nyankopɔn kwan no soɔ no, ampa sɛ wɔn ayera kɔ akyirikyiri paa. | إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ<br>ٱللَّهِ قَدۡ ضَلُّواْ ضَلَٰلَۢا بَعِيدًا ١٦٧ |
| 168. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔ’po nokorɛ na wɔ’di bɔne no, Nyankopɔn mmfa wɔn bɔne nnkyɛ wɔn na Ɔnkyerɛ wɔn kwan (tenenee) no nso-, | إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَظَلَمُواْ لَمۡ يَكُنِ<br>ٱللَّهُ لِيَغۡفِرَ لَهُمۡ وَلَا لِيَهۡدِيَهُمۡ طَرِيقًا ١٦٨ |
| 169. Na mmom Amanehunu gya no kwan (na Ɔbɛkyerɛ wɔn), emu na wɔ’bɛtena afe bɔɔ. Ɛno yɛ adeɛ a ɛyɛ mmrɛ ma Nyankopɔn. | إِلَّا طَرِيقَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۚ<br>وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٗا ١٦٩ |
| 170. Adasamma, ampa sɛ Ɔsomafoɔ no de Nokorɛ no a efiri mo Wura Nyankopɔn hɔ no abrɛ mo. Enti sɛ mogye di a, ɛyɛ ma mo ara, nasɛ mopo nso a, ɛneɛ ɛyɛ nokorɛ sɛ deɛ ɛwɔ soro ne asaase so nyinaa wɔ Nyankopɔn. Onyankopɔn ne Onimdefoɔ, Ɔne Onyansafoɔ. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدۡ جَآءَكُمُ ٱلرَّسُولُ<br>بِٱلۡحَقِّ مِن رَّبِّكُمۡ فَـَٔامِنُواْ خَيۡرٗا لَّكُمۡۚ<br>وَإِن تَكۡفُرُواْ فَإِنَّ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ<br>وَٱلۡأَرۡضِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمٗا ١٧٠ |
| 171. Mo a yama mo Nyamesom ho Nwoma, monhwɛ yie na moanyɛ (nneɛma bi) amma no antra so wɔ mo Nyamesom no mu; na monhwɛ na moanka biribi anto Nyakopɔn so, na mmom (monka) deɛ ɛyɛ nokorɛ. Yesu Kristo, Mar’yam ba no, ɔyɛ Onyankopɔn Somafoɔ ne N’asɛm a Ɔto maa Mar’yam, ne honhom a efiri Nehɔ. Enti monye Nyankopɔn ne N’asomafoɔ no ni. Monhwɛ na moanka sɛ: (Anyame) | يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لَا تَغۡلُواْ فِي<br>دِينِكُمۡ وَلَا تَقُولُواْ عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا ٱلۡحَقَّۚ<br>إِنَّمَا ٱلۡمَسِيحُ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ رَسُولُ<br>ٱللَّهِ وَكَلِمَتُهُۥٓ أَلۡقَىٰهَآ إِلَىٰ مَرۡيَمَ وَرُوحٞ<br>مِّنۡهُۖ فَـَٔامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦۖ وَلَا<br>تَقُولُواْ ثَلَٰثَةٌۚ ٱنتَهُواْ خَيۡرٗا لَّكُمۡۚ إِنَّمَا |

Mmiɛnsa. Sɛ motwe moho (firi saa asɛm no ho a), ɛyɛ ma mo. Nyankopɔn deɛ Ɔyɛ Awurade baako, Kronkron Hene ne no sɛ Ɔbɛwo ba. Deɛ ɛwɔ soro ne deɛ ɛwɔ asaase so nyinaa wɔ no. Onyankopɔn ne Okyitaafoɔ a Ɔsom bo paa.

ٱللَّهُ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۖ سُبۡحَٰنَهُۥٓ أَن يَكُونَ
لَهُۥ وَلَدٞۘ لَّهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي
ٱلۡأَرۡضِۗ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلٗا ١٧١

---

172. Ɛnyɛ Kristo no aniwu sɛ ɔyɛ Nyankopɔn akoa, (saa ara nso na) ɛnyɛ Soro abɔfoɔ a wɔ'bɛn (Nyame no nso aniwuo). Obi a n'ani wu wɔ Nesom ho na ɔyɛ ahomasoɔ no, Ɔbɛboa wɔn nyinaa ano wɔ N'anim.

لَّن يَسۡتَنكِفَ ٱلۡمَسِيحُ أَن يَكُونَ عَبۡدٗا
لِّلَّهِ وَلَا ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ ٱلۡمُقَرَّبُونَۚ وَمَن
يَسۡتَنكِفۡ عَنۡ عِبَادَتِهِۦ وَيَسۡتَكۡبِرۡ
فَسَيَحۡشُرُهُمۡ إِلَيۡهِ جَمِيعٗا ١٧٢

---

173. Wɔn a wɔ'gye die na wɔ'di dwuma pa no, Ɔbɛhyɛ wɔn akatua no mma ama wɔn, na Ɔde N'adom no bebree ama wɔn. Na wɔn a (Nesom) yɛ wɔn aniwuo na wɔ'yɛ ahomasoɔ no, Ɔde asotwee a ɛyɛ ya paa bɛtwe wɔn aso. Onyankopɔn akyi no wɔ'nnya okyitaafoɔ anaa ɔboafoɔ mma wɔn ho.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
فَيُوَفِّيهِمۡ أُجُورَهُمۡ وَيَزِيدُهُم مِّن
فَضۡلِهِۦۖ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ٱسۡتَنكَفُواْ
وَٱسۡتَكۡبَرُواْ فَيُعَذِّبُهُمۡ عَذَابًا
أَلِيمٗا وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ
وَلِيّٗا وَلَا نَصِيرٗا ١٧٣

---

174. Adasamma, nokorɛ sɛ, nyinasoɔ pefee firi mo Wura Nyankopɔn nkyɛn aba mo hɔ, ɛna Y'asiane nhyerɛnee pefee ama mo.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدۡ جَآءَكُم بُرۡهَٰنٞ
مِّن رَّبِّكُمۡ وَأَنزَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ نُورٗا
مُّبِينٗا ١٧٤

---

175. Enti wɔn a wɔ'bɛgye Nyankopɔn adie na wɔ'bɛsɔ Nemu yie no, Ɔde wɔn bɛkɔ N'ahummɔborɔ ne adom a efiri Nehɔ no mu, na W'akyerɛ wɔn kwan akɔ ɔkwan tenenee no so.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَٱعۡتَصَمُواْ بِهِۦ
فَسَيُدۡخِلُهُمۡ فِي رَحۡمَةٖ مِّنۡهُ وَفَضۡلٖ
وَيَهۡدِيهِمۡ إِلَيۡهِ صِرَٰطٗا مُّسۡتَقِيمٗا ١٧٥

---

176. Wɔ'rebisa wo nsɛm bi ho atemmuo. Ka sɛ: "Onyankopɔn rekyerɛ mo fa onipa a onni awofoɔ anaa ɛmma. Sɛ obi wu na onni ba na ɔwɔ nua baa a, onua baa no kyɛfa yɛ deɛ (owufoɔ no) wugyaeɛ no mu fa; na sɛ onua baa no nso nni ba (na owu na ne nua barima te ase a), ɔno na obedi (ne nua baa no) adeɛ. Na sɛ (nnua mmaa) mmienu na ɛwɔ hɔ a, wɔn mmienu bɛfa nkyemu mmiɛnsa mu mmienu. Nasɛ wɔ'kɔyɛ anuanom a mmarima ne mmaa wɔ mu a, ɛneɛ ɔbarima (baako) kyɛfa tesɛ mmaa mmienu kyɛfa". Onyankopɔn rekyerɛkyerɛ (mmra no) mu akyerɛ mo sɛdeɛ ɛmma monkɔyera. Onyankopɔn ne biribiara ho Nimdefoɔ.

يَسۡتَفۡتُونَكَ قُلِ ٱللَّهُ يُفۡتِيكُمۡ فِي
ٱلۡكَلَٰلَةِۚ إِنِ ٱمۡرُؤٌاْ هَلَكَ لَيۡسَ لَهُۥ وَلَدٞ
وَلَهُۥٓ أُخۡتٞ فَلَهَا نِصۡفُ مَا تَرَكَۚ وَهُوَ
يَرِثُهَآ إِن لَّمۡ يَكُن لَّهَا وَلَدٞۚ فَإِن كَانَتَا
ٱثۡنَتَيۡنِ فَلَهُمَا ٱلثُّلُثَانِ مِمَّا تَرَكَۚ وَإِن
كَانُوٓاْ إِخۡوَةٗ رِّجَالٗا وَنِسَآءٗ فَلِلذَّكَرِ
مِثۡلُ حَظِّ ٱلۡأُنثَيَيۡنِۗ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمۡ أَن
تَضِلُّواْۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمُۢ
١٧٦

# 5. Al - Ma'idah

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Mo a moagye adie, moni bɔhyɛ anaa ahyɛdeɛ no (nyinaa) so. Mo wɔ ho kwan sɛ modi ntɔte-boaa no (nyinaa bie), gyesɛ deɛ yakenkan akyerɛ mo no; monni ahayɔ nso ho kwan wɔ ɛberɛ a mowɔ Harami (ntoma fufuo no) mu. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn deɛ Ɔhyɛ mmara sɛdeɛ Ɔpɛ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَوۡفُواْ بِٱلۡعُقُودِۚ
أُحِلَّتۡ لَكُم بَهِيمَةُ ٱلۡأَنۡعَٰمِ إِلَّا مَا
يُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ غَيۡرَ مُحِلِّي ٱلصَّيۡدِ وَأَنتُمۡ
حُرُمٌۗ إِنَّ ٱللَّهَ يَحۡكُمُ مَا يُرِيدُ ﴿١﴾

---

2. Mo a moagye adie, monhwɛ na moanto Nyankopɔn (kronkron bea hɔ) nsɛnkyerɛnee no ho mmra, anaa abosome kronkron no ho mmra, anaa okum afɔdeɛ no ho mmara, anaa (mmoa no) kɔn-mu-ade no ho mmara anaa wɔn a wɔ'ba Nyamedan kronkron no ho bɛhwehwɛ Nyankopɔn adom ne ne nyetomu no ho mmra. Sɛ mowie Haji asɛdeɛ no a, motumi yɛ ha. Na monhwɛ na moamma nnipa bi ho tan, sɛ wɔ'sii (mo) Nyamedan kronkron no ho kwan no nti mma monnkɔyɛ bɔne. Na momoa moho wɔ papayɛ ne Nyamesuro ho, na monhwɛ na moammoa moho wɔ bɔne ne ɔtan ho. Na monsuro Nyankopɔn. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn awerɛtɔ ano yɛ den paa.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُحِلُّواْ شَعَٰٓئِرَ
ٱللَّهِ وَلَا ٱلشَّهۡرَ ٱلۡحَرَامَ وَلَا ٱلۡهَدۡيَ
وَلَا ٱلۡقَلَٰٓئِدَ وَلَآ ءَآمِّينَ ٱلۡبَيۡتَ ٱلۡحَرَامَ
يَبۡتَغُونَ فَضۡلٗا مِّن رَّبِّهِمۡ وَرِضۡوَٰنٗاۚ
وَإِذَا حَلَلۡتُمۡ فَٱصۡطَادُواْۚ وَلَا
يَجۡرِمَنَّكُمۡ شَنَـَٔانُ قَوۡمٍ أَن
صَدُّوكُمۡ عَنِ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ أَن
تَعۡتَدُواْۘ وَتَعَاوَنُواْ عَلَى ٱلۡبِرِّ وَٱلتَّقۡوَىٰۖ
وَلَا تَعَاوَنُواْ عَلَى ٱلۡإِثۡمِ وَٱلۡعُدۡوَٰنِۚ وَٱتَّقُواْ
ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ﴿٢﴾

---

3. (Ɛnam a) y'abra mo ne aboa funu, ɛna mogya, ɛna prako-nam, ɛna deɛ edin foforɔ bi a ɛnyɛ Nyankopɔn din na y'abɔ (aku no), ɛna deɛ yakyikyim ne kɔn (aku no), ɛna deɛ yabo no aku no, ɛna deɛ wate ahwe awuo, ɛna deɛ (aboa bi de) na'bɛbɛn awɔ no (aku no), ɛna (aboa a) akyere boa bi awe (agya bie), gyesɛ (mokɔtoo no) twaa ne mene; ɛna deɛ yakum agu bosom soɔ, ɛna (ɛnam a) mode agyan kyekyɛ. Ɛno yɛ fii. Ɛnnɛ da yi wɔn a wɔ'yi boniayɛ no anya abamu buo wɔ mosom no (nkɔsoɔ) ho. Enti monhwɛ na moansuro wɔn, na monsuro Me. Ɛnnɛ da yi Mama mosom no awie pɛyɛ ama mo, ɛna Mede M'adom no awie mo soɔ, ɛna M'agye Islam atum ama mo sɛ ɛnyɛ ɔsom (ma mo). Na mmom obi a ɛkɔm ahokyerɛ nti (obedi deɛ yabra yi bie), na ɛnyɛ bɔne bi na ɔrepɛ ayɛ nti, nokorɛ sɛ, Nyankopɔn

حُرِّمَتۡ عَلَيۡكُمُ ٱلۡمَيۡتَةُ وَٱلدَّمُ وَلَحۡمُ
ٱلۡخِنزِيرِ وَمَآ أُهِلَّ لِغَيۡرِ ٱللَّهِ بِهِۦ
وَٱلۡمُنۡخَنِقَةُ وَٱلۡمَوۡقُوذَةُ وَٱلۡمُتَرَدِّيَةُ
وَٱلنَّطِيحَةُ وَمَآ أَكَلَ ٱلسَّبُعُ إِلَّا مَا
ذَكَّيۡتُمۡ وَمَا ذُبِحَ عَلَى ٱلنُّصُبِ وَأَن
تَسۡتَقۡسِمُواْ بِٱلۡأَزۡلَٰمِۚ ذَٰلِكُمۡ فِسۡقٌۗ
ٱلۡيَوۡمَ يَئِسَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن
دِينِكُمۡ فَلَا تَخۡشَوۡهُمۡ وَٱخۡشَوۡنِۚ ٱلۡيَوۡمَ
أَكۡمَلۡتُ لَكُمۡ دِينَكُمۡ وَأَتۡمَمۡتُ
عَلَيۡكُمۡ نِعۡمَتِي وَرَضِيتُ لَكُمُ
ٱلۡإِسۡلَٰمَ دِينٗاۚ فَمَنِ ٱضۡطُرَّ فِي مَخۡمَصَةٍ

ne Bɔnefakyɛ Hene, na Ɔno ara nso ne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

غَيۡرَ مُتَجَانِفٖ لِّإِثۡمٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ
رَّحِيمٞ ٣

---

4. (Nkɔmhyɛni), wɔ’rebisa wo sɛ, adeɛ bɛn na wɔn wɔ ho kwan? Ka sɛ: “Mowɔ ade pa biara ho kwan, afei (motumi di nnam a) mmoa ne ntakraboa a moakyerɛ wɔn ahayɔ no (kye wɔn ma mo) sɛdeɛ Nyankopɔn akyerɛ mo no. Enti moni deɛ wɔ’bɛkyere ama mo no, na momɔ Nyankopɔn din ngu so, na monsuro Nyankopɔn. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ho yɛ hare paa wɔ akontabuo mu.

يَسۡـَٔلُونَكَ مَاذَآ أُحِلَّ لَهُمۡۖ قُلۡ أُحِلَّ
لَكُمُ ٱلطَّيِّبَٰتُ وَمَا عَلَّمۡتُم مِّنَ
ٱلۡجَوَارِحِ مُكَلِّبِينَ تُعَلِّمُونَهُنَّ مِمَّا
عَلَّمَكُمُ ٱللَّهُۖ فَكُلُواْ مِمَّآ أَمۡسَكۡنَ
عَلَيۡكُمۡ وَٱذۡكُرُواْ ٱسۡمَ ٱللَّهِ عَلَيۡهِۖ
وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ٤

---

5. Ɛnnɛ da yi, yama mo adepa a ɛho teɛ biara ho kwan. Mowɔ wɔn a yama wɔn Nyamesom Nwoma (Yudafoɔ ne Kristofoɔ) no aduane ho kwan, na wɔn nso wɔ mo aduane ho kwan. Mowɔ agyidiefoɔ mmaa a wɔ’da hɔ kwa na wɔ’kuta wɔn ho yie no ho kwan (sɛ motumi ware wɔn), ɛna mosan wɔ wɔn a yama wɔn Nyamesom ho Nwoma no a wɔ’dii moanim kan no mmaa a wɔ’da hɔ kwa, na wɔ’kuta wɔn ho yie no ho nso ho kwan (sɛ motumi ware wɔn), sɛ mode wɔn tiri aseda ma wɔn a, (na mmom) ɛnyɛ adwammammɔ mu anaa mpena twee mu. Na obi a ɔbɛpo gyidie no, ampa sɛ ne dwuma die ayɛ kwa, na ɔbɛka berɛguofoɔ no ho Daakye.

ٱلۡيَوۡمَ أُحِلَّ لَكُمُ ٱلطَّيِّبَٰتُۖ وَطَعَامُ
ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ حِلّٞ لَّكُمۡ
وَطَعَامُكُمۡ حِلّٞ لَّهُمۡۖ
وَٱلۡمُحۡصَنَٰتُ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ
وَٱلۡمُحۡصَنَٰتُ مِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ
ٱلۡكِتَٰبَ مِن قَبۡلِكُمۡ إِذَآ ءَاتَيۡتُمُوهُنَّ
أُجُورَهُنَّ مُحۡصِنِينَ غَيۡرَ مُسَٰفِحِينَ
وَلَا مُتَّخِذِيٓ أَخۡدَانٖۗ وَمَن يَكۡفُرۡ
بِٱلۡإِيمَٰنِ فَقَدۡ حَبِطَ عَمَلُهُۥ وَهُوَ
فِي ٱلۡأٓخِرَةِ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٥

---

6. Mo a moagye adie, sɛ mosɔre (anaasɛ moyɛ moadwen) sɛ morekɔfrɛ Nyame a, monhohoro moanim ne monsa mɛpem (mo) abatwɛ, na (monfa nsuo) nsra motri so na (monhohoro) monan ase mɛpem (mo) nanpɔso. Sɛ mowɔ ahosen fii mu a, ɛno deɛ (monfa nsuo ndware) nte moho. Sɛ moyare anaa mowɔ akwantuo mu anaa momu bi firi baabi so aba, anaa mode moho aka mmaa ɛna monnya nsuo a, monfa nɛteɛ a ɛho teɛ (mmɔ Tayammam) nsra moanim ne monsa ho. Nyankopɔn mpɛ sɛ Ɔde adesoa bɛsoa mo, na mmom Ɔpɛsɛ Ɔte moho na Ɔde N’adom no wie moso sɛdeɛ mobeyi (no) ayɛ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا قُمۡتُمۡ إِلَى
ٱلصَّلَوٰةِ فَٱغۡسِلُواْ وُجُوهَكُمۡ
وَأَيۡدِيَكُمۡ إِلَى ٱلۡمَرَافِقِ وَٱمۡسَحُواْ
بِرُءُوسِكُمۡ وَأَرۡجُلَكُمۡ إِلَى ٱلۡكَعۡبَيۡنِۚ
وَإِن كُنتُمۡ جُنُبٗا فَٱطَّهَّرُواْۚ وَإِن كُنتُم
مَّرۡضَىٰٓ أَوۡ عَلَىٰ سَفَرٍ أَوۡ جَآءَ أَحَدٞ
مِّنكُم مِّنَ ٱلۡغَآئِطِ أَوۡ لَٰمَسۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ
فَلَمۡ تَجِدُواْ مَآءٗ فَتَيَمَّمُواْ صَعِيدٗا طَيِّبٗا
فَٱمۡسَحُواْ بِوُجُوهِكُمۡ وَأَيۡدِيكُم مِّنۡهُۚ
مَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيَجۡعَلَ عَلَيۡكُم مِّنۡ
حَرَجٖ وَلَٰكِن يُرِيدُ لِيُطَهِّرَكُمۡ وَلِيُتِمَّ
نِعۡمَتَهُۥ عَلَيۡكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٦

7. Monkae Nyankopɔn adom nso a Ɔde adom mo, ne N'apam a monsa hyɛ aseɛ no, ɛberɛ a mokaa sɛ: "Y'ate na yɛ'bedi soɔ no". Enti monsuro Nyankopɔn. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne deɛ ɛwɔ akoma mu no ho Nimdefoɔ.

وَٱذۡكُرُواْ نِعۡمَةَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَمِيثَٰقَهُ
ٱلَّذِي وَاثَقَكُم بِهِۦٓ إِذۡ قُلۡتُمۡ سَمِعۡنَا
وَأَطَعۡنَاۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ
بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٧

8. Mo a moagye adie, monyina nokorɛ so pintinn ma Nyankopɔn, na moni adanseɛ wɔ nokorɛ mu. Monhwɛ yie na moamma amanfoɔ bi ho tan ansi mo kwan sɛ mobɛka nokorɛ; monka nokorɛ, na ɛno na ɛbɛn Nyamesuro, na monsuro Nyankopɔn. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne dwuma a modie no nyinaa ho amanebɔfoɔ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُونُواْ قَوَّٰمِينَ لِلَّهِ
شُهَدَآءَ بِٱلۡقِسۡطِۖ وَلَا يَجۡرِمَنَّكُمۡ
شَنَـَٔانُ قَوۡمٍ عَلَىٰٓ أَلَّا تَعۡدِلُواْۚ ٱعۡدِلُواْ
هُوَ أَقۡرَبُ لِلتَّقۡوَىٰۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ
ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ٨

9. Nyankopɔn ahyɛ wɔn a wɔ'agye adie na wɔ'di dwuma pa no bɔ sɛ: "Wɔn wɔ bɔnefakyɛ ne akatua a ɛsoo paa".

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٌ عَظِيمٞ ٩

10. Wɔn a wɔ'po nokorɛ no na wɔ'fa Yɛn nsɛm no atorɔsɛm no, saa nkorɔfoɔ no ne Amanehunu gya no mu foɔ no.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ
أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ ١٠

11. Mo a moagye adie, monkae Nyankopɔn adom a Ɔde adom mo, ɛberɛ a amanfoɔ bi yɛɛ wɔn adwen sɛ wɔ'bɛtene wɔnsa wɔ mo soɔ no, nanso Nyankopɔn twee wɔn nsa firii moso. Enti monsuro Nyankopɔn. Onyankopɔn na ɛsɛsɛ agyidiefoɔ no de wɔn ho to Nesoɔ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ
عَلَيۡكُمۡ إِذۡ هَمَّ قَوۡمٌ أَن يَبۡسُطُوٓاْ إِلَيۡكُمۡ
أَيۡدِيَهُمۡ فَكَفَّ أَيۡدِيَهُمۡ عَنكُمۡۖ وَٱتَّقُواْ
ٱللَّهَۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١١

12. Ampa sɛ Nyankopɔn gyee apam fri Israel mma no hɔ, na Yeyii atitriwfoɔ (nnipa) dummienu frii wɔn mu. Nyankopɔn kaa sɛ: "Sɛ mofrɛ Nyame wɔ nebrɛ mu na moyi Zaka, na mogye M'asomafoɔ no di, na moboa wɔn de anidie ma wɔn, na mobɔ Nyankopɔn bosea pa a, ɛneɛ na Meka moho; Mɛpepa mo mfomsoɔ afri moso, na Mede mo akɔ Aheman a nsubɔnten nenam aseɛ no mu. Na ɛno akyiri no momu biara a ɔbɛpo nokorɛ no, nokorɛ sɛ w'ayera afri ɔkwan tenenee no so.

وَلَقَدۡ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ
وَبَعَثۡنَا مِنۡهُمُ ٱثۡنَيۡ عَشَرَ نَقِيبٗاۖ وَقَالَ
ٱللَّهُ إِنِّي مَعَكُمۡۖ لَئِنۡ أَقَمۡتُمُ ٱلصَّلَوٰةَ
وَءَاتَيۡتُمُ ٱلزَّكَوٰةَ وَءَامَنتُم بِرُسُلِي
وَعَزَّرۡتُمُوهُمۡ وَأَقۡرَضۡتُمُ ٱللَّهَ قَرۡضًا
حَسَنٗا لَّأُكَفِّرَنَّ عَنكُمۡ سَيِّـَٔاتِكُمۡ
وَلَأُدۡخِلَنَّكُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا
ٱلۡأَنۡهَٰرُۚ فَمَن كَفَرَ بَعۡدَ ذَٰلِكَ مِنكُمۡ
فَقَدۡ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ١٢

13. Ɛnam sɛ wɔ'buu wɔn apam no soɔ no nti, Yɛ'domee wɔn, na Yɛ'maa wɔn akoma yɛɛ den (efrisɛ) na wɔ'sesa Nyankopɔn nsɛm no firi netobea, na (nsɛm) no a yesiane berɛɛ wɔn no nso wɔn werɛ fri emu fa (kɛseɛ no).

فَبِمَا نَقۡضِهِم مِّيثَٰقَهُمۡ لَعَنَّٰهُمۡ
وَجَعَلۡنَا قُلُوبَهُمۡ قَٰسِيَةٗۖ يُحَرِّفُونَ ٱلۡكَلِمَ
عَن مَّوَاضِعِهِۦ وَنَسُواْ حَظّٗا مِّمَّا ذُكِّرُواْ

(Nkɔmhyɛni), wobɛkɔso ahu nnaadaa wɔ wɔn mu, gyesɛ wɔn mu (nnipa) kakraabi. Enti fafiri wɔn, na bu w’ani gu (wɔn mfomsoɔ) no bi so. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn pɛ wɔn a wɔ’yɛ ayɛmyɛ anaa papa no asɛm.

بِهِۦۚ وَلَا تَزَالُ تَطَّلِعُ عَلَىٰ خَآئِنَةٖ مِّنۡهُمۡ إِلَّا
قَلِيلٗا مِّنۡهُمۡۖ فَٱعۡفُ عَنۡهُمۡ وَٱصۡفَحۡۚ إِنَّ
ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٣

14. Wɔn a wɔ’ka sɛ: “Yɛyɛ Kristofoɔ” no nso Yɛ’gyeee apam fri wɔn hɔ, nanso wɔn werɛ frii nsɛm a yɛde tuu wɔn foɔ no mu fa (kɛseɛ no). Enti Yɛ’duaa ɔtan ne ahii wɔ wɔn ntɛm dekosi Wusɔreɛ da. Onyankopɔn bɛbɔ dwuma a wɔ’diiɛ no nyinaa ho amaneɛ akyerɛ wɔn (wɔ Atemmuda).

وَمِنَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّا نَصَٰرَىٰٓ أَخَذۡنَا
مِيثَٰقَهُمۡ فَنَسُواْ حَظّٗا مِّمَّا ذُكِّرُواْ بِهِۦ
فَأَغۡرَيۡنَا بَيۡنَهُمُ ٱلۡعَدَاوَةَ وَٱلۡبَغۡضَآءَ إِلَىٰ
يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ وَسَوۡفَ يُنَبِّئُهُمُ ٱللَّهُ بِمَا
كَانُواْ يَصۡنَعُونَ ١٤

15. Nyamesom ho Nwomanimfoɔ, ampa sɛ Yɛ’somafoɔ no aba mohɔ a ɔreda nsɛm pii a mode asie afiri Nwoma no mu no adi kyerɛ mo, na ɔbɔfa pii mpo so. Ampa sɛ nhyerɛnee ne Nwoma pefee fri mo Wura Nyankopɔn hɔ aba mo hɔ,

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ قَدۡ جَآءَكُمۡ رَسُولُنَا
يُبَيِّنُ لَكُمۡ كَثِيرٗا مِّمَّا كُنتُمۡ تُخۡفُونَ
مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَيَعۡفُواْ عَن كَثِيرٖۚ قَدۡ
جَآءَكُم مِّنَ ٱللَّهِ نُورٞ وَكِتَٰبٞ مُّبِينٞ
١٥

16. Nyankopɔn dekyerɛ obi a odi N’apɛdeɛ a ɛkɔ Asomdweɛ kwan no soɔ no akyi no kwan, na Oyi wɔn firi esum no mu de wɔn kɔ ɛhyɛn no mu wɔ Nepɛ mu, na Ɔkyerɛ wɔn kwan kɔ ɔkwan tenenee no so.

يَهۡدِي بِهِ ٱللَّهُ مَنِ ٱتَّبَعَ رِضۡوَٰنَهُۥ سُبُلَ
ٱلسَّلَٰمِ وَيُخۡرِجُهُم مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى
ٱلنُّورِ بِإِذۡنِهِۦ وَيَهۡدِيهِمۡ إِلَىٰ صِرَٰطٖ
مُّسۡتَقِيمٖ ١٦

17. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔ’ka sɛ Mar’yam ba Kristo no ne Nyankopɔn no nyinaa yɛ (Kaafir) boniayɛfoɔ. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ”Sɛ anka Nyankopɔn pɛsɛ Ɔsɛe Mar’yam ba Kristo ne ne maame, ne deɛ ɛwɔ asaase so nyinaa a, anka hwan na ɔwɔ tumi bi a ɔde betia Nyankopɔn? Ɔsoro ne asaase so ahennie ne deɛ ɛwɔ mfinfii nyinaa wɔ Nyankopɔn. Ɔbɔ deɛ Ɔpɛ. Nyankopɔn na Ɔwɔ tumi wɔ biribiara soɔ.

لَّقَدۡ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ
ٱلۡمَسِيحُ ٱبۡنُ مَرۡيَمَۚ قُلۡ فَمَن يَمۡلِكُ
مِنَ ٱللَّهِ شَيۡـًٔا إِنۡ أَرَادَ أَن يُهۡلِكَ
ٱلۡمَسِيحَ ٱبۡنَ مَرۡيَمَ وَأُمَّهُۥ وَمَن فِي
ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗاۗ وَلِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَاۚ يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُۚ
وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١٧

18. Yudafoɔ no ne Kristofoɔ no ka sɛ: “Yɛn deɛ yɛyɛ Nyankopɔn mma, na N’adɔfo paa ne yɛn”. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Afei adɛn nti na Ɔde mo bɔne twe moaso?” Daabi, monso moyɛ nnipa ka deɛ W’abɔ no ho. Ɔde obi a Ɔpɛ bɔne kyɛ no, ɛna Ɔtwe obi a Ɔpɛ nso aso. Onyankopɔn na ɔsoro ne asaase so ahennie ne

وَقَالَتِ ٱلۡيَهُودُ وَٱلنَّصَٰرَىٰ نَحۡنُ أَبۡنَٰٓؤُاْ ٱللَّهِ
وَأَحِبَّٰٓؤُهُۥۚ قُلۡ فَلِمَ يُعَذِّبُكُم
بِذُنُوبِكُمۖ بَلۡ أَنتُم بَشَرٞ مِّمَّنۡ
خَلَقَۚ يَغۡفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُۚ

deɛ ɛwɔ mfinfii nyinaa yɛ Nedea na Nehɔ ne (obiara) nnkyi.

وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۖ وَإِلَيْهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿١٨﴾

19. Nyamesom ho Nwomanimfoɔ, ampa sɛ Yɛn Somafoɔ no aba monkyɛn a ɔrekyerɛkyerɛ (Mensɛm no) mu kyerɛ mo, wɔ ɛberɛ a asomafoɔ no a wɔ'didisoɔ no to twaeɛ, sɛdeɛ (Daakye no) moankɔka sɛ: "(Ɔsomafoɔ a) ɔde anigyesɛm ho amaneɛ ne kɔkɔbɔ ho amaneɛ (nam) biara amma yɛn hɔ. Enti (Ɔsomafoɔ a) ɔde anigyesɛm ho amaneɛ ne kɔkɔbɔ ho amaneɛ aba mohɔ. Onyankopɔn na ɔwɔ biribiara so tumi.

يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ قَدْ جَآءَكُمْ رَسُولُنَا يُبَيِّنُ لَكُمْ عَلَىٰ فَتْرَةٍ مِّنَ ٱلرُّسُلِ أَن تَقُولُوا۟ مَا جَآءَنَا مِنۢ بَشِيرٍ وَلَا نَذِيرٍ ۖ فَقَدْ جَآءَكُم بَشِيرٌ وَنَذِيرٌ ۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٩﴾

20. Monkae ɛberɛ a Mose ka kyerɛɛ nenkorↃfoɔ no sɛ: "Menkorɔfoɔ, monkae Nyankopɔn adom a Ɔde adom mo; sɛ W'ama Nkɔmhyɛfoɔ afri mo mu, na W'ayɛ mo nhemfo, na Ɔde deɛ Ɔmfa mmaa amansan no mu biara ama mo.

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦ يَٰقَوْمِ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَةَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ جَعَلَ فِيكُمْ أَنۢبِيَآءَ وَجَعَلَكُم مُّلُوكًا وَءَاتَىٰكُم مَّا لَمْ يُؤْتِ أَحَدًا مِّنَ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٠﴾

21. Menkorɔfoɔ, monkɔ asaase kronkron a mo Wura Nyankopɔn ahyehyɛ ato hɔ ama mo no so, na monhwɛ na moanane moakyi, na modane moakyi a mobɛberɛ agu.

يَٰقَوْمِ ٱدْخُلُوا۟ ٱلْأَرْضَ ٱلْمُقَدَّسَةَ ٱلَّتِى كَتَبَ ٱللَّهُ لَكُمْ وَلَا تَرْتَدُّوا۟ عَلَىٰٓ أَدْبَارِكُمْ فَتَنقَلِبُوا۟ خَٰسِرِينَ ﴿٢١﴾

22. Wɔ'kaa sɛ: "Mose, nnipa abranee ahoɔdenfoɔ bi wɔ asaase no so, enti yɛ'deɛ yɛnnkɔ hɔ kɔpem sɛ wɔ'befiri soɔ ansa, nasɛ wɔ'fri so deɛ a, ɛneɛ yɛ'bɛkɔ hɔ ".

قَالُوا۟ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّ فِيهَا قَوْمًا جَبَّارِينَ وَإِنَّا لَن نَّدْخُلَهَا حَتَّىٰ يَخْرُجُوا۟ مِنْهَا فَإِن يَخْرُجُوا۟ مِنْهَا فَإِنَّا دَٰخِلُونَ ﴿٢٢﴾

23. Mmarima mmienu bi a wɔ'ka wɔn a wɔ'suro Nyankopɔn ho, na Nyankopɔn de adom adom wɔn no kaa sɛ: "Monfa ɔpono no mu na monkɔto nhyɛ wɔn so, nasɛ mo Wura mu a, nokorɛ sɛ mobedi nkonim. Nasɛ moyɛ agyidiefoɔ a ɛneɛ Nyankopɔn na monfa moho nto no soɔ.

قَالَ رَجُلَانِ مِنَ ٱلَّذِينَ يَخَافُونَ أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمَا ٱدْخُلُوا۟ عَلَيْهِمُ ٱلْبَابَ فَإِذَا دَخَلْتُمُوهُ فَإِنَّكُمْ غَٰلِبُونَ ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَتَوَكَّلُوٓا۟ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٢٣﴾

24. Wɔ'kaa sɛ: "Mose, nokorɛ paa sɛ aberɛ a wɔn wɔ (asaase no) so nko ara deɛ yɛnnkɔ da, enti kɔ na wo ne wo Wura no ne wɔn nkɔko na yɛn deɛ yɛte ha ara retwɛn.

قَالُوا۟ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّا لَن نَّدْخُلَهَآ أَبَدًا مَّا دَامُوا۟ فِيهَا فَٱذْهَبْ أَنتَ وَرَبُّكَ فَقَٰتِلَآ إِنَّا هَٰهُنَا قَٰعِدُونَ ﴿٢٤﴾

25. Mose kaa sɛ: "Me Wura Nyankopɔn, deɛ metumii kɔduro ara ne mene me nua (Aaron) so, enti (mesrɛ Wo sɛ), paepae yɛn ne nnipa bɔnefoɔ no ntɛm ".

قَالَ رَبِّ إِنِّى لَآ أَمْلِكُ إِلَّا نَفْسِى وَأَخِى ۖ فَٱفْرُقْ بَيْنَنَا وَبَيْنَ ٱلْقَوْمِ ٱلْفَٰسِقِينَ ﴿٢٥﴾

26. (Nyankopɔn) kaa sɛ: "Nokorɛ sɛ yɛbesi wɔn (asaase no) ho kwan mfie aduanan na wɔn adi akɔneaba wɔ asaase no so. Enti hwɛ na w'anni awerɛhoɔ amma nnipa bɔnefoɔ no.

قَالَ فَإِنَّهَا مُحَرَّمَةٌ عَلَيۡهِمۡۛ أَرۡبَعِينَ سَنَةٗۛ
يَتِيهُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ فَلَا تَأۡسَ عَلَى
ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٢٦

27. (Nkɔmhyɛni), ka Adam mma mmienu no ho (asɛm no mu) nokorɛ kyerɛ (Yudafoɔ) no; ɛberɛ a wɔ'bɔɔ ɔhyeɛ afɔdeɛ na yɛ'gyee baako deɛ, na baako deɛ no deɛ yannyeɛ. (Nea yannye nedeɛ no) ka kyerɛɛ (nea yɛgyee ne deɛ no) sɛ: "Sɛ ɛteɛ biara no meku wo. (Deɛ yɛgyee n'afɔrebɔ no) ka kyerɛɛ (ne nua no) sɛ: "Wɔn a wɔ'suro Nyame no deɛ na Nyankopɔn gyeɛ"

وَٱتۡلُ عَلَيۡهِمۡ نَبَأَ ٱبۡنَيۡ ءَادَمَ بِٱلۡحَقِّ إِذۡ
قَرَّبَا قُرۡبَانٗا فَتُقُبِّلَ مِنۡ أَحَدِهِمَا وَلَمۡ
يُتَقَبَّلۡ مِنَ ٱلۡأٓخَرِ قَالَ لَأَقۡتُلَنَّكَۖ قَالَ
إِنَّمَا يَتَقَبَّلُ ٱللَّهُ مِنَ ٱلۡمُتَّقِينَ ٢٧

28. "Nasɛ wotene wonsa tia me sɛ wobeku me a, medeɛ mentene mensa ntia wo sɛ meku wo da, efrisɛ mesuro Nyankopɔn, Abɔdeɛ nyinaa Wura no".

لَئِنۢ بَسَطتَ إِلَيَّ يَدَكَ لِتَقۡتُلَنِي مَآ أَنَا۠
بِبَاسِطٖ يَدِيَ إِلَيۡكَ لِأَقۡتُلَكَۖ إِنِّيٓ أَخَافُ
ٱللَّهَ رَبَّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٨

29. " Mepɛ sɛ wobɛsoa me bɔne ne wo ara nso wo bɔne na w'akɔka Amanehunu gya no mu foɔ no ho. Na ɛno ne abɔneɛfoɔ no akatua ".

إِنِّيٓ أُرِيدُ أَن تَبُوٓأَ بِإِثۡمِي وَإِثۡمِكَ فَتَكُونَ
مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلنَّارِۚ وَذَٰلِكَ جَزَٰٓؤُاْ
ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٩

30. Enti nekraa apɛdeɛ hyɛɛ no nkuran maa no kum nenua no maa no bɛkaa berɛgufoɔ no ho.

فَطَوَّعَتۡ لَهُۥ نَفۡسُهُۥ قَتۡلَ أَخِيهِ فَقَتَلَهُۥ
فَأَصۡبَحَ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٣٠

31. Enti Nyankopɔn somaa kwaakwaadabi maa no bɛhwetee fɔm, sɛdeɛ ɔbɛkyerɛ no sɛdeɛ ɔbɛfa so asie ne nua no funu no. Ɔkaa sɛ: "Menue, enti mantumi anyɛ sɛ saa kwaakwaadabi yi ansie menua funu?" Na onuu neho (sɛ ɔyɛ onipa na wantumi annya adwen na anomaa mmom na abɛkyerɛ no deɛ ɛsɛsɛ ɔyɛ).

فَبَعَثَ ٱللَّهُ غُرَابٗا يَبۡحَثُ فِي ٱلۡأَرۡضِ
لِيُرِيَهُۥ كَيۡفَ يُوَٰرِي سَوۡءَةَ أَخِيهِۚ قَالَ
يَٰوَيۡلَتَىٰٓ أَعَجَزۡتُ أَنۡ أَكُونَ مِثۡلَ
هَٰذَا ٱلۡغُرَابِ فَأُوَٰرِيَ سَوۡءَةَ أَخِيۖ
فَأَصۡبَحَ مِنَ ٱلنَّٰدِمِينَ ٣١

32. Ɛnam saa nti, Yɛ'hyehyɛ maa Israel mma no sɛ: "Obi a ɔbekum onipa bi na ɛnyɛ sɛ (saa nipa no akum) onipa bi ho nti no, anaa obedi nsɛmɔnee wɔ asaase no soɔ no, ɛtesɛ deɛ wa'kum nnipa nyinaa, saa ara nso na obi a ɔbɛgye obi nkwa no tesɛ deɛ w'agye nnipa nyinaa nkwa. Ampa sɛ Y'asomafoɔ no de nyinasoɔ pefee no baa wɔn hɔ, nanso nokorɛ sɛ, ɛno akyiri no wɔn mu dodoɔ no ara na wɔ'kɔɔ so dii nsɛmɔne wɔ asaase no soɔ.

مِنۡ أَجۡلِ ذَٰلِكَ كَتَبۡنَا عَلَىٰ بَنِيٓ
إِسۡرَٰٓءِيلَ أَنَّهُۥ مَن قَتَلَ نَفۡسَۢا بِغَيۡرِ
نَفۡسٍ أَوۡ فَسَادٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَكَأَنَّمَا
قَتَلَ ٱلنَّاسَ جَمِيعٗا وَمَنۡ أَحۡيَاهَا
فَكَأَنَّمَآ أَحۡيَا ٱلنَّاسَ جَمِيعٗاۚ وَلَقَدۡ
جَآءَتۡهُمۡ رُسُلُنَا بِٱلۡبَيِّنَٰتِ ثُمَّ إِنَّ كَثِيرٗا
مِّنۡهُم بَعۡدَ ذَٰلِكَ فِي ٱلۡأَرۡضِ لَمُسۡرِفُونَ ٣٢

33. Akatua a ɛwɔ hɔ ma wɔn a wɔ'tu Nyankopɔn ne Nesomafoɔ no so sa, na wɔ'bɔ mmɔden sɛ basabasa yɛ bɛkɔso wɔ asaase soɔ no ne sɛ: "Mobeku wɔn anaa mobɛbɔ wɔn asɛnnua mu, anaasɛ mobetwitwa wɔ'nsa ne wɔn nnan abɔ no abira, anaa mobetwa wɔn asuo afiri asaase no so. Ɛno yɛ animguaseɛ a yɛdegu wɔn wɔ wiase. Daakye no nso wɔn wɔ asotwee kɛseɛ paa.

إِنَّمَا جَزَٰٓؤُاْ ٱلَّذِينَ يُحَارِبُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ
وَيَسۡعَوۡنَ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَسَادًا أَن يُقَتَّلُوٓاْ
أَوۡ يُصَلَّبُوٓاْ أَوۡ تُقَطَّعَ أَيۡدِيهِمۡ وَأَرۡجُلُهُم
مِّنۡ خِلَٰفٍ أَوۡ يُنفَوۡاْ مِنَ ٱلۡأَرۡضِۚ ذَٰلِكَ
لَهُمۡ خِزۡيٞ فِي ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ
عَذَابٌ عَظِيمٌ ٣٣

34. Gyesɛ wɔn a wɔ'sakra wɔn adwen ansa na moretumi adi wɔn soɔ (anaa monsa reka wɔn) no; ɛneɛ monhu sɛ Onyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, na Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ مِن قَبۡلِ أَن تَقۡدِرُواْ
عَلَيۡهِمۡۖ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ
رَّحِيمٞ ٣٤

35. Mo a moagye adie, monsuro Nyankopɔn, na monhwehwɛ ɔkwan a ɛde mo bɛbɛn no, na momɔ moho mmɔden wɔ Ne kwan no so sɛdeɛ mo bedi nkonim.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ
وَٱبۡتَغُوٓاْ إِلَيۡهِ ٱلۡوَسِيلَةَ وَجَٰهِدُواْ فِي
سَبِيلِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ٣٥

36. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔ'yi (Nyankopɔn) boniayɛ no, sɛ wɔn wɔ deɛ ɛwɔ asaase so nyinaa ne nesɛso mpo kaho sɛ wɔ'de bɛyɛ mpata anya wɔn ho afiri Wusɔreɛ da no asotwee no mu a, yentie wɔn anaasɛ yɛnnye. Wɔn wɔ asotwee a ɛyɛ ya paa.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡ أَنَّ لَهُم مَّا فِي
ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا وَمِثۡلَهُۥ مَعَهُۥ لِيَفۡتَدُواْ
بِهِۦ مِنۡ عَذَابِ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ مَا تُقُبِّلَ
مِنۡهُمۡۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٣٦

37. (Saa Da no) wɔ'bɛpɛ sɛ wɔ'befiri Amanehunu gya no mu. Nanso wɔ'mmfri mu, wɔn wɔ asotwee a ɛwɔ hɔ daa.

يُرِيدُونَ أَن يَخۡرُجُواْ مِنَ ٱلنَّارِ وَمَا هُم
بِخَٰرِجِينَ مِنۡهَاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٞ مُّقِيمٞ
٣٧

38. Ɔkrɔmfoɔ barima ne ɔkrɔmfoɔ baa, montwa wɔn nsa; ɛyɛ dwuma a wɔ'diiɛ no so akatua, na asotwee no nyɛ adesua a efiri Onyankopɔn hɔ (mma amanfoɔ). Onyankopɔn ne Otumfoɔ, Onyansafoɔ.

وَٱلسَّارِقُ وَٱلسَّارِقَةُ فَٱقۡطَعُوٓاْ أَيۡدِيَهُمَا
جَزَآءَۢ بِمَا كَسَبَا نَكَٰلٗا مِّنَ ٱللَّهِۗ
وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٣٨

39. Obi a nebɔne no akyi ɔbɛsakra n'adwen na w'ayɛ ntotoeɛ pa no, Nyankopɔn betie n'adwen sakra no. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, na Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

فَمَن تَابَ مِنۢ بَعۡدِ ظُلۡمِهِۦ وَأَصۡلَحَ
فَإِنَّ ٱللَّهَ يَتُوبُ عَلَيۡهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ
رَّحِيمٌ ٣٩

40. Wonnnim sɛ ɔsoro ne asaase so ahennie nyinaa wɔ Nyankopɔn? Ɔtwe obi a Ɔpɛ aso, ɛna Ɔde obi a Ɔpɛ nso bɔne kyɛ no. Onyankopɔn na Ɔwɔ biribiara so tumi.

أَلَمۡ تَعۡلَمۡ أَنَّ ٱللَّهَ لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِ يُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ وَيَغۡفِرُ لِمَن
يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٤٠

41. Ɔsomafoɔ (Muhammad), ɛmma wɔn a wɔ'pɛ ntɛm kɔ boniayɛ mu no a wɔn wɔ wɔn a wɔ'de wɔn ano na ɛka sɛ wɔn agye adie, na wɔn akoma nnye nniiɛ no asɛm nnyɛ wo awerɛho. Yudafoɔ no mu bi wɔhɔ a wɔ'tie nkontompo biara, (san) tie dema afoforɔ a wɔn maa deɛ wo wɔ hɔ mpo, na akyire yi wɔ'sesa asɛm no firi netobea. Deɛ wɔ'ka ne sɛ: "Sɛ yɛde woi ma mo a monsɔ mu nasɛ yammfa amma mo nso a ɛneɛ monyɛ ho ahwɛyie". Obi a Nyankopɔn pɛsɛ mmusuo bi ba nesoɔ no, wontumi nyɛ hwee mma no ntia Nyankopɔn. Woi nom na Nyankopɔn mpɛ sɛ Ɔte wɔn akoma ho no. Wɔn wɔ animguaseɛ wɔ wiase, na Daakye no nso wɔn wɔ asotwee kɛseɛ paa.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلرَّسُولُ لَا يَحْزُنكَ ٱلَّذِينَ يُسَٰرِعُونَ
فِى ٱلْكُفْرِ مِنَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا
بِأَفْوَٰهِهِمْ وَلَمْ تُؤْمِن قُلُوبُهُمْ ۛ وَمِنَ ٱلَّذِينَ
هَادُوا۟ ۛ سَمَّٰعُونَ لِلْكَذِبِ سَمَّٰعُونَ
لِقَوْمٍ ءَاخَرِينَ لَمْ يَأْتُوكَ ۖ يُحَرِّفُونَ
ٱلْكَلِمَ مِنۢ بَعْدِ مَوَاضِعِهِۦ ۖ يَقُولُونَ إِنْ
أُوتِيتُمْ هَٰذَا فَخُذُوهُ وَإِن لَّمْ تُؤْتَوْهُ
فَٱحْذَرُوا۟ ۚ وَمَن يُرِدِ ٱللَّهُ فِتْنَتَهُۥ فَلَن
تَمْلِكَ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ
ٱلَّذِينَ لَمْ يُرِدِ ٱللَّهُ أَن يُطَهِّرَ قُلُوبَهُمْ ۚ
لَهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا خِزْىٌ ۖ وَلَهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ
عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٤١﴾

---

42. (Wɔn a) nkontompo na wɔ'tie, (anaasɛ wɔ'betwa nkontompo ato Nkɔmhyɛni so nti na wɔ'tie), wɔn a wɔ'di akyiwadeɛ a yabra. Sɛ wɔ'ba wohɔ (sɛ bu wɔn ntɛm atɛn a), bu wɔn ntɛm atɛn, anaasɛ dane woho firi wɔn ho. Sɛ wodane woho firi wɔn ho a, wɔ'ntumi nnyɛ wo hwee. Sɛ worebu wɔn ntɛm atɛm a, bu no wɔ nokorɛ mu. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn pɛ wɔn a wɔ'di nokorɛ no asɛm.

سَمَّٰعُونَ لِلْكَذِبِ أَكَّٰلُونَ لِلسُّحْتِ ۚ
فَإِن جَآءُوكَ فَٱحْكُم بَيْنَهُمْ أَوْ
أَعْرِضْ عَنْهُمْ ۖ وَإِن تُعْرِضْ عَنْهُمْ
فَلَن يَضُرُّوكَ شَيْـًٔا ۖ وَإِنْ حَكَمْتَ
فَٱحْكُم بَيْنَهُم بِٱلْقِسْطِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ
يُحِبُّ ٱلْمُقْسِطِينَ ﴿٤٢﴾

---

43. Ɛdeɛn nti koraa na ɛsɛsɛ wɔ'ba wo hɔ bɛhwehwɛ atemmuo wɔ aberɛ a Tora no wɔ wɔn hɔ na Nyankopɔn atemmuo wɔ mu, na ɛno mpo akyiri no wɔ'dane wɔn akyi dema? Efirisɛ, saa nkorɔfoɔ no nnyɛ agyidiefoɔ.

وَكَيْفَ يُحَكِّمُونَكَ وَعِندَهُمُ ٱلتَّوْرَىٰةُ
فِيهَا حُكْمُ ٱللَّهِ ثُمَّ يَتَوَلَّوْنَ مِنۢ بَعْدِ
ذَٰلِكَ ۚ وَمَآ أُو۟لَٰٓئِكَ بِٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٣﴾

---

44. Nokorɛ sɛ Yesianee Tora no a na kwan kyerɛ ne nhyerɛnee wɔ mu, na ɛno na na Nkɔmhyɛfoɔ no a wɔ'brɛ wɔn ho aseɛ no debu Yudafoɔ no atɛn. Na (ɛno ara nso na Nkɔmhyɛfoɔ no akyi no) Rabbifoɔ no ne asɔfoɔ no (debu atɛn), ɛnam sɛ yɛde Nyankopɔn Nwoma no hyɛɛ wɔ'nsa sɛ wɔnhwɛ so, na na wɔ'di ho adanseɛ. Enti monhwɛ na moansuro nnipa, na mmom mo nsuro Me; na monhwɛ na moantɔn Me'nsɛm (no anni) ɛnam sika kakra bi (a mobenya ho) nti. Obi a w'ammfa deɛ Nyankopɔn asiane aba no ammu atɛn no, saa nkorɔfoɔ no ne (Kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ no.

إِنَّآ أَنزَلْنَا ٱلتَّوْرَىٰةَ فِيهَا هُدًى وَنُورٌ ۚ
يَحْكُمُ بِهَا ٱلنَّبِيُّونَ ٱلَّذِينَ أَسْلَمُوا۟
لِلَّذِينَ هَادُوا۟ وَٱلرَّبَّٰنِيُّونَ وَٱلْأَحْبَارُ بِمَا
ٱسْتُحْفِظُوا۟ مِن كِتَٰبِ ٱللَّهِ وَكَانُوا۟ عَلَيْهِ
شُهَدَآءَ ۚ فَلَا تَخْشَوُا۟ ٱلنَّاسَ وَٱخْشَوْنِ وَلَا
تَشْتَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِى ثَمَنًا قَلِيلًا ۚ وَمَن لَّمْ
يَحْكُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٤٤﴾

45. Yɛ’hyehyɛɛ no (wɔ Tora) no mu maa wɔn sɛ: “Ɔkra nsi ɔkra anan mu, ani nsi ani anan mu, ɛhwene nsi ɛhwene anan mu, asoo nsi asoo anan mu, na ɛsee nso nsi ɛsee anan mu, na pira nso so akatua nyɛ saa ara pɛpɛɛpɛ. Na mmom obi a ɔde bɛkyɛ no, ɛbɛyɛ bɔnefakyɛ ama no. Obi a wannfa deɛ Nyankopɔn asiane aba ammu atɛn no, saa nkorɔfoɔ no ne abɔneɛfoɔ no.

وَكَتَبْنَا عَلَيْهِمْ فِيهَآ أَنَّ ٱلنَّفْسَ بِٱلنَّفْسِ
وَٱلْعَيْنَ بِٱلْعَيْنِ وَٱلْأَنفَ بِٱلْأَنفِ وَٱلْأُذُنَ
بِٱلْأُذُنِ وَٱلسِّنَّ بِٱلسِّنِّ وَٱلْجُرُوحَ
قِصَاصٌ ۚ فَمَن تَصَدَّقَ بِهِۦ فَهُوَ
كَفَّارَةٌ لَّهُۥ ۚ وَمَن لَّمْ يَحْكُم بِمَآ أَنزَلَ
ٱللَّهُ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٤٥﴾

---

46. Wɔn anamɔn so na Yɛ’maa Mar’yam ba Yesu bɛfaeɛ sɛ, ɔmɛhyɛ Tora a edii n’anim kan no mma, na Y’ɛmaa no Injeel a na kwankyerɛ ne nhyerɛnee wɔ mu dehyɛɛ Tora a edi n’anim kan no mma; na ɛyɛ kwankyerɛ ne afutusɛm dema Nyame-surofoɔ no.

وَقَفَّيْنَا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم بِعِيسَى ٱبْنِ مَرْيَمَ
مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ ٱلتَّوْرَىٰةِ ۖ
وَءَاتَيْنَٰهُ ٱلْإِنجِيلَ فِيهِ هُدًى وَنُورٌ
وَمُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ ٱلتَّوْرَىٰةِ
وَهُدًى وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٤٦﴾

---

47. Enti ma wɔn a Injeel yɛ wɔn dea no mfa deɛ Nyankopɔn asiane wɔ mu no mmu atɛn. Na obi a wannfa deɛ Nyankopɔn asiane aba no ammu atɛn no, saa nkorɔfoɔ no ne abɔneɛfoɔ no.

وَلْيَحْكُمْ أَهْلُ ٱلْإِنجِيلِ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ
فِيهِ ۚ وَمَن لَّمْ يَحْكُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ
فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿٤٧﴾

---

48. Yɛ’de Nokorɛ no na asiane Nwoma no ama woɔ, sɛdeɛ ɛbɛhyɛ Nwoma a edii n’anim kan no mma, na adi ho adanseɛ na abɔ ho ban. Enti gyina deɛ Nyankopɔn asiane aba no so na bu wɔn ntɛm atɛn. Na enni wɔn apɛdeɛ hunu no akyi wɔ akyire yi a wonsa aka Nokorɛ no. Y’ɛyɛɛ mmra maa momu (ɔman biara) ne kwan (a mobɛfa so de asom Nyame asan de abu mo man). Sɛ ɛyɛ Nyankopɔn pɛ a, anka Ɔyɛɛ mo nyinaa ɔman baako, na mmom sɛdeɛ Ɔde deɛ Ɔde ama mo no bɛsɔ mo ahwɛ nti. Enti moni akansie wɔ papa yɛ ho. Nyankopɔn hɔ na mo nyinaa bɛsan akɔ na deɛ monte moho aseɛ wɔ ho no W’abɔ mo ho amaneɛ.

وَأَنزَلْنَآ إِلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ بِٱلْحَقِّ مُصَدِّقًا
لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ ٱلْكِتَٰبِ وَمُهَيْمِنًا
عَلَيْهِ ۖ فَٱحْكُم بَيْنَهُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ ۖ
وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَهُمْ عَمَّا جَآءَكَ مِنَ
ٱلْحَقِّ ۚ لِكُلٍّ جَعَلْنَا مِنكُمْ شِرْعَةً
وَمِنْهَاجًا ۚ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَكُمْ
أُمَّةً وَٰحِدَةً وَلَٰكِن لِّيَبْلُوَكُمْ فِى مَآ
ءَاتَىٰكُمْ ۖ فَٱسْتَبِقُوا۟ ٱلْخَيْرَٰتِ ۚ إِلَى
ٱللَّهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُكُم بِمَا
كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٤٨﴾

---

49. Enti fa deɛ Nyankopɔn asiane aba no bu wɔn ntɛm atɛn, na hwɛ yie na w’anni wɔn apɛdeɛ akyi, na yɛ ahwɛyie wɔ wɔn ho na w’anntwe wo anfri deɛ Nyankopɔn asiane ama woɔ no bi ho. Nasɛ wɔ’dane wɔn ho (fri Nokorɛ no ho) a, ɛneɛ hunu sɛ, Nyankopɔn na Ɔpɛsɛ Ɔde wɔn bɔne no mu bi twe wɔn aso. Na nokorɛ sɛ, nnipa no mu pii yɛ abɔneɛfoɔ paa.

وَأَنِ ٱحْكُم بَيْنَهُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ وَلَا
تَتَّبِعْ أَهْوَآءَهُمْ وَٱحْذَرْهُمْ أَن يَفْتِنُوكَ
عَنۢ بَعْضِ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ إِلَيْكَ ۖ فَإِن
تَوَلَّوْا۟ فَٱعْلَمْ أَنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن

يُصِيبَهُم بِبَعۡضِ ذُنُوبِهِمۡۗ وَإِنَّ كَثِيرٗا مِّنَ
ٱلنَّاسِ لَفَٰسِقُونَ ٤٩

50. Anaasɛ abagyimifoɔ no atemmuo no bi na wɔ'rehwehwɛ? Hwan na onim atemmuo pa kyɛn Nyankopɔn dema amanfoɔ a wɔn gyidie si pie no?

أَفَحُكۡمَ ٱلۡجَٰهِلِيَّةِ يَبۡغُونَۚ وَمَنۡ أَحۡسَنُ
مِنَ ٱللَّهِ حُكۡمٗا لِّقَوۡمٖ يُوقِنُونَ ٥٠

51. Mo a moagye adie, monhwɛ na moanfa Yudafoɔ no ne Kristofoɔ no ayɔnkoɔ, wɔ'yɛ wɔnho-wɔnho ayɔnkofoɔ, na mo mu biara a ɔbɛfa wɔn yɔnkoɔ no na ɔka wɔn ho. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn deɛ ɔnkyerɛ abɔneɛfoɔ no kwan.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ ٱلۡيَهُودَ
وَٱلنَّصَٰرَىٰٓ أَوۡلِيَآءَۘ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلِيَآءُ
بَعۡضٖۚ وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمۡ فَإِنَّهُۥ
مِنۡهُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ
ٱلظَّٰلِمِينَ ٥١

52. Wobehunu wɔn a yadeɛ wɔ wɔn akoma mu no sɛ wɔ'de ntɛmpɛ kɔ wɔn hɔ, na deɛ wɔ'ka nesɛ: "Yesuro sɛ anhwɛ a na nsakraeɛ bi de mmusuo bi aberɛ yɛn". (Nkɔmhyɛni), ebia Nyankopɔn de nkonimdie bi anaa asɛm bi befri Nenkyɛn aba ama wɔn anu wɔn ho wɔ deɛ wɔ'de asie wɔ wɔn (akoma) mu no ho.

فَتَرَى ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ
يُسَٰرِعُونَ فِيهِمۡ يَقُولُونَ نَخۡشَىٰٓ أَن
تُصِيبَنَا دَآئِرَةٞۚ فَعَسَى ٱللَّهُ أَن يَأۡتِيَ
بِٱلۡفَتۡحِ أَوۡ أَمۡرٖ مِّنۡ عِندِهِۦ فَيُصۡبِحُواْ
عَلَىٰ مَآ أَسَرُّواْ فِيٓ أَنفُسِهِمۡ نَٰدِمِينَ ٥٢

53. Wɔn a wɔ'agye adie no ka sɛ: "Enti saa nkorɔfoɔ (nkɔnkɔnsafoɔ) woi nom na wɔ'de Nyankopɔn adi nse sɛ wɔ'ka mo (Muslimifoɔ) ho yi?" Wɔn nyuma ayɛ kwa, enti wɔn akɔyɛ berɛguofoɔ.

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَهَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ
أَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ إِنَّهُمۡ
لَمَعَكُمۡۚ حَبِطَتۡ أَعۡمَٰلُهُمۡ فَأَصۡبَحُواْ
خَٰسِرِينَ ٥٣

54. Mo a moagye adie, momu biara a ɔbɛdane n'akyi ama nesom (Islam) no, Nyankopɔn de amanfoɔ bi bɛba a Ɔbɛdɔ wɔn paa na wɔnso adɔ Nyankopɔn paa, na wɔ'bɛbrɛ wɔn ho ase ama agyidiefoɔ no na wɔ'ayɛ dendeenden atia boniayɛfoɔ no. Wɔ'bɛbɔ mmɔden paa wɔ Nyankopɔn kwan so, na wɔ'nsuro sɛ obi a onunu (nnipa) benunu wɔn. Saa na Nyankopɔn adom no teɛ, Ɔdema obi a Ɔpɛ. Onyankopɔn na N'adom trɛ (duru biribiara soɔ), Ɔne Onimdefoɔ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَن يَرۡتَدَّ مِنكُمۡ
عَن دِينِهِۦ فَسَوۡفَ يَأۡتِي ٱللَّهُ بِقَوۡمٖ
يُحِبُّهُمۡ وَيُحِبُّونَهُۥٓ أَذِلَّةٍ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ
أَعِزَّةٍ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ يُجَٰهِدُونَ فِي
سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَا يَخَافُونَ لَوۡمَةَ لَآئِمٖۚ
ذَٰلِكَ فَضۡلُ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ
وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ٥٤

55. Nokorɛ sɛ, mo Kyitaafoɔ deɛ Ɔne Nyankopɔn, ne Ne Somafoɔ, ne wɔn a wɔ'agye adie na wɔ'frɛ Nyame wɔ neberɛ mu, na wɔ'yi Zaka, na wɔ'bɔ wɔn mu ase (ma Nyankopɔn).

إِنَّمَا وَلِيُّكُمُ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُونَ
ٱلزَّكَوٰةَ وَهُمۡ رَٰكِعُونَ ٥٥

56. Obi a ɔbɛfa Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ ne wɔn a wɔ'agye adie no sɛ wɔn Kyitaafoɔ no, nokorɛ sɛ Nyankopɔn kuo no ne nkonimdifoɔ no ampa.

وَمَن يَتَوَلَّ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ فَإِنَّ حِزۡبَ ٱللَّهِ هُمُ ٱلۡغَٰلِبُونَ ٥٦

57. Mo a moagye adie, monhwɛ na moanfa wɔn a wɔn wɔ wɔn a yama wɔn Nyamesom ho Nwoma no a wɔ'dii moanim kan no, ne boniayɛfoɔ (Kaafirfoɔ) no a wɔ'fa mosom no sɛ fɛwdie ne agorɔ no ayɔnkoɔ, sɛ moyɛ agyidiefoɔ ampa a.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ دِينَكُمۡ هُزُوٗا وَلَعِبٗا مِّنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ مِن قَبۡلِكُمۡ وَٱلۡكُفَّارَ أَوۡلِيَآءَۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٥٧

58. Sɛ morebɔ Nyamefrɛ ho dawuro afrɛ (nnipa ama wɔn abɛsom Nyame a) wɔ'fa no fɛw ne agodie; saa na ɛteɛ efrisɛ wɔ'yɛ nnipa a wɔ'nnwen.

وَإِذَا نَادَيۡتُمۡ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ ٱتَّخَذُوهَا هُزُوٗا وَلَعِبٗاۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَوۡمٞ لَّا يَعۡقِلُونَ ٥٨

59. Kasɛ: "Mo a yama mo Nyamesom ho Nwoma, enti bɔne ho akatua a mode tua yɛn ka (nyinaa) ne sɛ y'agye Nyankopɔn, ne deɛ yasiane ama yɛn, ne deɛ yedii kan sianeɛ no adie nti? Nokorɛ sɛ momu dodoɔ no ara yɛ abɔneɛfoɔ.

قُلۡ يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ هَلۡ تَنقِمُونَ مِنَّآ إِلَّآ أَنۡ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡنَا وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبۡلُ وَأَنَّ أَكۡثَرَكُمۡ فَٰسِقُونَ ٥٩

60. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Menkyerɛ mo nea n'akatua yɛ ade bɔne kyɛn saa wɔ Nyankopɔn hɔ?" (Saa nipa no ne) obi a Nyankopɔn adome no, na N'abufuo wɔ nesoɔ, na Ɔmaa wɔn mu bi danee nnoe ne mprako, na wɔ'som ɔbonsam; saa nkorɔfoɔ no na wɔn wɔ gyinaberɛ bɔnee paa mu, asan ayera afri ɔkwan tenenee no soɔ.

قُلۡ هَلۡ أُنَبِّئُكُم بِشَرّٖ مِّن ذَٰلِكَ مَثُوبَةً عِندَ ٱللَّهِۚ مَن لَّعَنَهُ ٱللَّهُ وَغَضِبَ عَلَيۡهِ وَجَعَلَ مِنۡهُمُ ٱلۡقِرَدَةَ وَٱلۡخَنَازِيرَ وَعَبَدَ ٱلطَّٰغُوتَۚ أُوْلَٰٓئِكَ شَرّٞ مَّكَانٗا وَأَضَلُّ عَن سَوَآءِ ٱلسَّبِيلِ ٦٠

61. Sɛ wɔ'ba mohɔ a deɛ wɔ'ka nesɛ: ''Yɛgye di'', aberɛ nso a wɔ'de boniayɛ (Kaafir adwen) na ɛbewura (mo hɔ), na saa (adwen korɔ) no ara na wɔ'de pue korɔ. Nyankopɔn deɛ Onim deɛ wɔ'de sie no nyinaa.

وَإِذَا جَآءُوكُمۡ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَقَد دَّخَلُواْ بِٱلۡكُفۡرِ وَهُمۡ قَدۡ خَرَجُواْ بِهِۦۚ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا كَانُواْ يَكۡتُمُونَ ٦١

62. Wobehunu wɔn mu (Yudafoɔ no) pii sɛ wɔ'pɛ ntɛm kɔ bɔne ne ɔtan mu, na wɔ'di akyiwadeɛ (tesɛ nsihoo ne kɛtɛ ase hyɛ anaa adan mu deɛ). Nokorɛ sɛ bɔne paa na wɔ'die no.

وَتَرَىٰ كَثِيرٗا مِّنۡهُمۡ يُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡإِثۡمِ وَٱلۡعُدۡوَٰنِ وَأَكۡلِهِمُ ٱلسُّحۡتَۚ لَبِئۡسَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٦٢

63. Adɛn na asɔfoɔ no ne Nyamesom ho mmranimfoɔ no mmra wɔn atɔfosɛm a wɔ'keka no, ne akyiwadeɛ die? Nokorɛ sɛ dwumadi bɔnee paa na wɔ'redie no.

لَوۡلَا يَنۡهَىٰهُمُ ٱلرَّبَّٰنِيُّونَ وَٱلۡأَحۡبَارُ عَن قَوۡلِهِمُ ٱلۡإِثۡمَ وَأَكۡلِهِمُ ٱلسُّحۡتَۚ لَبِئۡسَ مَا كَانُواْ يَصۡنَعُونَ ٦٣

64. Deɛ Yudafoɔ no ka ne sɛ: ''Yakyekyere Nyankopɔn nsa (anaasɛ Nyankopɔn nyɛ tema)''. Wɔ'nsa nkyekyere, na yadome wɔn wɔ asɛm a wɔ'kaeɛ no ho. Daabi, Nensa mmienu no nyinaa mu trɛ, (anaasɛ Nyankopɔn yɛ tema) na Oyi dema sɛdeɛ Ɔpɛ. (Nkɔmhyɛni), Adiyisɛm a efri wo Wura Nyankopɔn hɔ aba wo hɔ no ama wɔn mu dodoɔ no kɔso te atua, san yi boniayɛ. Na yɛde ɔtan ne ahii ato wɔn ntɛm dekosi Atemmuda. Ɛberɛ biara a wɔ'bɛsɔ ɔkoo ho gya ano no na Nyankopɔn adum no; wɔ'bɔ nsɛmmɔnee ho mmɔden paa wɔ asaase so. Na Nyankopɔn deɛ Ɔmpɛ nsɛmmɔnedifoɔ no asɛm.

وَقَالَتِ ٱلْيَهُودُ يَدُ ٱللَّهِ مَغْلُولَةٌ ۚ غُلَّتْ
أَيْدِيهِمْ وَلُعِنُوا۟ بِمَا قَالُوا۟ ۘ بَلْ يَدَاهُ
مَبْسُوطَتَانِ يُنفِقُ كَيْفَ يَشَآءُ ۚ
وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرًا مِّنْهُم مَّآ أُنزِلَ
إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ طُغْيَٰنًا وَكُفْرًا ۚ وَأَلْقَيْنَا
بَيْنَهُمُ ٱلْعَدَٰوَةَ وَٱلْبَغْضَآءَ إِلَىٰ يَوْمِ
ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ كُلَّمَآ أَوْقَدُوا۟ نَارًا لِّلْحَرْبِ
أَطْفَأَهَا ٱللَّهُ ۚ وَيَسْعَوْنَ فِى ٱلْأَرْضِ
فَسَادًا ۚ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٦٤﴾

---

65. Sɛ Nyamesom ho Nwomanimfoɔ no regye adi, asuro Nyame a, anka Yɛ'bɛpepa wɔn bɔne afri wɔn so na Yɛ'de wɔn akɔ anigyeɛ Aheman no mu.

وَلَوْ أَنَّ أَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ ءَامَنُوا۟ وَٱتَّقَوْا۟
لَكَفَّرْنَا عَنْهُمْ سَيِّـَٔاتِهِمْ
وَلَأَدْخَلْنَٰهُمْ جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ﴿٦٥﴾

---

66. Sɛ anka wɔ'de Tora ne Injeel no ne deɛ yasiane afri wɔn Wura Nyankopɔn hɔ aberɛ wɔn no reyɛ adwuma a, anka wɔ'bedidi afri wɔn apampamu ne wɔn nan ase. Wɔn mu bi wɔhɔ a wɔ'yɛ apapafoɔ, na wɔn mu dodoɔ no deɛ dwuma bɔne paa na wɔ'die.

وَلَوْ أَنَّهُمْ أَقَامُوا۟ ٱلتَّوْرَىٰةَ وَٱلْإِنجِيلَ وَمَآ
أُنزِلَ إِلَيْهِم مِّن رَّبِّهِمْ لَأَكَلُوا۟ مِن
فَوْقِهِمْ وَمِن تَحْتِ أَرْجُلِهِم ۚ مِّنْهُمْ أُمَّةٌ
مُّقْتَصِدَةٌ ۖ وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ سَآءَ مَا
يَعْمَلُونَ ﴿٦٦﴾

---

67. Ɔsomafoɔ (Muhammad), bɔ deɛ yasiane fri wo Wura Nyankopɔn hɔ ama woɔ no ho dawuro. Sɛ woannyɛ a, ɛneɛ na wommɔɔ N'asɛm no ho dawuro. Onyankopɔn bɛbɔ wo ho ban afri nnipa (nsam). Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn deɛ Ɔnkyerɛ nnipa boniayɛfoɔ no kwan.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلرَّسُولُ بَلِّغْ مَآ أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن
رَّبِّكَ ۖ وَإِن لَّمْ تَفْعَلْ فَمَا بَلَّغْتَ
رِسَالَتَهُۥ ۚ وَٱللَّهُ يَعْصِمُكَ مِنَ ٱلنَّاسِ ۗ إِنَّ
ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٦٧﴾

---

68. (Nkɔmhyɛni) ka sɛ: "Nyamesom ho Nwomanimfoɔ, monni nyinasoɔ biara (wɔ Nyamesom mu), gyesɛ mode Tora no ne Injeel no ne deɛ yasiane afri mo Wura Nyankopɔn hɔ abrɛ mo no yɛ adwuma. Nanso Adiyisɛm a efri wo Wura Nyankopɔn hɔ aba wɔn hɔ no ma wɔn mu dodoɔ no ara kɔso te atua, san yi boniayɛ. Enti hwɛ na woanni amanfoɔ boniayɛfoɔ no ho awerɛhoɔ.

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لَسْتُمْ عَلَىٰ شَىْءٍ
حَتَّىٰ تُقِيمُوا۟ ٱلتَّوْرَىٰةَ وَٱلْإِنجِيلَ وَمَآ أُنزِلَ
إِلَيْكُم مِّن رَّبِّكُمْ ۗ وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرًا
مِّنْهُم مَّآ أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ
طُغْيَٰنًا وَكُفْرًا ۖ فَلَا تَأْسَ عَلَى ٱلْقَوْمِ
ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٦٨﴾

69. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔ’agye adie no, ne wɔn a wɔ’yɛ Yudafoɔ ne Sabianfoɔ ne Kristofoɔ no, obiara a ɔgyee Nyankopɔn ne Da a etwatoɔ no diiɛ, na odii dwuma pa no, (Daakye Atemmuda no) ehu biara mma wɔn so na wɔn werɛ nso nnho.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱلَّذِينَ هَادُواْ وَٱلصَّٰبِـُٔونَ وَٱلنَّصَٰرَىٰ مَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْـَٔاخِرِ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٦٩

70. Ampa sɛ Yɛ’gyee apam fri Israel mma no hɔ, na Yɛ’somaa asomafoɔ baa wɔn hɔ. Ɛberɛ biara a ɔsomafoɔ bi de deɛ ɛnyɛ wɔn akoma apɛdeɛ bɛbrɛ wɔn no (asomafoɔ no mu) fekuo bi wɔ hɔ a wɔ’buu wɔn sɛ atorofoɔ, na fekuo bi nso deɛ wɔ’kum wɔn.

لَقَدْ أَخَذْنَا مِيثَٰقَ بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَأَرْسَلْنَآ إِلَيْهِمْ رُسُلًاۖ كُلَّمَا جَآءَهُمْ رَسُولُۢ بِمَا لَا تَهْوَىٰٓ أَنفُسُهُمْ فَرِيقًا كَذَّبُواْ وَفَرِيقًا يَقْتُلُونَ ٧٠

71. Wɔn adwen yɛɛ wɔn sɛ mmusuo biara nnihɔ, enti wɔ’maa wɔn ani firae, sisii wɔn aso nso. Na Nyankopɔn de wɔn bɔne kyɛɛ wɔn; na bio dodoɔ no ara maa wɔn ani firae, sisii wɔn aso nso. Na Nyankopɔn deɛ Ohunu deɛ wɔ’yɛ nyinaa.

وَحَسِبُوٓاْ أَلَّا تَكُونَ فِتْنَةٌ فَعَمُواْ وَصَمُّواْ ثُمَّ تَابَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ ثُمَّ عَمُواْ وَصَمُّواْ كَثِيرٌ مِّنْهُمْۚ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِمَا يَعْمَلُونَ ٧١

72. Ampa sɛ wɔn a wɔ’ka sɛ: Nyankopɔn ne Kristo, Mar’yam ba no yɛ (Kaafir) boniayɛfoɔ. Asɛm a Kristo kaeɛ ne sɛ: “Israel mma, monsom Nyankopɔn a Ɔyɛ me (Yesu) Wura na Ɔyɛ monso mo Wura no, na nokorɛ sɛ, obiara a ɔde biribi bɛbata Nyankopɔn ho no deɛ, ampa sɛ (Nyame) abra sɛ (saa nipa no bɛkɔ) soro Aheman mu, na nefie ne Amanehunu gyem. Abɔneɛfoɔ no deɛ wɔ’nni aboafoɔ.

لَقَدْ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ مَرْيَمَۖ وَقَالَ ٱلْمَسِيحُ يَٰبَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱعْبُدُواْ ٱللَّهَ رَبِّي وَرَبَّكُمْۖ إِنَّهُۥ مَن يُشْرِكْ بِٱللَّهِ فَقَدْ حَرَّمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِ ٱلْجَنَّةَ وَمَأْوَىٰهُ ٱلنَّارُۖ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ ٧٢

73. Ampa sɛ wɔn a wɔ’ka sɛ: “Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ka (anyame) baasa no ho no” yɛ (Kaafir) boniayɛfoɔ. Awurade foforɔ biara nnihɔ ka Nyankopɔn Baako pɛ no ho. Sɛ wɔn anntwe wɔn ho anfri nsɛm a wɔ’keka no ho a, asotwee a ɛyɛ ya paa bɛto wɔn mu wɔn a wɔ’po nokorɛ no.

لَّقَدْ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ ثَالِثُ ثَلَٰثَةٍۘ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّآ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌۚ وَإِن لَّمْ يَنتَهُواْ عَمَّا يَقُولُونَ لَيَمَسَّنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنْهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٧٣

74. Enti wɔ’nnnsakra wɔn adwen nnkɔ Nyankopɔn hɔ na wɔ’nnsrɛ Nehɔ bɔnefakyɛ? Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene Ɔne Ahummɔborɔ Hene.

أَفَلَا يَتُوبُونَ إِلَى ٱللَّهِ وَيَسْتَغْفِرُونَهُۥۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٧٤

75. Mar’yam ba Kristo no gyinaberɛ ara ne sɛ ɔyɛ Somafoɔ. Asomafoɔ pii na adi n’anim kan atwamu kɔ, na ne maame nso yɛ ɔbaa nokwafoɔ, na wɔn mmienu nyinaa di aduane. Hwɛ sɛdeɛ Yɛrekyerɛkyerɛ nsɛm no mu

مَّا ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ مَرْيَمَ إِلَّا رَسُولٌ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِ ٱلرُّسُلُ وَأُمُّهُۥ صِدِّيقَةٌۖ كَانَا يَأْكُلَانِ ٱلطَّعَامَۗ ٱنظُرْ

(pefee) kyerɛ wɔn, na afei hwɛ sɛdeɛ wɔ’si dane wɔn ho (fri Nokorɛ no ho).

كَيْفَ نُبَيِّنُ لَهُمُ ٱلْـَٔايَـٰتِ ثُمَّ ٱنظُرْ أَنَّىٰ
يُؤْفَكُونَ ﴿٧٥﴾

---

76. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Enti mofri Nyankopɔn akyi som adeɛ a entumi mfa ɔhaw anaasɛ mfasoɔ biara mma mo?” Nyankopɔn deɛ Ɔne Otiefoɔ no a Ɔte biribiara, na Ɔno ara nso ne Onimdefoɔ no a Onim biribiara no.

قُلْ أَتَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا
يَمْلِكُ لَكُمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا ۚ وَٱللَّهُ
هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٧٦﴾

---

77. Kasɛ: “Nyamesom ho Nwomanimfoɔ, monhwɛ na moanyɛ biribi amma no antra so wɔ mo som no mu aberɛ a ɛnyɛ nokorɛ, na monhwɛ na moanni amanfoɔ bi a, ampa sɛ kanee no wɔ’yeraeɛ na wɔ’yeraa (nnipa) pii na wɔn ayera afri ɔkwan pa no soɔ no apɛdeɛ akyi.

قُلْ يَـٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَـٰبِ لَا تَغْلُوا۟ فِى
دِينِكُمْ غَيْرَ ٱلْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعُوٓا۟ أَهْوَآءَ
قَوْمٍ قَدْ ضَلُّوا۟ مِن قَبْلُ وَأَضَلُّوا۟
كَثِيرًا وَضَلُّوا۟ عَن سَوَآءِ ٱلسَّبِيلِ ﴿٧٧﴾

---

78. Dawud ne Mar’yam ba Yesu kɛterɛma so na yɛnam bɔɔ wɔn a wɔ’yi boniayɛ no a wɔn wɔ Israel mma no mu no dua, ɛnam wɔn asoɔden ne wɔn mmra too ho nti.

لُعِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ
عَلَىٰ لِسَانِ دَاوُۥدَ وَعِيسَى ٱبْنِ مَرْيَمَ ۚ
ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوا۟ وَّكَانُوا۟ يَعْتَدُونَ ﴿٧٨﴾

---

79. Na wɔ’nnsi bɔne ne amumuyɛ (a amanfoɔ) yɛ no ho kwan, na dwumadi bɔne paa na na wɔ’die.

كَانُوا۟ لَا يَتَنَاهَوْنَ عَن مُّنكَرٍ فَعَلُوهُ ۚ
لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَفْعَلُونَ ﴿٧٩﴾

---

80. Wobehunu sɛ wɔn mu pii de wɔn ho ato wɔn a wɔ’yi boniayɛ no so. Ade bɔne paa na wɔn ayɛ ato wɔn anim no na ɛnam so ama Nyankopɔn abufuo aba wɔn so, na asotwee no mu na wɔ’bɛtena.

تَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يَتَوَلَّوْنَ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ ۚ لَبِئْسَ مَا قَدَّمَتْ لَهُمْ
أَنفُسُهُمْ أَن سَخِطَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ وَفِى
ٱلْعَذَابِ هُمْ خَـٰلِدُونَ ﴿٨٠﴾

---

81. Sɛ wɔ’gye Nyankopɔn ne Nkɔmhyɛni no ne deɛ y’asiane ama no no di a, anka wɔ’nnfa wɔn ayɔnkoɔ, nanso wɔn mu dodoɔ no yɛ abɔneɛfoɔ.

وَلَوْ كَانُوا۟ يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلنَّبِىِّ وَمَآ أُنزِلَ
إِلَيْهِ مَا ٱتَّخَذُوهُمْ أَوْلِيَآءَ وَلَـٰكِنَّ
كَثِيرًا مِّنْهُمْ فَـٰسِقُونَ ﴿٨١﴾

---

82. Nokorɛ sɛ, wobenya nnipa a wɔ’tan agyidiefoɔ no paa a, (wɔne): Yudafoɔ no, ne wɔn a wɔ’de biribi bata Nyame ho no; nokorɛ nso sɛ, sɛ wobenya wɔn nso a wɔn dɔ bɛn wɔn a wɔ’agye adie no a, wɔn nso ne wɔn a wɔ’ka sɛ yɛn yɛyɛ Kristofoɔ no. Deɛ ɛma no ba saa ne sɛ, wɔn mu bi yɛ asɔfoɔ, ɛna wɔn mu bi nso apa wiase akyi de Nyamesom nko ara na asi wɔn ani soɔ na nokorɛ sɛ, wɔ’nnyɛ ahomasoɔ.

لَتَجِدَنَّ أَشَدَّ ٱلنَّاسِ عَدَٰوَةً لِّلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ ٱلْيَهُودَ وَٱلَّذِينَ أَشْرَكُوا۟ ۖ
وَلَتَجِدَنَّ أَقْرَبَهُم مَّوَدَّةً لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّا نَصَـٰرَىٰ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّ مِنْهُمْ
قِسِّيسِينَ وَرُهْبَانًا وَأَنَّهُمْ لَا
يَسْتَكْبِرُونَ ﴿٨٢﴾

83. Sɛ (saa Kristofoɔ no) te deɛ yasiane ama Ɔsomafoɔ no a, wobehunu sɛ nisuo refri wɔn ani ɛnam nokorɛ no a wɔn akaeɛ no ho nti. Deɛ wɔ’ka ne sɛ: “Ye’Wura Nyankopɔn, y’agye adi enti twerɛ ye’din ka adansefoɔ no ho.

وَإِذَا سَمِعُواْ مَآ أُنزِلَ إِلَى ٱلرَّسُولِ تَرَىٰٓ أَعۡيُنَهُمۡ تَفِيضُ مِنَ ٱلدَّمۡعِ مِمَّا عَرَفُواْ مِنَ ٱلۡحَقِّۖ يَقُولُونَ رَبَّنَآ ءَامَنَّا فَٱكۡتُبۡنَا مَعَ ٱلشَّٰهِدِينَ ٨٣

---

84. Deɛn na esi yɛn kwan sɛ ɛnsɛsɛ yɛ’gye Nyankopɔn ne nokorɛ a aba yɛn hɔ no die? Yɛ’wɔ awerɛhyem sɛ Ye’Wura Nyankopɔn de yɛn bɛka nnipa papafoɔ no ho”

وَمَا لَنَا لَا نُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَمَا جَآءَنَا مِنَ ٱلۡحَقِّ وَنَطۡمَعُ أَن يُدۡخِلَنَا رَبُّنَا مَعَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلصَّٰلِحِينَ ٨٤

---

85. Ɛnam deɛ wɔ’kaaeɛ no ho nti, Nyankopɔn de Aheman a nsubɔnten nenam aseɛ no tuaa wɔn ka, emu na wɔ’bɛtena. Ɛno ne obi a odi papa no akatua.

فَأَثَٰبَهُمُ ٱللَّهُ بِمَا قَالُواْ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٨٥

---

86. Na wɔn a wɔ’yii boniayɛ na wɔ’faa Yɛ’nsɛm no atorɔsɛm no, saa nkorɔfoɔ no ne Amanehunu gya no mu foɔ no.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ ٨٦

---

87. Mo a moagye adie, monhwɛ na moammra nnepa a yama mo ho kwan wɔ ho no, na monhwɛ na moanto mmra. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn mpɛ mmra tofoɔ no asɛm.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُحَرِّمُواْ طَيِّبَٰتِ مَآ أَحَلَّ ٱللَّهُ لَكُمۡ وَلَا تَعۡتَدُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُعۡتَدِينَ ٨٧

---

88. Na monidi mfri nnepa a Nyankopɔn de abɔ mo akɔnhoma a ɛho wɔ kwan (sɛ modie no) mu, na monsuro Nyankopɔn no a mogye no die no.

وَكُلُواْ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ حَلَٰلٗا طَيِّبٗاۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ٱلَّذِيٓ أَنتُم بِهِۦ مُؤۡمِنُونَ ٨٨

---

89. Ɛnyɛ monsedie hunu no na Nyankopɔn bɛtwe moaso wɔ ho, na mmom nsedie a Ɔbɛtwe moaso wɔ ho ne deɛ na moadwene mu dahɔ (na modiiɛ); (saa nsedie no) nedanee nesɛ, wobɛbɔ ahiafoɔ (nnipa) du akɔnhoma, na (akɔnhoma no) nsusueɛ bɛyɛ sɛ akɔnhoma a mode bɔ moabusuafoɔ, anaasɛ mobefira wɔn ntoma, anaasɛ mode ɔdɔnkɔ ho bɛkyɛ no. Obi a onnya no, ɔnkyiri akyiriwia nnansa. Woi ne monsedie no adanee, sɛ modi nse a. Saa ara na Nyankopɔn kyerɛkyerɛ Nensɛm no mu kyerɛ mo sɛdeɛ mobeyi (no) ayɛ.

لَا يُؤَاخِذُكُمُ ٱللَّهُ بِٱللَّغۡوِ فِيٓ أَيۡمَٰنِكُمۡ وَلَٰكِن يُؤَاخِذُكُم بِمَا عَقَّدتُّمُ ٱلۡأَيۡمَٰنَۖ فَكَفَّٰرَتُهُۥٓ إِطۡعَامُ عَشَرَةِ مَسَٰكِينَ مِنۡ أَوۡسَطِ مَا تُطۡعِمُونَ أَهۡلِيكُمۡ أَوۡ كِسۡوَتُهُمۡ أَوۡ تَحۡرِيرُ رَقَبَةٖۖ فَمَن لَّمۡ يَجِدۡ فَصِيَامُ ثَلَٰثَةِ أَيَّامٖۚ ذَٰلِكَ كَفَّٰرَةُ أَيۡمَٰنِكُمۡ إِذَا حَلَفۡتُمۡۚ وَٱحۡفَظُوٓاْ أَيۡمَٰنَكُمۡۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٨٩

---

90. Mo a moagye adie, nsa (anaasɛ adeɛ biara a ɛma onipa borɔ), ne dehu toɔ, ne abosomsom ne abisa a yɛde agyan bisa no ka ɔbonsam

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّمَا ٱلۡخَمۡرُ وَٱلۡمَيۡسِرُ وَٱلۡأَنصَابُ وَٱلۡأَزۡلَٰمُ رِجۡسٞ

adwuma ho, enti montwe moho mfri ho sɛdeɛ mobedi nkonim.

مِّنْ عَمَلِ ٱلشَّيْطَٰنِ فَٱجْتَنِبُوهُ لَعَلَّكُمْ
تُفْلِحُونَ ٩٠

---

91. Deɛ ɔbonsam pɛ ne sɛ, ɔbɛfa nsa ne dehu toɔ so de ɔtan ne ahii ato montɛm na w'asi mo Nyankopɔn nkaekaeɛ ne Nyame frɛ nso ho kwan, enti monntwe moho mfri (ho) anaa?

إِنَّمَا يُرِيدُ ٱلشَّيْطَٰنُ أَن يُوقِعَ بَيْنَكُمُ
ٱلْعَدَٰوَةَ وَٱلْبَغْضَآءَ فِى ٱلْخَمْرِ وَٱلْمَيْسِرِ
وَيَصُدَّكُمْ عَن ذِكْرِ ٱللَّهِ وَعَنِ
ٱلصَّلَوٰةِ ۖ فَهَلْ أَنتُم مُّنتَهُونَ ٩١

---

92. Monyɛ sotie ma Nyankopɔn na monyɛ sotie ma Ɔsomafoɔ no, na monyɛ ahwɛyie, na sɛ modane moakyi (dema saa afutusɛm yi a), ɛneɛ monhunu sɛ, Yɛ'somafoɔ no asɛdeɛ ara nesɛ ɔbɛbɔ asɛm no ho dawuro akyerɛkyerɛ mu pefee.

وَأَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُوا۟ ٱلرَّسُولَ
وَٱحْذَرُوا۟ ۚ فَإِن تَوَلَّيْتُمْ فَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّمَا
عَلَىٰ رَسُولِنَا ٱلْبَلَٰغُ ٱلْمُبِينُ ٩٢

---

93. Bɔne biara nni wɔn a wɔ'agye adie na wɔ'di dwumapa no so fa aduane a wɔdiiɛ (a atwa mu no) ho, sɛ wɔ'suro Nyame na wɔ'gye di na wɔ'di dwuma pa na (wɔ'kɔso) suro Nyame na wɔ'gye di na wɔ'yɛ papa a. Nyankopɔn deɛ Ɔpɛ apapafoɔ no asɛm.

لَيْسَ عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟
ٱلصَّٰلِحَٰتِ جُنَاحٌ فِيمَا طَعِمُوٓا۟ إِذَا مَا
ٱتَّقَوا۟ وَّءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ ثُمَّ
ٱتَّقَوا۟ وَّءَامَنُوا۟ ثُمَّ ٱتَّقَوا۟ وَّأَحْسَنُوا۟ ۗ
وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلْمُحْسِنِينَ ٩٣

---

94. Mo a moagye adie. Nyankopɔn de biribi fri ahayɔ mu a monsa ne mo pea betumi aka bɛyɛ mo nsɔhwɛ, sɛdeɛ Nyankopɔn debehunu obi a osuro no wɔ kokoa mu. Na akyire yi, obi a ɔbɛto mmra no (saa nipa no) wɔ asotwee a ɛyɛ ya paa.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَيَبْلُوَنَّكُمُ ٱللَّهُ
بِشَىْءٍ مِّنَ ٱلصَّيْدِ تَنَالُهُۥٓ أَيْدِيكُمْ
وَرِمَاحُكُمْ لِيَعْلَمَ ٱللَّهُ مَن يَخَافُهُۥ
بِٱلْغَيْبِ ۚ فَمَنِ ٱعْتَدَىٰ بَعْدَ ذَٰلِكَ فَلَهُۥ
عَذَابٌ أَلِيمٌ ٩٤

---

95. Mo a moagye adie, monhwɛ na moanyɛ ha ankum aboa wɔ ɛberɛ a moafa 'Harami' (ntoma fufuo no afira) rekɔyɛ Haji, na momu obi a ɔde anidaaho bekum (aboa) bi no, ɔde ayɛmmoa a ɔtesɛ nyɛmmoa a yɛde wɔn ba Ka'aba ho no sɛso a ɔtesɛ aboa a okum no no, bɛyɛ mpata; sɛdeɛ momu nokwafoɔ mmienu gye to mu, anaasɛ ɛho mpata ne sɛ, ɔbɛbɔ ahiafoɔ akɔnhoma, anaasɛ akyiriwia a ɛne no bɛyɛ pɛ, sɛdeɛ ɔbɛka nedwuma a odiiɛ no so asotwee ahwɛ. Deɛ atwa mu no deɛ Nyankopɔn de afri (mo), na mmom obi a ɔbɛsan akɔyɛ bio no deɛ Nyankopɔn bɛtwe n'aso wɔ ho. Na Nyankopɔn ne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ, na Ɔno na Otua bɔne so ka.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَقْتُلُوا۟ ٱلصَّيْدَ
وَأَنتُمْ حُرُمٌ ۚ وَمَن قَتَلَهُۥ مِنكُم
مُّتَعَمِّدًا فَجَزَآءٌ مِّثْلُ مَا قَتَلَ مِنَ
ٱلنَّعَمِ يَحْكُمُ بِهِۦ ذَوَا عَدْلٍ مِّنكُمْ
هَدْيًۢا بَٰلِغَ ٱلْكَعْبَةِ أَوْ كَفَّٰرَةٌ طَعَامُ
مَسَٰكِينَ أَوْ عَدْلُ ذَٰلِكَ صِيَامًا
لِّيَذُوقَ وَبَالَ أَمْرِهِۦ ۗ عَفَا ٱللَّهُ عَمَّا
سَلَفَ ۚ وَمَنْ عَادَ فَيَنتَقِمُ ٱللَّهُ مِنْهُ ۚ
وَٱللَّهُ عَزِيزٌ ذُو ٱنتِقَامٍ ٩٥

96. Yɛma mo nsuo mu ahayɔ ne emu nnam ho kwan sɛ ɛnyɛ akɔnhoma ma mo ne akwantufoɔ no. Asaase so ahayɔ no deɛ, mowɔ 'Harami' (ntoma fufuo no mu) nko ara deɛ, monni ho kwan (sɛ moyɛ ha). Enti monsuro Nyankopɔn no a Nehɔ na mobehyia.

أُحِلَّ لَكُمۡ صَيۡدُ ٱلۡبَحۡرِ وَطَعَامُهُۥ
مَتَٰعٗا لَّكُمۡ وَلِلسَّيَّارَةِۖ وَحُرِّمَ عَلَيۡكُمۡ
صَيۡدُ ٱلۡبَرِّ مَا دُمۡتُمۡ حُرُمٗاۗ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ
ٱلَّذِيٓ إِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٩٦

97. Nyankopɔn ayɛ Ka'aba Efie kronkron no Asoeɛ ama adasamma; (saa ara nso na W'ayɛ) abosome kronkron no ne afɔrebɔdeɛ no ne nyɛmmoa a kɔn-muade da wɔn kɔn mu no, sɛdeɛ mobehunu sɛ, nokorɛ Nyankopɔn Nim deɛ ɛwɔ soro ne deɛ ɛwɔ asaase so nyinaa. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn yɛ biribiara ho Nnimdefoɔ.

جَعَلَ ٱللَّهُ ٱلۡكَعۡبَةَ ٱلۡبَيۡتَ ٱلۡحَرَامَ قِيَٰمٗا
لِّلنَّاسِ وَٱلشَّهۡرَ ٱلۡحَرَامَ وَٱلۡهَدۡيَ
وَٱلۡقَلَٰٓئِدَۚ ذَٰلِكَ لِتَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ
يَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي
ٱلۡأَرۡضِ وَأَنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٌ
٩٧

98. Monhunu sɛ, nokorɛ Nyankopɔn asotwee ano yɛden paa, nokorɛ nso sɛ Ɔne Bɔnefakyɛ Hene, na Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

ٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ وَأَنَّ ٱللَّهَ
غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٩٨

99. Ɔsomafoɔ no deɛ n'asɛdeɛ ara nesɛ, ɔbɛbɔ asɛm no ho dawuro; na Nyankopɔn deɛ Onim deɛ moda no adi wɔ badwa mu ɛna Onim deɛ mode suma nso.

مَّا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُۗ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا
تُبۡدُونَ وَمَا تَكۡتُمُونَ ٩٩

100. (Nkɔmhyɛni), kasɛ: "Bɔne ne papa nsɛ, sɛ w'ani gye bɔne a ɛdɔɔso no ho mpo a". Enti nnipa mu mmadwemmafoɔ, monsuro Nyankopɔn sɛdeɛ mobedi nkonim.

قُل لَّا يَسۡتَوِي ٱلۡخَبِيثُ وَٱلطَّيِّبُ وَلَوۡ
أَعۡجَبَكَ كَثۡرَةُ ٱلۡخَبِيثِۚ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ
يَٰٓأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ١٠٠

101. Mo a moagye adie, monhwɛ na moammisa nneɛma bi a, sɛ yɛda no adi kyerɛ mo a ɛbɛha mo no ho nsɛm; sɛ mo (kɔso) bisa wɔ abrɛ a Qur'aan (mu nsɛm) resiane ba yi a, yɛbɛda no adi akyerɛ mo. Nyankopɔn de woi afri mo. Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, na Ɔne Ntoboaseɛ Hene.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَسۡـَٔلُواْ عَنۡ
أَشۡيَآءَ إِن تُبۡدَ لَكُمۡ تَسُؤۡكُمۡ وَإِن
تَسۡـَٔلُواْ عَنۡهَا حِينَ يُنَزَّلُ ٱلۡقُرۡءَانُ
تُبۡدَ لَكُمۡ عَفَا ٱللَّهُ عَنۡهَاۗ وَٱللَّهُ
غَفُورٌ حَلِيمٞ ١٠١

102. Ampa sɛ amanfoɔ bi a wɔ'dii moanim kan no bisaa nsɛm saa maa ɛnam so maa wɔ'kɔyɛɛ (Kaafir) boniayɛfoɔ.

قَدۡ سَأَلَهَا قَوۡمٞ مِّن قَبۡلِكُمۡ ثُمَّ أَصۡبَحُواْ
بِهَا كَٰفِرِينَ ١٠٢

103. Nyankopɔn nyɛɛ (amaneɛ biara a ɛma) yɛpaepae yoma-bedeɛ aso, anaa yoma a ɔno ara kɔ adidi na onni ho kwan sɛ ɔsoa nnoɔma, anaa mmoa a yawo wɔn nta na yeku wɔn gu bosom soɔ. Na mmom nkontompo na (Kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ no twa to Nyankopɔn soɔ, na wɔn mu dodoɔ no ara nso nni adwen.

مَا جَعَلَ ٱللَّهُ مِنۢ بَحِيرَةٖ وَلَا سَآئِبَةٖ
وَلَا وَصِيلَةٖ وَلَا حَامٖ وَلَٰكِنَّ
ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يَفۡتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ
ٱلۡكَذِبَۖ وَأَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡقِلُونَ ١٠٣

104. Sɛ yɛka kyerɛ wɔn sɛ: "Momra ma yɛnkɔ deɛ Nyankopɔn asiane no mu, na yɛnkɔ Ɔsomafoɔ no hɔ a, asɛm a wɔ'ka nesɛ: "Deɛ yɛbɛtoo yɛn agya nom sɛ wɔn wɔ soɔ no ara som bo ma yɛn". Enti sɛ na wɔn agyanom nnim hwee anaa wɔn annya kwankyerɛ mpo a (wɔ'bedi wɔn akyi saa ara)?

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا۟ إِلَىٰ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ
وَإِلَى ٱلرَّسُولِ قَالُوا۟ حَسْبُنَا مَا
وَجَدْنَا عَلَيْهِ ءَابَآءَنَآ ۚ أَوَلَوْ كَانَ
ءَابَآؤُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ شَيْـًٔا وَلَا يَهْتَدُونَ
١٠٤

105. Mo a moagye adie, monhwɛ moho so yie, na sɛ mofa ɔkwan tenenee no so a, nea wayera no ntumi nyɛ mo hwee. Na Nyankopɔn hɔ na mo nyinaa mobɛsan akɔ na W'abɔ mo dwumadie a modiiɛ no ho amaneɛ.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ عَلَيْكُمْ
أَنفُسَكُمْ ۖ لَا يَضُرُّكُم مَّن ضَلَّ إِذَا
ٱهْتَدَيْتُمْ ۚ إِلَى ٱللَّهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيعًا
فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ١٠٥

106. Mo a moagye adie, sɛ owuo ba mo mu bi so a, moma mo mu nnipa mmienu a wɔ'di nokorɛ anaasɛ nnipa foforɔ mmienu bi a wɔnnka moho nni montɛm adanseɛ wɔ ɛberɛ a (owufoɔ no) reyɛ nsamanseɛ no. Sɛ moretu kwan wɔ asaase no so na owuo mmusuo no ho asɛm siiɛ a. moma wɔn mmienu ntwɛn wɔ Nyamefrɛ (berɛ) akyi. Nasɛ moadwen nnsi mo pi (wɔ wɔn ho) a, moma wɔn mmienu mfa Nyankopɔn nni nse (nka) sɛ: "Ye'nni nse nhwehwɛ wiase dwetire biara, sɛ (onipa no) yɛ ye'busuani mpo a, na ye'ntumi nso mmfa Nyankopɔn adansedie nnsie, (sɛ yɛ'yɛ saa a,) nokorɛ sɛ, na yɛka abɔneɛfoɔ no ho.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ شَهَـٰدَةُ بَيْنِكُمْ
إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ ٱلْمَوْتُ حِينَ
ٱلْوَصِيَّةِ ٱثْنَانِ ذَوَا عَدْلٍ مِّنكُمْ أَوْ
ءَاخَرَانِ مِنْ غَيْرِكُمْ إِنْ أَنتُمْ ضَرَبْتُمْ
فِى ٱلْأَرْضِ فَأَصَـٰبَتْكُم مُّصِيبَةُ ٱلْمَوْتِ ۚ
تَحْبِسُونَهُمَا مِنۢ بَعْدِ ٱلصَّلَوٰةِ
فَيُقْسِمَانِ بِٱللَّهِ إِنِ ٱرْتَبْتُمْ لَا نَشْتَرِى
بِهِۦ ثَمَنًا وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰ ۙ وَلَا
نَكْتُمُ شَهَـٰدَةَ ٱللَّهِ إِنَّآ إِذًا لَّمِنَ
ٱلْـَٔاثِمِينَ ١٠٦

107. Nasɛ ɛda adi sɛ wɔn mmienu di bɔne bi ho fɔ (wɔ adansedie no mu a), moma nnipa foforɔ mmienu a wɔn wɔ (awugya-deɛ no) ho kwan kyɛn wɔn mmienu (a wɔ'dii kan dii adanseɛ no) nsi wɔn anan mu na wɔnfa Nyankopɔn nni nse sɛ: "Adanseɛ a yɛredie yi yɛ nokorɛ kyɛn wɔn mmienu adansedie no, na yɛ'nnyɛ bɔne (wɔ y'adanse die yi mu,) efrisɛ, sɛ yɛ'yɛ saa a), ɛneɛ na yɛ'ka abɔneɛfoɔ no ho.

فَإِنْ عُثِرَ عَلَىٰٓ أَنَّهُمَا ٱسْتَحَقَّآ إِثْمًا
فَـَٔاخَرَانِ يَقُومَانِ مَقَامَهُمَا مِنَ ٱلَّذِينَ
ٱسْتَحَقَّ عَلَيْهِمُ ٱلْأَوْلَيَـٰنِ فَيُقْسِمَانِ
بِٱللَّهِ لَشَهَـٰدَتُنَآ أَحَقُّ مِن شَهَـٰدَتِهِمَا
وَمَا ٱعْتَدَيْنَآ إِنَّآ إِذًا لَّمِنَ ٱلظَّـٰلِمِينَ ١٠٧

108. Ɛno mmom na ɛtenee sɛdeɛ wɔ'bedi adanseɛ no wɔ nekwan soɔ, anaasɛ, ɛbɛma wɔn asuro sɛ, wɔn nsedie no akyi no nsedie foforɔ nso bɛsan aba. Monsuro Nyankopɔn na monyɛ sotie, na Nyankopɔn deɛ Ɔnkyerɛ nnipa bɔnefoɔ no kwan.

ذَٰلِكَ أَدْنَىٰٓ أَن يَأْتُوا۟ بِٱلشَّهَـٰدَةِ عَلَىٰ
وَجْهِهَآ أَوْ يَخَافُوٓا۟ أَن تُرَدَّ أَيْمَـٰنٌۢ بَعْدَ
أَيْمَـٰنِهِمْ ۗ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱسْمَعُوا۟ ۗ وَٱللَّهُ
لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْفَـٰسِقِينَ ١٠٨

| | |
|---|---|
| 109. Ɛda no a Nyankopɔn bɛboa Asomafoɔ no nyinaa ano aka akyerɛ wɔn sɛ: “Sɛn na (amanfoɔ a yɛ’somaa mo wɔ wɔn hɔ no) si gyee mo soɔ?” Wɔ’bɛka sɛ: “Yɛ’deɛ ye’nni ho nimdeɛ. Nokorɛ sɛ Wone Kokoa mu asɛm ho Nimdefoɔ no’’ | يَوْمَ يَجْمَعُ ٱللَّهُ ٱلرُّسُلَ فَيَقُولُ مَاذَآ أُجِبْتُمْ ۖ قَالُوا۟ لَا عِلْمَ لَنَآ ۖ إِنَّكَ أَنتَ عَلَّٰمُ ٱلْغُيُوبِ ١٠٩ |
| 110. Kae ɛberɛ a Nyankopɔn bɛka (no wɔ Atemmuda) sɛ: “Mar’yam ba Yesu, kae M’adom a ɛwɔ wo soɔ ne wo maame nso soɔ, ɛberɛ a Mede Honhom Kronkron no hyɛɛ wo den, maa wo kasaa wɔ tanaa mu ne wopanin berɛ mu, na Mekyerɛɛ wo Nwoma no ne Nimdeɛ ne Tora ne Injeel, ne ɛberɛ a na wode nɛteɛ yɛ anomaa sɛ anomaa sɛso home gu ne mu ma ɛdane anomaa wɔ M’akwamma mu, na wote anifirafoɔ ani, sa akwatafoɔ nso yadeɛ wɔ M’akwamma mu, ne ɛberɛ a wonyanee owufoɔ no wɔ M’akwamma mu, ne ɛberɛ a Metwee Israel mma no nsa frii wo soɔ wɔ berɛ a wode nyinasoɔ ne nkyerɛkyerɛmu pefee brɛɛ wɔn, na wɔn mu boniayɛfoɔ no kaa sɛ: “Nokorɛ sɛ, woi deɛ ɛyɛ nkonyaa pefee”. | إِذْ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ ٱذْكُرْ نِعْمَتِى عَلَيْكَ وَعَلَىٰ وَٰلِدَتِكَ إِذْ أَيَّدتُّكَ بِرُوحِ ٱلْقُدُسِ تُكَلِّمُ ٱلنَّاسَ فِى ٱلْمَهْدِ وَكَهْلًا ۖ وَإِذْ عَلَّمْتُكَ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَٱلتَّوْرَىٰةَ وَٱلْإِنجِيلَ ۖ وَإِذْ تَخْلُقُ مِنَ ٱلطِّينِ كَهَيْـَٔةِ ٱلطَّيْرِ بِإِذْنِى فَتَنفُخُ فِيهَا فَتَكُونُ طَيْرًۢا بِإِذْنِى ۖ وَتُبْرِئُ ٱلْأَكْمَهَ وَٱلْأَبْرَصَ بِإِذْنِى ۖ وَإِذْ تُخْرِجُ ٱلْمَوْتَىٰ بِإِذْنِى ۖ وَإِذْ كَفَفْتُ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ عَنكَ إِذْ جِئْتَهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْهُمْ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ١١٠ |
| 111. Kae ɛberɛ a Meyi kyerɛɛ Asuafoɔ no sɛ: “Monye Me ni na monye Me Somafoɔ no nso ni. Wɔ’kaa sɛ: “Y’agye adi, enti di ho adanseɛ sɛ, yɛ’deɛ yɛ’yɛ Muslimifoɔ”. | وَإِذْ أَوْحَيْتُ إِلَى ٱلْحَوَارِيِّۦنَ أَنْ ءَامِنُوا۟ بِى وَبِرَسُولِى قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا وَٱشْهَدْ بِأَنَّنَا مُسْلِمُونَ ١١١ |
| 112. Kae ɛberɛ a Asuafoɔ no kaa sɛ: “Mar’yam ba Yesu, enti wo Wura Nyankopɔn betumi asiane aduane afri soro abrɛ yɛn?” (Yesu) kaa sɛ: “Monsuro Nyankopɔn, sɛ moyɛ agyidiefoɔ ampa a”. | إِذْ قَالَ ٱلْحَوَارِيُّونَ يَٰعِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ هَلْ يَسْتَطِيعُ رَبُّكَ أَن يُنَزِّلَ عَلَيْنَا مَآئِدَةً مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ۖ قَالَ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ١١٢ |
| 113. Wɔ’kaa sɛ: “Yɛpɛ sɛ yedi bie ma y’akoma tɔ yɛn yɛm na yehunu sɛ ampa, nokorɛ na w’aka akyerɛ yɛn no, sɛdeɛ yɛn nso yɛ’bedi ho adanseɛ” | قَالُوا۟ نُرِيدُ أَن نَّأْكُلَ مِنْهَا وَتَطْمَئِنَّ قُلُوبُنَا وَنَعْلَمَ أَن قَدْ صَدَقْتَنَا وَنَكُونَ عَلَيْهَا مِنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ١١٣ |
| 114. Mar’yam ba Yesu kaa sɛ: “Ye’Wura Tumfoɔ Nyankopɔn, (yɛserɛ Wo sɛ), siane didi pono a aduane wɔ soɔ fri soro brɛ yɛn, na ɛnyɛ anigyeɛ afahyɛɛ ma yɛn a ye’di kan ne wɔn a wɔ’bedi yɛn akyi sɛ nsɛnkyerɛnee a efri Wo | قَالَ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ ٱللَّهُمَّ رَبَّنَآ أَنزِلْ عَلَيْنَا مَآئِدَةً مِّنَ ٱلسَّمَآءِ تَكُونُ لَنَا عِيدًا لِّأَوَّلِنَا وَءَاخِرِنَا وَءَايَةً مِّنكَ ۖ وَٱرْزُقْنَا وَأَنتَ خَيْرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ١١٤ |

hɔ; Na bɔ yɛn akɔnhoma. Nokorɛ sɛ, Wo na Wobɔ (abɔdeɛ nyinaa) akɔnhoma pa.

115. Nyankopɔn kaa sɛ: "Meresiane de abrɛ mo, na momu obi a ɛno akyi no ɔbeyi boniayɛ no deɛ nokorɛ sɛ, Mɛtwe n'aso bi a Mentwe obiara (aso saa) wɔ amansan no nyinaa mu.

قَالَ ٱللَّهُ إِنِّى مُنَزِّلُهَا عَلَيۡكُمۡۖ فَمَن
يَكۡفُرۡ بَعۡدُ مِنكُمۡ فَإِنِّىٓ أُعَذِّبُهُۥ
عَذَابٗا لَّآ أُعَذِّبُهُۥٓ أَحَدٗا مِّنَ ٱلۡعَٰلَمِينَ
١١٥

116. Na kae ɛberɛ a Nyankopɔn bɛka no wɔ (Atemmuda) sɛ: "Mar'yam ba Yesu, wona woka kyerɛɛ adasamma sɛ: "Monfa me (Yesu) ne me maame nyɛ anyame mmienu nka Nyankopɔn ho no?" Yesu bɛka sɛ: "Kronkron Hene ne Wo (Awurade). Menni ho kwan sɛ mɛka asɛm a menni ho kwan sɛ meka. Sɛ mekaae a, anka ampa sɛ Wonim. Wonim deɛ ɛwɔ m'akoma mu (nyinaa), na medeɛ mennim deɛ ɛwɔ W'akoma mu. Nokorɛ sɛ Wone (Otumfoɔ) a Wonim Asumade no nyinaa.

وَإِذۡ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَى ٱبۡنَ مَرۡيَمَ ءَأَنتَ
قُلۡتَ لِلنَّاسِ ٱتَّخِذُونِى وَأُمِّىَ إِلَٰهَيۡنِ مِن
دُونِ ٱللَّهِۖ قَالَ سُبۡحَٰنَكَ مَا يَكُونُ لِىٓ
أَنۡ أَقُولَ مَا لَيۡسَ لِى بِحَقٍّۚ إِن كُنتُ
قُلۡتُهُۥ فَقَدۡ عَلِمۡتَهُۥۚ تَعۡلَمُ مَا فِى نَفۡسِى
وَلَآ أَعۡلَمُ مَا فِى نَفۡسِكَۚ إِنَّكَ أَنتَ عَلَّٰمُ
ٱلۡغُيُوبِ ١١٦

117. Mannka hwee ankyerɛ wɔn ka deɛ Wohyɛɛ me, (sɛ menka) sɛ: "Monsom Nyankopɔn, Me Wura ne monso mo Wura. Medi wɔn ho adanseɛ wɔ mmerɛ tenten a na mewɔ wɔn mu, na mmom ɛberɛ a Wofaa me no deɛ, Wona na Wowɛn wɔn, na Wo na Wodi biribiara ho adanseɛ."

مَا قُلۡتُ لَهُمۡ إِلَّا مَآ أَمَرۡتَنِى بِهِۦٓ أَنِ
ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ رَبِّى وَرَبَّكُمۡۚ وَكُنتُ
عَلَيۡهِمۡ شَهِيدٗا مَّا دُمۡتُ فِيهِمۡۖ فَلَمَّا
تَوَفَّيۡتَنِى كُنتَ أَنتَ ٱلرَّقِيبَ عَلَيۡهِمۡۚ
وَأَنتَ عَلَىٰ كُلِّ شَىۡءٖ شَهِيدٌ ١١٧

118. Sɛ Wobɛtwe wɔn aso a, nokorɛ sɛ Wo nkoa ne wɔn, sɛ Wode wɔn bɔne bɛkyɛ wɔn nso a, ɛyɛ nokorɛ sɛ, Wone Otumfoɔ a Wotumi ade nyinaa yɛ, na Wone Onyansafoɔ no.

إِن تُعَذِّبۡهُمۡ فَإِنَّهُمۡ عِبَادُكَۖ وَإِن تَغۡفِرۡ
لَهُمۡ فَإِنَّكَ أَنتَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١١٨

119. Nyankopɔn bɛka sɛ: "Ɛnnɛ ne Ɛda a Nokorɛfoɔ no nokorɛdie no ho bɛba mfasoɔ ama wɔn wɔ Aheman a nsubɔnten nenam aseɛ (no mu); emu na wɔ'bɛtena afe bɔɔ. Nyankopɔn agye wɔn atom, ɛna wɔn nso agye no atom, na ɛno ne nkonimdie kɛseɛ no.

قَالَ ٱللَّهُ هَٰذَا يَوۡمُ يَنفَعُ ٱلصَّٰدِقِينَ
صِدۡقُهُمۡۚ لَهُمۡ جَنَّٰتٞ تَجۡرِى مِن تَحۡتِهَا
ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۖ رَّضِىَ ٱللَّهُ
عَنۡهُمۡ وَرَضُواْ عَنۡهُۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ
ٱلۡعَظِيمُ ١١٩

120. Ɔsoro ne asaase ne deɛ ɛwɔ mu no nyinaa ahennie wɔ Nyankopɔn, na Ɔno na Ɔwɔ biribiara so tumi.

لِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا
فِيهِنَّۚ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىۡءٖ قَدِيرُۢ ١٢٠

# 6. Al - An’am

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Aseda wɔ Nyankopɔn no a Ɔbɔɔ soro ne asaase, na W’ayɛ esum ne ɛhyɛn; nanso (Kaafrifoɔ) no a wɔ’yi boniayɛ no de biribi toto wɔn Wura Nyankopɔn ho.

ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضَ وَجَعَلَ ٱلظُّلُمَٰتِ وَٱلنُّورَۖ ثُمَّ
ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِرَبِّهِمۡ يَعۡدِلُونَ ١

2. Ɔno na Ɔbɔɔ mo fri nɛteɛ mu, ɛna W’ahyehyɛ berɛ (a mode bewuo), ɛna (W’ahyehyɛ) berɛ foforɔ nso bio a ɛwɔ Nehɔ (a mode bɛsɔre afri owuo mu), nanso moadwen nnsi mo pi (wɔ Owu-sɔreɛ no ho).

هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن طِينٖ ثُمَّ
قَضَىٰٓ أَجَلٗاۖ وَأَجَلٞ مُّسَمًّى عِندَهُۥۖ ثُمَّ
أَنتُمۡ تَمۡتَرُونَ ٢

3. Ɔne Nyankopɔn wɔ soro, ɛna asaase so nso saa ara; Onim mo asumasɛm ne monsɛm a ɛda dwa nyinaa, na Onim deɛ monsa ka.

وَهُوَ ٱللَّهُ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَفِي ٱلۡأَرۡضِ يَعۡلَمُ
سِرَّكُمۡ وَجَهۡرَكُمۡ وَيَعۡلَمُ مَا تَكۡسِبُونَ
٣

4. Nsɛnkyerɛnee biara a ɛbɛba wɔn hɔ a ɛyɛ nsɛnkyerɛnee a efri wɔn Wura Nyankopɔn hɔ no, gyesɛ wɔ’twi faso.

وَمَا تَأۡتِيهِم مِّنۡ ءَايَةٖ مِّنۡ ءَايَٰتِ رَبِّهِمۡ
إِلَّا كَانُواْ عَنۡهَا مُعۡرِضِينَ ٤

5. Ampa sɛ, ɛberɛ a nokorɛ no baa wɔn hɔ no wɔ’pooe, na deɛ wɔ’di ho fɛw no ho asɛm bɛba wɔn so.

فَقَدۡ كَذَّبُواْ بِٱلۡحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمۡ فَسَوۡفَ
يَأۡتِيهِمۡ أَنۢبَٰٓؤُاْ مَا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ
٥

6. Wɔ’nhunuu awoɔ ntotoasoɔ dodoɔ a wɔ’dii wɔn anim kan a Y’asɛe wɔn? Yɛ’maa wɔn dii asaase no so a, Yɛ’mmaa monnii so saa, Yesianee nsuo fri soro maa wɔn maa no buu so, na Yɛ’maa nsubɔnten nenam wɔn ase; nanso Yɛ’de wɔn bɔne sɛee wɔn, ɛna wɔn akyi no Yɛ’maa awoɔ ntotoasoɔ foforɔ sɔre (bɛhyɛɛ wɔn anan mu).

أَلَمۡ يَرَوۡاْ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِن قَبۡلِهِم مِّن
قَرۡنٖ مَّكَّنَّٰهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَا لَمۡ
نُمَكِّن لَّكُمۡ وَأَرۡسَلۡنَا ٱلسَّمَآءَ عَلَيۡهِم
مِّدۡرَارٗا وَجَعَلۡنَا ٱلۡأَنۡهَٰرَ تَجۡرِي مِن
تَحۡتِهِمۡ فَأَهۡلَكۡنَٰهُم بِذُنُوبِهِمۡ وَأَنشَأۡنَا
مِنۢ بَعۡدِهِمۡ قَرۡنًا ءَاخَرِينَ ٦

7. Sɛ anka Yesianee Nwoma no maa wo wɔ krataa so, ɛna wɔ’de wɔn nsa tumi sɔ mu mpo a, anka (Kaafrifoɔ) boniayɛfoɔ no bɛka sɛ: “Nokorɛ, woi deɛ ɛyɛ nkonyaa pefee”.

وَلَوۡ نَزَّلۡنَا عَلَيۡكَ كِتَٰبٗا فِي قِرۡطَاسٖ
فَلَمَسُوهُ بِأَيۡدِيهِمۡ لَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ
إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا سِحۡرٞ مُّبِينٞ ٧

8. Deɛ wɔ’ka nesɛ: “Adɛn na yensiane soro abɔfoɔ mma no?” Sɛ Yesiane Soro abɔfoɔ a, ɛneɛ na anka asɛm no asi awie, na yɛmma wɔn berɛ.

وَقَالُواْ لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡهِ مَلَكٞۖ وَلَوۡ أَنزَلۡنَا
مَلَكٗا لَّقُضِيَ ٱلۡأَمۡرُ ثُمَّ لَا يُنظَرُونَ
٨

9. Sɛ Y'ɛyɛɛ Soro abɔfoɔ maa no a, anka Yɛ'bɛyɛ no onipa, na Y'ama wɔn adwen ayɛ wɔn basaa sɛdeɛ wɔn adwen ayɛ wɔn basaa no.

وَلَوۡ جَعَلۡنَٰهُ مَلَكٗا لَّجَعَلۡنَٰهُ رَجُلٗا وَلَلَبَسۡنَا عَلَيۡهِم مَّا يَلۡبِسُونَ ٩

10. Ampa sɛ, wɔ'dii Asomafoɔ a wɔ'dii w'anim kan no ho fɛw nanso deɛ aserefoɔ no de dii wɔn ho fɛw no betwaa wɔn ho hyiae.

وَلَقَدِ ٱسۡتُهۡزِئَ بِرُسُلٖ مِّن قَبۡلِكَ فَحَاقَ بِٱلَّذِينَ سَخِرُواْ مِنۡهُم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ١٠

11. Ka sɛ: "Monante (anaasɛ montu kwan) wɔ asaase no so na monhwɛ sɛdeɛ wɔn a wɔ'poo nokorɛ no awieɛ si wieɛ ".

قُلۡ سِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ ثُمَّ ٱنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ١١

12. Kasɛ: "Hwan na nneɛma a ɛwɔ soro ne asaase so yɛ ne dea?" (Nkɔmhyɛni) ka sɛ: "Ɛwɔ Nyankopɔn". W'ahyehyɛ Ahummɔborɔ ama Neho. Ampa sɛ, Ɔbɛboa moano wɔ Wusɔreɛ Da no a akyinnyeɛ biara nni ho no mu, wɔn a w'abrɛ wɔn ho aguo no ne wɔn a wɔ'nnye nnie no.

قُل لِّمَن مَّا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ قُل لِّلَّهِۚ كَتَبَ عَلَىٰ نَفۡسِهِ ٱلرَّحۡمَةَۚ لَيَجۡمَعَنَّكُمۡ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ لَا رَيۡبَ فِيهِۚ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ١٢

13. Adeɛ a ɛte anadwo ne adekyeɛ mu nyinaa nso wɔ no. Ɔne Otiefoɔ a Ɔte biribiara, Ɔne Onimdefoɔ no.

وَلَهُۥ مَا سَكَنَ فِي ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ١٣

14. Ka sɛ: "Menfri Nyankopɔn, ɔsoro ne asaase Yɛfoɔ no, (Otumfoɔ a) Ɔbɔ (abɔdeɛ nyinaa) akɔnhoma, na obi mmɔ no akɔnhoma no akyi mfa okyitaafoɔ (foforɔ)?" Ka sɛ: "Medeɛ yahyɛ me sɛ menyɛ onipa a odikan a wayɛ Muslim aberɛ neho ase ama Nyankopɔn", na hwɛ yie na w'ankɔka wɔn a wɔ'de biribi bata Nyankopɔn ho no ho.

قُلۡ أَغَيۡرَ ٱللَّهِ أَتَّخِذُ وَلِيّٗا فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَهُوَ يُطۡعِمُ وَلَا يُطۡعَمُۗ قُلۡ إِنِّيٓ أُمِرۡتُ أَنۡ أَكُونَ أَوَّلَ مَنۡ أَسۡلَمَۖ وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٤

15. Kasɛ: "Medeɛ mesuro sɛ mɛyɛ me Wura Nyankopɔn asɛm no ho asoɔden ɛnam Da kɛseɛ no asotwee no ho nti.

قُلۡ إِنِّيٓ أَخَافُ إِنۡ عَصَيۡتُ رَبِّي عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ١٥

16. Obi a yɛbeyi (saa asotwee no) afri neso wɔ saa Da no mu no, nokorɛ sɛ na yahu no mmɔbɔ. Na ɛno ne nkonimdie a ɛda adi pefee no.

مَّن يُصۡرَفۡ عَنۡهُ يَوۡمَئِذٖ فَقَدۡ رَحِمَهُۥۚ وَذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡمُبِينُ ١٦

17. Sɛ Nyankopɔn de ɔhaw bi to woso a, obiara nnihɔ a obetumi ayi afri hɔ, gyesɛ Ɔno ara, sɛ Ɔma papa bi nso to wo a, Ɔno ara na Ɔwɔ biribiara so tumi.

وَإِن يَمۡسَسۡكَ ٱللَّهُ بِضُرّٖ فَلَا كَاشِفَ لَهُۥٓ إِلَّا هُوَۖ وَإِن يَمۡسَسۡكَ بِخَيۡرٖ فَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١٧

18. Ɔne Opumpuni a Ɔkorɔn wɔ Nenkoa soɔ, na Ɔne Onyansafoɔ no, Ɔne Amanebɔfoɔ no (a Ɔbɛbɔ mo dwuma a modiiɛ nyinaa ho amaneɛ (wɔ Atemmuda).

وَهُوَ ٱلۡقَاهِرُ فَوۡقَ عِبَادِهِۦۚ وَهُوَ ٱلۡحَكِيمُ ٱلۡخَبِيرُ ١٨

| | |
|---|---|
| 19. (Nkɔmhyɛni), kasɛ: "Adansedie bɛn na ɛsoo paa? "Kasɛ: "Nyankopɔn ne mene montɛm Ɔdanseni. Y'ayi saa Qur'aan yi ama me sɛ menfa mmɔ mo, ne obiara a (saa Qur'aan yi) bɛto no no kɔkɔ. Enti mobetumi adi adanseɛ paa sɛ anyame foforɔ bi wɔ hɔ ka Nyankopɔn ho?'' Kasɛ: "Medeɛ menni (saa asɛm no ho) adanseɛ". Kasɛ: "Nokorɛ mu deɛ Nyankopɔn baako pɛ na Ɔwɔ hɔ; na medeɛ m'atwe meho afri deɛ mode bata Neho no ho". | قُلۡ أَيُّ شَيۡءٍ أَكۡبَرُ شَهَٰدَةٗۖ قُلِ ٱللَّهُۖ شَهِيدُۢ بَيۡنِي وَبَيۡنَكُمۡۚ وَأُوحِيَ إِلَيَّ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانُ لِأُنذِرَكُم بِهِۦ وَمَنۢ بَلَغَۚ أَئِنَّكُمۡ لَتَشۡهَدُونَ أَنَّ مَعَ ٱللَّهِ ءَالِهَةً أُخۡرَىٰۚ قُل لَّآ أَشۡهَدُۚ قُلۡ إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ وَإِنَّنِي بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُشۡرِكُونَ ١٩ |
| 20. (Yudafoɔ ne Kristofoɔ) no a Yɛ'maa wɔn Nyamesom ho Nwoma no nim (Muhammad paa) tesɛ deɛ wɔ'nim wɔn mma. Wɔn a w'ayera wɔn kraa no na wɔ'nnye nnie. | ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يَعۡرِفُونَهُۥ كَمَا يَعۡرِفُونَ أَبۡنَآءَهُمُۘ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٢٠ |
| 21. (Onipa) bɔneni bɛn na ɔkyɛn obi a otwa torɔ to Nyankopɔn soɔ, anaasɛ ɔpo Nensɛm? Nokorɛ sɛ abɔnefoɔ no deɛ wɔ'nni nkonim da. | وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوۡ كَذَّبَ بِـَٔايَٰتِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢١ |
| 22. Ɛda a Yɛ'bɛboa wɔn nyinaa ano no, ɛhɔ na Yɛ'bɛka akyerɛ wɔn a wɔ'de biribi bataa (Nyankopɔn) ho no sɛ: "Wɔn a mode wɔn bataa (Nyankopɔn) ho a na modwen sɛ (wɔ'yɛ mo anyame no) wɔ hen? | وَيَوۡمَ نَحۡشُرُهُمۡ جَمِيعٗا ثُمَّ نَقُولُ لِلَّذِينَ أَشۡرَكُوٓاْ أَيۡنَ شُرَكَآؤُكُمُ ٱلَّذِينَ كُنتُمۡ تَزۡعُمُونَ ٢٢ |
| 23. Wɔ'nnya nyinasoɔ anaa anoyie biara, na mmom deɛ wɔ'bɛka nesɛ: "Yɛdɔ Nyame, Yɛn Awurade no sɛ, na yɛnnka wɔn a wɔ'de biribi bata Nyankopɔn ho no ho ". | ثُمَّ لَمۡ تَكُن فِتۡنَتُهُمۡ إِلَّآ أَن قَالُواْ وَٱللَّهِ رَبِّنَا مَا كُنَّا مُشۡرِكِينَ ٢٣ |
| 24. Hwɛ sɛdeɛ wɔ'resi twa nkontompo to wɔn ho soɔ! Atorɔ a wɔ'twaeɛ no bɛyera afri wɔn ho (saa Da no). | ٱنظُرۡ كَيۡفَ كَذَبُواْ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡۚ وَضَلَّ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٢٤ |
| 25. Wɔn mu bi wɔ hɔ a wɔ'retie woɔ, nanso yɛ'de akatasoɔ akata wɔn akoma ho sɛdeɛ wɔ'nnte aseɛ, na wɔn aso mu nso akraa wɔ mu, sɛ wɔ'hunu nsɛnkyerɛnee nyinaa mpo a wɔ'nnye nni kɔpem sɛ wɔ'bɛba wohɔ ne wo abɛgye akyinnyeɛ, na deɛ boniayɛfoɔ no ka ne sɛ: ''Nokorɛ sɛ woi deɛ ɛyɛ tetefoɔ no anansesɛm." | وَمِنۡهُم مَّن يَسۡتَمِعُ إِلَيۡكَۖ وَجَعَلۡنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ أَكِنَّةً أَن يَفۡقَهُوهُ وَفِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَقۡرٗاۚ وَإِن يَرَوۡاْ كُلَّ ءَايَةٖ لَّا يُؤۡمِنُواْ بِهَاۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوكَ يُجَٰدِلُونَكَ يَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٢٥ |
| 26. Wɔ'si (amanfoɔ) kwan wɔ (Nkɔm-hyɛni) ho, ɛna wɔ'si wɔn ara nso ho kwan wɔ neho. Sɛ (wɔ'yɛ saa a), wɔn ara na wɔ'redi wɔn ho awuo nanso wɔ'nhunu saa. | وَهُمۡ يَنۡهَوۡنَ عَنۡهُ وَيَنۡـَٔوۡنَ عَنۡهُۖ وَإِن يُهۡلِكُونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمۡ وَمَا يَشۡعُرُونَ ٢٦ |

27. Sɛ anka worehunu (sɛdeɛ wɔ’bɛyɛ) wɔ ɛberɛ a yɛde wɔn begyina Ogya no mu no a, (saa Da no) wɔ’bɛka sɛ: ‘’Na anka yasan kɔ wiase bio, anka yɛn mfa Ye’Wura Nyankopɔn asɛm no atorɔsɛm, na anka yɛ’bɛka agyidiefoɔ no ho“.

وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذْ وُقِفُوا۟ عَلَى ٱلنَّارِ فَقَالُوا۟ يَـٰلَيْتَنَا نُرَدُّ وَلَا نُكَذِّبَ بِـَٔايَـٰتِ رَبِّنَا وَنَكُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٢٧﴾

28. Daabi, deɛ kane no na wɔ’de asuma no ada adi akyerɛ wɔn. Sɛ wɔ'san ba (wiase) bio mpo a wɔ’bɛsan akɔ deɛ yɛ’braa wɔn no ara so (akɔyɛ). Nokorɛ sɛ wɔ’yɛ nkontompofoɔ.

بَلْ بَدَا لَهُم مَّا كَانُوا۟ يُخْفُونَ مِن قَبْلُ ۖ وَلَوْ رُدُّوا۟ لَعَادُوا۟ لِمَا نُهُوا۟ عَنْهُ وَإِنَّهُمْ لَكَـٰذِبُونَ ﴿٢٨﴾

29. Deɛ wɔ’ka ne sɛ: “Asetena no ara ne yɛn wiase ha ara, na ɛmma sɛ yɛ benyane yɛn (wɔ yewuo akyi.)“.

وَقَالُوٓا۟ إِنْ هِىَ إِلَّا حَيَاتُنَا ٱلدُّنْيَا وَمَا نَحْنُ بِمَبْعُوثِينَ ﴿٢٩﴾

30. (Nkɔmhyɛni), sɛ anka worehunu (sɛdeɛ wɔ’besi ayɛ) wɔ berɛ a yɛde wɔn begyina wɔn Wura Nyankopɔn anim no a. Nyankopɔn bɛka sɛ: “(Wusɔreɛ) woi nyɛ nokorɛ?” Wɔ’bɛka sɛ: “Aane. “Yɛdɔ yeWura (Nyankopɔn)!” Nyankopɔn bɛka akyerɛ wɔn sɛ: “Monka asotwee no nhwɛ, ɛnam sɛ moanye anni nti“.

وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذْ وُقِفُوا۟ عَلَىٰ رَبِّهِمْ ۚ قَالَ أَلَيْسَ هَـٰذَا بِٱلْحَقِّ ۚ قَالُوا۟ بَلَىٰ وَرَبِّنَا ۚ قَالَ فَذُوقُوا۟ ٱلْعَذَابَ بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿٣٠﴾

31. Ampa sɛ, wɔn a wɔ’nnye nni sɛ wɔ’ne Nyankopɔn behyia mu no aberɛ agu dekosi sɛ (Owuo) dɔnhwere no bɛba wɔn so mpofirem. (Saa Da no) wɔ’bɛka sɛ: ‘’Y’ɛbɔ ye’tri so sɛ Yebuu Y’ani guu soɔ’’ na wɔ’bɛsoa wɔn adesoa wɔ wɔn akyi. Ɛyɛ adesoa bɔne paa na wɔ’bɛsoa no.

قَدْ خَسِرَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِلِقَآءِ ٱللَّهِ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَتْهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغْتَةً قَالُوا۟ يَـٰحَسْرَتَنَا عَلَىٰ مَا فَرَّطْنَا فِيهَا وَهُمْ يَحْمِلُونَ أَوْزَارَهُمْ عَلَىٰ ظُهُورِهِمْ ۚ أَلَا سَآءَ مَا يَزِرُونَ ﴿٣١﴾

32. Wiase asetena yi deɛ ɛyɛ agodie ne ahuhudeɛ. Daakye fie no na ɛyɛ paa dema wɔn a wɔ’suro Nyankopɔn. Enti monni nteaseɛ?

وَمَا ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَآ إِلَّا لَعِبٌ وَلَهْوٌ ۖ وَلَلدَّارُ ٱلْـَٔاخِرَةُ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَ ۗ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٣٢﴾

33. (Nkɔmhyɛni), ampa sɛ Y’enim sɛdeɛ nsɛm a wɔ’rekeka no si fa ha woɔ. Na ɛnyɛ wo na wɔ’nnye wo nnie, na mmom Nyankopɔn nsɛm no na abɔneɛfoɔ no reko tia.

قَدْ نَعْلَمُ إِنَّهُۥ لَيَحْزُنُكَ ٱلَّذِى يَقُولُونَ ۖ فَإِنَّهُمْ لَا يُكَذِّبُونَكَ وَلَـٰكِنَّ ٱلظَّـٰلِمِينَ بِـَٔايَـٰتِ ٱللَّهِ يَجْحَدُونَ ﴿٣٣﴾

34. Ampa sɛ wɔ’buu asomafoɔ a wɔ’dii w’anim kan no atorofoɔ, nanso wɔ’nyaa aboterɛ wɔ atorɔsɛm a wɔ’de too wɔn soɔ, ne aniɛyaa a wɔ’hyɛɛ wɔn no ho, kosii sɛ Y’ɛmmoa baa wɔn hɔ. Obiara nnihɔ a ɔbetumi asesa Nyankopɔn Asɛm (ne ne nhyehyɛɛ). Ampa sɛ asomafoɔ no nsɛm no mu bi aba wo hɔ.

وَلَقَدْ كُذِّبَتْ رُسُلٌ مِّن قَبْلِكَ فَصَبَرُوا۟ عَلَىٰ مَا كُذِّبُوا۟ وَأُوذُوا۟ حَتَّىٰٓ أَتَىٰهُمْ نَصْرُنَا ۚ وَلَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَـٰتِ ٱللَّهِ ۚ وَلَقَدْ جَآءَكَ مِن نَّبَإِى۟ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٣٤﴾

35. (Nkɔmhyɛni), sɛ twe a wɔ’retwe wɔn ho (fri wo ho, ne nsɛm a Yɛ’de asoma woɔ no) ho no na ɛha woɔ, na sɛ wobetumi anya tokuro bi wɔ asaase mu (awura mu), anaa atwedeɛ bi (aforo akɔ) soro na wode nsɛnkyerɛnee abrɛ wɔn a-; (na ɛnyɛ yie enti si aboterɛ). Sɛ Nyakopɔn pɛ a, anka Ɔbɛboa wɔn nyinaa ano wɔ tenenee (kwan) no so. Enti hwɛ na w’ankɔka abagyimifoɔ no ho.

وَإِن كَانَ كَبُرَ عَلَيْكَ إِعْرَاضُهُمْ فَإِنِ
ٱسْتَطَعْتَ أَن تَبْتَغِىَ نَفَقًا فِى ٱلْأَرْضِ
أَوْ سُلَّمًا فِى ٱلسَّمَآءِ فَتَأْتِيَهُم بِـَٔايَةٍ ۚ
وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَمَعَهُمْ عَلَى ٱلْهُدَىٰ ۚ
فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْجَٰهِلِينَ ٣٥

36. Wɔn a wɔ’gye (wo) soɔ no, wɔn na wɔ’tie (asɛm no). Na awufoɔ no nso Nyankopɔn benyane wɔn na afei w’asan akɔ Nehɔ.

إِنَّمَا يَسْتَجِيبُ ٱلَّذِينَ يَسْمَعُونَ ۘ وَٱلْمَوْتَىٰ
يَبْعَثُهُمُ ٱللَّهُ ثُمَّ إِلَيْهِ يُرْجَعُونَ ٣٦

37. Deɛ wɔ’ka ne sɛ: ‘’Adɛn na nsɛnkyerɛnee mfri ne Wura Nyankopɔn hɔ mma ne hɔ?“ (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ‘’Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn wɔ tumi sɛ Osiane nsɛnkyerɛnee, nanso wɔn mu pii nnim.

وَقَالُوا۟ لَوْلَا نُزِّلَ عَلَيْهِ ءَايَةٌ مِّن رَّبِّهِۦ ۚ
قُلْ إِنَّ ٱللَّهَ قَادِرٌ عَلَىٰٓ أَن يُنَزِّلَ ءَايَةً
وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٣٧

38. Ntɔteboa a ɛwɔ asaase soɔ ne ntakra boa a wɔ’tu wɔ wɔn ntaban soɔ nyinaa gu akuo-akuo tesɛ mo ara. Y’annya biribiara akyire wɔ Nwoma no mu, na yɛbɛboa wɔn nyinaa ano wɔ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ.

وَمَا مِن دَآبَّةٍ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا طَٰٓئِرٍ
يَطِيرُ بِجَنَاحَيْهِ إِلَّآ أُمَمٌ أَمْثَالُكُم ۚ مَّا
فَرَّطْنَا فِى ٱلْكِتَٰبِ مِن شَىْءٍ ۚ ثُمَّ
إِلَىٰ رَبِّهِمْ يُحْشَرُونَ ٣٨

39. Wɔn a wɔ’po Yɛn nsɛm no yɛ asosifoɔ ne mmum (na wɔn) wɔ esum paa mu. Nyankopɔn yera obi a Ɔpɛ, na obia Ɔpɛ no nso, Ɔde no fa kwan tenenee no so.

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا صُمٌّ وَبُكْمٌ فِى
ٱلظُّلُمَٰتِ ۗ مَن يَشَإِ ٱللَّهُ يُضْلِلْهُ وَمَن
يَشَأْ يَجْعَلْهُ عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٣٩

40. Ka sɛ. “Modwene ho sɛn?“ Sɛ Nyankopɔn asotwee anaasɛ Dɔnhwere no ba mo so a, moyɛ nokwafoɔ ampa sɛ mobɛfri Nyankopɔn akyi asu afrɛ obi foforɔ?”

قُلْ أَرَءَيْتَكُمْ إِنْ أَتَىٰكُمْ عَذَابُ ٱللَّهِ
أَوْ أَتَتْكُمُ ٱلسَّاعَةُ أَغَيْرَ ٱللَّهِ تَدْعُونَ
إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ٤٠

41. Daabi, Ɔno nko ara na mobesu afrɛ no, na sɛ ɛyɛ Nepɛ a W’ayi deɛ enti moresu frɛ no no afri mo so, na (saa berɛ no) mowerɛ befri deɛ mode bataa Neho no.

بَلْ إِيَّاهُ تَدْعُونَ فَيَكْشِفُ مَا تَدْعُونَ
إِلَيْهِ إِن شَآءَ وَتَنسَوْنَ مَا تُشْرِكُونَ ٤١

42. Ampa sɛ Yɛ’somaa asomafoɔ kɔɔ aman-aman a wɔ’dii w’anim kan no hɔ. Na Yɛ’de ɔhaw ne ahokyerɛ too wɔn so sɛdeɛ wɔ’bɛbrɛ wɔn ho aseɛ.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَآ إِلَىٰٓ أُمَمٍ مِّن قَبْلِكَ
فَأَخَذْنَٰهُم بِٱلْبَأْسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ لَعَلَّهُمْ
يَتَضَرَّعُونَ ٤٢

43. Adɛn na Yɛ’haw no baa wɔn soɔ no w’ammerɛ wɔn ho aseɛ, na mmom wɔn akoma yɛɛ den? Ɔbonsam maa dwuma a na wɔ’die no yɛɛ wɔn (ani so) fɛ.

فَلَوۡلَآ إِذۡ جَآءَهُم بَأۡسُنَا تَضَرَّعُواْ
وَلَٰكِن قَسَتۡ قُلُوبُهُمۡ وَزَيَّنَ لَهُمُ
ٱلشَّيۡطَٰنُ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٤٣

44. Na ɛberɛ a wɔn werɛ frii (afutuo) a yɛde tuu wɔn no, Ye’buee (anigyedeɛ) biara ho pono (kwan) maa wɔn, kosii ɛberɛ a wɔn wɔ anigyeɛ mu wɔ deɛ yɛde ama wɔn no mu no, Yɛ’sɔɔ wɔn mu mpofire mu, na hwɛ, wɔ’nuu wɔn ho dii awerɛhoɔ.

فَلَمَّا نَسُواْ مَا ذُكِّرُواْ بِهِۦ فَتَحۡنَا عَلَيۡهِمۡ
أَبۡوَٰبَ كُلِّ شَيۡءٍ حَتَّىٰٓ إِذَا فَرِحُواْ بِمَآ
أُوتُوٓاْ أَخَذۡنَٰهُم بَغۡتَةً فَإِذَا هُم
مُّبۡلِسُونَ ٤٤

45. Enti yɛmaa amanfoɔ no a wɔ’dii bɔne no akyiri kwan yerae. Aseda wɔ Nyankopɔn, Abɔdeɛ nyinaa Wura no.

فَقُطِعَ دَابِرُ ٱلۡقَوۡمِ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْۚ
وَٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٥

46. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Modwen ho sɛn? “Sɛ Nyankopɔn si mo aso na Ofira moani na Otua moakoma ano a, Awurade bɛn na ɔwɔ Nyankopɔn akyi a anka ɔde (aso ne ani ne akoma) bɛma mo?” Hwɛ sɛdeɛ Yɛ’si kyerɛkyerɛ nsɛm no mu nanso wɔ’dane wɔn ho fri ho.

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِنۡ أَخَذَ ٱللَّهُ سَمۡعَكُمۡ
وَأَبۡصَٰرَكُمۡ وَخَتَمَ عَلَىٰ قُلُوبِكُم مَّنۡ
إِلَٰهٌ غَيۡرُ ٱللَّهِ يَأۡتِيكُم بِهِۗ ٱنظُرۡ كَيۡفَ
نُصَرِّفُ ٱلۡأٓيَٰتِ ثُمَّ هُمۡ يَصۡدِفُونَ ٤٦

47. Ka sɛ “Modwene ho sɛn?“ sɛ Nyankopɔn asotwee ba moso (anadwo) mpofire mu, anaa (awia) pefee mu a, ɛnyɛ amanfoɔ abɔneɛfoɔ no na yɛbɛsɛe wɔn?”

قُلۡ أَرَءَيۡتَكُمۡ إِنۡ أَتَىٰكُمۡ عَذَابُ ٱللَّهِ
بَغۡتَةً أَوۡ جَهۡرَةً هَلۡ يُهۡلَكُ إِلَّا ٱلۡقَوۡمُ
ٱلظَّٰلِمُونَ ٤٧

48. Deɛ nti Yɛ’soma asomafoɔ no ne sɛ, wɔ’de (Soro Aheman no mu) anigyesɛm no ho anohoba bɛbɔ (amanfoɔ) na (wɔ’de Amanehunu gya no nso ho asɛm) bɛbɔ wɔn kɔkɔ. Enti obi a ɔbɛgye adie na w’atoto ntotoeɛ pa no (saa Da no) ehu biara mma wɔn so, na wɔn werɛ nso nnho.

وَمَا نُرۡسِلُ ٱلۡمُرۡسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ
وَمُنذِرِينَۖ فَمَنۡ ءَامَنَ وَأَصۡلَحَ فَلَا
خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٤٨

49. Wɔn nso a wɔ’po Yɛn nsɛnkyerɛnee no deɛ, asotwee no bɛka wɔn, ɛnam wɔn bɔne a wɔ’diiɛ ho nti.

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يَمَسُّهُمُ ٱلۡعَذَابُ
بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ٤٩

50. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ‘’Mennka nkyerɛɛ mo sɛ, Nyankopɔn akoradeɛ wɔ me hɔ, anaasɛ menim nsumaeɛ mu asɛm, na menka nkyerɛɛ mo nso sɛ, meyɛ Soro abɔfoɔ. Deɛ yasiane ama me no na medi akyire”. Ka sɛ: “Enti onifirani ne obia ohunu adeɛ na ɛsɛ, enti wɔn nnwen anaa?”

قُل لَّآ أَقُولُ لَكُمۡ عِندِي خَزَآئِنُ ٱللَّهِ
وَلَآ أَعۡلَمُ ٱلۡغَيۡبَ وَلَآ أَقُولُ لَكُمۡ إِنِّي
مَلَكٌۖ إِنۡ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّۚ قُلۡ هَلۡ
يَسۡتَوِي ٱلۡأَعۡمَىٰ وَٱلۡبَصِيرُۚ أَفَلَا
تَتَفَكَّرُونَ ٥٠

51. Enti fa (Qur’aan yi) tu wɔn a wɔ’suro sɛ yɛbɛboa wɔn ano wɔ wɔn Wura Nyankopɔn anim no fo sɛ, wɔ’nni okyitaafoɔ anaa otwitwagyefoɔ biara (wɔ Nyankopɔn) akyi, sɛdeɛ wɔ’bɛyɛ ahwɛyie.

وَأَنذِرۡ بِهِ ٱلَّذِينَ يَخَافُونَ أَن يُحۡشَرُوٓاْ إِلَىٰ رَبِّهِمۡ لَيۡسَ لَهُم مِّن دُونِهِۦ وَلِيّٞ وَلَا شَفِيعٞ لَّعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ ٥١

52. Hwɛ na w’ampamo wɔn a wɔ'su frɛ wɔn Wura Nyankopɔn ahomakye ne anyumerɛ hwehwɛ N’anim animuonyam no. Wɔn nkontabuo nna wo so koraa, na wo nso w’akontabuo nna wɔn so koraa, enti sɛ wopamo wɔn a wobɛka abɔneɛfoɔ no ho.

وَلَا تَطۡرُدِ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ رَبَّهُم بِٱلۡغَدَوٰةِ وَٱلۡعَشِيِّ يُرِيدُونَ وَجۡهَهُۥۖ مَا عَلَيۡكَ مِنۡ حِسَابِهِم مِّن شَيۡءٖ وَمَا مِنۡ حِسَابِكَ عَلَيۡهِم مِّن شَيۡءٖ فَتَطۡرُدَهُمۡ فَتَكُونَ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥٢

53. Saa ara na Yɛ’de wɔn mu bi ayɛ nsɔhwɛ ama wɔn mu bie sɛdeɛ wɔ’bɛka sɛ: ‘’Woi nom (ahiafoɔ yi) na Nyankopɔn adom wɔn wɔ yɛn mu?’’ Ɛnyɛ Nyankopɔn na Onim wɔn a w’ɔyi ayɛ no anaa?

وَكَذَٰلِكَ فَتَنَّا بَعۡضَهُم بِبَعۡضٖ لِّيَقُولُوٓاْ أَهَٰٓؤُلَآءِ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مِّنۢ بَيۡنِنَآۗ أَلَيۡسَ ٱللَّهُ بِأَعۡلَمَ بِٱلشَّٰكِرِينَ ٥٣

54. Sɛ wɔn a wɔ’gye Yɛn nsɛm no die no ba wo hɔ a kasɛ: ‘Salaamu alaikum’ (Asomdwiɛ nka mo). Nyankopɔn ahyehyɛ Ahummɔborɔ ama Neho, enti momu biara a onnnim na ɔbɛyɛ bɔne bi, na ɛno akyi no ɔbɛsakra n’adwen na wa’atoto ntotoeɛ pa no, nokorɛ sɛ (Nyankopɔn) ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔno ne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

وَإِذَا جَآءَكَ ٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ بِـَٔايَٰتِنَا فَقُلۡ سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمۡۖ كَتَبَ رَبُّكُمۡ عَلَىٰ نَفۡسِهِ ٱلرَّحۡمَةَ أَنَّهُۥ مَنۡ عَمِلَ مِنكُمۡ سُوٓءَۢا بِجَهَٰلَةٖ ثُمَّ تَابَ مِنۢ بَعۡدِهِۦ وَأَصۡلَحَ فَأَنَّهُۥ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥٤

55. Saa ara na Yɛ’kyerɛkyerɛ nsɛm no mu pefee sɛdeɛ abɔneɛfoɔ no kwan no bɛda adie.

وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلۡأٓيَٰتِ وَلِتَسۡتَبِينَ سَبِيلُ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٥٥

56. (Nkɔmkyɛni), ka sɛ: “Medeɛ yabra me sɛ mɛsom wɔn a mofri Nyankopɔn akyi su frɛ wɔn no“. Kasɛ: “Medeɛ menni moapɛdeɛ no akyi, sɛ meyɛ saa a ɛneɛ na ampa sɛ m’ayera, ɛneɛ na menka wɔn a w’atene no ho.

قُلۡ إِنِّي نُهِيتُ أَنۡ أَعۡبُدَ ٱلَّذِينَ تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِۚ قُل لَّآ أَتَّبِعُ أَهۡوَآءَكُمۡ قَدۡ ضَلَلۡتُ إِذٗا وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُهۡتَدِينَ ٥٦

57. Ka sɛ: ‘’Megyina nyinasoɔ pefee a efri me Wura (Nyankɔpɔn) hɔ no so, nanso monnye nni. Deɛ morepɛ no ntɛm no, ɛnyɛ me hɔ na ɛwɔ. Nokorɛ sɛ Atemmuo no deɛ Nyankopɔn na ɛwɔ no. Ɔno na Ɔka nokorɛ na Ɔne Otemmufoɔ papa no’’.

قُلۡ إِنِّي عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّي وَكَذَّبۡتُم بِهِۦۚ مَا عِندِي مَا تَسۡتَعۡجِلُونَ بِهِۦٓۚ إِنِ ٱلۡحُكۡمُ إِلَّا لِلَّهِۖ يَقُصُّ ٱلۡحَقَّۖ وَهُوَ خَيۡرُ ٱلۡفَٰصِلِينَ ٥٧

58. Ka sɛ: “Sɛ deɛ morepɛ no ntɛm no wɔ me hɔ a, anka (yadi) me ne montɛm asɛm no awie”. Nyankopɔn na Onim abɔneɛfoɔ no.

قُل لَّوۡ أَنَّ عِندِي مَا تَسۡتَعۡجِلُونَ بِهِۦ لَقُضِيَ ٱلۡأَمۡرُ بَيۡنِي وَبَيۡنَكُمۡۗ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِٱلظَّٰلِمِينَ ٥٨

59. Nehɔ na ahuntasɛm no ho safoa wɔ, obiara nnihɔ a onim, gyesɛ Ɔno (nko ara). Onim deɛ ɛwɔ asaase so ne (deɛ) ɛwɔ ɔpo mu (nyinaa); (ansa na) ahahan bi bɛte atɔ no na Onim ho asɛm, anaa aduaba bi a ɛwɔ asaase mu sum mu, anaa deɛ ɛyɛ mono anaasɛ deɛ adwan, (no nyinaa) wɔ Nwoma pefee no mu.

وَعِندَهُۥ مَفَاتِحُ ٱلۡغَيۡبِ لَا يَعۡلَمُهَآ إِلَّا هُوَۚ
وَيَعۡلَمُ مَا فِي ٱلۡبَرِّ وَٱلۡبَحۡرِۚ وَمَا تَسۡقُطُ
مِن وَرَقَةٍ إِلَّا يَعۡلَمُهَا وَلَا حَبَّةٖ فِي
ظُلُمَٰتِ ٱلۡأَرۡضِ وَلَا رَطۡبٖ وَلَا يَابِسٍ
إِلَّا فِي كِتَٰبٖ مُّبِينٖ ٥٩

60. Ɔno na Ɔma mo wu anadwo (wɔ ɛberɛ a moadeda) na Onim deɛ moyɛ no adekyeɛ no mu; afei na W’anyane mo afri (monna no mu ama moasan aba nkwa mu) akosi ɛberɛ a yahyehyɛ ato hɔ (ama mo sɛ mode bewuo). Afei Nehɔ ne monnkyi. Na afei W’abɔ mo dwuma a na modie no ho amaneɛ.

وَهُوَ ٱلَّذِي يَتَوَفَّىٰكُم بِٱلَّيۡلِ وَيَعۡلَمُ مَا
جَرَحۡتُم بِٱلنَّهَارِ ثُمَّ يَبۡعَثُكُمۡ فِيهِ
لِيُقۡضَىٰٓ أَجَلٞ مُّسَمّٗىۖ ثُمَّ إِلَيۡهِ
مَرۡجِعُكُمۡ ثُمَّ يُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ
تَعۡمَلُونَ ٦٠

61. Ɔne Opumpuni a Ɔkorɔn wɔ Nenkoa soɔ, Ɔsoma (Soro abɔfoɔ) awɛnfoɔ (ma wɔ’wɛn mo san twerɛ dwuma a modie biara) dekosi sɛ, owuo bɛba momu bi so, na Y’asomafoɔ (Soro abɔfoɔ) ama wɔn ayi nenkwa. Wɔ’mmu wɔn ani nngu wɔn adwuma so-,

وَهُوَ ٱلۡقَاهِرُ فَوۡقَ عِبَادِهِۦۖ وَيُرۡسِلُ
عَلَيۡكُمۡ حَفَظَةً حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ
أَحَدَكُمُ ٱلۡمَوۡتُ تَوَفَّتۡهُ رُسُلُنَا وَهُمۡ لَا
يُفَرِّطُونَ ٦١

62. Afei na wɔn asan kɔ Nyankopɔn a Ɔne wɔn nokorɛ Kyitaafoɔ no hɔ. Nokorɛ sɛ, Ɔno na atemmuo yɛ Ne dea, na Ɔno na Neho yɛ hare wɔ akontabuo mu.

ثُمَّ رُدُّوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ مَوۡلَىٰهُمُ ٱلۡحَقِّۚ أَلَا لَهُ
ٱلۡحُكۡمُ وَهُوَ أَسۡرَعُ ٱلۡحَٰسِبِينَ ٦٢

63. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ‘’Hwan na ɔgye mo fri asaase ne ɔpo so sum mu (ɔhaw ne mmusuo mu), ɛberɛ a mode ahobraseɛ sufrɛ no wɔ kokoa mu sɛ: ‘’Sɛ wogye yɛn fri woi mu a yɛ’beyi (Wo) ayɛ?”

قُلۡ مَن يُنَجِّيكُم مِّن ظُلُمَٰتِ ٱلۡبَرِّ
وَٱلۡبَحۡرِ تَدۡعُونَهُۥ تَضَرُّعٗا وَخُفۡيَةٗ لَّئِنۡ
أَنجَىٰنَا مِنۡ هَٰذِهِۦ لَنَكُونَنَّ مِنَ
ٱلشَّٰكِرِينَ ٦٣

64. Ka sɛ: “Nyankopɔn na Oyi mo fri (saa mmusuo no) ne mmusuo biara mu, nanso mode biribi bata Neho.

قُلِ ٱللَّهُ يُنَجِّيكُم مِّنۡهَا وَمِن كُلِّ
كَرۡبٖ ثُمَّ أَنتُمۡ تُشۡرِكُونَ ٦٤

65. Ka sɛ: “Ɔwɔ tumi sɛ Ɔsoma asotwee fri moapampamu anaasɛ monan ase brɛ mo, anaa Ɔbɛma ntotoo aba montɛm na W’ama moaka moho-moho ɔkoo ahwɛ. Hwɛ sɛdeɛ Y’esi kyerɛkyerɛ nsɛm no mu sɛdeɛ anka wɔ’bɛte aseɛ.

قُلۡ هُوَ ٱلۡقَادِرُ عَلَىٰٓ أَن يَبۡعَثَ عَلَيۡكُمۡ
عَذَابٗا مِّن فَوۡقِكُمۡ أَوۡ مِن تَحۡتِ
أَرۡجُلِكُمۡ أَوۡ يَلۡبِسَكُمۡ شِيَعٗا وَيُذِيقَ
بَعۡضَكُم بَأۡسَ بَعۡضٍۗ ٱنظُرۡ كَيۡفَ
نُصَرِّفُ ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّهُمۡ يَفۡقَهُونَ ٦٥

66. Nanso (Nkɔmhyɛni), wo nkorɔfoɔ no faa no atorɔsɛm, aberɛ nso a ɛno ne Nokorɛ no. Ka sɛ: “Mennyɛ okyitaani (anaaa ɔwɛmfoɔ) wɔ mo so”.

وَكَذَّبَ بِهِۦ قَوۡمُكَ وَهُوَ ٱلۡحَقُّۚ قُل لَّسۡتُ
عَلَيۡكُم بِوَكِيلٖ ٦٦

67. Asɛm biara wɔ nebere, na sɛdeɛ ɛteɛ biara no mobehunu.

لِّكُلِّ نَبَإٖ مُّسۡتَقَرّٞۚ وَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٦٧

68. Sɛ wohunu wɔn a wɔ’keka nsɛm hunu fa Yɛn Nsɛm no ho no a, twe wo ho fri wɔn ho kosi sɛ wɔ’bɛfa asɛm foforɔ. Sɛ bonsam ma wo werɛ fi na akyire yi wokae a, hwɛ na wone abɔneɛfoɔ no ammom antenna ase.

وَإِذَا رَأَيۡتَ ٱلَّذِينَ يَخُوضُونَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا
فَأَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡ حَتَّىٰ يَخُوضُواْ فِي
حَدِيثٍ غَيۡرِهِۦۚ وَإِمَّا يُنسِيَنَّكَ ٱلشَّيۡطَٰنُ
فَلَا تَقۡعُدۡ بَعۡدَ ٱلذِّكۡرَىٰ مَعَ ٱلۡقَوۡمِ
ٱلظَّٰلِمِينَ ٦٨

69. Wɔn a wɔ’suro Nyankopɔn na wɔ’yɛ ahwɛyie no akontabuo nna wɔn (boniayɛfoɔ) no so koraa, (na mmom wɔn asɛdeɛ nesɛ) wɔ’bɛkaekae (wɔn) sɛdeɛ wɔ’bɛyɛ ahwɛyie.

وَمَا عَلَى ٱلَّذِينَ يَتَّقُونَ مِنۡ حِسَابِهِم مِّن
شَيۡءٖ وَلَٰكِن ذِكۡرَىٰ لَعَلَّهُمۡ
يَتَّقُونَ ٦٩

70. Gyae wɔn a wɔ’afa wɔn som sɛ agodie ne ahuhusɛm, na wiase asetena yi adaadaa wɔn no, na fa (Qur’aan) tu (wɔn) fo na ɔkra bi ankɔ sopa wɔ deɛ ɔyɔeɛ ho, (wɔ ɛberɛ a) onni kyitaafoɔ anaa otwitwagyefoɔ wɔ Nyankopɔn akyi no, na ɔma mpata biara mpo a yɛnngyeɛ no. Saa nkorɔfoɔ no na deɛ wɔn nsa kae no asopa wɔn. Wɔn wɔ anomdeɛ a ɛyɛ nsuohyeɛ hyeehyeehye ne asotwee a ɛyɛ ya paa, ɛnam (nokorɛ a) wɔ’poeɛ nti.

وَذَرِ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ دِينَهُمۡ لَعِبٗا وَلَهۡوٗا
وَغَرَّتۡهُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَاۚ وَذَكِّرۡ بِهِۦٓ أَن
تُبۡسَلَ نَفۡسُۢ بِمَا كَسَبَتۡ لَيۡسَ لَهَا مِن
دُونِ ٱللَّهِ وَلِيّٞ وَلَا شَفِيعٞ وَإِن تَعۡدِلۡ كُلَّ
عَدۡلٖ لَّا يُؤۡخَذۡ مِنۡهَآۗ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ
أُبۡسِلُواْ بِمَا كَسَبُواْۖ لَهُمۡ شَرَابٞ مِّنۡ حَمِيمٖ
وَعَذَابٌ أَلِيمُۢ بِمَا كَانُواْ يَكۡفُرُونَ ٧٠

71. Ka sɛ: ‘’Enti yenfri Nyankopɔn akyi nsu mfrɛ adeɛ a ɛho nni mfasoɔ mma yɛn, na (entumi) mma yɛn ɔhaw biara; na yɛnsan nkɔ y’akyi wɔ aberɛ a Nyankopɔn atene yɛn? Tesɛ obi a ɔbonsam ayera no wɔ asaase bi soɔ na ɔnhunu deɛ ɔnyɛ, na ɔwɔ ayɔnkofoɔ na wɔ’refrɛ no sɛ: ‘’Bra yɛn hɔ’’ Ka sɛ: “Nokorɛ, Nyankopɔn (kwan) tenenee no ne (kwan) tenenee. Yahyɛ yɛn sɛ, yɛ’mrɛ yɛn ho ase ma Abɔdeɛ nyinaa Wura Nyankopɔn no,

قُلۡ أَنَدۡعُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُنَا
وَلَا يَضُرُّنَا وَنُرَدُّ عَلَىٰٓ أَعۡقَابِنَا بَعۡدَ إِذۡ
هَدَىٰنَا ٱللَّهُ كَٱلَّذِي ٱسۡتَهۡوَتۡهُ
ٱلشَّيَٰطِينُ فِي ٱلۡأَرۡضِ حَيۡرَانَ لَهُۥٓ
أَصۡحَٰبٞ يَدۡعُونَهُۥٓ إِلَى ٱلۡهُدَى ٱئۡتِنَاۗ
قُلۡ إِنَّ هُدَى ٱللَّهِ هُوَ ٱلۡهُدَىٰۖ وَأُمِرۡنَا
لِنُسۡلِمَ لِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧١

72. Na yɛnfrɛ Nyame wɔ ne berɛ mu, na yensuro Nyankopɔn. Nehɔ na mobɛkɔ akohyia.

وَأَنۡ أَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَٱتَّقُوهُۚ وَهُوَ ٱلَّذِيٓ
إِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٧٢

73. Ɔno na Ɔde nokorɛ bɔɔ soro ne asaase; saa Da no Ɔbɛka sɛ: ‘’Yɛ!” Na ayɛ, na N’asɛm na ɛyɛ nokorɛ. Ɔno na Tumi no wɔ no wɔ Da a yɛbɛbɔ totorobɛnto no mu no. Nsumaeɛ mu ne Badwamu Nimdefoɔ no, Ɔne Nyankopɔn

وَهُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ
بِٱلۡحَقِّۖ وَيَوۡمَ يَقُولُ كُن فَيَكُونُۚ
قَوۡلُهُ ٱلۡحَقُّۚ وَلَهُ ٱلۡمُلۡكُ يَوۡمَ يُنفَخُ فِي

| | |
|---|---|
| Nyansafoɔ no, Ɔne biribira ho Amanebɔ Wura no. | ٱلصُّورِۚ عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِۚ وَهُوَ ٱلۡحَكِيمُ ٱلۡخَبِيرُ ٧٣ |
| 74. Kae ɛberɛ a Abraham ka kyerɛɛ nepapa Aazar sɛ: ‘’Wafa abosom na wode ayɛ anyame? Nokorɛ, m’ahunu sɛ wone wo nkorɔfoɔ no wɔ ɔyera pefee paa mu “ | وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِيمُ لِأَبِيهِ ءَازَرَ أَتَتَّخِذُ أَصۡنَامًا ءَالِهَةً إِنِّيٓ أَرَىٰكَ وَقَوۡمَكَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٧٤ |
| 75. Saa (kwan yi so na yɛfa) kyerɛɛ Abraham soro ne asaase so ahennie sɛdeɛ ɔbɛka wɔn a wɔn adwen si pie no ho. | وَكَذَٰلِكَ نُرِيٓ إِبۡرَٰهِيمَ مَلَكُوتَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلِيَكُونَ مِنَ ٱلۡمُوقِنِينَ ٧٥ |
| 76. Ɛberɛ a adeɛ sa kataa ne soɔ no, ohunu nsoromma. Ɔkaa sɛ:” Woi ne me Wura no”. Ɛberɛ a ɛkɔtɔeɛ no ɔkaa sɛ: ‘’Mempɛ wɔn a wɔ’kɔtɔ’’. | فَلَمَّا جَنَّ عَلَيۡهِ ٱلَّيۡلُ رَءَا كَوۡكَبٗاۖ قَالَ هَٰذَا رَبِّيۖ فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ لَآ أُحِبُّ ٱلۡأٓفِلِينَ ٧٦ |
| 77. Ɛberɛ nso a ohunu bosome sɛ adwa hann no, ɔkaa sɛ: “Woi ne me wura no’. Ɛberɛ a ɛkɔtɔeɛ no ɔkaa sɛ: ‘’Sɛ me Wura Nyankopɔn ankyerɛ me kwan a, nokorɛ sɛ mɛka nnipa ayerafoɔ no ho”. | فَلَمَّا رَءَا ٱلۡقَمَرَ بَازِغٗا قَالَ هَٰذَا رَبِّيۖ فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ لَئِن لَّمۡ يَهۡدِنِي رَبِّي لَأَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلضَّآلِّينَ ٧٧ |
| 78. Enti ɛberɛ a ohunu sɛ awia apue hyɛnhyɛnhyɛn no, ɔkaa sɛ: ‘’Woi ne me wura, woi na ɛsoo’.’ Ɛberɛ a awia no kɔtɔeɛ no, ɔkaa sɛ: “Menkorɔfoɔ, nokorɛ sɛ m’atwe me ho afri deɛ mode bata (Nyankopɔn) ho (som no no) ho“. | فَلَمَّا رَءَا ٱلشَّمۡسَ بَازِغَةٗ قَالَ هَٰذَا رَبِّي هَٰذَآ أَكۡبَرُۖ فَلَمَّآ أَفَلَتۡ قَالَ يَٰقَوۡمِ إِنِّي بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُشۡرِكُونَ ٧٨ |
| 79. Medeɛ m’adane m’anim pɛpɛɛpɛ akyerɛ Nea Ɔbɔɔ soro ne asaase, na medeɛ menka abosomsomfoɔ no ho. | إِنِّي وَجَّهۡتُ وَجۡهِيَ لِلَّذِي فَطَرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ حَنِيفٗاۖ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٧٩ |
| 80. Nenkorɔfoɔ no gyee no akyinnye. Ɔkaa sɛ: “Mone me regye Nyankopɔn ho akyinnye abrɛ a W’akyerɛ me kwan? Mensuro deɛ mode bata Neho no (sɛ ɛbetumi ayɛ me biribi), gyesɛ me Wura Nyankopɔn pɛ; me Wura (Nyankopɔn) nimdeɛ trɛ duru biribiara so. Adɛn monnfa nyɛ afutuo? | وَحَآجَّهُۥ قَوۡمُهُۥۚ قَالَ أَتُحَٰٓجُّوٓنِّي فِي ٱللَّهِ وَقَدۡ هَدَىٰنِۚ وَلَآ أَخَافُ مَا تُشۡرِكُونَ بِهِۦٓ إِلَّآ أَن يَشَآءَ رَبِّي شَيۡـٔٗاۚ وَسِعَ رَبِّي كُلَّ شَيۡءٍ عِلۡمًاۚ أَفَلَا تَتَذَكَّرُونَ ٨٠ |
| 81. Ɛdeɛn nti na ɛsɛsɛ mesuro deɛ mode abata (Nyankopɔn) ho, aberɛ nso a monnsuro sɛ mode deɛ yensianee ho tumi (biara) mma mo abata Nyankopɔn ho? “Enti saa fekuo mmienu yi emu deɛ ɛwɔ hen na ɔfata ahotɔ, sɛ monim ampa a? | وَكَيۡفَ أَخَافُ مَآ أَشۡرَكۡتُمۡ وَلَا تَخَافُونَ أَنَّكُمۡ أَشۡرَكۡتُم بِٱللَّهِ مَا لَمۡ يُنَزِّلۡ بِهِۦ عَلَيۡكُمۡ سُلۡطَٰنٗاۚ فَأَيُّ ٱلۡفَرِيقَيۡنِ أَحَقُّ بِٱلۡأَمۡنِۖ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٨١ |

82. (Ɛyɛ) wɔn a wɔ’agye adie na wɔ’nnfa bɔne mfra wɔn gyidie mu, saa nkorɔfoɔ no na wɔ’wɔ ahotɔ mu, na wɔ’ne ateneneefoɔ no.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَلَمْ يَلْبِسُوٓا۟ إِيمَـٰنَهُم
بِظُلْمٍ أُو۟لَـٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلْأَمْنُ وَهُم
مُّهْتَدُونَ ﴿٨٢﴾

83. Woi yɛ Yɛn nyinasoɔ a Yɛ’de maa Abraham maa no (deko) tiaa nenkorɔfoɔ no, obia Yɛ’pɛ no Yɛ’pagya no bɔ n’abaso. Wo Wura (Nyankopɔn) ne Onyansafoɔ, Ɔne Onimdefoɔ.

وَتِلْكَ حُجَّتُنَآ ءَاتَيْنَـٰهَآ إِبْرَٰهِيمَ عَلَىٰ
قَوْمِهِۦ ۚ نَرْفَعُ دَرَجَـٰتٍ مَّن نَّشَآءُ ۗ إِنَّ
رَبَّكَ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ﴿٨٣﴾

84. Yɛ’de Is’haaq kyɛɛ no, ɛna (nenana) Ya’aquub, Yɛ’kyerɛɛ wɔn mu biara kwan. Noah nso Ye’dii kan kyerɛɛ no kwan, na n’asefoɔ no mu bi ne: Dawid ne Solomon ne Hiob ne Yosef ne Mose, ne Aaron. Saa ara na Ye’tua apapafoɔ no ka.

وَوَهَبْنَا لَهُۥٓ إِسْحَـٰقَ وَيَعْقُوبَ ۚ كُلًّا هَدَيْنَا ۚ
وَنُوحًا هَدَيْنَا مِن قَبْلُ ۖ وَمِن
ذُرِّيَّتِهِۦ دَاوُۥدَ وَسُلَيْمَـٰنَ وَأَيُّوبَ
وَيُوسُفَ وَمُوسَىٰ وَهَـٰرُونَ ۚ وَكَذَٰلِكَ
نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٨٤﴾

85. Ne Zakariya ne Yohane ne Yesu ne Elia; wɔn nyinaa ka apapafoɔ no ho.

وَزَكَرِيَّا وَيَحْيَىٰ وَعِيسَىٰ وَإِلْيَاسَ ۖ كُلٌّ
مِّنَ ٱلصَّـٰلِحِينَ ﴿٨٥﴾

86. Ne Ismail ne Al-Yasa’a (Elisa), ne Yuunus (Yona) ne Lut; wɔn mu biara Yɛ’de (adom) dom wɔn kyɛn amansan a aka no nyinaa.

وَإِسْمَـٰعِيلَ وَٱلْيَسَعَ وَيُونُسَ وَلُوطًا ۚ وَكُلًّا
فَضَّلْنَا عَلَى ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿٨٦﴾

87. Wɔn agyanom ne wɔn awoɔ ntoatoasoɔ ne wɔn nuanom mu nso, Ye’yii wɔn mu bi, na Yɛ’kyerɛɛ wɔn kwan kɔɔ kwan tenenee no so.

وَمِنْ ءَابَآئِهِمْ وَذُرِّيَّـٰتِهِمْ وَإِخْوَٰنِهِمْ ۖ
وَٱجْتَبَيْنَـٰهُمْ وَهَدَيْنَـٰهُمْ إِلَىٰ صِرَٰطٍ
مُّسْتَقِيمٍ ﴿٨٧﴾

88. Woi ne Nyankopɔn kwankyerɛ, Ɔkyerɛ Nenkoa mu nea Ɔpɛ kwan. Sɛ (nkɔmhyɛfoɔ a yɛboboɔ wɔn din yi) de biribi bataa (Nyakopɔn) ho a, anka dwuma a wɔ’dieɛ nyinaa ayɛ kwa ama wɔn.

ذَٰلِكَ هُدَى ٱللَّهِ يَهْدِى بِهِۦ مَن يَشَآءُ
مِنْ عِبَادِهِۦ ۚ وَلَوْ أَشْرَكُوا۟ لَحَبِطَ
عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٨٨﴾

89. Woi nom ne amanfoɔ a Yɛ’de Nwoma no ne Nyansa ne Nkɔmhyɛ adwuma maa wɔn. Enti sɛ woi nom annye anni a, ampa sɛ Yɛ’de (Nyamesom Nwoma no) ahyɛ amanfoɔ bi a wɔn deɛ wɔn mmpoeɛ nsa.

أُو۟لَـٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَـٰهُمُ ٱلْكِتَـٰبَ
وَٱلْحُكْمَ وَٱلنُّبُوَّةَ ۚ فَإِن يَكْفُرْ بِهَا
هَـٰٓؤُلَآءِ فَقَدْ وَكَّلْنَا بِهَا قَوْمًا لَّيْسُوا۟ بِهَا
بِكَـٰفِرِينَ ﴿٨٩﴾

90. Wɔ’ne nkorɔfoɔ no a Nyankopɔn atene wɔn. Enti wɔn kwan kyerɛ no na moni akyire. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ ‘’Memmisa mo ɛho akatua’’. (Qur’aan adwuma) ara nesɛ, ɛyɛ afutusɛm dema amansan (nyinaa).

أُو۟لَـٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ هَدَى ٱللَّهُ ۖ فَبِهُدَىٰهُمُ
ٱقْتَدِهْ ۗ قُل لَّآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ
أَجْرًا ۖ إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرَىٰ لِلْعَـٰلَمِينَ ﴿٩٠﴾

91. Wɔ’mmmfa anidie (anaa obuo, anaa tumi) a ɛfata paa mma Nyankopɔn wɔ nokorɛ mu sɛdeɛ Netumi siteɛ, ɛberɛ a wɔ’ka sɛ: ‘’Nyankopɔn nsianee hwee mmaa ɔdasani“. Ka sɛ: “Hwan na osianee Nwoma no a Mose de baeɛ a, na ɛyɛ nhyerɛnee ne kwankyerɛ dema adasamma a mo (Yudafoɔ) motwerɛɛ no nkrataa a yakyekyɛ mu soɔ, daa (emu nsɛm no bi) adie de dodoɔ no ara sieɛ; na mokyerɛɛ adeɛ a mo, anaa moagyanom mpo nnim?” Ka sɛ: “Nyankopɔn. Enti wodeɛ gyae wɔn ma wɔ’nkeka wɔ’nsɛm hunu no na wɔ’ni agorɔ.

وَمَا قَدَرُواْ ٱللَّهَ حَقَّ قَدۡرِهِۦٓ إِذۡ قَالُواْ مَآ
أَنزَلَ ٱللَّهُ عَلَىٰ بَشَرٖ مِّن شَيۡءٖۗ قُلۡ مَنۡ
أَنزَلَ ٱلۡكِتَٰبَ ٱلَّذِي جَآءَ بِهِۦ
مُوسَىٰ نُورٗا وَهُدٗى لِّلنَّاسِۖ تَجۡعَلُونَهُۥ
قَرَاطِيسَ تُبۡدُونَهَا وَتُخۡفُونَ كَثِيرٗاۖ
وَعُلِّمۡتُم مَّا لَمۡ تَعۡلَمُوٓاْ أَنتُمۡ وَلَآ
ءَابَآؤُكُمۡۖ قُلِ ٱللَّهُۖ ثُمَّ ذَرۡهُمۡ فِي
خَوۡضِهِمۡ يَلۡعَبُونَ ٩١

92. Saa Nwoma yi (Qur’aan), Yɛ’de nhyira na asiane aba de bɛhyɛ (Nwoma) a edii n’anim kan no mma, sɛdeɛ wode bɛbɔ Nkuro (nyinaa) maame (Maka) ne (nkuro) a atwa ho ahyia no (mufoɔ no) kɔkɔ. Wɔn a wɔ’gye Da a edi akyire no die no, gye (Quraan) di; wɔn ne wɔn a wɔ’hwɛ wɔn Nyamefrɛ so yie no.

وَهَٰذَا كِتَٰبٌ أَنزَلۡنَٰهُ مُبَارَكٞ مُّصَدِّقُ
ٱلَّذِي بَيۡنَ يَدَيۡهِ وَلِتُنذِرَ أُمَّ ٱلۡقُرَىٰ
وَمَنۡ حَوۡلَهَاۚ وَٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ
بِٱلۡأٓخِرَةِ يُؤۡمِنُونَ بِهِۦۖ وَهُمۡ عَلَىٰ
صَلَاتِهِمۡ يُحَافِظُونَ ٩٢

93. Hwan na ɔyɛ onipa bɔneni kyɛn obi a otwa nkontompo to Nyankopɔn soɔ, anaa ɔka sɛ: ”Y’ayi Adiyisɛm ama me, wɔ aberɛ nso a yenyii Adiyisɛm biara mmaa no; ne obia ɔka sɛ: “Mesiane deɛ Nyankopɔn asiane aba no sɛso.” Sɛ (anka) worehunu ɛberɛ a abɔneɛfoɔ no repre wɔ owuo ahometeɛ mu, na soro abɔfoɔ atene wɔnsa wɔ wɔn so reka akyerɛ wɔn sɛ, ‘’Monyi mokraa no ma; ɛnnɛ da yi yɛde animguaseɛ asotwee na ɛbetua moka ɛnam nsɛm a moka too Nyankopɔn so a na ɛnyɛ nokorɛ, na moyɛɛ N’asɛm ho ahomasoɔ nti’’.

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ
كَذِبًا أَوۡ قَالَ أُوحِيَ إِلَيَّ وَلَمۡ يُوحَ إِلَيۡهِ
شَيۡءٞ وَمَن قَالَ سَأُنزِلُ مِثۡلَ مَآ أَنزَلَ
ٱللَّهُۗ وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلظَّٰلِمُونَ فِي
غَمَرَٰتِ ٱلۡمَوۡتِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ بَاسِطُوٓاْ
أَيۡدِيهِمۡ أَخۡرِجُوٓاْ أَنفُسَكُمُۖ ٱلۡيَوۡمَ
تُجۡزَوۡنَ عَذَابَ ٱلۡهُونِ بِمَا كُنتُمۡ تَقُولُونَ
عَلَى ٱللَّهِ غَيۡرَ ٱلۡحَقِّ وَكُنتُمۡ عَنۡ
ءَايَٰتِهِۦ تَسۡتَكۡبِرُونَ ٩٣

94. Ampa sɛ (monam) ankorɔ-ankotɔ (de nsansa a hwee nka mo ho) na aba Yɛn hɔ sɛdeɛ Ye’dii kan bɔɔ mo no, ɛna moagya deɛ Yɛ’de maa mo no (sika, ɛyerɛ, ɛmma, abusua, gyinaberɛ ne deɛ ɛkeka ho no nyinaa) wɔ moakyi. Na adɛn na Ye’nnhu montwitwagyefoɔ no a na moadwen yɛ mo sɛ wɔ’ka Onyankopɔn ho no? Ampa sɛ mone wɔn ntɛm twaka (biara) to atwa, na deɛ moadwen yɛ maa mo no (nyinaa) ayera.

وَلَقَدۡ جِئۡتُمُونَا فُرَٰدَىٰ كَمَا خَلَقۡنَٰكُمۡ
أَوَّلَ مَرَّةٖ وَتَرَكۡتُم مَّا خَوَّلۡنَٰكُمۡ
وَرَآءَ ظُهُورِكُمۡۖ وَمَا نَرَىٰ مَعَكُمۡ
شُفَعَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ زَعَمۡتُمۡ أَنَّهُمۡ فِيكُمۡ
شُرَكَٰٓؤُاْۚ لَقَد تَّقَطَّعَ بَيۡنَكُمۡ وَضَلَّ
عَنكُم مَّا كُنتُمۡ تَزۡعُمُونَ ٩٤

95. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn na Ɔma aduaba ne akyiresua aba fifre, ɛna Ɔma ɔteasefoɔ fri awufoɔ mu, ɛna Oyi awufoɔ nso fri ateasefoɔ mu. Nyankopɔn no ne no, afei adɛn na modane moho (fri nokorɛ no ho)?

إِنَّ ٱللَّهَ فَالِقُ ٱلۡحَبِّ وَٱلنَّوَىٰۖ يُخۡرِجُ
ٱلۡحَيَّ مِنَ ٱلۡمَيِّتِ وَمُخۡرِجُ ٱلۡمَيِّتِ مِنَ
ٱلۡحَيِّۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُۖ فَأَنَّىٰ تُؤۡفَكُونَ ٩٥

96. (Ɔno na) Ɔma adeɛ kye, ɛna W’ayɛ adesae ahomegye (berɛ ama adasamma, ɛna W’ayɛ) awia ne bosome (nso ɛberɛ ho) akontabuo. Woi yɛ Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ, Onimdefoɔ no nhyehyɛɛ.

فَالِقُ ٱلۡإِصۡبَاحِ وَجَعَلَ ٱلَّيۡلَ سَكَنٗا
وَٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَ حُسۡبَانٗاۚ ذَٰلِكَ تَقۡدِيرُ
ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡعَلِيمِ ٩٦

97. Ɔno na W’ayɛ nsoromma ama mo, sɛdeɛ ɛbɛkyerɛ mo kwan wɔ asaase so sum mu ne ɔpo soɔ. Ampa sɛ, Y’akyerɛkyerɛ nsɛm no mu ama amanfoɔ a wɔ’nim.

وَهُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلنُّجُومَ لِتَهۡتَدُواْ
بِهَا فِي ظُلُمَٰتِ ٱلۡبَرِّ وَٱلۡبَحۡرِۗ قَدۡ فَصَّلۡنَا
ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ٩٧

98. Ɔno na Ɔbɔɔ mo fri honam baako mu, (ɛna W’ama mo) atenaeɛ (wɔ asaase so, anaasɛ momaame awodeɛ mu) asan (ama mo tenaberɛ) wɔ sie da mu (wɔ adakamena mu). Ampa sɛ Y’akyerɛkyerɛ nsɛm no mu ama amanfoɔ a wɔ’te (asɛm) aseɛ.

وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنشَأَكُم مِّن نَّفۡسٖ وَٰحِدَةٖ
فَمُسۡتَقَرّٞ وَمُسۡتَوۡدَعٞۗ قَدۡ فَصَّلۡنَا
ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَفۡقَهُونَ ٩٨

99. Ɔno na Osiane nsuo fri soro dema nnuaba ahodoɔ fifire, na Y’ama nɔbaeɛ mono apue mu, na Y’ama nuaba a ɛbɔ esa-sa (ne mmɛtem ne aduro-aduro tesɛ borɔdeɛ, aburoo, abɛ ne deɛ ɛkeka ho nyinaa) apue mu, na akyiresua dua no nkɔn mu na (aduaba a ɛbɔ) esa-sa a moduru soɔ no wɔ, ɛne bobe turo ne nngo dua ne Rumaan, deɛ ɛsesɛ ne deɛ ɛnsesɛ. Ɛberɛ a ɛbɛso aba, na ɛbɛbereɛ no monhwɛ n’aduaba no. Nokorɛ sɛ, nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu dema amanfoɔ a wɔ’gye die.

وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَخۡرَجۡنَا
بِهِۦ نَبَاتَ كُلِّ شَيۡءٖ فَأَخۡرَجۡنَا مِنۡهُ خَضِرٗا
نُّخۡرِجُ مِنۡهُ حَبّٗا مُّتَرَاكِبٗا وَمِنَ ٱلنَّخۡلِ مِن
طَلۡعِهَا قِنۡوَانٞ دَانِيَةٞ وَجَنَّٰتٖ مِّنۡ
أَعۡنَابٖ وَٱلزَّيۡتُونَ وَٱلرُّمَّانَ مُشۡتَبِهٗا
وَغَيۡرَ مُتَشَٰبِهٍۗ ٱنظُرُوٓاْ إِلَىٰ ثَمَرِهِۦٓ إِذَآ
أَثۡمَرَ وَيَنۡعِهِۦٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكُمۡ لَأٓيَٰتٖ
لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٩٩

100. Wɔ’de Jinni bata Nyankopɔn ho (som wɔn) aberɛ a Ɔno na Ɔbɔɔ wɔn; na wɔ’ka to no so (sɛ Nyankopɔn wɔ) mma mmarima ne mma mmaa aberɛ a wɔ’nni (ho) nimdeɛ. Kronkron Hene ne no, Ɔkorɔn, so kyɛn deɛ wɔ’de susu no no.

وَجَعَلُواْ لِلَّهِ شُرَكَآءَ ٱلۡجِنَّ وَخَلَقَهُمۡۖ
وَخَرَقُواْ لَهُۥ بَنِينَ وَبَنَٰتِۭ بِغَيۡرِ عِلۡمٖۚ
سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يَصِفُونَ ١٠٠

101. (Otumfoɔ a) Ɔhyɛɛ Ɔsoro ne asaase mmɔeɛ aseɛ; ɛbɛyɛ dɛn na W’awo ba aberɛ a Onni yerɛ? Ɔno na Ɔbɔɔ biribiara, na Ɔne biribiara ho Nimdefoɔ.

بَدِيعُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ أَنَّىٰ يَكُونُ لَهُۥ
وَلَدٞ وَلَمۡ تَكُن لَّهُۥ صَٰحِبَةٞۖ وَخَلَقَ
كُلَّ شَيۡءٖۖ وَهُوَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ١٠١

102. Mo Wura Nyankopɔn no ne no, awurade foforɔ biara nnihɔ, gyesɛ Ɔno (nko ara) Ɔne biribiara Bɔfo; enti monsom no. Ɔno na biribiara twere no.

ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ ۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ خَٰلِقُ كُلِّ شَىْءٍ فَٱعْبُدُوهُ ۚ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ وَكِيلٌ ١٠٢

103. Ani ntumi nnhu no, na Ɔno deɛ Ohu (deɛ) ani hunu (koduru nyinaa) na Ɔne Onitefoɔ no, Ɔne Amanebɔ Wura no.

لَّا تُدْرِكُهُ ٱلْأَبْصَٰرُ وَهُوَ يُدْرِكُ ٱلْأَبْصَٰرَ ۖ وَهُوَ ٱللَّطِيفُ ٱلْخَبِيرُ ١٠٣

104. Ampa sɛ anibue (anaa nimdeɛ anaasɛ nyinasoɔ pefee) fri mo Wura Nyankopɔn hɔ aba mo hɔ, na obia (obenya) ani de ahwɛ no (ɛyɛ) ma nekraa, na obia ɔbɛma n'ani afira (wɔ ho no nso) etia ɔno ara, na me (Nkɔmhyɛni) deɛ menyɛ moso ɔwɛnfoɔ.

قَدْ جَآءَكُم بَصَآئِرُ مِن رَّبِّكُمْ ۖ فَمَنْ أَبْصَرَ فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَنْ عَمِىَ فَعَلَيْهَا ۚ وَمَآ أَنَا۠ عَلَيْكُم بِحَفِيظٍ ١٠٤

105. Saa ara na Yɛ'kyerɛkyerɛ nsɛm no mu, sɛdeɛ (boniayɛfoɔ no) bɛka sɛ: ''Wasua'' ne sɛdeɛ Yɛ'bɛkyerɛkyerɛ mu ama amanfoɔ a wɔ'nim.

وَكَذَٰلِكَ نُصَرِّفُ ٱلْءَايَٰتِ وَلِيَقُولُوا۟ دَرَسْتَ وَلِنُبَيِّنَهُۥ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ١٠٥

106. (Nkɔmhyɛni), di adeɛ a yasiane fri wo Wura Nyankopɔn hɔ ama woɔ no akyi. Awurade foforɔ biara nnihɔ gyesɛ Ɔno (nko ara), na twe wo ho fri abosomsomfoɔ no ho.

ٱتَّبِعْ مَآ أُوحِىَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ ۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ وَأَعْرِضْ عَنِ ٱلْمُشْرِكِينَ ١٠٦

107. Sɛ Nyankopɔn pɛ a, anka wɔ'nnfa biribi mmata ne ho (nsom no), na yɛnyɛɛ wo wɔn so ɔwɛnfoɔ, na wonnyɛ wɔn kyitaafoɔ nso.

وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَآ أَشْرَكُوا۟ ۗ وَمَا جَعَلْنَٰكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيْهِم بِوَكِيلٍ ١٠٧

108. Hwɛ na moanni wɔn a wɔ'fri Nyankopɔn akyi som wɔn no atɛm, na anhwɛ a na wɔ'de ɔtan akodi Nyankopɔn atɛm wɔ aberɛ a wɔ'nnim. Saa ara na Y'ama amanfoɔ no mu biara nyuma ayɛ wɔn ara (ani so) fɛ, na wɔn Wura Nyankopɔn hɔ ne wɔn nnkyi, na Ɔbɛbɔ wɔn dwuma a na wɔ'die no (nyinaa) ho amaneɛ.

وَلَا تَسُبُّوا۟ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ فَيَسُبُّوا۟ ٱللَّهَ عَدْوًۢا بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ كَذَٰلِكَ زَيَّنَّا لِكُلِّ أُمَّةٍ عَمَلَهُمْ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّهِم مَّرْجِعُهُمْ فَيُنَبِّئُهُم بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ١٠٨

109. Wɔ'de Nyankopɔn di wɔn nse akɛseɛ no sɛ: "Sɛ anka nsɛnkyerɛnee bi baa wɔn hɔ a anka wɔ'bɛgye adi". Ka sɛ: ''Nsɛnkyerɛnee deɛ Nyankopɔn hɔ na ɛwɔ, na ɛdeɛn na ɛbɛma mo (Muslimifoɔ no) atenka sɛ, sɛ nsɛnkyerɛnee bi bae mpo a anka wɔ'nnye nnie?"

وَأَقْسَمُوا۟ بِٱللَّهِ جَهْدَ أَيْمَٰنِهِمْ لَئِن جَآءَتْهُمْ ءَايَةٌ لَّيُؤْمِنُنَّ بِهَا ۚ قُلْ إِنَّمَا ٱلْءَايَٰتُ عِندَ ٱللَّهِ ۖ وَمَا يُشْعِرُكُمْ أَنَّهَآ إِذَا جَآءَتْ لَا يُؤْمِنُونَ ١٠٩

110. Sɛdeɛ wɔ'annye anni deɛ edikan no, Yɛ'bɛdane wɔn akoma ne wɔn ani (afri ɔkwan tenenee no so) na Y'agyae wɔn wɔ wɔn yera no mu ama wɔn akeka akɔ (sɛ anifirafoɔ).

وَنُقَلِّبُ أَفْـِٔدَتَهُمْ وَأَبْصَٰرَهُمْ كَمَا لَمْ يُؤْمِنُوا۟ بِهِۦٓ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَنَذَرُهُمْ فِى طُغْيَٰنِهِمْ يَعْمَهُونَ ١١٠

111. Sɛ Yɛ’sianee soro abɔfoɔ mpo baa wɔn hɔ, anaa owufoɔ (mpo) ne wɔn kasae, ɛna Y’ɛboaboaa biribiara ano wɔ wɔn anim (mpo) a, anka wɔ’nnye nni, gyesɛ Nyankopɔn pɛ, nanso wɔn mu dodoɔ no ara nnnim.

وَلَوْ أَنَّنَا نَزَّلْنَآ إِلَيْهِمُ ٱلْمَلَـٰٓئِكَةَ وَكَلَّمَهُمُ ٱلْمَوْتَىٰ وَحَشَرْنَا عَلَيْهِمْ كُلَّ شَىْءٍ قُبُلًا مَّا كَانُوا۟ لِيُؤْمِنُوٓا۟ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ وَلَـٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ يَجْهَلُونَ ١١١

112. Saa ara na Yɛ’maa Nkɔmhyɛni biara (nyaa) atamfoɔ firi nnipa ne Jinni abonsamfoɔ no mu; wɔ’wesa nnaadaasɛm a ɛyɛ dɛ gu wɔn ho wɔn ho (asom). Sɛ ɛyɛ wo Wura (Nyankopɔn) pɛ a anka wɔn annyɛ saa; enti gyae wɔn ne wɔn atorɔsɛm a wɔ’redie no.

وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَا لِكُلِّ نَبِىٍّ عَدُوًّا شَيَـٰطِينَ ٱلْإِنسِ وَٱلْجِنِّ يُوحِى بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ زُخْرُفَ ٱلْقَوْلِ غُرُورًا ۚ وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ مَا فَعَلُوهُ ۖ فَذَرْهُمْ وَمَا يَفْتَرُونَ ١١٢

113. Sɛdeɛ wɔn a wɔ’nnye Daakye no nnie no akoma bɛdane akɔ (wɔn nnaadaa sɛm) no soɔ, na wɔn agye (nnaadaa no) ato mu, na wɔn nso benya (bɔne) no a wɔn anya no bie.

وَلِتَصْغَىٰٓ إِلَيْهِ أَفْـِٔدَةُ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْـَٔاخِرَةِ وَلِيَرْضَوْهُ وَلِيَقْتَرِفُوا۟ مَا هُم مُّقْتَرِفُونَ ١١٣

114. (Nkɔmhyɛni, ka sɛ-: “Menfri Nyankopɔn akyi nhwehwɛ otemmufoɔ foforɔ, aberɛ a Ɔno na W’asiane Nwoma no ama mo a ɛkyerɛkyerɛ nsɛm mu pefee no?’’ Wɔn a Yɛ’maa wɔn Nwoma no (Yudafoɔ ne Kristofoɔ no) nim yie sɛ ampa sɛ ɛyɛ Adiyisɛm a efri wo Wura Nyankopɔn hɔ a ɛyɛ nokorɛ. Enti monhwɛ na moankɔka wɔn a wɔn adwen nnsi wɔn pie no ho.

أَفَغَيْرَ ٱللَّهِ أَبْتَغِى حَكَمًا وَهُوَ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ إِلَيْكُمُ ٱلْكِتَـٰبَ مُفَصَّلًا ۚ وَٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَـٰهُمُ ٱلْكِتَـٰبَ يَعْلَمُونَ أَنَّهُۥ مُنَزَّلٌ مِّن رَّبِّكَ بِٱلْحَقِّ ۖ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُمْتَرِينَ ١١٤

115. Wo Wura Nyankopɔn Asɛm no ahyɛ mma wɔ nokorɛ mu ne pɛyɛ mu. Obiara ntumi nsesa Nensɛm no. Ɔno na Ɔte biribiara na Ɔne Onimdefoɔ a Onim biribiara.

وَتَمَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ صِدْقًا وَعَدْلًا ۚ لَّا مُبَدِّلَ لِكَلِمَـٰتِهِۦ ۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ١١٥

116. Sɛ wotie (nnipa no mu) dodoɔ no a wɔn wɔ asaase soɔ no a, wɔ’bɛyera wo afri Nyankopɔn kwan no so. Deɛ wɔn adwen kyerɛ wɔn na wɔ’di akyire, na nkontompo dwuma na wɔ’die.

وَإِن تُطِعْ أَكْثَرَ مَن فِى ٱلْأَرْضِ يُضِلُّوكَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَإِنْ هُمْ إِلَّا يَخْرُصُونَ ١١٦

117. (Nkɔmhyɛni), nokorɛ sɛ wo Wura Nyankopɔn na Onim obi a w’ayera afri Ne kwan no soɔ, ɛna Onim obi nso a watene.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ مَن يَضِلُّ عَن سَبِيلِهِۦ ۖ وَهُوَ أَعْلَمُ بِٱلْمُهْتَدِينَ ١١٧

118. Enti monidi mfri deɛ yabɔ Nyankopɔn din agu soɔ no mu, sɛ Nensɛm na mogye die ampa a.

فَكُلُوا۟ مِمَّا ذُكِرَ ٱسْمُ ٱللَّهِ عَلَيْهِ إِن كُنتُم بِـَٔايَـٰتِهِۦ مُؤْمِنِينَ ١١٨

119. Adɛn nti na ɛnsɛsɛ modi nea yabɔ Nyankopɔn din agu soɔ, wɔ aberɛ a W’akyerɛkyerɛ deɛ yabra mo no mu pefee akyerɛ mo sɛ, gyesɛ mo wɔ ahokyerɛ nhyɛsoɔ bi mu nti? Nokorɛ (nnipa mu) dodoɔ no ara na wɔ’de wɔn apɛdeɛ yera (amanfoɔ) aberɛ a wɔ’nni nimdeɛ. Nokorɛ sɛ wo Wura Nyankopɔn na Onim abɔneɛfoɔ no.

وَمَا لَكُمۡ أَلَّا تَأۡكُلُواْ مِمَّا ذُكِرَ ٱسۡمُ
ٱللَّهِ عَلَيۡهِ وَقَدۡ فَصَّلَ لَكُم مَّا حَرَّمَ
عَلَيۡكُمۡ إِلَّا مَا ٱضۡطُرِرۡتُمۡ إِلَيۡهِۗ وَإِنَّ
كَثِيرٗا لَّيُضِلُّونَ بِأَهۡوَآئِهِم بِغَيۡرِ عِلۡمٍۚ
إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُعۡتَدِينَ ١١٩

120. (Adasamma), monyae kokoa mu ne badwa mu bɔneyɛ. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔ’di bɔne no yɛbetua wɔn dwuma die no so ka pɛpɛɛpɛ sɛdeɛ wɔ’yɔeɛ no ara.

وَذَرُواْ ظَٰهِرَ ٱلۡإِثۡمِ وَبَاطِنَهُۥٓۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ
يَكۡسِبُونَ ٱلۡإِثۡمَ سَيُجۡزَوۡنَ بِمَا كَانُواْ
يَقۡتَرِفُونَ ١٢٠

121. Monhwɛ na moanidi amfri deɛ ya’mmɔ Nyankopɔn din angu soɔ mu, efrisɛ ɛyɛ fii (anaa bɔne). Nokorɛ sɛ abonsamfoɔ no tutu gu wɔn ayɔnkofoɔ no asom ma wɔ’ne mo gye akyinnye, na sɛ modi wɔn akyi a, ɛneɛ na nokorɛ sɛ moyɛ abosomsomfoɔ.

وَلَا تَأۡكُلُواْ مِمَّا لَمۡ يُذۡكَرِ ٱسۡمُ ٱللَّهِ
عَلَيۡهِ وَإِنَّهُۥ لَفِسۡقٞۗ وَإِنَّ ٱلشَّيَٰطِينَ
لَيُوحُونَ إِلَىٰٓ أَوۡلِيَآئِهِمۡ لِيُجَٰدِلُوكُمۡۖ
وَإِنۡ أَطَعۡتُمُوهُمۡ إِنَّكُمۡ لَمُشۡرِكُونَ ١٢١

122. Anaasɛ obi a na anka wawu (wɔ gyidie mu) na Yenyanee no baa nkwa mu, na Yɛ’maa no nhyerɛnee a ɔde nante wɔ nnipa mu no, ɔne obia ɔwɔ esum kabii mu na ɔnfrii mu no yɛ pɛ? Saa ara na yɛma wɔn a wɔ’nnye nnie no dwumadi (bɔne no) yɛ wɔn (aniso) fɛ.

أَوَمَن كَانَ مَيۡتٗا فَأَحۡيَيۡنَٰهُ وَجَعَلۡنَا لَهُۥ نُورٗا
يَمۡشِي بِهِۦ فِي ٱلنَّاسِ كَمَن مَّثَلُهُۥ
فِي ٱلظُّلُمَٰتِ لَيۡسَ بِخَارِجٖ مِّنۡهَاۚ كَذَٰلِكَ
زُيِّنَ لِلۡكَٰفِرِينَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٢٢

123. Saa nso ara na Y’ayɛ kuro biara mu mpanimfoɔ no abɔneɛfoɔ sɛdeɛ wɔ’bɛfa ho adwen bɔne. Adwen bɔne a wɔ’bɛfa no tia wɔn ara, nanso wɔ’nnim.

وَكَذَٰلِكَ جَعَلۡنَا فِي كُلِّ قَرۡيَةٍ أَكَٰبِرَ
مُجۡرِمِيهَا لِيَمۡكُرُواْ فِيهَاۖ وَمَا يَمۡكُرُونَ
إِلَّا بِأَنفُسِهِمۡ وَمَا يَشۡعُرُونَ ١٢٣

124. Sɛ nsɛnkyerɛnee bi ba wɔn hɔ a, deɛ wɔ’ka ne sɛ: ‘’Yɛnye nnni, gyesɛ yɛde deɛ yɛde maa Nyankopɔn Asomafoɔ no ara bi ma yɛn ansa. Nyankopɔn na Onim faako a ɛsɛsɛ Ɔde N’asɛm no toɔ. Animguaseɛ ne asotwee a ano yɛ den paa a efri Nyankopɔn hɔ bɛka wɔn a wɔ’di bɔne no wɔ wɔn adwen bɔne a wɔ’fa no ho.

وَإِذَا جَآءَتۡهُمۡ ءَايَةٞ قَالُواْ لَن نُّؤۡمِنَ حَتَّىٰ
نُؤۡتَىٰ مِثۡلَ مَآ أُوتِيَ رُسُلُ ٱللَّهِۘ ٱللَّهُ أَعۡلَمُ
حَيۡثُ يَجۡعَلُ رِسَالَتَهُۥۗ سَيُصِيبُ
ٱلَّذِينَ أَجۡرَمُواْ صَغَارٌ عِندَ ٱللَّهِ
وَعَذَابٞ شَدِيدُۢ بِمَا كَانُواْ يَمۡكُرُونَ ١٢٤

125. Obia Nyankopɔn pɛsɛ ɔtene no no, Ɔbue n’akoma dema Islam, na obia Ɔpɛsɛ Ɔyera no no nso Ɔma n’akoma no ka moa tesɛ deɛ ɔreforo akɔ ewiem. Saa ara na Nyankopɔn de asotwee (anaa) efii to wɔn a wɔ’nnye nnie no soɔ.

فَمَن يُرِدِ ٱللَّهُ أَن يَهۡدِيَهُۥ يَشۡرَحۡ
صَدۡرَهُۥ لِلۡإِسۡلَٰمِۖ وَمَن يُرِدۡ أَن يُضِلَّهُۥ
يَجۡعَلۡ صَدۡرَهُۥ ضَيِّقًا حَرَجٗا كَأَنَّمَا
يَصَّعَّدُ فِي ٱلسَّمَآءِۚ كَذَٰلِكَ يَجۡعَلُ ٱللَّهُ
ٱلرِّجۡسَ عَلَى ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ ١٢٥

126. Woi ne wo Wura Nyankopɔn kwan tenenee no. Ampa sɛ Y'akyerɛkyerɛ nsɛm no mu pefee ama amanfoɔ a wɔ'de bɛto wɔn adwen mu.

وَهَٰذَا صِرَٰطُ رَبِّكَ مُسۡتَقِيمٗاۗ قَدۡ فَصَّلۡنَا ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَذَّكَّرُونَ ١٢٦

127. Wɔn wɔ Asomdwiɛ fie wɔ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ, ɛnam dwuma a wɔ'die no ho nti Ɔne wɔn Kyitaafoɔ.

لَهُمۡ دَارُ ٱلسَّلَٰمِ عِندَ رَبِّهِمۡۖ وَهُوَ وَلِيُّهُم بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٢٧

128. Ɛda a Ɔbɛboa wɔn nyinaa ano (aka sɛ): "Jinnifoɔ fekuo, ampa sɛ moayera nnipa no mu bebree'' Wɔn ayɔnkofoɔ a wɔn wɔ nnipa no mu no bɛka sɛ: ''Ye'Wura Nyankopɔn, yenyaa yɛnho-yɛnho mfasoɔ, na seesei deɛ yaduru yɛn berɛ a Wohyɛ maa yɛn no'' Nyankopɔn bɛka sɛ: ''Egya no mu na ɛbɛyɛ mofiee na emu na mobɛtena, gyesɛ Nyankopɔn pɛ. Nokorɛ sɛ wo Wura Nyankopɔn ne Onyansafoɔ, Ɔne Onimdefoɔ.

وَيَوۡمَ يَحۡشُرُهُمۡ جَمِيعٗا يَٰمَعۡشَرَ ٱلۡجِنِّ قَدِ ٱسۡتَكۡثَرۡتُم مِّنَ ٱلۡإِنسِۖ وَقَالَ أَوۡلِيَآؤُهُم مِّنَ ٱلۡإِنسِ رَبَّنَا ٱسۡتَمۡتَعَ بَعۡضُنَا بِبَعۡضٖ وَبَلَغۡنَآ أَجَلَنَا ٱلَّذِيٓ أَجَّلۡتَ لَنَاۚ قَالَ ٱلنَّارُ مَثۡوَىٰكُمۡ خَٰلِدِينَ فِيهَآ إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُۗ إِنَّ رَبَّكَ حَكِيمٌ عَلِيمٞ ١٢٨

129. Saa ara na Yɛ'bɛma abɔneɛfoɔ no ayɛ wɔn ho-wɔn ho nnamfoɔ (Atemmuda) ɛnam dwuma a wɔ'nsa aka no ho nti.

وَكَذَٰلِكَ نُوَلِّي بَعۡضَ ٱلظَّٰلِمِينَ بَعۡضَۢا بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ١٢٩

130. Jinnifoɔ fekuo ne adasamma, asomafoɔ amfri momu amma mohɔ a wɔ'bɛkenkan Mensɛm de kyerɛɛ mo, san bɔɔ mo kɔkɔ fa monhyiamu Da woi ho? Wɔ'bɛka sɛ: ''Yedi adanseɛ tia yɛn ara yɛn ho (sɛ nokorɛ, asomafoɔ no baae)''. Ɛyɛ wiase asetena yi na ɛdaadaa wɔn, na wɔ'bedi adanseɛ atia wɔn ho sɛ na wɔ'yɛ (Kaafirifoɔ) boniayɛfoɔ.

يَٰمَعۡشَرَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِ أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ رُسُلٞ مِّنكُمۡ يَقُصُّونَ عَلَيۡكُمۡ ءَايَٰتِي وَيُنذِرُونَكُمۡ لِقَآءَ يَوۡمِكُمۡ هَٰذَاۚ قَالُواْ شَهِدۡنَا عَلَىٰٓ أَنفُسِنَاۖ وَغَرَّتۡهُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا وَشَهِدُواْ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡ أَنَّهُمۡ كَانُواْ كَٰفِرِينَ ١٣٠

131. Ɛne sɛ, wo Wura Nyankopɔn mfa bɔne nsɛe kuro bi aberɛ a (kuro no) mu foɔ no nnnim (Nyankopɔn mmra).

ذَٰلِكَ أَن لَّمۡ يَكُن رَّبُّكَ مُهۡلِكَ ٱلۡقُرَىٰ بِظُلۡمٖ وَأَهۡلُهَا غَٰفِلُونَ ١٣١

132. Obiara wɔ gyinaberɛ anaa abaso bɔdeɛ (a yɛde bɛbɔ no) wɔ dwuma a odiiɛ ho -. Na wo Wura Nyankopɔn mmuu n'ani nguu dwuma a wɔ'die no so.

وَلِكُلّٖ دَرَجَٰتٞ مِّمَّا عَمِلُواْۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَٰفِلٍ عَمَّا يَعۡمَلُونَ ١٣٢

133. Wo Wura Nyankopɔn deɛ W'anya Neho (Onhia obiara hwee), Ahummɔborɔ ahyɛ no mma; sɛ Ɔpɛ a anka Ɔbeyi mo afri hɔ, na moakyi no Ɔde deɛ Ɔpɛ abɛhyɛ moanan mu sɛdeɛ Ɔbɔɔ mo fri amanfoɔ bi asefoɔ mu no.

وَرَبُّكَ ٱلۡغَنِيُّ ذُو ٱلرَّحۡمَةِۚ إِن يَشَأۡ يُذۡهِبۡكُمۡ وَيَسۡتَخۡلِفۡ مِنۢ بَعۡدِكُم مَّا يَشَآءُ كَمَآ أَنشَأَكُم مِّن ذُرِّيَّةِ قَوۡمٍ ءَاخَرِينَ ١٣٣

134. Nokorɛ sɛ deɛ yahyɛ mo ho bɔ no reba ampa; na monntumi nnnsi ho kwan.

إِنَّ مَا تُوعَدُونَ لَأٓتٖۖ وَمَآ أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ ١٣٤

135. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ‘’Menkorɔfoɔ, modeɛ monyɛ moadwuma sɛdeɛ moamamerɛ kyerɛ, menso mereyɛ dwuma (sɛdeɛ Nyankopɔn ahyɛ me), na mobehunu yɛn mu nea ɔbenya awieɛ pa wɔ Daakye. Nokorɛ sɛ, abɔneɛfoɔ no deɛ wɔ’nni nkonim.

قُلۡ يَٰقَوۡمِ ٱعۡمَلُواْ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمۡ إِنِّي عَامِلٞۖ فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ مَن تَكُونُ لَهُۥ عَٰقِبَةُ ٱلدَّارِۚ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ١٣٥

136. Wɔ’yi deɛ wɔn adua wɔ mfuo mu no, ne nyɛmmoa a Ɔno na Ɔbɔeɛ no mu kyɛfa bi ma Nyankopɔn ka sɛ: ‘’Woi wɔ Nyankopɔn sɛdeɛ wɔn adwen kyerɛ wɔn no, na woi nso wɔ wɔn a yɛ’de wɔn bata (Nyankopɔn) ho no’’. Deɛ ɛwɔ deɛ wɔ’de bata (Nyankopɔn) ho no nnuru Nyankopɔn hɔ; ɛna deɛ ɛwɔ Nyankopɔn no deɛ eduru deɛ wɔ’de bata (Nyankopɔn) ho no hɔ. Atɛmmuo bɔne paa na wɔ’rebuo no.

وَجَعَلُواْ لِلَّهِ مِمَّا ذَرَأَ مِنَ ٱلۡحَرۡثِ وَٱلۡأَنۡعَٰمِ نَصِيبٗا فَقَالُواْ هَٰذَا لِلَّهِ بِزَعۡمِهِمۡ وَهَٰذَا لِشُرَكَآئِنَاۖ فَمَا كَانَ لِشُرَكَآئِهِمۡ فَلَا يَصِلُ إِلَى ٱللَّهِۖ وَمَا كَانَ لِلَّهِ فَهُوَ يَصِلُ إِلَىٰ شُرَكَآئِهِمۡۗ سَآءَ مَا يَحۡكُمُونَ ١٣٦

137. Saa ara na deɛ wɔ’de abata Nyankopɔn ho no, ayɛ ama mma kunkum ayɛ abosomsomfoɔ no mu pii fɛ, sɛdeɛ wɔ’de wɔn bɛkɔ ɔsɛeɛ mu, na wɔn ama wɔn adwen ayɛ basaa wɔ wɔn som no ho. Sɛ Nyankopɔn pɛ a, anka (abosomsomfoɔ no) nnyɛ saa. Enti (Nkɔmhyɛni) gyae wɔn, ne wɔn atorɔsɛm a wɔ’die no.

وَكَذَٰلِكَ زَيَّنَ لِكَثِيرٖ مِّنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ قَتۡلَ أَوۡلَٰدِهِمۡ شُرَكَآؤُهُمۡ لِيُرۡدُوهُمۡ وَلِيَلۡبِسُواْ عَلَيۡهِمۡ دِينَهُمۡۖ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَا فَعَلُوهُۖ فَذَرۡهُمۡ وَمَا يَفۡتَرُونَ ١٣٧

138. Abosomsomfoɔ no ka sɛ: ‘’Nyɛmmoa woi ne mfudeɛ woi y’abra; obiara nni ho kwan sɛ odi bie gyesɛ obia yɛpɛ,-sɛdeɛ wɔn adwen yɛ wɔn; ne nyɛmmoa bi nso a yabra sɛ wɔn akyi (bɛyɛ adwuma), ne nyɛmmoa bi nso a yɛmmɔ Nyankopɔn din nngu wɔn soɔ (wɔ berɛ a yereku wɔn).’’ Nkontompo na wɔ’twa to Nyankopɔn soɔ. Obetua wɔn ka wɔ wɔn atorɔsɛm a wɔ’diiɛ no ho.

وَقَالُواْ هَٰذِهِۦٓ أَنۡعَٰمٞ وَحَرۡثٌ حِجۡرٞ لَّا يَطۡعَمُهَآ إِلَّا مَن نَّشَآءُ بِزَعۡمِهِمۡ وَأَنۡعَٰمٌ حُرِّمَتۡ ظُهُورُهَا وَأَنۡعَٰمٞ لَّا يَذۡكُرُونَ ٱسۡمَ ٱللَّهِ عَلَيۡهَا ٱفۡتِرَآءً عَلَيۡهِۚ سَيَجۡزِيهِم بِمَا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ١٣٨

139. Wɔ’ka sɛ: ‘’Adeɛ a ɛwɔ aboa woi anaa woi yafunu mu no deɛ, ɛyɛ yɛn mmarima nko ara dea, na yɛn mmaa no nni ho kwan (sɛ wɔ’di bie); nasɛ yɛwo no na wawu nso a, ɛno deɛ wɔn nyinaa (mmaa ne mmarima no) kyɛ. Ɔbetua wɔn (nkotompo a) wɔ’de susuu no no so ka. Nokorɛ sɛ Ɔne Nyansafoɔ, Ɔne Onimdefoɔ.

وَقَالُواْ مَا فِي بُطُونِ هَٰذِهِ ٱلۡأَنۡعَٰمِ خَالِصَةٞ لِّذُكُورِنَا وَمُحَرَّمٌ عَلَىٰٓ أَزۡوَٰجِنَاۖ وَإِن يَكُن مَّيۡتَةٗ فَهُمۡ فِيهِ شُرَكَآءُۚ سَيَجۡزِيهِمۡ وَصۡفَهُمۡۚ إِنَّهُۥ حَكِيمٌ عَلِيمٞ ١٣٩

140. Ampa sɛ wɔn a wɔ’de agyimisɛm a nimdeɛ biara nni mu kunkum wɔn mma, na wɔ’bra adeɛ a Nyankopɔn de abɔ wɔn akɔnhoma, twa nkotompo to Nyankopɔn soɔ no aberɛ agu. Ampa sɛ wɔn ayera na wɔ’nnyɛ ateneneefoɔ.

قَدۡ خَسِرَ ٱلَّذِينَ قَتَلُوٓاْ أَوۡلَٰدَهُمۡ سَفَهَۢا بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَحَرَّمُواْ مَا رَزَقَهُمُ ٱللَّهُ ٱفۡتِرَآءً عَلَى ٱللَّهِۚ قَدۡ ضَلُّواْ وَمَا كَانُواْ مُهۡتَدِينَ ١٤٠

141. Ɔno na W'ayɛ turo (anaasɛ mfuo, emmu nnoɔma no) yɛto bi pam, ebi nso yɛnto no pam; ɛna akyiresua nnua ne mfudeɛ a nedɛ gu sononko-sononko, ɛne nngo ɛne Rumaan a ɛho sesɛ, ne deɛ ɛnsɛ. Sɛ (saa nnuaba yi) so a moni, na monyi emu asɛdeɛ (zaka) no mma wɔ ɛda no a mobetwa (n'aba) no; na monhwɛ na moansɛe (no). Nokorɛ sɛ, Ɔmpɛ nsɛmɔnefoɔ no asɛm.

وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنشَأَ جَنَّٰتٖ مَّعۡرُوشَٰتٖ وَغَيۡرَ مَعۡرُوشَٰتٖ وَٱلنَّخۡلَ وَٱلزَّرۡعَ مُخۡتَلِفًا أُكُلُهُۥ وَٱلزَّيۡتُونَ وَٱلرُّمَّانَ مُتَشَٰبِهٗا وَغَيۡرَ مُتَشَٰبِهٖۚ كُلُواْ مِن ثَمَرِهِۦٓ إِذَآ أَثۡمَرَ وَءَاتُواْ حَقَّهُۥ يَوۡمَ حَصَادِهِۦۖ وَلَا تُسۡرِفُوٓاْۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُسۡرِفِينَ ١٤١

142. Nyɛmmoa no mu bi soa nneɛma, (ebinom) nso yɛ nnam. Moni deɛ Nyankopɔn de abɔ mo akɔnhoma no, na monhwɛ na moanni ɔbonsam anamɔn so. Nokorɛ sɛ, ɔyɛ motamfoɔ a ɔda adi pefee.

وَمِنَ ٱلۡأَنۡعَٰمِ حَمُولَةٗ وَفَرۡشٗاۚ كُلُواْ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ وَلَا تَتَّبِعُواْ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيۡطَٰنِۚ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ١٤٢

143. (Nyɛmmoa) nwɔtwe anini ne abedeɛ: Nwenini ne abedeɛ mmienu mmienu, ɛna mmirekyie anini ne abedeɛ mmienu mmienu. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ''(Anini) mmienu no na Nyankopɔn abra anaasɛ (abedeɛ) mmienu noa, anaasɛ (aboa no ba) no a ɔhyɛ abedeɛ mmienu no awodeɛ mu (na yabra)? Monfa nimdeɛ nka nkyerɛ me, sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a".

ثَمَٰنِيَةَ أَزۡوَٰجٖۖ مِّنَ ٱلضَّأۡنِ ٱثۡنَيۡنِ وَمِنَ ٱلۡمَعۡزِ ٱثۡنَيۡنِۗ قُلۡ ءَآلذَّكَرَيۡنِ حَرَّمَ أَمِ ٱلۡأُنثَيَيۡنِ أَمَّا ٱشۡتَمَلَتۡ عَلَيۡهِ أَرۡحَامُ ٱلۡأُنثَيَيۡنِۖ نَبِّـُٔونِي بِعِلۡمٍ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١٤٣

144. Ɛna yoma nso mmienu (onini ne ɔbedeɛ) nantwie nso mmienu (onini ne ɔbedeɛ). Ka sɛ: "Anini mmienu no na Nyankopɔn abra anaasɛ abedeɛ mmienu no, anaasɛ (aboa no ba) no a ɔhyɛ abedeɛ mmienu no awodeɛ mu no (na yabra)? Anaasɛ na mo wɔ hɔ wɔ ɛberɛ a Nyankopɔn hyɛɛ saa mmra no? Enti (onipa) bɔneni bɛn na ɔkyɛn obi a otwa torɔ to Nyankopɔn so sɛdeɛ ɔde bɛyera nnipa wɔ aberɛ a nimdeɛ biara nni mu? Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn deɛ ɔntene nnipa bɔnefoɔ no (a wɔn ayɛ wɔn adwen sɛ wɔn deɛ bɔne ara na wɔ'bɛdie no).

وَمِنَ ٱلۡإِبِلِ ٱثۡنَيۡنِ وَمِنَ ٱلۡبَقَرِ ٱثۡنَيۡنِۗ قُلۡ ءَآلذَّكَرَيۡنِ حَرَّمَ أَمِ ٱلۡأُنثَيَيۡنِ أَمَّا ٱشۡتَمَلَتۡ عَلَيۡهِ أَرۡحَامُ ٱلۡأُنثَيَيۡنِۖ أَمۡ كُنتُمۡ شُهَدَآءَ إِذۡ وَصَّىٰكُمُ ٱللَّهُ بِهَٰذَاۚ فَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا لِّيُضِلَّ ٱلنَّاسَ بِغَيۡرِ عِلۡمٍۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٤٤

145. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ''Adiyisɛm a yasiane ama me no mu deɛ, mennya adeɛ a yabra wɔ aduane a obi bedie ho, gyesɛ aboa funu anaa mogya a yahwie anaa prako-nam, efrisɛ ɛyɛ fii, anaa ɛnam fii a yakum ama (adeɛ bi) a ɛnyɛ Nyankopɔn. Nanso obi a ahokyerɛ nti, na ɛnyɛ anidaaho, anaa asoɔden (na ɛbɛma no akɔdi saa nnam a yabra yi no), nokorɛ sɛ wo Wura Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

قُل لَّآ أَجِدُ فِي مَآ أُوحِيَ إِلَيَّ مُحَرَّمًا عَلَىٰ طَاعِمٖ يَطۡعَمُهُۥٓ إِلَّآ أَن يَكُونَ مَيۡتَةً أَوۡ دَمٗا مَّسۡفُوحًا أَوۡ لَحۡمَ خِنزِيرٖ فَإِنَّهُۥ رِجۡسٌ أَوۡ فِسۡقًا أُهِلَّ لِغَيۡرِ ٱللَّهِ بِهِۦۚ فَمَنِ ٱضۡطُرَّ غَيۡرَ بَاغٖ وَلَا عَادٖ فَإِنَّ رَبَّكَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٤٥

146. Wɔn a wɔ’yɛ Yudafoɔ no, yɛbraa wɔn (aboa biara a) ɔwɔ tɔte a emu mpaeɛ, ɛna nantwie ne nnwan mu nso yɛbraa wɔn (saa mmoa no) mmienu sradeɛ, gyesɛ deɛ ɛwɔ wɔn mmienu akyi ne deɛ ɛwɔ wɔn nsono mu anaa deɛ ɛne nnompe no adi afra. Saa ara na Y’etuaa wɔn asoɔden no so ka. Na ampa sɛ, Yɛn na Yɛ’ka nokorɛ.

وَعَلَى ٱلَّذِينَ هَادُوا۟ حَرَّمْنَا كُلَّ ذِى ظُفُرٍ ۖ وَمِنَ ٱلْبَقَرِ وَٱلْغَنَمِ حَرَّمْنَا عَلَيْهِمْ شُحُومَهُمَآ إِلَّا مَا حَمَلَتْ ظُهُورُهُمَآ أَوِ ٱلْحَوَايَآ أَوْ مَا ٱخْتَلَطَ بِعَظْمٍ ۚ ذَٰلِكَ جَزَيْنَٰهُم بِبَغْيِهِمْ ۖ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ١٤٦

147. Sɛ wɔ’bu wo ɔtorofoɔ a, ɛneɛ ka sɛ: “Mmɔborɔhunu a mo Wura Nyankopɔn wɔ no so paa, na Na’bufuhyeɛ nnsan n’akyi mfri nnipa bɔnefoɔ no so”.

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقُل رَّبُّكُمْ ذُو رَحْمَةٍ وَٰسِعَةٍ وَلَا يُرَدُّ بَأْسُهُۥ عَنِ ٱلْقَوْمِ ٱلْمُجْرِمِينَ ١٤٧

148. Wɔn a wɔ’de (biribi) abata Nyankopɔn ho no bɛka sɛ ‘’Sɛ ɛyɛ Nyankopɔn pɛ (sɛ yɛnnfa biribi mmata ne ho) a anka yɛn, anaasɛ y’agyanom anfa (biribi) ammata Ne ho, na (sɛ ɛyɛ Nepɛ nso a) anka yammra biribiara. Saa ara na wɔn a wɔ’dii wɔn anim kan no twaa nkontompo kɔpem sɛ wɔ’kaa Y’asotwee no hwɛeɛ. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ‘’Mowɔ (nsɛm a mokeka no) ho nimdeɛ (anaa nyinasoɔ) bi a monyi ma yɛn. Deɛ moadwen kyerɛ mo na modi akyire na deɛ moyɛ nso yɛ nkotompo.

سَيَقُولُ ٱلَّذِينَ أَشْرَكُوا۟ لَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَآ أَشْرَكْنَا وَلَآ ءَابَآؤُنَا وَلَا حَرَّمْنَا مِن شَىْءٍ ۚ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ حَتَّىٰ ذَاقُوا۟ بَأْسَنَا ۗ قُلْ هَلْ عِندَكُم مِّنْ عِلْمٍ فَتُخْرِجُوهُ لَنَآ ۖ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَإِنْ أَنتُمْ إِلَّا تَخْرُصُونَ ١٤٨

149. Ka sɛ: ‘’Nyankopɔn na nyinasoɔ pefee a ɛkɔ aso mu no wɔ no. Sɛ Ɔpɛ a anka ɔbɛkyerɛ mo nyinaa kwan (tenenee no).

قُلْ فَلِلَّهِ ٱلْحُجَّةُ ٱلْبَٰلِغَةُ ۖ فَلَوْ شَآءَ لَهَدَىٰكُمْ أَجْمَعِينَ ١٤٩

150. Ka sɛ: ‘’Monfa moadansefoɔ a wɔ’di adanseɛ sɛ: “Nokorɛ sɛ Nyankopɔn abra woi no mmra”. Sɛ wɔ’di adanseɛ no a hwɛ na woanka ho ne wɔn anni adanseɛ no; na hwɛ na woani wɔn a wɔ’po Yɛ’nsɛm no ne wɔn a wɔ’nnye Daakye no nnie no na wɔ’de biribi toto wɔn Wura Nyankopɔn ho no apɛdeɛ akyi.

قُلْ هَلُمَّ شُهَدَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ يَشْهَدُونَ أَنَّ ٱللَّهَ حَرَّمَ هَٰذَا ۖ فَإِن شَهِدُوا۟ فَلَا تَشْهَدْ مَعَهُمْ ۚ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ وَهُم بِرَبِّهِمْ يَعْدِلُونَ ١٥٠

151. Ka sɛ: ‘’Momra na menkenkan deɛ mo Wura Nyankopɔn abra mo no nkyerɛ mo: ‘’Monnfa biribiara mmata Neho, na monyɛ papa anaa ayɛmyɛ ma awofoɔ, na mo’nnfa ohia nkunkum mo mma; Yɛn na Yɛ’bɔ mo ne wɔn (nyinaa) akɔnhoma, monhwɛ na moammɛn ahohwi bra (adwamammɔ) deɛ ɛda dwa ne deɛ asuma, na monhwɛ na moankum nipa a Nyankopɔn ayɛ no kronkron anaa W’abra

قُلْ تَعَالَوْا۟ أَتْلُ مَا حَرَّمَ رَبُّكُمْ عَلَيْكُمْ ۖ أَلَّا تُشْرِكُوا۟ بِهِۦ شَيْـًٔا ۖ وَبِٱلْوَٰلِدَيْنِ إِحْسَٰنًا ۖ وَلَا تَقْتُلُوٓا۟ أَوْلَٰدَكُم مِّنْ إِمْلَٰقٍ ۖ نَّحْنُ نَرْزُقُكُمْ وَإِيَّاهُمْ ۖ وَلَا تَقْرَبُوا۟ ٱلْفَوَٰحِشَ مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَمَا بَطَنَ ۖ وَلَا تَقْتُلُوا۟ ٱلنَّفْسَ ٱلَّتِى

(nekum), gyesɛ ne kwan so. Woi ho na Ɔrehyɛ mo, sɛdeɛ mobɛte aseɛ.

حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلۡحَقِّۚ ذَٰلِكُمۡ وَصَّىٰكُم بِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ١٥١

152. Monhwɛ na moamɛn awisiaa agyapadeɛ, gyesɛ kwan pa so, kɔpem sɛ ɔbeduru ne mpanin berɛ mu. Na moma deɛ mohyɛ ne deɛ mosusuo no nyɛ pɛpɛɛpɛ. Yɛ’mfa adesoa nsoa onipa, gyesɛ deɛ na’hoɔden betumi. Sɛ mokasa (anaasɛ mobu atɛn, anaa modi asɛm bi ho adanseɛ) a monka nokorɛ, sɛ (asɛm no) fa obusuani ho mpo a; na moni Nyankopɔn Apam so. Woi ho na Ɔrehyɛ mo, sɛdeɛ mode betu moho foɔ.

وَلَا تَقۡرَبُواْ مَالَ ٱلۡيَتِيمِ إِلَّا بِٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُ حَتَّىٰ يَبۡلُغَ أَشُدَّهُۥۚ وَأَوۡفُواْ ٱلۡكَيۡلَ وَٱلۡمِيزَانَ بِٱلۡقِسۡطِۖ لَا نُكَلِّفُ نَفۡسًا إِلَّا وُسۡعَهَاۖ وَإِذَا قُلۡتُمۡ فَٱعۡدِلُواْ وَلَوۡ كَانَ ذَا قُرۡبَىٰۖ وَبِعَهۡدِ ٱللَّهِ أَوۡفُواْۚ ذَٰلِكُمۡ وَصَّىٰكُم بِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تَذَكَّرُونَ ١٥٢

153. Nokorɛ sɛ, woi ne Me kwan tenenee no, enti monfa so, na monhwɛ na moankodi akwan (foforɔ) bi akyi, efrisɛ ɛbɛma mo ne Ne kwan tenenee no ntɛm apaepae. Woi ho na Ɔrehyɛ mo, sɛdeɛ mo bɛsuro Nyame ayɛ ahwɛyie.

وَأَنَّ هَٰذَا صِرَٰطِي مُسۡتَقِيمٗا فَٱتَّبِعُوهُۖ وَلَا تَتَّبِعُواْ ٱلسُّبُلَ فَتَفَرَّقَ بِكُمۡ عَن سَبِيلِهِۦۚ ذَٰلِكُمۡ وَصَّىٰكُم بِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُونَ ١٥٣

154. Afei Yɛ’de Nwoma no maa Mose de (Y’adom ne Yɛn nhyira) wiee obiara a ɔbɛyɛ papa no so, kyerɛkyerɛɛ biribiara mu pefee, na ɛyɛ kwankyerɛ ne ahummɔborɔ sɛdeɛ wɔ’bɛgye (wɔ’ne) wɔn Wura Nyankopɔn nhyiamu (Da) no adie.

ثُمَّ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ تَمَامًا عَلَى ٱلَّذِيٓ أَحۡسَنَ وَتَفۡصِيلٗا لِّكُلِّ شَيۡءٖ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٗ لَّعَلَّهُم بِلِقَآءِ رَبِّهِمۡ يُؤۡمِنُونَ ١٥٤

155. Saa Nwoma yi nso Yɛ’de nhyira na asiane, enti moni akyire na monsuro Nyankopɔn nyɛ ahwɛyie sɛdeɛ yɛbehu mo mmɔbɔ.

وَهَٰذَا كِتَٰبٌ أَنزَلۡنَٰهُ مُبَارَكٞ فَٱتَّبِعُوهُ وَٱتَّقُواْ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ١٥٥

156. Sɛdeɛ (Daakye) monkɔka sɛ: ‘’Nwoma no deɛ yesiane maa (nnipa) akuo mmienu bi (Yudafoɔ ne Kristofoɔ) a wɔ’dii y’anim kan no, na yɛ’deɛ yennim deɛ wɔ’suaeɛ no ho hwee.

أَن تَقُولُوٓاْ إِنَّمَآ أُنزِلَ ٱلۡكِتَٰبُ عَلَىٰ طَآئِفَتَيۡنِ مِن قَبۡلِنَا وَإِن كُنَّا عَن دِرَاسَتِهِمۡ لَغَٰفِلِينَ ١٥٦

157. Anaa moankɔka sɛ: ‘’Sɛ yesianee Nwoma no maa yɛn a anka yɛ’betene akyɛn wɔn’’. Ampa sɛ nyinasoɔ pefee ne kwankyerɛ ne ahummɔborɔ fri mo Wura Nyankopɔn hɔ aba mo hɔ. Onipa bɔnefoɔ bɛn na ɔkyɛn obia ɔpo Nyankopɔn Nsɛm no na ɔdane neho fri ho? Yɛ’de akatua bɔne betua wɔn a wɔ’dane wɔn ho fri Yɛn nsɛm no ho no ka, ɛnam dane a wɔ’danee wɔn ho (frii ho) no nti.

أَوۡ تَقُولُواْ لَوۡ أَنَّآ أُنزِلَ عَلَيۡنَا ٱلۡكِتَٰبُ لَكُنَّآ أَهۡدَىٰ مِنۡهُمۡۚ فَقَدۡ جَآءَكُم بَيِّنَةٞ مِّن رَّبِّكُمۡ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٞۚ فَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّن كَذَّبَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَصَدَفَ عَنۡهَاۗ سَنَجۡزِي ٱلَّذِينَ يَصۡدِفُونَ عَنۡ ءَايَٰتِنَا سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ بِمَا كَانُواْ يَصۡدِفُونَ ١٥٧

158. Enti wɔ’retwɛn akosi sɛ Soro abɔfoɔ bɛba wɔn hɔ, anaasɛ wo Wura Nyankopɔn bɛba, anaa wo Wura Nyankopɔn (atemmuo no ho) nsɛnkyerɛnee bi bɛba? Ɛda a wo Wura Nyankopɔn (Atemmuo no ho) nsɛnkyerɛnee no mu bi bɛba no, ɔkra biara a onii kan nye nniiɛ anaa onyaa mfasoɔ bi (dada) wɔ negyidie no mu no, ne gyidie ho mma mfasoɔ. Ka sɛ: ‘’Montwɛn, na yɛnso yɛretwɛn “

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّآ أَن تَأۡتِيَهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ
أَوۡ يَأۡتِيَ رَبُّكَ أَوۡ يَأۡتِيَ بَعۡضُ ءَايَٰتِ
رَبِّكَۗ يَوۡمَ يَأۡتِي بَعۡضُ ءَايَٰتِ رَبِّكَ لَا
يَنفَعُ نَفۡسًا إِيمَٰنُهَا لَمۡ تَكُنۡ ءَامَنَتۡ
مِن قَبۡلُ أَوۡ كَسَبَتۡ فِيٓ إِيمَٰنِهَا خَيۡرٗاۗ
قُلِ ٱنتَظِرُوٓاْ إِنَّا مُنتَظِرُونَ ١٥٨

159. Wɔn a wɔ’paepae wɔn Nyamesom mu na wɔ’gu akuo-akuo no, nokorɛ sɛ (Nkɔmhyɛni) wonka wɔn ho. Wɔn asɛm wɔ Nyankopɔn hɔ, na Ɔbɛbɔ wɔn dwuma a na wɔ’die no ho amaneɛ.

إِنَّ ٱلَّذِينَ فَرَّقُواْ دِينَهُمۡ وَكَانُواْ شِيَعٗا
لَّسۡتَ مِنۡهُمۡ فِي شَيۡءٍۚ إِنَّمَآ أَمۡرُهُمۡ إِلَى
ٱللَّهِ ثُمَّ يُنَبِّئُهُم بِمَا كَانُواْ يَفۡعَلُونَ ١٥٩

160. Obi a ɔde adepa bi bɛba no, ɔwɔ nesɛso so nhyira mperɛ du; ɛna obi nso a ɔde bɔne bi bɛba no, bɔne no sɛsɛ so akatua pɛpɛɛpɛ na yɛde betua no ka na yensisi wɔn.

مَن جَآءَ بِٱلۡحَسَنَةِ فَلَهُۥ عَشۡرُ أَمۡثَالِهَاۖ
وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَلَا يُجۡزَىٰٓ إِلَّا
مِثۡلَهَا وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ١٦٠

161. (Nkɔmyɛni), ka sɛ: ‘’Medeɛ me Wura Nyankopɔn atene me afa kwan tenenee no so (de ama) nokorɛ som (no a ɛyɛ) Abraham teneneeni no kwan no, na na (Abraham) nka abosomsomfoɔ no ho”.

قُلۡ إِنَّنِي هَدَىٰنِي رَبِّيٓ إِلَىٰ صِرَٰطٖ
مُّسۡتَقِيمٖ دِينٗا قِيَمٗا مِّلَّةَ إِبۡرَٰهِيمَ حَنِيفٗاۚ
وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٦١

162. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Nokorɛ sɛ me Sala anaa me Nyamefrɛ, ne m’afɔrebɔ, ne menkwa ne me wuo (nyinaa) wɔ Abɔdeɛ nyinaa Wura Nyankopɔn.

قُلۡ إِنَّ صَلَاتِي وَنُسُكِي وَمَحۡيَايَ
وَمَمَاتِي لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦٢

163. “Onni ɔhokafoɔ biara, woi ho na y’ahyɛ me sɛ menyɛ Muslimifoɔ no mu nipa a odi kan.

لَا شَرِيكَ لَهُۥۖ وَبِذَٰلِكَ أُمِرۡتُ وَأَنَا۠ أَوَّلُ
ٱلۡمُسۡلِمِينَ ١٦٣

164. Ka sɛ: ‘’Menfri Nyankopɔn akyi mfa obi foforɔ nyɛ awurade aberɛ a Ɔno na Ɔyɛ biribiara Wura?” Ɔkra bi nya (bɔne) bi a, ɔno ara na etia no; na obia ɔso adesoa nnsoa obi foforɔ adesoa. Mo Wura Nyankopɔn hɔ na ɛyɛ monkyi, na deɛ moante moho ase wɔ ho no Ɔbɛbɔ mo ho amaneɛ.

قُلۡ أَغَيۡرَ ٱللَّهِ أَبۡغِي رَبّٗا وَهُوَ رَبُّ كُلِّ
شَيۡءٖۚ وَلَا تَكۡسِبُ كُلُّ نَفۡسٍ إِلَّا
عَلَيۡهَاۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٞ وِزۡرَ أُخۡرَىٰۚ ثُمَّ
إِلَىٰ رَبِّكُم مَّرۡجِعُكُمۡ فَيُنَبِّئُكُم
بِمَا كُنتُمۡ فِيهِ تَخۡتَلِفُونَ ١٦٤

165. Ɔno na W’ayɛ mo ananmusifoɔ wɔ asaase no so, ɛna W’apagya mo mu binom akyɛn ebinom wɔ gyinaberɛ mu sɛdeɛ adeɛ a Ɔde ama mo no Ɔde bɛsɔ mo ahwɛ. Nokorɛ sɛ wo Wura Nyanko-pɔn ho yɛ hare wɔ asotwee ho, na nokorɛ nso sɛ ampa, Ɔne Bɔnefakyɛ Hene na Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

وَهُوَ ٱلَّذِي جَعَلَكُمۡ خَلَٰٓئِفَ ٱلۡأَرۡضِ
وَرَفَعَ بَعۡضَكُمۡ فَوۡقَ بَعۡضٖ دَرَجَٰتٖ
لِّيَبۡلُوَكُمۡ فِي مَآ ءَاتَىٰكُمۡۗ إِنَّ رَبَّكَ سَرِيعُ
ٱلۡعِقَابِ وَإِنَّهُۥ لَغَفُورٞ رَّحِيمُۢ ١٦٥

# 7. Al - A’araf

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Alif - Laam - Miim - Soaad.

الٓمٓصٓ ١

2. (Nkɔmhyɛni, wei yɛ) Nwoma a yɛasane ama woɔ, enti ɛmma w’akoma nha wo wɔ ho; sɛdeɛ wode bɛbɔ kɔkɔ, na ayɛ afutusɛm anaa nkaekaeɛ ama agyidiefoɔ no.

كِتَٰبٌ أُنزِلَ إِلَيۡكَ فَلَا يَكُن فِي صَدۡرِكَ حَرَجٞ مِّنۡهُ لِتُنذِرَ بِهِۦ وَذِكۡرَىٰ لِلۡمُؤۡمِنِينَ ٢

3. Monni deɛ yɛasiane afiri mo Wura Nyankopɔn hɔ aberɛ mo no akyi, na monhwɛ na moamfiri N’akyi ankodi akyitaafoɔ biara akyi, (nanso nnipa, anaa asɛm no mu) kakraa bi na mokaeɛ.

ٱتَّبِعُواْ مَآ أُنزِلَ إِلَيۡكُم مِّن رَّبِّكُمۡ وَلَا تَتَّبِعُواْ مِن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءَۗ قَلِيلٗا مَّا تَذَكَّرُونَ ٣

4. Nkuro dodoɔ sɛn na (ɛnam bɔne nti) Yɛasɛe no? Yɛn asotwee baa so anadwo, anaasɛ awigyina berɛ a na wɔadeda regye wɔn ahome.

وَكَم مِّن قَرۡيَةٍ أَهۡلَكۡنَٰهَا فَجَآءَهَا بَأۡسُنَا بَيَٰتًا أَوۡ هُمۡ قَآئِلُونَ ٤

5. Ɛberɛ a Yɛn asotwee baa wɔn soɔ no, esuu a wɔsuiɛ nesɛ: “Nokorɛ sɛ yɛyɛ abɔnefoɔ.“

فَمَا كَانَ دَعۡوَىٰهُمۡ إِذۡ جَآءَهُم بَأۡسُنَآ إِلَّآ أَن قَالُوٓاْ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٥

6. Nokorɛ sɛ, Yɛbɛbisa wɔn a Yɛsomaa (asomafoɔ) kɔɔ wɔn hɔ no asɛm, na Yɛbɛbisa asomafoɔ no nso asɛm.

فَلَنَسۡـَٔلَنَّ ٱلَّذِينَ أُرۡسِلَ إِلَيۡهِمۡ وَلَنَسۡـَٔلَنَّ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٦

7. Yɛde nimdeɛ bɛkenkan (wɔn ho nsɛm) akyerɛ wɔn na Yɛnfirii (wɔn ho) da.

فَلَنَقُصَّنَّ عَلَيۡهِم بِعِلۡمٖۖ وَمَا كُنَّا غَآئِبِينَ ٧

8. Saa Da no nsania no bɛyɛ nokorɛ (nsania); enti obi a ne kari boɔ mu bɛyɛ du (wɔ papa yɛ mu wɔ) nsania no soɔ no, saa nkorɔfoɔ no ne nkonimdifoɔ no.

وَٱلۡوَزۡنُ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡحَقُّۚ فَمَن ثَقُلَتۡ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٨

9. Na wɔn a wɔn kariboɔ mu bɛyɛ hare (wɔ papa yɛ mu wɔ nsania no soɔ) no, wei nom na wɔn kraa aberɛ aguo, efrisɛ wɔyɛɛ Yɛn Nsɛm no ho bɔne.

وَمَنۡ خَفَّتۡ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُم بِمَا كَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يَظۡلِمُونَ ٩

10. Ampa sɛ, Yɛde mo tenaa asaase no so, ɛna Yɛyɛɛ akɔnhoma bɔdeɛ wɔ so maa mo, (nanso) ayɛyie ketewa bi na moyie.

وَلَقَدۡ مَكَّنَّٰكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَجَعَلۡنَا لَكُمۡ فِيهَا مَعَٰيِشَۗ قَلِيلٗا مَّا تَشۡكُرُونَ ١٠

11. Ampa sɛ, Yɛbɔɔ mo, ɛna Yɛde mo too mfonini mu, ɛna Yɛka kyerɛɛ Soro abɔfoɔ no sɛ: “Monyɛ (Sujud) monfa moanim mmutu fɔm mma Adam. Wɔn (nyinaa) yɛɛ Sujud no,

وَلَقَدۡ خَلَقۡنَٰكُمۡ ثُمَّ صَوَّرۡنَٰكُمۡ ثُمَّ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ

| | |
|---|---|
| gyesɛ Iblis (anaasɛ ɔbonsam), wanka wɔn a wɔde wɔn anim butuu fɔm no ho. | فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ لَمۡ يَكُن مِّنَ ٱلسَّٰجِدِينَ ١١ |
| 12. Nyankopɔn kaa sɛ: "Ɛdeɛn na asi wo kwan a wamfa w'anim ammutu fɔm wɔ aberɛ a Mahyɛ woɔ?" Ɔkaa sɛ: "Mekyɛn no; Wo bɔɔ me firii gyem, ɛna Wo bɔɔ ɔno nso firii nɛteɛ mu". | قَالَ مَا مَنَعَكَ أَلَّا تَسۡجُدَ إِذۡ أَمَرۡتُكَۖ قَالَ أَنَا۠ خَيۡرٞ مِّنۡهُ خَلَقۡتَنِي مِن نَّارٖ وَخَلَقۡتَهُۥ مِن طِينٖ ١٢ |
| 13. Nyankopɔn kaa sɛ: "Ɛneɛ sane firi ha kɔ, ɛnyɛ mma wo sɛ wobɛyɛ ahomasoɔ wɔ ha; enti firi ha kɔ, nokorɛ sɛ woka wɔn a yɛabrɛ wɔn ase agu wɔn anim aseɛ no ho". | قَالَ فَٱهۡبِطۡ مِنۡهَا فَمَا يَكُونُ لَكَ أَن تَتَكَبَّرَ فِيهَا فَٱخۡرُجۡ إِنَّكَ مِنَ ٱلصَّٰغِرِينَ ١٣ |
| 14. (Iblis anaasɛ ɔbonsam) kaa sɛ: "Mame berɛ kɔpem Da a wɔn bɛwu asɔreɛ". | قَالَ أَنظِرۡنِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ١٤ |
| 15. Nyankopɔn kaa sɛ: "Woka wɔn a yɛama wɔn berɛ no ho ". | قَالَ إِنَّكَ مِنَ ٱلۡمُنظَرِينَ ١٥ |
| 16. Iblis kaa sɛ: "Sɛdeɛ Wabu me ɔyerafoɔ (anaa ɔbɔneɛfoɔ) nti no, mɛtena ase (atwɛn) wɔn wɔ Wo kwan tenenee no mu ". | قَالَ فَبِمَآ أَغۡوَيۡتَنِي لَأَقۡعُدَنَّ لَهُمۡ صِرَٰطَكَ ٱلۡمُسۡتَقِيمَ ١٦ |
| 17. "Afei mɛfiri wɔn anim ne wɔn akyi ne wɔn nifa so ne wɔn benkum so aba wɔn so, na wonnya wɔn mu pii a wɔbɛyi (Wo) ayɛ. | ثُمَّ لَأٓتِيَنَّهُم مِّنۢ بَيۡنِ أَيۡدِيهِمۡ وَمِنۡ خَلۡفِهِمۡ وَعَنۡ أَيۡمَٰنِهِمۡ وَعَن شَمَآئِلِهِمۡۖ وَلَا تَجِدُ أَكۡثَرَهُمۡ شَٰكِرِينَ ١٧ |
| 18. Nyankopɔn kaa sɛ: "Firi hɔ kɔ wɔ animguaseɛ mu, yɛayi wo adi. Nokorɛ sɛ, wɔn mu biara a ɔbɛdi w'akyi no, Mede mo nyinaa bɛhyɛ Ogya no mu ma. | قَالَ ٱخۡرُجۡ مِنۡهَا مَذۡءُومٗا مَّدۡحُورٗاۖ لَّمَن تَبِعَكَ مِنۡهُمۡ لَأَمۡلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكُمۡ أَجۡمَعِينَ ١٨ |
| 19. Adam, wo ne woyere montena Turo no mu, na monnidi nkɔpem faako a mopɛ (biara), na monhwɛ na moammɛn saa dua yi na moankɔka abɔneɛfoɔ no ho. | وَيَٰٓـَٔادَمُ ٱسۡكُنۡ أَنتَ وَزَوۡجُكَ ٱلۡجَنَّةَ فَكُلَا مِنۡ حَيۡثُ شِئۡتُمَا وَلَا تَقۡرَبَا هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٩ |
| 20. Nanso ɔbonsam daadaa wɔn sɛdeɛ ɔbɛyi wɔn adagya a yɛde asuma wɔn no adi akyerɛ wɔn, na ɔkaa sɛ: "Ɛnyɛ biribiara ho nti na mo Wura Nyankopɔn abra mo saa dua yi, na mmom sɛ anyɛ a na moakɔyɛ Soro abɔfoɔ anaa moakɔyɛ wɔn a wɔte nkwa mu afe bɔɔ no mu bi". | فَوَسۡوَسَ لَهُمَا ٱلشَّيۡطَٰنُ لِيُبۡدِيَ لَهُمَا مَا وُۥرِيَ عَنۡهُمَا مِن سَوۡءَٰتِهِمَا وَقَالَ مَا نَهَىٰكُمَا رَبُّكُمَا عَنۡ هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةِ إِلَّآ أَن تَكُونَا مَلَكَيۡنِ أَوۡ تَكُونَا مِنَ ٱلۡخَٰلِدِينَ ٢٠ |
| 21. Odii nse kyerɛɛ wɔn sɛ: "Nokorɛ sɛ, meyɛ ofutufo pa paa ma mo mmienu." | وَقَاسَمَهُمَآ إِنِّي لَكُمَا لَمِنَ ٱلنَّٰصِحِينَ ٢١ |

22. Enti ɔde naadaa maa wɔn hwee ase. Ɛberɛ a wɔkaa dua no (aba no bi) hwɛɛɛ no, wɔn adagya daa adi kyerɛɛ wɔn, na wɔhyɛɛ aseɛ kekaa Turo no mu nhahan no bi bobɔɔ mu katakataa wɔn ho so. Wɔn Wura Nyankopɔn frɛɛ wɔn sɛ: "Mammra mo saa dua no, ɛna Meka kyerɛɛ mo sɛ ɔbonsam yɛ mo tamfo pefee?"

فَدَلَّىٰهُمَا بِغُرُورٖۚ فَلَمَّا ذَاقَا ٱلشَّجَرَةَ بَدَتۡ
لَهُمَا سَوۡءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخۡصِفَانِ
عَلَيۡهِمَا مِن وَرَقِ ٱلۡجَنَّةِۖ وَنَادَىٰهُمَا
رَبُّهُمَآ أَلَمۡ أَنۡهَكُمَا عَن تِلۡكُمَا ٱلشَّجَرَةِ
وَأَقُل لَّكُمَآ إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ لَكُمَا عَدُوّٞ
مُّبِينٞ ٢٢

23. Wɔkaa sɛ: "Yɛn wura Nyankopɔn, Yɛayɛ bɔne atia yɛn kraa, na sɛ Wamfa yɛn bɔne ankyɛ yɛn na Wanhu yɛn mmɔbɔ a, nokorɛ sɛ yɛbɛka brɛguofoɔ no ho ".

قَالَا رَبَّنَا ظَلَمۡنَآ أَنفُسَنَا وَإِن لَّمۡ تَغۡفِرۡ
لَنَا وَتَرۡحَمۡنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ
ٱلۡخَٰسِرِينَ ٢٣

24. Nyankopɔn kaa sɛ: "Monsiane (nkɔ asaase so), moyɛ moho moho atamfo. Mowɔ asetena ne akɔnhoma wɔ asaase no so kɔpem ɛberɛ bi (a yɛde ama mo no) awieɛɛ "

قَالَ ٱهۡبِطُواْ بَعۡضُكُمۡ لِبَعۡضٍ عَدُوّٞۖ
وَلَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُسۡتَقَرّٞ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ
حِينٖ ٢٤

25. Nyankopɔn kaa sɛ: "Emu na mobɛtena (wɔ monkwa nna mu) na emu na mobɛwuo na emu na mobɛpue afire (wɔ Wusɔreɛ Da no).

قَالَ فِيهَا تَحۡيَوۡنَ وَفِيهَا تَمُوتُونَ وَمِنۡهَا
تُخۡرَجُونَ ٢٥

26. Adasamma, nokorɛ sɛ Yɛasiane ntoma a ɛkata moadagya soɔ ama mo, ɛne ahosiesie deɛ, ɛna Nyamesuro ntoma nso, ɛno na ɛyɛ. Wei ka Nyankopɔn nsɛnkyerɛnee no ho, sɛdeɛ wɔbɛfa adwen.

يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ قَدۡ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكُمۡ لِبَاسٗا
يُوَٰرِي سَوۡءَٰتِكُمۡ وَرِيشٗاۖ وَلِبَاسُ
ٱلتَّقۡوَىٰ ذَٰلِكَ خَيۡرٞۚ ذَٰلِكَ مِنۡ ءَايَٰتِ
ٱللَّهِ لَعَلَّهُمۡ يَذَّكَّرُونَ ٢٦

27. Adasamma, monhwɛ na moamma ɔbonsam annaadaa mo, sɛdeɛ otuu mo awofoɔ firii Turo no mu no, na ɔpaa wɔn ho ntoma sɛdeɛ ɔde wɔn adagya bɛkyerɛ wɔn no. Nokorɛ sɛ, ɔne n'abusuafoɔ no hu mo wɔ baabi a monnhu wɔn. Nokorɛ sɛ, Yɛayɛ abosamfoɔ no akyitaafoɔ ama wɔn a wɔnnye nnie no.

يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ لَا يَفۡتِنَنَّكُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ
كَمَآ أَخۡرَجَ أَبَوَيۡكُم مِّنَ ٱلۡجَنَّةِ
يَنزِعُ عَنۡهُمَا لِبَاسَهُمَا لِيُرِيَهُمَا
سَوۡءَٰتِهِمَآۚ إِنَّهُۥ يَرَىٰكُمۡ هُوَ وَقَبِيلُهُۥ
مِنۡ حَيۡثُ لَا تَرَوۡنَهُمۡۗ إِنَّا جَعَلۡنَا
ٱلشَّيَٰطِينَ أَوۡلِيَآءَ لِلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ ٢٧

28. Sɛ wɔbu ahohwi bra bi a, wɔse: Yɛbɛtoo Y'agyanom wɔ so (sɛ wɔreyɛ), na Nyankopɔn na Ɔde ahyɛ yɛn (sɛ yɛnyɛ). Ka sɛ: "Nyankopɔn nnhyɛ (onipa) mma no mmɔ ahohwi bra; anaasɛ moka deɛ monnim deto Nyankopɔn so?

وَإِذَا فَعَلُواْ فَٰحِشَةٗ قَالُواْ وَجَدۡنَا عَلَيۡهَآ
ءَابَآءَنَا وَٱللَّهُ أَمَرَنَا بِهَاۗ قُلۡ إِنَّ ٱللَّهَ لَا
يَأۡمُرُ بِٱلۡفَحۡشَآءِۖ أَتَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ
مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٢٨

29. Ka sɛ: "Deɛ me Wura Nyankopɔn hyɛ (onipa) wɔ ho ne sɛ ɔbɛdi nokorɛ, ɛna afei mode moanim bɛkyerɛ Ɔno (nko ara) wɔ Nyamefrɛ berɛ biara, na afei mobɛsu afrɛ no wɔ nokorɛdie mu, de ɔsom ama no. Sɛdeɛ Osi hyɛɛ mo ase (kane no, saa ara na) mobɛsan aba (nkwa mu bio).

قُلۡ أَمَرَ رَبِّي بِٱلۡقِسۡطِۖ وَأَقِيمُواْ
وُجُوهَكُمۡ عِندَ كُلِّ مَسۡجِدٖ وَٱدۡعُوهُ
مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَۚ كَمَا بَدَأَكُمۡ
تَعُودُونَ ٢٩

30. Wakyerɛ fekuo bi tenenee, ɛna fekuo bi nso ɔyera no na ɛfata wɔn, efirisɛ wɔafiri Nyankopɔn akyi afa abonsamfoɔ de wɔn ayɛ akyitaafoɔ, na wɔdwene sɛ wɔn atene.

فَرِيقًا هَدَىٰ وَفَرِيقًا حَقَّ عَلَيۡهِمُ
ٱلضَّلَٰلَةُۚ إِنَّهُمُ ٱتَّخَذُواْ ٱلشَّيَٰطِينَ
أَوۡلِيَآءَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَيَحۡسَبُونَ أَنَّهُم
مُّهۡتَدُونَ ٣٠

31. Adam mma, monfa mo afɛɛfɛdeɛ nsiesie mo ho wɔ Nyamefrɛ bea biara mu, na monnidi na monom, na (mmom) ɛmma monsɛe (no), efirisɛ Ɔmpɛ nsɛmɔnefoɔ no asɛm.

يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ خُذُواْ زِينَتَكُمۡ عِندَ كُلِّ
مَسۡجِدٖ وَكُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ وَلَا تُسۡرِفُوٓاْۚ
إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُسۡرِفِينَ ٣١

32. (Nkɔmhyɛni) ka sɛ: "Hwan na wabra Nyankopɔn afɛɛfɛdeɛ ne akɔnhoma pa no a Wayi ama ne nkoa no? Ka sɛ: "(Saa nnepa no) wɔ wɔn a wɔagye adie no wɔ wiase asetena yi mu, (na ɛbɛwɔ agyidiefoɔ no) nko ara wɔ Owusɔreɛ Da no. Saa ara na Yɛkyerɛkyerɛ nsɛm no mu dema amanfoɔ a wɔnim.

قُلۡ مَنۡ حَرَّمَ زِينَةَ ٱللَّهِ ٱلَّتِيٓ أَخۡرَجَ
لِعِبَادِهِۦ وَٱلطَّيِّبَٰتِ مِنَ ٱلرِّزۡقِۚ قُلۡ
هِيَ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا
خَالِصَةٗ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ
ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ٣٢

33. Ka sɛ: "Deɛ me Wura Nyankopɔn abra ne ahohwisɛm, emu deɛ ɛda adie ne deɛ asuma, ɛna bɔne, ne asisie a enni ho kwan (sɛ onipa yɛ), ɛna afei mode adeɛ a Ɔnsanee ho tumi bi mmaeɛ bɛbata Nyankopɔn ho, ɛna mobɛka asɛm a monnim de ato Nyankopɔn soɔ.

قُلۡ إِنَّمَا حَرَّمَ رَبِّيَ ٱلۡفَوَٰحِشَ مَا ظَهَرَ
مِنۡهَا وَمَا بَطَنَ وَٱلۡإِثۡمَ وَٱلۡبَغۡيَ بِغَيۡرِ
ٱلۡحَقِّ وَأَن تُشۡرِكُواْ بِٱللَّهِ مَا لَمۡ يُنَزِّلۡ
بِهِۦ سُلۡطَٰنٗا وَأَن تَقُولُواْ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا
تَعۡلَمُونَ ٣٣

34. Nnipa kuo biara wɔ ɛberɛ (a yɛahyehyɛ ama wɔn sɛ wɔde firi wiase); enti sɛ wɔn berɛ no so a, wɔnka akyi dɔnhwere baako koraa, na wɔnkɔ animu nso (dɔnhwere baako).

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ أَجَلٞۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمۡ لَا
يَسۡتَأۡخِرُونَ سَاعَةٗ وَلَا يَسۡتَقۡدِمُونَ ٣٤

35. Adasamma, sɛ asomafoɔ a wɔfiri mo mu ba mo hɔ bɛkenkan Mensɛm kyerɛ mo a, obi a ɔbɛgye adie na wayɛ ntotoeɛ pa no, ehuu mmɔ wɔn na wɔn werɛ nso nho.

يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ إِمَّا يَأۡتِيَنَّكُمۡ رُسُلٞ مِّنكُمۡ
يَقُصُّونَ عَلَيۡكُمۡ ءَايَٰتِي فَمَنِ ٱتَّقَىٰ
وَأَصۡلَحَ فَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ
يَحۡزَنُونَ ٣٥

36. Na wɔn a wɔbu Yɛn Nsɛm no atorɔsɛm, na wɔyɛ ho ahomasoɔ no, wɔnom ne egya no mufoɔ no; emu na wɔbɛtena afe bɔɔ.

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَٱسْتَكْبَرُوا۟ عَنْهَآ أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٣٦﴾

37. Enti hwan na ɔyɛ (nipa) bɔneni kyɛn obi a ɔbɔ ne tirim twa nkontompo to Nyankopɔn soɔ, anaa ɔfa N’asɛm no nkontompo sɛm? Saa nkorɔfoɔ no nsa bɛka wɔn kyɛfa a ɛwɔ Nwoma no mu; kɔpem sɛ Y’abɔfoɔ no bɛba wɔn hɔ abɛyi wɔn nkwa; (Abɔfoɔ no) bɛka sɛ: “Deɛ na mofiri Nyankopɔn akyi sufrɛ wɔn no wɔ hen?” Wɔbɛka sɛ: “Yɛahwere wɔn”. Wɔbɛdi adanseɛ atia wɔn ho sɛ nokorɛ, wɔyɛ (kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ.

فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِـَٔايَٰتِهِۦٓ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ يَنَالُهُمْ نَصِيبُهُم مِّنَ ٱلْكِتَٰبِ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَتْهُمْ رُسُلُنَا يَتَوَفَّوْنَهُمْ قَالُوٓا۟ أَيْنَ مَا كُنتُمْ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ ۖ قَالُوا۟ ضَلُّوا۟ عَنَّا وَشَهِدُوا۟ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ أَنَّهُمْ كَانُوا۟ كَٰفِرِينَ ﴿٣٧﴾

38. Nyankopɔn bɛka sɛ: “Monkɔka Jinni ne nnipa kuo no a wɔadi moanim kan atwa mu no ho, na mo ne wɔn nkɔ egya no mu. Ɛberɛ biara a nnipa kuo bi bɛwura mu no, ɔbɔ ne nua no dua kosi sɛ wɔn nyinaa bɛdidi so akɔ mu. Wɔn mu wɔn a wɔtwa toɔ no bɛka afa akandifoɔ no ho sɛ: “Yɛn Wura Nyankopɔn, wei nom na wɔyeraa yɛn, enti ma wɔn ogya asotwee no mmɔhoo. Yɛbɛka akyerɛ wɔn sɛ: “Obiara wɔ (asotwee no) mmɔhoo nanso monnim”.

قَالَ ٱدْخُلُوا۟ فِىٓ أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِكُم مِّنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ فِى ٱلنَّارِ ۖ كُلَّمَا دَخَلَتْ أُمَّةٌ لَّعَنَتْ أُخْتَهَا ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا ٱدَّارَكُوا۟ فِيهَا جَمِيعًا قَالَتْ أُخْرَىٰهُمْ لِأُولَىٰهُمْ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ أَضَلُّونَا فَـَٔاتِهِمْ عَذَابًا ضِعْفًا مِّنَ ٱلنَّارِ ۖ قَالَ لِكُلٍّ ضِعْفٌ وَلَٰكِن لَّا تَعْلَمُونَ ﴿٣٨﴾

39. Wɔn mu adikanfoɔ no nso bɛka akyerɛ wɔn mu wɔn a wɔtwatoɔ no sɛ: “Monkyɛn yɛn, enti monka asotwee no nhwɛ ɛnam deɛ monyaeɛ ho nti”.

وَقَالَتْ أُولَىٰهُمْ لِأُخْرَىٰهُمْ فَمَا كَانَ لَكُمْ عَلَيْنَا مِن فَضْلٍ فَذُوقُوا۟ ٱلْعَذَابَ بِمَا كُنتُمْ تَكْسِبُونَ ﴿٣٩﴾

40. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔbu Yɛn Nsɛm no atorɔsɛm, na wɔyɛ ho ahomasoɔ no, yɛmmue ɔsoro apono mma wɔn, na wɔnnya kwan nwura ɔsoro Aheman no mu kɔpem sɛ yoma bɛwura paneɛ tokuro mu. Saa na Yɛtua abɔneɛfoɔ no so ka.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَٱسْتَكْبَرُوا۟ عَنْهَا لَا تُفَتَّحُ لَهُمْ أَبْوَٰبُ ٱلسَّمَآءِ وَلَا يَدْخُلُونَ ٱلْجَنَّةَ حَتَّىٰ يَلِجَ ٱلْجَمَلُ فِى سَمِّ ٱلْخِيَاطِ ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٤٠﴾

41. Wɔn wɔ ogya mpa (a wɔbɛda soɔ) ne (Ogya) akatasoɔ (a wɔde bɛkata) wɔn ho soɔ. Saa na Yɛtua abɔneɛfoɔ no so ka.

لَهُم مِّن جَهَنَّمَ مِهَادٌ وَمِن فَوْقِهِمْ غَوَاشٍ ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤١﴾

42. Wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no nso –Yɛmfa adesoa nsoa ɔkra bi gyesɛ deɛ n’ahoɔden bɛtumi –saa nkorɔfoɔ no ne Aheman no mu foɔ no. Emu na wɔbɛtena afebɔɔ.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَا نُكَلِّفُ نَفۡسًا إِلَّا وُسۡعَهَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٤٢﴾

43. Yɛbɛyi yawdie a ɛwɔ wɔn akoma mu biara afiri hɔ; nsubɔnten nenam wɔn ase. Wɔbɛka sɛ: “Ayeyie ne aseda wɔ Nyankopɔn a Wakyerɛ yɛn kwan akɔ wei mu. Sɛ Wankyerɛ yɛn kwan a, anka yɛnnya kwan kyerɛ. Ampa sɛ, yɛ’Wura Nyankopɔn asomafoɔ no de Nokorɛ no baeɛ”. (Soro abɔfoɔ) bɛfrɛ sɛ: “Wei ne Aheman no a morebɛdi adeɛ wɔ mu no, ɛnam dwuma (pa) a modiiɛ no ho nti”.

وَنَزَعۡنَا مَا فِي صُدُورِهِم مِّنۡ غِلّٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهِمُ ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ وَقَالُواْ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي هَدَىٰنَا لِهَٰذَا وَمَا كُنَّا لِنَهۡتَدِيَ لَوۡلَآ أَنۡ هَدَىٰنَا ٱللَّهُۖ لَقَدۡ جَآءَتۡ رُسُلُ رَبِّنَا بِٱلۡحَقِّۖ وَنُودُوٓاْ أَن تِلۡكُمُ ٱلۡجَنَّةُ أُورِثۡتُمُوهَا بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ﴿٤٣﴾

44. Soro Aheman no mu foɔ no bɛfrɛ Ogya no mufoɔ no sɛ: “Nokorɛ sɛ, yɛn nsa aka deɛ yɛ’Wura Nyankopɔn hyɛɛ yɛn ho bɔ no ampa; enti monso monsa aka deɛ mo Wura hyɛɛ mo ho bɔ no ampa?” Wɔbɛka sɛ: “Aane!” Ɔfrɛfrɛni bi bɛfrɛ afiri wɔn mu hɔ sɛ: “Onyankopɔn nnomee wɔ abɔneɛfoɔ no so;

وَنَادَىٰٓ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِ أَصۡحَٰبَ ٱلنَّارِ أَن قَدۡ وَجَدۡنَا مَا وَعَدَنَا رَبُّنَا حَقّٗا فَهَلۡ وَجَدتُّم مَّا وَعَدَ رَبُّكُمۡ حَقّٗاۖ قَالُواْ نَعَمۡۚ فَأَذَّنَ مُؤَذِّنُۢ بَيۡنَهُمۡ أَن لَّعۡنَةُ ٱللَّهِ عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٤﴾

45. Wɔn a wɔsi (amanfoɔ kwan) firi Nyankopɔn kwan no so hwehwɛ sɛ ɛbɛkyea, na wɔpo Daakye no.

ٱلَّذِينَ يَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَيَبۡغُونَهَا عِوَجٗا وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ كَٰفِرُونَ ﴿٤٥﴾

46. Ntwaremu bi bɛtware wɔn mmienu no (aheman mu foɔ no ne Ogya no mu foɔ) no ntam. Mmarima bi wɔ fasuo no sorosoro a wɔde (abɔnefoɔ no mu) biara nsohyɛ deɛ na ɛbɛhu wɔn; na wɔbɛfrɛ Aheman no mufoɔ no sɛ: “Asomdwoeɛ nka mo.” Wɔnnya nwuraa (Aheman no) mu deɛ, nanso wɔwɔ ho anidaasoɔ.

وَبَيۡنَهُمَا حِجَابٞۚ وَعَلَى ٱلۡأَعۡرَافِ رِجَالٞ يَعۡرِفُونَ كُلَّۢا بِسِيمَىٰهُمۡۚ وَنَادَوۡاْ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ أَن سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمۡۚ لَمۡ يَدۡخُلُوهَا وَهُمۡ يَطۡمَعُونَ ﴿٤٦﴾

47. Sɛ wɔn ani twa kɔhwɛ Ogya no mufoɔ no a, deɛ wɔka nesɛ: “Yɛn Wura Nyankopɔn, (yɛsrɛ Wo sɛ), ɛmfa yɛn nka abɔneɛfoɔ no ho “

وَإِذَا صُرِفَتۡ أَبۡصَٰرُهُمۡ تِلۡقَآءَ أَصۡحَٰبِ ٱلنَّارِ قَالُواْ رَبَّنَا لَا تَجۡعَلۡنَا مَعَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٧﴾

48. Mmarima a wɔwɔ (fasuo) no soro hɔ no bɛfrɛ mmarima a wɔde wɔn nsohyɛ-deɛ na ɛhu wɔn no sɛ: “Moahonya dodoɔ ne ahomasoɔ a na moyɛ no ansi mo hwee?’’

وَنَادَىٰٓ أَصۡحَٰبُ ٱلۡأَعۡرَافِ رِجَالٗا يَعۡرِفُونَهُم بِسِيمَىٰهُمۡ قَالُواْ مَآ أَغۡنَىٰ عَنكُمۡ جَمۡعُكُمۡ وَمَا كُنتُمۡ تَسۡتَكۡبِرُونَ ﴿٤٨﴾

49. (Saa agyidiefoɔ) wei nom ho na mokaa ntam sɛ: "Nyankopɔn mfa N'ahummɔborɔ ngu wɔn soɔ no?" (Yɛbɛka akyerɛ agyidiefoɔ no sɛ): "Monwura ɔsoro Aheman no mu; suro biara nni mo so na mowerɛ nso nho".

أَهَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ أَقۡسَمۡتُمۡ لَا يَنَالُهُمُ ٱللَّهُ
بِرَحۡمَةٍۚ ٱدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ لَا خَوۡفٌ عَلَيۡكُمۡ
وَلَآ أَنتُمۡ تَحۡزَنُونَ ٤٩

50. Amanehunu gya no mu foɔ no bɛfrɛ ɔsoro Aheman no mu foɔ no sɛ: "Monhwie nsuo anaa deɛ Nyankopɔn de ama mo no mu bi ngu yɛn so!" Wɔbɛka sɛ: "Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ayɛ (deɛ wɔrebisa) no mmienu (nyinaa) akyiwadeɛ ama (kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ no:-

وَنَادَىٰٓ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ
أَنۡ أَفِيضُواْ عَلَيۡنَا مِنَ ٱلۡمَآءِ أَوۡ مِمَّا
رَزَقَكُمُ ٱللَّهُۚ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ حَرَّمَهُمَا
عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٥٠

51. Wɔn a wɔfaa wɔn Nyamesom ahuhu-sɛm ne agodie, na wiase asetena daadaa wɔn no. Enti ɛnnɛ Da yi Yɛn werɛ bɛfiri wɔn sɛdeɛ wɔn werɛ firii wɔn Da wei no, ne sɛdeɛ wɔko tiaa Yɛn Nsɛm no".

ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ دِينَهُمۡ لَهۡوٗا وَلَعِبٗا
وَغَرَّتۡهُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَاۚ فَٱلۡيَوۡمَ
نَنسَىٰهُمۡ كَمَا نَسُواْ لِقَآءَ يَوۡمِهِمۡ هَٰذَا
وَمَا كَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يَجۡحَدُونَ ٥١

52. Ampa sɛ, Yɛde Nwoma a Yɛde nimdeɛ akyerɛkyerɛ mu aberɛ wɔn; ɛyɛ kwankyerɛ ne ahummɔborɔ dema amanfoɔ a wɔgye die.

وَلَقَدۡ جِئۡنَٰهُم بِكِتَٰبٖ فَصَّلۡنَٰهُ عَلَىٰ
عِلۡمٍ هُدٗى وَرَحۡمَةٗ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٥٢

53. Enti deɛ wɔretwɛn ara nesɛ ɛberɛ no bɛsoo? Ɛda a saa berɛ no bɛsoo no, wɔn a kane no wɔn werɛ firiiɛ no bɛka sɛ: "Ampa yɛ'Wura Nyankopɔn asomafoɔ no de nokorɛ no bae. Enti yɛbɛnya ntwitwagyefoɔ bi a wɔbɛtwitwa agye yɛn? Anaasɛ yɛmma yɛn nsan nkɔ (wiase) na yɛnkɔdi dwuma a ɛnnyɛ deɛ yɛdii no (kanee no)?" Ampa sɛ, wɔn ahwere wɔn kraa, na deɛ wɔbɔɔ wɔn tirim yɔeɛ no nso adi wɔn hwammɔ.

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّا تَأۡوِيلَهُۥۚ يَوۡمَ يَأۡتِي
تَأۡوِيلُهُۥ يَقُولُ ٱلَّذِينَ نَسُوهُ مِن قَبۡلُ قَدۡ
جَآءَتۡ رُسُلُ رَبِّنَا بِٱلۡحَقِّ فَهَل لَّنَا مِن
شُفَعَآءَ فَيَشۡفَعُواْ لَنَآ أَوۡ نُرَدُّ فَنَعۡمَلَ
غَيۡرَ ٱلَّذِي كُنَّا نَعۡمَلُۚ قَدۡ خَسِرُوٓاْ
أَنفُسَهُمۡ وَضَلَّ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ
يَفۡتَرُونَ ٥٣

54. Nokorɛ sɛ, mo Wura no ne Nyankopɔn a Ɔde nna nsia bɔɔ soro ne asaase, ɛna Ɔde Neho sii Animonyam Ahennwa no soɔ. Ɔno na Ɔma adesaeɛ kata adekyeɛ soɔ (ɛna adekyeɛ nso kata adesaeɛ nso soɔ) na ɛde ntɛm pɛ tɔkɔ so (di wɔn ho wɔn ho akyi). Awia ne bosome ne nsoromma nso berɛ wɔn ho ase ma N'ahyɛdeɛ. Nokorɛ sɛ, Ɔno na abɔdeɛ ne ahyɛdeɛ wɔ no. Nhyira Wura ne Nyankopɔn Abɔdeɛ nyinaa Wura no.

إِنَّ رَبَّكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ عَلَى
ٱلۡعَرۡشِۖ يُغۡشِي ٱلَّيۡلَ ٱلنَّهَارَ يَطۡلُبُهُۥ
حَثِيثٗا وَٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَ وَٱلنُّجُومَ
مُسَخَّرَٰتِۭ بِأَمۡرِهِۦٓۗ أَلَا لَهُ ٱلۡخَلۡقُ
وَٱلۡأَمۡرُۗ تَبَارَكَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٥٤

55. Monfa ahobraseɛ nsu mfrɛ mo Wura Nyankopɔn wɔ kokoa mu. Nokorɛ sɛ, Ɔmpɛ mmratofoɔ no asɛm.

ٱدۡعُواْ رَبَّكُمۡ تَضَرُّعٗا وَخُفۡيَةًۚ إِنَّهُۥ لَا
يُحِبُّ ٱلۡمُعۡتَدِينَ ٥٥

56. Na monhwɛ na akyire yi a yɛasiesie asaase soɔ no moanni nsɛmɔnee wɔ so, na momfa suro ne anidaasoɔ nsu mfrɛ no. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ahummɔborɔ no bɛn apapafoɔ no.

وَلَا تُفۡسِدُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ بَعۡدَ إِصۡلَٰحِهَا
وَٱدۡعُوهُ خَوۡفٗا وَطَمَعًاۚ إِنَّ رَحۡمَتَ ٱللَّهِ
قَرِيبٞ مِّنَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٥٦

57. Ɔno na Ɔsoma mframa sɛ anohoba ma edi N’ahummɔborɔ no anim kan; kɔpem sɛ (mframa no) bɛsoa munumkum duruduro no; Yɛpia (mununkum no) de ma asaase a awuo, na Yɛde asane nsuo no, na Yɛde ama nnuaba biara apiepie. Saa ara na Yɛma awufoɔ no piepie sɛdeɛ ɛbɛyɛ a mobɛ dwen.

وَهُوَ ٱلَّذِي يُرۡسِلُ ٱلرِّيَٰحَ بُشۡرَۢا بَيۡنَ يَدَيۡ
رَحۡمَتِهِۦۖ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَقَلَّتۡ سَحَابٗا ثِقَالٗا
سُقۡنَٰهُ لِبَلَدٖ مَّيِّتٖ فَأَنزَلۡنَا بِهِ ٱلۡمَآءَ
فَأَخۡرَجۡنَا بِهِۦ مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِۚ كَذَٰلِكَ
نُخۡرِجُ ٱلۡمَوۡتَىٰ لَعَلَّكُمۡ تَذَكَّرُونَ ٥٧

58. Asaase pa no nso, ɛso nnuaba no fifiri wɔ ne Wura Nyankopɔn akwamma mu. Na (asaase a) ɛnyɛ no ɛmfifiri hwee, gyesɛ kakraa bi. Saa ara na Yɛkyerɛkyerɛ nsɛm no mu de ma amanfoɔ a wɔyi (Nyame) ayɛ.

وَٱلۡبَلَدُ ٱلطَّيِّبُ يَخۡرُجُ نَبَاتُهُۥ بِإِذۡنِ رَبِّهِۦۖ
وَٱلَّذِي خَبُثَ لَا يَخۡرُجُ إِلَّا نَكِدٗاۚ
كَذَٰلِكَ نُصَرِّفُ ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَشۡكُرُونَ
٥٨

59. Ampa sɛ, Yɛsomaa Noah kɔɔ ne nkorɔfoɔ hɔ. Ɔkaa sɛ: “Menkorɔfoɔ, monsom Nyankopɔn, na monni awurade foforɔ biara wɔ N’akyi. Nokorɛ sɛ mesuro Da kɛseɛ no asotwee no ma mo “.

لَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ فَقَالَ يَٰقَوۡمِ
ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥٓ
إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٍ
عَظِيمٖ ٥٩

60. Nhemfo a ɛwɔ nenkorɔfoɔ no mu no kaa sɛ: “Yɛhu wo sɛ wowɔ ɔyera pefee paa mu “.

قَالَ ٱلۡمَلَأُ مِن قَوۡمِهِۦٓ إِنَّا لَنَرَىٰكَ فِي
ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٦٠

61. Ɔkaa sɛ: “Menkorɔfoɔ, ɛnyɛ yera na mayera, na mmom meyɛ Ɔsomafoɔ firi Abɔdeɛ nyinaa Wura no hɔ.

قَالَ يَٰقَوۡمِ لَيۡسَ بِي ضَلَٰلَةٞ وَلَٰكِنِّي
رَسُولٞ مِّن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦١

62. Me Wura Nyankopɔn Asɛm no ho dawuro na merebɔ akyerɛ mo, na merema mo afutupa, na menim adeɛ a monnim wɔ Nyankopɔn hɔ.

أُبَلِّغُكُمۡ رِسَٰلَٰتِ رَبِّي وَأَنصَحُ لَكُمۡ
وَأَعۡلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٦٢

63. Anaasɛ ɛyɛ mo nwanwa sɛ Afutusɛm firi mo Wura Nyankopɔn hɔ nam momu nipa bi so aba mo hɔ sɛdeɛ ɔde bɛbɔ mo kɔkɔ na mobɛyɛ ahwɛyie ama yɛahu mo mmɔbɔ?

أَوَعَجِبۡتُمۡ أَن جَآءَكُمۡ ذِكۡرٞ مِّن
رَّبِّكُمۡ عَلَىٰ رَجُلٖ مِّنكُمۡ
لِيُنذِرَكُمۡ وَلِتَتَّقُواْ وَلَعَلَّكُمۡ
تُرۡحَمُونَ ٦٣

64. Nanso wɔbuu no nkontomponi, enti Yɛgyee no, ne wɔn a wɔka ne ho no wɔ ɛhyɛn no mu no nkwa, na Yɛmaa nsuo faa wɔn a wɔfaa Yɛn Nsɛm no atorɔsɛm no. Nokorɛ sɛ, na wɔyɛ nnipa a wɔn ani afira.

فَكَذَّبُوهُ فَأَنجَيۡنَٰهُ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥ فِي
ٱلۡفُلۡكِ وَأَغۡرَقۡنَا ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآۚ
إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمًا عَمِينَ ٦٤

65. Aadfoɔ nso wɔn nua Huud kɔɔ wɔn hɔ. Ɔkaa sɛ: “Menkorɔfoɔ, monsom Nyankopɔn, (efirisɛ) monni awurade foforɔ biara wɔ N’akyi. Enti monnnsuro Nyankopɔn na monnyɛ ahwɛyie?”

وَإِلَىٰ عَادٍ أَخَاهُمۡ هُودٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ
ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ
غَيۡرُهُۥٓۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٦٥

66. Nhemfo {anaa mpanimfoɔ} boniayɛfoɔ a ɛwɔ nenkorɔfoɔ no mu no kaa sɛ: “Nokorɛ, yɛhu wo sɛ wo wɔ agyimisɛm mu na yɛdwen sɛ woka nkontompofoɔ no ho.

قَالَ ٱلۡمَلَأُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَوۡمِهِۦٓ
إِنَّا لَنَرَىٰكَ فِي سَفَاهَةٖ وَإِنَّا لَنَظُنُّكَ مِنَ
ٱلۡكَٰذِبِينَ ٦٦

67. Ɔkaa sɛ: “Menkorɔfoɔ, ɛnyɛ gyimii na magyimi, na mmom meyɛ Ɔsomafoɔ firi Abɔdeɛ nyinaa Wura no hɔ “.

قَالَ يَٰقَوۡمِ لَيۡسَ بِي سَفَاهَةٞ وَلَٰكِنِّي
رَسُولٞ مِّن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦٧

68. Me Wura Nyankopɔn Asɛm no ho dawuro na merebɔ akyerɛ mo, na meyɛ ofutufo pa nokwafoɔ ma mo.

أُبَلِّغُكُمۡ رِسَٰلَٰتِ رَبِّي وَأَنَا۠ لَكُمۡ
نَاصِحٌ أَمِينٌ ٦٨

69. Anaasɛ ɛyɛ mo nwanwa sɛ Afutusɛm firi mo Wura Nyankopɔn hɔ nam mo mu nipa bi so aba mo hɔ sɛ ɔmɛbɔ mo kɔkɔ? Monkae ɛberɛ a Ɔyɛɛ mo ananmusifoɔ wɔ Noa nkorɔfoɔ no akyi, na Ɔmaa mo nkɔsoɔ wɔ abɔdeɛ (a atwa moho ahyia) no mu. Enti monkae Nyankopɔn adom, sɛdeɛ mobɛdi nkonim.

أَوَعَجِبۡتُمۡ أَن جَآءَكُمۡ ذِكۡرٞ مِّن
رَّبِّكُمۡ عَلَىٰ رَجُلٖ مِّنكُمۡ
لِيُنذِرَكُمۡۚ وَٱذۡكُرُوٓاْ إِذۡ جَعَلَكُمۡ
خُلَفَآءَ مِنۢ بَعۡدِ قَوۡمِ نُوحٖ وَزَادَكُمۡ
فِي ٱلۡخَلۡقِ بَصۜۡطَةٗۖ فَٱذۡكُرُوٓاْ ءَالَآءَ ٱللَّهِ
لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ٦٩

70. Wɔkaa sɛ: “Wobaa yɛn hɔ sɛdeɛ yɛbɛsom Nyankopɔn nko ara, na yɛbɛgyae deɛ na y’agyanom som? Ɛneɛ fa deɛ worehyɛ yɛn ho bɔ no bra, sɛ woka nokwafoɔ no ho ampa a”.

قَالُوٓاْ أَجِئۡتَنَا لِنَعۡبُدَ ٱللَّهَ وَحۡدَهُۥ وَنَذَرَ
مَا كَانَ يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَا فَأۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ
إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٧٠

71. Ɔkaa sɛ: “Nokorɛ asotwee ne abufuo firi mo Wura Nyankopɔn hɔ aba mo so. Moregye me akyinnye wɔ (abosom) din a mo ne moagya nom atotoɔ no ho, abrɛ a Nyankopɔn nsanee tumi biara wɔ ho? Eneɛ montwɛn, na meka mo ne wɔn a wɔretwɛn no ho.

قَالَ قَدۡ وَقَعَ عَلَيۡكُم مِّن رَّبِّكُمۡ
رِجۡسٞ وَغَضَبٌۖ أَتُجَٰدِلُونَنِي فِيٓ أَسۡمَآءٖ
سَمَّيۡتُمُوهَآ أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُم مَّا نَزَّلَ
ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلۡطَٰنٖۚ فَٱنتَظِرُوٓاْ إِنِّي
مَعَكُم مِّنَ ٱلۡمُنتَظِرِينَ ٧١

72. Enti Yɛde ahummɔborɔ a ɛfiri Yɛn hɔ no gyee no ne wɔn a wɔka ne ho no nkwa. Na Yɛhyee wɔn a wɔfaa Yɛn Nsɛm no atorɔsɛm no ase. Na (saa nkorɔfoɔ no) nyɛ agyidiefoɔ.

فَأَنجَيۡنَٰهُ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا وَقَطَعۡنَا
دَابِرَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَاۖ وَمَا كَانُواْ
مُؤۡمِنِينَ ٧٢

73. Samuudfoɔ no nso (Yɛsomaa) wɔn nua Soalih maa no kɔɔ wɔn hɔ. Ɔkaa sɛ: “Menkorɔfoɔ, monsom Nyankopɔn, na monni

وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمۡ صَٰلِحٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ
ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥۖ

awurade fofor biara w N’akyi. Ampa s (Nokor) pefee firi mo Wura Nyankopn h aba mo h; wei y Nyankopn yoma bede a y nsnkyernee ma mo; enti monnyae no ma no nnidi w Nyankopn asaase no so, na monhw na moany no bne, any saa a asotwee a y ya paa bs mo mu.

قَدْ جَآءَتْكُم بَيِّنَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ ۖ هَٰذِهِۦ
نَاقَةُ ٱللَّهِ لَكُمْ ءَايَةً ۖ فَذَرُوهَا
تَأْكُلْ فِىٓ أَرْضِ ٱللَّهِ ۖ وَلَا تَمَسُّوهَا
بِسُوٓءٍ فَيَأْخُذَكُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٧٣

---

74. Monkae bere a y mo ananmusifo w Aadfo no akyi, de mo tenaa asaase no so, na mosisii mo abansoro w ne petee no mu, san bne mmep mu y no adan. Enti monkae Nyankopn adom, na monhw yie na moanni nsmonee w asaase no so.

وَٱذْكُرُوٓا۟ إِذْ جَعَلَكُمْ خُلَفَآءَ مِنۢ بَعْدِ
عَادٍ وَبَوَّأَكُمْ فِى ٱلْأَرْضِ تَتَّخِذُونَ مِن
سُهُولِهَا قُصُورًا وَتَنْحِتُونَ ٱلْجِبَالَ بُيُوتًا ۖ
فَٱذْكُرُوٓا۟ ءَالَآءَ ٱللَّهِ وَلَا تَعْثَوْا۟ فِى
ٱلْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ٧٤

---

75. Nhemfo (anaa mpanimfo) a wy ahomaso w ne nkorfo no mu no ka kyer wn a wy mmr na wagye adi w wn mu no s: “Monim s Soalh y obia ne Wura Nyankopn na asoma no? “Wkaa s: “Nokor s ygye de yde asoma no no di”.

قَالَ ٱلْمَلَأُ ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوا۟ مِن قَوْمِهِۦ
لِلَّذِينَ ٱسْتُضْعِفُوا۟ لِمَنْ ءَامَنَ مِنْهُمْ
أَتَعْلَمُونَ أَنَّ صَٰلِحًا مُّرْسَلٌ مِّن رَّبِّهِۦ ۚ
قَالُوٓا۟ إِنَّا بِمَآ أُرْسِلَ بِهِۦ مُؤْمِنُونَ ٧٥

---

76. Wn a wy ahomaso no kaa s: “Nokor s y de, ynnye de mogye die no nni “.

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا بِٱلَّذِىٓ ءَامَنتُم
بِهِۦ كَٰفِرُونَ ٧٦

---

77. Enti wkum yoma bede no, na wtee wn Wura Nyankopn ahyde no so atua, kaa s: “Soalh, fa de wahy yn ho b no bra, s woka (Nyame) asomafo no ho ampa a”.

فَعَقَرُوا۟ ٱلنَّاقَةَ وَعَتَوْا۟ عَنْ أَمْرِ رَبِّهِمْ
وَقَالُوا۟ يَٰصَٰلِحُ ٱئْتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن
كُنتَ مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ٧٧

---

78. Enti asaase woso s wn mu, na wy dinn w wn afie mu.

فَأَخَذَتْهُمُ ٱلرَّجْفَةُ فَأَصْبَحُوا۟ فِى دَارِهِمْ
جَٰثِمِينَ ٧٨

---

79. Enti (Soalh) danee ne ho firii wn ho kaa s: “Menkorfo, meb mo me Wura Nyankopn Asm no ho dawuro kyer mo, na metuu mo fo, nanso moamp afotuo no”.

فَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ يَٰقَوْمِ لَقَدْ
أَبْلَغْتُكُمْ رِسَالَةَ رَبِّى وَنَصَحْتُ
لَكُمْ وَلَٰكِن لَّا تُحِبُّونَ
ٱلنَّٰصِحِينَ ٧٩

---

80. na Lut nso, bere a ka kyer ne nkorfo no s: “Mob ahohwi bra a amansan no mu biara nnii moanim kan ny bi da?”

وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ أَتَأْتُونَ ٱلْفَٰحِشَةَ
مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنْ أَحَدٍ مِّنَ
ٱلْعَٰلَمِينَ ٨٠

---

81. “Nokor s, mofiri mmaa akyi de akonn k mmarima ho. Daabi, moy nnipa a modi nsmne.”

إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلرِّجَالَ شَهْوَةً مِّن دُونِ
ٱلنِّسَآءِ ۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ مُّسْرِفُونَ ٨١

| | |
|---|---|
| 82. Ne nkorɔfoɔ no mmuaeɛ a wɔde maeɛ ara nesɛ: “Montu wɔn mfri mo kuro no mu; efirisɛ, wɔyɛ nipa a wɔpɛ ahoteɛ“. | وَمَا كَانَ جَوَابَ قَوۡمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓاْ<br>أَخۡرِجُوهُم مِّن قَرۡيَتِكُمۡۖ إِنَّهُمۡ أُنَاسٞ<br>يَتَطَهَّرُونَ ٨٢ |
| 83. Enti Yɛgyee ɔne n’abusuafoɔ nkwa, gyesɛ ne yere, na ɔka wɔn a wɔkaa akyire no ho. | فَأَنجَيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥٓ إِلَّا ٱمۡرَأَتَهُۥ كَانَتۡ مِنَ<br>ٱلۡغَٰبِرِينَ ٨٣ |
| 84. Na Yɛtɔɔ nsuo paa gu wɔn so. Enti hwɛ sɛdeɛ abɔneɛfoɔ no awieeɛ si wieeɛ. | وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهِم مَّطَرٗاۖ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ<br>عَٰقِبَةُ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٨٤ |
| 85. Ɛna Mad’yan nso wɔn nua Shua’ib kɔɔ wɔn hɔ. Ɔkaa sɛ: “Menkorɔfoɔ, monsom Nyankopɔn, monni nyame foforɔ biara wɔ N’akyi. Ampa, nyinasoɔ pefee firi mo Wura Nyankopɔn hɔ aba mo hɔ; enti (sɛ morehyɛ adeɛ ama obi a) monhyɛ ma ɛnyɛ ma, na monsusu (biribiara nso pɛpɛɛpɛ) na monhwɛ na moamfa nyansa kwan ante amanfoɔ nneɛma so, afei ɛmma monni nsɛmɔne wɔ asaase no so wɔ akyire yi a yatoto biribiara wɔ so pɛpɛɛpɛ. Saa na ɛyɛ papa ma mo sɛ moyɛ gyidiefoɔ ampa a. | وَإِلَىٰ مَدۡيَنَ أَخَاهُمۡ شُعَيۡبٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ<br>ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥۖ<br>قَدۡ جَآءَتۡكُم بَيِّنَةٞ مِّن رَّبِّكُمۡۖ فَأَوۡفُواْ<br>ٱلۡكَيۡلَ وَٱلۡمِيزَانَ وَلَا تَبۡخَسُواْ ٱلنَّاسَ<br>أَشۡيَآءَهُمۡ وَلَا تُفۡسِدُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ بَعۡدَ<br>إِصۡلَٰحِهَاۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن<br>كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٨٥ |
| 86. Monhwɛ na moantenatena akwan biara so anhunahuna wɔn, ansi wɔn a wɔagye adie no kwan amfiri Nyankopɔn kwan no so anhwehwɛ sɛ (Nyame kwan no) bɛkyea. Na monkae ɛberɛ a na moyɛ kakraabi, na Ɔmaa mo dɔɔso; na monhwɛ sɛdeɛ nsɛmɔnedifoɔ no awieeɛ si wieeɛ. | وَلَا تَقۡعُدُواْ بِكُلِّ صِرَٰطٖ تُوعِدُونَ<br>وَتَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ مَنۡ ءَامَنَ<br>بِهِۦ وَتَبۡغُونَهَا عِوَجٗاۚ وَٱذۡكُرُوٓاْ إِذۡ<br>كُنتُمۡ قَلِيلٗا فَكَثَّرَكُمۡۖ وَٱنظُرُواْ كَيۡفَ<br>كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٨٦ |
| 87. Sɛ mo mu fa bi agye deɛ yɛde somaa me no adi, ɛna ɛfa bi nso nnye nni a, monsi abotɛrɛ nkɔpem sɛ Nyankopɔn bɛbu yɛn ntam atɛn; na Ɔne atemmufoɔ mu Otemmufoɔ pa no”. | وَإِن كَانَ طَآئِفَةٞ مِّنكُمۡ ءَامَنُواْ بِٱلَّذِيٓ<br>أُرۡسِلۡتُ بِهِۦ وَطَآئِفَةٞ لَّمۡ يُؤۡمِنُواْ<br>فَٱصۡبِرُواْ حَتَّىٰ يَحۡكُمَ ٱللَّهُ بَيۡنَنَاۚ<br>وَهُوَ خَيۡرُ ٱلۡحَٰكِمِينَ ٨٧ |
| 88. Nhemfo (anaa mpanimfoɔ) ahomasoɔ foɔ a ɛwɔ ne nkorɔfoɔ no mu no kaa sɛ: “Sɛ ɛteɛ biara yɛbɛtu wo Shu’aibu ne wɔn a wɔagye adi aka wo ho no afiri ye’kuro yi mu, gyesɛ mosan ba yɛ’som yi mu bio. Shu’aib kaa sɛ: “Sɛ yɛmpɛ mpo a?” | قَالَ ٱلۡمَلَأُ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ مِن قَوۡمِهِۦ<br>لَنُخۡرِجَنَّكَ يَٰشُعَيۡبُ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ<br>مَعَكَ مِن قَرۡيَتِنَآ أَوۡ لَتَعُودُنَّ فِي مِلَّتِنَاۚ<br>قَالَ أَوَلَوۡ كُنَّا كَٰرِهِينَ ٨٨ |

| | |
|---|---|
| 89. "Nokorɛ sɛ, sɛ yɛsan ba mosom no mu wɔ akyire yi a Nyankopɔn agye yɛn nkwa afiri mu yi a, ɛnneɛ na anka yɛabɔ yɛtirim atwa nkontompo ato Nyankopɔn so. Ɛnyɛ mma yɛn sɛ yɛbɛsan akɔ mu bio, gyesɛ ɛyɛ yɛn Wura Nyankopɔn pɛ. Yɛn Wura Nyankopɔn nimdeɛ trɛ duru biribiara so. Onyankopɔn so na yɛde yɛn ho toɔ. Yɛn Wura Nyankopɔn, fa nokorɛ bu yɛne yɛn nkorɔfoɔ yi ntam atɛn, na Wone Otemmufoɔ mu Otemmufoɔ pa no". | قَدِ ٱفۡتَرَيۡنَا عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا إِنۡ عُدۡنَا فِي مِلَّتِكُم بَعۡدَ إِذۡ نَجَّىٰنَا ٱللَّهُ مِنۡهَاۚ وَمَا يَكُونُ لَنَآ أَن نَّعُودَ فِيهَآ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ رَبُّنَاۚ وَسِعَ رَبُّنَا كُلَّ شَيۡءٍ عِلۡمًاۚ عَلَى ٱللَّهِ تَوَكَّلۡنَاۚ رَبَّنَا ٱفۡتَحۡ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَ قَوۡمِنَا بِٱلۡحَقِّ وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلۡفَٰتِحِينَ ٨٩ |
| 90. Ne nkorɔfoɔ no mu nhemfo (Kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ no kaa sɛ: "Sɛ modi Shu'aib akyi a nokorɛ sɛ na moabrɛ agu. | وَقَالَ ٱلۡمَلَأُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَوۡمِهِۦ لَئِنِ ٱتَّبَعۡتُمۡ شُعَيۡبًا إِنَّكُمۡ إِذٗا لَّخَٰسِرُونَ ٩٠ |
| 91. Enti asaase wosoɔ sɔɔ wɔn mu, na wɔyɛɛ dinn wɔ wɔn afie mu. | فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلرَّجۡفَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دَارِهِمۡ جَٰثِمِينَ ٩١ |
| 92. Wɔn a wɔbuu Shu'aib nkontomponi no, wɔyɛɛ sɛdeɛ wɔntenaa (wɔn afie) mu da; wɔn a wɔbuu Shu'aib nkontomponi no wɔnom ne brɛguofoɔ no. | ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ شُعَيۡبٗا كَأَن لَّمۡ يَغۡنَوۡاْ فِيهَاۚ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ شُعَيۡبٗا كَانُواْ هُمُ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٩٢ |
| 93. Enti Shuaib danee ne ho firii wɔn ho kaa sɛ: "Menkorɔfoɔ, ampa sɛ mebɔɔ me Wura Nyankopɔn Asɛm no ho dawuro kyerɛɛ mo, san tuu mo afutu pa. Na ɛbɛyɛ dɛn na madi amanfoɔ a wɔpo (Nyankopɔn asɛm no) ho awerɛhoɔ ? | فَتَوَلَّىٰ عَنۡهُمۡ وَقَالَ يَٰقَوۡمِ لَقَدۡ أَبۡلَغۡتُكُمۡ رِسَٰلَٰتِ رَبِّي وَنَصَحۡتُ لَكُمۡۖ فَكَيۡفَ ءَاسَىٰ عَلَىٰ قَوۡمٖ كَٰفِرِينَ ٩٣ |
| 94. Kuro biara a Yɛsomaa nkɔmhyɛni bi kɔɔ soɔ (na wɔyɛɛ asoɔden) no, Yɛde mmusuo ne ɔhaw bi (tesɛ ohia ne yadeɛ) too wɔn so sɛdeɛ wɔbɛbrɛ wɔn ho aseɛ. | وَمَآ أَرۡسَلۡنَا فِي قَرۡيَةٖ مِّن نَّبِيٍّ إِلَّآ أَخَذۡنَآ أَهۡلَهَا بِٱلۡبَأۡسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ لَعَلَّهُمۡ يَضَّرَّعُونَ ٩٤ |
| 95. Afei na Yɛasesa bɔne no, de papa ahyɛ anan mu, kosi sɛ wɔbɛdɔɔso anya nkɔsoɔ, na wɔn aka sɛ: "Ampa ɔhaw ne anigyeɛ too yɛn agyanom, (saa berɛ no) na Yɛasɔ wɔn mu mpofirem a wɔnnim ho hwee. | ثُمَّ بَدَّلۡنَا مَكَانَ ٱلسَّيِّئَةِ ٱلۡحَسَنَةَ حَتَّىٰ عَفَواْ وَّقَالُواْ قَدۡ مَسَّ ءَابَآءَنَا ٱلضَّرَّآءُ وَٱلسَّرَّآءُ فَأَخَذۡنَٰهُم بَغۡتَةٗ وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ٩٥ |
| 96. Sɛ nkuro no sofoɔ no gye dii, ɛna wɔsuroo Nyame yɛɛ ahwɛyie a, anka Yɛbuee nhyira firii soro ne asaase so maa wɔn. Nanso wɔfaa no atorɔsɛm, enti Yɛtwee wɔn aso ɛnam deɛ na wɔnya no ho nti. | وَلَوۡ أَنَّ أَهۡلَ ٱلۡقُرَىٰٓ ءَامَنُواْ وَٱتَّقَوۡاْ لَفَتَحۡنَا عَلَيۡهِم بَرَكَٰتٖ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلَٰكِن كَذَّبُواْ فَأَخَذۡنَٰهُم بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٩٦ |

| | |
|---|---|
| 97. Enti nkuro no so foɔ no ho atɔ wɔn wɔ Y'asotwee a ɛbɛba wɔn so anadwo aberɛ a wɔn adeda no ho? | أَفَأَمِنَ أَهْلُ ٱلْقُرَىٰٓ أَن يَأْتِيَهُم بَأْسُنَا بَيَٰتًا وَهُمْ نَآئِمُونَ ﴿٩٧﴾ |
| 98. Anaasɛ nkuro no so foɔ no ho atɔ wɔn wɔ Y'asotwee a ɛbɛba wɔn so anɔpa aberɛ a wɔredi agorɔ no ho? | أَوَأَمِنَ أَهْلُ ٱلْقُرَىٰٓ أَن يَأْتِيَهُم بَأْسُنَا ضُحًى وَهُمْ يَلْعَبُونَ ﴿٩٨﴾ |
| 99. Enti wɔn ho atɔ wɔn wɔ Nyankopɔn trimu pɔ ho? Obi nnya abotɔyɛmu wɔ Nyankopɔn tirimu pɔ ho, gyesɛ amanfoɔ a wɔabrɛ aguo no. | أَفَأَمِنُواْ مَكْرَ ٱللَّهِ ۚ فَلَا يَأْمَنُ مَكْرَ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٩٩﴾ |
| 100. Enti ɛnyɛ kwankyerɛ (anaa adesua) mma wɔn a wɔabɛdi adeɛ asaase so wɔ adeɛ wura nom (wuo) akyiri no sɛ, sɛ Yɛpɛ a yɛde wɔn bɔne bɛtwe wɔn aso, na yɛatua wɔn akoma ano a enti wɔntumi nte asɛm? | أَوَلَمْ يَهْدِ لِلَّذِينَ يَرِثُونَ ٱلْأَرْضَ مِنۢ بَعْدِ أَهْلِهَآ أَن لَّوْ نَشَآءُ أَصَبْنَٰهُم بِذُنُوبِهِمْ ۚ وَنَطْبَعُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا يَسْمَعُونَ ﴿١٠٠﴾ |
| 101. Saa na nkuro a Yɛaka ho asɛm akyerɛ woɔ no teɛ. Ampa sɛ wɔn asomafoɔ no de nyinasoɔ pefee no brɛɛ wɔn, nanso na wɔnyɛ (nnipa a) wɔbɛgye deɛ wɔn adikan apoɔ no adie. Saa na Nyankopɔn tua boniayɛfoɔ no akoma ano. | تِلْكَ ٱلْقُرَىٰ نَقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنۢبَآئِهَا ۚ وَلَقَدْ جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَمَا كَانُواْ لِيُؤْمِنُواْ بِمَا كَذَّبُواْ مِن قَبْلُ ۚ كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٠١﴾ |
| 102. Yɛanhunu sɛ wɔn mu dodoɔ no dii wɔn apam (no ho nokorɛ), na Yɛhunuu sɛ wɔn mu dodoɔ no yɛ abɔnefoɔ. | وَمَا وَجَدْنَا لِأَكْثَرِهِم مِّنْ عَهْدٍ ۖ وَإِن وَجَدْنَآ أَكْثَرَهُمْ لَفَٰسِقِينَ ﴿١٠٢﴾ |
| 103. Afei wɔn akyi no, Yɛde Yɛn nsɛnkyerɛnee somaa Mose maa no kɔɔ Farao ne ne nhemfo no hɔ, nanso wɔyɛɛ (asɛm) no bɔne. Enti hwɛ sɛdeɛ nsɛmɔnefoɔ no awieeɛ si wieeɛ. | ثُمَّ بَعَثْنَا مِنۢ بَعْدِهِم مُّوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِۦ فَظَلَمُواْ بِهَا ۖ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿١٠٣﴾ |
| 104. Mose kaa sɛ: "Farao, nokorɛ sɛ meyɛ Ɔsomafoɔ a mefiri Abɔdeɛ nyinaa Wura Nyankopɔn no hɔ ". | وَقَالَ مُوسَىٰ يَٰفِرْعَوْنُ إِنِّى رَسُولٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٠٤﴾ |
| 105. Nokorɛ, asɛdeɛ a ɛda me soɔ ne sɛ me nka biribi nto Nyankopɔn so gyesɛ Nokorɛ no nko ara. Ampa sɛ, mede nyinasoɔ pefee firi mo Wura Nyankopɔn hɔ aberɛ mo, enti ma Israel mma no kwan na wɔne me nkɔ. | حَقِيقٌ عَلَىٰٓ أَن لَّآ أَقُولَ عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا ٱلْحَقَّ ۚ قَدْ جِئْتُكُم بِبَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ فَأَرْسِلْ مَعِىَ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿١٠٥﴾ |
| 106. Farao kaa sɛ: "Sɛ wode nsɛnkyerɛnee bi aba a ɛneɛ fabra (ma yɛnhwɛ) sɛ woka nokwafoɔ no ho ampa a. | قَالَ إِن كُنتَ جِئْتَ بِـَٔايَةٍ فَأْتِ بِهَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿١٠٦﴾ |
| 107. Enti Mose de nepoma no too hɔ, na hwɛ, ɔwɔ pefee bi ni. | فَأَلْقَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِىَ ثُعْبَانٌ مُّبِينٌ ﴿١٠٧﴾ |

| | |
|---|---|
| 108. Na ɔyii ne nsa no na ayɛ fitaa ama bɛhwɛɛ adeɛfoɔ no. | وَنَزَعَ يَدَهُۥ فَإِذَا هِيَ بَيۡضَآءُ لِلنَّٰظِرِينَ ١٠٨ |
| 109. Nhemfo {anaa mpanimfoɔ} a wɔwɔ Farao nkorɔfoɔ no mu no kaa sɛ: “Nokorɛ sɛ, wi yɛ nkonyaayini a onim de (anaasɛ waben). | قَالَ ٱلۡمَلَأُ مِن قَوۡمِ فِرۡعَوۡنَ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ عَلِيمٞ ١٠٩ |
| 110. Ɔpɛ sɛ ɔtu mo firi mo asaase no soɔ; na modwen ho sɛn?” | يُرِيدُ أَن يُخۡرِجَكُم مِّنۡ أَرۡضِكُمۡۖ فَمَاذَا تَأۡمُرُونَ ١١٠ |
| 111. Wɔkaa sɛ: “Ma no ne onua no nwɔ hɔ, (anaa wɔntwɛn) na soma dawubɔfoɔ wɔ nkuro no so (ma wɔnkɔ boaboa nkonyaayifoɔ ano), | قَالُوٓاْ أَرۡجِهۡ وَأَخَاهُ وَأَرۡسِلۡ فِي ٱلۡمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ١١١ |
| 112. Wɔde nkonyaayifoɔ a wɔnim de (anaasɛ waben) biara bɛberɛ wo”. | يَأۡتُوكَ بِكُلِّ سَٰحِرٍ عَلِيمٖ ١١٢ |
| 113. Nkonyaayifoɔ no baa Farao hɔ no, wɔkaa sɛ: “Sɛ ɛba sɛ yɛdi nkonim a yɛbɛnya akatua paa“. | وَجَآءَ ٱلسَّحَرَةُ فِرۡعَوۡنَ قَالُوٓاْ إِنَّ لَنَا لَأَجۡرًا إِن كُنَّا نَحۡنُ ٱلۡغَٰلِبِينَ ١١٣ |
| 114. Farao kaa sɛ: “Aane! (Sɛ modi nkonim a) mobɛka wɔn a wɔbɛn (me) no ho “. | قَالَ نَعَمۡ وَإِنَّكُمۡ لَمِنَ ٱلۡمُقَرَّبِينَ ١١٤ |
| 115. (Nkonyaayifoɔ no) kaa sɛ: “Mose, wo na wo (bɛdi kan) atoɔ anaa yɛn na (yɛnni kan) ntoɔ?” | قَالُواْ يَٰمُوسَىٰٓ إِمَّآ أَن تُلۡقِيَ وَإِمَّآ أَن نَّكُونَ نَحۡنُ ٱلۡمُلۡقِينَ ١١٥ |
| 116. Mose kaa sɛ: “ Monto. ”Ɛberɛ a wɔtoeɛ no wɔbrii amanfoɔ no aniso, na wɔbɔɔ ehu guu wɔn mu, na wɔyii nkonyaa kɛseɛ paa adi. | قَالَ أَلۡقُواْۖ فَلَمَّآ أَلۡقَوۡاْ سَحَرُوٓاْ أَعۡيُنَ ٱلنَّاسِ وَٱسۡتَرۡهَبُوهُمۡ وَجَآءُو بِسِحۡرٍ عَظِيمٖ ١١٦ |
| 117. Yɛyi kyerɛɛ Mose sɛ: “Fa wo poma no to hɔ.” Na hwɛ, ɛmemenee wɔn nkontompo deɛ (a wɔyi kyerɛɛɛ no no nyinaa). | وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنۡ أَلۡقِ عَصَاكَۖ فَإِذَا هِيَ تَلۡقَفُ مَا يَأۡفِكُونَ ١١٧ |
| 118. Enti nokorɛ no sii pi, na deɛ na wɔyɛ no yɛɛ kwa; | فَوَقَعَ ٱلۡحَقُّ وَبَطَلَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١١٨ |
| 119. (Farao nkorɔfoɔ no) dii nkoguo wɔ hɔ, na wɔde animguaseɛ san wɔn akyi (kɔe). | فَغُلِبُواْ هُنَالِكَ وَٱنقَلَبُواْ صَٰغِرِينَ ١١٩ |
| 120. Nkonyaayifoɔ no de wɔn ho kɔɔ fɔm de wɔn anim butuu fɔm-: | وَأُلۡقِيَ ٱلسَّحَرَةُ سَٰجِدِينَ ١٢٠ |
| 121. WɔKaa sɛ: “Yɛagye Abɔdeɛ nyinaa Wura Nyankopɔn no adi, | قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٢١ |
| 122. Mose ne Aaron Wura Nyankopɔn no. | رَبِّ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ١٢٢ |
| 123. Farao kaa sɛ: “Moagye no adi wɔ aberɛ a mennya mmaa mo ho kwan? Wei yɛ ɛpɔ a moabɔ no wɔ kuro yi ho sɛ, mobɛtu emu foɔ no. Mobɛhunu seesei ara. | قَالَ فِرۡعَوۡنُ ءَامَنتُم بِهِۦ قَبۡلَ أَنۡ ءَاذَنَ لَكُمۡۖ إِنَّ هَٰذَا لَمَكۡرٞ مَّكَرۡتُمُوهُ فِي |

| | |
|---|---|
| | ٱلۡمَدِينَةِ لِتُخۡرِجُواْ مِنۡهَآ أَهۡلَهَاۖ فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ١٢٣ |
| 124. Sɛ ɛteɛ biara mɛtwitwa mo nsa ne mo nan abɔ no abira, na masan abɔ mo nyinaa asennua mu.” | لَأُقَطِّعَنَّ أَيۡدِيَكُمۡ وَأَرۡجُلَكُم مِّنۡ خِلَٰفٖ ثُمَّ لَأُصَلِّبَنَّكُمۡ أَجۡمَعِينَ ١٢٤ |
| 125. (Farao nkonyaayifoɔ a wɔagye Mose adie no) kaa sɛ: “Nokorɛ sɛ, yɛ Wura Nyankopɔn hɔ na yɛbɛsan akɔ. | قَالُوٓاْ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ١٢٥ |
| 126. Deɛ enti a wode bɔne retua yɛn ka ara ne sɛ, ɛberɛ a yɛ Wura Nyankopɔn nsɛnkyerɛnee baa yɛn hɔ no yɛagye adi nti. “Yɛ Wura Nyankopɔn (yɛsrɛ Wo sɛ), hwie aboterɛ gu yɛn so na ma yɛn nwu sɛ Muslimifoɔ”. | وَمَا تَنقِمُ مِنَّآ إِلَّآ أَنۡ ءَامَنَّا بِـَٔايَٰتِ رَبِّنَا لَمَّا جَآءَتۡنَاۚ رَبَّنَآ أَفۡرِغۡ عَلَيۡنَا صَبۡرٗا وَتَوَفَّنَا مُسۡلِمِينَ ١٢٦ |
| 127. Nhemfo a wɔn wɔ Farao nkorɔfoɔ no mu no kakyerɛɛ Farao sɛ: “Wobɛgyae Mose ne ne nkorɔfoɔ ama wɔn ayɛ basabasa wɔ asaase yi so na wɔapa wo ne w’anyame akyi? (Farao) kaa sɛ: “Yɛbɛkunkum wɔn mma mmarima na yɛama wɔn mmaa no atena ase; na nokorɛ sɛ yɛn na yɛwɔ wɔn so tumi“. | وَقَالَ ٱلۡمَلَأُ مِن قَوۡمِ فِرۡعَوۡنَ أَتَذَرُ مُوسَىٰ وَقَوۡمَهُۥ لِيُفۡسِدُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَيَذَرَكَ وَءَالِهَتَكَۚ قَالَ سَنُقَتِّلُ أَبۡنَآءَهُمۡ وَنَسۡتَحۡيِۦ نِسَآءَهُمۡ وَإِنَّا فَوۡقَهُمۡ قَٰهِرُونَ ١٢٧ |
| 128. Mose ka kyerɛɛ ne nkorɔfoɔ no sɛ: “Monsrɛ Nyankopɔn hɔ mmoa, na monsi aboterɛ, efirisɛ, asaase no yɛ Nyankopɔn dea, na Nenkoa mu nea Ɔpɛ na Ɔde no di so adeɛ; na awieeɛ pa no deɛ ɛwɔ Nyame-surofoɔ no “. | قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِ ٱسۡتَعِينُواْ بِٱللَّهِ وَٱصۡبِرُوٓاْۖ إِنَّ ٱلۡأَرۡضَ لِلَّهِ يُورِثُهَا مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦۖ وَٱلۡعَٰقِبَةُ لِلۡمُتَّقِينَ ١٢٨ |
| 129. Wɔkaa sɛ: “(Farao ne ne nkorɔfoɔ) atane y’ani ansa na woreba yɛn hɔ, na akyire yi a wobaa yɛn hɔ yi nso saa ara. (Mose) kaa sɛ: “Ebia mo Wura Nyankopɔn bɛsɛe motamfoɔ no na Wayɛ mo ananmusifoɔ wɔ asaase no so, na Wahwɛ sɛdeɛ (monso) mobɛyɛ”. | قَالُوٓاْ أُوذِينَا مِن قَبۡلِ أَن تَأۡتِيَنَا وَمِنۢ بَعۡدِ مَا جِئۡتَنَاۚ قَالَ عَسَىٰ رَبُّكُمۡ أَن يُهۡلِكَ عَدُوَّكُمۡ وَيَسۡتَخۡلِفَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرَ كَيۡفَ تَعۡمَلُونَ ١٢٩ |
| 130. Ampa sɛ, Yɛde sukɔm anaa ɔpɛ, ne nnuaba sɛeɛ twee Farao nkorɔfoɔ no aso sɛdeɛ wɔde bɛtu wɔn ho foɔ. | وَلَقَدۡ أَخَذۡنَآ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ بِٱلسِّنِينَ وَنَقۡصٖ مِّنَ ٱلثَّمَرَٰتِ لَعَلَّهُمۡ يَذَّكَّرُونَ ١٣٠ |
| 131. Nanso sɛ papa bi ba wɔn so a, deɛ wɔka ne sɛ: “Wei deɛ yɛ dea,” na sɛ bɔne bi nso to wɔn a wɔde tibɔne no (ho soboɔ) bɔ Mose ne wɔn a wɔka ne ho no. Nokorɛ sɛ, wɔn tibɔne no firi Nyankopɔn hɔ, nanso wɔn mu pii nnim. | فَإِذَا جَآءَتۡهُمُ ٱلۡحَسَنَةُ قَالُواْ لَنَا هَٰذِهِۦۖ وَإِن تُصِبۡهُمۡ سَيِّئَةٞ يَطَّيَّرُواْ بِمُوسَىٰ وَمَن مَّعَهُۥٓۗ أَلَآ إِنَّمَا طَٰٓئِرُهُمۡ عِندَ ٱللَّهِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ١٣١ |

132. Wɔkaa sɛ: "Nsɛnkyerɛnee biara a wode bɛba yɛn hɔ de abɛbiri yɛn ani sɔɔ no yɛnnye wo nni".

وَقَالُواْ مَهۡمَا تَأۡتِنَا بِهِۦ مِنۡ ءَايَةٖ لِّتَسۡحَرَنَا
بِهَا فَمَا نَحۡنُ لَكَ بِمُؤۡمِنِينَ ١٣٢

133. Enti Yɛde owudɔm, anaa nsutɔ a ano yɛ den, ne mmɛbɛ ne edwie ne mponkyerɛne ne mogya baa wɔn so ; (wei nom yɛ) nsɛnkyerɛnee pefee. Nanso wɔyɛɛ ahomasoɔ; na wɔyɛ nnipa nnebɔneɛfoɔ.

فَأَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمُ ٱلطُّوفَانَ وَٱلۡجَرَادَ
وَٱلۡقُمَّلَ وَٱلضَّفَادِعَ وَٱلدَّمَ ءَايَٰتٖ
مُّفَصَّلَٰتٖ فَٱسۡتَكۡبَرُواْ وَكَانُواْ قَوۡمٗا
مُّجۡرِمِينَ ١٣٣

134. Ɛberɛ a ɔhaw no bɛtɔɔ wɔn soɔ no wɔkaa sɛ: "Mose, frɛ wo Wura no ma yɛn sɛdeɛ Ɔne wo ayɛ apam no. Sɛ Ɔyi ɔhaw no firi yɛn so a nokorɛ sɛ, yɛbɛgye wo adi na yɛama Israel mma no ne wo akɔ ".

وَلَمَّا وَقَعَ عَلَيۡهِمُ ٱلرِّجۡزُ قَالُواْ يَٰمُوسَى
ٱدۡعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِندَكَۖ لَئِن
كَشَفۡتَ عَنَّا ٱلرِّجۡزَ لَنُؤۡمِنَنَّ لَكَ
وَلَنُرۡسِلَنَّ مَعَكَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ١٣٤

135. Nanso ɛberɛ (biara) a Yɛbɛyi ɔhaw no afiri wɔn so akosi ɛberɛ a ɛsɛsɛ wɔdi (wɔn bɔhyɛ no) soɔ no pɛ, na wɔn abu (bɔhyɛ no) so.

فَلَمَّا كَشَفۡنَا عَنۡهُمُ ٱلرِّجۡزَ إِلَىٰٓ أَجَلٍ هُم
بَٰلِغُوهُ إِذَا هُمۡ يَنكُثُونَ ١٣٥

136. Enti Yɛtuaa wɔn so ka, maa nsuo faa wɔn wɔ ɛpo no mu, efirisɛ wɔbuu Yɛn nsɛnkyerɛnee no nkontonposɛm, na wɔbuu wɔn ani nso guu so.

فَٱنتَقَمۡنَا مِنۡهُمۡ فَأَغۡرَقۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡيَمِّ بِأَنَّهُمۡ
كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُواْ عَنۡهَا غَٰفِلِينَ ١٣٦

137. Yɛde nnipa a wɔfaa wɔn sɛ wɔyɛ mmerɛ (anaa wɔnni ahoɔden) no dii adeɛ wɔ asaase a Yɛahyira soɔ no apueɛ ne n'atɔeɛ. Saa na wo Wura Nyankopɔn bɔhyɛ anaa asɛmpa no hyɛɛ ma wɔ Israel mma no so, ɛnam wɔn aboterɛ nti. Yɛsɛee deɛ Farao ne ne nkorɔfoɔ no yɔeɛ no ne deɛ wɔsisiieɛ no.

وَأَوۡرَثۡنَا ٱلۡقَوۡمَ ٱلَّذِينَ كَانُواْ يُسۡتَضۡعَفُونَ
مَشَٰرِقَ ٱلۡأَرۡضِ وَمَغَٰرِبَهَا ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا
فِيهَاۖ وَتَمَّتۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ ٱلۡحُسۡنَىٰ
عَلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ بِمَا صَبَرُواْۖ
وَدَمَّرۡنَا مَا كَانَ يَصۡنَعُ فِرۡعَوۡنُ وَقَوۡمُهُۥ
وَمَا كَانُواْ يَعۡرِشُونَ ١٣٧

138. Yɛde Israel mma no twaa ɛpo no, wɔbɛtoo nkorɔfoɔ bi a wɔde wɔn ho ama wɔn abosom. Wɔkaa sɛ: "Mose, yɛ nyame ma yɛn sɛdeɛ wɔ wɔ anyame no. (Mose) kaa sɛ: "Nokorɛ sɛ, moyɛ nnipa bi a moadwen awu paa".

وَجَٰوَزۡنَا بِبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱلۡبَحۡرَ فَأَتَوۡاْ عَلَىٰ
قَوۡمٖ يَعۡكُفُونَ عَلَىٰٓ أَصۡنَامٖ لَّهُمۡۚ
قَالُواْ يَٰمُوسَى ٱجۡعَل لَّنَآ إِلَٰهٗا كَمَا لَهُمۡ
ءَالِهَةٞۚ قَالَ إِنَّكُمۡ قَوۡمٞ تَجۡهَلُونَ ١٣٨

139. (Mose kɔɔ so kaa sɛ): "Nokorɛ sɛ deɛ saa nkorɔfoɔ yi wɔ mu yi, de wɔn bɛkɔ ɔsɛeɛ mu ama wɔn dwuma a wɔredie ayɛ kwa.

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ مُتَبَّرٞ مَّا هُمۡ فِيهِ وَبَٰطِلٞ مَّا
كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٣٩

140. Ɔkaa sɛ: "Menfiri Nyankopɔn akyi nhwehwɛ nyame mma mo aberɛ a Wadom mo akyɛn amansan no nyinaa?

قَالَ أَغَيۡرَ ٱللَّهِ أَبۡغِيكُمۡ إِلَٰهٗا وَهُوَ
فَضَّلَكُمۡ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٤٠

141. Monkae ɛberɛ a Yɛgyee mo firii Farao ne ne nkorɔfoɔ a na wɔde aniɛyaa ne ateeteɛ kɛse ato mo soɔ, (na) wɔkunkum mo mma mmarima ma mo mmaa no tena aseɛ no nsam.“ Nokorɛ sɛ nsɔhwɛ kɛseɛ paa a ɛfiri mo Wura Nyankopɔn hɔ wɔ wei mu ma mo”.

وَإِذۡ أَنجَيۡنَٰكُم مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ
يَسُومُونَكُمۡ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ يُقَتِّلُونَ
أَبۡنَآءَكُمۡ وَيَسۡتَحۡيُونَ نِسَآءَكُمۡۚ وَفِي
ذَٰلِكُم بَلَآءٞ مِّن رَّبِّكُمۡ عَظِيمٞ ١٤١

142. Yɛyii adaduasa maa Mose, na Yɛde dadu hyɛɛ no mma, enti ne Wura Nyankopɔn berɛ (a Ɔhyɛɛ no) no wiee adaduanan. (Ɔrebɛkɔ no) Mose ka kyerɛ ne nua Aaron sɛ: “Si m’anan wɔ me nkorɔfoɔ no mu na yɛ ntotoeɛ pa, na hwɛ na wanni nsɛmɔnedifoɔ no akyi”.

وَوَٰعَدۡنَا مُوسَىٰ ثَلَٰثِينَ لَيۡلَةٗ وَأَتۡمَمۡنَٰهَا
بِعَشۡرٖ فَتَمَّ مِيقَٰتُ رَبِّهِۦٓ أَرۡبَعِينَ لَيۡلَةٗۚ
وَقَالَ مُوسَىٰ لِأَخِيهِ هَٰرُونَ ٱخۡلُفۡنِي فِي
قَوۡمِي وَأَصۡلِحۡ وَلَا تَتَّبِعۡ سَبِيلَ
ٱلۡمُفۡسِدِينَ ١٤٢

143. Ɛberɛ a Mose baa ɛberɛ, ne bea a Yɛhyɛɛ no, na ne Wura Nyankopɔn ne no kasaeɛ, ɔkaa sɛ: “Me Wura Nyankopɔn, yi Woho adi kyerɛ me na menhwɛ Wo”. Nyankopɔn kaa sɛ “(Mose), wontumi nhu Me, na mmom hwɛ bepɔ no, sɛ etumi gyina ne baabi a etim no deɛ a, ɛneɛ ebia wobɛhu Me“. Ɛberɛ a ne Wura Nyankopɔn yii N’animuonyam adi wɔ bepɔ no soɔ no, ɛmaa no bubuu gɔsɔgɔsɔgɔsɔ, na Mose twa hwee fɔm tɔree mum. Ɛberɛ a n’ani so teteeɛ no, ɔkaa sɛ: “Kronkron hene ne Wo Awurade! Masakra m’adwen aba Wo hɔ. Na me ne agyidiefoɔ no mu nea odikan”.

وَلَمَّا جَآءَ مُوسَىٰ لِمِيقَٰتِنَا وَكَلَّمَهُۥ رَبُّهُۥ
قَالَ رَبِّ أَرِنِيٓ أَنظُرۡ إِلَيۡكَۚ قَالَ لَن
تَرَىٰنِي وَلَٰكِنِ ٱنظُرۡ إِلَى ٱلۡجَبَلِ فَإِنِ
ٱسۡتَقَرَّ مَكَانَهُۥ فَسَوۡفَ تَرَىٰنِيۚ فَلَمَّا تَجَلَّىٰ
رَبُّهُۥ لِلۡجَبَلِ جَعَلَهُۥ دَكّٗا وَخَرَّ
مُوسَىٰ صَعِقٗاۚ فَلَمَّآ أَفَاقَ قَالَ سُبۡحَٰنَكَ
تُبۡتُ إِلَيۡكَ وَأَنَا۠ أَوَّلُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٤٣

144. Nyankopɔn kaa sɛ: “Mose, Mede Me nsɛm ne Mekasaa ayi wo, akorɔn wo wɔ nnipa no so. Enti sɔ deɛ Mede ama woɔ no mu yie, na ka wɔn a wɔyi ayɛ no ho”.

قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ إِنِّي ٱصۡطَفَيۡتُكَ عَلَى
ٱلنَّاسِ بِرِسَٰلَٰتِي وَبِكَلَٰمِي فَخُذۡ مَآ
ءَاتَيۡتُكَ وَكُن مِّنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ١٤٤

145. Yɛtwerɛɛ afutusɛm ahodoɔ ne biribiara nkyerɛkyerɛmu wɔ Twerɛ pono no so demaa no (ka kyerɛɛ no sɛ): “Fa ahoɔden sɔ mu, na hyɛ wo nkorɔfoɔ no ma wɔnsɔ emu papa no mu. Mɛkyerɛ mo abɔneɛfoɔ no fie.

وَكَتَبۡنَا لَهُۥ فِي ٱلۡأَلۡوَاحِ مِن كُلِّ شَيۡءٖ
مَّوۡعِظَةٗ وَتَفۡصِيلٗا لِّكُلِّ شَيۡءٖ فَخُذۡهَا
بِقُوَّةٖ وَأۡمُرۡ قَوۡمَكَ يَأۡخُذُواْ بِأَحۡسَنِهَاۚ
سَأُوْرِيكُمۡ دَارَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ١٤٥

146. Mɛyi Mensɛm no afiri wɔn a wɔyɛ akɛsesɛm wɔ asaase so a wɔnni ho kwan sɛ wɔyɛ no so; sɛ wɔhunu nsɛnkyerɛnee biara a wɔnnye nni, nasɛ wɔhunu ɔkwan tenenee a wɔmfa no (sɛ) ɔkwan (pa); na sɛ wɔhunu ɔyera kwan a wɔfa no ɔkwan (pa). Saa, efirisɛ wɔfa

سَأَصۡرِفُ عَنۡ ءَايَٰتِيَ ٱلَّذِينَ
يَتَكَبَّرُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ
وَإِن يَرَوۡاْ كُلَّ ءَايَةٖ لَّا يُؤۡمِنُواْ بِهَا وَإِن
يَرَوۡاْ سَبِيلَ ٱلرُّشۡدِ لَا يَتَّخِذُوهُ
سَبِيلٗا وَإِن يَرَوۡاْ سَبِيلَ ٱلۡغَيِّ

Yɛn Nsɛm no nkontomposɛm na wɔbu wɔn ani gu so.

يَتَّخِذُوهُ سَبِيلًا ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَذَّبُوا
بِآيَاتِنَا وَكَانُوا عَنْهَا غَافِلِينَ ١٤٦

147. Wɔn a wɔfa Yɛn Nsɛm no ne Daakye nhyiamu no nkontomposɛm no, wɔn dwumadie anso aba. Enti ɛnyɛ dwuma a wɔdiiɛ no so akatua na yɛde bɛtua wɔn ka?

وَالَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَلِقَاءِ الْآخِرَةِ
حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ هَلْ يُجْزَوْنَ إِلَّا
مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ١٤٧

148. Mose nkorɔfoɔ no faa wɔn agudeɛ deyɛɛ nantwie sɛso a ɛwɔ nnee bi (som no) wɔ Mose akyi. Enti na wɔnhunu sɛ (nantwie a wayɛ no nyame no entumi) ne wɔn nkasa, anaa ɔnkyerɛ wɔn kwan? Wɔfaa (sika kɔkɔɔ nantwie) no (som no) na wɔyɛ abɔneɛfoɔ.

وَاتَّخَذَ قَوْمُ مُوسَىٰ مِنْ بَعْدِهِ مِنْ حُلِيِّهِمْ
عِجْلًا جَسَدًا لَهُ خُوَارٌ أَلَمْ يَرَوْا أَنَّهُ
لَا يُكَلِّمُهُمْ وَلَا يَهْدِيهِمْ سَبِيلًا اتَّخَذُوهُ
وَكَانُوا ظَالِمِينَ ١٤٨

149. Ɛberɛ a wɔnuu wɔn ho hunuu sɛ wɔn ayera no, wɔkaa sɛ: "Sɛ yɛ Wura Nyankopɔn anhu yɛn mmɔbɔ na Wamfa yɛn bɔne ankyɛ yɛn a, yɛbɛka berɛguofoɔ no ho.

وَلَمَّا سُقِطَ فِي أَيْدِيهِمْ وَرَأَوْا أَنَّهُمْ قَدْ
ضَلُّوا قَالُوا لَئِنْ لَمْ يَرْحَمْنَا رَبُّنَا وَيَغْفِرْ
لَنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ الْخَاسِرِينَ ١٤٩

150. Ɛberɛ a Mose de abufuo ne awerɛhoɔ san baa ne nkorɔfoɔ no hɔ no, ɔkaa sɛ: "Dwuma bɔne paa na moagyina m'anan mu adi no wɔ m'akyi; mopɛ Nyankopɔn atemmuo no ntɛm?" Ɔde Twerɛ apono no guu hɔ, na ɔpari sɔɔ ne nua (Aaron) ti a ɔretwe no ba ne hɔ. (Aaron) kaa sɛ: "Eno ba, nokorɛ sɛ, nkorɔfoɔ no faa me sɛ meyɛ mmrɛ, na ɛkaa kakraabi sɛ anka wɔkum me. Enti ɛmma atamfoɔ no nsere me, na ɛmfa menka abɔneɛfoɔ no ho ".

وَلَمَّا رَجَعَ مُوسَىٰ إِلَىٰ قَوْمِهِ غَضْبَانَ
أَسِفًا قَالَ بِئْسَمَا خَلَفْتُمُونِي مِنْ بَعْدِي
أَعَجِلْتُمْ أَمْرَ رَبِّكُمْ وَأَلْقَى الْأَلْوَاحَ
وَأَخَذَ بِرَأْسِ أَخِيهِ يَجُرُّهُ إِلَيْهِ قَالَ
ابْنَ أُمَّ إِنَّ الْقَوْمَ اسْتَضْعَفُونِي وَكَادُوا
يَقْتُلُونَنِي فَلَا تُشْمِتْ بِيَ الْأَعْدَاءَ
وَلَا تَجْعَلْنِي مَعَ الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ١٥٠

151. Mose kaa sɛ: "Me Wura Nyankopɔn, fa me ne me nua (Aaron) bɔne kyɛ yɛn na fa yɛn wura W'ahummɔborɔ no mu, na Wone ahummɔborɔ mu Ahummɔborɔ Hene no.

قَالَ رَبِّ اغْفِرْ لِي وَلِأَخِي وَأَدْخِلْنَا فِي
رَحْمَتِكَ وَأَنْتَ أَرْحَمُ الرَّاحِمِينَ ١٥١

152. Wɔn a wɔfaa nantwie no (som no no), abufuo a ɛfiri wɔn Wura Nyankopɔn hɔ, ne wiase yi mu animguaseɛ bɛto wɔn. Saa na Yɛtua obi a ɔbɔ ne tirim twa nkontompo no so ka.

إِنَّ الَّذِينَ اتَّخَذُوا الْعِجْلَ سَيَنَالُهُمْ
غَضَبٌ مِنْ رَبِّهِمْ وَذِلَّةٌ فِي الْحَيَاةِ
الدُّنْيَا وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُفْتَرِينَ ١٥٢

153. Wɔn a wɔyɛ bɔne, na ɛno akyi wɔnya adwen sakra na wɔgye die no, nokorɛ sɛ. ɛno akyi no, wo Wura Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

وَالَّذِينَ عَمِلُوا السَّيِّئَاتِ ثُمَّ تَابُوا مِنْ
بَعْدِهَا وَآمَنُوا إِنَّ رَبَّكَ مِنْ بَعْدِهَا
لَغَفُورٌ رَحِيمٌ ١٥٣

154. Ɛberɛ a Mose abufuo no ano brɛɛ aseɛ no, ɔfaa Twerɛ apono no. Na kwankyerɛ ne ahummɔmborɔ wɔ ntwerɛɛɛ no mu dema wɔn a wɔsuro wɔn Wura Nyankopɔn.

وَلَمَّا سَكَتَ عَن مُّوسَى ٱلْغَضَبُ أَخَذَ
ٱلْأَلْوَاحَ ۖ وَفِى نُسْخَتِهَا هُدًى وَرَحْمَةٌ
لِّلَّذِينَ هُمْ لِرَبِّهِمْ يَرْهَبُونَ ١٥٤

155. Mose tuu ne nkorɔfoɔ no mu mmarima aduɔson demaa Yɛ brɛ, ne bea a Yɛahyɛ (sɛ Yɛ ne no bɛhyia). Ɛberɛ a asaase wosoɔ sɔɔ wɔn mu no, Mose kaa sɛ: “Me Wura Nyankopɔn, sɛ ɛyɛ Wopɛ a, anka Wosɛee wɔn ne me dadaada. Wobɛsɛe yɛn wɔ deɛ yɛn mu nkwaseafoɔ bi ayɛ ho nti? Wei yɛ Wo nsɔhwɛ no bia. Wode yera obi a Wopɛ, ɛna Wode kyerɛ obi a Wopɛ nso kwan. Wo ne yɛn Kyitaafoɔ, enti fa yɛn bɔne kyɛ yɛn na hu yɛn mmɔbɔ, na Wo ne bɔnefakyɛfoɔ nyinaa mu Bɔnefakyɛ Wura papa no.

وَٱخْتَارَ مُوسَىٰ قَوْمَهُۥ سَبْعِينَ رَجُلًا
لِّمِيقَـٰتِنَا ۖ فَلَمَّآ أَخَذَتْهُمُ ٱلرَّجْفَةُ قَالَ رَبِّ لَوْ
شِئْتَ أَهْلَكْتَهُم مِّن قَبْلُ وَإِيَّـٰىَ ۖ
أَتُهْلِكُنَا بِمَا فَعَلَ ٱلسُّفَهَآءُ مِنَّآ ۖ إِنْ هِىَ
إِلَّا فِتْنَتُكَ تُضِلُّ بِهَا مَن تَشَآءُ وَتَهْدِى
مَن تَشَآءُ ۖ أَنتَ وَلِيُّنَا فَٱغْفِرْ لَنَا
وَٱرْحَمْنَا ۖ وَأَنتَ خَيْرُ ٱلْغَـٰفِرِينَ ١٥٥

156. Na hyehyɛ papa ma yɛn wɔ wiase yi mu ne Daakye no mu nso, nokorɛ sɛ Wo hɔ na yɛdane yɛn ani kyerɛ“. Nyankopɔn kaa sɛ: “M’asotwee no Mede bɛtwe obi a Mepɛ aso, na M’ahummɔborɔ atwa biribiara ho ahyia. Enti Mɛhyehyɛ (papa) ama wɔn a wɔsuro Nyame na wɔyɛ ahwɛyie, na wɔyi Zaka, ne wɔn a wɔgye Yɛn Nsɛm no die.

وَٱكْتُبْ لَنَا فِى هَـٰذِهِ ٱلدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِى
ٱلْـَٔاخِرَةِ إِنَّا هُدْنَآ إِلَيْكَ ۚ قَالَ عَذَابِىٓ
أُصِيبُ بِهِۦ مَنْ أَشَآءُ ۖ وَرَحْمَتِى وَسِعَتْ
كُلَّ شَىْءٍ ۚ فَسَأَكْتُبُهَا لِلَّذِينَ يَتَّقُونَ
وَيُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱلَّذِينَ هُم بِـَٔايَـٰتِنَا
يُؤْمِنُونَ ١٥٦

157. Wɔn a wɔ’di Ɔsomafoɔ Nkɔmhyɛni Fratamni a wɔn ahunu sɛ yatwerɛ ne ho asɛm wɔ wɔn hɔ wɔ Tora ne Injeel no mu no akyi; ɔrehyɛ wɔn ma wɔ’yɛ papa, ɛna ɔrebra wɔn ma wɔ’gyae amumuyɛ; ɔma wɔn deɛ ɛyɛ ho kwan, ɛna ɔrebra wɔn adeɛ a ɛyɛ fii, ɛna ɔreyi wɔn adesoa duruduro ne nkɔnsɔnkɔnsɔn a na ɛda wɔn soɔ no firi wɔn soɔ. Enti wɔn a wɔagye (saa Nkɔmhyɛni) no adie, na wɔde obuo ma no, na wɔboa no, na wɔdi nhyerɛnee a yɛasane aka ne ho no akyire no, saa nkorɔfoɔ no ne nkonimdifoɔ no.

ٱلَّذِينَ يَتَّبِعُونَ ٱلرَّسُولَ ٱلنَّبِىَّ ٱلْأُمِّىَّ
ٱلَّذِى يَجِدُونَهُۥ مَكْتُوبًا عِندَهُمْ فِى
ٱلتَّوْرَىٰةِ وَٱلْإِنجِيلِ يَأْمُرُهُم بِٱلْمَعْرُوفِ
وَيَنْهَىٰهُمْ عَنِ ٱلْمُنكَرِ وَيُحِلُّ لَهُمُ
ٱلطَّيِّبَـٰتِ وَيُحَرِّمُ عَلَيْهِمُ ٱلْخَبَـٰٓئِثَ
وَيَضَعُ عَنْهُمْ إِصْرَهُمْ وَٱلْأَغْلَـٰلَ ٱلَّتِى
كَانَتْ عَلَيْهِمْ ۚ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِهِۦ
وَعَزَّرُوهُ وَنَصَرُوهُ وَٱتَّبَعُوا۟ ٱلنُّورَ ٱلَّذِىٓ
أُنزِلَ مَعَهُۥٓ ۙ أُو۟لَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ١٥٧

158. (Nkɔmhyɛni), kasɛ: “Adasamma, meyɛ Ɔsomafoɔ firi Nea ɔsoro ne asaase ahennie yɛ Nedea no hɔ dema mo nyinaa”. Awurade foforɔ biara nni hɔ gyesɛ Ɔno (nko ara); Ɔno na Ɔma nkwa ɛna Okum. Enti monnye Nyankopɔn ne ne Somafoɔ Nkɔmhyɛni

قُلْ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنِّى رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيْكُمْ
جَمِيعًا ٱلَّذِى لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ ۖ لَآ إِلَـٰهَ إِلَّا هُوَ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ ۖ
فَـَٔامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِ ٱلنَّبِىِّ

Fratamni no a ɔgye Nyankopɔn ne Nensɛm die no nni, na monni n'akyi sɛdeɛ mobɛnya kwankyerɛ.

ٱلۡأُمِّيِّ ٱلَّذِي يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَكَلِمَٰتِهِۦ وَٱتَّبِعُوهُ لَعَلَّكُمۡ تَهۡتَدُونَ ١٥٨

159. Nnipa bi wɔ Mose nkorɔfoɔ no mu a wɔde nokorɛ no kyerɛ kwan, na wɔdi ho nokorɛ nso.

وَمِن قَوۡمِ مُوسَىٰٓ أُمَّةٞ يَهۡدُونَ بِٱلۡحَقِّ وَبِهِۦ يَعۡدِلُونَ ١٥٩

160. Yɛkyekyɛɛ Israelfoɔ mu mmusua kuo dummienu. Ɛberɛ a Mose nkorɔfoɔ no bisaa no nsuo, Yɛyi kyerɛɛ no sɛ: "Fa wo poma no bɔ ɔbotan no mu". Enti asutire dummienu pue firii mu. Abusua no mu biara hunuu wɔn anomdeɛ. Na Yɛde mununkum yɛɛ kyinnieɛ wɔ wɔn so, na Yɛsanee Manna ne Salwa maa wɔn (ka kyerɛɛ wɔn sɛ): "Monnidi mfiri nnepa a Yɛde abɔ mo akɔnhoma no mu.". Wɔn annyɛ Yɛn bɔne na mmom wɔyɛɛ bɔne tiaa wɔn ara wɔn kraa.

وَقَطَّعۡنَٰهُمُ ٱثۡنَتَيۡ عَشۡرَةَ أَسۡبَاطًا أُمَمٗاۚ وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ إِذِ ٱسۡتَسۡقَىٰهُ قَوۡمُهُۥٓ أَنِ ٱضۡرِب بِّعَصَاكَ ٱلۡحَجَرَۖ فَٱنۢبَجَسَتۡ مِنۡهُ ٱثۡنَتَا عَشۡرَةَ عَيۡنٗاۖ قَدۡ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٖ مَّشۡرَبَهُمۡۚ وَظَلَّلۡنَا عَلَيۡهِمُ ٱلۡغَمَٰمَ وَأَنزَلۡنَا عَلَيۡهِمُ ٱلۡمَنَّ وَٱلسَّلۡوَىٰۖ كُلُواْ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقۡنَٰكُمۡۚ وَمَا ظَلَمُونَا وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ١٦٠

161. Kae ɛberɛ a yɛka kyerɛɛ wɔn (Israelfoɔ no) sɛ: ''Montena saa kuro yi mu na monnidi nkɔpem faako a mopɛ, na monka sɛ: "Yɛ Wura Nyankopɔn, yi yɛn bɔne firi yɛn so". Na monfa ahobraseɛ nwura ɔpono no mu; Yɛde mo mfomsoɔ bɛkyɛ mo na Yɛde (papa no bi) aka ho ama apapayɛfoɔ no".

وَإِذۡ قِيلَ لَهُمُ ٱسۡكُنُواْ هَٰذِهِ ٱلۡقَرۡيَةَ وَكُلُواْ مِنۡهَا حَيۡثُ شِئۡتُمۡ وَقُولُواْ حِطَّةٞ وَٱدۡخُلُواْ ٱلۡبَابَ سُجَّدٗا نَّغۡفِرۡ لَكُمۡ خَطِيٓـَٰٔتِكُمۡۚ سَنَزِيدُ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٦١

162. Nanso wɔn mu abɔneɛfoɔ no sesaa asɛm a yɛka kyerɛɛ wɔn no kɔfaa foforɔ. Enti Yɛsanee asotwee firii soro baa wɔn so, ɛnam wɔn bɔne ho nti.

فَبَدَّلَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مِنۡهُمۡ قَوۡلًا غَيۡرَ ٱلَّذِي قِيلَ لَهُمۡ فَأَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ رِجۡزٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُواْ يَظۡلِمُونَ ١٦٢

163. (Nkɔmhyɛni), bisa wɔn (Yudafoɔ no) fa kuro bi a na ɛda ɛpo ho no ho asɛm, ɛberɛ a wɔtoo Sabat ho mmara no, ɛberɛ a wɔn nsuo mu nnam baa wɔn hɔ wɔ wɔn Sabat da no wɔ nsuo no ani no; sɛ ɛnyɛ Sabat da a wɔmma wɔn hɔ. Saa ara na Yɛsɔɔ wɔn hwɛɛɛ ɛnam wɔn nsɛmmɔnee nti.

وَسۡـَٔلۡهُمۡ عَنِ ٱلۡقَرۡيَةِ ٱلَّتِي كَانَتۡ حَاضِرَةَ ٱلۡبَحۡرِ إِذۡ يَعۡدُونَ فِي ٱلسَّبۡتِ إِذۡ تَأۡتِيهِمۡ حِيتَانُهُمۡ يَوۡمَ سَبۡتِهِمۡ شُرَّعٗا وَيَوۡمَ لَا يَسۡبِتُونَ لَا تَأۡتِيهِمۡۚ كَذَٰلِكَ نَبۡلُوهُم بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ١٦٣

164. Ɛberɛ a wɔn mu fekuo bi kaa sɛ: ''Adɛn na moretu amanfoɔ a Nyankopɔn bɛsɛɛ wɔn anaa Ɔde asotwe kɛseɛ bɛtwe wɔn aso no foɔ?'' Wɔkaa sɛ: "Sɛdeɛ ɛbɛyɛ nyinasoɔ wɔ mo Wura Nyankopɔn hɔ nti, na afei ebia wɔbɛsuro Nyame na wɔayɛ ahwɛyie".

وَإِذۡ قَالَتۡ أُمَّةٞ مِّنۡهُمۡ لِمَ تَعِظُونَ قَوۡمًا ٱللَّهُ مُهۡلِكُهُمۡ أَوۡ مُعَذِّبُهُمۡ عَذَابٗا شَدِيدٗاۖ قَالُواْ مَعۡذِرَةً إِلَىٰ رَبِّكُمۡ وَلَعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ ١٦٤

165. Enti ɛberɛ a wɔn werɛ firii adeɛ a yɛtuu wɔn fo wɔ ho no, Yɛgyee wɔn a wɔtwe wɔn ho firi bɔne ho no nkwa, ɛna Yɛde asotwe bɔne twee wɔn a wɔdi bɔne no aso ɛfa wɔn bɔne no ho nti.

فَلَمَّا نَسُواْ مَا ذُكِّرُواْ بِهِۦٓ أَنجَيۡنَا ٱلَّذِينَ يَنۡهَوۡنَ عَنِ ٱلسُّوٓءِ وَأَخَذۡنَا ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ بِعَذَابِۭ بَـِٔيسِۭ بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ١٦٥

166. Enti ɛberɛ a wɔtee atua wɔ deɛ yɛabra wɔn no ho no, Yɛka kyerɛ wɔn sɛ: “Monyɛ nnoe (anaasɛ nsoroboa) wɔ animguaseɛ mu”.

فَلَمَّا عَتَوۡاْ عَن مَّا نُهُواْ عَنۡهُ قُلۡنَا لَهُمۡ كُونُواْ قِرَدَةً خَٰسِـِٔينَ ١٦٦

167. Kae ɛberɛ nso a wo Wura Nyankopɔn de too dwa sɛ, Ɔbɛsoma wɔn a wɔde asotwe bɔne bɛtwe wɔn (Israelfoɔ no) aso akosi Wusɔreɛ Da no. Nokorɛ sɛ, wo Wura Nyankopɔn ho yɛ hare wɔ awerɛtɔ mu; na nokorɛ sɛ Ɔne Bɔnefakyɛ hene, na Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

وَإِذۡ تَأَذَّنَ رَبُّكَ لَيَبۡعَثَنَّ عَلَيۡهِمۡ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ مَن يَسُومُهُمۡ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِۗ إِنَّ رَبَّكَ لَسَرِيعُ ٱلۡعِقَابِ وَإِنَّهُۥ لَغَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٦٧

168. Yɛkyekyɛɛ wɔn mu akuo-akuo, wɔ asaase no so; wɔn mu bi yɛ apapafoɔ na wɔn mu bi nso nte saa. Na Yɛde papa ne bɔne sɔɔ wɔn hwɛɛ sɛdeɛ wɔbɛsan wɔn akyi (afiri bɔneyɛ mu).

وَقَطَّعۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ أُمَمٗاۖ مِّنۡهُمُ ٱلصَّٰلِحُونَ وَمِنۡهُمۡ دُونَ ذَٰلِكَۖ وَبَلَوۡنَٰهُم بِٱلۡحَسَنَٰتِ وَٱلسَّيِّـَٔاتِ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ١٦٨

169. Wɔn akyi no, awoɔ ntoatoasoɔ (bɔne) a yɛde Nwoma no hyɛɛ wɔn nsa bɛhyɛɛ wɔn anan mu, wɔfaa wiase yi mu ahuhudeɛ no, na deɛ wɔkaeɛ ne sɛ: “Yɛde yɛn bɔne bɛkyɛ yɛn.“ Sɛ ahuhudeɛ a ɛte saa sɛso mpo baa wɔn hɔ a (anka wɔbɛsan) agye (aka ho). Enti yɛnnyee apam wɔ wɔn hɔ wɔ Nwoma no mu sɛ: “Wɔnhwɛ na wɔn anka biribi anto Nyankopɔn so gyesɛ nokorɛ nko ara?” Aberɛ nso a wɔasua deɛ ɛwɔ (Nwoma no) mu no. Daakye asetena no yɛ ma wɔn a wɔsuro Nyame na wɔyɛ ahwɛyie. Enti monnwen anaa?

فَخَلَفَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ خَلۡفٞ وَرِثُواْ ٱلۡكِتَٰبَ يَأۡخُذُونَ عَرَضَ هَٰذَا ٱلۡأَدۡنَىٰ وَيَقُولُونَ سَيُغۡفَرُ لَنَا وَإِن يَأۡتِهِمۡ عَرَضٞ مِّثۡلُهُۥ يَأۡخُذُوهُۚ أَلَمۡ يُؤۡخَذۡ عَلَيۡهِم مِّيثَٰقُ ٱلۡكِتَٰبِ أَن لَّا يَقُولُواْ عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا ٱلۡحَقَّ وَدَرَسُواْ مَا فِيهِۗ وَٱلدَّارُ ٱلۡأٓخِرَةُ خَيۡرٞ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ١٦٩

170. Wɔn nso a wɔsɔ Nwoma no mu (pintinn) na wɔfrɛ Nyame wɔ ne brɛ mu no, nokorɛ sɛ Yɛmma apapafoɔ no akatua nyɛ kwa.

وَٱلَّذِينَ يُمَسِّكُونَ بِٱلۡكِتَٰبِ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُصۡلِحِينَ ١٧٠

171. Kae ɛberɛ a Yɛpagyaa bepɔ no wɔ wɔn apampamu tesɛ deɛ ɛyɛ kyinnieɛ, na wɔn adwen yɛɛ wɔn sɛ ɛrebɛte ahwe wɔn soɔ: (Yɛka kyerɛɛ wɔn sɛ): “Monfa ahoɔden nsɔ deɛ yɛde ama mo no mu yie, na monkae deɛ ɛwɔ mu no sɛdeɛ mobɛsuro Nyame ayɛ ahwɛyie”.

وَإِذۡ نَتَقۡنَا ٱلۡجَبَلَ فَوۡقَهُمۡ كَأَنَّهُۥ ظُلَّةٞ وَظَنُّوٓاْ أَنَّهُۥ وَاقِعُۢ بِهِمۡ خُذُواْ مَآ ءَاتَيۡنَٰكُم بِقُوَّةٖ وَٱذۡكُرُواْ مَا فِيهِ لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُونَ ١٧١

172. Na kae ɛberɛ a wo Wura Nyankopɔn yii Adam mma asefoɔ firii wɔn sisi mu maa wɔdii adanseɛ faa wɔn ara ho. (Obisaa wɔn sɛ): "Ɛnyɛ Me ne mo Wura Nyankopɔn? Wɔkaa sɛ: "Aane! Yɛgye adanseɛ". "Anhwɛ a Wusɔreɛ da no moakɔka sɛ yɛdeɛ yɛnnim wei ho hwee".

وَإِذۡ أَخَذَ رَبُّكَ مِنۢ بَنِيٓ ءَادَمَ مِن ظُهُورِهِمۡ ذُرِّيَّتَهُمۡ وَأَشۡهَدَهُمۡ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡ أَلَسۡتُ بِرَبِّكُمۡۖ قَالُواْ بَلَىٰ شَهِدۡنَآۚ أَن تَقُولُواْ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ إِنَّا كُنَّا عَنۡ هَٰذَا غَٰفِلِينَ ١٧٢

173. Anaasɛ anhwɛ a na moakɔka sɛ: "Yɛn agyanom na wɔdii kan yɛɛ (Nyankopɔn ho) mmataho na yɛn deɛ na yɛyɛ (wɔn) asefoɔ wɔ wɔn akyi. Na (Awurade), Wobɛsɛe yɛn wɔ deɛ nkontompofoɔ no yɔeɛ no ho nti?"

أَوۡ تَقُولُوٓاْ إِنَّمَآ أَشۡرَكَ ءَابَآؤُنَا مِن قَبۡلُ وَكُنَّا ذُرِّيَّةٗ مِّنۢ بَعۡدِهِمۡۖ أَفَتُهۡلِكُنَا بِمَا فَعَلَ ٱلۡمُبۡطِلُونَ ١٧٣

174. Saa ara na Yɛkyerɛkyerɛ Nsɛm no mu sɛdeɛ wɔbɛsan wɔn akyi (afiri wɔn agyanom kwan a wɔresua no soɔ).

وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلۡأٓيَٰتِ وَلَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ١٧٤

175. Ka obi a Yɛde Yɛn nsɛm no maa no na ɔtwee ne ho firii ho no asɛm no kyerɛ wɔn; ɛnam so maa ɔbonsam dii n'akyi na ɔkɔkaa ayerafoɔ no ho.

وَٱتۡلُ عَلَيۡهِمۡ نَبَأَ ٱلَّذِيٓ ءَاتَيۡنَٰهُ ءَايَٰتِنَا فَٱنسَلَخَ مِنۡهَا فَأَتۡبَعَهُ ٱلشَّيۡطَٰنُ فَكَانَ مِنَ ٱلۡغَاوِينَ ١٧٥

176. Sɛ Yɛpɛ a anka Yɛde (Nyame Asɛm no) bɛma no so (de no agyina gyinabrɛ a ɛso paa), nanso ɔde ne ho bataa asaase (anaa ɔde ne ho too wiase so) dii n'apɛdeɛ akyi. Ne mfatoho tesɛ ɔkraman, sɛ woka ne so a ɔtwe ne kɛtrɛma, sɛ wogyae no nso a ɔtwe ne kɛtrɛma. Saa na wɔn a wɔbu Yɛn Nsɛm no sɛ atorɔsɛm no mfatoho teɛ. Enti ka abakɔsɛm no kyerɛ wɔn sɛdeɛ wɔbɛfa adwen.

وَلَوۡ شِئۡنَا لَرَفَعۡنَٰهُ بِهَا وَلَٰكِنَّهُۥٓ أَخۡلَدَ إِلَى ٱلۡأَرۡضِ وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُۚ فَمَثَلُهُۥ كَمَثَلِ ٱلۡكَلۡبِ إِن تَحۡمِلۡ عَلَيۡهِ يَلۡهَثۡ أَوۡ تَتۡرُكۡهُ يَلۡهَثۚ ذَّٰلِكَ مَثَلُ ٱلۡقَوۡمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَاۚ فَٱقۡصُصِ ٱلۡقَصَصَ لَعَلَّهُمۡ يَتَفَكَّرُونَ ١٧٦

177. Mfatoho bɔne ne wɔn a wɔbu Yɛn Nsɛm no sɛ atorɔsɛm, na wɔn asisi wɔn ara wɔn kraa no.

سَآءَ مَثَلًا ٱلۡقَوۡمُ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَأَنفُسَهُمۡ كَانُواْ يَظۡلِمُونَ ١٧٧

178. Obi a Nyankopɔn atene no no ɔno na wanya kwankyerɛ, na obi a Wayera no no, saa nkorɔfoɔ no ne brɛguofoɔ no.

مَن يَهۡدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلۡمُهۡتَدِيۖ وَمَن يُضۡلِلۡ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ١٧٨

179. Ampa sɛ Yɛabɔ Jinn ne nnipa no mu pii ama Amanehunu gya no, wɔwɔ akoma (nanso) wɔmfa nte asɛm ase, wɔwɔ ani (nanso) wɔmfa nhu adeɛ, wɔwɔ aso (nanso) wɔmfa nte asɛm. Wɔte sɛ nyɛmmoa, aane, wɔayera mpo sen saa. Wei nom na wɔabu wɔn ani agu (afotuo no) soɔ no.

وَلَقَدۡ ذَرَأۡنَا لِجَهَنَّمَ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِۖ لَهُمۡ قُلُوبٞ لَّا يَفۡقَهُونَ بِهَا وَلَهُمۡ أَعۡيُنٞ لَّا يُبۡصِرُونَ بِهَا وَلَهُمۡ ءَاذَانٞ لَّا يَسۡمَعُونَ بِهَآۚ أُوْلَٰٓئِكَ كَٱلۡأَنۡعَٰمِ بَلۡ هُمۡ أَضَلُّۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡغَٰفِلُونَ ١٧٩

180. Nyankopɔn na Ɔwɔ Abodin pa, enti momfa ɛno nsu mfrɛ no, na monnyae wɔn a wamane anaa wato mmra wɔ N'abodin no ho no. Yɛbɛtua wɔn deɛ wɔyɔeɛ no so ka.

وَلِلَّهِ ٱلۡأَسۡمَآءُ ٱلۡحُسۡنَىٰ فَٱدۡعُوهُ بِهَاۖ وَذَرُواْ ٱلَّذِينَ يُلۡحِدُونَ فِيٓ أَسۡمَٰٓئِهِۦۚ سَيُجۡزَوۡنَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٨٠

181. Amanfoɔ a Yɛabɔ wɔn no mu bi wɔ hɔ a wɔde nokorɛ no kyerɛ (nnipa) kwan, na wɔdi ɛho nokorɛ nso.

وَمِمَّنۡ خَلَقۡنَآ أُمَّةٞ يَهۡدُونَ بِٱلۡحَقِّ وَبِهِۦ يَعۡدِلُونَ ١٨١

182. Wɔn nso a wɔfa Yɛn Nsɛm no sɛ atorɔsɛm no, Yɛbɛgyegye wɔn taa-taa nkakrankakra ama asotwee afiri deɛ wɔnnim abɛfro wɔn.

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا سَنَسۡتَدۡرِجُهُم مِّنۡ حَيۡثُ لَا يَعۡلَمُونَ ١٨٢

183. Mama wɔn berɛ. Nokorɛ sɛ, Metirimu pɔ a Mabɔ no emu yɛ den paa.

وَأُمۡلِي لَهُمۡۚ إِنَّ كَيۡدِي مَتِينٌ ١٨٣

184. Enti (boniayɛfoɔ) no nnwene wɔn yɔnko (Muhammad) ho sɛ ɔmmɔɔ dam? Ɔyɛ kɔkɔbɔni pefee.

أَوَلَمۡ يَتَفَكَّرُواْۗ مَا بِصَاحِبِهِم مِّن جِنَّةٍۚ إِنۡ هُوَ إِلَّا نَذِيرٞ مُّبِينٌ ١٨٤

185. Anaasɛ wɔnnhwɛ ɔsoro ne asaase so ahennie, ne biribiara a Nyankopɔn abɔ? Na (wɔn nhunuu nso) sɛ ampa sɛ ebia wɔn berɛ no abɛn? (Nkyerɛkyerɛmu) wei akyi asɛm bɛn (bio) na wɔbɛgye adie?

أَوَلَمۡ يَنظُرُواْ فِي مَلَكُوتِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا خَلَقَ ٱللَّهُ مِن شَيۡءٖ وَأَنۡ عَسَىٰٓ أَن يَكُونَ قَدِ ٱقۡتَرَبَ أَجَلُهُمۡۖ فَبِأَيِّ حَدِيثِۭ بَعۡدَهُۥ يُؤۡمِنُونَ ١٨٥

186. Obia Nyankopɔn bɛyera no no, ɔnnya kwankyerɛfoɔ; na Ogyae wɔn wɔ wɔn yera (anaa wɔn bɔne) no mu ma wɔkeka kɔ (tesɛ anifirafoɔ).

مَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَلَا هَادِيَ لَهُۥۚ وَيَذَرُهُمۡ فِي طُغۡيَٰنِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ١٨٦

187. (Nkɔmhyɛni), wɔrebisa wo Dɔnhwere no ho asɛm sɛ, ɛberɛ bɛn na ɛbɛba? Ka sɛ: "Ɛho nimdeɛ no deɛ, ɛwɔ me Wura Nyankopɔn hɔ. Obiara ntumi nkyerɛ ɛberɛ a ɛbɛba gyesɛ Ɔno nko ara. Ɛho asɛm mu yɛ duru wɔ soro ne asase so. Mpofirem na ɛbɛba mosoɔ". Wɔrebisa wo sɛdeɛ wonim ho biribi. Ka sɛ: "Ɛho nimdeɛ no deɛ ɛwɔ Nyankopɔn nko ara hɔ nanso nnipa pii nnim".

يَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلسَّاعَةِ أَيَّانَ مُرۡسَىٰهَاۖ قُلۡ إِنَّمَا عِلۡمُهَا عِندَ رَبِّيۖ لَا يُجَلِّيهَا لِوَقۡتِهَآ إِلَّا هُوَۚ ثَقُلَتۡ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ لَا تَأۡتِيكُمۡ إِلَّا بَغۡتَةٗۗ يَسۡـَٔلُونَكَ كَأَنَّكَ حَفِيٌّ عَنۡهَاۖ قُلۡ إِنَّمَا عِلۡمُهَا عِندَ ٱللَّهِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ١٨٧

188. Kasɛ: "Menni tumi a ɛma me yie die bi, anaasɛ ɔhaw bi, gyesɛ deɛ Nyankopɔn pɛ. Sɛ menim Nsumaeɛ no mu asɛm a, anka papa na mɛpɛ no kɛse ama meho, na anka bɔne biara nto me. Me deɛ m'adwuma ara ne sɛ, meyɛ kɔkɔbɔni ne anigyesɛm no ho amanebɔfoɔ de ma amanfoɔ a wɔgye die".

قُل لَّآ أَمۡلِكُ لِنَفۡسِي نَفۡعٗا وَلَا ضَرًّا إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُۚ وَلَوۡ كُنتُ أَعۡلَمُ ٱلۡغَيۡبَ لَٱسۡتَكۡثَرۡتُ مِنَ ٱلۡخَيۡرِ وَمَا مَسَّنِيَ ٱلسُّوٓءُۚ إِنۡ أَنَا۠ إِلَّا نَذِيرٞ وَبَشِيرٞ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ١٨٨

189. Ɔno na Ɔbɔɔ mo firi honam baako mu, ɛna Ɔyɛɛ ne yere nso firi (honam baako no ara) mu sɛdeɛ ɔbɛnya nehɔ awerɛkyekyerɛ. Ɛberɛ a ɔne no hyiaeɛ no, onyinsɛnee adesoa a emu yɛ hare a ɔde nam. Ɛberɛ a emu yɛɛ duro no wɔn mmienu su frɛɛ wɔn Wura Nyankopɔn sɛ: ''Sɛ Woma yɛn (akwadaa) papa a yɛbɛka wɔn a wɔyi (Wo) ayɛ no ho.

هُوَ ٱلَّذِى خَلَقَكُم مِّن نَّفْسٍ وَٰحِدَةٍ
وَجَعَلَ مِنْهَا زَوْجَهَا لِيَسْكُنَ إِلَيْهَا ۖ
فَلَمَّا تَغَشَّىٰهَا حَمَلَتْ حَمْلًا خَفِيفًا
فَمَرَّتْ بِهِۦ ۖ فَلَمَّآ أَثْقَلَت دَّعَوَا ٱللَّهَ
رَبَّهُمَا لَئِنْ ءَاتَيْتَنَا صَٰلِحًا لَّنَكُونَنَّ
مِنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ١٨٩

190. Nanso ɛberɛ a Yɛmaa wɔn (akwadaa) papa no wɔyɛɛ Nyankopɔn ho mmataho wɔ deɛ Yɛde ama wɔn no ho. Kokuroko ne Nyankopɔn, wɔ deɛ mode rebata Ne ho no.

فَلَمَّآ ءَاتَىٰهُمَا صَٰلِحًا جَعَلَا لَهُۥ شُرَكَآءَ
فِيمَآ ءَاتَىٰهُمَا ۚ فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ عَمَّا
يُشْرِكُونَ ١٩٠

191. Enti wɔde nneɛma a wɔmmɔ hwee, na yɛbɔɔ wɔn no abata (Nyankopɔn) ho?

أَيُشْرِكُونَ مَا لَا يَخْلُقُ شَيْـًٔا وَهُمْ
يُخْلَقُونَ ١٩١

192. Aberɛ a wɔntumi mma wɔn mmoa, na wɔntumi mmoa wɔn ara wɔn ho mpo.

وَلَا يَسْتَطِيعُونَ لَهُمْ نَصْرًا وَلَآ أَنفُسَهُمْ
يَنصُرُونَ ١٩٢

193. Sɛ mofrɛ wɔn kɔ tenenee mu a wɔnni mo akyi. Sɛ mosu frɛ wɔn o, anaa moka moano tum o, ɛyɛ asɛm korɔ ma mo.

وَإِن تَدْعُوهُمْ إِلَى ٱلْهُدَىٰ لَا يَتَّبِعُوكُمْ ۚ
سَوَآءٌ عَلَيْكُمْ أَدَعَوْتُمُوهُمْ أَمْ أَنتُمْ
صَٰمِتُونَ ١٩٣

194. Nokorɛ sɛ, wɔn a mofiri Nyankopɔn akyi sufrɛ wɔn no nso yɛ nkoa tesɛ mo ara, enti modeɛ monsu mfrɛ wɔn ma wɔnnye mo so (ma yɛnhwɛ) sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a.

إِنَّ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ عِبَادٌ
أَمْثَالُكُمْ ۖ فَٱدْعُوهُمْ فَلْيَسْتَجِيبُوا۟
لَكُمْ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ١٩٤

195. (Mo abosom no) wɔwɔ nnan a wɔde nanteɛ? Anaasɛ wɔwɔ nsa a wɔde sɔ adeɛ mu? Anaasɛ wɔwɔ ani a wɔde hunu adeɛ? Anaasɛ wɔwɔ aso a wɔde te asɛm? Ka sɛ: "Modeɛ monsu mfrɛ wɔn a mode wɔn abata Nyankopɔn ho no, na mommɔ meho pɔ, na momma me ahomegyeɛ koraa.

أَلَهُمْ أَرْجُلٌ يَمْشُونَ بِهَآ ۖ أَمْ لَهُمْ أَيْدٍ
يَبْطِشُونَ بِهَآ ۖ أَمْ لَهُمْ أَعْيُنٌ
يُبْصِرُونَ بِهَآ ۖ أَمْ لَهُمْ ءَاذَانٌ يَسْمَعُونَ
بِهَا ۗ قُلِ ٱدْعُوا۟ شُرَكَآءَكُمْ ثُمَّ كِيدُونِ
فَلَا تُنظِرُونِ ١٩٥

196. Nokorɛ sɛ, me Kyitaafoɔ ne Nyankopɔn no a Osianee Nwoma no, na Ɔno na Ɔtaa apapafoɔ no akyi.

إِنَّ وَلِـِّۧىَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى نَزَّلَ ٱلْكِتَٰبَ ۖ وَهُوَ
يَتَوَلَّى ٱلصَّٰلِحِينَ ١٩٦

197. Wɔn a mofiri N'akyi sufrɛ wɔn no wɔntumi mmoa mo na (wɔntumi) mmoa wɔn ho.

وَٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ لَا
يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَكُمْ وَلَآ أَنفُسَهُمْ
يَنصُرُونَ ١٩٧

| | |
|---|---|
| 198. Sɛ wofrɛ wɔn kɔ deɛ tenenee no wɔ a wɔnte; wohunu sɛ wɔhwɛ wo deɛ, nanso wɔnhunu adeɛ. | وَإِن تَدۡعُوهُمۡ إِلَى ٱلۡهُدَىٰ لَا يَسۡمَعُواْۖ وَتَرَىٰهُمۡ يَنظُرُونَ إِلَيۡكَ وَهُمۡ لَا يُبۡصِرُونَ ١٩٨ |
| 199. (Nkɔmhyɛni), fa bɔnefakyɛ, na hyɛ (amanfoɔ ma wɔnyɛ) papa, na twe wo ho firi abagyimifoɔ no ho. | خُذِ ٱلۡعَفۡوَ وَأۡمُرۡ بِٱلۡعُرۡفِ وَأَعۡرِضۡ عَنِ ٱلۡجَٰهِلِينَ ١٩٩ |
| 200. Sɛ ɔbonsam tutu nsɛm bi gu w’asom a, hwehwɛ ntwitwagyeɛ firi Nyankopɔn hɔ. Nokorɛ sɛ Ɔno ne mpaebɔ Tiefoɔ, na Ɔne Onimdefoɔ. | وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ نَزۡغٞ فَٱسۡتَعِذۡ بِٱللَّهِۚ إِنَّهُۥ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٢٠٠ |
| 201. Wɔn a wɔsuro Nyankopɔn no, sɛ ɔbosam de adwen bɔne bi ma wɔn a, wɔkae Nyankopɔn, ɛba saa a, ɛma wɔn aniso da hɔ kann (kae Nyankopɔn asotwee ne N’adom a ɛwɔ hɔ Daakye). | إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ إِذَا مَسَّهُمۡ طَٰٓئِفٞ مِّنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ تَذَكَّرُواْ فَإِذَا هُم مُّبۡصِرُونَ ٢٠١ |
| 202. Nanso wɔn nuanom (abɔneɛfoɔ no, ɔbonsam) de wɔn kɔ bɔne ne ɔyera mu akyirikyiri na wɔntwa (bɔne yɛ no) so. | وَإِخۡوَٰنُهُمۡ يَمُدُّونَهُمۡ فِي ٱلۡغَيِّ ثُمَّ لَا يُقۡصِرُونَ ٢٠٢ |
| 203. Sɛ woamfa nsɛnkyerɛnee amma wɔn a, deɛ wɔka ne sɛ: ‘’Adɛn na woamfa amma. Ka sɛ: “Medeɛ deɛ me Wura Nyankopɔn asane amame no akyi na medie. (Qur’aan) wei yɛ anibue (Nwoma) anaa nyinasoɔ pefee ne kwankyerɛ ne ahummɔborɔ a ɛfiri mo Wura Nyankopɔn hɔ dema amanfoɔ a wɔgye die. | وَإِذَا لَمۡ تَأۡتِهِم بِـَٔايَةٖ قَالُواْ لَوۡلَا ٱجۡتَبَيۡتَهَاۚ قُلۡ إِنَّمَآ أَتَّبِعُ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّ مِن رَّبِّيۚ هَٰذَا بَصَآئِرُ مِن رَّبِّكُمۡ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٞ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٢٠٣ |
| 204. Enti sɛ yɛrekenkan Qur’aan no a, montie, na monyɛ komm sɛdeɛ yɛbɛhu mo mmɔbɔ. | وَإِذَا قُرِئَ ٱلۡقُرۡءَانُ فَٱسۡتَمِعُواْ لَهُۥ وَأَنصِتُواْ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ٢٠٤ |
| 205. Na kaekae anaasɛ bɔ wo Wura Nyankopɔn abodin wɔ wotirim wɔ ahobraseɛ ne ehuu mu wɔ anɔpa ne anwummerɛ, na ɛnyɛ kasa dendeenden mu, na hwɛ na wankɔka awirefirefoɔ no ho. | وَٱذۡكُر رَّبَّكَ فِي نَفۡسِكَ تَضَرُّعٗا وَخِيفَةٗ وَدُونَ ٱلۡجَهۡرِ مِنَ ٱلۡقَوۡلِ بِٱلۡغُدُوِّ وَٱلۡأٓصَالِ وَلَا تَكُن مِّنَ ٱلۡغَٰفِلِينَ ٢٠٥ |
| 206. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔwɔ wo Wura Nyankopɔn hɔ (Soro abɔfoɔ) no, wɔnyɛ ahomasoɔ wɔ Nesom ho, na mmom wɔbɔ no abodin na Ɔno na wɔde wɔn anim butu fɔm ma no. | إِنَّ ٱلَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ لَا يَسۡتَكۡبِرُونَ عَنۡ عِبَادَتِهِۦ وَيُسَبِّحُونَهُۥ وَلَهُۥ يَسۡجُدُونَ۩ ٢٠٦ |

# 8. Al – Anfal

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. (Nkɔmhyɛni), wɔrebisa wo ɔkoo mu asadeɛ no ho asɛm. Ka sɛ: “Asadeɛ no wɔ Nyankopɔn ne Nesomafoɔ no. Enti monsuro Nyankopɔn na monsiesie deɛ abɛtɔ montam no, na monyɛ sotie mma Nyankopɔn ne Nesomafoɔ no, sɛ moyɛ agyidiefoɔ ampa a.

يَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلۡأَنفَالِۖ قُلِ ٱلۡأَنفَالُ لِلَّهِ وَٱلرَّسُولِۖ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَصۡلِحُواْ ذَاتَ بَيۡنِكُمۡۖ وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ١

2. Agyidiefoɔ no ne wɔn a sɛ yɛbɔ Nyankopɔn din a wɔnya hubɔ bi wɔ wɔn akoma mu, na sɛ yɛrekenkan Ne nsɛm no kyerɛ wɔn a ɛde gyidie foforɔ bɛka wɔn gyidie ho, na wɔn Wura Nyankopɔn so na wɔde wɔn ho toɔ.

إِنَّمَا ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَجِلَتۡ قُلُوبُهُمۡ وَإِذَا تُلِيَتۡ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُهُۥ زَادَتۡهُمۡ إِيمَٰنٗا وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ٢

3. Wɔn a wɔfrɛ Nyame wɔ ne brɛ mu, na deɛ Yɛde akyɛ wɔn no wɔyi mu bi dema.

ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ٣

4. Saa nkorɔfoɔ no ne agyidiefoɔ paa no. Wɔwɔ gyinabrɛ (a ɛsom bo) ne bɔnefakyɛ ne akyɛdeɛ a edi mmu paa wɔ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ.

أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ حَقّٗاۚ لَّهُمۡ دَرَجَٰتٌ عِندَ رَبِّهِمۡ وَمَغۡفِرَةٞ وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ٤

5. Sɛdeɛ wo Wura Nyankopɔn maa wofirii wo fie wɔ nokorɛ mu no, na agyidiefoɔ no mu bi mpɛ,

كَمَآ أَخۡرَجَكَ رَبُّكَ مِنۢ بَيۡتِكَ بِٱلۡحَقِّ وَإِنَّ فَرِيقٗا مِّنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ لَكَٰرِهُونَ ٥

6. Wɔregye wo akyinnye wɔ nokorɛ no ho wɔ akyire yi a ada adi pefee, tesɛ deɛ yɛreka wɔn so akɔ owuo mu a wɔn ani tua.

يُجَٰدِلُونَكَ فِي ٱلۡحَقِّ بَعۡدَ مَا تَبَيَّنَ كَأَنَّمَا يُسَاقُونَ إِلَى ٱلۡمَوۡتِ وَهُمۡ يَنظُرُونَ ٦

7. Kae ɛberɛ a Nyankopɔn de akuo mmienu no mu baako hyɛɛ mo (Muslimfoɔ no) bɔ sɛ ɛbɛyɛ mo dea; na mopɛɛ sɛ deɛ nkasɛɛ (anaasɛ ɔkoo) nni ho no mmom na ɛnyɛ mo dea, na Nyankopɔn pɛsɛ Ɔnam N’asɛm so ma nokorɛ no si pie, na Ɔtwa boniayɛfoɔ no nhini (firi hɔ).

وَإِذۡ يَعِدُكُمُ ٱللَّهُ إِحۡدَى ٱلطَّآئِفَتَيۡنِ أَنَّهَا لَكُمۡ وَتَوَدُّونَ أَنَّ غَيۡرَ ذَاتِ ٱلشَّوۡكَةِ تَكُونُ لَكُمۡ وَيُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُحِقَّ ٱلۡحَقَّ بِكَلِمَٰتِهِۦ وَيَقۡطَعَ دَابِرَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٧

8. Sɛdeɛ Nyankopɔn bɛma Nokorɛ no ayɛ nokorɛ na Wasɛe nkontompo no, sɛ abɔneɛfoɔ no mpɛ mpo a.

لِيُحِقَّ ٱلۡحَقَّ وَيُبۡطِلَ ٱلۡبَٰطِلَ وَلَوۡ كَرِهَ ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٨

| | |
|---|---|
| 9. Monkae ɛberɛ a mohwehwɛɛ mo Wura Nyankopɔn hɔ mmoa na Ɔgyee mo (mpaebɔ no) so sɛ: “Mede Soro abɔfoɔ apem a wɔtoatoa soɔ bɛboa mo“. | إِذْ تَسْتَغِيثُونَ رَبَّكُمْ فَٱسْتَجَابَ لَكُمْ<br>أَنِّى مُمِدُّكُم بِأَلْفٍ مِّنَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ<br>مُرْدِفِينَ ٩ |
| 10. Nyankopɔn yɛɛ (bɔhyɛ) no anigyesɛm sɛdeɛ moakoma bɛtɔ moyɛm. Na mmoa (anaa nkonim) deɛ Nyankopɔn hɔ na ɛwɔ. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Otumfoɔ a Ɔtumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyansafoɔ. | وَمَا جَعَلَهُ ٱللَّهُ إِلَّا بُشْرَىٰ وَلِتَطْمَئِنَّ<br>بِهِۦ قُلُوبُكُمْ ۚ وَمَا ٱلنَّصْرُ إِلَّا مِنْ عِندِ<br>ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ١٠ |
| 11. Monkae ɛberɛ a Ɔmaa motɔɔ nko deyɛɛ awerɛkyekyerɛ a ɛfiri Ne hɔ, ɛna Ɔmaa nsuo firi soro tɔ guu mo so sɛdeɛ Ɔde bɛte mo ho na Ɔbɛyi ɔbonsam fii no afiri mo ho akɔ, ne sɛdeɛ Ɔde bɛhyɛ moakoma den na Ɔde bɛma (mo) agyina mo nan so pintinn. | إِذْ يُغَشِّيكُمُ ٱلنُّعَاسَ أَمَنَةً مِّنْهُ وَيُنَزِّلُ<br>عَلَيْكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً لِّيُطَهِّرَكُم بِهِۦ<br>وَيُذْهِبَ عَنكُمْ رِجْزَ ٱلشَّيْطَٰنِ<br>وَلِيَرْبِطَ عَلَىٰ قُلُوبِكُمْ وَيُثَبِّتَ بِهِ<br>ٱلْأَقْدَامَ ١١ |
| 12. Kae ɛberɛ a wo Wura Nyankopɔn yi kyerɛɛ Soro abɔfoɔ no sɛ: “Meka mo ho, enti momma wɔn a wɔagye adie no nnyina pintinn; Mede ehuu bɛhyɛ wɔn a wɔyi boniayɛ no akoma mu. Enti montwitwa wɔn kɔn so na montwitwa wɔn nsa dua biara so. | إِذْ يُوحِى رَبُّكَ إِلَى ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ أَنِّى مَعَكُمْ<br>فَثَبِّتُوا۟ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۚ سَأُلْقِى فِى قُلُوبِ<br>ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱلرُّعْبَ فَٱضْرِبُوا۟ فَوْقَ<br>ٱلْأَعْنَاقِ وَٱضْرِبُوا۟ مِنْهُمْ كُلَّ بَنَانٍ ١٢ |
| 13. Saa na ɛteɛ, efirisɛ, wɔko tia Nyankopɔn ne Ne somafoɔ, na obiara a ɔko tia Nyankopɔn ne Ne somafoɔ no deɛ nokorɛ sɛ, Nyankopɔn awerɛtɔ ano yɛ den papaapa. | ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ شَآقُّوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ ۚ وَمَن<br>يُشَاقِقِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَإِنَّ ٱللَّهَ<br>شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ١٣ |
| 14. Saa na ɛteɛ, enti monka nhwɛ, na boniayɛfoɔ no deɛ wɔwɔ Ogya no asotwee. | ذَٰلِكُمْ فَذُوقُوهُ وَأَنَّ لِلْكَٰفِرِينَ<br>عَذَابَ ٱلنَّارِ ١٤ |
| 15. Mo a moagye adie, sɛ mohyia wɔn a wɔyi boniayɛ no wɔ ɔkoo mu a, monhwɛ na moannane moakyi amma wɔn. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا لَقِيتُمُ ٱلَّذِينَ<br>كَفَرُوا۟ زَحْفًا فَلَا تُوَلُّوهُمُ ٱلْأَدْبَارَ ١٥ |
| 16. Obi a ɔbɛdane n’akyi ama wɔn wɔ saa da no no;- gyesɛ (ebia n’akyi a ɔredane ama wɔn no yɛ) ɔkoo mu akwan, anaa ɔresan akɔka fekuo bi ho – nokorɛ sɛ watwe Nyankopɔn abufuo aba ne ho so; na ne fie ne Amane hunu gyem. Awieeɛ bɔne paa ne hɔ. | وَمَن يُوَلِّهِمْ يَوْمَئِذٍ دُبُرَهُۥٓ إِلَّا مُتَحَرِّفًا<br>لِّقِتَالٍ أَوْ مُتَحَيِّزًا إِلَىٰ فِئَةٍ فَقَدْ بَآءَ<br>بِغَضَبٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَمَأْوَىٰهُ جَهَنَّمُ ۖ<br>وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ١٦ |
| 17. Ɛnyɛ mo na mokum wɔn, na mmom Nyankopɔn na Okum wɔn, ɛberɛ a wotoo (sekan anaa agyan anaa pea no) ɛnyɛ wo na wotoeɛ, na mmom Nyankopɔn na Ɔtoeɛ, sɛdeɛ Ɔde bɛyɛ agyidiefoɔ no nsɔhwɛ pa a ɛfiri ne | فَلَمْ تَقْتُلُوهُمْ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ قَتَلَهُمْ ۚ وَمَا<br>رَمَيْتَ إِذْ رَمَيْتَ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ رَمَىٰ |

| | |
|---|---|
| hɔ. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Mpaebɔ Tiefoɔ, Ɔne Onimdefoɔ. | وَلِيُبۡلِيَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ مِنۡهُ بَلَآءً حَسَنًاۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ١٧ |
| 18. Saa na ɛteɛ, nokorɛ sɛ Nyankopɔn bɛbrɛ boniayɛfoɔ no tirim pɔ bɔne no ase. | ذَٰلِكُمۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ مُوهِنُ كَيۡدِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٨ |
| 19. Sɛ mobɔɔ mpaeɛ srɛɛ atemmuo a, atemmuo no na aba mo hɔ no; na sɛ motwe mo ho (firi bɔne ho) a ɛyɛ ma mo, na sɛ mosan (kɔto hyɛ agyidiefoɔ no so) a Yɛn nso Yɛbɛsan (ne mo de asi ani), na sɛ modɔm no dɔɔso mpo a ɛnsi mo hwee, na nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ka agyidiefoɔ no ho. | إِن تَسۡتَفۡتِحُواْ فَقَدۡ جَآءَكُمُ ٱلۡفَتۡحُۖ وَإِن تَنتَهُواْ فَهُوَ خَيۡرٞ لَّكُمۡۖ وَإِن تَعُودُواْ نَعُدۡ وَلَن تُغۡنِيَ عَنكُمۡ فِئَتُكُمۡ شَيۡـٔٗا وَلَوۡ كَثُرَتۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٩ |
| 20. Mo a moagye adie, monyɛ sotie mma Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ no, na monhwɛ na moannane mo ho amfiri ne ho aberɛ a moretie no. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَلَا تَوَلَّوۡاْ عَنۡهُ وَأَنتُمۡ تَسۡمَعُونَ ٢٠ |
| 21. Monhwɛ na moanyɛ tesɛ wɔn a wɔka sɛ: “Yate aberɛ nso a wɔnteeɛ no”. | وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ قَالُواْ سَمِعۡنَا وَهُمۡ لَا يَسۡمَعُونَ ٢١ |
| 22. Nokorɛ sɛ abɔdeɛ bɔne wɔ Nyankopɔn hɔ ne asosifoɔ ne mmum, wɔn a wɔnnwen (anaa wɔnte asɛm aseɛ) no. | إِنَّ شَرَّ ٱلدَّوَآبِّ عِندَ ٱللَّهِ ٱلصُّمُّ ٱلۡبُكۡمُ ٱلَّذِينَ لَا يَعۡقِلُونَ ٢٢ |
| 23. Sɛ Nyankopɔn ahunu papa bi wɔ wɔn mu a, anka Wama wɔn atie. Na sɛ Ɔma wɔn tie mpo a wɔbɛdane wɔn ho na wɔatwi afa so. | وَلَوۡ عَلِمَ ٱللَّهُ فِيهِمۡ خَيۡرٗا لَّأَسۡمَعَهُمۡۖ وَلَوۡ أَسۡمَعَهُمۡ لَتَوَلَّواْ وَّهُم مُّعۡرِضُونَ ٢٣ |
| 24. Mo a moagye adie, sɛ Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ no refrɛ mo akɔ deɛ ɛbɛgye mo nkwa no mu a, monnye wɔn so. Na monhunu sɛ, nokorɛ Onyankopɔn ba onipa ne n’akoma ntam, na nokorɛ sɛ Ne hɔ na yɛbɛboa moano akɔ. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱسۡتَجِيبُواْ لِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ إِذَا دَعَاكُمۡ لِمَا يُحۡيِيكُمۡۖ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَحُولُ بَيۡنَ ٱلۡمَرۡءِ وَقَلۡبِهِۦ وَأَنَّهُۥٓ إِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٢٤ |
| 25. Na monsuro anaa monyɛ ahwɛyie wɔ mmusuo a (esi a) ɛnka momu abɔneɛfoɔ no nko ara; na monhunu sɛ, nokorɛ Nyankopɔn awerɛtɔ ano yɛ den papaapa. | وَٱتَّقُواْ فِتۡنَةٗ لَّا تُصِيبَنَّ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مِنكُمۡ خَآصَّةٗۖ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٢٥ |
| 26. Monkae ɛberɛ a na mosua na monni ahoɔden wɔ asaase no soɔ, (na) mosuro sɛ amanfoɔ bɛhwim mo afiri hɔ; Nyankopɔn bɔɔ mo ho ban de Ne mmoa hyɛɛ mo den, de nnepa no bi bɔɔ mo akonhoma sɛdeɛ mobeɛyi (no) ayɛ. | وَٱذۡكُرُوٓاْ إِذۡ أَنتُمۡ قَلِيلٞ مُّسۡتَضۡعَفُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ تَخَافُونَ أَن يَتَخَطَّفَكُمُ ٱلنَّاسُ فَـَٔاوَىٰكُمۡ وَأَيَّدَكُم بِنَصۡرِهِۦ وَرَزَقَكُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٢٦ |

27. Mo a moagye adie, monhwɛ na moanni Nyankopɔn ne Ɔsomafoɔ no hwammɔ, na monhwɛ na moantwa (Amaana anaa) nneɛma a yɛde ahyɛ monsa no mu nkontompo aberɛ a monim.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَخُونُواْ ٱللَّهَ
وَٱلرَّسُولَ وَتَخُونُوٓاْ أَمَٰنَٰتِكُمۡ وَأَنتُمۡ
تَعۡلَمُونَ ٢٧

28. Monhunu sɛ, mosika (anaasɛ moagyapadeɛ) ne mo mma yɛ nsɔhwɛ. Na Nyankopɔn hɔ na akatua kɛseɛ paa wɔ.

وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَآ أَمۡوَٰلُكُمۡ وَأَوۡلَٰدُكُمۡ
فِتۡنَةٞ وَأَنَّ ٱللَّهَ عِندَهُۥٓ أَجۡرٌ عَظِيمٞ ٢٨

29. Mo a moagye adie, sɛ mosuro Nyankopɔn a Ɔbɛyɛ mo sononko na Wapepa mo mfomsoɔ afiri mo so na Ɔde (mo bɔne) akyɛ mo. Na Nyankopɔn na ɔwɔ adom kɛseɛ paa no.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن تَتَّقُواْ ٱللَّهَ يَجۡعَل
لَّكُمۡ فُرۡقَانٗا وَيُكَفِّرۡ عَنكُمۡ
سَيِّـَٔاتِكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡۗ وَٱللَّهُ
ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٢٩

30. Kae ɛberɛ a boniayɛfoɔ no kɔɔ wo tiri so apam sɛ wɔde wo bɛto afiase, anaasɛ wɔɛbeku wo, anaasɛ wɔbɛtu wo (afiri ɔman no mu); wɔbɔɔ pɔ paa, na Nyankopɔn nso bɔɔ pɔ, na Nyankopɔn pɔbɔ na ɛyɛ pɔbɔ pa kyɛn apɔ bɔfoɔ nyinaa.

وَإِذۡ يَمۡكُرُ بِكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِيُثۡبِتُوكَ
أَوۡ يَقۡتُلُوكَ أَوۡ يُخۡرِجُوكَۚ وَيَمۡكُرُونَ
وَيَمۡكُرُ ٱللَّهُۖ وَٱللَّهُ خَيۡرُ ٱلۡمَٰكِرِينَ ٣٠

31. Sɛ yɛrekenkan Yɛn Nsɛm no kyerɛ wɔn a, deɛ wɔka nesɛ: “Yɛate, sɛ yɛpɛ a anka yɛbɛtumi aka deɛ ɛte saa. Nokorɛ sɛ, wei yɛ tetefoɔ no anansesɛm “.

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُنَا قَالُواْ قَدۡ
سَمِعۡنَا لَوۡ نَشَآءُ لَقُلۡنَا مِثۡلَ هَٰذَآ إِنۡ
هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٣١

32. Kae ɛbrɛ a wɔkaa sɛ: “Otumfoɔ Nyankopɔn, sɛ (Qur’aan) wei yɛ nokorɛ a ɛfiri Wo nkyɛn ampa a, ɛneɛ tɔ aboɔ nsuo firi soro gu yɛn so, anaasɛ fa asotwee a ɛyɛ ya paa bra yɛn so “.

وَإِذۡ قَالُواْ ٱللَّهُمَّ إِن كَانَ هَٰذَا هُوَ ٱلۡحَقَّ
مِنۡ عِندِكَ فَأَمۡطِرۡ عَلَيۡنَا حِجَارَةٗ مِّنَ
ٱلسَّمَآءِ أَوِ ٱئۡتِنَا بِعَذَابٍ أَلِيمٖ ٣٢

33. Ɛmma sɛ Nyankopɔn bɛtwe wɔn aso wɔ aberɛ a wo (Nkɔmhyɛni Muhammad) wo wɔ wɔn mu, na ɛmma nso sɛ Nyankopɔn bɛtwe wɔn aso aberɛ a wɔresrɛ bɔnefakyɛ.

وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُعَذِّبَهُمۡ وَأَنتَ فِيهِمۡۚ
وَمَا كَانَ ٱللَّهُ مُعَذِّبَهُمۡ وَهُمۡ
يَسۡتَغۡفِرُونَ ٣٣

34. Anoyie bɛn na wɔwɔ a enti Nyankopɔn ntwe wɔn aso, aberɛ a wɔresi (amanfoɔ) kwan firi Nyamedan kronkron no ho, aberɛ nso a ɛnyɛ wɔn ne ɛso hwɛfoɔ? Ɛso hwɛfoɔ no mmom deɛ wɔne Nyamesurofoɔ no, nanso wɔn mu dodoɔ no ara nnim.

وَمَا لَهُمۡ أَلَّا يُعَذِّبَهُمُ ٱللَّهُ وَهُمۡ يَصُدُّونَ
عَنِ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ وَمَا كَانُوٓاْ أَوۡلِيَآءَهُۥٓۚ
إِنۡ أَوۡلِيَآؤُهُۥٓ إِلَّا ٱلۡمُتَّقُونَ وَلَٰكِنَّ
أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٣٤

35. (Abosomsomfoɔ no) asɔreyɛ wɔ (Ka’aba) Efie no ho ara ne hwerɛma bɔ ne nsammɔ. Enti monka (asotwee no) nhwɛ ɛnam mo boniayɛ no ho nti.

وَمَا كَانَ صَلَاتُهُمۡ عِندَ ٱلۡبَيۡتِ إِلَّا مُكَآءٗ
وَتَصۡدِيَةٗۚ فَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَ بِمَا
كُنتُمۡ تَكۡفُرُونَ ٣٥

36. Nokorɛ sɛ, boniayɛfoɔ no sɛe wɔn sika sɛdeɛ wɔbɛsi (amanfoɔ kwan) afiri Nyankopɔn kwan no soɔ. Wɔbɛkɔ so asɛe no, ama ayɛ brɛguo ama wɔn, na yɛadi wɔn so nkonim. Wɔn a wɔyi boniayɛ no, yɛbɛboa wɔn ano akɔ Amanehunu gyem.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يُنفِقُونَ أَمۡوَٰلَهُمۡ لِيَصُدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ فَسَيُنفِقُونَهَا ثُمَّ تَكُونُ عَلَيۡهِمۡ حَسۡرَةٗ ثُمَّ يُغۡلَبُونَۗ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِلَىٰ جَهَنَّمَ يُحۡشَرُونَ ٣٦

37. Sɛdeɛ Nyankopɔn bɛyiyi abɔneɛfoɔ no afiri apapafoɔ no mu; na Ɔbɛma (yɛahyehyɛ) abɔneɛfoɔ no ama ebinom adeda ebinom so, aboa wɔn ano de wɔn akɔ Amanehunu gyem. Saa nkorɔfoɔ no ne brɛguofoɔ no.

لِيَمِيزَ ٱللَّهُ ٱلۡخَبِيثَ مِنَ ٱلطَّيِّبِ وَيَجۡعَلَ ٱلۡخَبِيثَ بَعۡضَهُۥ عَلَىٰ بَعۡضٖ فَيَرۡكُمَهُۥ جَمِيعٗا فَيَجۡعَلَهُۥ فِي جَهَنَّمَۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ٣٧

38. Ka kyerɛ boniayɛfoɔ no sɛ: “Sɛ wɔgyae (wɔn ko tia no) a, Ɔde deɛ atwamu no bɛkyɛ wɔn, sɛ wɔsan wɔn akyi nso a, nokorɛ sɛ tetefoɔ no a (wɔde bɔne sii wɔn ani soɔ no) kwan no atwam kɔ (a ɛyɛ adesua ma wɔn).

قُل لِّلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِن يَنتَهُواْ يُغۡفَرۡ لَهُم مَّا قَدۡ سَلَفَ وَإِن يَعُودُواْ فَقَدۡ مَضَتۡ سُنَّتُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٣٨

39. Enti (agyidiefoɔ) mone wɔn nko nkosi sɛ aniɛyadeɛ biara to bɛtwa, na ɔsom no nyinaa bɛyɛ Nyankopɔn dea. Na sɛ wɔgyae a, nokorɛ sɛ Nyankopɔn ani tua dwuma a wɔdie nyinaa.

وَقَٰتِلُوهُمۡ حَتَّىٰ لَا تَكُونَ فِتۡنَةٞ وَيَكُونَ ٱلدِّينُ كُلُّهُۥ لِلَّهِۚ فَإِنِ ٱنتَهَوۡاْ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِمَا يَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ٣٩

40. Sɛ wɔdane wɔn akyi nso a, ɛneɛ monhunu sɛ, Onyankopɔn ne mo Kyitaafoɔ; Okyitaafoɔ papa ne no, na Ɔne Ɔboafoɔ papa no.

وَإِن تَوَلَّوۡاْ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ مَوۡلَىٰكُمۡۚ نِعۡمَ ٱلۡمَوۡلَىٰ وَنِعۡمَ ٱلنَّصِيرُ ٤٠

41. Monhunu sɛ, asadeɛ biara a monyaa no wɔ da no a nokorɛ ne nkontompo daa adie, ɛda a akuo mmienu no hyiaeɛ no, emu nkyɛmu num mu baako wɔ Nyankopɔn ne Ɔsomafoɔ no ne abusua (Banu Haashim ne Banu Mutalib) ne nwisiaa ne ahiafoɔ ne ɔkwantuni; sɛ mogye Nyankopɔn ne deɛ Yɛasane ama Yɛn akoa no di ampa a. Onyankopɔn na Ɔwɔ biribiara so tumi.

وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَا غَنِمۡتُم مِّن شَيۡءٖ فَأَنَّ لِلَّهِ خُمُسَهُۥ وَلِلرَّسُولِ وَلِذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينِ وَٱبۡنِ ٱلسَّبِيلِ إِن كُنتُمۡ ءَامَنتُم بِٱللَّهِ وَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَىٰ عَبۡدِنَا يَوۡمَ ٱلۡفُرۡقَانِ يَوۡمَ ٱلۡتَقَى ٱلۡجَمۡعَانِۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٤١

42. Monkae ɛberɛ a na mobɛn (ekuu no ho), na (atamfoɔ) no nso wɔ ɛfa akyirikyiri, na akwantufoɔ no wɔ moaseɛ. Sɛ mohyɛɛ bɔ bi (sɛ mone atamfoɔ no) bɛhyia a anka mobɛbu ɛberɛ a mode hyɛɛɛ no so; na mmom sɛdeɛ Nyankopɔn bɛma dwumadie no asi sɛdeɛ Wahyehyɛ no no nti; na ama obi a ɔbɛsopa no asopa wɔ nyinasoɔ pefee mu, na obi a ɔbɛnya nkwa nso anya nkwa wɔ nyinasoɔ pefee mu. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Otiefoɔ, Ɔne Onimdefoɔ.

إِذۡ أَنتُم بِٱلۡعُدۡوَةِ ٱلدُّنۡيَا وَهُم بِٱلۡعُدۡوَةِ ٱلۡقُصۡوَىٰ وَٱلرَّكۡبُ أَسۡفَلَ مِنكُمۡۚ وَلَوۡ تَوَاعَدتُّمۡ لَٱخۡتَلَفۡتُمۡ فِي ٱلۡمِيعَٰدِ وَلَٰكِن لِّيَقۡضِيَ ٱللَّهُ أَمۡرٗا كَانَ مَفۡعُولٗا لِّيَهۡلِكَ مَنۡ هَلَكَ عَنۢ بَيِّنَةٖ وَيَحۡيَىٰ مَنۡ حَيَّ عَنۢ بَيِّنَةٖۗ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَسَمِيعٌ عَلِيمٌ ٤٢

43. (Nkɔmhyɛni), kae ɛberɛ a Nyankopɔn de atamfoɔ no kyerɛɛ wo wɔ wo daeɛ mu sɛ wɔyɛ kakraabi; sɛ Ɔde wɔn dodoɔ no na ɛkyerɛɛ woɔ a, nokorɛ sɛ anka moabamu bɛbu, ama moagye asɛm (anaa ɔkoo) no ho akyinnye, nanso Nyankopɔn bɔɔ moho ban, efirisɛ Ɔne deɛ ɛwɔ akoma mu no ho Nimdefoɔ.

إِذۡ يُرِيكَهُمُ ٱللَّهُ فِي مَنَامِكَ قَلِيلٗاۖ وَلَوۡ أَرَىٰكَهُمۡ كَثِيرٗا لَّفَشِلۡتُمۡ وَلَتَنَٰزَعۡتُمۡ فِي ٱلۡأَمۡرِ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ سَلَّمَۚ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٤٣

44. Kae ɛberɛ a Ɔde atamfoɔ no kyerɛɛ mo wɔ ɛberɛ a mohyiaeɛ no (Ɔyɛɛ wɔn) kakraa bi wɔ moani so, ɛna Ɔmaa monso moyɛɛ kakraabi wɔ wɔn anisoɔ, sɛdeɛ Nyankopɔn nhyehyɛɛ a Wahyehyɛ no bɛwie pɛyɛ. Onyankopɔn hɔ na dwumadie no nyinaa san kɔwie.

وَإِذۡ يُرِيكُمُوهُمۡ إِذِ ٱلۡتَقَيۡتُمۡ فِيٓ أَعۡيُنِكُمۡ قَلِيلٗا وَيُقَلِّلُكُمۡ فِيٓ أَعۡيُنِهِمۡ لِيَقۡضِيَ ٱللَّهُ أَمۡرٗا كَانَ مَفۡعُولٗاۗ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرۡجَعُ ٱلۡأُمُورُ ٤٤

45. Mo a moagye adie, sɛ mohyia (atamfoɔ) no dɔm no a, monnyina pintinn, na monkae Nyankopɔn papaapa, sɛdeɛ mobɛdi nkonim.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا لَقِيتُمۡ فِئَةٗ فَٱثۡبُتُواْ وَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ كَثِيرٗا لَّعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ٤٥

46. Na monyɛ sotie mma Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ no. Na monhwɛ na moannye moho-moho akyinnye, sɛ ɛba saa a ɛbɛma mo ahodwo ama mosunsum anaasɛ moahoɔden no akɔ, na monsi aboterɛ. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ka abotrɛfoɔ no ho.

وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَلَا تَنَٰزَعُواْ فَتَفۡشَلُواْ وَتَذۡهَبَ رِيحُكُمۡۖ وَٱصۡبِرُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ٤٦

47. Monhwɛ na moankɔyɛ sɛ wɔn a wɔde akakabensɛm ne nnipa anim yɛkyerɛ firii wɔn afie mu, na wɔsi (amanfoɔ kwan) firi Nyankopɔn kwan no soɔ no. Nyankopɔn deɛ Watwa deɛ wɔreyɛ no nyinaa ho ahyia.

وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ خَرَجُواْ مِن دِيَٰرِهِم بَطَرٗا وَرِئَآءَ ٱلنَّاسِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ وَٱللَّهُ بِمَا يَعۡمَلُونَ مُحِيطٞ ٤٧

48. Kae ɛberɛ a ɔbonsam maa wɔn dwumadi (bɔne no) yɛɛ wɔn ani so fɛ, na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: “Ɛnnɛ da yi nnipa biara ntumi nni moso nkonim. Nokorɛ sɛ mene mo kyitaafoɔ“. Nanso ɛberɛ a akuo mmienu no hunuu wɔn ho (wɔ Badar hɔ) no, (ɔbonsam) danee ne ho wɔ ne nantin so (dwanee), ɔkaa sɛ: “Medeɛ matwe me ho afiri mo ho, efirisɛ mahunu adeɛ a monhunuiɛ. Nokorɛ mesuro Nyankopɔn, efirisɛ Nyankopɔn awerɛtɔ ano yɛ den paa”.

وَإِذۡ زَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَعۡمَٰلَهُمۡ وَقَالَ لَا غَالِبَ لَكُمُ ٱلۡيَوۡمَ مِنَ ٱلنَّاسِ وَإِنِّي جَارٞ لَّكُمۡۖ فَلَمَّا تَرَآءَتِ ٱلۡفِئَتَانِ نَكَصَ عَلَىٰ عَقِبَيۡهِ وَقَالَ إِنِّي بَرِيٓءٞ مِّنكُمۡ إِنِّيٓ أَرَىٰ مَا لَا تَرَوۡنَ إِنِّيٓ أَخَافُ ٱللَّهَۚ وَٱللَّهُ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٤٨

49. Ɛberɛ a nkɔnkɔnsafoɔ no ne wɔn a yadeɛ wɔ wɔn akoma mu no kaa sɛ: ”Saa nkorɔfoɔ (Muslimifoɔ) yi Nyamesom adaadaa wɔn”. Obi a Ɔde ne ho bɛto Nyankopɔn soɔ no, nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Otumfoɔ a Ɔtumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyasafoɔ.

إِذۡ يَقُولُ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ وَٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ غَرَّ هَٰٓؤُلَآءِ دِينُهُمۡۗ وَمَن يَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٤٩

| | |
|---|---|
| 50. Sɛ anka wotumi hunu ɛberɛ a Soro abɔfoɔ reyi wɔn a wɔnnye nnie no nkwa a; wɔbobɔ wɔn aniso ne wɔn akyi (ka sɛ): ''Monka ɔhyeɛ asotwee no nhwɛ; | وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذۡ يَتَوَفَّى ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَضۡرِبُونَ وُجُوهَهُمۡ وَأَدۡبَٰرَهُمۡ وَذُوقُواْ عَذَابَ ٱلۡحَرِيقِ ٥٠ |
| 51. Ɛnam dwuma a monsa di detoo moanim no ho nti''. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn deɛ Onni Ne dɔnkɔ amim. | ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيكُمۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَيۡسَ بِظَلَّٰمٖ لِّلۡعَبِيدِ ٥١ |
| 52. (Wɔn mfatoho) tesɛ Farao nkorɔfoɔ no, ne wɔn a wɔdii wɔn anim kan no, wɔpoo Nyankopɔn Nsɛm no, enti Nyankopɔn de wɔn bɔne no twee wɔn aso. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Ɔhoɔdenfoɔ, na n'awerɛtɔ nso ano yɛ den paa. | كَدَأۡبِ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ بِذُنُوبِهِمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِيّٞ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٥٢ |
| 53. Saa na ɛteɛ, efirisɛ, Nyankopɔn nsesa adom bi a Ɔde ama amanfoɔ bi gyesɛ wɔn ara sesa no. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Otiefoɔ a Ɔte biribiara, Ɔne Onimdefoɔ a Ɔnim biribiara. | ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ لَمۡ يَكُ مُغَيِّرٗا نِّعۡمَةً أَنۡعَمَهَا عَلَىٰ قَوۡمٍ حَتَّىٰ يُغَيِّرُواْ مَا بِأَنفُسِهِمۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٥٣ |
| 54. Wɔtesɛ Farao nkorɔfoɔ no, ne wɔn a wɔdii wɔn anim kan no. Wɔfaa wɔn Wura Nyankopɔn Nsɛm no atorɔsɛm, enti Yɛde wɔn bɔne no sɛee wɔn. Yɛmaa nsuo faa Farao nkorɔfoɔ. Na wɔn nyinaa yɛ abɔneɛfoɔ. | كَدَأۡبِ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ فَأَهۡلَكۡنَٰهُم بِذُنُوبِهِمۡ وَأَغۡرَقۡنَآ ءَالَ فِرۡعَوۡنَۚ وَكُلّٞ كَانُواْ ظَٰلِمِينَ ٥٤ |
| 55. Nokorɛ sɛ, abɔdeɛ bɔne wɔ Nyankopɔn anim ne wɔn a wɔyi boniayɛ na wɔnnye (Nyankopɔn Nsɛm no) nnie. | إِنَّ شَرَّ ٱلدَّوَآبِّ عِندَ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٥٥ |
| 56. (Nkɔmhyɛni), wɔn a wone wɔn yɛ apam a aberɛ biara wɔbu wɔn apam no soɔ no, wɔnsuro Nyame. | ٱلَّذِينَ عَٰهَدتَّ مِنۡهُمۡ ثُمَّ يَنقُضُونَ عَهۡدَهُمۡ فِي كُلِّ مَرَّةٖ وَهُمۡ لَا يَتَّقُونَ ٥٦ |
| 57. Enti sɛ wodi wɔn so nkonim wɔ ɔkoo mu a, twe wɔn aso papaapa na fa pamo wɔn a wɔwɔ wɔn akyire no, sɛdeɛ wɔde bɛyɛ afutuo. | فَإِمَّا تَثۡقَفَنَّهُمۡ فِي ٱلۡحَرۡبِ فَشَرِّدۡ بِهِم مَّنۡ خَلۡفَهُمۡ لَعَلَّهُمۡ يَذَّكَّرُونَ ٥٧ |
| 58. (Nkɔmhyɛni), sɛ wonya suro wɔ amanfoɔ bi ho sɛ wɔbɛdi wo hwammɔ a, to (wɔn apam no) san ma wɔn (wɔ nhyehyɛɛ) pa so, efirisɛ Nyankopɔn mpɛ wɔn a wɔdi hwammɔ no asɛm. | وَإِمَّا تَخَافَنَّ مِن قَوۡمٍ خِيَانَةٗ فَٱنۢبِذۡ إِلَيۡهِمۡ عَلَىٰ سَوَآءٍۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡخَآئِنِينَ ٥٨ |
| 59. Ɛmma wɔn a wɔyi (Nyankopɔn Asɛm no ho) boniayɛ no adwen nyɛ wɔn sɛ wɔbɛtumi asan (Yɛn ho), nokorɛ sɛ wɔntumi mma (Nyankopɔn nhyehyɛɛ) nyɛ kwa. | وَلَا يَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ سَبَقُوٓاْۚ إِنَّهُمۡ لَا يُعۡجِزُونَ ٥٩ |

| | |
|---|---|
| 60. Monfa apɔnkɔ a yɛde kɔ koo (ne atuo ne akodeɛ ahodoɔ biara) a moahoɔden bɛtumi nyɛ ahoboa ntwɛn wɔn, mfa mmɔ Nyankopɔn atamfoɔ ne moatamfoɔ no ne wɔn a wɔka wɔn ho no hu; monnim wɔn, Nyankopɔn na Ɔnim wɔn. Biribiara a mobɛyi de ama wɔ Nyankopɔn kwan soɔ no, Yɛbɛtua no pɛpɛɛpɛ ama mo, na Yɛnsisi mo. | وَأَعِدُّواْ لَهُم مَّا ٱسۡتَطَعۡتُم مِّن قُوَّةٖ وَمِن رِّبَاطِ ٱلۡخَيۡلِ تُرۡهِبُونَ بِهِۦ عَدُوَّ ٱللَّهِ وَعَدُوَّكُمۡ وَءَاخَرِينَ مِن دُونِهِمۡ لَا تَعۡلَمُونَهُمُ ٱللَّهُ يَعۡلَمُهُمۡۚ وَمَا تُنفِقُواْ مِن شَيۡءٖ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ يُوَفَّ إِلَيۡكُمۡ وَأَنتُمۡ لَا تُظۡلَمُونَ ٦٠ |
| 61. Sɛ wɔdane wɔn ho kɔ asomdwoeɛ so a, dane woho kɔ so bi, na fa wo ho to Nyankopɔn so, nokorɛ sɛ, Ɔne Otiefoɔ a Ɔte biribiara no, Ɔne Onimdefoɔ no. | وَإِن جَنَحُواْ لِلسَّلۡمِ فَٱجۡنَحۡ لَهَا وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٦١ |
| 62. Sɛ wɔpɛsɛ wɔdi wo hwammɔ nso a, nokorɛ sɛ, Nyankopɔn som bo ma wo, Ɔno na Ɔde Ne mmoa ne agyidiefoɔ no ahyɛ wo den. | وَإِن يُرِيدُوٓاْ أَن يَخۡدَعُوكَ فَإِنَّ حَسۡبَكَ ٱللَّهُۚ هُوَ ٱلَّذِيٓ أَيَّدَكَ بِنَصۡرِهِۦ وَبِٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٦٢ |
| 63. Ɛna Waka wɔn akoma abɔ mu. Sɛ woyii deɛ ɛwɔ asaase so nyinaa mpo demae (sɛ wode bɛka wɔn abɔ mu a,) anka wontumi nka wɔn akoma mmɔ mu da. Nanso Onyankopɔn aka wɔn abom. Nokorɛ sɛ, Ɔne Otumfoɔ a Ɔtumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyansafoɔ. | وَأَلَّفَ بَيۡنَ قُلُوبِهِمۡۚ لَوۡ أَنفَقۡتَ مَا فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا مَّآ أَلَّفۡتَ بَيۡنَ قُلُوبِهِمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ أَلَّفَ بَيۡنَهُمۡۚ إِنَّهُۥ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٦٣ |
| 64. Nkɔmhyɛni, Nyankopɔn ne agyidiefoɔ no a wɔdi w'akyire no som bo ma wo. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ حَسۡبُكَ ٱللَّهُ وَمَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٦٤ |
| 65. Nkɔmhyɛni, hyɛ agyidiefoɔ no nkuran wɔ ɔkoo no ho. Sɛ aboterɛfoɔ (nnipa) aduonu wɔ mo mu a, (wɔbɛtumi) adi (kaafirfoɔ no nnipa) ahaanu so nkonim; na sɛ (aboterɛfoɔ nnipa) ɔha wɔ mo mu a (wɔbɛtumi) adi wɔn a wɔpo nokorɛ no mu (nnipa) apem so nkonim, efirisɛ wɔyɛ nnipa a wɔnte asɛm aseɛ (anaasɛ wɔnnwen). | يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ حَرِّضِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ عَلَى ٱلۡقِتَالِۚ إِن يَكُن مِّنكُمۡ عِشۡرُونَ صَٰبِرُونَ يَغۡلِبُواْ مِاْئَتَيۡنِۚ وَإِن يَكُن مِّنكُم مِّاْئَةٞ يَغۡلِبُوٓاْ أَلۡفٗا مِّنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِأَنَّهُمۡ قَوۡمٞ لَّا يَفۡقَهُونَ ٦٥ |
| 66. Seisei deɛ Nyankopɔn ago mu ama mo, na Ɔnim sɛ, (nnipa no) bi wɔ mo mu a wɔyɛ mmerɛ (anaasɛ wɔnni ahoɔden). Enti sɛ aboterɛfoɔ (nnipa) ɔha wɔ mo mu a, wɔbɛdi ahaanu so nkonim, sɛ apem na ɛwɔ mo mu a wɔbɛdi mpem mmienu so nkonim wɔ Nyankopɔn akwamma mu. Onyankopɔn deɛ Ɔka aboterɛfoɔ no ho. | ٱلۡـَٰٔنَ خَفَّفَ ٱللَّهُ عَنكُمۡ وَعَلِمَ أَنَّ فِيكُمۡ ضَعۡفٗاۚ فَإِن يَكُن مِّنكُم مِّاْئَةٞ صَابِرَةٞ يَغۡلِبُواْ مِاْئَتَيۡنِۚ وَإِن يَكُن مِّنكُمۡ أَلۡفٞ يَغۡلِبُوٓاْ أَلۡفَيۡنِ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ٦٦ |

67. Ɛkwan nni hɔ ma Nkɔmhyɛni sɛ ɔbɛfa nommum, gyesɛ wako adi nkonim wɔ asaase no so ansa. Mopɛ wiase agyapadeɛ, na Nyankopɔn nso pɛ Daakye no ma mo. Nyankopɔn ne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Nyansafoɔ.

مَا كَانَ لِنَبِيٍّ أَن يَكُونَ لَهُۥٓ أَسۡرَىٰ حَتَّىٰ يُثۡخِنَ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ تُرِيدُونَ عَرَضَ ٱلدُّنۡيَا وَٱللَّهُ يُرِيدُ ٱلۡأٓخِرَةَۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٦٧

68. Sɛ nhyehyɛɛ nnii kan dada wɔ Nyankopɔn hɔ a, anka asotwe kɛseɛ paa bɛto mo wɔ (mpata) deɛ a mogyeɛ no ho.

لَّوۡلَا كِتَٰبٞ مِّنَ ٱللَّهِ سَبَقَ لَمَسَّكُمۡ فِيمَآ أَخَذۡتُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ٦٨

69. Enti monni asadeɛ a moanya no mu deɛ ɛkwan wɔ ho na ɛyɛ; na monsuro Nyankopɔn. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, na Ɔno ara nso ne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

فَكُلُواْ مِمَّا غَنِمۡتُمۡ حَلَٰلٗا طَيِّبٗاۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٦٩

70. Nkɔmhyɛni, ka kyerɛ nneduafoɔ a wɔwɔ monsa mu no sɛ: "Sɛ Nyankopɔn hunu papa bi wɔ moakoma mu a, Ɔbɛma mo papa a ɛkyɛn deɛ yɛagye afiri mo hɔ no, na Ɔde mo bɔne akyɛ mo. Onyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ قُل لِّمَن فِيٓ أَيۡدِيكُم مِّنَ ٱلۡأَسۡرَىٰٓ إِن يَعۡلَمِ ٱللَّهُ فِي قُلُوبِكُمۡ خَيۡرٗا يُؤۡتِكُمۡ خَيۡرٗا مِّمَّآ أُخِذَ مِنكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٧٠

71. Sɛ wɔpɛ sɛ wɔdi wo hwammɔ nso a, wɔn adikan adi Nyankopɔn hwammɔ pɛn, ɛna Ɔmaa wodii wɔn so (nkonim). Onyankopɔn ne Onimdefoɔ a Ɔnim biribiara, Ɔne Onyansafoɔ.

وَإِن يُرِيدُواْ خِيَانَتَكَ فَقَدۡ خَانُواْ ٱللَّهَ مِن قَبۡلُ فَأَمۡكَنَ مِنۡهُمۡۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ٧١

72. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔagye adie na wɔtuu amantuo, na wɔde wɔn agyapadeɛ ne wɔn kraa koo wɔ Nyankopɔn kwan soɔ, ne wɔn (Madinafoɔ) a wɔmaa wɔn baabi tenaeɛ, na wɔboaa wɔn no, saa nkorɔfoɔ no yɛ wɔn ho wɔn ho akyitaafoɔ. Wɔn a wɔagye adie na wɔntuu amantuo no monyɛ wɔn kyitaafoɔ wɔ hwee ho, kɔpem sɛ wɔbɛtu amantuo. Sɛ wɔhwehwɛ mohɔ mmoa fa Nyamesom ho a, ɛneɛ ɛyɛ moasɛde sɛ moboa (wɔn), gyesɛ etia amanfoɔ bi a apam da mone wɔn ntam. Onyankopɔn deɛ N'ani tua deɛ moyɛ biara.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلَّذِينَ ءَاوَواْ وَّنَصَرُوٓاْ أُوْلَٰٓئِكَ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلِيَآءُ بَعۡضٖۚ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَلَمۡ يُهَاجِرُواْ مَا لَكُم مِّن وَلَٰيَتِهِم مِّن شَيۡءٍ حَتَّىٰ يُهَاجِرُواْۚ وَإِنِ ٱسۡتَنصَرُوكُمۡ فِي ٱلدِّينِ فَعَلَيۡكُمُ ٱلنَّصۡرُ إِلَّا عَلَىٰ قَوۡمِۭ بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَهُم مِّيثَٰقٞۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ٧٢

73. Wɔn a wɔayi boniayɛ no nso yɛ wɔn ho wɔn ho akyitaafoɔ. Mmom sɛ moanyɛ (saa ammoa moho moho anka mo ho ammɔ mu anko antia nsɛmmɔnedifoɔ no a), aniɛyaa ne nsɛmɔnedie kɛse bɛkɔso wɔ asaase no so.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلِيَآءُ بَعۡضٍۚ إِلَّا تَفۡعَلُوهُ تَكُن فِتۡنَةٞ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَفَسَادٞ كَبِيرٞ ٧٣

74. Wɔn a wɔagye adie na wɔtuu amantuo na wɔkoo wɔ Nyankopɔn kwan soɔ, ne wɔn a wɔmaa (wɔn) baabi tenaeɛ na wɔboaeɛ no, saa nkorɔfoɔ no ne agyidiefoɔ paa no. Wɔwɔ bɔnefakyɛ ne akyɛdeɛ a animonyam wɔ mu.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ فِي
سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلَّذِينَ ءَاوَواْ وَّنَصَرُوٓاْ
أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ حَقّٗاۚ لَّهُم
مَّغۡفِرَةٞ وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ٧٤

75. Wɔn nso a akyire yi wɔgye diiɛ, na wɔtuu amantuo, na wɔkaa mo ho ne mo koo (wɔ Nyame kwan soɔ) no, (saa nkorɔfoɔ) no ka mo ho. Abusuafoɔ bɛn wɔn ho wɔn ho (wɔ adedie mu) wɔ Nyankopɔn nhyehyɛɛ mu. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne biribiara ho Nimdefoɔ.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنۢ بَعۡدُ وَهَاجَرُواْ
وَجَٰهَدُواْ مَعَكُمۡ فَأُوْلَٰٓئِكَ مِنكُمۡۚ وَأُوْلُواْ
ٱلۡأَرۡحَامِ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلَىٰ بِبَعۡضٖ فِي كِتَٰبِ
ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمُۢ ٧٥

# 9. At-Tauba

1. (Wei yɛ nkaebɔ a) ɛfiri Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ no hɔ dema abosomsomfoɔ no a (mo Muslimifoɔ) ne wɔn ayɛ apam no sɛ, (Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ) atwe wɔn ho .

بَرَآءَةٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦٓ إِلَى ٱلَّذِينَ
عَٰهَدتُّم مِّنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١

2. Enti modeɛ monante wɔ asaase no so bosome nnan, na mmom monhunu sɛ montumi nsesa Nyankopɔn nhyehyɛɛ; na Nyankopɔn bɛgu boniayɛfoɔ no anim ase.

فَسِيحُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ أَرۡبَعَةَ أَشۡهُرٖ
وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّكُمۡ غَيۡرُ مُعۡجِزِي ٱللَّهِ وَأَنَّ
ٱللَّهَ مُخۡزِي ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢

3. (Wei yɛ) amanebɔ a ɛfiri Nyankopɔn ne Ne somafɔo no hɔ sɛ, ɛntɔ amanfoɔ anim wɔ Hajji da kɛseɛ no mu sɛ: "Nyankopɔn ne Ne somafoɔ atwe wɔn ho afiri abosomsomfoɔ no ho. Enti sɛ mosakra moadwen a, ɛno na ɛyɛ ma mo, na sɛ modane moakyi dema (Nokorɛ no) a, ɛneɛ monhunu sɛ, montumi mfiri Nyankopɔn akyi nnwane. Enti fa asotwee yaaya no ho anohoba bɔ wɔn a wɔpo (nokorɛ) no ".

وَأَذَٰنٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦٓ إِلَى ٱلنَّاسِ يَوۡمَ
ٱلۡحَجِّ ٱلۡأَكۡبَرِ أَنَّ ٱللَّهَ بَرِيٓءٞ مِّنَ
ٱلۡمُشۡرِكِينَ وَرَسُولُهُۥۚ فَإِن تُبۡتُمۡ فَهُوَ
خَيۡرٞ لَّكُمۡۖ وَإِن تَوَلَّيۡتُمۡ فَٱعۡلَمُوٓاْ
أَنَّكُمۡ غَيۡرُ مُعۡجِزِي ٱللَّهِۗ وَبَشِّرِ
ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٣

4. Gyesɛ abosomsomfoɔ no a mone wɔn ayɛ apam na wɔmmu moapam no so koraa no, na wɔmmoaa obiara (nko) ntiaaa mo, ɛneɛ monni wɔn apam no so nkosi ɛberɛ a wɔn ahyɛ. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn pɛ wɔn a wɔsuro Nyankopɔn na wɔyɛ ahwɛyie no asɛm.

إِلَّا ٱلَّذِينَ عَٰهَدتُّم مِّنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ثُمَّ لَمۡ
يَنقُصُوكُمۡ شَيۡـٔٗا وَلَمۡ يُظَٰهِرُواْ عَلَيۡكُمۡ
أَحَدٗا فَأَتِمُّوٓاْ إِلَيۡهِمۡ عَهۡدَهُمۡ إِلَىٰ مُدَّتِهِمۡۚ
إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُتَّقِينَ ٤

5. Sɛ abosome kronkron no twa mu a, monkum abosomsomfoɔ no wɔ baabiara a mobɛnya wɔn, na momfa wɔn nnɔmum, na montaa wɔn so, na montena ntetɛ wɔn wɔ tetɛ bea biara mu. Sɛ wɔsakra wɔn adwen, na wɔfrɛ Nyame, na

فَإِذَا ٱنسَلَخَ ٱلۡأَشۡهُرُ ٱلۡحُرُمُ فَٱقۡتُلُواْ
ٱلۡمُشۡرِكِينَ حَيۡثُ وَجَدتُّمُوهُمۡ
وَخُذُوهُمۡ وَٱحۡصُرُوهُمۡ وَٱقۡعُدُواْ لَهُمۡ

| | |
|---|---|
| wɔyi Zaka a, ɛneɛ monyae wɔn, efirisɛ Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, na Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene. | كُلَّ مَرۡصَدٖۚ فَإِن تَابُواْ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُاْ ٱلزَّكَوٰةَ فَخَلُّواْ سَبِيلَهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥ |
| 6. Sɛ abosomsomfoɔ no bi hwehwɛ wo hɔ ahobammɔ a, bɔ ne ho ban kosi sɛ ɔbɛte Nyankopɔn asɛm, na fa no kɔduro n'abodwoeɛ bea. Ɛnesɛ, nokorɛ wɔyɛ amanfoɔ a wɔnnim (nokorɛ a ɛwɔ Islam som no mu). | وَإِنۡ أَحَدٞ مِّنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٱسۡتَجَارَكَ فَأَجِرۡهُ حَتَّىٰ يَسۡمَعَ كَلَٰمَ ٱللَّهِ ثُمَّ أَبۡلِغۡهُ مَأۡمَنَهُۥۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَوۡمٞ لَّا يَعۡلَمُونَ ٦ |
| 7. Ɛbɛyɛ dɛn na abosomsomfoɔ no anya apam wɔ Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ hɔ? Gyesɛ wɔn a mone wɔn pam wɔ Nyame-dan kronkron no ho no. Mmerɛ a wɔbɛdi nokorɛ ama mo biara no, monso monni nokorɛ mma wɔn; efirisɛ Nyankopɔn pɛ wɔn a wɔsuro Nyame no asɛm. | كَيۡفَ يَكُونُ لِلۡمُشۡرِكِينَ عَهۡدٌ عِندَ ٱللَّهِ وَعِندَ رَسُولِهِۦٓ إِلَّا ٱلَّذِينَ عَٰهَدتُّمۡ عِندَ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِۖ فَمَا ٱسۡتَقَٰمُواْ لَكُمۡ فَٱسۡتَقِيمُواْ لَهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُتَّقِينَ ٧ |
| 8. Ɛbɛyɛ dɛn (na apam no atumi agyina) aberɛ a sɛ wɔdi mo so a wɔmfa abusua anaa apam ho wɔ mo fam? Wɔde wɔn ano na ɛgye mo die, na wɔn akoma deɛ ɛmpene so; na wɔn mu dodoɔ no ara yɛ abɔneɛfoɔ. | كَيۡفَ وَإِن يَظۡهَرُواْ عَلَيۡكُمۡ لَا يَرۡقُبُواْ فِيكُمۡ إِلّٗا وَلَا ذِمَّةٗۚ يُرۡضُونَكُم بِأَفۡوَٰهِهِمۡ وَتَأۡبَىٰ قُلُوبُهُمۡ وَأَكۡثَرُهُمۡ فَٰسِقُونَ ٨ |
| 9. Wɔn atɔn Nyankopɔn asɛm agye sika kakraabi, enti wɔdesi (amanfoɔ kwan) firi Ne kwan no so. Nokorɛ sɛ, bɔne paa ne dwuma a wɔredie no. | ٱشۡتَرَوۡاْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ثَمَنٗا قَلِيلٗا فَصَدُّواْ عَن سَبِيلِهِۦٓۚ إِنَّهُمۡ سَآءَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٩ |
| 10. Wɔmfa abusua anaasɛ apam ho wɔ gyedieni afam. Saa nkorɔfoɔ no ne mmra to foɔ no. | لَا يَرۡقُبُونَ فِي مُؤۡمِنٍ إِلّٗا وَلَا ذِمَّةٗۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُعۡتَدُونَ ١٠ |
| 11. Enti sɛ wɔsakra wɔn adwen na wɔfrɛ Nyame wɔ neberɛ mu na wɔyi Zaka no a, ɛneɛ mo nuanom ne wɔn wɔ Nyamesom mu. Yɛkyerɛkyerɛ Nsɛm no mu de ma amanfoɔ a wɔnim. | فَإِن تَابُواْ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُاْ ٱلزَّكَوٰةَ فَإِخۡوَٰنُكُمۡ فِي ٱلدِّينِۗ وَنُفَصِّلُ ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ١١ |
| 12. Sɛ wɔbu wɔn nsedie so wɔ wɔn apam no akyi, na wɔto mosom no ho a, ɛneɛ mone boniayɛfoɔ mpanimfoɔ no nko efirisɛ, wɔn nsedie no nyɛ hwee mma wɔn, sɛdeɛ wɔbɛgyae (nsɛmmɔne die). | وَإِن نَّكَثُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُم مِّنۢ بَعۡدِ عَهۡدِهِمۡ وَطَعَنُواْ فِي دِينِكُمۡ فَقَٰتِلُوٓاْ أَئِمَّةَ ٱلۡكُفۡرِ إِنَّهُمۡ لَآ أَيۡمَٰنَ لَهُمۡ لَعَلَّهُمۡ يَنتَهُونَ ١٢ |
| 13. Enti mone amanfoɔ a wɔbu wɔn nsedie soɔ, na wɔn botaeɛ ne sɛ wɔbɛtu Ɔsomafoɔ no (afiri Maka kuro no mu no) nko? Aberɛ a mo | أَلَا تُقَٰتِلُونَ قَوۡمٗا نَّكَثُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُمۡ وَهَمُّواْ بِإِخۡرَاجِ ٱلرَّسُولِ وَهُم |

| | |
|---|---|
| (agyidiefoɔ no) na wɔdii kan (tohyɛɛ) mo soɔ? Anaa mosuro wɔn? Nyankopɔn na ɛsɛsɛ mosuro no, sɛ moyɛ agyidiefoɔ ampa a. | بَدَءُوكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍۚ أَتَخْشَوْنَهُمْۚ فَٱللَّهُ أَحَقُّ أَن تَخْشَوْهُ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ١٣ |
| 14. Enti mone wɔn nko, na Nyankopɔn nam mo nsa so bɛtwe wɔn aso, na Wagu wɔn anim ase, na Wama mo wɔn so nkonimdie, na Wadwodwo amanfoɔ no a wɔgyidie no akoma; | قَٰتِلُوهُمْ يُعَذِّبْهُمُ ٱللَّهُ بِأَيْدِيكُمْ وَيُخْزِهِمْ وَيَنصُرْكُمْ عَلَيْهِمْ وَيَشْفِ صُدُورَ قَوْمٍ مُّؤْمِنِينَ ١٤ |
| 15. Na Wayi wɔn akoma mu abufuo afiri hɔ. Nyankopɔn de nea Ɔpɛ bɔne bɛkyɛ no; na Nyankopɔn ne Onimdefoɔ a Ɔnim biribiara, Ɔne Onyansafoɔ. | وَيُذْهِبْ غَيْظَ قُلُوبِهِمْۗ وَيَتُوبُ ٱللَّهُ عَلَىٰ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ١٥ |
| 16. Anaa modwen sɛ yɛbɛgyae mo (saa ara) aberɛ a Nyankopɔn (nyɛɛ mo nsɔhwɛ) nhunuu mo mu wɔn a wɔbɔ mmɔden na wɔmfiri Nyankopɔn ne Ne somafoɔ ne agyidiefoɔ no akyi mfa yɔnkoɔ?. Onyankopɔn ne dwuma a modie no nyinaa ho Amane bɔfoɔ. | أَمْ حَسِبْتُمْ أَن تُتْرَكُواْ وَلَمَّا يَعْلَمِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ جَٰهَدُواْ مِنكُمْ وَلَمْ يَتَّخِذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَا رَسُولِهِۦ وَلَا ٱلْمُؤْمِنِينَ وَلِيجَةًۚ وَٱللَّهُ خَبِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ١٦ |
| 17. Abosomsomfoɔ no nni ho kwan sɛ wɔsra anaasɛ wɔyɛ Nyankopɔn Nyame-dan (Ka'aba) no ho adwuma aberɛ a wɔdi wɔn ara wɔn ho adanseɛ sɛ wɔwɔ boniayɛ mu. Saa nkorɔfoɔ no na wɔn nnwuma ayɛ kwa, na Ogya no mu na wɔbɛtena. | مَا كَانَ لِلْمُشْرِكِينَ أَن يَعْمُرُواْ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ شَٰهِدِينَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِم بِٱلْكُفْرِۚ أُوْلَٰٓئِكَ حَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ وَفِي ٱلنَّارِ هُمْ خَٰلِدُونَ ١٧ |
| 18. Obi a ɛsɛsɛ ɔsra anaa ɔyɛ Nyankopɔn Nyamedan (Ka'aba) no ho adwuma ne obi a wagye Nyankopɔn ne Da a edi akyire no adie, na ɔfrɛ Nyame wɔ neberɛ mu, na oyi Zaka no, na ɔnsuro (obiara) gyesɛ Nyankopɔn. Enti ebia saa nkorɔfoɔ no na wɔbɛka ateneneefoɔ no ho. | إِنَّمَا يَعْمُرُ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ مَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَأَقَامَ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَى ٱلزَّكَوٰةَ وَلَمْ يَخْشَ إِلَّا ٱللَّهَۖ فَعَسَىٰٓ أُوْلَٰٓئِكَ أَن يَكُونُواْ مِنَ ٱلْمُهْتَدِينَ ١٨ |
| 19. Mode obi a ɔma Hajifoɔ no nsuo, na ɔsiesie anaa ɔyɛ Nyamedan kronkron no ho adwuma no toto obia wagye Nyankopɔn ne Da a edi akyire no adie, na ɔko wɔ Nyankopɔn kwan soɔ no ho sɛ wɔyɛ pɛpɛɛpɛ? Wɔnyɛ pɛ wɔ Nyankopɔn anim. Nyankopɔn deɛ Ɔnkyerɛ nnipa bɔnefoɔ no kwan. | أَجَعَلْتُمْ سِقَايَةَ ٱلْحَآجِّ وَعِمَارَةَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ كَمَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَجَٰهَدَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۚ لَا يَسْتَوُۥنَ عِندَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِي ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٩ |
| 20. Wɔn a wɔagye die na wɔtuu amantuo na wɔde wɔn agyapadeɛ ne wɔn kraa koo Nyankopɔn kwan soɔ no wɔ gyinaberɛ a ɛsom bo wɔ Nyankopɔn hɔ. Saa nkorɔfoɔ no ne nkonimdifoɔ no. | ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ أَعْظَمُ دَرَجَةً عِندَ ٱللَّهِۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْفَآئِزُونَ ٢٠ |

21. Wɔn Wura Nyankopɔn de ahummɔborɔ ne nyetomu a ɛfiri Nehɔ ne Soro aheman a ɛwɔ wɔn na emu anigyeɛ wɔ hɔ daa no hyɛ wɔn bɔ.

يُبَشِّرُهُمۡ رَبُّهُم بِرَحۡمَةٖ مِّنۡهُ وَرِضۡوَٰنٖ
وَجَنَّٰتٖ لَّهُمۡ فِيهَا نَعِيمٞ مُّقِيمٌ ٢١

22. Wɔbɛtena mu daa afe bɔɔ. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn hɔ na akatua kɛseɛ paa no wɔ.

خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًاۚ إِنَّ ٱللَّهَ عِندَهُۥٓ
أَجۡرٌ عَظِيمٞ ٢٢

23. Mo a moagye adie, sɛ moagyanom ne monuanom dɔ (Kaafir) boniayɛ kyɛn gyidie a, monhwɛ na moamfa wɔn ayɔnkoɔ. Momu nea ɔdane ne ho ma wɔn no, saa nkorɔfoɔ no ne abɔneɛfoɔ no.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُوٓاْ
ءَابَآءَكُمۡ وَإِخۡوَٰنَكُمۡ أَوۡلِيَآءَ إِنِ
ٱسۡتَحَبُّواْ ٱلۡكُفۡرَ عَلَى ٱلۡإِيمَٰنِۚ وَمَن
يَتَوَلَّهُم مِّنكُمۡ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٣

24. (Nkɔmhyɛni), kasɛ: “Sɛ moagyanom ne momma ne monuanom ne moyerenom ne moabusuafoɔ ne sika a moanya ne adwadie na mosuro sɛ ɛbɛgyigya ne asetena a moagye atomu na mopɛ kyɛn Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ, ne sɛ mobɛbɔ mmɔden wɔ Ne kwan so a, ɛneɛ montwɛn nkɔpem sɛ, Nyankopɔn de N’ahyɛdeɛ no bɛba. Nyankopɔn deɛ Ɔnkyerɛ nnipa bɔnefoɔ no kwan.

قُلۡ إِن كَانَ ءَابَآؤُكُمۡ وَأَبۡنَآؤُكُمۡ
وَإِخۡوَٰنُكُمۡ وَأَزۡوَٰجُكُمۡ وَعَشِيرَتُكُمۡ
وَأَمۡوَٰلٌ ٱقۡتَرَفۡتُمُوهَا وَتِجَٰرَةٞ تَخۡشَوۡنَ
كَسَادَهَا وَمَسَٰكِنُ تَرۡضَوۡنَهَآ أَحَبَّ
إِلَيۡكُم مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَجِهَادٖ فِي
سَبِيلِهِۦ فَتَرَبَّصُواْ حَتَّىٰ يَأۡتِيَ ٱللَّهُ
بِأَمۡرِهِۦۗ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٢٤

25. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn aboa mo wɔ akono pii, ne Hunein da no, ɛberɛ a mo dodoɔ maa mo yɛɛ ahomasoɔ, nanso (mo dodoɔ no) ho amma mo mfasoɔ biara, na asaase ne ne tɛtrɛtɛ yi nyinaa ka moaa mo, na modane moakyi dwanee.

لَقَدۡ نَصَرَكُمُ ٱللَّهُ فِي مَوَاطِنَ كَثِيرَةٖ وَيَوۡمَ
حُنَيۡنٍ إِذۡ أَعۡجَبَتۡكُمۡ كَثۡرَتُكُمۡ فَلَمۡ
تُغۡنِ عَنكُمۡ شَيۡـٔٗا وَضَاقَتۡ عَلَيۡكُمُ
ٱلۡأَرۡضُ بِمَا رَحُبَتۡ ثُمَّ وَلَّيۡتُم
مُّدۡبِرِينَ ٢٥

26. Afei Nyankopɔn sanee akomatɔyɛmu baa ne Somafoɔ no so, ne agyidiefoɔ no nso so, na Ɔsanee asraafoɔ a moanhu (wɔn), na Ɔtwee wɔn a wɔyi boniayɛ no aso. Na boniayɛfoɔ no akatua ne no.

ثُمَّ أَنزَلَ ٱللَّهُ سَكِينَتَهُۥ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ
وَعَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَأَنزَلَ جُنُودٗا لَّمۡ
تَرَوۡهَا وَعَذَّبَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۚ وَذَٰلِكَ
جَزَآءُ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢٦

27. Afei ɛno akyiri no sɛ Onyankopɔn pɛ a, Ɔbɛtie obi a ɔsakra n’adwen, efirisɛ Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

ثُمَّ يَتُوبُ ٱللَّهُ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ عَلَىٰ مَن
يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٢٧

28. Mo a moagye adie, abosomsomfoɔ no ho wɔ fii, enti ɛnsɛsɛ wɔbɛn (Ka’aba) Nyamedan kronkron no wɔ wɔn afe wei akyi. Nasɛ mosuro ohia a, Nyankopɔn bɛma mo anya mo

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّمَا ٱلۡمُشۡرِكُونَ
نَجَسٞ فَلَا يَقۡرَبُواْ ٱلۡمَسۡجِدَ ٱلۡحَرَامَ
بَعۡدَ عَامِهِمۡ هَٰذَاۚ وَإِنۡ خِفۡتُمۡ عَيۡلَةٗ

ho wɔ N'adom mu sɛ Ɔpɛ a. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Onimdefoɔ, Ɔne Onyansafoɔ.

فَسَوْفَ يُغْنِيكُمُ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦٓ إِن
شَآءَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٢٨﴾

---

29. Wɔn a wɔwɔ wɔn a yɛama wɔn Nyamesom ho Nwoma no mu a wɔnnye Nyankopɔn anaasɛ Da a edi akyire no nnie, na wɔmmra adeɛ a Nyamkopɔn ne Ne somafoɔ no abra, na wɔnsom nokorɛ som no, mone wɔn nko nkɔpem sɛ wɔbɛtua ɛtoɔ no wɔ ahobraseɛ mu.

قَٰتِلُوا۟ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَلَا
بِٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَلَا يُحَرِّمُونَ مَا حَرَّمَ
ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ وَلَا يَدِينُونَ دِينَ ٱلْحَقِّ
مِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ حَتَّىٰ يُعْطُوا۟
ٱلْجِزْيَةَ عَن يَدٍ وَهُمْ صَٰغِرُونَ ﴿٢٩﴾

---

30. Yudafoɔ no ka sɛ: "Uzair (Ezra) yɛ Nyankopɔn ba, ɛna Kristofoɔ no nso ka sɛ: "Masiah" Kristo yɛ Nyankopɔn ba. Wei yɛ nsɛm a ɛfiri wɔn ara wɔn anum. Wɔresuasua boniayɛfoɔ a wɔdii kan no kasaa. Nyankopɔn nnomee nka wɔn, sɛdeɛ wɔdane wɔn ho (firi nokorɛ no ho no).

وَقَالَتِ ٱلْيَهُودُ عُزَيْرٌ ٱبْنُ ٱللَّهِ وَقَالَتِ
ٱلنَّصَٰرَى ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ ٱللَّهِ ۖ ذَٰلِكَ قَوْلُهُم
بِأَفْوَٰهِهِمْ ۖ يُضَٰهِـُٔونَ قَوْلَ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ مِن قَبْلُ ۚ قَٰتَلَهُمُ ٱللَّهُ ۚ أَنَّىٰ
يُؤْفَكُونَ ﴿٣٠﴾

---

31. Wɔfa wɔn Nyamesom ho mmra kyerɛfoɔ no ne wɔn asɔfoɔ no a wɔapo wiase no de wɔn yɛ awurade wɔ Nyankopɔn akyi; san fa Masiah, Mar'yam ba no (nso de no yɛ nyame). Aberɛ nso a ahyɛdeɛ a yɛde hyɛɛ wɔn ara ne sɛ, wɔnsom Nyankopɔn fua pɛ no; Awurade foforɔ biara nnihɔ ka Ne ho, Kronkron Hene ne no (Ɔkorɔn so kyɛn) deɛ wɔde bata (Ne ho no).

ٱتَّخَذُوٓا۟ أَحْبَارَهُمْ وَرُهْبَٰنَهُمْ أَرْبَابًا مِّن
دُونِ ٱللَّهِ وَٱلْمَسِيحَ ٱبْنَ مَرْيَمَ وَمَآ أُمِرُوٓا۟
إِلَّا لِيَعْبُدُوٓا۟ إِلَٰهًا وَٰحِدًا ۖ لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ
سُبْحَٰنَهُۥ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٣١﴾

---

32. Deɛ (Yudafoɔ ne Kristofoɔ no) hwehwɛ ne sɛ, wɔde wɔn ano bɛdum Nyankopɔn Nhyerɛnee no, nanso Nyankopɔn mpene so da, na mmom gyesɛ Ɔma ne Nhyerɛnee no tim anaa edi mmu, sɛ boniayɛfoɔ no mpɛ mpo a.

يُرِيدُونَ أَن يُطْفِـُٔوا۟ نُورَ ٱللَّهِ
بِأَفْوَٰهِهِمْ وَيَأْبَى ٱللَّهُ إِلَّآ أَن يُتِمَّ نُورَهُۥ
وَلَوْ كَرِهَ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٣٢﴾

---

33. Ɔno na Ɔde kwankyerɛ ne nokorɛ som no asoma ne Somafoɔ (Muhammad) sɛdeɛ ɔde bɛma adi ɔsom biara soɔ, sɛ abosomsomfoɔ no mpɛ mpo a.

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلْهُدَىٰ وَدِينِ
ٱلْحَقِّ لِيُظْهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦ وَلَوْ كَرِهَ
ٱلْمُشْرِكُونَ ﴿٣٣﴾

---

34. Mo a moagye adie, nokorɛ sɛ, Nyamesom ho mmrakyerɛfoɔ no ne asɔfoɔ no a wɔpo wiase no mu pii nam nkontompo so sɛdeɛ wɔbɛdi amanfoɔ sika na wɔasi (wɔn) kwan afiri Nyankopɔn kwan no soɔ. Na wɔn a wɔboaboa sika kɔkɔɔ ne dwetɛ ano na wɔnyi no Nyankopɔn kwan soɔ no, fa asotwee a ɛyɛ ya paa hyɛ wɔn bɔ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِنَّ كَثِيرًا مِّنَ
ٱلْأَحْبَارِ وَٱلرُّهْبَانِ لَيَأْكُلُونَ أَمْوَٰلَ
ٱلنَّاسِ بِٱلْبَٰطِلِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ
ٱللَّهِ ۗ وَٱلَّذِينَ يَكْنِزُونَ ٱلذَّهَبَ
وَٱلْفِضَّةَ وَلَا يُنفِقُونَهَا فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ
فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٣٤﴾

35. Ɛda a yɛbɛma (wɔn sika no) ayɛ hyehyeehye wɔ Amanehunu gya no mu no, yɛde bɛtwi wɔn moma so ne wɔn nkyɛn mu ne wɔn akyi (na yɛaka akyerɛ wɔn sɛ): “Wei ne deɛ mo boaboaa ano maa mo ho no, enti monka deɛ mo boaboaa ano no nhwɛ“.

يَوۡمَ يُحۡمَىٰ عَلَيۡهَا فِي نَارِ جَهَنَّمَ
فَتُكۡوَىٰ بِهَا جِبَاهُهُمۡ وَجُنُوبُهُمۡ
وَظُهُورُهُمۡۖ هَٰذَا مَا كَنَزۡتُمۡ لِأَنفُسِكُمۡ
فَذُوقُواْ مَا كُنتُمۡ تَكۡنِزُونَ ٣٥

36. Nokorɛ sɛ, abosome dodoɔ a ɛwɔ Nyankopɔn hɔ yɛ abosome dummienu wɔ Nyankopɔn nhyehyɛɛ mu, ɛfiri ɛberɛ a Ɔbɔɔ ɔsoro ne asaase; emu nnan (Zul Qa’ada, Zul-Hija, Muharam, Rajab) yɛ kronkron, ɛno ne ɔsom a ɛtene no; enti monhwɛ na moanyɛ moho bɔne wɔ (saa abosome no) mu. Na monka moho mmom nko ntia abosomsomfoɔ no sɛdeɛ wɔn aka abom reko tia mo no. Na monhunu sɛ nokorɛ, Nyankopɔn ka Nyame-surofoɔ no ho.

إِنَّ عِدَّةَ ٱلشُّهُورِ عِندَ ٱللَّهِ ٱثۡنَا عَشَرَ
شَهۡرٗا فِي كِتَٰبِ ٱللَّهِ يَوۡمَ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضَ مِنۡهَآ أَرۡبَعَةٌ حُرُمٞۚ ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ
ٱلۡقَيِّمُۚ فَلَا تَظۡلِمُواْ فِيهِنَّ أَنفُسَكُمۡۚ
وَقَٰتِلُواْ ٱلۡمُشۡرِكِينَ كَآفَّةٗ كَمَا
يُقَٰتِلُونَكُمۡ كَآفَّةٗۚ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ
مَعَ ٱلۡمُتَّقِينَ ٣٦

37. (Abosome kronkron no a) yɛtu hyɛ da no ma boniayɛ yɛ nkɔsoɔ, ɛyera wɔn a wɔnnye nnie no: Wɔma ho kwan afe (wei mu a), na wabra no afe (foforɔ mu) sɛdeɛ wɔbɛyɛ ama ɛne (abosome) dodoɔ a Nyankopɔn ayɛ no kronkron no ahyia, na wɔama deɛ Nyankopɔn abra no ho kwan. Wɔn dwumadi bɔne no ayɛ wɔn fɛ. Onyankopɔn deɛ Ɔnkyerɛ nnipa boniayɛfoɔ no kwan.

إِنَّمَا ٱلنَّسِيٓءُ زِيَادَةٞ فِي ٱلۡكُفۡرِۖ يُضَلُّ
بِهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يُحِلُّونَهُۥ عَامٗا
وَيُحَرِّمُونَهُۥ عَامٗا لِّيُوَاطِـُٔواْ عِدَّةَ مَا
حَرَّمَ ٱللَّهُ فَيُحِلُّواْ مَا حَرَّمَ ٱللَّهُۚ زُيِّنَ
لَهُمۡ سُوٓءُ أَعۡمَٰلِهِمۡۗ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي
ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٣٧

38. Mo a mo agye adie, ɛdeɛn (anoyie) na mowɔ a, sɛ yɛka kyerɛ mo sɛ, mompie (nkɔ Jihaad) wɔ Nyankopɔn kwan no so a na moayɛ duduudu ama asaase yi? Moagye wiase asetena yi atom kyɛn Daakye no? Ɛneɛ (monte aseɛ sɛ) wiase asetena yi (mu) anigyeɛ no yɛ ketewaa bi sɛ (wode) toto Daakye no ho a.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَا لَكُمۡ إِذَا قِيلَ
لَكُمُ ٱنفِرُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱثَّاقَلۡتُمۡ إِلَى
ٱلۡأَرۡضِۚ أَرَضِيتُم بِٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا مِنَ
ٱلۡأٓخِرَةِۚ فَمَا مَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا فِي
ٱلۡأٓخِرَةِ إِلَّا قَلِيلٌ ٣٨

39. Sɛ moampie a, Ɔbɛhyɛ mo aniɛyaa a ɛyɛ ya paa; na Ɔde nnipa foforɔ a ɛnyɛ mo abɛhyɛ mo anan mu na (sɛ ɛba saa a) montumi nnyɛ no hwee; efirisɛ Nyankopɔn na ɔwɔ biribiara so tumi.

إِلَّا تَنفِرُواْ يُعَذِّبۡكُمۡ عَذَابًا أَلِيمٗا
وَيَسۡتَبۡدِلۡ قَوۡمًا غَيۡرَكُمۡ وَلَا تَضُرُّوهُ
شَيۡـٔٗاۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٣٩

40. Sɛ moammoa (Nkɔmhyɛni Muhammad) mpo a nokorɛ sɛ, Nyankopɔn aboa no; ɛberɛ a boniayɛfoɔ no tuu no (ne wɔn) mmienu nea ɔtɔso mmienu no; ɛberɛ a wɔn mmienu wɔ ɔbodan no mu hɔ no, (Nkɔmhyɛni) ka kyerɛɛ ne yɔnko (Abubakar) sɛ: “Ɛmma wo werɛ nho

إِلَّا تَنصُرُوهُ فَقَدۡ نَصَرَهُ ٱللَّهُ إِذۡ
أَخۡرَجَهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ثَانِيَ ٱثۡنَيۡنِ
إِذۡ هُمَا فِي ٱلۡغَارِ إِذۡ يَقُولُ لِصَٰحِبِهِۦ لَا
تَحۡزَنۡ إِنَّ ٱللَّهَ مَعَنَاۖ فَأَنزَلَ ٱللَّهُ

efirisɛ Nyankopɔn ka yɛn ho". Enti Nyankopɔn sanee N'awerɛkyekyerɛ baa ne so de asraafoɔ a moanhu wɔn hyɛɛ no den, na Ɔbrɛɛ boniayɛfoɔ no asɛm no ase, maa Nyankopɔn asɛm no so. Onyankopɔn ne Otumfoɔ a Ɔtumi ade nyinaa yɛ, na Ɔne Onyansafoɔ.

سَكِينَتَهُۥ عَلَيْهِ وَأَيَّدَهُۥ بِجُنُودٍ لَّمْ
تَرَوْهَا وَجَعَلَ كَلِمَةَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
ٱلسُّفْلَىٰ ۗ وَكَلِمَةُ ٱللَّهِ هِىَ ٱلْعُلْيَا ۗ وَٱللَّهُ
عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٤٠﴾

41. (Sɛ) emu yɛ hare o, (sɛ) emu yɛ duro o, monsi mu nkɔ, na momfa mo sika ne mo kraa nko wɔ Nyankopɔn kwan no so. Wei mmom na ɛyɛ papa ma mo, sɛ anka monim a.

ٱنفِرُوا۟ خِفَافًا وَثِقَالًا وَجَٰهِدُوا۟
بِأَمْوَٰلِكُمْ وَأَنفُسِكُمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ
ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٤١﴾

42. Sɛ ɛyɛ ahonyadeɛ bi a ɛbɛn, ne akwantuo a ɛyɛ hɔ-ne-hɔ a, anka wɔbɛdi w'akyi, na mmom (Tabuuk) kwan tenten no ayɛ den ama wɔn. Wɔde Nyankopɔn bɛdi nse (akyerɛ wo) sɛ: "Sɛ yɛtumi a, anka yɛne mo pue kɔɔ (Tabuuk koo no) ".Wɔresɛe wɔn ara wɔn ho; Nyankopɔn nim yie sɛ wɔyɛ atorofoɔ.

لَوْ كَانَ عَرَضًا قَرِيبًا وَسَفَرًا قَاصِدًا
لَّٱتَّبَعُوكَ وَلَٰكِنۢ بَعُدَتْ عَلَيْهِمُ ٱلشُّقَّةُ ۚ
وَسَيَحْلِفُونَ بِٱللَّهِ لَوِ ٱسْتَطَعْنَا
لَخَرَجْنَا مَعَكُمْ يُهْلِكُونَ أَنفُسَهُمْ
وَٱللَّهُ يَعْلَمُ إِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ﴿٤٢﴾

43. (Nkɔmhyɛni), Nyankopɔn de afiri wo. Adɛn na womaa wɔn kwan, (na wantwɛn) ankosi sɛ, wɔn a wɔka nokorɛ no bɛda adi ama woɔ, na wahunu nkontompofoɔ no nso?

عَفَا ٱللَّهُ عَنكَ لِمَ أَذِنتَ لَهُمْ حَتَّىٰ
يَتَبَيَّنَ لَكَ ٱلَّذِينَ صَدَقُوا۟ وَتَعْلَمَ
ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿٤٣﴾

44. Wɔn a wɔagye Nyankopɔn ne Da a edi akyire no adie no nsrɛ wo kwan sɛ (wɔbɛtwe wɔn ho afiri sɛ) wɔde wɔn agyapadeɛ ne wɔn kraa bɛko (wɔ Nyame kwan no sɔɔ). Onyankopɔn na Ɔnim Nyame-surofoɔ no.

لَا يَسْتَـْٔذِنُكَ ٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ
وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ أَن يُجَٰهِدُوا۟ بِأَمْوَٰلِهِمْ
وَأَنفُسِهِمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلْمُتَّقِينَ ﴿٤٤﴾

45. Wɔn a wɔsrɛ wo kwan (sɛdeɛ wɔnkɔ Nyame koo no bie no) wɔne wɔn a wɔnnye Nyankopɔn ne Da a edi akyire no nnie no, wɔn akoma mu yɛ wɔn ntanta, na wɔn adwen ntanta no mu no wɔhinhim kɔ animu ba akyire.

إِنَّمَا يَسْتَـْٔذِنُكَ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ
وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَٱرْتَابَتْ قُلُوبُهُمْ فَهُمْ فِى
رَيْبِهِمْ يَتَرَدَّدُونَ ﴿٤٥﴾

46. Sɛ wɔpɛ sɛ wɔpue (kɔ bie) a, anka wɔbɛyɛ ho ahoboa bi ama; nanso Nyankopɔn mpɛsɛ wɔbɛpue akɔ bie nti na Ɔtwee wɔn saneeɛ, na yɛkaa sɛ: "Mone wɔn a wɔte (fie) no ntena hɔ."

وَلَوْ أَرَادُوا۟ ٱلْخُرُوجَ لَأَعَدُّوا۟ لَهُۥ عُدَّةً
وَلَٰكِن كَرِهَ ٱللَّهُ ٱنۢبِعَاثَهُمْ فَثَبَّطَهُمْ
وَقِيلَ ٱقْعُدُوا۟ مَعَ ٱلْقَٰعِدِينَ ﴿٤٦﴾

47. Sɛ wɔkaa mo ho ne mo pue kɔe mpo a, anka wɔmfa hwee nka mo ho sɛ ɔhaw, na wɔbɛpɛ ntɛm adi akɔneaba ahwehwɛ sɛ wɔde mmusuo ne ntotoo bɛto montam; na momu bi wɔ hɔ a wɔtie wɔn. Na Nyankopɔn deɛ Ɔnim abɔneɛfoɔ no.

لَوْ خَرَجُوا۟ فِيكُم مَّا زَادُوكُمْ إِلَّا خَبَالًا
وَلَأَوْضَعُوا۟ خِلَٰلَكُمْ يَبْغُونَكُمُ
ٱلْفِتْنَةَ وَفِيكُمْ سَمَّٰعُونَ لَهُمْ ۗ
وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٧﴾

48. Nokorɛ sɛ wɔn adikan ahwehwɛ mmusuo ne ɔhaw (ama mo) pɛn, na wɔbɔɔ wo ho pɔ kɔpem sɛ, Nokorɛ no baeɛ, na Nyankopɔn ahyɛdeɛ no daa adie, aberɛ a na anka wɔmpɛ.

لَقَدِ ٱبْتَغَوُا۟ ٱلْفِتْنَةَ مِن قَبْلُ وَقَلَّبُوا۟ لَكَ ٱلْأُمُورَ حَتَّىٰ جَآءَ ٱلْحَقُّ وَظَهَرَ أَمْرُ ٱللَّهِ وَهُمْ كَـٰرِهُونَ ﴿٤٨﴾

49. Wɔn mu bi wɔ hɔ a wɔka sɛ: ”Mame kwan (wɔ Jihaad no ho), na ɛmfa me nkɔ mmusuo mu.“ Saa nkorɔfoɔ no akɔtɔ mmusuo mu dada. Nokorɛ sɛ, Amanehunu-gya no atwa boniayɛfoɔ no ho ahyia.

وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ ٱئْذَن لِّى وَلَا تَفْتِنِّىٓ ۚ أَلَا فِى ٱلْفِتْنَةِ سَقَطُوا۟ ۗ وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمُحِيطَةٌۢ بِٱلْكَـٰفِرِينَ ﴿٤٩﴾

50. (Nkɔmhyɛni), sɛ papa bi to wo a na ɛyɛ wɔn ya, na sɛ mmusuo bi nso to wo a, deɛ wɔka ne sɛ: ”Nokorɛ yɛadi kan ayɛ ahwɛyie;” na wɔn adane wɔn ani wɔ anigyeɛ mu.

إِن تُصِبْكَ حَسَنَةٌ تَسُؤْهُمْ ۖ وَإِن تُصِبْكَ مُصِيبَةٌ يَقُولُوا۟ قَدْ أَخَذْنَآ أَمْرَنَا مِن قَبْلُ وَيَتَوَلَّوا۟ وَّهُمْ فَرِحُونَ ﴿٥٠﴾

51. (Nkɔmhyɛni), Kasɛ: ”Mmusuo biara nto yɛn gyesɛ deɛ Nyankopɔn ahyehyɛ ama yɛn. Ɔne yɛn Kyitaafoɔ, na Nyankopɔn so na ɛsɛsɛ agyidiefoɔ no de wɔn ho toɔ”.

قُل لَّن يُصِيبَنَآ إِلَّا مَا كَتَبَ ٱللَّهُ لَنَا هُوَ مَوْلَىٰنَا ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿٥١﴾

52. Kasɛ: “Enti (Nkɔnkɔnsafoɔ), nneɛma pa mmienu (mogya ho adanseɛ anaa nkonimdie) no mu baako na moretwɛn ama yɛn? Ɛneɛ yɛnso yɛretwɛn mo sɛ Nyankopɔn de asotwee a ɛfiri Ne hɔ bɛtwe moaso, anaasɛ Ɔnam yɛn nsa so (bɛtwe moaso). Enti montwɛn, yɛnso yɛka mo ho retwɛn”.

قُلْ هَلْ تَرَبَّصُونَ بِنَآ إِلَّآ إِحْدَى ٱلْحُسْنَيَيْنِ ۖ وَنَحْنُ نَتَرَبَّصُ بِكُمْ أَن يُصِيبَكُمُ ٱللَّهُ بِعَذَابٍ مِّنْ عِندِهِۦٓ أَوْ بِأَيْدِينَا ۖ فَتَرَبَّصُوٓا۟ إِنَّا مَعَكُم مُّتَرَبِّصُونَ ﴿٥٢﴾

53. Kasɛ: “Momfa ɔpɛ anaa amemenemfe nyi (moagyapadeɛ wɔ Nyame kwan so), Nyankopɔn nnye mo so, efirisɛ moyɛ nnipa bɔnefoɔ.

قُلْ أَنفِقُوا۟ طَوْعًا أَوْ كَرْهًا لَّن يُتَقَبَّلَ مِنكُمْ ۖ إِنَّكُمْ كُنتُمْ قَوْمًا فَـٰسِقِينَ ﴿٥٣﴾

54. Ɛnyɛ hwee na asi kwan sɛ yɛnnye wɔn ntoboa, na mmom wɔnnye Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ no nni nti, na wɔmfrɛ Nyame gyesɛ akwadworɔ mu, na wɔnyi ntoboa aberɛ a ɛyɛ wɔn pɛ mu.

وَمَا مَنَعَهُمْ أَن تُقْبَلَ مِنْهُمْ نَفَقَـٰتُهُمْ إِلَّآ أَنَّهُمْ كَفَرُوا۟ بِٱللَّهِ وَبِرَسُولِهِۦ وَلَا يَأْتُونَ ٱلصَّلَوٰةَ إِلَّا وَهُمْ كُسَالَىٰ وَلَا يُنفِقُونَ إِلَّا وَهُمْ كَـٰرِهُونَ ﴿٥٤﴾

55. Enti ɛmma wɔn sika ne wɔn mma (a wɔwɔ) no nyɛ wo fɛ, deɛ Nyankopɔn hwehwɛ ne sɛ Ɔde bɛtwe wɔn aso wɔ wiase asetena yi mu na wɔn kraa bɛfiri (wɔn mu, anaa wɔbɛwu) aberɛ a wɔyɛ boniayɛfoɔ.

فَلَا تُعْجِبْكَ أَمْوَٰلُهُمْ وَلَآ أَوْلَـٰدُهُمْ ۚ إِنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُعَذِّبَهُم بِهَا فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَتَزْهَقَ أَنفُسُهُمْ وَهُمْ كَـٰفِرُونَ ﴿٥٥﴾

| | |
|---|---|
| 56. Na wɔde Nyankopɔn di nse sɛ, nokorɛ wɔka mo ho, nanso wɔnka mo ho, na mmom wɔyɛ amanfoɔ a wɔsuro (mo). | وَيَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ إِنَّهُمۡ لَمِنكُمۡ وَمَا هُم مِّنكُمۡ وَلَٰكِنَّهُمۡ قَوۡمٞ يَفۡرَقُونَ ٥٦ |
| 57. Sɛ wɔnya dwanekɔbea anaasɛ ɔbodan bi mu, anaasɛ bea bi a wɔbɛwura akɔsie a, anka wɔbɛyɛ ntɛntɛm adane wɔn ho akɔ wura hɔ. | لَوۡ يَجِدُونَ مَلۡجَـًٔا أَوۡ مَغَٰرَٰتٍ أَوۡ مُدَّخَلٗا لَّوَلَّوۡاْ إِلَيۡهِ وَهُمۡ يَجۡمَحُونَ ٥٧ |
| 58. Wɔn mu bi wɔ hɔ a, wɔkasa tia wo wɔ (Soadaqa) akyɛdeɛ no (nkyemuu) no ho. Sɛ yɛma wɔn bi a na wɔn ani agye, na sɛ yɛamma wɔn bi nso a na wɔn bo afu. | وَمِنۡهُم مَّن يَلۡمِزُكَ فِي ٱلصَّدَقَٰتِ فَإِنۡ أُعۡطُواْ مِنۡهَا رَضُواْ وَإِن لَّمۡ يُعۡطَوۡاْ مِنۡهَآ إِذَا هُمۡ يَسۡخَطُونَ ٥٨ |
| 59. Sɛ anka wɔn ani gyee deɛ Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ no de maa wɔn no ho, ɛna wɔkaa sɛ: "Nyankopɔn som bo ma yɛn; Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ bɛma yɛn wɔ n'adom mu, nokorɛ Nyankopɔn so na yɛn ani da (a, anka ɛno na ɛyɛ paa ma wɔn)" | وَلَوۡ أَنَّهُمۡ رَضُواْ مَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ وَقَالُواْ حَسۡبُنَا ٱللَّهُ سَيُؤۡتِينَا ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦ وَرَسُولُهُۥٓ إِنَّآ إِلَى ٱللَّهِ رَٰغِبُونَ ٥٩ |
| 60. (Zakat) no deɛ ɛwɔ ahiafoɔ no ne mmɔborɔwafoɔ no, ne wɔn a wɔyɛ ho adwuma, ne wɔn a wɔn akoma adane aba (Islam-som no soɔ), ne ɔkoo mu nneduafoɔ, ne wɔn a wɔde ka, ne Nyankopɔn kwan so (adwuma), ne ɔkwantuni; (wei yɛ) ahyɛdeɛ a ɛfiri Nyankopɔn hɔ. Onyankopɔn ne Onimdefoɔ, Ɔne Onyansafoɔ. | إِنَّمَا ٱلصَّدَقَٰتُ لِلۡفُقَرَآءِ وَٱلۡمَسَٰكِينِ وَٱلۡعَٰمِلِينَ عَلَيۡهَا وَٱلۡمُؤَلَّفَةِ قُلُوبُهُمۡ وَفِي ٱلرِّقَابِ وَٱلۡغَٰرِمِينَ وَفِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱبۡنِ ٱلسَّبِيلِۖ فَرِيضَةٗ مِّنَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٦٠ |
| 61. Wɔn mu bi wɔhɔ a wɔha Nkɔmhyɛni no, na wɔka (fa neho) sɛ: "Ɔyɛ aso (tie biribiara). (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Ɔyɛ aso tie papa ma mo; ɔgye Nyankopɔn di, gye agyidiefoɔ no nso di, na ɛyɛ ahummɔborɔ ma mo mu agyidiefoɔ no''. Wɔn a wɔha Nyankopɔn Somafoɔ no, wɔwɔ asotwee a ɛyɛ ya paa (da hɔ retwɛn wɔn). | وَمِنۡهُمُ ٱلَّذِينَ يُؤۡذُونَ ٱلنَّبِيَّ وَيَقُولُونَ هُوَ أُذُنٞۚ قُلۡ أُذُنُ خَيۡرٖ لَّكُمۡ يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَيُؤۡمِنُ لِلۡمُؤۡمِنِينَ وَرَحۡمَةٞ لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنكُمۡۚ وَٱلَّذِينَ يُؤۡذُونَ رَسُولَ ٱللَّهِ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٦١ |
| 62. Wɔde Nyankopɔn di nse kyerɛ mo (agyidiefoɔ no) sɛdeɛ mobɛgye (wɔn nsɛm a wɔka no) adie, na mmom Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ no na ɛfata sɛ wɔma wɔgye wɔn die sɛ wɔyɛ agyidiefoɔ ampa a. | يَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ لَكُمۡ لِيُرۡضُوكُمۡ وَٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥٓ أَحَقُّ أَن يُرۡضُوهُ إِن كَانُواْ مُؤۡمِنِينَ ٦٢ |
| 63. Enti wɔnnim sɛ, nokorɛ sɛ, obi a ɔko tia Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ no, ɔno na Amane-hunu gya no wɔ no a ɔbɛtena mu afe bɔɔ? Wei ne animguaseɛ kɛseɛ no. | أَلَمۡ يَعۡلَمُوٓاْ أَنَّهُۥ مَن يُحَادِدِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَأَنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدٗا فِيهَاۚ ذَٰلِكَ ٱلۡخِزۡيُ ٱلۡعَظِيمُ ٦٣ |

64. Nkɔnkɔnsafoɔ no suro sɛ anhwɛ a na Suura bi asane aba a (ɛkasa) fa wɔn ho a ɛrebɛkyerɛ deɛ ɛwɔ wɔn akoma mu. Ka sɛ: “Modeɛ monkɔ so nni fɛw Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn de deɛ mosuro no bɛto dwa “.

يَحۡذَرُ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ أَن تُنَزَّلَ عَلَيۡهِمۡ سُورَةٞ تُنَبِّئُهُم بِمَا فِي قُلُوبِهِمۡۚ قُلِ ٱسۡتَهۡزِءُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ مُخۡرِجٞ مَّا تَحۡذَرُونَ ﴿٦٤﴾

65. Sɛ wobisa wɔn a, deɛ wɔbɛka ne sɛ: “Nsɛm hunu ka ne agorɔ na yɛredie.” Ka sɛ: “Mode Nyankopɔn ne Ne nsɛm ne Ne Somafoɔ na ɛredi fɛw?”

وَلَئِن سَأَلۡتَهُمۡ لَيَقُولُنَّ إِنَّمَا كُنَّا نَخُوضُ وَنَلۡعَبُۚ قُلۡ أَبِٱللَّهِ وَءَايَٰتِهِۦ وَرَسُولِهِۦ كُنتُمۡ تَسۡتَهۡزِءُونَ ﴿٦٥﴾

66. Monhwɛ na moampa kyɛw; moyii boniayɛ wɔ mo gyedie akyi. Sɛ Yɛde momu bi bɔne kyɛ wɔn a yɛbɛtwe ɛfa bi nso aso, efirisɛ nokorɛ sɛ na wɔyɛ abɔneɛfoɔ.

لَا تَعۡتَذِرُواْ قَدۡ كَفَرۡتُم بَعۡدَ إِيمَٰنِكُمۡۚ إِن نَّعۡفُ عَن طَآئِفَةٖ مِّنكُمۡ نُعَذِّبۡ طَآئِفَةَۢ بِأَنَّهُمۡ كَانُواْ مُجۡرِمِينَ ﴿٦٦﴾

67. Nkɔnkɔnsafoɔ mmarima ne nkɔnkɔnsafoɔ mmaa no yɛ pɛpɛɛpɛ, wɔhyɛ (amanfoɔ) ma wɔyɛ amumuyɛ, na wɔsi (amanfoɔ) papa yɛ ho kwan, wɔtwe wɔn nsa (firi adɔeɛ yɛ ho). Wɔn werɛ afiri Nyankopɔn, enti (Ɔno nso) werɛ afiri wɔn. Nokorɛ sɛ, nkɔnkɔnsafoɔ no ara ne nsɛmmɔnedifoɔ no.

ٱلۡمُنَٰفِقُونَ وَٱلۡمُنَٰفِقَٰتُ بَعۡضُهُم مِّنۢ بَعۡضٖۚ يَأۡمُرُونَ بِٱلۡمُنكَرِ وَيَنۡهَوۡنَ عَنِ ٱلۡمَعۡرُوفِ وَيَقۡبِضُونَ أَيۡدِيَهُمۡۚ نَسُواْ ٱللَّهَ فَنَسِيَهُمۡۚ إِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ﴿٦٧﴾

68. Nyankopɔn de Amanehunu gya no ahyɛ nkɔnkɔnsafoɔ mmarima ne nkɔnkɔnsafoɔ mmaa, ne boniayɛfoɔ no bɔ sɛ: “Emu na wɔbɛtena”. Ogya no som bo ma wɔn. Nyankopɔn abɔ wɔn dua, na wɔwɔ asotwee a ɛwɔ hɔ daa.

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَٱلۡمُنَٰفِقَٰتِ وَٱلۡكُفَّارَ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ هِيَ حَسۡبُهُمۡۚ وَلَعَنَهُمُ ٱللَّهُۖ وَلَهُمۡ عَذَابٞ مُّقِيمٞ ﴿٦٨﴾

69. (Wɔn mfatoho) tesɛ wɔn a wɔdii moanim kan no; na wɔn ahoɔden ne wɔn sika dodoɔ ne wɔn mma dɔɔso kyɛn mo deɛ. Enti wɔde wɔn kyɛfa gyee wɔn ani, enti monso mode mokyɛfa agye moani sɛdeɛ wɔn a wɔdii moanim kan no de wɔn kyɛfa gyee wɔn ani no, na moka nsɛm hunu sɛdeɛ wɔkaa nsɛm hunu no. Saa nkorɔfoɔ no na wɔn nnwuma ayɛ kwa wɔ wiase ne Daakye no, na saa nkorɔfoɔ no ne berɛguofoɔ no.

كَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُمۡ كَانُوٓاْ أَشَدَّ مِنكُمۡ قُوَّةٗ وَأَكۡثَرَ أَمۡوَٰلٗا وَأَوۡلَٰدٗا فَٱسۡتَمۡتَعُواْ بِخَلَٰقِهِمۡ فَٱسۡتَمۡتَعۡتُم بِخَلَٰقِكُمۡ كَمَا ٱسۡتَمۡتَعَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُم بِخَلَٰقِهِمۡ وَخُضۡتُمۡ كَٱلَّذِي خَاضُوٓاْۚ أُوْلَٰٓئِكَ حَبِطَتۡ أَعۡمَٰلُهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ﴿٦٩﴾

70. Enti wɔn a wɔdii wɔn anim kan no ho nsɛm no mmɛduruu wɔn hɔ anaa? Noa nkorɔfoɔ ne Aad ne Samuud ne Abraham nkorɔfoɔ no, ne Madiyanfoɔ ne nkuro a yɛbɔɔ no no? Wɔn asomafoɔ de nkyerɛkyerɛmu ne nyinasoɔ pefee brɛɛ wɔn. Nyankopɔn deɛ Wansisi wɔn, na mmom wɔn ara na wɔsisii wɔn ho.

أَلَمۡ يَأۡتِهِمۡ نَبَأُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ قَوۡمِ نُوحٖ
وَعَادٖ وَثَمُودَ وَقَوۡمِ إِبۡرَٰهِيمَ وَأَصۡحَٰبِ
مَدۡيَنَ وَٱلۡمُؤۡتَفِكَٰتِۚ أَتَتۡهُمۡ رُسُلُهُم
بِٱلۡبَيِّنَٰتِۖ فَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظۡلِمَهُمۡ
وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٧٠

71. Agyidiefoɔ mmarima ne agyidiefoɔ mmaa no yɛ wɔn ho wɔn ho ayɔnkofoɔ. Wɔhyɛ (amanfoɔ) ma wɔyɛ papa, ɛna wɔbra (amanfoɔ) ma (wɔgyae) amumuyɛ, wɔfrɛ Nyame wɔ ne berɛ mu, wɔyi Zaka, ɛna wɔyɛ sotie ma Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ. Saa nkorɔfoɔ no na Nyankopɔn bɛhu wɔn mmɔbɔ, nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Otumfoɔ a Ɔtumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyansafoɔ.

وَٱلۡمُؤۡمِنُونَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتُ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلِيَآءُ
بَعۡضٖۚ يَأۡمُرُونَ بِٱلۡمَعۡرُوفِ
وَيَنۡهَوۡنَ عَنِ ٱلۡمُنكَرِ وَيُقِيمُونَ
ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَيُطِيعُونَ
ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓۚ أُوْلَٰٓئِكَ سَيَرۡحَمُهُمُ ٱللَّهُۗ
إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٧١

72. Nyankopɔn de Soro aheman a nsubɔnten nenam aseɛ ahyɛ agyidiefoɔ mmarima ne agyidiefoɔ mmaa no bɔ sɛ: "Emu na wɔbɛtena afe bɔɔ". Asetena pa paa wɔ Aheman a ɛwɔ hɔ daa no mu. Na deɛ ɛso kyɛn ne nyinaa ne nyetomu a ɛfiri Nyankopɔn hɔ. Wei ne nkonimdie kɛseɛ no.

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ جَنَّٰتٖ
تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا
وَمَسَٰكِنَ طَيِّبَةٗ فِي جَنَّٰتِ عَدۡنٖۚ
وَرِضۡوَٰنٞ مِّنَ ٱللَّهِ أَكۡبَرُۚ ذَٰلِكَ هُوَ
ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٧٢

73. Nkɔmhyɛni, ko tia boniayɛfoɔ ne nkɔnkɔnsafoɔ no, na yɛ den wɔ wɔn so paa. Na wɔn fie ne Amanehunu gyem, na awieeɛ bɔne paa ne hɔ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ جَٰهِدِ ٱلۡكُفَّارَ وَٱلۡمُنَٰفِقِينَ
وَٱغۡلُظۡ عَلَيۡهِمۡۚ وَمَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ
وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ٧٣

74. Wɔde Nyankopɔn di nse sɛ wɔnkaa hwee (a ɛyɛ bɔne). Nokorɛ sɛ, wɔn aka (Kaaafir) kasa anaa boniayɛsɛm, na wɔayi boniayɛ wɔ wɔn Islam akyi, na wɔadwen deɛ wɔntumi nnuro anaa wɔn nsa ntumi nka. Ɛnyɛ hwee ho nti na wɔde bɔne tua wɔn ka, na mmom sɛ Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ ama wɔn anya wɔn ho wɔ N'adom mu nti; enti sɛ wɔsakra wɔn adwen a, ɛyɛ ma wɔn, na sɛ wɔdane wɔn akyi ma (Nokorɛ no nso) a, Nyankopɔn bɛhyɛ wɔn aniɛyaa a ɛyɛ ya wɔ wiase ne Daakye, na wɔnnya okyitaafoɔ anaa ɔboafoɔ wɔ asaase so.

يَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ مَا قَالُواْ وَلَقَدۡ قَالُواْ كَلِمَةَ
ٱلۡكُفۡرِ وَكَفَرُواْ بَعۡدَ إِسۡلَٰمِهِمۡ وَهَمُّواْ
بِمَا لَمۡ يَنَالُواْۚ وَمَا نَقَمُوٓاْ إِلَّآ أَنۡ
أَغۡنَىٰهُمُ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ مِن فَضۡلِهِۦۚ فَإِن
يَتُوبُواْ يَكُ خَيۡرٗا لَّهُمۡۖ وَإِن يَتَوَلَّوۡاْ
يُعَذِّبۡهُمُ ٱللَّهُ عَذَابًا أَلِيمٗا فِي
ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِۚ وَمَا لَهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مِن
وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٖ ٧٤

75. Wɔn mu bi wɔ hɔ a wɔne Nyankopɔn hyɛɛ bɔ sɛ: “Sɛ Nyankopɔn ma yɛn (biribi) firi N’adom no mu a yɛbɛyɛ adɔeɛ na yɛaka apapafoɔ no ho”.

وَمِنۡهُم مَّنۡ عَٰهَدَ ٱللَّهَ لَئِنۡ ءَاتَىٰنَا مِن فَضۡلِهِۦ لَنَصَّدَّقَنَّ وَلَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٧٥

76. Nanso ɛberɛ a Nyankopɔn firii N’adom mu maa wɔn no, wɔbɔɔ ho ayɛmuɔnwono anaasɛ wɔyɛɛ ho pɛpɛɛ, wɔdanee wɔn ho na wɔtwi faa so.

فَلَمَّآ ءَاتَىٰهُم مِّن فَضۡلِهِۦ بَخِلُواْ بِهِۦ وَتَوَلَّواْ وَّهُم مُّعۡرِضُونَ ٧٦

77. Enti Nyankopɔn tuaa wɔn ka wɔ nkɔnkɔnsa a wɔde ahyɛ wɔn akoma mu no ho, kɔpem ɛda a wɔbɛhyia no, efirisɛ wɔbuu wɔn bɔhyɛ a wɔne Nyankopɔn ahyɛ no so, ɛnam nkotompo a wɔtwa no ho nti.

فَأَعۡقَبَهُمۡ نِفَاقٗا فِي قُلُوبِهِمۡ إِلَىٰ يَوۡمِ يَلۡقَوۡنَهُۥ بِمَآ أَخۡلَفُواْ ٱللَّهَ مَا وَعَدُوهُ وَبِمَا كَانُواْ يَكۡذِبُونَ ٧٧

78. Enti wɔnnim sɛ Nyankopɔn Nim wɔn nsumaeɛ mu nsɛm ne wɔn kokoa mu agyinatuo mu nsɛm, na nokorɛ nso sɛ Nyankopɔn ne deɛ asuma ho Nimdefoɔ no?

أَلَمۡ يَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ سِرَّهُمۡ وَنَجۡوَىٰهُمۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ عَلَّٰمُ ٱلۡغُيُوبِ ٧٨

79. Wɔn a wɔkasa tia agyidiefoɔ no a wɔde wɔn ara pɛ yɛ adɔeɛ, ne wɔn a wɔnnya nanso wɔbɔ wɔn ho mmɔden, na ɛno ho enti wɔdi wɔn ho fɛw no, Nyankopɔn bɛtua wɔn fɛw die no so ka, wɔwɔ asotwee a ɛyɛ ya paa.

ٱلَّذِينَ يَلۡمِزُونَ ٱلۡمُطَّوِّعِينَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ فِي ٱلصَّدَقَٰتِ وَٱلَّذِينَ لَا يَجِدُونَ إِلَّا جُهۡدَهُمۡ فَيَسۡخَرُونَ مِنۡهُمۡ سَخِرَ ٱللَّهُ مِنۡهُمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٧٩

80. (Nkɔmhyɛni), wosrɛ bɔnefakyɛ ma wɔn o, anaasɛ wansrɛ bɔnefakyɛ amma wɔn o, sɛ wosrɛ bɔnefakyɛ mperɛ aduɔson ma wɔn mpo a, Nyankopɔn mfa wɔn bɔne nkyɛ wɔn. Efirisɛ wɔnnye Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ no nni. Onyankopɔn deɛ Ɔnkyerɛ abɔneɛfoɔ no kwan.

ٱسۡتَغۡفِرۡ لَهُمۡ أَوۡ لَا تَسۡتَغۡفِرۡ لَهُمۡ إِن تَسۡتَغۡفِرۡ لَهُمۡ سَبۡعِينَ مَرَّةٗ فَلَن يَغۡفِرَ ٱللَّهُ لَهُمۡۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَفَرُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۗ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٨٠

81. Wɔn a wɔkaa akyire no anigye wɔ wɔn asetena a, wɔtenaa no wɔ Nyankopɔn Somafoɔ no akyire no ho; wɔmpɛ sɛ wɔde wɔn agyapadeɛ ne wɔn kraa bɛko wɔ Nyankopɔn kwan no soɔ. Deɛ wɔka ne sɛ: “Monhwɛ na moampue ankɔ ɔhyew no mu“. Kasɛ: “Amanehunu gya no yɛ hye papaapa (kyɛn awia a wɔmpɛ sɛ wɔkɔfa mu no), sɛ anka wɔte asɛm ase a.

فَرِحَ ٱلۡمُخَلَّفُونَ بِمَقۡعَدِهِمۡ خِلَٰفَ رَسُولِ ٱللَّهِ وَكَرِهُوٓاْ أَن يُجَٰهِدُواْ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَقَالُواْ لَا تَنفِرُواْ فِي ٱلۡحَرِّۗ قُلۡ نَارُ جَهَنَّمَ أَشَدُّ حَرّٗاۚ لَّوۡ كَانُواْ يَفۡقَهُونَ ٨١

82. Enti wɔnsere kakraabi na wɔbɛsu pii (wɔ Atemmuda), na ɛbɛyɛ akatua ama (dwumadi bɔne) a wɔn nsa kaeɛ no ho.

فَلۡيَضۡحَكُواْ قَلِيلٗا وَلۡيَبۡكُواْ كَثِيرٗا جَزَآءَۢ بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٨٢

83. Enti sɛ Nyankopɔn san de wo ba (nkɔnkɔnsafoɔ) no mu fekuo bi hɔ, na wɔsrɛ wo kwan sɛ (wɔne wo) bɛkɔ (ɔkoo) a, kakyerɛ wɔn sɛ: “Monka meho ne me nkɔ da, na monka me ho nso ne me nko ntia atamfoɔ nso da, efirisɛ mopenee so tenaa (fie) deɛ edi kan no; enti mone wɔn a wɔkaa akyire no ntena (fie) “.

فَإِن رَّجَعَكَ ٱللَّهُ إِلَىٰ طَآئِفَةٖ مِّنۡهُمۡ
فَٱسۡتَـٔۡذَنُوكَ لِلۡخُرُوجِ فَقُل لَّن
تَخۡرُجُواْ مَعِيَ أَبَدٗا وَلَن تُقَٰتِلُواْ مَعِيَ
عَدُوًّاۖ إِنَّكُمۡ رَضِيتُم بِٱلۡقُعُودِ أَوَّلَ مَرَّةٖ
فَٱقۡعُدُواْ مَعَ ٱلۡخَٰلِفِينَ ٨٣

---

84. (Nkɔmhyɛni), hwɛ na wamfrɛ Nyame angu wɔn mu bi a ɔbɛwuo so da, hwɛ nso na wannyina n’adakamena ho (ammɔ mpaeɛ amma no). Nokorɛ sɛ wɔn apo Nyankopɔn ne Ne somafoɔ no, na wɔn awu wɔ ɛberɛ a wɔyɛ abɔneɛfoɔ.

وَلَا تُصَلِّ عَلَىٰٓ أَحَدٖ مِّنۡهُم مَّاتَ أَبَدٗا وَلَا
تَقُمۡ عَلَىٰ قَبۡرِهِۦٓۖ إِنَّهُمۡ كَفَرُواْ
بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَمَاتُواْ وَهُمۡ
فَٰسِقُونَ ٨٤

---

85. Na ɛmma wɔn agyapadeɛ ne wɔn mma no nyɛ wo nwanwa (anaa ɛmma no nyɛ wo fɛ). Deɛ Nyankopɔn repɛ ne sɛ Ɔde bɛtwe wɔn aso wɔ wiase, na wɔn kraa bɛfiri wɔn mu (anaa wɔbɛwu) wɔ aberɛ a wɔyɛ (Kaafir) boniayɛfoɔ.

وَلَا تُعۡجِبۡكَ أَمۡوَٰلُهُمۡ وَأَوۡلَٰدُهُمۡۚ إِنَّمَا
يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُعَذِّبَهُم بِهَا فِي ٱلدُّنۡيَا
وَتَزۡهَقَ أَنفُسُهُمۡ وَهُمۡ كَٰفِرُونَ ٨٥

---

86. Sɛ Yesane Suura bi ba sɛ: “Monnye Nyankopɔn ni, na monka Ne Somafoɔ no ho (ne no mmom) nko a, wɔn mu adefoɔ no srɛ wo kwan, deɛ wɔka ne sɛ: “Gya yɛn (wɔ akyire), yɛbɛka wɔn a wɔte (fie) no ho”.

وَإِذَآ أُنزِلَتۡ سُورَةٌ أَنۡ ءَامِنُواْ بِٱللَّهِ
وَجَٰهِدُواْ مَعَ رَسُولِهِ ٱسۡتَـٔۡذَنَكَ أُوْلُواْ
ٱلطَّوۡلِ مِنۡهُمۡ وَقَالُواْ ذَرۡنَا نَكُن مَّعَ
ٱلۡقَٰعِدِينَ ٨٦

---

87. Wɔpene so sɛ wɔka (mmaa ne) wɔn a wɔkaa akyire (wɔ fie) no ho. Yɛatua wɔn akoma ano enti wɔnte asɛm ase.

رَضُواْ بِأَن يَكُونُواْ مَعَ ٱلۡخَوَالِفِ وَطُبِعَ
عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ فَهُمۡ لَا يَفۡقَهُونَ ٨٧

---

88. Nanso Ɔsomafoɔ no ne wɔn a wɔagye adi ka ne ho no de wɔn agyapadeɛ ne wɔn kraa ko (wɔ Nyankopɔn kwan so). Saa nkorɔfoɔ no na nneɛma pa no wɔ wɔn no, na wɔne nkonimdifoɔ no.

لَٰكِنِ ٱلرَّسُولُ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ
جَٰهَدُواْ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ
لَهُمُ ٱلۡخَيۡرَٰتُۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ
٨٨

---

89. Nyankopɔn de Aheman a nsubɔnten nenam aseɛ ahyɛ wɔn bɔ sɛ: “Emu na wɔbɛtena”. Wei ne nkonimdie kɛseɛ no.

أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا
ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ
ٱلۡعَظِيمُ ٨٩

---

90. Ɛserɛ so Arabfoɔ no de kyɛwpa bae sɛdeɛ yɛbɛma wɔn kwan. Saa ara na wɔn a wɔatwa Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ nkontompo no nso tenaa (fie.) Asotwee a ɛyɛ ya paa bɛka wɔn mu boniayɛfoɔ no.

وَجَآءَ ٱلۡمُعَذِّرُونَ مِنَ ٱلۡأَعۡرَابِ لِيُؤۡذَنَ
لَهُمۡ وَقَعَدَ ٱلَّذِينَ كَذَبُواْ ٱللَّهَ
وَرَسُولَهُۥۚ سَيُصِيبُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
مِنۡهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٩٠

91. Bɔne nni obi a ɔnni ahoɔden no so, anaa ɔyarefoɔ so, anaa wɔn a wɔnnya deɛ wɔbɛyie so sɛ (wɔankɔ ɔkoo no bie), sɛ wɔdi nokorɛ ma Nyankopɔn ne Ne somafoɔ a; ɔkwan biara nnihɔ sɛ yɛbɔ apapafoɔ no (sobɔɔ). Onyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

لَّيۡسَ عَلَى ٱلضُّعَفَآءِ وَلَا عَلَى ٱلۡمَرۡضَىٰ وَلَا عَلَى ٱلَّذِينَ لَا يَجِدُونَ مَا يُنفِقُونَ حَرَجٌ إِذَا نَصَحُواْ لِلَّهِ وَرَسُولِهِۦۚ مَا عَلَى ٱلۡمُحۡسِنِينَ مِن سَبِيلٖۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٩١

92. (Saa ara nso) na wɔn a ɛberɛ a wɔbaa wo hɔ sɛdeɛ anka wobɛma wɔn afro-boa bi (atena soɔ), wokaa sɛ: "Menni aboa a mede bɛma mo atena soɔ". Wɔdanee wɔn akyi kɔeɛ, na awerɛhoɔ ho nisuo atataa wɔn sɛ wɔn annya deɛ wɔbɛyi (de aboa Jihaad no) bɔne biara nna wɔn so.

وَلَا عَلَى ٱلَّذِينَ إِذَا مَآ أَتَوۡكَ لِتَحۡمِلَهُمۡ قُلۡتَ لَآ أَجِدُ مَآ أَحۡمِلُكُمۡ عَلَيۡهِ تَوَلَّواْ وَّأَعۡيُنُهُمۡ تَفِيضُ مِنَ ٱلدَّمۡعِ حَزَنًا أَلَّا يَجِدُواْ مَا يُنفِقُونَ ٩٢

93. Wɔn a ɛkwan wɔ hɔ (sɛ yɛbɔ wɔn sobɔɔ) ne wɔn a wɔbɛsrɛɛ wo kwan aberɛ a wɔyɛ adefoɔ. Wɔn apene so sɛ wɔbɛka wɔn a wɔkaa akyire no ho. Nyankopɔn atua wɔn akoma ano, nanso wɔnnim.

إِنَّمَا ٱلسَّبِيلُ عَلَى ٱلَّذِينَ يَسۡتَـٔۡذِنُونَكَ وَهُمۡ أَغۡنِيَآءُۚ رَضُواْ بِأَن يَكُونُواْ مَعَ ٱلۡخَوَالِفِ وَطَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ فَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٩٣

94. Sɛ mosan ba bɛto wɔn a, wɔbɛba abɛpa mo kyɛw. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Monhwɛ na moampa kyɛw (efirisɛ) yɛnnye mo nni; nokorɛ sɛ, Nyankopɔn abɔ moho amaneɛ akyerɛ yɛn. Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ no bɛhu mo nneyɛɛ, na yɛde mo bɛba Nsumaeɛ mu ne Badwa mu Nimdefoɔ no anim, na Waka dwuma a modiiɛ ho asɛm akyerɛ mo ."

يَعۡتَذِرُونَ إِلَيۡكُمۡ إِذَا رَجَعۡتُمۡ إِلَيۡهِمۡۚ قُل لَّا تَعۡتَذِرُواْ لَن نُّؤۡمِنَ لَكُمۡ قَدۡ نَبَّأَنَا ٱللَّهُ مِنۡ أَخۡبَارِكُمۡۚ وَسَيَرَى ٱللَّهُ عَمَلَكُمۡ وَرَسُولُهُۥ ثُمَّ تُرَدُّونَ إِلَىٰ عَٰلِمِ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٩٤

95. Wɔde Nyankopɔn bɛdi nse akyerɛ mo wɔ ɛberɛ a mobɛsan abɛto wɔn sɛdeɛ mobɛgye wɔn adie. Enti gyae wɔn, efirisɛ wɔn ho wɔ fii, na wɔn fie ne Amanehunu gyem, deɛ wɔn nsa kaeɛ ho akatua ne no.

سَيَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ لَكُمۡ إِذَا ٱنقَلَبۡتُمۡ إِلَيۡهِمۡ لِتُعۡرِضُواْ عَنۡهُمۡۖ فَأَعۡرِضُواْ عَنۡهُمۡۖ إِنَّهُمۡ رِجۡسٞۖ وَمَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُ جَزَآءَۢ بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٩٥

96. Wɔbɛdi nse akyerɛ mo sɛdeɛ mobɛgye wɔn adie, sɛ mogye wɔn di a, nokorɛ sɛ Nyankopɔn deɛ Ɔnnye nnipa bɔnefoɔ no nni.

يَحۡلِفُونَ لَكُمۡ لِتَرۡضَوۡاْ عَنۡهُمۡۖ فَإِن تَرۡضَوۡاْ عَنۡهُمۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يَرۡضَىٰ عَنِ ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٩٦

97. Ɛserɛ so Arabfoɔ no boniayɛ ne (wɔn) nkɔnkɔnsa mu yɛ den papaapa, na ɛyɛ mmrɛ ma wɔn sɛ wɔbɛyɛ sɛdeɛ wɔnnim mmra ne ahyɛdeɛ a Nyankopɔn asane ama Ne Somafoɔ no. Nyankopɔn ne Biribiara ho Nimdefoɔ, Ɔne Onyansafoɔ.

ٱلۡأَعۡرَابُ أَشَدُّ كُفۡرٗا وَنِفَاقٗا وَأَجۡدَرُ أَلَّا يَعۡلَمُواْ حُدُودَ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٩٧

98. Ɛserɛ so Arabfoɔ no bi wɔhɔ a wɔfa deɛ wɔyi (no Nyame kwan soɔ) no sɛ (ɛyɛ) ka (na mode wɔn), wɔretwɛn sɛ (ɛberɛ bɔne bi) bɛdane atia mo. Wɔn so na (ɛberɛ bɔne) bɛdane aba. Nyankopɔn ne Otiefoɔ a Ɔte biribiara, Ɔne Onimdefoɔ a Ɔnim biribiara.

وَمِنَ ٱلۡأَعۡرَابِ مَن يَتَّخِذُ مَا يُنفِقُ
مَغۡرَمٗا وَيَتَرَبَّصُ بِكُمُ ٱلدَّوَآئِرَۚ عَلَيۡهِمۡ
دَآئِرَةُ ٱلسَّوۡءِۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٩٨

99. Ɛserɛ so Arabfoɔ no mu bi wɔ hɔ a wɔgye Nyankopɔn ne Da a edi akyire no di, na wɔfa deɛ wɔyi (no Nyame kwan soɔ no) ne Ɔsomafoɔ no mpaebɔ no sɛ ɛde wɔn bɛn Nyankopɔn. Nokorɛ sɛ ɛde wɔn bɛn (Nyankopɔn) ampa; Nyankopɔn de wɔn bɛwura N'ahummɔborɔ mu. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, na Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

وَمِنَ ٱلۡأَعۡرَابِ مَن يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ
ٱلۡأٓخِرِ وَيَتَّخِذُ مَا يُنفِقُ قُرُبَٰتٍ عِندَ
ٱللَّهِ وَصَلَوَٰتِ ٱلرَّسُولِۚ أَلَآ إِنَّهَا قُرۡبَةٞ
لَّهُمۡۚ سَيُدۡخِلُهُمُ ٱللَّهُ فِي رَحۡمَتِهِۦٓۚ
إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٩٩

100. (Nyame dwuma ho) Akansifoɔ a wɔdii kan wɔ wɔn a wɔtuu amantuo no mu, ne Ansoaarfoɔ no, ne wɔn a wɔde ayɛmyɛ dii wɔn akyi no, Nyankopɔn agye wɔn atum, na wɔn nso agye (Nyankopɔn) atum; wɔn Wura Nyankopɔn asiesie Soro aheman a nsubɔnten nenam aseɛ ama wɔn; emu na wɔbɛtena afe bɔɔ. Wei ne nkonimdie kɛseɛ no.

وَٱلسَّٰبِقُونَ ٱلۡأَوَّلُونَ مِنَ ٱلۡمُهَٰجِرِينَ
وَٱلۡأَنصَارِ وَٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُم بِإِحۡسَٰنٖ
رَّضِيَ ٱللَّهُ عَنۡهُمۡ وَرَضُواْ عَنۡهُ وَأَعَدَّ
لَهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي تَحۡتَهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ
فِيهَآ أَبَدٗاۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ١٠٠

101. Ɛserɛ so Arabfoɔ a wɔatwa mo ho ahyia no mu bi yɛ nkɔnkɔnsafoɔ, Madinafoɔ no mu bi nso saa ara na wɔtɔkɔ so yɛ nkɔnkɔnsa. Wodeɛ wonnim wɔn, na Yɛn na Yɛnim wɔn. Yɛbɛtwe wɔn aso mprenu ansa na wɔn asan aba asotwee kɛseɛ paa no mu.

وَمِمَّنۡ حَوۡلَكُم مِّنَ ٱلۡأَعۡرَابِ
مُنَٰفِقُونَۖ وَمِنۡ أَهۡلِ ٱلۡمَدِينَةِ مَرَدُواْ عَلَى
ٱلنِّفَاقِ لَا تَعۡلَمُهُمۡۖ نَحۡنُ نَعۡلَمُهُمۡۚ
سَنُعَذِّبُهُم مَّرَّتَيۡنِ ثُمَّ يُرَدُّونَ إِلَىٰ عَذَابٍ
عَظِيمٖ ١٠١

102. Na ebinom nso ahu wɔn bɔne; wɔde dwumadi pa ne deɛ ɛyɛ bɔne adi afra. Ebia na Nyankopɔn de wɔn bɔne akyɛ wɔn. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, na Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

وَءَاخَرُونَ ٱعۡتَرَفُواْ بِذُنُوبِهِمۡ خَلَطُواْ
عَمَلٗا صَٰلِحٗا وَءَاخَرَ سَيِّئًا عَسَى ٱللَّهُ
أَن يَتُوبَ عَلَيۡهِمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ
١٠٢

103. (Nkɔmhyɛni), gye Soadaqa (Zaka) firi wɔn agyapadeɛ no mu, na fate wɔn ho na fa yɛ wɔn kronkron, na bɔ mpaeɛ ma wɔn. Nokorɛ sɛ, wo mpaebɔ no yɛ awerɛkyekyerɛ ma wɔn; Nyankopɔn na Ɔte biribiara, Ɔne Onimdefoɔ a Ɔnim biribiara.

خُذۡ مِنۡ أَمۡوَٰلِهِمۡ صَدَقَةٗ تُطَهِّرُهُمۡ
وَتُزَكِّيهِم بِهَا وَصَلِّ عَلَيۡهِمۡۖ إِنَّ
صَلَوٰتَكَ سَكَنٞ لَّهُمۡۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ
١٠٣

104. Enti wɔnnim sɛ, Nyankopɔn na Ɔgye adwen sakra wɔ N'akoa hɔ, ɛna Ɔgye (Sadaqa) adɔeɛ, nokorɛ sɛ, Ɔno na Ɔtie adwen sakra, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene no?

أَلَمْ يَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ هُوَ يَقْبَلُ ٱلتَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهِۦ وَيَأْخُذُ ٱلصَّدَقَٰتِ وَأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ١٠٤

105. Na ka sɛ: "Modeɛ monyɛ adwuma, na Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ ne agyidiefoɔ no nso bɛhunu mo nnwuma. Yɛbɛsan de mo akɔ Nsumaeɛ mu ne Badwa mu Nimdefoɔ no hɔ, na Wabɔ mo dwuma a na modie no ho amaneɛ".

وَقُلِ ٱعْمَلُوا۟ فَسَيَرَى ٱللَّهُ عَمَلَكُمْ وَرَسُولُهُۥ وَٱلْمُؤْمِنُونَ ۖ وَسَتُرَدُّونَ إِلَىٰ عَٰلِمِ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ١٠٥

106. Afoforɔ bi nso wɔ hɔ a yɛabɔ wɔn ato hɔ ama Nyankopɔn ahyɛdeɛ no; sɛ Ɔbɛtwe wɔn aso, anaasɛ Ɔde bɛkyɛ wɔn. Nyankopɔn ne Onimdefoɔ a Ɔnim biribiara, na Ɔne Onyansafoɔ.

وَءَاخَرُونَ مُرْجَوْنَ لِأَمْرِ ٱللَّهِ إِمَّا يُعَذِّبُهُمْ وَإِمَّا يَتُوبُ عَلَيْهِمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ١٠٦

107. Wɔn a wɔsi Nyame-dan wɔ adwen bɔne ne boniayɛ soɔ (depɛ sɛ) wɔpaepae agyidiefoɔ no ntam, de (saa Nyamedan no) yɛ hunta bea dema wɔn a wɔne Nyankopɔn ne Ne somafoɔ no ako pɛn; nokorɛ sɛ (saa nkɔnkɔnsafoɔ no) bɛdi nse (akyerɛ wo) sɛ: "Ɛnyɛ adwen bɔne bi na wɔrehwehwɛ, na mmom papa". Nyankopɔn di adanseɛ sɛ wɔyɛ nkontompofoɔ.

وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ مَسْجِدًا ضِرَارًا وَكُفْرًا وَتَفْرِيقًۢا بَيْنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَإِرْصَادًا لِّمَنْ حَارَبَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ مِن قَبْلُ ۚ وَلَيَحْلِفُنَّ إِنْ أَرَدْنَآ إِلَّا ٱلْحُسْنَىٰ ۖ وَٱللَّهُ يَشْهَدُ إِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ١٠٧

108. (Nkɔmhyɛni), hwɛ na woannyina (saa Nyame-dan no) mu da. Nokorɛ sɛ, (Qubba) Nyame-dan a yɛtoo ne fampem wɔ Nyame suro so wɔ ɛda a edi kan (a woduruu Madina) no, ɛno na ɛho wɔ kwan sɛ wogyina mu. (Saa Nyamedan no) mu na mmarima a wɔpɛ sɛ wɔyɛ kronkron te wɔn ho firi efii ho no wɔ. Nyankopɔn deɛ Ɔpɛ wɔn a wɔ'yɛ kronkron no asɛm.

لَا تَقُمْ فِيهِ أَبَدًا ۚ لَّمَسْجِدٌ أُسِّسَ عَلَى ٱلتَّقْوَىٰ مِنْ أَوَّلِ يَوْمٍ أَحَقُّ أَن تَقُومَ فِيهِ ۚ فِيهِ رِجَالٌ يُحِبُّونَ أَن يَتَطَهَّرُوا۟ ۚ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلْمُطَّهِّرِينَ ١٠٨

109. Enti obi a ɔtoo ne dan fapem sii Nyame suro a ɛfiri Nyankopɔn hɔ, ne Nyankopɔn nyetomu soɔ no na ɛyɛ, anaasɛ obi a ɔtoo ne dan fapem sii kokoɔ so a amena wɔ aseɛ ano, na ebu de no kɔhwee Amanehunu gya no mu (na ɛyɛ)? Nyankopɔn deɛ Ɔnkyerɛ nnipa bɔnefoɔ no kwan.

أَفَمَنْ أَسَّسَ بُنْيَٰنَهُۥ عَلَىٰ تَقْوَىٰ مِنَ ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنٍ خَيْرٌ أَم مَّنْ أَسَّسَ بُنْيَٰنَهُۥ عَلَىٰ شَفَا جُرُفٍ هَارٍ فَٱنْهَارَ بِهِۦ فِى نَارِ جَهَنَّمَ ۗ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٠٩

110. Ɛdan a wɔsiiɛ (a yɛbubu guuiɛ) no enyae wɔn yayɛ wɔ wɔn akoma mu da, gyesɛ wɔn akoma twitwa asin-asin (anaa kɔpem da a wɔbɛwuo). Onyankopɔn ne Nimdefoɔ a Ɔnim biribiara, Ɔne Onyansafoɔ.

لَا يَزَالُ بُنْيَٰنُهُمُ ٱلَّذِى بَنَوْا۟ رِيبَةً فِى قُلُوبِهِمْ إِلَّآ أَن تَقَطَّعَ قُلُوبُهُمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ١١٠

111. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn atɔ agyidiefoɔ no kraa ne wɔn agyapadeɛ afiri wɔn hɔ, efirisɛ Ɔsoro aheman no wɔ wɔn. Wɔreko wɔ Nyankopɔn kwan so, na wɔrekum (bi) na yɛrekum wɔn (nso mu bi). (Wei) yɛ nokorɛ bɔhyɛ a ɛda Nyankopɔn so wɔ Tora ne Injeel ne Qur'aan mu. Hwan na ɔdi ne bɔhyɛ so kyɛn Nyankopɔn? Enti (agyidiefoɔ), momma moani nnye modwadie a moredie no ho, na ɛno ne nkonimdie kɛseɛ no.

إِنَّ ٱللَّهَ ٱشْتَرَىٰ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ أَنفُسَهُمْ
وَأَمْوَٰلَهُم بِأَنَّ لَهُمُ ٱلْجَنَّةَ ۚ يُقَٰتِلُونَ فِى
سَبِيلِ ٱللَّهِ فَيَقْتُلُونَ وَيُقْتَلُونَ ۖ وَعْدًا
عَلَيْهِ حَقًّا فِى ٱلتَّوْرَىٰةِ وَٱلْإِنجِيلِ
وَٱلْقُرْءَانِ ۚ وَمَنْ أَوْفَىٰ بِعَهْدِهِۦ مِنَ ٱللَّهِ ۚ
فَٱسْتَبْشِرُوا۟ بِبَيْعِكُمُ ٱلَّذِى بَايَعْتُم بِهِۦ ۚ
وَذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿١١١﴾

112. Wɔn a wɔsakra wɔn adwen, wɔn a wɔsom (Nyame), wɔn a wɔyi (Nyame) ayɛ, wɔn a wɔkyiri akyiriwia, wɔn a wɔbɔ wɔn mu ase (ma Nyame), wɔn a wɔde wɔn anim butu fɔm (ma Nyame), wɔn a wɔhyɛ (amanfoɔ) ma wɔdi dwuma pa, na wɔbra (amanfoɔ) amumuyɛ, ne wɔn a wɔhwɛ Nyankopɔn mmra no so yie. (Nkɔmhyɛni), fa (Ɔsoro aheman no mu) anigyesɛm no hyɛ agyidiefoɔ no bɔ.

ٱلتَّٰٓئِبُونَ ٱلْعَٰبِدُونَ ٱلْحَٰمِدُونَ
ٱلسَّٰٓئِحُونَ ٱلرَّٰكِعُونَ ٱلسَّٰجِدُونَ
ٱلْءَامِرُونَ بِٱلْمَعْرُوفِ وَٱلنَّاهُونَ عَنِ
ٱلْمُنكَرِ وَٱلْحَٰفِظُونَ لِحُدُودِ ٱللَّهِ ۗ
وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٢﴾

113. Ɛkwan nni hɔ ma Nkɔmhyɛni ne wɔn a wɔagye adie no sɛ wɔbɛsrɛ bɔnefakyɛ ama abosomsomfoɔ no a (wɔn awuo), sɛ wɔyɛ abusuafoɔ a wɔbɛn mpo a, aberɛ a ada adi sɛ nokorɛ wɔyɛ Amanehunu gya no mu foɔ.

مَا كَانَ لِلنَّبِىِّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَن
يَسْتَغْفِرُوا۟ لِلْمُشْرِكِينَ وَلَوْ كَانُوٓا۟ أُو۟لِى
قُرْبَىٰ مِنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُمْ
أَصْحَٰبُ ٱلْجَحِيمِ ﴿١١٣﴾

114. Deɛ ɛmaa Abraham srɛɛ bɔnefakyɛ maa n'agya no yɛ bɔhyɛ a na wahyɛ (n'agya) no ho nti; nanso ɛberɛ a ɛdaa adi maa no sɛ ɔyɛ Nyakopɔn tamfoɔ no (Abraham) twee ne ho firii ne ho. Nokorɛ sɛ, na Abraham yɛ onipa a ɔwɔ ntimmɔborɔ ne ntoboaseɛ.

وَمَا كَانَ ٱسْتِغْفَارُ إِبْرَٰهِيمَ لِأَبِيهِ إِلَّا عَن
مَّوْعِدَةٍ وَعَدَهَآ إِيَّاهُ فَلَمَّا تَبَيَّنَ لَهُۥٓ
أَنَّهُۥ عَدُوٌّ لِّلَّهِ تَبَرَّأَ مِنْهُ ۚ إِنَّ إِبْرَٰهِيمَ
لَأَوَّٰهٌ حَلِيمٌ ﴿١١٤﴾

115. Ɛmma sɛ Nyankopɔn bɛyera amanfoɔ bi wɔ akyire yi a Wakyerɛ wɔn kwan, efirisɛ Ɔkyerɛkyerɛ deɛ wɔde bɛyɛ ahwɛyie (anaa deɛ ɛsɛsɛ wɔtwe wɔn ho firi ho) mu kyerɛ wɔn. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne biribiara ho Nimdefoɔ.

وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُضِلَّ قَوْمًۢا بَعْدَ إِذْ
هَدَىٰهُمْ حَتَّىٰ يُبَيِّنَ لَهُم مَّا يَتَّقُونَ ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿١١٥﴾

116. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn na ɔsoro ne asaase so ahennie no wɔ no. Ɔno na Ɔma nkwa ɛna Ɔkum, na monni Okyitaafoɔ anaasɛ ɔboafoɔ biara wɔ Nyankopɔn akyi.

إِنَّ ٱللَّهَ لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ
يُحْىِۦ وَيُمِيتُ ۚ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ
ٱللَّهِ مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿١١٦﴾

117. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ahu Nkɔmhyɛni no ne amantufoɔ no ne (Madina) Ansoaarfoɔ no, wɔn a wɔdii Nkɔmhyɛni akyi wɔ ahokyerɛ berɛ no mu a ɛkaa kakraabi maa wɔn mu fekua bi akoma mane firii (kwan tenenee no soɔ no) mmɔbɔ, na Ɔde wɔn mfomsoɔ nso afiri wɔn. Nokorɛ sɛ, Ne yam yɛ ma (adasamma), na Ɔne Mɔborɔhunufoɔ.

لَّقَد تَّابَ ٱللَّهُ عَلَى ٱلنَّبِيِّ وَٱلۡمُهَٰجِرِينَ
وَٱلۡأَنصَارِ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ فِي سَاعَةِ
ٱلۡعُسۡرَةِ مِنۢ بَعۡدِ مَا كَادَ يَزِيغُ
قُلُوبُ فَرِيقٖ مِّنۡهُمۡ ثُمَّ تَابَ عَلَيۡهِمۡۚ
إِنَّهُۥ بِهِمۡ رَءُوفٞ رَّحِيمٞ ١١٧

118. (Nnipa) mmiɛnsa no a wɔkaa akyire no a (wankɔ ɔkoo no bie) kɔpem sɛ, sɛdeɛ asaase kɛseɛ teɛ yi ɛka moaa wɔn, na wɔn ho kyeree wɔn, na wɔdwenee sɛ wɔntumi nnwane Nyankopɔn na mmom gyesɛ wɔkɔ Ne hɔ no, afei Ɔde wɔn bɔne kyɛɛ wɔn sɛdeɛ wɔbɛsakra wɔn adwen. Nokorɛ sɛ, Onyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene no, Ɔne Ahummɔborɔ Hene no.

وَعَلَى ٱلثَّلَٰثَةِ ٱلَّذِينَ خُلِّفُواْ حَتَّىٰٓ إِذَا
ضَاقَتۡ عَلَيۡهِمُ ٱلۡأَرۡضُ بِمَا رَحُبَتۡ
وَضَاقَتۡ عَلَيۡهِمۡ أَنفُسُهُمۡ وَظَنُّوٓاْ أَن لَّا
مَلۡجَأَ مِنَ ٱللَّهِ إِلَّآ إِلَيۡهِ ثُمَّ تَابَ عَلَيۡهِمۡ
لِيَتُوبُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ
١١٨

119. Mo a moagye adie, Monsuro Nyankopɔn na monka nokwafoɔ no ho.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ
وَكُونُواْ مَعَ ٱلصَّٰدِقِينَ ١١٩

120. Ɛnyɛ mma Madinafoɔ no ne Ɛserɛso Arabfoɔ no a wɔatwa wɔn ho ahyia no sɛ wɔte wɔn ho firi Nyankopɔn Somafoɔ no ho ka akyire, anaa wɔpɛ wɔn kraa (yie die) sen ne kraa. Efirisɛ sukɔm a ɛbɛde wɔn, anaa ɔberɛ anaa ɛkɔm a ɛbɛde wɔn wɔ Nyankopɔn kwan so, anaa anamɔn bi a wɔbɛtu a ɛbɛhyɛ boniayɛfoɔ no abufuo, anaa wɔbɛnya biribi afiri atamfoɔ no hɔ no, (Nyankopɔn) twerɛ dwuma pa (ho akatua) ma wɔn. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn mma apapafoɔ no akatua nyɛ kwa.

مَا كَانَ لِأَهۡلِ ٱلۡمَدِينَةِ وَمَنۡ حَوۡلَهُم مِّنَ
ٱلۡأَعۡرَابِ أَن يَتَخَلَّفُواْ عَن رَّسُولِ ٱللَّهِ
وَلَا يَرۡغَبُواْ بِأَنفُسِهِمۡ عَن نَّفۡسِهِۦۚ
ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ لَا يُصِيبُهُمۡ ظَمَأٞ وَلَا
نَصَبٞ وَلَا مَخۡمَصَةٞ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ
وَلَا يَطَـُٔونَ مَوۡطِئٗا يَغِيظُ ٱلۡكُفَّارَ
وَلَا يَنَالُونَ مِنۡ عَدُوّٖ نَّيۡلًا إِلَّا كُتِبَ لَهُم
بِهِۦ عَمَلٞ صَٰلِحٌۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ
أَجۡرَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٢٠

121. Ade ketewaa bi, anaasɛ keseɛ biara a wɔbɛyie no, anaa ekuu biara a wɔbɛtra no yɛtwerɛ (papa) ma wɔn, sɛdeɛ Nyankopɔn bɛtua wɔn dwumadi pa a wɔdiiɛ no so ka.

وَلَا يُنفِقُونَ نَفَقَةٗ صَغِيرَةٗ وَلَا كَبِيرَةٗ
وَلَا يَقۡطَعُونَ وَادِيًا إِلَّا كُتِبَ لَهُمۡ
لِيَجۡزِيَهُمُ ٱللَّهُ أَحۡسَنَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ
١٢١

122. Ɛnsɛsɛ agyidiefoɔ no nyinaa bɛpue prɛko (akɔ Jihaad). Adɛn na ebi mfiri wɔn mu fekuo biara mu, sɛdeɛ (wɔn a wɔbɛka akyire no) bɛnya (kwan asua adeɛ anya) ɔsom no ho nteaseɛ anaasɛ ɔsom no mu nkyerɛkyerɛ na

وَمَا كَانَ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ لِيَنفِرُواْ كَآفَّةٗۚ فَلَوۡلَا
نَفَرَ مِن كُلِّ فِرۡقَةٖ مِّنۡهُمۡ طَآئِفَةٞ

wɔabɔ wɔn nkorɔfoɔ no kɔkɔ aberɛ a wɔbɛsan aba wɔn nkyɛn, sɛdeɛ wɔbɛyɛ ahwɛyie.

لِّيَتَفَقَّهُوا۟ فِى ٱلدِّينِ وَلِيُنذِرُوا۟ قَوْمَهُمْ إِذَا رَجَعُوٓا۟ إِلَيْهِمْ لَعَلَّهُمْ يَحْذَرُونَ ﴿١٢٢﴾

---

123. Mo a moagye adie, mone boniayɛfoɔ a wɔbɛn mo no nko, na momma wɔn nhunu sɛ moyɛ den; na monhunu sɛ, nokorɛ Onyankopɔn ka Nyamesurofoɔ no ho.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ قَـٰتِلُوا۟ ٱلَّذِينَ يَلُونَكُم مِّنَ ٱلْكُفَّارِ وَلْيَجِدُوا۟ فِيكُمْ غِلْظَةً ۚ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿١٢٣﴾

---

124. Ɛberɛ biara a Suura bi bɛsane aba no, wɔn mu (nkɔnkɔnsafoɔ no) bi wɔ hɔ a deɛ wɔka ne sɛ: ”Momu hwan na wei de gyedie foforɔ abɛka ne gyidie ho?” Mmom wɔn a wɔagye adie no deɛ ɛde gyidie foforɔ aka wɔn gyidie ho, na wɔn anigye (ho) nso.

وَإِذَا مَآ أُنزِلَتْ سُورَةٌ فَمِنْهُم مَّن يَقُولُ أَيُّكُمْ زَادَتْهُ هَـٰذِهِۦٓ إِيمَـٰنًا ۚ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ فَزَادَتْهُمْ إِيمَـٰنًا وَهُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿١٢٤﴾

---

125. Wɔn a yadeɛ wɔ wɔn akoma mu no deɛ, efii na wonya ka wɔn fii no ho, na wɔbɛwu aberɛ a wɔyɛ (Kaafir) aboniayɛfoɔ.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ فَزَادَتْهُمْ رِجْسًا إِلَىٰ رِجْسِهِمْ وَمَاتُوا۟ وَهُمْ كَـٰفِرُونَ ﴿١٢٥﴾

---

126. Wɔnhunuu sɛ afe biara yɛsɔ wɔn hwɛ prɛko anaasɛ mprenu? Nanso wɔnsakra wɔn adwen na wɔmfa ntu wɔn ho fo nso.

أَوَلَا يَرَوْنَ أَنَّهُمْ يُفْتَنُونَ فِى كُلِّ عَامٍ مَّرَّةً أَوْ مَرَّتَيْنِ ثُمَّ لَا يَتُوبُونَ وَلَا هُمْ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٢٦﴾

---

127. Ɛberɛ biara a Suura bi bɛsane aba no, (nkɔnkɔnsafoɔ) no hwɛ wɔn ho wɔn ho anim (ka sɛ):” Obi hu mo anaa?” Afei na wadane wɔn ho. Onyankopɔn adane wɔn akoma (afiri deɛ nokorɛ no wɔ no) efirisɛ wɔyɛ nnipa a wɔnte asɛm aseɛ.

وَإِذَا مَآ أُنزِلَتْ سُورَةٌ نَّظَرَ بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ هَلْ يَرَىٰكُم مِّنْ أَحَدٍ ثُمَّ ٱنصَرَفُوا۟ ۚ صَرَفَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُم بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ ﴿١٢٧﴾

---

128. Ampa sɛ, Ɔsomafoɔ firi mo mu aba mo nkyɛn; deɛ ɛha no paa ne sɛ morekɔtɔ ɔsɛeɛ mu, na (ɔyɛ) ntimmɔborɔ ne mmɔborɔhunufoɔ dema agyidiefoɔ no.

لَقَدْ جَآءَكُمْ رَسُولٌ مِّنْ أَنفُسِكُمْ عَزِيزٌ عَلَيْهِ مَا عَنِتُّمْ حَرِيصٌ عَلَيْكُم بِٱلْمُؤْمِنِينَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢٨﴾

---

129. Nasɛ wɔdane wɔn ho (firi Nokorɛ no ho) a, ɛneɛ (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: Onyankopɔn som bo ma me, Awurade foforɔ biara nni hɔ gyesɛ Ɔno nko ara. Neso na mede me ho toɔ, na Ɔne Ahennie Kɛseɛ no Wura no.

فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَقُلْ حَسْبِىَ ٱللَّهُ لَآ إِلَـٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ ۖ وَهُوَ رَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْعَظِيمِ ﴿١٢٩﴾

# 10. Yunus

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Aliif Laam Raa. Wei yɛ Nyansa Nwoma no mu nsɛm.

الٓرۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡحَكِيمِ ١

2. Enti ɛyɛ nnipa nwanwa sɛ, Yɛayi Adiyisɛm ama onipa a ɔfiri wɔn mu sɛ: "Bɔ adasamma kɔkɔ, na bɔ wɔn a wɔagye adie no anohoba sɛ, wɔwɔ nkɔso pa bi wɔ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ?" Deɛ (Kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ no ka ne sɛ: "Nokorɛ sɛ, wei deɛ ɛyɛ nkonyaa anaa naadaasɛm pefee ".

أَكَانَ لِلنَّاسِ عَجَبًا أَنۡ أَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ رَجُلٖ مِّنۡهُمۡ أَنۡ أَنذِرِ ٱلنَّاسَ وَبَشِّرِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَنَّ لَهُمۡ قَدَمَ صِدۡقٍ عِندَ رَبِّهِمۡۗ قَالَ ٱلۡكَٰفِرُونَ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٞ مُّبِينٌ ٢

3. Nokorɛ sɛ, mo Wura Nyankopɔn no na Ɔbɔɔ soro ne asaase wɔ nna nsia mu, ɛna Ɔde Neho sii Tumi ahennwa no soɔ; Ɔno na Ɔtoto ntotoeɛ (biara). Ɔgyefoɔ biara nni hɔ, gyesɛ Ɔma kwan ansa. Mo Wura Nyankopɔn no Ɔne no, enti monsom no. Enti momfa (saa asɛm yi) nnyɛ afutuo?

إِنَّ رَبَّكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ عَلَى ٱلۡعَرۡشِۖ يُدَبِّرُ ٱلۡأَمۡرَۖ مَا مِن شَفِيعٍ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ إِذۡنِهِۦۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمۡ فَٱعۡبُدُوهُۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٣

4. Monyinaa Nehɔ ne monkyi. Onyankopɔn bɔhyɛ yɛ nokorɛ. Nokorɛ sɛ Ɔno na Ɔfitii abɔdeɛ no aseɛ, ɛna Ɔbɛsan de no aba (nkwa mu) bio, sɛdeɛ Ɔbɛtua wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no ka pɛpɛɛpɛ; na wɔn a wɔyi boniayɛ no wɔ nsuohyeɛ a wɔbɛnom ne asotwee a ɛyɛ ya paa, ɛnam wɔn boniayɛ no ho nti.

إِلَيۡهِ مَرۡجِعُكُمۡ جَمِيعٗاۖ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقًّاۚ إِنَّهُۥ يَبۡدَؤُاْ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ لِيَجۡزِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ بِٱلۡقِسۡطِۚ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَهُمۡ شَرَابٞ مِّنۡ حَمِيمٖ وَعَذَابٌ أَلِيمُۢ بِمَا كَانُواْ يَكۡفُرُونَ ٤

5. Onyankopɔn na Wama awia nhyerɛnee ɛna (Wama) bosome nso nhyerɛnee, ɛna Wahyehyɛ so ɛbrɛ ama no, sɛdeɛ mobɛhunu mfeɛ dodoɔ ne nkontabuo no. Onyankopɔn ammɔ wei (kwa), na mmom (Ɔbɔɔ no) nokorɛ nti, Ɔkyerɛkyerɛ Ne nsɛm no mu dema amanfoɔ a wɔnim.

هُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ ٱلشَّمۡسَ ضِيَآءٗ وَٱلۡقَمَرَ نُورٗا وَقَدَّرَهُۥ مَنَازِلَ لِتَعۡلَمُواْ عَدَدَ ٱلسِّنِينَ وَٱلۡحِسَابَۚ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ ذَٰلِكَ إِلَّا بِٱلۡحَقِّۚ يُفَصِّلُ ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ٥

6. Nokorɛ sɛ abirabɔ a ɛwɔ adesaeɛ ne adekyeɛ mu, ne nneɛma a Nyankopɔn abɔ a ɛwɔ soro ne asaase soɔ no (nyinaa) yɛ nsɛnkyerɛnee dema amanfoɔ a wɔsuro Nyame yɛ ahwɛyie.

إِنَّ فِي ٱخۡتِلَٰفِ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَمَا خَلَقَ ٱللَّهُ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَتَّقُونَ ٦

| | |
|---|---|
| 7. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔnni Yɛn nhyiamu (da) no ho anidaasoɔ, na wɔagye wiase asetena no ato mu, na wɔn akoma atɔ wɔn yɛm wɔ ho no, saa nkorɔfoɔ no na wɔn abu wɔn ani agu Yɛn nsɛnkyerɛnee no soɔ no,- | إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يَرۡجُونَ لِقَآءَنَا وَرَضُواْ بِٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَٱطۡمَأَنُّواْ بِهَا وَٱلَّذِينَ هُمۡ عَنۡ ءَايَٰتِنَا غَٰفِلُونَ ٧ |
| 8. Saa nkorɔfoɔ no na wɔn fie ne Amane hunu gyem no, ɛnam dwuma a wɔn nsa kaeɛ no ho nti. | أُوْلَٰٓئِكَ مَأۡوَىٰهُمُ ٱلنَّارُ بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٨ |
| 9. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no, wɔn Wura Nyankopɔn de wɔn gyidie no bɛkyerɛ wɔn kwan; nsubɔnten bɛtene wɔ wɔn ase wɔ Anigyeɛ Aheman no mu. | إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ يَهۡدِيهِمۡ رَبُّهُم بِإِيمَٰنِهِمۡۖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهِمُ ٱلۡأَنۡهَٰرُ فِي جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٩ |
| 10. Wɔn frɛ a wɔde bɛfrɛ (Nyankopɔn) wɔ (Aheman) no mu ne sɛ: “Kronkron Hene Tweduampɔn Nyankopɔn!” Na wɔn nkyea wɔ mu hɔ ne sɛ:” Asomdwoeɛ.“ Na wɔn frɛ no nso awieeɛ ne sɛ. “Aseda wɔ Nyankopɔn, abɔdeɛ nyinaa Wura. | دَعۡوَىٰهُمۡ فِيهَا سُبۡحَٰنَكَ ٱللَّهُمَّ وَتَحِيَّتُهُمۡ فِيهَا سَلَٰمٞۚ وَءَاخِرُ دَعۡوَىٰهُمۡ أَنِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٠ |
| 11. Sɛ Nyankopɔn pɛ ntɛm yɛ nnipa bɔne, sɛdeɛ Ɔyɛ papa ntɛm ma wɔn no a, anka wɔn berɛ no aso. Nanso Yɛgyae wɔn a wɔnni anidaasoɔ no ma Yɛn nhyiamu (da) no wɔ wɔn bɔne mu ma wɔkeka (kɔ tesɛ anifirafoɔ). | وَلَوۡ يُعَجِّلُ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ ٱلشَّرَّ ٱسۡتِعۡجَالَهُم بِٱلۡخَيۡرِ لَقُضِيَ إِلَيۡهِمۡ أَجَلُهُمۡۖ فَنَذَرُ ٱلَّذِينَ لَا يَرۡجُونَ لِقَآءَنَا فِي طُغۡيَٰنِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ١١ |
| 12. Sɛ ɔhaw bi to onipa a, ɔda ne nkyɛn mu anaasɛ ɔtena hɔ anaasɛ ɔgyina hɔ su frɛ Yɛn, nasɛ Yɛyi ɔhaw no firi ne so a, ɔtwam tesɛ deɛ ɔnsu mfrɛɛ Yɛn da wɔ ɔhaw a ɛtoo no no ho. Saa na Yɛma dwuma a nsɛmmɔnedifoɔ no die no yɛ wɔn fɛ. | وَإِذَا مَسَّ ٱلۡإِنسَٰنَ ٱلضُّرُّ دَعَانَا لِجَنۢبِهِۦٓ أَوۡ قَاعِدًا أَوۡ قَآئِمٗا فَلَمَّا كَشَفۡنَا عَنۡهُ ضُرَّهُۥ مَرَّ كَأَن لَّمۡ يَدۡعُنَآ إِلَىٰ ضُرّٖ مَّسَّهُۥۚ كَذَٰلِكَ زُيِّنَ لِلۡمُسۡرِفِينَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٢ |
| 13. Ampa sɛ, Yɛasɛe awoɔ ntoatoasoɔ (pii) a wɔdii mo anim kan no, ɛberɛ a wɔyɛɛ bɔne; wɔn asomafoɔ de nyinasoɔ ne nkyerɛkyerɛmu pefee brɛɛ wɔn, nanso wɔn annye anni. Saa na Yɛtua nnipa bɔnefoɔ no ka. | وَلَقَدۡ أَهۡلَكۡنَا ٱلۡقُرُونَ مِن قَبۡلِكُمۡ لَمَّا ظَلَمُواْ وَجَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَمَا كَانُواْ لِيُؤۡمِنُواْۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ١٣ |
| 14. Afei Yɛyɛɛ mo ananmusifoɔ wɔ asaase no so wɔ wɔn akyi, sɛdeɛ Yɛbɛhunu dwuma a monso mobɛdie. | ثُمَّ جَعَلۡنَٰكُمۡ خَلَٰٓئِفَ فِي ٱلۡأَرۡضِ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ لِنَنظُرَ كَيۡفَ تَعۡمَلُونَ ١٤ |

15. Sɛ Yɛrekenkan Yɛn Nsɛnkyerɛnee pefee no kyerɛ wɔn a, deɛ wɔn a wɔnni anidaasoɔ de ma Yɛn nhyiamu (Da) no ka ne sɛ: “Fa Qur’aan foforɔ a ɛnyɛ wei bra, anaasɛ sesa no’’. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ :” Menni ho kwan sɛ mede me ara mepɛ bɛsesa no. Medeɛ deɛ yɛayi ama me no na medi akyire. Medeɛ mesuro sɛ mɛyɛ me Wura Nyankopɔn (asɛm ho) asoɔden ɛnam Da kɛseɛ no asotwee no ho nti”.

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَاتُنَا بَيِّنَٰتٖ قَالَ
ٱلَّذِينَ لَا يَرۡجُونَ لِقَآءَنَا ٱئۡتِ بِقُرۡءَانٍ
غَيۡرِ هَٰذَآ أَوۡ بَدِّلۡهُۚ قُلۡ مَا يَكُونُ لِيٓ أَنۡ
أُبَدِّلَهُۥ مِن تِلۡقَآيِٕ نَفۡسِيٓۖ إِنۡ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا
يُوحَىٰٓ إِلَيَّۖ إِنِّيٓ أَخَافُ إِنۡ عَصَيۡتُ
رَبِّي عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ١٥

16. Ka sɛ: “Sɛ Onyankopɔn pɛ a, anka mankenkan (Qur’aan yi) ankyerɛ mo, anaasɛ anka Wamma mo anhu. Ampa sɛ madikan atena mo mu mfeɛ (pii a monim me yie) ansa (na Nyankopɔn de saa dwumadi kɛseɛ yi rema me). Adɛn na monte aseɛ ?”

قُل لَّوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَا تَلَوۡتُهُۥ عَلَيۡكُمۡ وَلَآ
أَدۡرَىٰكُم بِهِۦۖ فَقَدۡ لَبِثۡتُ فِيكُمۡ
عُمُرٗا مِّن قَبۡلِهِۦٓۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ١٦

17. Enti (nipa) bɔneni bɛn paa na ɔkyɛn obi a ɔbɔ ne tiri mu twa nkontompo to Nyankopɔn soɔ, anaasɛ ɔtwa Ne nsɛm ho nkontompo? Nokorɛ sɛ abɔneɛfoɔ no nni nkonim da.

فَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ
كَذِبًا أَوۡ كَذَّبَ بِـَٔايَٰتِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ
ٱلۡمُجۡرِمُونَ ١٧

18. Wɔfiri Nyankopɔn akyi som deɛ ɛntumi mma wɔn ɔhaw anaasɛ ɛmma wɔn mfasoɔ (biara), na wɔkasɛ: “(Y’abosom) weinom ne yɛn gyefoɔ wɔ Nyankopɔn anim”. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Moreka deɛ Onyankopɔn nnim wɔ ɔsoro anaasɛ asaase so akyerɛ no? “ Kronkron Hene ne no, Ɔkorɔn kyɛn deɛ wɔde bata Neho no.

وَيَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُمۡ
وَلَا يَنفَعُهُمۡ وَيَقُولُونَ هَٰٓؤُلَآءِ شُفَعَٰٓؤُنَا
عِندَ ٱللَّهِۚ قُلۡ أَتُنَبِّـُٔونَ ٱللَّهَ بِمَا لَا
يَعۡلَمُ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ
سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ١٨

19. Na anka nnipa (nyinaa) yɛ ɔman baako, ɛna (akyire yi) wɔn ntam teteeɛ. Na ɛnyɛ sɛ asɛm no adikan wɔ wo Wura Nyankopɔn hɔ (sɛ Atemmuda na Ɔbɛbu nnipa ntam atɛn) a, nokorɛ sɛ anka Wabu wɔn ntam atɛn (dadaada) wɔ deɛ wɔnte wɔn ho ase wɔ ho no ho.

وَمَا كَانَ ٱلنَّاسُ إِلَّآ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ
فَٱخۡتَلَفُواْۚ وَلَوۡلَا كَلِمَةٞ سَبَقَتۡ مِن
رَّبِّكَ لَقُضِيَ بَيۡنَهُمۡ فِيمَا فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ
١٩

20. Wɔka sɛ: “Adɛn nti na nsɛnkyerɛ-nee bi mfiri ne Wura Nyankopɔn hɔ mma ne hɔ? Ka sɛ: “Ahuntasɛm no deɛ, ɛwɔ Nyankopɔn“. Enti montwɛn, na nokorɛ sɛ me nso meka mo ho ka wɔn a wɔretwɛn no ho “

وَيَقُولُونَ لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡهِ ءَايَةٞ مِّن رَّبِّهِۦۖ
فَقُلۡ إِنَّمَا ٱلۡغَيۡبُ لِلَّهِ فَٱنتَظِرُوٓاْ إِنِّي
مَعَكُم مِّنَ ٱلۡمُنتَظِرِينَ ٢٠

21. Sɛ Yɛma nnipa ka ahummɔborɔ bi hwɛ wɔ ɔhaw bi a ɛtoo wɔn no akyi a, wobɛhunu sɛ, wɔrebɔ Yɛn Nsɛm no ho pɔ. Kasɛ: ”Onyankopɔn ho yɛ hare wɔ pɔbɔ ho paa. Nokorɛ sɛ Y’abɔfoɔ no retwerɛ ɛpɔ (biara a) morebɔ no “.

وَإِذَآ أَذَقۡنَا ٱلنَّاسَ رَحۡمَةٗ مِّنۢ بَعۡدِ
ضَرَّآءَ مَسَّتۡهُمۡ إِذَا لَهُم مَّكۡرٞ فِيٓ
ءَايَاتِنَاۚ قُلِ ٱللَّهُ أَسۡرَعُ مَكۡرًاۚ إِنَّ رُسُلَنَا
يَكۡتُبُونَ مَا تَمۡكُرُونَ ٢١

22. Ɔno na Ɔma mo tumi tu kwan wɔ asaase so ne ɔpo so, kɔpem sɛ mobɛtena nsuom-hyɛn mu, na ɛde mo atu wɔ mframa pa mu ama wɔn ani agye ho, na afei mframa den ne asorɔkye firi bea biara bɔ ba, na wɔn adwene ayɛ wɔn sɛ (owuo) atwa wɔn ho ahyia. (Saa berɛ no) wɔsufrɛ Nyankopɔn wɔ anidie ne ahobraseɛ mu sɛ: "(Awurade), sɛ wogye yɛn firi wei mu a yɛbɛka wɔn a wɔyi (wo) ayɛ no ho ".

هُوَ ٱلَّذِى يُسَيِّرُكُمْ فِى ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ ۖ
حَتَّىٰٓ إِذَا كُنتُمْ فِى ٱلْفُلْكِ وَجَرَيْنَ بِهِم
بِرِيحٍ طَيِّبَةٍ وَفَرِحُوا۟ بِهَا جَآءَتْهَا رِيحٌ
عَاصِفٌ وَجَآءَهُمُ ٱلْمَوْجُ مِن كُلِّ
مَكَانٍ وَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُمْ أُحِيطَ بِهِمْ دَعَوُا۟
ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ لَئِنْ أَنجَيْتَنَا
مِنْ هَٰذِهِۦ لَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ٢٢

23. Nanso sɛ Ɔgye wɔn (firi mmusuo no mu) a, wobɛhunu sɛ wɔredi bɔne, te atua a enni ho kwan sɛ wɔyɛ no wɔ asaase no so. Adasamma, mo bɔne (ho asɛm) tia mo ara, wiase asetena mu anigyeɛ (yɛ berɛ tiaa bi) na Yɛhɔ ne monkyi, na Yɛbɛbɔ mo dwuma a modiiɛ no ho amaneɛ.

فَلَمَّآ أَنجَىٰهُمْ إِذَا هُمْ يَبْغُونَ فِى ٱلْأَرْضِ
بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ ۗ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّمَا
بَغْيُكُمْ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُم ۖ مَّتَٰعَ ٱلْحَيَوٰةِ
ٱلدُّنْيَا ۖ ثُمَّ إِلَيْنَا مَرْجِعُكُمْ فَنُنَبِّئُكُم بِمَا
كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٢٣

24. Nokorɛ sɛ, wiase asetena yi mfatoho tesɛ nsuo a Yɛsane firi soro dema asaase so nnuaba a nnipa ne mmoadoma die no (fifiri) di afra, kɔpem sɛ asaase no bɛfa n'ahosiesie deɛ na ayɛ fɛ; (sɛ ɛba saa a) na ne wuranom no adwen yɛ wɔn sɛ wɔn na wɔwɔ tumi wɔ soɔ. (Ɛde saa ara) kosi sɛ, Y'ahyɛdeɛ bɛba so anadwo anaasɛ adekyeɛ, na Yɛayɛ ama no (ayɛ sɛ afuo a) yɛatwa na ayɛ sɛdeɛ nnora na enni hɔ koraa no. Saa ara na Yɛkyerɛkyerɛ Yɛn nsɛm no mu dema amanfoɔ a wɔdwen.

إِنَّمَا مَثَلُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا كَمَآءٍ أَنزَلْنَٰهُ مِنَ
ٱلسَّمَآءِ فَٱخْتَلَطَ بِهِۦ نَبَاتُ
ٱلْأَرْضِ مِمَّا يَأْكُلُ ٱلنَّاسُ وَٱلْأَنْعَٰمُ
حَتَّىٰٓ إِذَآ أَخَذَتِ ٱلْأَرْضُ زُخْرُفَهَا
وَٱزَّيَّنَتْ وَظَنَّ أَهْلُهَآ أَنَّهُمْ قَٰدِرُونَ
عَلَيْهَآ أَتَىٰهَآ أَمْرُنَا لَيْلًا أَوْ نَهَارًا
فَجَعَلْنَٰهَا حَصِيدًا كَأَن لَّمْ تَغْنَ
بِٱلْأَمْسِ ۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ
لِقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ٢٤

25. Nyankopɔn refrɛ (mo) akɔ Asomdwoeɛ fie, na Ɔkyerɛ obi a Ɔpɛ kwan kɔ kwan tenenee no so.

وَٱللَّهُ يَدْعُوٓا۟ إِلَىٰ دَارِ ٱلسَّلَٰمِ وَيَهْدِى
مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٢٥

26. Wɔn a wɔdi dwuma pa no wɔ akatua pa ne (akatua pa no ho) ntosoɔ. Esum anaa animguaseɛ biara nkata wɔn anim (wɔ Daakye Atemmuda). Wɔne Ɔsoro Aheman no mu foɔ no, na emu na wɔbɛtena afe bɔɔ.

لِّلَّذِينَ أَحْسَنُوا۟ ٱلْحُسْنَىٰ وَزِيَادَةٌ ۖ وَلَا
يَرْهَقُ وُجُوهَهُمْ قَتَرٌ وَلَا ذِلَّةٌ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ
أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٦

27. Wɔn a wɔnsa kaa bɔne no nso, bɔne so akatua no ara pɛpɛɛpɛ (na yɛde bɛtua wɔn ka); na animguaseɛ bɛmene wɔn; na wɔnnya ɔgyefoɔ wɔ Nyankopɔn anim. Wɔbɛyɛ tesɛ deɛ yɛde anadwo sum tumm sini bi akata wɔn

وَٱلَّذِينَ كَسَبُوا۟ ٱلسَّيِّـَٔاتِ جَزَآءُ سَيِّئَةٍۭ
بِمِثْلِهَا وَتَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ۖ مَّا لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ
مِنْ عَاصِمٍ ۖ كَأَنَّمَآ أُغْشِيَتْ وُجُوهُهُمْ

anim. Saa nkorɔfoɔ no ne Amanehunu gya no mu foɔ no, emu na wɔbɛtena afe bɔɔ.

قِطَعًا مِّنَ ٱلَّيۡلِ مُظۡلِمًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٢٧﴾

28. Ɛda a Yɛbɛboa wɔn nyinaa ano no, Yɛbɛka akyerɛ wɔn a wɔde biribi bataa Nyankopɔn ho no sɛ: "Mo ne wɔn a mode wɔn bataa Nyankopɔn ho no, monnyina faako a mogyina no ara. Na Yɛbɛpaepae wɔn ntam. Wɔn a wɔde wɔn bataa Nyankopɔn ho no bɛka akyerɛ (abosomsomfoɔ no) sɛ: "Yɛn deɛ ɛnyɛ yɛn na na mosom yɛn no".

وَيَوۡمَ نَحۡشُرُهُمۡ جَمِيعٗا ثُمَّ نَقُولُ لِلَّذِينَ أَشۡرَكُواْ مَكَانَكُمۡ أَنتُمۡ وَشُرَكَآؤُكُمۡۚ فَزَيَّلۡنَا بَيۡنَهُمۡۖ وَقَالَ شُرَكَآؤُهُم مَّا كُنتُمۡ إِيَّانَا تَعۡبُدُونَ ﴿٢٨﴾

29. Onyankopɔn som bo sɛ Ɔdanseni wɔ yɛn ne montam sɛ, yɛn deɛ yɛnnim som a na mosom (yɛn) no ho hwee.

فَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدَۢا بَيۡنَنَا وَبَيۡنَكُمۡ إِن كُنَّا عَنۡ عِبَادَتِكُمۡ لَغَٰفِلِينَ ﴿٢٩﴾

30. Ɛhɔ na ɔkra biara bɛhunu dwuma a (ɔdi) detoo n'anim, na yɛde wɔn bɛsan akɔ wɔn Wura paa no hɔ, na nkontompo a wɔbɔɔ wɔn tirim twaeɛ no bɛyera afiri wɔn ho.

هُنَالِكَ تَبۡلُواْ كُلُّ نَفۡسٖ مَّآ أَسۡلَفَتۡۚ وَرُدُّوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ مَوۡلَىٰهُمُ ٱلۡحَقِّۖ وَضَلَّ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ﴿٣٠﴾

31. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Hwan na ɔbɔ mo akɔnhoma firi soro ne asaase soɔ? Anaasɛ hwan na ɔwɔ aso a ɛte asɛm ne ani a ehunu adeɛ no ho tumi? Na hwan na ɔma ateasefoɔ pue firi awufoɔ mu, na ɔma awufoɔ nso pue firi ateasefoɔ mu? Na hwan na ɔtoto ntotoeɛ (nyinaa)?" Deɛ wɔbɛka nesɛ, "Onyankopɔn." Ɛneɛ ka sɛ: "Enti monsuro Nyankopɔn?"

قُلۡ مَن يَرۡزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ أَمَّن يَمۡلِكُ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ وَمَن يُخۡرِجُ ٱلۡحَيَّ مِنَ ٱلۡمَيِّتِ وَيُخۡرِجُ ٱلۡمَيِّتَ مِنَ ٱلۡحَيِّ وَمَن يُدَبِّرُ ٱلۡأَمۡرَۚ فَسَيَقُولُونَ ٱللَّهُۚ فَقُلۡ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٣١﴾

32. Mo Wura Nyankopɔn paa no ne no. Na ɛdeɛn na ɛwɔ nokorɛ akyi bio, gyesɛ ɔyera (anaasɛ nkontompo)? Na adɛn na modane mo ho (firi nokorɛ no ho)?

فَذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمُ ٱلۡحَقُّۖ فَمَاذَا بَعۡدَ ٱلۡحَقِّ إِلَّا ٱلضَّلَٰلُۖ فَأَنَّىٰ تُصۡرَفُونَ ﴿٣٢﴾

33. Saa na wo Wura Nyankopɔn asɛm ayɛ nokorɛ atia abɔneɛfoɔ no, nokorɛ sɛ wɔnnye nni.

كَذَٰلِكَ حَقَّتۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى ٱلَّذِينَ فَسَقُوٓاْ أَنَّهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ﴿٣٣﴾

34. Kasɛ: "Enti obi wɔ mo mmatahofoɔ no mu a ɔhyɛ abɔdeɛ aseɛ na afei (ɔtumi) san (owufoɔ) no (ba nkwa mu bio)? Afei adɛn na modane mu ho (firi Nokorɛ no ho)?

قُلۡ هَلۡ مِن شُرَكَآئِكُم مَّن يَبۡدَؤُاْ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥۚ قُلِ ٱللَّهُ يَبۡدَؤُاْ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥۖ فَأَنَّىٰ تُؤۡفَكُونَ ﴿٣٤﴾

35. Ka sɛ: "Enti obi wɔ mo mmatahofoɔ no mu a ɔkyerɛ kwan kɔ Nokorɛ no mu?" Ka sɛ: "Onyankopɔn na Ɔkyerɛ kwan kɔ nokorɛ no mu. Ɛneɛ na Obi a Ɔkyerɛ kwan kɔ nokorɛ no mu no Ɔno na ɛsɛsɛ yɛdi n'akyi, anaasɛ obi a ɔntumi nkyerɛ (ne ho mpo) kwan gyesɛ

قُلۡ هَلۡ مِن شُرَكَآئِكُم مَّن يَهۡدِيٓ إِلَى ٱلۡحَقِّۚ قُلِ ٱللَّهُ يَهۡدِي لِلۡحَقِّۗ أَفَمَن يَهۡدِيٓ إِلَى ٱلۡحَقِّ أَحَقُّ أَن يُتَّبَعَ

| | |
|---|---|
| yɛkyerɛ no kwan ansa no?” Na deɛn na ɛha mo wɔ sɛdeɛ mosi bu atɛn yi? | أَمَّن لَّا يَهِدِّيٓ إِلَّآ أَن يُهۡدَىٰۖ فَمَا لَكُمۡ كَيۡفَ تَحۡكُمُونَ ٣٥ |
| 36. Deɛ wɔn mu dodoɔ no adwen kyerɛ wɔn no na wɔdi akyire. Nokorɛ sɛ, deɛ wɔn adwen kyerɛ wɔn no ho mma mfasoɔ biara wɔ Nokorɛ no ho. Nokorɛ sɛ, Onyankopɔn ne dwuma a wɔdie no ho Nimdefoɔ. | وَمَا يَتَّبِعُ أَكۡثَرُهُمۡ إِلَّا ظَنًّاۚ إِنَّ ٱلظَّنَّ لَا يُغۡنِي مِنَ ٱلۡحَقِّ شَيۡـًٔاۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِمَا يَفۡعَلُونَ ٣٦ |
| 37. Saa Qur’aan yi nyɛ (Nwoma) a Onyankopɔn akyi (obi bɛtumi) abɔ (ne) tirimu ayɛ bie, na mmom (ɛyɛ Nyankopɔn Nwoma a) ɛfoa (Tora ne Injeel) a edi n’anim kan (baeɛ) no so, ne Nwoma no nkyerɛkyerɛmu; akyinnyeɛ biara nni mu, ɛfiri Abɔdeɛ nyinaa Wura Nyankopɔn no hɔ. | وَمَا كَانَ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانُ أَن يُفۡتَرَىٰ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَٰكِن تَصۡدِيقَ ٱلَّذِي بَيۡنَ يَدَيۡهِ وَتَفۡصِيلَ ٱلۡكِتَٰبِ لَا رَيۡبَ فِيهِ مِن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٣٧ |
| 38. Anaasɛ wɔka sɛ: “(Muhammad) abɔ ne tirim (na atwerɛ)? “Ka sɛ: “Ɛneɛ monfa Suura a, ɛte saa mmra, na momfiri Nyankopɔn akyi mfrɛ obi a mobɛtumi, sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a. | أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۖ قُلۡ فَأۡتُواْ بِسُورَةٖ مِّثۡلِهِۦ وَٱدۡعُواْ مَنِ ٱسۡتَطَعۡتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٣٨ |
| 39. Daabi, wɔbu deɛ wɔn nimdeɛ nnuruu ho no sɛ nkontompo, aberɛ a nenkyeraseɛ nnuruu wɔn hɔ. Saa ara na wɔn a wɔdii wɔn anim kan no buu no atorɔsɛm; na hwɛ sɛdeɛ abɔneɛfoɔ no awieeɛ si wieeɛ. | بَلۡ كَذَّبُواْ بِمَا لَمۡ يُحِيطُواْ بِعِلۡمِهِۦ وَلَمَّا يَأۡتِهِمۡ تَأۡوِيلُهُۥۚ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۖ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلظَّٰلِمِينَ ٣٩ |
| 40. Wɔn mu bi nom gye di, na wɔn mu bi nso nnye nni; na wo Wura Nyankopɔn Nim nsɛmɔnedifoɔ no paa. | وَمِنۡهُم مَّن يُؤۡمِنُ بِهِۦ وَمِنۡهُم مَّن لَّا يُؤۡمِنُ بِهِۦۚ وَرَبُّكَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُفۡسِدِينَ ٤٠ |
| 41. Sɛ wɔbu wo nkontomponi a, kasɛ: “M’adwuma wɔ me, ɛna monso mo adwuma wɔ mo, na medeɛ matwe me ho afiri dwuma a modie no ho.” | وَإِن كَذَّبُوكَ فَقُل لِّي عَمَلِي وَلَكُمۡ عَمَلُكُمۡۖ أَنتُم بَرِيٓـُٔونَ مِمَّآ أَعۡمَلُ وَأَنَا۠ بَرِيٓءٞ مِّمَّا تَعۡمَلُونَ ٤١ |
| 42. Wɔn mu bi wɔ hɔ a wɔtie woɔ. Enti wobɛtumi ama asosifoɔ ate asɛm, sɛ wɔnte asɛm ase mpo a? | وَمِنۡهُم مَّن يَسۡتَمِعُونَ إِلَيۡكَۚ أَفَأَنتَ تُسۡمِعُ ٱلصُّمَّ وَلَوۡ كَانُواْ لَا يَعۡقِلُونَ ٤٢ |
| 43. Wɔn mu bi wɔ hɔ a wɔhwɛ woɔ. Enti wobɛtumi akyerɛ onifrani kwan, sɛ wɔnhunu adeɛ mpo a? | وَمِنۡهُم مَّن يَنظُرُ إِلَيۡكَۚ أَفَأَنتَ تَهۡدِي ٱلۡعُمۡيَ وَلَوۡ كَانُواْ لَا يُبۡصِرُونَ ٤٣ |

44. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn nsisi nnipa wɔ hwee ho, na mmom nnipa no ara na wɔsisi wɔn ho.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَظۡلِمُ ٱلنَّاسَ شَيۡـٔٗا وَلَٰكِنَّ ٱلنَّاسَ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٤٤

45. Ɛda a Ɔbɛboa wɔn ano no ɛbɛyɛ wɔn sɛ wɔntenaa (wiase anaa adakamena mu) da, na mmom (sɛ watena mu mpo a ɛyɛ) adekyeɛ mu dɔnhwere (tiaa) bi; na wɔbɛhu wɔn ho wɔn ho. Nokorɛ wɔn a wɔbuu Nyankopɔn Nhyiamu (Da) no sɛ atorɔsɛm no aberɛ agu, na wɔnyɛ atenenefoɔ.

وَيَوۡمَ يَحۡشُرُهُمۡ كَأَن لَّمۡ يَلۡبَثُوٓاْ إِلَّا سَاعَةٗ مِّنَ ٱلنَّهَارِ يَتَعَارَفُونَ بَيۡنَهُمۡۚ قَدۡ خَسِرَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِلِقَآءِ ٱللَّهِ وَمَا كَانُواْ مُهۡتَدِينَ ٤٥

46. Sɛ Yɛbɛyi deɛ Yɛahyɛ wɔn ho bɔ no mu bi akyerɛ wo (wɔ wo nkwa nna mu), anaasɛ Yɛbɛma wo awuo (ansa), Yɛn hɔ ne wɔn nyinaa nkyi, na Onyankopɔn ne dwuma a wɔdie no ho Danseni.

وَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعۡضَ ٱلَّذِي نَعِدُهُمۡ أَوۡ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيۡنَا مَرۡجِعُهُمۡ ثُمَّ ٱللَّهُ شَهِيدٌ عَلَىٰ مَا يَفۡعَلُونَ ٤٦

47. Ɔman biara wɔ ɔsomafoɔ. Enti sɛ wɔn somafoɔ no ba (wɔ Atemmuda) a, yɛbɛbu wɔn ntam atɛn pɛpɛɛpɛ na yɛnsisi wɔn.

وَلِكُلِّ أُمَّةٖ رَّسُولٞۖ فَإِذَا جَآءَ رَسُولُهُمۡ قُضِيَ بَيۡنَهُم بِٱلۡقِسۡطِ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ٤٧

48. Deɛ wɔka ne sɛ: “Ɛberɛ bɛn na saa bɔhyɛ no (bɛsie), sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a?”

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٤٨

49. Ka sɛ: “Menni deɛ ɛma me ɔhaw anaasɛ mfasoɔ ho tumi, gyesɛ deɛ Onyankopɔn pɛ. Ɔman biara wɔ ɛberɛ (a yɛahyehyɛ ama no), sɛ wɔn berɛ no so a, ɛnka akyi dɔnhwere baako, ɛna ɛnkɔ n’anim nso (dɔnhwere baako)

قُل لَّآ أَمۡلِكُ لِنَفۡسِي ضَرّٗا وَلَا نَفۡعًا إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُۗ لِكُلِّ أُمَّةٍ أَجَلٌۚ إِذَا جَآءَ أَجَلُهُمۡ فَلَا يَسۡتَـٔۡخِرُونَ سَاعَةٗ وَلَا يَسۡتَقۡدِمُونَ ٤٩

50. Ka sɛ: “Moahunu, sɛ N’asotwee no ba mo so adekyeɛ (berɛ mu) anaasɛ anadwo (berɛ mu) a, emu deɛ ɛwɔ hen na abɔneɛfoɔ no repre ho no?”

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِنۡ أَتَىٰكُمۡ عَذَابُهُۥ بَيَٰتًا أَوۡ نَهَارٗا مَّاذَا يَسۡتَعۡجِلُ مِنۡهُ ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٥٠

51. Anaasɛ esi wie a na mobɛgye adie? Seesei; (afei na moagye adie?) Ampa sɛ na morepɛ no ntɛm.

أَثُمَّ إِذَا مَا وَقَعَ ءَامَنتُم بِهِۦٓۚ ءَآلۡـَٰٔنَ وَقَدۡ كُنتُم بِهِۦ تَسۡتَعۡجِلُونَ ٥١

52. Afei yɛbɛka akyerɛ wɔn a wɔyɛɛ bɔne no sɛ: “Monka afe bɔɔ asotwee no nhwɛ; dwuma a modiiɛ no so akatua na yɛde atua moka.

ثُمَّ قِيلَ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ ذُوقُواْ عَذَابَ ٱلۡخُلۡدِ هَلۡ تُجۡزَوۡنَ إِلَّا بِمَا كُنتُمۡ تَكۡسِبُونَ ٥٢

53. (Nkɔmhyɛni), wɔrebisa wo sɛ: “Ɛno yɛ nokorɛ?“ Ka sɛ: Aane; Mede me Wura Nyankopɔn di nse sɛ, nokorɛ paa; na montumi nsi ho kwan”.

وَيَسۡتَنۢبِـُٔونَكَ أَحَقٌّ هُوَۖ قُلۡ إِي وَرَبِّيٓ إِنَّهُۥ لَحَقّٞۖ وَمَآ أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ ٥٣

| | |
|---|---|
| 54. Nokorɛ sɛ ɔkra bi a wayɛ bɔne wɔ deɛ ɛwɔ asaase so nyinaa mpo sɛ ɔde bɛyɛ mpata (anya afa neho adi a, yɛnnye saa mpata no). Wɔbɛnu wɔn ho wɔ wɔn akoma mu wɔ berɛ a wɔbɛhunu asotwee no; na yɛbɛbu wɔn ntam atɛn tenenee, na yɛnsisi wɔn. | وَلَوۡ أَنَّ لِكُلِّ نَفۡسٖ ظَلَمَتۡ مَا فِي ٱلۡأَرۡضِ لَٱفۡتَدَتۡ بِهِۦۗ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّدَامَةَ لَمَّا رَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَۖ وَقُضِيَ بَيۡنَهُم بِٱلۡقِسۡطِ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ٥٤ |
| 55. Hwɛ, nokorɛ sɛ, deɛ ɛwɔ soro ne asaase so (nyinaa) wɔ Nyankopɔn. Hwɛ, nokorɛ sɛ, Onyankopɔn bɔhyɛ yɛ nokorɛ, nanso nnipa pii nnim. | أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ أَلَآ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٥٥ |
| 56. Ɔno na Ɔma nkwa ɛna Ɔkum, na Nehɔ na mobɛsan akɔ. | هُوَ يُحۡيِۦ وَيُمِيتُ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٥٦ |
| 57. Adasamma, ampa sɛ Afutusɛm ne akoma mu (yadeɛ ho) ayaresa ne kwankyerɛ, ne ahummɔborɔ dema agyidiefoɔ no, firi mo Wura Nyankopɔn hɔ aba mo hɔ. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدۡ جَآءَتۡكُم مَّوۡعِظَةٞ مِّن رَّبِّكُمۡ وَشِفَآءٞ لِّمَا فِي ٱلصُّدُورِ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٞ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٥٧ |
| 58. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Onyankopɔn adom ne N'ahummɔborɔ, ɛno na ɛsɛsɛ wɔn ani gye ho; ɛno mmom na ɛyɛ kyɛn deɛ wɔreboaboa ano no. | قُلۡ بِفَضۡلِ ٱللَّهِ وَبِرَحۡمَتِهِۦ فَبِذَٰلِكَ فَلۡيَفۡرَحُواْ هُوَ خَيۡرٞ مِّمَّا يَجۡمَعُونَ ٥٨ |
| 59. Ka sɛ: "Moahunu akɔnhoma a Onyankopɔn asane ama mo no a moayɛ emu bi akyiwadeɛ ɛna moama emu bi nso ho kwan no". Ka sɛ: "Onyankopɔn na ama mo ho kwan, anaasɛ mobɔ mo tirim twa nkontompo to Onyankopɔn so?" | قُلۡ أَرَءَيۡتُم مَّآ أَنزَلَ ٱللَّهُ لَكُم مِّن رِّزۡقٖ فَجَعَلۡتُم مِّنۡهُ حَرَامٗا وَحَلَٰلٗا قُلۡ ءَآللَّهُ أَذِنَ لَكُمۡۖ أَمۡ عَلَى ٱللَّهِ تَفۡتَرُونَ ٥٩ |
| 60. Wɔn a wɔbɔ wɔn tirim twa nkontompo to Nyankopɔn soɔ no adwen ne sɛn wɔ Wusɔreɛ da no ho? Nokorɛ sɛ, Onyankopɔn yɛ Adom Hene ma adasamma, nanso wɔn mu pii nyi (Onyankopɔn) ayɛ. | وَمَا ظَنُّ ٱلَّذِينَ يَفۡتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو فَضۡلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَشۡكُرُونَ ٦٠ |
| 61. (Nkɔmhyɛni), dwuma die biara a wowɔ mu, anaa deɛ wobɛkenkan afiri Qur'aan mu, anaa dwuma die a mobɛdie no, Yɛdi mo ho adanseɛ ɛberɛ a mo wɔ mu no. Na (deɛ) emu duro ketekete tesɛ aboboaa (a ani ntumi nhunu) wɔ asaase so, anaa ɔsoro anaa deɛ esua kyɛn saa anaasɛ deɛ ɛso kyɛn saa, (emu biara) nsuma wo Wura Nyankopɔn, na mmom (ne nyinaa) wɔ Nwoma pefee no mu. | وَمَا تَكُونُ فِي شَأۡنٖ وَمَا تَتۡلُواْ مِنۡهُ مِن قُرۡءَانٖ وَلَا تَعۡمَلُونَ مِنۡ عَمَلٍ إِلَّا كُنَّا عَلَيۡكُمۡ شُهُودًا إِذۡ تُفِيضُونَ فِيهِۚ وَمَا يَعۡزُبُ عَن رَّبِّكَ مِن مِّثۡقَالِ ذَرَّةٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِ وَلَآ أَصۡغَرَ مِن ذَٰلِكَ وَلَآ أَكۡبَرَ إِلَّا فِي كِتَٰبٖ مُّبِينٍ ٦١ |

| | |
|---|---|
| 62. Nokorɛ sɛ wɔn a Nyankopɔn taa wɔn akyi no ehu biara mmɔ wɔn, na wɔn werɛ nso nho (wɔ Atemmuda). | أَلَآ إِنَّ أَوۡلِيَآءَ ٱللَّهِ لَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٦٢ |
| 63. Wɔn a wɔgye diiɛ na wɔsuroo Nyankopɔn no. | ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَكَانُواْ يَتَّقُونَ ٦٣ |
| 64. (Saa nkorɔfoɔ no) wɔ anigyesɛm wɔ wiase asetena yi mu ne Daakye no nso. Nsakraeɛ nni Nyankopɔn Nsɛm mu. Wei ne nkonimdie kɛseɛ no. | لَهُمُ ٱلۡبُشۡرَىٰ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِۚ لَا تَبۡدِيلَ لِكَلِمَٰتِ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٦٤ |
| 65. (Nkɔmhyɛni), ɛmma wɔn nsɛm (a wɔkeka) no nyɛ wo awerɛho; efirisɛ tumi ne animuonyam nyinaa wɔ Nyankopɔn. Ɔne Otiefoɔ no a Ɔte biribiara no, Ɔne Onimdefoɔ no. | وَلَا يَحۡزُنكَ قَوۡلُهُمۡۘ إِنَّ ٱلۡعِزَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًاۚ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٦٥ |
| 66. Hwɛ, nokorɛ sɛ obiara a ɔwɔ soro ne obiara a ɔwɔ asaase so (nyinaa) wɔ Nyankopɔn. Wɔn a wɔfiri Nyankopɔn akyi sufrɛ (anyame ahodoɔ no) nni (Onyankopɔn) mmataho bi a wɔdi akyire, na mmom deɛ wɔn adwen kyerɛ wɔn na wɔdi akyire, na atorɔsɛm na wɔdie. | أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَمَا يَتَّبِعُ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ شُرَكَآءَۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَإِنۡ هُمۡ إِلَّا يَخۡرُصُونَ ٦٦ |
| 67. Ɔno Nyankopɔn na Wayɛ anadwo ama mo sɛdeɛ mobɛgye moahome wɔ mu, ɛna (Wayɛ) adekyeɛ nso (sɛdeɛ mode) bɛhunu (biribiara pefee). Nokorɛ sɛ, nsɛnkyerɛnee wɔ wei mu ma nnipa a wɔtie (Nyankopɔn asɛm no kɔ adwendwen mu). | هُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ لِتَسۡكُنُواْ فِيهِ وَٱلنَّهَارَ مُبۡصِرًاۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَسۡمَعُونَ ٦٧ |
| 68. Wɔka sɛ: Nyankopɔn awo ba. Kronkron Hene ne no. Ɔne Otumfoɔ a( W'anya neho a ɔnhia obiara biribiara. Deɛ ɛwɔ soro ne deɛ ɛwɔ asaase so (nyinaa) wɔ no. Monni (saa asɛm) wei ho nyinasoɔ biara (a ɛkyerɛ sɛ Nyankopɔn awo ba). Anaasɛ moka deɛ monnim deto Nyankopɔn so? | قَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدٗاۗ سُبۡحَٰنَهُۥۖ هُوَ ٱلۡغَنِيُّۖ لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ إِنۡ عِندَكُم مِّن سُلۡطَٰنِۭ بِهَٰذَآۚ أَتَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٦٨ |
| 69. (Nkɔmhyɛni), Ka sɛ: "Wɔn a wɔbɔ wɔn tirim twa nkotompo to Nyankopɔn soɔ no nni nkonim da." | قُلۡ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَفۡتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ لَا يُفۡلِحُونَ ٦٩ |
| 70. Wiase mu anigyeɛ (yɛ kakraabi); afei Yɛhɔ ne wɔn nkyi, na Yɛbɛma wɔn aka asotwee denden no ahwɛ, ɛnam (nokorɛ a) wɔpoeɛ no ho nti. | مَتَٰعٞ فِي ٱلدُّنۡيَا ثُمَّ إِلَيۡنَا مَرۡجِعُهُمۡ ثُمَّ نُذِيقُهُمُ ٱلۡعَذَابَ ٱلشَّدِيدَ بِمَا كَانُواْ يَكۡفُرُونَ ٧٠ |
| 71. Ka Noa ho asɛm no kyerɛ wɔn, ɛberɛ a ɔka kyerɛɛ ne nkrorɔfoɔ sɛ: "Menkorɔfoɔ, sɛ ɛha a mewɔ yi, ne m'afutuo a mede Nyankopɔn | وَٱتۡلُ عَلَيۡهِمۡ نَبَأَ نُوحٍ إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِۦ يَٰقَوۡمِ إِن كَانَ كَبُرَ عَلَيۡكُم مَّقَامِي |

| | |
|---|---|
| asɛm no retu mo foɔ no ayɛ mo adesoa a, ɛneɛ Nyankopɔn na mede me ho twere no. Enti mone mo anyame no mommɔ pɔ a mobɛbɔ. Na monhwɛ na moamma moadwen anhinhim wɔ mo dwumadie no ho, na monyɛ deɛ mobɛyɛ (biara ntia) me, na monhwɛ na moamma me ahomegye berɛ. | وَتَذْكِيرِي بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَعَلَى ٱللَّهِ تَوَكَّلْتُ فَأَجْمِعُوٓا۟ أَمْرَكُمْ وَشُرَكَآءَكُمْ ثُمَّ لَا يَكُنْ أَمْرُكُمْ عَلَيْكُمْ غُمَّةً ثُمَّ ٱقْضُوٓا۟ إِلَيَّ وَلَا تُنظِرُونِ ﴿٧١﴾ |
| 72. Na sɛ modane moakyi dema a, ɛneɛ memmisaa mo akatua bi; m’akatua deɛ Onyankopɔn hɔ na ɛwɔ. Yɛahyɛ me sɛ menka Muslimifoɔ no ho. | فَإِن تَوَلَّيْتُمْ فَمَا سَأَلْتُكُم مِّنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِ ۖ وَأُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ مِنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿٧٢﴾ |
| 73. Nanso wɔbuu Noa torofo, enti Yɛgyee no ne wɔn a ɛka ne ho no nkwa wɔ nhyɛmma no mu; na Yɛyɛɛ wɔn anaamusifoɔ, na Yɛmaa nsuo faa wɔn a wɔbuu Yɛ nsɛm no atorɔsɛm no. Enti hwɛ sɛdeɛ wɔn a yɛbɔɔ wɔn kɔkɔ no awieeɛ si wieeɛ. | فَكَذَّبُوهُ فَنَجَّيْنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ فِي ٱلْفُلْكِ وَجَعَلْنَٰهُمْ خَلَٰٓئِفَ وَأَغْرَقْنَا ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا ۖ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُنذَرِينَ ﴿٧٣﴾ |
| 74. Afei n’akyi no, Yɛsomaa asomafoɔ (pii) maa wɔkɔɔ wɔn nkorɔfoɔ hɔ. Wɔde nyinasoɔ ne nkyerɛkyerɛmu pefee no brɛɛ wɔn, nanso wɔannye deɛ wɔbuu no nkontomposɛm kane no anni. Saa na Yɛtua abɔneɛfoɔ no a wɔto mmra no akoma ano. | ثُمَّ بَعَثْنَا مِنۢ بَعْدِهِۦ رُسُلًا إِلَىٰ قَوْمِهِمْ فَجَآءُوهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَمَا كَانُوا۟ لِيُؤْمِنُوا۟ بِمَا كَذَّبُوا۟ بِهِۦ مِن قَبْلُ ۚ كَذَٰلِكَ نَطْبَعُ عَلَىٰ قُلُوبِ ٱلْمُعْتَدِينَ ﴿٧٤﴾ |
| 75. Afei wɔn akyi no Yɛde Yɛn nsɛnkyerɛnee somaaa Mose ne Aaron maa wɔkɔɔ Farao ne ne nhemfo no hɔ, nanso wɔyɛɛ ahomasoɔ. Na wɔyɛ nnipa nsɛmɔnedifoɔ paa. | ثُمَّ بَعَثْنَا مِنۢ بَعْدِهِم مُّوسَىٰ وَهَٰرُونَ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِۦ بِـَٔايَٰتِنَا فَٱسْتَكْبَرُوا۟ وَكَانُوا۟ قَوْمًا مُّجْرِمِينَ ﴿٧٥﴾ |
| 76. Ɛberɛ a Nokorɛ no firi Yɛn hɔ baa wɔn hɔ no, wɔkaa sɛ: “Nokorɛ sɛ, wei deɛ ɛyɛ nkonyaa pefee“. | فَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلْحَقُّ مِنْ عِندِنَا قَالُوٓا۟ إِنَّ هَٰذَا لَسِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٧٦﴾ |
| 77. Mose kaa sɛ: “Deɛ moreka fa Nokorɛ no a aba mo hɔ no ho nie? Wei yɛ nkonyaa?” Nkonyaayifoɔ deɛ wɔnni nkonim da. | قَالَ مُوسَىٰٓ أَتَقُولُونَ لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَكُمْ ۖ أَسِحْرٌ هَٰذَا وَلَا يُفْلِحُ ٱلسَّٰحِرُونَ ﴿٧٧﴾ |
| 78. Wɔkaa sɛ: “(Mose), waba yɛn hɔ rebɛdane y’ani afiri deɛ yɛbɛtoo y’agyanom sɛ wɔresom no so, sɛdeɛ mo mmienu mobɛma mo ho so wɔ asaase yi soɔ? Yɛn deɛ yɛnnye mo mmienu nni. | قَالُوٓا۟ أَجِئْتَنَا لِتَلْفِتَنَا عَمَّا وَجَدْنَا عَلَيْهِ ءَابَآءَنَا وَتَكُونَ لَكُمَا ٱلْكِبْرِيَآءُ فِي ٱلْأَرْضِ وَمَا نَحْنُ لَكُمَا بِمُؤْمِنِينَ ﴿٧٨﴾ |
| 79. Farao ka kyerɛɛ (ne nhemfo no) sɛ: “Momfa nkonyaayini biara a w’aben anaa ɔnim de mmrɛ me”. | وَقَالَ فِرْعَوْنُ ٱئْتُونِي بِكُلِّ سَٰحِرٍ عَلِيمٍ ﴿٧٩﴾ |

| | |
|---|---|
| 80. Enti ɛberɛ a nkonyaayifoɔ no baeɛ no, Mose ka kyerɛ wɔn sɛ: Monto deɛ mowɔ toɔ (biara). | فَلَمَّا جَآءَ ٱلسَّحَرَةُ قَالَ لَهُم مُّوسَىٰٓ أَلْقُوا۟ مَآ أَنتُم مُّلْقُونَ ٨٠ |
| 81. Enti ɛberɛ a wɔtoeɛ no, Mose kaa sɛ: "Deɛ mode aba no yɛ ntafowa. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn bɛsɛe no". Nokorɛ sɛ Nyankopɔn mma nsɛmɔnedifoɔ adwuma nyɛ yie da". | فَلَمَّآ أَلْقَوْا۟ قَالَ مُوسَىٰ مَا جِئْتُم بِهِ ٱلسِّحْرُ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ سَيُبْطِلُهُۥٓ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُصْلِحُ عَمَلَ ٱلْمُفْسِدِينَ ٨١ |
| 82. Onyankopɔn nam N'asɛm so bɛma Nokorɛ no atim, sɛ abɔneɛfoɔ no mpɛ mpo a. | وَيُحِقُّ ٱللَّهُ ٱلْحَقَّ بِكَلِمَٰتِهِۦ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْمُجْرِمُونَ ٨٢ |
| 83. Ɛnam Farao ho huu ne wɔn nhemfo no aniɛyaa a wɔbɛhyɛ wɔn no ho nti, wɔannye Mose anni gyesɛ ne nkorɔfoɔ no mu (nnipa) kakraa bi. Nokorɛ sɛ na Farao yɛ ahomasoɔ paa wɔ asaase no so; nokorɛ nso sɛ, na ɔka nsɛmɔnedifoɔ no ho. | فَمَآ ءَامَنَ لِمُوسَىٰٓ إِلَّا ذُرِّيَّةٌ مِّن قَوْمِهِۦ عَلَىٰ خَوْفٍ مِّن فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِمْ أَن يَفْتِنَهُمْ ۚ وَإِنَّ فِرْعَوْنَ لَعَالٍ فِى ٱلْأَرْضِ وَإِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلْمُسْرِفِينَ ٨٣ |
| 84. Mose kaa sɛ: "Me nkorɔfoɔ, sɛ moagye Nyankopɔn adi ampa a, ɛneɛ Ɔno na momfa mo ho nto ne soɔ, sɛ moyɛ Muslimifoɔ ampa a. | وَقَالَ مُوسَىٰ يَٰقَوْمِ إِن كُنتُمْ ءَامَنتُم بِٱللَّهِ فَعَلَيْهِ تَوَكَّلُوٓا۟ إِن كُنتُم مُّسْلِمِينَ ٨٤ |
| 85. (Israel mma no) kaa sɛ: "Onyankopɔn so na yɛde yɛn ho atoɔ, Yɛ Wura Nyankopɔn, ɛmfa yɛn nyɛ nsɔhwɛ mma nnipa bɔnefoɔ no; | فَقَالُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ تَوَكَّلْنَا رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا فِتْنَةً لِّلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٨٥ |
| 86. Na fa W'ahummɔborɔ gye yɛn firi nnipa a wɔnnye (Wo) nnie no nsam". | وَنَجِّنَا بِرَحْمَتِكَ مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلْكَٰفِرِينَ ٨٦ |
| 87. Yɛyi kyerɛɛ Mose ne nenua (Aaron) sɛ: "Monya afie wɔ Misrim ma monkorɔfoɔ no, na monyɛ moafie no Nyamedan, na momfrɛ Nyame. Na fa anigyesɛm no ho bɔhyɛ no ma agyidiefoɔ no. | وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰ وَأَخِيهِ أَن تَبَوَّءَا لِقَوْمِكُمَا بِمِصْرَ بُيُوتًا وَٱجْعَلُوا۟ بُيُوتَكُمْ قِبْلَةً وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ ۗ وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٨٧ |
| 88. Mose kaa sɛ: "Yɛ Wura Nyankopɔn, ampa sɛ, Wama Farao ne ne nhemfo wiase yi mu afɛɛfɛdeɛ ne ahonya deɛ. Yɛ Wura Nyankopɔn, wɔnam so de yera (amanfoɔ) firi Wo kwan no so. Yɛ Wura Nyankopɔn, (yɛserɛ Wo sɛ,) sɛe wɔn ahonyadeɛ no, na ma wɔn akoma nyɛ den, sɛdeɛ wɔnnye (Nokorɛ no) nnie, kosi sɛ wɔbɛhunu asotwee yaaya no. | وَقَالَ مُوسَىٰ رَبَّنَآ إِنَّكَ ءَاتَيْتَ فِرْعَوْنَ وَمَلَأَهُۥ زِينَةً وَأَمْوَٰلًا فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ رَبَّنَا لِيُضِلُّوا۟ عَن سَبِيلِكَ ۖ رَبَّنَا ٱطْمِسْ عَلَىٰٓ أَمْوَٰلِهِمْ وَٱشْدُدْ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُوا۟ حَتَّىٰ يَرَوُا۟ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَلِيمَ ٨٨ |

89. Onyankopɔn kaa sɛ: “Matie mo mmienu sufrɛ no, enti monnyina pintinn, na monhwɛ na moamfa wɔn a wɔnnim no kwan no so”.

قَالَ قَدْ أُجِيبَت دَّعْوَتُكُمَا فَٱسْتَقِيمَا
وَلَا تَتَّبِعَآنِّ سَبِيلَ ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ
٨٩

---

90. Yɛde Israel mma no bɛtwaa ɔpo no, na Farao ne n’asraafoɔ de atirimuɔden ne ɔtan dii wɔn akyi, kɔpem ɛberɛ a nsuo refa no, ɔkaa sɛ: “Magye adi sɛ nokorɛ, awurade foforɔ biara nni hɔ gyesɛ Nea Israel mma no agye no adie no, na meka Muslimifoɔ no ho.

وَجَٰوَزْنَا بِبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱلْبَحْرَ فَأَتْبَعَهُمْ
فِرْعَوْنُ وَجُنُودُهُۥ بَغْيًا وَعَدْوًا ۖ حَتَّىٰٓ إِذَآ
أَدْرَكَهُ ٱلْغَرَقُ قَالَ ءَامَنتُ أَنَّهُۥ لَآ
إِلَٰهَ إِلَّا ٱلَّذِىٓ ءَامَنَتْ بِهِۦ بَنُوٓاْ
إِسْرَٰٓءِيلَ وَأَنَا۠ مِنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ٩٠

---

91. (Onyankopɔn kaa sɛ): “Seesei (na woregye adie!) Ampa sɛ wadikan ayɛ asoɔden, na woka nsɛmɔnedifoɔ no ho.

ءَآلْـَٰٔنَ وَقَدْ عَصَيْتَ قَبْلُ وَكُنتَ مِنَ
ٱلْمُفْسِدِينَ ٩١

---

92. Enti ɛnnɛ Yɛbɛgye wo honam no (anaasɛ Yɛmma wo honam no mporɔ wɔ nsuo no mu) sɛdeɛ ɛbɛyɛ nsɛnkyerɛnee ama wɔn a wɔwɔ w’akyire no. Nokorɛ sɛ, nnipa no mu pii abu wɔn ani agu Yɛn nsɛnkyerɛnee no so.

فَٱلْيَوْمَ نُنَجِّيكَ بِبَدَنِكَ لِتَكُونَ لِمَنْ
خَلْفَكَ ءَايَةً ۚ وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ ٱلنَّاسِ
عَنْ ءَايَٰتِنَا لَغَٰفِلُونَ ٩٢

---

93. Nokorɛ sɛ, Yɛde Israel mma no tenaa asetena pa mu, ɛna Yɛde nnepa nso bɔɔ wɔn akɔnhoma; na akyinyeɛ biara nni wɔn ntam kɔpem sɛ nimdeɛ no baa wɔn hɔ. Nokorɛ sɛ, wo Wura Nyankopɔn bɛbu wɔn ntam atɛn wɔ deɛ wɔnte wɔn ho ase wɔ ho no ho.

وَلَقَدْ بَوَّأْنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ مُبَوَّأَ صِدْقٍ
وَرَزَقْنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ فَمَا
ٱخْتَلَفُواْ حَتَّىٰ جَآءَهُمُ ٱلْعِلْمُ ۚ إِنَّ
رَبَّكَ يَقْضِى بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ
فِيمَا كَانُواْ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ٩٣

---

94. Enti sɛ w’adwen nsi wo pi wɔ deɛ Yɛasane ama woɔ no ho a, ɛneɛ bisa wɔn a wɔdii w’anim kan kenkan Nwoma no. Ampa sɛ, Nokorɛ no na ɛfiri wo Wura Nyankopɔn hɔ aba wo hɔ no, enti monhwɛ na moankɔka wɔn a wɔn adwen nsi wɔn pie no ho.

فَإِن كُنتَ فِى شَكٍّ مِّمَّآ أَنزَلْنَآ إِلَيْكَ
فَسْـَٔلِ ٱلَّذِينَ يَقْرَءُونَ ٱلْكِتَٰبَ مِن
قَبْلِكَ ۚ لَقَدْ جَآءَكَ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا
تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُمْتَرِينَ ٩٤

---

95. Monhwɛ na moankɔka wɔn a wɔbu Nyankopɔn nsɛm no atorɔsɛm no ho, na moankɔka berɛguofoɔ no ho.

وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِ
ٱللَّهِ فَتَكُونَ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ٩٥

---

96. Nokorɛ sɛ, wɔn a wo Wura Nyankopɔn asɛm no nokorɛ atia wɔn no nnye nni--,

إِنَّ ٱلَّذِينَ حَقَّتْ عَلَيْهِمْ كَلِمَتُ رَبِّكَ لَا
يُؤْمِنُونَ ٩٦

---

97. Sɛ (yɛde) nsɛnkyerɛnee nyinaa mpo berɛ wɔn a, kɔpem sɛ wɔbɛhunu asotwee yaaya no ansa.

وَلَوْ جَآءَتْهُمْ كُلُّ ءَايَةٍ حَتَّىٰ يَرَوُاْ
ٱلْعَذَابَ ٱلْأَلِيمَ ٩٧

98. Adɛn na kuro biara annye annie amma ne gyidie no ho amma mfasoɔ amma no? Gyesɛ Yona nkorɔfoɔ no (nko ara). Ɛberɛ a wɔgye diiɛ no Yɛyii animguaseɛ asotwee no firii wɔn so wɔ wiase asetena yi mu, na Yɛmaa wɔtenaa ase gyee wɔn ani kɔpem ɛberɛ bi.

فَلَوْلَا كَانَتْ قَرْيَةٌ ءَامَنَتْ فَنَفَعَهَآ
إِيمَـٰنُهَآ إِلَّا قَوْمَ يُونُسَ لَمَّآ ءَامَنُوا۟
كَشَفْنَا عَنْهُمْ عَذَابَ ٱلْخِزْىِ فِى
ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَمَتَّعْنَـٰهُمْ إِلَىٰ حِينٍ ٩٨

99. Sɛ wo Wura Nyankopɔn pɛ a, anka wɔn a ɛwɔ asaase soɔ no nyinaa bɛgye adi. Na wobɛhyɛ nnipa akɔpem sɛ wɔbɛyɛ agyidiefoɔ anaa?

وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ لَءَامَنَ مَن فِى ٱلْأَرْضِ
كُلُّهُمْ جَمِيعًا ۚ أَفَأَنتَ تُكْرِهُ ٱلنَّاسَ
حَتَّىٰ يَكُونُوا۟ مُؤْمِنِينَ ٩٩

100. Ɛmma sɛ ɔkra bi bɛgye adi, gyesɛ Nyankopɔn ma ho kwan ansa. Na Ɔde asotwee anaasɛ efii to wɔn a wɔnte asɛm aseɛ anaa wɔnnwen no so.

وَمَا كَانَ لِنَفْسٍ أَن تُؤْمِنَ إِلَّا بِإِذْنِ
ٱللَّهِ ۚ وَيَجْعَلُ ٱلرِّجْسَ عَلَى ٱلَّذِينَ لَا
يَعْقِلُونَ ١٠٠

101. (Nkɔmhyɛni), kasɛ: “Monhwɛ deɛ ɛwɔ soro ne asaase soɔ no”. Nanso nsɛnkyerɛnee ne kɔkɔbɔfoɔ no ho amma mfasoɔ amma nnipa a wɔnnye nnie no.

قُلِ ٱنظُرُوا۟ مَاذَا فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ
وَمَا تُغْنِى ٱلْـَٔايَـٰتُ وَٱلنُّذُرُ عَن قَوْمٍ
لَّا يُؤْمِنُونَ ١٠١

102. Enti deɛ wɔretwɛn ara ne, wɔn a wɔdii wɔn anim kan kɔeɛ no nna no sɛso? (Nkɔmhyɛni), kasɛ: “Ɛneɛ montwɛn, me nso meka mo ne wɔn a wɔretwɛn no ho”.

فَهَلْ يَنتَظِرُونَ إِلَّا مِثْلَ أَيَّامِ ٱلَّذِينَ
خَلَوْا۟ مِن قَبْلِهِمْ ۚ قُلْ فَٱنتَظِرُوٓا۟ إِنِّى
مَعَكُم مِّنَ ٱلْمُنتَظِرِينَ ١٠٢

103. Afei Yɛgyee Y’asomafoɔ no ne wɔn a wɔgye diiɛ no nkwa. Saa ara na ɛyɛ Yɛn asɛde sɛ Yɛgye agyidiefoɔ no.

ثُمَّ نُنَجِّى رُسُلَنَا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۚ كَذَٰلِكَ
حَقًّا عَلَيْنَا نُنجِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٠٣

104. Kasɛ: “Adasamma, sɛ moadwen nsi mo pi wɔ me som no ho a, ɛneɛ monhwɛ na moansom wɔn a mofiri Nyankopɔn akyi som no, na mmom monsom Nyankopɔn a Ɔma mo wuo no; na medeɛ yɛahyɛ me sɛ menka agyidiefoɔ no ho.

قُلْ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِن كُنتُمْ فِى شَكٍّ
مِّن دِينِى فَلَآ أَعْبُدُ ٱلَّذِينَ تَعْبُدُونَ
مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَـٰكِنْ أَعْبُدُ ٱللَّهَ
ٱلَّذِى يَتَوَفَّىٰكُمْ ۖ وَأُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ مِنَ
ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٠٤

105. Na gyina pintinn, na fa w’anim kyerɛ ɔsom a ɛtene no; na hwɛ na wankɔka abosomsomfoɔ no ho.

وَأَنْ أَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفًا وَلَا
تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ١٠٥

106. Hwɛ na wamfri Nyankopɔn akyi amfrɛ adeɛ a ɛnni mfasoɔ mma woɔ, anaasɛ ɛntumi mma wo ɔhaw, na sɛ woyɛ (saa) a ɛneɛ na woka abɔneɛfoɔ no ho.

وَلَا تَدْعُ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكَ
وَلَا يَضُرُّكَ ۖ فَإِن فَعَلْتَ فَإِنَّكَ إِذًا مِّنَ
ٱلظَّـٰلِمِينَ ١٠٦

107. Sɛ Nyankopɔn de ɔhaw bi to wo so a, enni obi a ɔbɛtumu ayi afiri hɔ, gyesɛ Ɔno ara; na sɛ Ɔpɛ wo papa bi nso a, obiara nni hɔ a ɔbɛtumi adane N'adom no ani. Ɔma Nenkoa mu nea Ɔpɛ nsa ka (N'adom no), na Ɔne Bɔnefakyɛ Hene no, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene no.

وَإِن يَمۡسَسۡكَ ٱللَّهُ بِضُرّٖ فَلَا كَاشِفَ لَهُۥٓ إِلَّا هُوَۖ وَإِن يُرِدۡكَ بِخَيۡرٖ فَلَا رَآدَّ لِفَضۡلِهِۦۚ يُصِيبُ بِهِۦ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦۚ وَهُوَ ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ١٠٧

108. Ka sɛ: "Adasamma, ampa sɛ Nokorɛ no firi mo Wura Nyankopɔn hɔ aba mo hɔ. Enti obi a ɔbɛtene (afa kwan pa no soɔ) no, ɛneɛ ɔtene ma ɔno ara ne ho, na obi a ɔbɛyera no nso ɔyera tia ɔno ara ne ho, na me deɛ mennyɛ mo so hwɛfoɔ.

قُلۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدۡ جَآءَكُمُ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكُمۡۖ فَمَنِ ٱهۡتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهۡتَدِي لِنَفۡسِهِۦۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيۡهَاۖ وَمَآ أَنَا۠ عَلَيۡكُم بِوَكِيلٖ ١٠٨

109. (Nkɔmhyɛni), di deɛ yɛayi ama woɔ no akyi, na si aboterɛ kosi sɛ Nyankopɔn bɛbu atɛn, na Ɔne Atemmufoɔ no mu Ɔtemmufo papa no.

وَٱتَّبِعۡ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيۡكَ وَٱصۡبِرۡ حَتَّىٰ يَحۡكُمَ ٱللَّهُۚ وَهُوَ خَيۡرُ ٱلۡحَٰكِمِينَ ١٠٩

# 11. Huud

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Alif - Laam - Raa. (Woi yɛ) Nwoma a emu nsɛm no sipi wɔ nimdeɛ mu, afei yɛakyerɛkyerɛ mu pefee; efri (Otumfoɔ) Nyansafoɔ , Amane bɔ Wura no hɔ (sɛ):

الٓرۚ كِتَٰبٌ أُحۡكِمَتۡ ءَايَٰتُهُۥ ثُمَّ فُصِّلَتۡ مِن لَّدُنۡ حَكِيمٍ خَبِيرٍ ١

2. Monhwɛ na moansom (obiara) gyesɛ Onyankopɔn (nko ara). Nokorɛ sɛ, meyɛ kɔkɔbɔ ne anigyesɛm (ho somafoɔ) a me fri Ne hɔ ma mo:-

أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَۚ إِنَّنِي لَكُم مِّنۡهُ نَذِيرٞ وَبَشِيرٞ ٢

3. ''Monsrɛ mo Wura Nyankopɔn hɔ bɔnefakyɛ, na afei monsakra mo adwen nkɔ Ne hɔ, na Ɔbɛma mo atena asetena pa akosi ɛberɛ a yɛahyehyɛ ato hɔ (ama mo), na Ɔde N'adom no ama obi a ɔwɔ adom. Na mmom sɛ modane mo ho (fri Nokorɛ no ho) a, ɛneɛ medeɛ mesuro Da kɛseɛ no asotwee no ma mo ".

وَأَنِ ٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيۡهِ يُمَتِّعۡكُم مَّتَٰعًا حَسَنًا إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى وَيُؤۡتِ كُلَّ ذِي فَضۡلٖ فَضۡلَهُۥۖ وَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٖ كَبِيرٍ ٣

4. Onyankopɔn hɔ na ɛyɛ monkyi, Ɔno na Ɔwɔ biribiara so tumi:

إِلَى ٱللَّهِ مَرۡجِعُكُمۡۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٤

5. Nokorɛ sɛ, wɔkata wɔn akoma so de (ɔtan) suma. Nokorɛ sɛ, ɛberɛ a wɔde wɔn ntoma akata wɔn ho no mpo Onim deɛ wɔde suma ne deɛ wɔda no adie (nyinaa). Nokorɛ sɛ Ɔno ne deɛ ɛwɔ akoma mu no ho Nimdefoɔ no.

أَلَآ إِنَّهُمۡ يَثۡنُونَ صُدُورَهُمۡ لِيَسۡتَخۡفُواْ مِنۡهُۚ أَلَا حِينَ يَسۡتَغۡشُونَ ثِيَابَهُمۡ يَعۡلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعۡلِنُونَۚ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٥

6. Abɔdeɛ a ɛwɔ asaase so biara akɔnhoma da Nyankopɔn so; Onim faako a ɔteɛ ne (berɛ a ɔwɔ awodeɛ mu), ne bea a ɔbewuo, ne n'adakamena mu. Biribiara wɔ Nwoma pefee (Lawhul Mah'fuuz) no mu.

وَمَا مِن دَآبَّةٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِ رِزۡقُهَا وَيَعۡلَمُ مُسۡتَقَرَّهَا وَمُسۡتَوۡدَعَهَاۚ كُلّٞ فِي كِتَٰبٖ مُّبِينٖ ٦

7. Ɔno na Ɔde nna nsia bɔɔ soro ne asaase, na Ne tumi ahennwa no wɔ nsuo no so; sɛdeɛ Ɔbɛsɔ mo ahwɛ sɛ mo mu hwan na odi dwuma pa paa. Sɛ woka kyerɛ wɔn sɛ: ''Mo wuo akyi no yɛbɛnyane mo a, wɔn a wɔnnye nnie no asɛm a wɔka ne sɛ: ''Woi deɛ ɛyɛ nkonyaa anaasɛ nnaadaa pefee ".

وَهُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ وَكَانَ عَرۡشُهُۥ عَلَى ٱلۡمَآءِ لِيَبۡلُوَكُمۡ أَيُّكُمۡ أَحۡسَنُ عَمَلٗاۗ وَلَئِن قُلۡتَ إِنَّكُم مَّبۡعُوثُونَ مِنۢ بَعۡدِ ٱلۡمَوۡتِ لَيَقُولَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا سِحۡرٞ مُّبِينٞ ٧

8. Sɛ Yɛtwentwɛn asotwee no so dekɔ berɛ bi a yɛahyɛ a, deɛ wɔka ne sɛ: ''Ɛdeɛn na asi (asotwee no) ho kwan?" Nokorɛ sɛ, Ɛda a ɛbɛba wɔn soɔ no, biribiara ntumi nnane no mfri wɔn so, na deɛ wɔdii ho fɛw no bɛtwa wɔn ho ahyia.

وَلَئِنۡ أَخَّرۡنَا عَنۡهُمُ ٱلۡعَذَابَ إِلَىٰٓ أُمَّةٖ مَّعۡدُودَةٖ لَّيَقُولُنَّ مَا يَحۡبِسُهُۥٓۗ أَلَا يَوۡمَ يَأۡتِيهِمۡ لَيۡسَ مَصۡرُوفًا عَنۡهُمۡ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٨

9. Sɛ Yɛma onipa ka ahummɔborɔ bi fri Yɛn hɔ hwɛ, na afei Yɛyi (ahummɔborɔ no) fri ne so a, afei hwɛ, na wapa aba, reyi (Nyame) boniayɛ.

وَلَئِنۡ أَذَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ مِنَّا رَحۡمَةٗ ثُمَّ نَزَعۡنَٰهَا مِنۡهُ إِنَّهُۥ لَيَـُٔوسٞ كَفُورٞ ٩

10. Sɛ Yɛma no ka adom bi hwɛ wɔ ɔhaw bi a ato no akyi a, deɛ ɔka ne sɛ: "Bɔne (anaasɛ ɔhaw) no afri me so kɔ". Nokorɛ na wayɛ ahomasoɔ, retu ne ho.

وَلَئِنۡ أَذَقۡنَٰهُ نَعۡمَآءَ بَعۡدَ ضَرَّآءَ مَسَّتۡهُ لَيَقُولَنَّ ذَهَبَ ٱلسَّيِّـَٔاتُ عَنِّيٓۚ إِنَّهُۥ لَفَرِحٞ فَخُورٌ ١٠

11. Gyesɛ wɔn a wɔsi aboterɛ na wɔdi dwuma pa no, saa nkorɔfoɔ no na wɔn wɔ bɔnefakyɛ ne akatua kɛseɛ.

إِلَّا ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٞ كَبِيرٞ ١١

12. (Quraishfoɔ no reha wo sɛdeɛ) ebia wobɛgyae deɛ yɛayi ama woɔ no mu bi na wɔde ama w'akoma asɛe, efrisɛ wɔka sɛ: ''Adɛn nti na yɛnsiane ahonyadeɛ bi mma no, anaasɛ Soro abɔfoɔ bi mɛka ne ho?" (W'adwuma ara ne sɛ) woyɛ kɔkɔbɔni. Onyankopɔn na biribiara twere no.

فَلَعَلَّكَ تَارِكُۢ بَعۡضَ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيۡكَ وَضَآئِقُۢ بِهِۦ صَدۡرُكَ أَن يَقُولُواْ لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡهِ كَنزٌ أَوۡ جَآءَ مَعَهُۥ مَلَكٌۚ إِنَّمَآ أَنتَ نَذِيرٞۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ وَكِيلٌ ١٢

13. Anaa wɔka sɛ: "Wabɔ wo trim (na atwerɛ Qur'aan no)?" Ka sɛ: ''Monfa nesɛso Suura' du a yɛabɔ yɛ trim (na atwerɛ) mmra, na monfri Nyankopɔn akyi mfrɛ obia mobɛtumi, sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a.

أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۖ قُلۡ فَأۡتُواْ بِعَشۡرِ سُوَرٖ مِّثۡلِهِۦ مُفۡتَرَيَٰتٖ وَٱدۡعُواْ مَنِ ٱسۡتَطَعۡتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١٣

14. Sɛ wɔn amma mo mmuaeɛ a, ɛneɛ monhunu sɛ Nyankopɔn nimdeɛ mu na yɛde sianee (saa Qur'aan yi). Awurade biara nnihɔ gyesɛ Ɔno nko ara, Enti mobɛbrɛ mo ho ase ayɛ Muslimifoɔ?

فَإِلَّمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَكُمۡ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَآ أُنزِلَ بِعِلۡمِ ٱللَّهِ وَأَن لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ فَهَلۡ أَنتُم مُّسۡلِمُونَ ١٤

15. Obi a ɔpɛ wiase asetena yi ne emu afɛɛfɛdeɛ no, Yɛhyɛ wɔn dwumadie no ho akatua no mma pɛpɛɛpɛ wɔ (wiase) mu dema wɔn, na yɛnte so koraa.

مَن كَانَ يُرِيدُ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا وَزِينَتَهَا نُوَفِّ إِلَيۡهِمۡ أَعۡمَٰلَهُمۡ فِيهَا وَهُمۡ فِيهَا لَا يُبۡخَسُونَ ١٥

16. Saa nkorɔfoɔ no na wɔnni (kyɛfa biara) wɔ Daakye no mu no, gyesɛ Amanehunu gya; deɛ wɔyɛɛ no wɔ (wiase yi) mu no (nyinaa) ayɛ kwa, na dwuma a na wɔdie no ho amma mfasoɔ.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَيۡسَ لَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ إِلَّا ٱلنَّارُۖ وَحَبِطَ مَا صَنَعُواْ فِيهَا وَبَٰطِلٞ مَّا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٦

17. Enti (saa nkorɔfoɔ no tesɛ) obi a ɔwɔ nyinasoɔ pefee a efri ne Wura Nyankopɔn hɔ, na ɔdanseni a ofri Nyankopɔn hɔ no kenkan, na Mose Nwoma a ɛyɛ kwankyerɛ ne Ahummɔborɔ adi n'anim kan? Saa nkorɔfoɔ yi gye di. Na nnipa kuo no mu biara a wannye annie no Amanehu gya no mu na yɛahyɛ no ho bɔ. Enti ɛmma w'adwen nnyɛ wo ntanta wɔ ho, efrisɛ, ɛno ne nokorɛ no a efri wo Wura Nyankopɔn hɔ no, nanso nnipa pii nnim.

أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّهِۦ وَيَتۡلُوهُ شَاهِدٞ مِّنۡهُ وَمِن قَبۡلِهِۦ كِتَٰبُ مُوسَىٰٓ إِمَامٗا وَرَحۡمَةًۚ أُوْلَٰٓئِكَ يُؤۡمِنُونَ بِهِۦۚ وَمَن يَكۡفُرۡ بِهِۦ مِنَ ٱلۡأَحۡزَابِ فَٱلنَّارُ مَوۡعِدُهُۥۚ فَلَا تَكُ فِي مِرۡيَةٖ مِّنۡهُۚ إِنَّهُ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكَ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يُؤۡمِنُونَ ١٧

18. (Onipa) bɔneni bɛn na ɔkyɛn obia otwa nkontompo to Nyankopɔn soɔ? Yɛde saa nkorɔfoɔ no bɛba Nyankopɔn anim, na (Soro abɔfoɔ) adansefoɔ no bɛka sɛ: ''Saa nkorɔfoɔ yi na wɔtwaa nkotompo too wɔn Wura Nyankopɔn soɔ no. Enti Nyankopɔn nomee nka nnipa bɔnefoɔ no-

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ يُعۡرَضُونَ عَلَىٰ رَبِّهِمۡ وَيَقُولُ ٱلۡأَشۡهَٰدُ هَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ كَذَبُواْ عَلَىٰ رَبِّهِمۡۚ أَلَا لَعۡنَةُ ٱللَّهِ عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ١٨

19. Wɔn a wɔsi (amanfoɔ) kwan fri Onyankopɔn kwan so hwehwɛ sɛ (Onyankopɔn kwan no) bɛkyea, saa nkorɔfoɔ no ne (Kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ no wɔ Daakye.

ٱلَّذِينَ يَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَيَبۡغُونَهَا عِوَجٗا وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ كَٰفِرُونَ ١٩

20. Saa nkorɔfoɔ no nni tumi sɛ wɔbɛma (Nyame nhyehyɛɛ) ayɛ kwa wɔ asaase so, na Nyankopɔn akyi nso wɔnni okyitaafoɔ biara. Yɛde asotwee no bɛbɔ ho ama wɔn. Wɔn antumi anya (adaagye) antie (Nokorɛ), na wɔn anya ani anhu (kwan tenenenee no nso).

أُوْلَٰٓئِكَ لَمۡ يَكُونُواْ مُعۡجِزِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا كَانَ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِنۡ أَوۡلِيَآءَۘ يُضَٰعَفُ لَهُمُ ٱلۡعَذَابُۚ مَا كَانُواْ يَسۡتَطِيعُونَ ٱلسَّمۡعَ وَمَا كَانُواْ يُبۡصِرُونَ ٢٠

21. Saa nkorɔfoɔ no na wɔn ahwere wɔn kraa, na wɔn nkontompo a wɔbɔɔ wɔn trimu twaeɛ no nso ayera afri wɔn ho kɔ.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ وَضَلَّ
عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٢١

22. Akyinnyeɛ biara nni ho sɛ Daakye no wɔne berɛguofoɔ paa no.

لَا جَرَمَ أَنَّهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ هُمُ
ٱلۡأَخۡسَرُونَ ٢٢

23. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa, na wɔbrɛ wɔn ho ase ma wɔn Wura Nyankopɔn no, saa nkorɔfoɔ no ne Soro aheman no mu foɔ no, na emu na wɔbɛtena afe bɔɔ.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
وَأَخۡبَتُوٓاْ إِلَىٰ رَبِّهِمۡ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ
ٱلۡجَنَّةِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٣

24. Akuo mmienu yi (agyidiefoɔ ne kaafirfoɔ) mfatoho tesɛ Onifirani ne nea n'aso asie, ɛna obi a ohunu adeɛ ne obia ɔte asɛm. Enti wɔn mfatoho yɛ pɛ? Adɛn, momfa nyɛ afutuo?

مَثَلُ ٱلۡفَرِيقَيۡنِ كَٱلۡأَعۡمَىٰ وَٱلۡأَصَمِّ
وَٱلۡبَصِيرِ وَٱلسَّمِيعِۚ هَلۡ يَسۡتَوِيَانِ مَثَلًاۚ
أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٢٤

25. Ampa sɛ Yɛsomaa Noa maa no kɔɔ ne nkorɔfoɔ hɔ (kɔka kyerɛɛ wɔn) sɛ: ''Nokorɛ sɛ, meyɛ kɔkɔbɔni pefee ma mo-

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦٓ إِنِّي لَكُمۡ
نَذِيرٞ مُّبِينٌ ٢٥

26. Sɛ: ''Monhwɛ na moansom (obiara) gyesɛ Nyankopɔn. Nokorɛ sɛ, medeɛ mesuro Ɛda yaaya no asotwee no ma mo.

أَن لَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَۖ إِنِّيٓ أَخَافُ
عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٍ أَلِيمٖ ٢٦

27. Ne nkorɔfoɔ no mu mpanimfoɔ no a wɔnnye nnie no kaa sɛ: ''Deɛ yɛhu woɔ ara nesɛ woyɛ nipa tesɛ yɛn ara, na yɛnhu (nnipa a wɔdi mmu biara) sɛ yɛn mu mpapahwekwa a wɔnni adwen na edi w'akyi. Na yɛnhu deɛ mode kyɛn yɛn, enti yɛdeɛ yɛdwene sɛ moyɛ atorofoɔ.

فَقَالَ ٱلۡمَلَأُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَوۡمِهِۦ
مَا نَرَىٰكَ إِلَّا بَشَرٗا مِّثۡلَنَا وَمَا نَرَىٰكَ
ٱتَّبَعَكَ إِلَّا ٱلَّذِينَ هُمۡ أَرَاذِلُنَا بَادِيَ
ٱلرَّأۡيِ وَمَا نَرَىٰ لَكُمۡ عَلَيۡنَا مِن
فَضۡلِۭ بَلۡ نَظُنُّكُمۡ كَٰذِبِينَ ٢٧

28. Noa kaa sɛ: ''Me nkorɔfoɔ moahunu, enti sɛ megyina nyinasoɔ ne nkyerɛkyerɛmu pefee a efri me Wura Nyankopɔn hɔ no so, na Wama me ahummɔborɔ a efiri Ne hɔ, ɛna yɛafira mo ani wɔ ho a, enti yɛnhyɛ mo (ma monnye ntum) aberɛ a mompɛ?

قَالَ يَٰقَوۡمِ أَرَءَيۡتُمۡ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ
مِّن رَّبِّي وَءَاتَىٰنِي رَحۡمَةٗ مِّنۡ عِندِهِۦ
فَعُمِّيَتۡ عَلَيۡكُمۡ أَنُلۡزِمُكُمُوهَا وَأَنتُمۡ
لَهَا كَٰرِهُونَ ٢٨

29. Me nkorɔfoɔ, memmisa mo (nsɛm a meka kyerɛ mo no) ho sika. M'akatua deɛ ɛwɔ Nyankopɔn hɔ; na mempamo wɔn a wɔagye adie no. Nokorɛ sɛ, wɔbɛhyia wɔn Wura Nyankopɔn, nanso mehu mo sɛ nnipa bi a mo ti awuo.

وَيَٰقَوۡمِ لَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مَالًاۖ إِنۡ
أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِۚ وَمَآ أَنَا۠ بِطَارِدِ
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْۚ إِنَّهُم مُّلَٰقُواْ رَبِّهِمۡ وَلَٰكِنِّيٓ
أَرَىٰكُمۡ قَوۡمٗا تَجۡهَلُونَ ٢٩

30. Me nkorɔfoɔ, sɛ mepamo wɔn a hwan na ɔbɛboa me wɔ Nyankopɔn hɔ? Adɛn monnwen?

وَيَٰقَوۡمِ مَن يَنصُرُنِي مِنَ ٱللَّهِ إِن طَرَدتُّهُمۡۚ
أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٣٠

31. Mennka nkyerɛɛ mo sɛ, Nyankopɔn akoradeɛ wɔ me hɔ, anaasɛ menim kokoa mu asɛm, mennka nkyerɛɛ mo nso sɛ, meyɛ Soro abɔfoɔ, ɛna mennkaa nso sɛ, wɔn a mobu wɔn animtia wɔ moanisoɔ no Nyankopɔn mma wɔn papa. Nyankopɔn Nim deɛ ɛwɔ wɔn mu. (Sɛ maka nsɛm bi saa akyerɛ mo a), ɛneɛ na anka meka abɔneɛfoɔ no ho.

وَلَآ أَقُولُ لَكُمۡ عِندِي خَزَآئِنُ ٱللَّهِ وَلَآ
أَعۡلَمُ ٱلۡغَيۡبَ وَلَآ أَقُولُ إِنِّي مَلَكٞ وَلَآ
أَقُولُ لِلَّذِينَ تَزۡدَرِيٓ أَعۡيُنُكُمۡ لَن
يُؤۡتِيَهُمُ ٱللَّهُ خَيۡرًاۖ ٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا فِيٓ
أَنفُسِهِمۡ إِنِّيٓ إِذٗا لَّمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٣١

32. (Ne nkorɔfoɔ no) kaa sɛ: ”Noa, wone yɛn agye akyinnye paa ama wone yɛn akyinnyeɛ no adɔɔso dodo, enti fa deɛ wahyɛ yɛn ho bɔ no bra yɛn so, sɛ woyɛ nokwafoɔ ampa a”.

قَالُواْ يَٰنُوحُ قَدۡ جَٰدَلۡتَنَا فَأَكۡثَرۡتَ
جِدَٰلَنَا فَأۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ
ٱلصَّٰدِقِينَ ٣٢

33. (Noa) kaa sɛ: Nea sɛ Ɔpɛ a ɔde (asotwee no) bɛba mosoɔ no deɛ Ɔne Nyankopɔn, na montumi nnsi (saa asotwee no) ho kwan”.

قَالَ إِنَّمَا يَأۡتِيكُم بِهِ ٱللَّهُ إِن شَآءَ وَمَآ
أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ ٣٣

34. Sɛ mepɛsɛ metu mo fo mpo na Nyankopɔn pɛsɛ Ɔyera mo a, m’afutuo no ho mma mfasoɔ biara mma mo. Ɔno ne mo Wura Nyankopɔn no, na Ne hɔ na mobɛsan akɔ.

وَلَا يَنفَعُكُمۡ نُصۡحِيٓ إِنۡ أَرَدتُّ أَنۡ
أَنصَحَ لَكُمۡ إِن كَانَ ٱللَّهُ يُرِيدُ أَن
يُغۡوِيَكُمۡۚ هُوَ رَبُّكُمۡ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٣٤

35. Anaasɛ (Nkɔmhyɛni), wɔka sɛ: “Wabɔ wo tri mu (na watwerɛ Quraan) no?” Ka sɛ: “Sɛ mebɔɔ me tri mu ampa a, me bɔne da me ara me so; na medeɛ menka bɔne a moyɛ no ho.”

أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۖ قُلۡ إِنِ ٱفۡتَرَيۡتُهُۥ
فَعَلَيَّ إِجۡرَامِي وَأَنَا۠ بَرِيٓءٞ مِّمَّا
تُجۡرِمُونَ ٣٥

36. Yɛyi kyerɛɛ Noa sɛ: “Nokorɛ sɛ wo nkorɔfoɔ no nnye nni (bio) gyesɛ wɔn mu wɔn a wɔadikan agye adi no ara; na ɛmma wo werɛ nho wɔ deɛ wɔreyɛ no ho.

وَأُوحِيَ إِلَىٰ نُوحٍ أَنَّهُۥ لَن يُؤۡمِنَ مِن
قَوۡمِكَ إِلَّا مَن قَدۡ ءَامَنَ فَلَا تَبۡتَئِسۡ بِمَا
كَانُواْ يَفۡعَلُونَ ٣٦

37. Enti pam nsuom hyɛn ma ɛwɔ yɛniso ɛne sɛdeɛ Yɛyi kyerɛɛ (woɔ no). Na hwɛ na wo ne me ankasa amma abɔneɛfoɔ no. Nokorɛ sɛ nsuo bɛfa wɔn.

وَٱصۡنَعِ ٱلۡفُلۡكَ بِأَعۡيُنِنَا وَوَحۡيِنَا وَلَا
تُخَٰطِبۡنِي فِي ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ إِنَّهُم
مُّغۡرَقُونَ ٣٧

38. Ogu so repam nsuo mu hyɛn no, ɛberɛ biara a ne nkorɔfoɔ no mu mpanimfoɔ no bɛba abɛtwam wɔ ne ho no na wɔredi ne ho fɛw. (Noa) kaa sɛ: “Sɛ moredi yɛn ho fɛw (nnɛ) a, yɛnso yɛbɛdi mo ho fɛw (ɔkyena) sɛdeɛ moredi yɛn ho fɛw no.

وَيَصۡنَعُ ٱلۡفُلۡكَ وَكُلَّمَا مَرَّ عَلَيۡهِ مَلَأٞ مِّن
قَوۡمِهِۦ سَخِرُواْ مِنۡهُۚ قَالَ إِن تَسۡخَرُواْ
مِنَّا فَإِنَّا نَسۡخَرُ مِنكُمۡ كَمَا تَسۡخَرُونَ
٣٨

39. Na mobɛhunu obi a asotwee a egu (nnipa) anim aseɛ no bɛka no, ne obi a afe bɔɔ asotwee no bɛba ne soɔ”.

فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ مَن يَأۡتِيهِ عَذَابٞ
يُخۡزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيۡهِ عَذَابٞ مُّقِيمٌ ٣٩

40. (Ɛkɔɔ so) kosii sɛ, Yɛahyɛdeɛ no ba maa nsuo puepue frii fononoo no mu. Yɛkaa sɛ: ”(Noa), fa biribiara mmienu-mmienu (onini ne ɔbedeɛ) ne w’abusuafoɔ ne wɔn a wɔagye adie no kɔ (nsuom nhyɛn no mu) gyesɛ obi a, asɛm no nokorɛ adikan atia no. Nanso (nnipa) kakraabi na wɔgye di kaa ne ho.

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَمۡرُنَا وَفَارَ ٱلتَّنُّورُ قُلۡنَا
ٱحۡمِلۡ فِيهَا مِن كُلّٖ زَوۡجَيۡنِ ٱثۡنَيۡنِ
وَأَهۡلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيۡهِ ٱلۡقَوۡلُ
وَمَنۡ ءَامَنَۚ وَمَآ ءَامَنَ مَعَهُۥٓ إِلَّا قَلِيلٞ
٤٠

---

41. (Noa) ka kyerɛɛ (wɔn a wɔagye adie no) sɛ: “Monfa Nyankopɔn din mforo; (Onyankopɔn din) na ede bɛtuo, ɛno na ɛde bɛto sɛkyɛ anaasɛ ɛde bɛgyina. Nokorɛ sɛ, me Wura Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

وَقَالَ ٱرۡكَبُواْ فِيهَا بِسۡمِ ٱللَّهِ مَجۡرٜىٰهَا
وَمُرۡسَىٰهَآۚ إِنَّ رَبِّي لَغَفُورٞ رَّحِيمٞ ٤١

---

42. (Nsuom hyɛn no) de wɔn nantee asorɔkye a ɛtesɛ mmepɔ no mu. Noa frɛɛ ne ba a (saa berɛ no) na wate ne ho (gyina baabi) sɛ: “Me ba, bɛka yɛn ho ne yɛn mforo (nsuom hyɛn no), na hwɛ na wankɔka boniayɛfoɔ no ho”

وَهِيَ تَجۡرِي بِهِمۡ فِي مَوۡجٖ كَٱلۡجِبَالِ
وَنَادَىٰ نُوحٌ ٱبۡنَهُۥ وَكَانَ فِي مَعۡزِلٖ
يَٰبُنَيَّ ٱرۡكَب مَّعَنَا وَلَا تَكُن مَّعَ
ٱلۡكَٰفِرِينَ ٤٢

---

43. (Ne ba no) kaa sɛ: “Mɛbɔ me ho adwaa wɔ bepɔ bi so na ɛbɛbɔ me ho ban afri nsuo no ho”. (Noa) kaa sɛ: “Ɛnnɛ da yi biribiara ntumi mmɔ (obi) ho ban wɔ Nyankopɔn ahyɛdeɛ ho, gyesɛ obi a (Nyankopɔn) ahu no mmɔbɔ”. Asorɔkye bɔ bɛtwaa wɔn mmienu ntɛm, enti ɔkɔkaa wɔn a nsuo faa wɔn no ho.

قَالَ سَـَٔاوِيٓ إِلَىٰ جَبَلٖ يَعۡصِمُنِي مِنَ
ٱلۡمَآءِۚ قَالَ لَا عَاصِمَ ٱلۡيَوۡمَ مِنۡ أَمۡرِ
ٱللَّهِ إِلَّا مَن رَّحِمَۚ وَحَالَ بَيۡنَهُمَا
ٱلۡمَوۡجُ فَكَانَ مِنَ ٱلۡمُغۡرَقِينَ ٤٣

---

44. Yɛkaa sɛ: “Asaase, memene wo nsuo no; ɔsoro, ma ewiem nte hann (na gyae nsuo no tɔ), na nsuo no twae, na Nyankopɔn ahyɛdeɛ no baa mu, na (ɛhyɛn no) kɔgyinaa wɔ (bepɔ) Judi ho. Na yɛkaa sɛ: “Nnebɔneɛfoɔ no mfri hɔ nkɔ akyirikyiri!”

وَقِيلَ يَٰٓأَرۡضُ ٱبۡلَعِي مَآءَكِ وَيَٰسَمَآءُ
أَقۡلِعِي وَغِيضَ ٱلۡمَآءُ وَقُضِيَ ٱلۡأَمۡرُ
وَٱسۡتَوَتۡ عَلَى ٱلۡجُودِيِّۖ وَقِيلَ بُعۡدٗا لِّلۡقَوۡمِ
ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٤

---

45. Noa su frɛɛ ne Wura Nyankopɔn, ɔkaa sɛ: “Me Wura Nyankopɔn, nokorɛ sɛ me ba ka m’abusuafoɔ ho, na Wobɔhyɛ deɛ ɛyɛ nokorɛ na Wo ne atemmufoɔ no mu Otemmufoɔ no.

وَنَادَىٰ نُوحٞ رَّبَّهُۥ فَقَالَ رَبِّ إِنَّ ٱبۡنِي
مِنۡ أَهۡلِي وَإِنَّ وَعۡدَكَ ٱلۡحَقُّ وَأَنتَ
أَحۡكَمُ ٱلۡحَٰكِمِينَ ٤٥

---

46. (Onyankopɔn) kaa sɛ: “Noa, nokorɛ sɛ ɔnka w’abusuafoɔ ho; nokorɛ sɛ ne dwumadie nyɛ dwumadi pa, enti hwɛ na wammisa Me adeɛ a wonni ho nimdeɛ ho asɛm. Meretu wo fo na wankɔka abagyimifoɔ no ho“.

قَالَ يَٰنُوحُ إِنَّهُۥ لَيۡسَ مِنۡ أَهۡلِكَۖ إِنَّهُۥ
عَمَلٌ غَيۡرُ صَٰلِحٖۖ فَلَا تَسۡـَٔلۡنِ مَا لَيۡسَ
لَكَ بِهِۦ عِلۡمٌۖ إِنِّيٓ أَعِظُكَ أَن تَكُونَ
مِنَ ٱلۡجَٰهِلِينَ ٤٦

| | |
|---|---|
| 47. (Noa) kaa sɛ: ”Me Wura Nyankopɔn, mehwehwɛ ntwitwagyeɛ wɔ Wo hɔ sɛ mabisa Wo adeɛ a menni ho nimdeɛ; enti gyesɛ Wode mebɔne kyɛ me na Wohu me mmɔbɔ anyɛ saa a mɛka berɛguofoɔ no ho”. | قَالَ رَبِّ إِنِّيٓ أَعُوذُ بِكَ أَنۡ أَسۡـَٔلَكَ مَا لَيۡسَ لِي بِهِۦ عِلۡمٞۖ وَإِلَّا تَغۡفِرۡ لِي وَتَرۡحَمۡنِيٓ أَكُن مِّنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٤٧ |
| 48. Yɛkaa sɛ: “Noa, fa asomdwoeɛ a efri Yɛn nkyɛn siane si fɔm; na nhyira wɔ wo ne nnipa a wɔka wo ho no so, ne wɔn a wɔfri wɔn mu (anaasɛ wɔn asefoɔ) no mu bi; na nnipa no mu bi nso Yɛbɛma wɔn agye wɔn ani (berɛ tiaa bi) na afei asotwee yaaya a efri Yɛn hɔ ato wɔn. | قِيلَ يَٰنُوحُ ٱهۡبِطۡ بِسَلَٰمٖ مِّنَّا وَبَرَكَٰتٍ عَلَيۡكَ وَعَلَىٰٓ أُمَمٖ مِّمَّن مَّعَكَۚ وَأُمَمٞ سَنُمَتِّعُهُمۡ ثُمَّ يَمَسُّهُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٞ ٤٨ |
| 49. (Ɔkɔmhyɛni), woi yɛ nsumaeɛ mu amaneɛ na Yɛreyi no adi akyerɛ woɔ. Ɛnyɛ adeɛ a na anka wo anaasɛ wo nkorɔfoɔ no nim saa (asɛm) yi dada. Enti nya abooterɛ, na nokorɛ sɛ awieɛ (pa) no wɔ Nyamesurofoɔ no. | تِلۡكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلۡغَيۡبِ نُوحِيهَآ إِلَيۡكَۖ مَا كُنتَ تَعۡلَمُهَآ أَنتَ وَلَا قَوۡمُكَ مِن قَبۡلِ هَٰذَاۖ فَٱصۡبِرۡۖ إِنَّ ٱلۡعَٰقِبَةَ لِلۡمُتَّقِينَ ٤٩ |
| 50. Aadfoɔ hɔ nso (Yɛsomaa) wɔn nua Huud (maa no kɔɔ wɔn hɔ). Ɔkaa sɛ: “Me nkorɔfoɔ, monsom Nyankopɔn, (efrisɛ) monni awurade foforɔ biara ka Ne ho. Nokorɛ sɛ moyɛ (nnipa a) motwa nkontompo paa. | وَإِلَىٰ عَادٍ أَخَاهُمۡ هُودٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥٓۖ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا مُفۡتَرُونَ ٥٠ |
| 51. Me nkorɔfoɔ, memmisa mo (nsɛmpa a mereka no) ho akatua. Onyankopɔn a Ɔbɔɔ me no hɔ na m’akatua wɔ. Enti monte aseɛ anaa? | يَٰقَوۡمِ لَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ أَجۡرًاۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَى ٱلَّذِي فَطَرَنِيٓۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٥١ |
| 52. Me nkorɔfoɔ, monsrɛ mo Wura Nyankopɔn hɔ bɔnefakyɛ, na afei monsakra moadwen nkɔ Ne hɔ, (sɛ moyɛ saa a) Ɔbɛma nsuo atɔ ama no abuso ama mo, na Ɔde ahoɔden foforɔ aka mo ahoɔden ho, na monhwɛ yie na moanfa bɔne anane mo ho ankɔ. | وَيَٰقَوۡمِ ٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيۡهِ يُرۡسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيۡكُم مِّدۡرَارٗا وَيَزِدۡكُمۡ قُوَّةً إِلَىٰ قُوَّتِكُمۡ وَلَا تَتَوَلَّوۡاْ مُجۡرِمِينَ ٥٢ |
| 53. Wɔkaa sɛ: “Huud, wonfaa nyinasoɔ pefee biara mmerɛɛ yɛn; na yɛn mpo yɛnnyae yɛn anyame no (som) mmedi w’asɛm akyi, na yɛnnye wo nni mpo. | قَالُواْ يَٰهُودُ مَا جِئۡتَنَا بِبَيِّنَةٖ وَمَا نَحۡنُ بِتَارِكِيٓ ءَالِهَتِنَا عَن قَوۡلِكَ وَمَا نَحۡنُ لَكَ بِمُؤۡمِنِينَ ٥٣ |
| 54. Deɛ yɛreka ara nesɛ,:”Y’abosom no bi de biribi bɔne bi ayɛ wo“. (Huud) kaa sɛ: “Mefrɛ Nyankopɔn sɛ, oni adanseɛ (ma me) na monso moni adanseɛ sɛ, medeɛ menka mo mmataho no a -, | إِن نَّقُولُ إِلَّا ٱعۡتَرَىٰكَ بَعۡضُ ءَالِهَتِنَا بِسُوٓءٖۗ قَالَ إِنِّيٓ أُشۡهِدُ ٱللَّهَ وَٱشۡهَدُوٓاْ أَنِّي بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُشۡرِكُونَ ٥٤ |

| | |
|---|---|
| 55. Mofri N'akyi (de bata Ne ho no) ho. Enti mo nyinaa monkɔ apam ntia me, na momma me ahomegye berɛ. | مِن دُونِهِۦۖ فَكِيدُونِي جَمِيعٗا ثُمَّ لَا تُنظِرُونِ ٥٥ |
| 56. Nokorɛ sɛ, medeɛ me Wura, ne monso mo Wura Nyankopɔn no na mede me ho to no soɔ. Abɔdeɛ a ɛnam asaase soɔ no mu biara, Onyankopɔn na Ɔwɔ ne so tumi. Nokorɛ sɛ, me Wura Nyankopɔn na ɔwɔ ɔkwan tenenee soɔ. | إِنِّي تَوَكَّلۡتُ عَلَى ٱللَّهِ رَبِّي وَرَبِّكُمۚ مَّا مِن دَآبَّةٍ إِلَّا هُوَ ءَاخِذُۢ بِنَاصِيَتِهَآۚ إِنَّ رَبِّي عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٥٦ |
| 57. Enti sɛ modane moho kɔ a, ampa sɛ, mabɔ asɛm a yɛde somaa me sɛ menfa mmrɛ mo no ho dawuro akyerɛ mo. Na me Wura Nyankopɔn de nnipa foforɔ bɛba abɛsi mo anan mu, na montumi nyɛ no hwee. Nokorɛ sɛ, me Wura Nyankopɔn na ɔhwɛ biribiara soɔ. | فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَقَدۡ أَبۡلَغۡتُكُم مَّآ أُرۡسِلۡتُ بِهِۦٓ إِلَيۡكُمۡۚ وَيَسۡتَخۡلِفُ رَبِّي قَوۡمًا غَيۡرَكُمۡ وَلَا تَضُرُّونَهُۥ شَيۡـًٔاۚ إِنَّ رَبِّي عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٍ حَفِيظٞ ٥٧ |
| 58. Ɛberɛ a Yɛahyɛdeɛ baeɛ no, Yɛde ahummɔborɔ a efri Yɛn hɔ no gyee Huud ne wɔn a wɔagye adie aka ne ho no, na Yɛgyee wɔn frii asotwee a emu yɛ duro no mu. | وَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا نَجَّيۡنَا هُودٗا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا وَنَجَّيۡنَٰهُم مِّنۡ عَذَابٍ غَلِيظٖ ٥٨ |
| 59. Saa na Aadfoɔ nso, wɔko tiaa wɔn Wura Nyankopɔn nsɛnkyerɛnee, na wɔyɛɛ asoɔden tiaa N'asomafoɔ no, na wɔdii ahomasoɔfoɔ ne asoɔdenfoɔ biara ahyɛdeɛ akyi. | وَتِلۡكَ عَادٞۖ جَحَدُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ وَعَصَوۡاْ رُسُلَهُۥ وَٱتَّبَعُوٓاْ أَمۡرَ كُلِّ جَبَّارٍ عَنِيدٖ ٥٩ |
| 60. Nnomee dii wɔn akyi wɔ wiase ha ne Wusɔreɛ da. Akyinnyeɛ biara nni ho sɛ Aadfoɔ no nso poo wɔn Wura Nyankopɔn . Enti (yɛyii) Aad, Huud nkorɔfoɔ no frii hɔ. | وَأُتۡبِعُواْ فِي هَٰذِهِ ٱلدُّنۡيَا لَعۡنَةٗ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ أَلَآ إِنَّ عَادٗا كَفَرُواْ رَبَّهُمۡۗ أَلَا بُعۡدٗا لِّعَادٖ قَوۡمِ هُودٖ ٦٠ |
| 61. Samuudfoɔ nso (yɛsomaa) wɔn nua Soalhu (maa no kɔɔ wɔn hɔ) sɛ: "Me nkorɔfoɔ, monsom Nyankopɔn, (efrisɛ) monni awurade foforɔ biara ka Ne ho. Ɔno na Ɔbɔɔ mo frii asaase mu, ɛna Ɔde mo tenaa soɔ. Enti monsrɛ Ne hɔ bɔnefakyɛ, na afei monsakra moadwen nkɔ Ne hɔ. Nokorɛ sɛ me Wura Nyankopɔn bɛn (N'akoa), na Ɔne mpaebɔ Tiefoɔ no". | وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمۡ صَٰلِحٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥۖ هُوَ أَنشَأَكُم مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ وَٱسۡتَعۡمَرَكُمۡ فِيهَا فَٱسۡتَغۡفِرُوهُ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيۡهِۚ إِنَّ رَبِّي قَرِيبٞ مُّجِيبٞ ٦١ |
| 62. Wɔkaa sɛ: "Soalhu, ampa sɛ wo ne (onipa a) na anka yɛani da wo so wɔ yɛn mu ansa na (wode) woi (reba). Enti worebra yɛn sɛ yɛnnnsom deɛ y'agya nom somoeɛ? Nokorɛ sɛ y'adwen yɛ yɛn ntanta, na ensi yɛn pi wɔ deɛ worefrɛ yɛn kɔ no ho". | قَالُواْ يَٰصَٰلِحُ قَدۡ كُنتَ فِينَا مَرۡجُوّٗا قَبۡلَ هَٰذَآۖ أَتَنۡهَىٰنَآ أَن نَّعۡبُدَ مَا يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَا وَإِنَّنَا لَفِي شَكّٖ مِّمَّا تَدۡعُونَآ إِلَيۡهِ مُرِيبٖ ٦٢ |

63. (Soalhu) kaa sɛ: "Me nkorɔfoɔ moahu? Enti sɛ megyina nyinasoɔ pefee a efri me Wura Nyankopɔn hɔ so, na Wama me ahummɔborɔ a efri Ne hɔ a, ɛneɛ na hwan ne obi a ɔbɛboa me ako atia Onyankopɔn, sɛ meyɛ (N'asɛm ho) asoɔden a? Ɛneɛ na deɛ mode bɛka me ho ara ne berɛguo ".

قَالَ يَٰقَوۡمِ أَرَءَيۡتُمۡ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ
مِّن رَّبِّي وَءَاتَىٰنِي مِنۡهُ رَحۡمَةٗ فَمَن
يَنصُرُنِي مِنَ ٱللَّهِ إِنۡ عَصَيۡتُهُۥۖ فَمَا
تَزِيدُونَنِي غَيۡرَ تَخۡسِيرٖ ٦٣

64. "Me nkorɔfoɔ, Nyankopɔn yoma bedeɛ yi yɛ nsɛnkyerɛnee ma mo, enti monyae no ma no nidi wɔ Nyankopɔn asaase no so, na monhwɛ yie na moanyɛ no bɔne (biara), anyɛ saa a asotwee a abɛn no bɛto mo".

وَيَٰقَوۡمِ هَٰذِهِۦ نَاقَةُ ٱللَّهِ لَكُمۡ ءَايَةٗۖ
فَذَرُوهَا تَأۡكُلۡ فِيٓ أَرۡضِ ٱللَّهِۖ وَلَا
تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٖ فَيَأۡخُذَكُمۡ عَذَابٞ
قَرِيبٞ ٦٤

65. Nanso wɔkum (yoma bedeɛ) no. Enti (Soalhu) kaa sɛ: "Modeɛ monye moani wɔ mo afie mu nnansa. Woi yɛ bɔhyɛ a nkontompo biara nni ho "

فَعَقَرُوهَا فَقَالَ تَمَتَّعُواْ فِي دَارِكُمۡ ثَلَٰثَةَ
أَيَّامٖۖ ذَٰلِكَ وَعۡدٌ غَيۡرُ مَكۡذُوبٖ ٦٥

66. Enti ɛberɛ a Y'ahyɛdeɛ no baeɛ no, Yɛde ahummɔborɔ a efri Yɛn hɔ gyee Soalhu ne wɔn a wɔagye adi aka ne ho no frii saa da no animguaseɛ no mu. Nokorɛ sɛ, wo Wura Nyankopɔn ne Ɔhoɔdenfoɔ no, na Ɔne Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ.

فَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا نَجَّيۡنَا صَٰلِحٗا وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا وَمِنۡ خِزۡيِ
يَوۡمِئِذٍۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ ٱلۡقَوِيُّ ٱلۡعَزِيزُ ٦٦

67. Nteamu denden no sɔɔ wɔn a wɔdi bɔne no mu, na wɔ (wuwu) dedaa hɔ wɔ wɔn adan mu,

وَأَخَذَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ ٱلصَّيۡحَةُ فَأَصۡبَحُواْ
فِي دِيَٰرِهِمۡ جَٰثِمِينَ ٦٧

68. (Wɔyɛɛ) tesɛ deɛ wɔntenaa mu hɔ koraa da. Akyinnyeɛ biara nniho sɛ Samuudfoɔ no annye wɔn Wura Nyankopɔn anni. Enti (yɛyii) Samuudfoɔ frii hɔ.

كَأَن لَّمۡ يَغۡنَوۡاْ فِيهَآۗ أَلَآ إِنَّ ثَمُودَاْ
كَفَرُواْ رَبَّهُمۡۗ أَلَا بُعۡدٗا لِّثَمُودَ ٦٨

69. Ampa nso sɛ Y'asomafoɔ no de anigyesɛm no brɛɛ Abraham. Wɔkaa sɛ: "Asomdwoeɛ" (de kyeaa Abraham), ɔno nso kaa sɛ: Asomdwoeɛ (de yii wɔn nkyea no ano); (Abraham) yɛɛ ntɛm de nantwi nam a yɛatoto bae (bɛsom wɔn ahɔhoɔ).

وَلَقَدۡ جَآءَتۡ رُسُلُنَآ إِبۡرَٰهِيمَ بِٱلۡبُشۡرَىٰ
قَالُواْ سَلَٰمٗاۖ قَالَ سَلَٰمٞۖ فَمَا لَبِثَ أَن
جَآءَ بِعِجۡلٍ حَنِيذٖ ٦٩

70. Ɛberɛ a (Abraham) hunuu sɛ wɔn amfa wɔn nsa anka no, ne bo annwo wɔ wɔn ho, na ɔbɔɔ hu wɔ wɔn ho. (Soro abɔfoɔ no) kaa sɛ: ''Ensuro, yɛasoma yɛn wɔ Lut nkorɔfoɔ no hɔ."

فَلَمَّا رَءَآ أَيۡدِيَهُمۡ لَا تَصِلُ إِلَيۡهِ نَكِرَهُمۡ
وَأَوۡجَسَ مِنۡهُمۡ خِيفَةٗۚ قَالُواْ لَا
تَخَفۡ إِنَّآ أُرۡسِلۡنَآ إِلَىٰ قَوۡمِ لُوطٖ ٧٠

71. (Saa berɛ no) na ne yere gyina hɔ, na ɔseree; na yɛde Is'haaq (awoɔ) ho bɔhyɛ hyɛɛ no bɔ; na Is'haaq akyiri no Ya'quub (na ɔbɛtɔ so ayɛ wo nana).

وَٱمۡرَأَتُهُۥ قَآئِمَةٞ فَضَحِكَتۡ فَبَشَّرۡنَٰهَا
بِإِسۡحَٰقَ وَمِن وَرَآءِ إِسۡحَٰقَ يَعۡقُوبَ ٧١

72. Ɔkaa sɛ: ‘’Mahunu amane! Mɛwo ba wɔ ɛberɛ a mabɔ aberewa na me kunu woi nso abɔ akɔkora? Nokorɛ sɛ woi deɛ anwanwasɛm ni”

قَالَتْ يَٰوَيْلَتَىٰٓ ءَأَلِدُ وَأَنَا۠ عَجُوزٌ وَهَٰذَا
بَعْلِى شَيْخًا ۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَىْءٌ عَجِيبٌ ﴿٧٢﴾

73. Abɔfoɔ no kaa sɛ: ‘’Onyankopɔn ahyɛdeɛ na ɛyɛ wo nwanwa? Onyankopɔn ahummɔborɔ ne Ne nhyira wɔ mo so, efie ha foɔ. Nokorɛ sɛ, Ɔne Ayeyie Hene ne Animuoyam Hene no.

قَالُوٓا۟ أَتَعْجَبِينَ مِنْ أَمْرِ ٱللَّهِ ۖ رَحْمَتُ ٱللَّهِ
وَبَرَكَٰتُهُۥ عَلَيْكُمْ أَهْلَ ٱلْبَيْتِ ۚ
إِنَّهُۥ حَمِيدٌ مَّجِيدٌ ﴿٧٣﴾

74. Ɛberɛ a ehuu no frii (Abraham) soɔ, na onyaa anigyesɛm no ho bɔhyɛ no, afei ɔpaa Yɛn kyɛw maa Lut nkorɔfoɔ no.

فَلَمَّا ذَهَبَ عَنْ إِبْرَٰهِيمَ ٱلرَّوْعُ وَجَآءَتْهُ
ٱلْبُشْرَىٰ يُجَٰدِلُنَا فِى قَوْمِ لُوطٍ ﴿٧٤﴾

75. Nokorɛ sɛ na Abraham yɛ (onipa a) ɔwɔ ntoboaseɛ ne ntimmɔborɔ, na ɔde ne ho (nyinaa) maa Nyankopɔn.

إِنَّ إِبْرَٰهِيمَ لَحَلِيمٌ أَوَّٰهٌ مُّنِيبٌ ﴿٧٥﴾

76. (Abɔfoɔ no kaa sɛ) Abraham, gyae (kyɛw pa) no, efrisɛ ampa sɛ wo Wura Nyankopɔn ahyɛdeɛ no anya aba. Nokorɛ sɛ, asotwee no bɛba wɔn so a yɛtwe san a ɛnyɛ yie.

يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ أَعْرِضْ عَنْ هَٰذَآ ۖ إِنَّهُۥ قَدْ
جَآءَ أَمْرُ رَبِّكَ ۖ وَإِنَّهُمْ ءَاتِيهِمْ عَذَابٌ
غَيْرُ مَرْدُودٍ ﴿٧٦﴾

77. Ɛberɛ a Y’abɔfoɔ no baa Lut hɔ no, ne werɛ ho maa wɔn (abɔfoɔ no, ɛnam kuro no mu foɔ adwen bɔne nti), na onni tumi sɛ (ɔbetumi abɔ wɔn ho ban). Deɛ ɔkaeɛ ne sɛ: “Saa da yi yɛ da bɔne “.

وَلَمَّا جَآءَتْ رُسُلُنَا لُوطًا سِىٓءَ بِهِمْ
وَضَاقَ بِهِمْ ذَرْعًا وَقَالَ هَٰذَا يَوْمٌ عَصِيبٌ
﴿٧٧﴾

78. Ne nkorɔfoɔ no de ahoɔherɛ baa ne hɔ; na ansa na saa (asɛm yi reba no) na wɔyɛ nneyɛɛ bɔne. (Lut) kaa sɛ: “Me nkorɔfoɔ, me mma mmaa ni, wɔn na wɔn ho te ma mo. Enti monsuro Nyankopɔn na monhwɛ na moannwu m’anim ase wɔ m’ahɔhoɔ yi anim. Enti onipa teneneeni baako mpo nni mo mu?”

وَجَآءَهُۥ قَوْمُهُۥ يُهْرَعُونَ إِلَيْهِ وَمِن
قَبْلُ كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ۚ قَالَ
يَٰقَوْمِ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِى هُنَّ أَطْهَرُ
لَكُمْ ۖ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَلَا تُخْزُونِ فِى ضَيْفِىٓ ۖ
أَلَيْسَ مِنكُمْ رَجُلٌ رَّشِيدٌ ﴿٧٨﴾

79. Deɛ wɔkaeɛ ne sɛ: “Wonim yie sɛ yɛnhia womma mmaa, na nokorɛ nso sɛ wonim deɛ yɛrehwehwɛ “.

قَالُوا۟ لَقَدْ عَلِمْتَ مَا لَنَا فِى بَنَاتِكَ مِنْ
حَقٍّ وَإِنَّكَ لَتَعْلَمُ مَا نُرِيدُ ﴿٧٩﴾

80. (Lut) kaa sɛ: ”Na anka me wɔ ahoɔden bi a metumi de asi mo (dwumadi bɔne yi) ho kwan, anaasɛ menya mmoa kɛseɛ bi (de asi mo kwan)

قَالَ لَوْ أَنَّ لِى بِكُمْ قُوَّةً أَوْ ءَاوِىٓ إِلَىٰ
رُكْنٍ شَدِيدٍ ﴿٨٠﴾

81. (Abɔfoɔ no) kaa sɛ: “Lut, nokorɛ sɛ yɛyɛ wo Wura Nyankopɔn abɔfoɔ. Na (nnipa bɔnefoɔ no) nsa nka wo. Enti fa wone w’abusuafoɔ no na montu kwan anadwo fa yi, na monhwɛ yie na mo mu biara antwa n’ani anhwɛ n’akyi; na mmom wo yere no deɛ, nokorɛ sɛ deɛ ɛbɛto wɔn no bi bɛto no; ɛberɛ a yɛahyɛ de ama ne anɔpa. Anɔpa nyɛ (berɛ a) ɛbɛn anaa?”

قَالُوا۟ يَٰلُوطُ إِنَّا رُسُلُ رَبِّكَ لَن يَصِلُوٓا۟
إِلَيْكَ ۖ فَأَسْرِ بِأَهْلِكَ بِقِطْعٍ مِّنَ ٱلَّيْلِ وَلَا
يَلْتَفِتْ مِنكُمْ أَحَدٌ إِلَّا ٱمْرَأَتَكَ ۖ إِنَّهُۥ
مُصِيبُهَا مَآ أَصَابَهُمْ ۚ إِنَّ مَوْعِدَهُمُ
ٱلصُّبْحُ ۚ أَلَيْسَ ٱلصُّبْحُ بِقَرِيبٍ ﴿٨١﴾

82. Ɛberɛ a Y'ahyɛdeɛ no baeɛ no Yɛdanee (kuro no) ani butuu no, tɔɔ aboɔ a ɛyɛ ogya nsuo a ɛtoatoa soɔ de guu wɔn so;

فَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا جَعَلۡنَا عَٰلِيَهَا
سَافِلَهَا وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهَا حِجَارَةٗ مِّن
سِجِّيلٖ مَّنضُودٖ ٨٢

83. Nsohyɛdeɛ a efri wo Wura Nyankoɔn hɔ (wɔ ho); wɔne (Maka) abɔneɛfoɔ no ntɛm kwan nware.

مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَۖ وَمَا هِيَ مِنَ
ٱلظَّٰلِمِينَ بِبَعِيدٖ ٨٣

84. Madiyanfoɔ no nso (yɛsomaa) wɔn nua Shu'aib (kɔɔ wɔn hɔ). Ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: ''Me nkorɔfoɔ, monsom mo Wura Nyankopɔn (efrisɛ) monni awurade foforɔ biara ka Ne ho. Monhwɛ yie na moante adeɛ a mohyɛ (no wɔ bɔtɔ anaa konku mu) ne deɛ mode nsania susuo no so; mahunu sɛ moanya mo ho deɛ, nanso mesuro ɛda a asotwee betwa mo ho ahyia no ma mo ''.

وَإِلَىٰ مَدۡيَنَ أَخَاهُمۡ شُعَيۡبٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ
ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥۖ
وَلَا تَنقُصُواْ ٱلۡمِكۡيَالَ وَٱلۡمِيزَانَۖ إِنِّيٓ
أَرَىٰكُم بِخَيۡرٖ وَإِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ
عَذَابَ يَوۡمٖ مُّحِيطٖ ٨٤

85. "Me nkorɔfoɔ, moma deɛ mohyɛ (no mmɔtɔ ne konku mu), ne deɛ mode nsania susuo no nyɛ pɛpɛɛpɛ, na monhwɛ na moammɔ amanfoɔ nyansa korɔno. Na monnni nsɛmmɔne wɔ asase so mma bɔneyɛ nntɔ nnkɔ so".

وَيَٰقَوۡمِ أَوۡفُواْ ٱلۡمِكۡيَالَ وَٱلۡمِيزَانَ بِٱلۡقِسۡطِۖ
وَلَا تَبۡخَسُواْ ٱلنَّاسَ أَشۡيَآءَهُمۡ وَلَا تَعۡثَوۡاْ
فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ٨٥

86. "(Sɛ modi nokorɛ ma amanfoɔ) a, Onyankopɔn deɛ a ɛbɛka ama mo no, ɛno na ɛyɛ ma mo, sɛ moyɛ agyidiefoɔ ampa a. Na medeɛ menyɛ mo so hwɛfoɔ''.

بَقِيَّتُ ٱللَّهِ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُم
مُّؤۡمِنِينَۚ وَمَآ أَنَا۠ عَلَيۡكُم بِحَفِيظٖ ٨٦

87. Asɛm a wɔkaeɛ ne sɛ: ''Shaibu, enti wo Nyamesom no hyɛ wo sɛ yɛnnyae deɛ na yɛn agyanom som (no som), anaasɛ ɛmma yɛmfa yɛn sika nnyɛ deɛ yɛn ara yɛpɛ? " (wɔka dedii ne ho fɛw sɛ: "Shuaib), nokorɛ sɛ wowɔ ntoboaseɛ, na w'adwene tene".

قَالُواْ يَٰشُعَيۡبُ أَصَلَوٰتُكَ تَأۡمُرُكَ أَن
نَّتۡرُكَ مَا يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَآ أَوۡ أَن نَّفۡعَلَ
فِيٓ أَمۡوَٰلِنَا مَا نَشَٰٓؤُاْۖ إِنَّكَ لَأَنتَ ٱلۡحَلِيمُ
ٱلرَّشِيدُ ٨٧

88. Ɔkaa sɛ: "Me nkorɔfoɔ, monhunu sɛ, sɛ megyina nyinasoɔ pefee a efri me Wura Nyankopɔn hɔ no so, na Wama me akyɛdeɛ a ɛyɛ akyɛdeɛ pa a efri Ne hɔ a, (enti menfa efii mfra mu?) Mempɛsɛ meneyɛɛ ne deɛ mabra mo no bɛbɔ abira. Deɛ mepɛ ne sɛ, anka meyɛ (mo) yie sɛdeɛ m'ahoɔden bɛtumi biara; na Onyankopɔn hɔ na me dwumadie no ho kwan kyerɛ wɔ, Ɔno na mede me ho to Ne soɔ, na Ne hɔ na medane me ho kɔ."

قَالَ يَٰقَوۡمِ أَرَءَيۡتُمۡ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ
مِّن رَّبِّي وَرَزَقَنِي مِنۡهُ رِزۡقًا حَسَنٗاۚ وَمَآ
أُرِيدُ أَنۡ أُخَالِفَكُمۡ إِلَىٰ مَآ
أَنۡهَىٰكُمۡ عَنۡهُۚ إِنۡ أُرِيدُ إِلَّا ٱلۡإِصۡلَٰحَ مَا
ٱسۡتَطَعۡتُۚ وَمَا تَوۡفِيقِيٓ إِلَّا بِٱللَّهِۚ عَلَيۡهِ
تَوَكَّلۡتُ وَإِلَيۡهِ أُنِيبُ ٨٨

89. "Me nkorɔfoɔ, momma ɔkoo a moreko tia me no nnyɛ ɔhaw mma mo mma deɛ ɛtoo Noa nkorɔfoɔ anaa Huud nkorɔfoɔ anaa Soalhu

وَيَٰقَوۡمِ لَا يَجۡرِمَنَّكُمۡ شِقَاقِيٓ أَن
يُصِيبَكُم مِّثۡلُ مَآ أَصَابَ قَوۡمَ نُوحٍ أَوۡ

nkorɔfoɔ no sɛso mmɛto mo, na Lut nkorɔfoɔ no deɛ ɛne montɛm kwan nnware koraa.”

قَوۡمَ هُودٍ أَوۡ قَوۡمَ صَٰلِحٖۚ وَمَا قَوۡمُ لُوطٖ
مِّنكُم بِبَعِيدٖ ٨٩

90. “Na monserɛ mo Wura Nyankopɔn hɔ bɔnefakyɛ, na afei monsakra mo adwen nkɔ Ne hɔ. Nokorɛ sɛ, me Wura Nyankopɔn yɛ Ɔdɛɛfoɔ Hene, na Ɔyɛ Ɔdɔ Wura.

وَٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيۡهِۚ إِنَّ
رَبِّي رَحِيمٞ وَدُودٞ ٩٠

91. Wɔkaa sɛ “Shuaib, yɛnnte nsɛm a woka no bebree ase, na yɛhu wo sɛ woyɛ (onipa a) woyɛ mmerɛ wɔ yɛn mu. Sɛ ɛnyɛ w’abusuafoɔ a, anka yɛbɛsi wo aboɔ (aku wo) na wonni tumi bi de tia yɛn.

قَالُواْ يَٰشُعَيۡبُ مَا نَفۡقَهُ كَثِيرٗا مِّمَّا
تَقُولُ وَإِنَّا لَنَرَىٰكَ فِينَا ضَعِيفٗاۖ وَلَوۡلَا
رَهۡطُكَ لَرَجَمۡنَٰكَۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيۡنَا
بِعَزِيزٖ ٩١

92. (Shuaib) kaa sɛ “Me nkorɔfoɔ, enti mode anidie ma m’abusuafoɔ kyɛn Nyankopɔn ma ɛno nti moto no twene wɔ mo akyi? Nokorɛ sɛ, dwuma a modie biara no me Wura Nyankopɔn atwa ho ahyia.”

قَالَ يَٰقَوۡمِ أَرَهۡطِيٓ أَعَزُّ عَلَيۡكُم مِّنَ
ٱللَّهِ وَٱتَّخَذۡتُمُوهُ وَرَآءَكُمۡ ظِهۡرِيًّاۖ إِنَّ
رَبِّي بِمَا تَعۡمَلُونَ مُحِيطٞ ٩٢

93. “Me nkorɔfoɔ, monyɛ adwuma sɛdeɛ mo amammerɛ kyerɛ mo, na menso mereyɛ adwuma (sɛdeɛ Onyankopɔn ahyɛ me), na yɛbɛhunu nea animguaseɛ asotwee no bɛto no, ne obi a ɔyɛ nkontompofoɔ; na monwɛn, nokorɛ sɛ, meka mo ho ne mo rewɛn.

وَيَٰقَوۡمِ ٱعۡمَلُواْ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمۡ إِنِّي عَٰمِلٞۖ
سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ مَن يَأۡتِيهِ عَذَابٞ
يُخۡزِيهِ وَمَنۡ هُوَ كَٰذِبٞۖ وَٱرۡتَقِبُوٓاْ إِنِّي
مَعَكُمۡ رَقِيبٞ ٩٣

94. Ɛberɛ a Y’ahyɛdeɛ baeɛ no, Yɛde ahummɔborɔ a efri Yɛn nkyɛn gyee Shuaib ne wɔn a wagye adi aka ne ho no nkwa, na nteamu denden no sɔɔ wɔn a wɔdi bɔne no mu, na (wɔwu) dedaa wɔn afie mu,

وَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا نَجَّيۡنَا شُعَيۡبٗا وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا وَأَخَذَتِ ٱلَّذِينَ
ظَلَمُواْ ٱلصَّيۡحَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دِيَٰرِهِمۡ
جَٰثِمِينَ ٩٤

95. (Yɛɛ) sɛdeɛ wɔntenaa hɔ da. Enti Madiyanfoɔ no frii hɔ sɛdeɛ Samuudfoɔ no frii hɔ no.

كَأَن لَّمۡ يَغۡنَوۡاْ فِيهَآۗ أَلَا بُعۡدٗا لِّمَدۡيَنَ كَمَا
بَعِدَتۡ ثَمُودُ ٩٥

96. Ampa sɛ, Yɛde Yɛn nsɛnkyerɛnee ne tumi pefee somaa Mose,

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلۡطَٰنٖ
مُّبِينٍ ٩٦

97. Maa no kɔɔ Farao ne n'ahemfo no hɔ; nanso wɔdii Farao ahyɛdeɛ so, aberɛ nso a na Farao ahyɛdeɛ ntenee.

إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِۦ فَٱتَّبَعُوٓاْ أَمۡرَ
فِرۡعَوۡنَۖ وَمَآ أَمۡرُ فِرۡعَوۡنَ بِرَشِيدٖ ٩٧

98. Wusɔreɛ da no ɔbedi ne nkorɔfoɔ no anim de wɔn akɔ Ogya no mu. Na bea bɔne ne faako a yɛde wɔn bɛkɔ no.

يَقۡدُمُ قَوۡمَهُۥ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فَأَوۡرَدَهُمُ
ٱلنَّارَۖ وَبِئۡسَ ٱلۡوِرۡدُ ٱلۡمَوۡرُودُ ٩٨

99. Nnomee di wɔn akyi wɔ (wiase) woi mu, ɛna Wusɔreɛ da no (nso saa ara). Na akyɛdeɛ bɔne paa ne akyɛdeɛ a yɛde bɛkyɛ (wɔn saa Da no.)

وَأُتْبِعُوا۟ فِى هَـٰذِهِۦ لَعْنَةً وَيَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ ۚ بِئْسَ ٱلرِّفْدُ ٱلْمَرْفُودُ ﴿٩٩﴾

100. (Ɔkɔmhyɛni), woi yɛ nkuro no ho abakɔsɛm na Yɛrebɔ wo amaneɛ. (Nkuro no) bi daso wɔ hɔ, ebi nso yɛatwa (wɔn) agu (anaasɛ yɛabɔ no korakora).

ذَٰلِكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلْقُرَىٰ نَقُصُّهُۥ عَلَيْكَ ۖ مِنْهَا قَآئِمٌ وَحَصِيدٌ ﴿١٠٠﴾

101. Ɛnyɛ Yɛn na Yɛdii wɔn amim, na mmom wɔn ara na wɔdii wɔn ho amim. Ɛberɛ a wo Wura Nyankopɔn ahyɛdeɛ no baeɛ no, wɔn anyame no a na wɔfri Nyankopɔn akyi sufrɛ wɔn no ho amma wɔn mfasoɔ biara, na amfa nkɔsoɔ biara nso amma wɔn, na mmom ɔsɛeɛ (na ɛde brɛɛ wɔn).

وَمَا ظَلَمْنَـٰهُمْ وَلَـٰكِن ظَلَمُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ ۖ فَمَآ أَغْنَتْ عَنْهُمْ ءَالِهَتُهُمُ ٱلَّتِى يَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ لَّمَّا جَآءَ أَمْرُ رَبِّكَ ۖ وَمَا زَادُوهُمْ غَيْرَ تَتْبِيبٍ ﴿١٠١﴾

102. Saa ara na wo Wura Nyankopɔn asotwee no teɛ, sɛ Ɔretwe nkuro bi a wɔdi bɔne no aso a, nokorɛ sɛ N'asotwee a Ɔde twe wɔn no yɛya, na ano nso yɛ den papaapa.

وَكَذَٰلِكَ أَخْذُ رَبِّكَ إِذَآ أَخَذَ ٱلْقُرَىٰ وَهِىَ ظَـٰلِمَةٌ ۚ إِنَّ أَخْذَهُۥٓ أَلِيمٌ شَدِيدٌ ﴿١٠٢﴾

103. Nokorɛ sɛ, adesua anaa nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu ma obi a osuro Daakye asotwee no. Saa Da no na yɛbɛboa nnipa nyinaa ano no, na saa Da no ne Ɛda a (ɔsoro asafo ne asaase so deɛ nyinaa) bɛwɔ hɔ bie.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَةً لِّمَنْ خَافَ عَذَابَ ٱلْـَٔاخِرَةِ ۚ ذَٰلِكَ يَوْمٌ مَّجْمُوعٌ لَّهُ ٱلنَّاسُ وَذَٰلِكَ يَوْمٌ مَّشْهُودٌ ﴿١٠٣﴾

104. Deɛ nti Yɛretwetwɛn (Atemmuda no) soɔ no ne sɛ, ɛwɔ ɛberɛ a yɛde ahyɛ.

وَمَا نُؤَخِّرُهُۥٓ إِلَّا لِأَجَلٍ مَّعْدُودٍ ﴿١٠٤﴾

105. Ɛda a ɛbɛba no, onipa biara nnkasa, gyesɛ Nyankopɔn ma kwan. Wɔn mu bi bɛyɛ tibɔnefoɔ ɛna (ebinom nso) bɛyɛ tipafoɔ.

يَوْمَ يَأْتِ لَا تَكَلَّمُ نَفْسٌ إِلَّا بِإِذْنِهِۦ ۚ فَمِنْهُمْ شَقِىٌّ وَسَعِيدٌ ﴿١٠٥﴾

106. Wɔn a wɔbɛyɛ tibɔnefoɔ no deɛ wɔn wɔ Ogya no mu, na emu na wɔbɛgu ahome kokoɔ adi apenesie.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ شَقُوا۟ فَفِى ٱلنَّارِ لَهُمْ فِيهَا زَفِيرٌ وَشَهِيقٌ ﴿١٠٦﴾

107. Wɔbɛtena (Ogya no) mu wɔ mmerɛ tenten sɛdeɛ ɔsoro ne asaase wɔ hɔ, gyesɛ wo Wura Nyankopɔn pɛ. Nokorɛ sɛ, wo Wura Nyankopɔn ne (Otumfoɔ a) Ɔyɛ deɛ Ɔpɛ.

خَـٰلِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ ٱلسَّمَـٰوَٰتُ وَٱلْأَرْضُ إِلَّا مَا شَآءَ رَبُّكَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيدُ ﴿١٠٧﴾

108. Wɔn a wɔn ti ayɛ yie no nso wɔ Soro aheman no mu, emu na wɔbɛtena wɔ mmerɛ tenten sɛdeɛ ɔsoro ne asaase wɔ hɔ, gyesɛ wo Wura Onyankopɔn pɛ; (ɛyɛ) akyɛdeɛ a enni awieɛ.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ سُعِدُوا۟ فَفِى ٱلْجَنَّةِ خَـٰلِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ ٱلسَّمَـٰوَٰتُ وَٱلْأَرْضُ إِلَّا مَا شَآءَ رَبُّكَ ۖ عَطَآءً غَيْرَ مَجْذُوذٍ ﴿١٠٨﴾

109. Enti ɛmma w'adwen nnyɛ wo ntanta fa deɛ (abosomsomfoɔ) woi nom resom no ho. Wɔnnsom hwee, na mmom deɛ na wɔn agyanom som no kane no ara. Nokorɛ sɛ, Yɛbɛtua wɔn kyɛfa no so ka pɛpɛɛpɛ ama wɔn a ɛso nnte koraa.

فَلَا تَكُ فِي مِرۡيَةٖ مِّمَّا يَعۡبُدُ هَٰٓؤُلَآءِۚ مَا يَعۡبُدُونَ إِلَّا كَمَا يَعۡبُدُ ءَابَآؤُهُم مِّن قَبۡلُۚ وَإِنَّا لَمُوَفُّوهُمۡ نَصِيبَهُمۡ غَيۡرَ مَنقُوصٖ ١٠٩

110. Ampa sɛ, Yɛde Nwoma no maa Mose, nanso akyinnyeɛ baa ho. Sɛ ɛnyɛ sɛ asɛm no adikan afri wo Wura Nyankopɔn hɔ a, anka yɛadi wɔn ntɛm asɛm no. Nokorɛ sɛ wɔn adwen yɛ wɔn ntanta na wɔn adwen nnsi pi wɔ ho koraa.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ فَٱخۡتُلِفَ فِيهِۚ وَلَوۡلَا كَلِمَةٞ سَبَقَتۡ مِن رَّبِّكَ لَقُضِيَ بَيۡنَهُمۡۚ وَإِنَّهُمۡ لَفِي شَكّٖ مِّنۡهُ مُرِيبٖ ١١٠

111. Nokorɛ sɛ, wo Wura Nyankopɔn bɛtua wɔn mu biara dwumadie so ka (ama no) pɛpɛɛpɛ. Nokorɛ sɛ, N'ani tua dwuma a wɔdie nyinaa.

وَإِنَّ كُلّٗا لَّمَّا لَيُوَفِّيَنَّهُمۡ رَبُّكَ أَعۡمَٰلَهُمۡۚ إِنَّهُۥ بِمَا يَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ١١١

112. Enti (Ɔkɔmhyɛni), wo ne wɔn a wasakra wɔn adwen aka wo ho no nyina pintinn sɛdeɛ yɛahyɛ woɔ no. Na monhwɛ na moanni bɔne. Nokorɛ sɛ, deɛ moyɛ biara no Ohu.

فَٱسۡتَقِمۡ كَمَآ أُمِرۡتَ وَمَن تَابَ مَعَكَ وَلَا تَطۡغَوۡاْۚ إِنَّهُۥ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ١١٢

113. Monhwɛ na moamfa mo ho anto wɔn a wɔdi bɔne no so, (sɛ ɛba sa a) Ogya no bɛnya mo; (na sɛ ɛba sa a) Onyankopɔn akyiri no monnya okyitafoɔ anaa ɔboafoɔ biara.

وَلَا تَرۡكَنُوٓاْ إِلَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ فَتَمَسَّكُمُ ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِنۡ أَوۡلِيَآءَ ثُمَّ لَا تُنصَرُونَ ١١٣

114. Enti frɛ Nyame wɔ adekyeɛ mfitiaseɛ ne n'awieɛ hɔ, ɛna anadwo dɔnhwere no mu bi nso. Nokorɛ sɛ, papayɛ pepa bɔne. Woi yɛ afutusɛm dema nkaekaeɛfoɔ no.

وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ طَرَفَيِ ٱلنَّهَارِ وَزُلَفٗا مِّنَ ٱلَّيۡلِۚ إِنَّ ٱلۡحَسَنَٰتِ يُذۡهِبۡنَ ٱلسَّيِّـَٔاتِۚ ذَٰلِكَ ذِكۡرَىٰ لِلذَّٰكِرِينَ ١١٤

115. Na si aboterɛ, na nokorɛ sɛ Onyankopɔn mma apapafoɔ no akatua nnyɛ kwa.

وَٱصۡبِرۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١١٥

116. Sɛ na adwendwenfoɔ bi wɔ awoɔ ntoatoasoɔ a edii mo anim kan no mu na wɔbra (amanfoɔ) nsɛmmɔne die wɔ asaase soɔ a, (nanso na ebi nnihɔ), gyesɛ kakraabi a na wɔn wɔ wɔn a Yɛgyee wɔn no mu. Wɔn a wɔdii bɔne no dii wiase yi mu anigyedeɛ akyi. Na wɔyɛ abɔneɛfoɔ.

فَلَوۡلَا كَانَ مِنَ ٱلۡقُرُونِ مِن قَبۡلِكُمۡ أُوْلُواْ بَقِيَّةٖ يَنۡهَوۡنَ عَنِ ٱلۡفَسَادِ فِي ٱلۡأَرۡضِ إِلَّا قَلِيلٗا مِّمَّنۡ أَنجَيۡنَا مِنۡهُمۡۗ وَٱتَّبَعَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مَآ أُتۡرِفُواْ فِيهِ وَكَانُواْ مُجۡرِمِينَ ١١٦

117. Ɛmma sɛ wo Wura Nyankopɔn de bɔne bɛsɛe kuro bi wɔ aberɛ a emufoɔ no yɛ apapafoɔ.

وَمَا كَانَ رَبُّكَ لِيُهۡلِكَ ٱلۡقُرَىٰ بِظُلۡمٖ وَأَهۡلُهَا مُصۡلِحُونَ ١١٧

118. Sɛ ɛyɛ wo Wura Nyankopɔn pɛ a, anka Ɔbɛyɛ nnipa nyinaa ɔman baako. Na akyinnyeɛ deɛ wɔnnyae gyeɛ da;

وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ لَجَعَلَ ٱلنَّاسَ أُمَّةً وَٰحِدَةً ۖ وَلَا يَزَالُونَ مُخْتَلِفِينَ ﴿١١٨﴾

119. Gyesɛ obi a wo Wura Nyankopɔn ahu no mmɔbɔ; na woi ho nti na Ɔbɔɔ wɔn. Na wo Wura Nyankopɔn asɛm no ahyɛ mma sɛ: "Mɛka Jinni ne nnipa abom (de wɔn) ahyɛ Amanehu gya no mma."

إِلَّا مَن رَّحِمَ رَبُّكَ ۚ وَلِذَٰلِكَ خَلَقَهُمْ ۗ وَتَمَّتْ كَلِمَةُ رَبِّكَ لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنَ ٱلْجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ أَجْمَعِينَ ﴿١١٩﴾

120. Asomafoɔ no amaneɛ nyinaa a Yɛde abɔ woɔ no, sɛdeɛ Yɛde bɛma w'akoma agyina pintinn nti. Na wanya nokorɛ no nso afri woi mu, na (ayɛ) afutusɛm ne nkakaeɛ nso ama agyidiefoɔ no.

وَكُلًّا نَّقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلرُّسُلِ مَا نُثَبِّتُ بِهِۦ فُؤَادَكَ ۚ وَجَآءَكَ فِى هَٰذِهِ ٱلْحَقُّ وَمَوْعِظَةٌ وَذِكْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٢٠﴾

121. Ka kyerɛ wɔn a wɔnnye nnie no sɛ: "Modeɛ monyɛ mo adwuma sɛdeɛ mo amammerɛ kyerɛ mo, nokorɛ sɛ yɛn nso yɛreyɛ adwuma (sɛdeɛ Nyankopɔn ahyɛ yɛn);

وَقُل لِّلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ ٱعْمَلُوا۟ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنَّا عَٰمِلُونَ ﴿١٢١﴾

122. "Na montwɛn na nokorɛ sɛ yɛn nso yɛretwɛn".

وَٱنتَظِرُوٓا۟ إِنَّا مُنتَظِرُونَ ﴿١٢٢﴾

123. Ɔsoro ne asaase so ahuntasɛm wɔ Nyankopɔn, Ne hɔ na dwumadie nyinaa kɔwie. Enti som no, na fa wo ho to No so. Na wo Wura Nyankopɔn werɛ mfirii anaa Ommu N'ani nguu dwuma a modie so.

وَلِلَّهِ غَيْبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَإِلَيْهِ يُرْجَعُ ٱلْأَمْرُ كُلُّهُۥ فَٱعْبُدْهُ وَتَوَكَّلْ عَلَيْهِ ۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿١٢٣﴾

## 12. Yusuf

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔbɔrɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Alif - Laam - Raa. Wei yɛ nsɛm a ɛfiri Nwoma (a ɛkyerɛkyerɛ nokorɛ mu) pefee no mu.

الٓر ۚ تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُبِينِ ﴿١﴾

2. Nokorɛ sɛ, Yɛasane Qur'aan (wɔ) Arab (kasa mu) sɛdeɛ mobɛte aseɛ.

إِنَّآ أَنزَلْنَٰهُ قُرْءَٰنًا عَرَبِيًّا لَّعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٢﴾

3. (Nkɔmhyɛni), Yɛnam saa Qur'aan yi adiyisɛm a Yɛayi ama woɔ no so reka abakɔsɛm pa paa akyerɛ wo; na kanee no na anka woka wɔn a wɔnnim ho hwee no ho.

نَحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ أَحْسَنَ ٱلْقَصَصِ بِمَآ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ وَإِن كُنتَ مِن قَبْلِهِۦ لَمِنَ ٱلْغَٰفِلِينَ ﴿٣﴾

4. Kae ɛberɛ a Yosef ka kyerɛɛ ne papa sɛ: "Agya, nokorɛ sɛ, mahunu nsoromma du baako, ne awia ne bosome (wɔ daeɛ mu); mehunuu wɔn sɛ wɔrebrɛ wɔn ho ase ama me.

إِذْ قَالَ يُوسُفُ لِأَبِيهِ يَٰٓأَبَتِ إِنِّى رَأَيْتُ أَحَدَ عَشَرَ كَوْكَبًا وَٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ رَأَيْتُهُمْ لِى سَٰجِدِينَ ﴿٤﴾

5. (Ne papa) kaa sɛ: "Me ba, hwɛ na wanka wo yikyerɛ yi ankyerɛ wo nuanom, efirisɛ anhwɛ a na wɔn apam woho apam bɔne. Nokorɛ sɛ, ɔbonsam yɛ ɔtamfo pefee dema ɔdasani.

قَالَ يَٰبُنَيَّ لَا تَقْصُصْ رُءْيَاكَ عَلَىٰٓ
إِخْوَتِكَ فَيَكِيدُوا۟ لَكَ كَيْدًا ۖ إِنَّ
ٱلشَّيْطَٰنَ لِلْإِنسَٰنِ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ٥

6. Saa ara na wo Wura Nyankopɔn bɛyi woɔ, na Wakyerɛ wo daeɛ nkyerɛaseɛ, na Ɔde N'adom awie wo soɔ, ne Yakobo asefoɔ no soɔ, sɛdeɛ Ɔde wiee w'agyanom Abraham ne Is'haq so kanee no. Nokorɛ sɛ, wo Wura Nyankopɔn ne Onimdefoɔ a Ɔnim biribiara, Ɔne Onyansafoɔ.

وَكَذَٰلِكَ يَجْتَبِيكَ رَبُّكَ وَيُعَلِّمُكَ مِن
تَأْوِيلِ ٱلْأَحَادِيثِ وَيُتِمُّ نِعْمَتَهُۥ
عَلَيْكَ وَعَلَىٰٓ ءَالِ يَعْقُوبَ كَمَآ أَتَمَّهَا عَلَىٰٓ
أَبَوَيْكَ مِن قَبْلُ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْحَٰقَ ۚ
إِنَّ رَبَّكَ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ٦

7. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee (ne adesua ne afutusɛm) wɔ Yosef ne ne nuanom (abakɔsɛm) no mu dema wɔn a wɔbisa (ho asɛm no).

لَّقَدْ كَانَ فِى يُوسُفَ وَإِخْوَتِهِۦٓ ءَايَٰتٌ
لِّلسَّآئِلِينَ ٧

8. Ɛberɛ a (Yosef nuanom) kaa sɛ: "Ampa sɛ yɛn papa pɛ Yosef ne ne nua (Benyamin) asɛm kyɛn yɛn, aberɛ nso a yɛne fekuo a yɛn ho yɛ den. Nokorɛ sɛ yɛ papa wɔ mfomsoɔ pefee paa mu ".

إِذْ قَالُوا۟ لَيُوسُفُ وَأَخُوهُ أَحَبُّ إِلَىٰٓ أَبِينَا
مِنَّا وَنَحْنُ عُصْبَةٌ إِنَّ أَبَانَا لَفِى ضَلَٰلٍ
مُّبِينٍ ٨

9. (Yosef nuanom kaa sɛ): "Monkum Yosef anaasɛ monkɔto no ntwene asaase bi so sɛdeɛ mo papa ani ne n'adwen bɛba monko ara soɔ, na ɛno akyiri no (sɛ monya adwen sakra a) mobɛyɛ apapafoɔ.

ٱقْتُلُوا۟ يُوسُفَ أَوِ ٱطْرَحُوهُ أَرْضًا يَخْلُ
لَكُمْ وَجْهُ أَبِيكُمْ وَتَكُونُوا۟ مِنۢ
بَعْدِهِۦ قَوْمًا صَٰلِحِينَ ٩

10. Wɔn mu kasamafoɔ no kaa sɛ: "Sɛ mobɛyɛ a, ɛneɛ ɛmma monkum Yosef, na mmom momfa no nto abura amena (donkodonko) mu na akwantufoɔ a wɔretu kwan bi bɛba abɛfa no ".

قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ لَا تَقْتُلُوا۟ يُوسُفَ وَأَلْقُوهُ
فِى غَيَٰبَتِ ٱلْجُبِّ يَلْتَقِطْهُ بَعْضُ
ٱلسَّيَّارَةِ إِن كُنتُمْ فَٰعِلِينَ ١٠

11. (Ɛberɛ a Yosef nuanom pam ne tiri so wieeɛ, na wɔbaa fie no), wɔkaa sɛ: Yɛ papa, adɛn na womfa Yosef nhyɛ yɛ nsa, aberɛ nso a yɛpɛ no yie die?"

قَالُوا۟ يَٰٓأَبَانَا مَا لَكَ لَا تَأْمَ۫نَّا عَلَىٰ يُوسُفَ
وَإِنَّا لَهُۥ لَنَٰصِحُونَ ١١

12. "Ɔkyena ma no ne yɛn nkɔ na ɔnkɔ gye n'ani na ɔnni agorɔ, na nokorɛ sɛ, yɛbɛhwɛ no so yie ".

أَرْسِلْهُ مَعَنَا غَدًا يَرْتَعْ وَيَلْعَبْ وَإِنَّا
لَهُۥ لَحَٰفِظُونَ ١٢

13. (Ya'aquub) kaa sɛ: "Nokorɛ sɛ, sɛ mode no kɔ a mewerɛ bɛho papaapa, na mesuro nso sɛ anhwɛ a na pataku bi akɔkye no awe wɔ ɛberɛ a moani nni nesoɔ.

قَالَ إِنِّى لَيَحْزُنُنِىٓ أَن تَذْهَبُوا۟ بِهِۦ
وَأَخَافُ أَن يَأْكُلَهُ ٱلذِّئْبُ وَأَنتُمْ
عَنْهُ غَٰفِلُونَ ١٣

14. Wɔkaa sɛ: "Aberɛ a yɛyɛ nnipa kuo a yɛho yɛden yi (na yɛantumi ammɔ neho ban) na

قَالُوا۟ لَئِنْ أَكَلَهُ ٱلذِّئْبُ وَنَحْنُ عُصْبَةٌ
إِنَّآ إِذًا لَّخَٰسِرُونَ ١٤

| | |
|---|---|
| pataku kye no we a ɛneɛ na ɛyɛ nokorɛ a ɛsi pi sɛ yɛyɛ berɛguofoɔ. | |
| 15. Enti ɛberɛ a wɔde no kɔeɛ na wɔn nyinaa gye too mu sɛ wɔde no bɛto abura amena (donkodonko) no mu no, Yɛyi kyerɛɛ no (Yosef) sɛ: "(Nyame pɛ a daakye bi) nokorɛ sɛ, wobɛbɔ wɔn, wɔn saa asɛm yi ho amaneɛ wɔ aberɛ a (saa berɛ no) wɔnhu (sɛ wone Yosef). | فَلَمَّا ذَهَبُوا۟ بِهِۦ وَأَجْمَعُوٓا۟ أَن يَجْعَلُوهُ فِى غَيَٰبَتِ ٱلْجُبِّ ۚ وَأَوْحَيْنَآ إِلَيْهِ لَتُنَبِّئَنَّهُم بِأَمْرِهِمْ هَٰذَا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ١٥ |
| 16. Wɔde osuu baa wɔn papa hɔ anwumerɛ. | وَجَآءُوٓ أَبَاهُمْ عِشَآءً يَبْكُونَ ١٦ |
| 17. Wɔkaa sɛ: "Yɛ papa, yɛkɔdii akansie, na yɛgyaa Yosef (maa no tenaa) yɛn nneɛma ho ɛna pataku akye no aweɛ; ɛwom sɛ nokorɛ na yɛreka no, nanso wonnye yɛn nni." | قَالُوا۟ يَٰٓأَبَانَآ إِنَّا ذَهَبْنَا نَسْتَبِقُ وَتَرَكْنَا يُوسُفَ عِندَ مَتَٰعِنَا فَأَكَلَهُ ٱلذِّئْبُ ۖ وَمَآ أَنتَ بِمُؤْمِنٍ لَّنَا وَلَوْ كُنَّا صَٰدِقِينَ ١٧ |
| 18. Wɔde n'ataade-soroɔ a nkontompo mogyaa wɔ mu bae. (Ya'aquub) kaa sɛ: "Daabi, moara moadwen na mode anwene (sɛ pataku akye no); nanso abotерɛ na ɛyɛ. Onyankopɔn mmoa na ɛsɛsɛ yɛhwehwɛ fa nkontomposɛm a morekyerɛ no ho." | وَجَآءُو عَلَىٰ قَمِيصِهِۦ بِدَمٍ كَذِبٍ ۚ قَالَ بَلْ سَوَّلَتْ لَكُمْ أَنفُسُكُمْ أَمْرًا ۖ فَصَبْرٌ جَمِيلٌ ۖ وَٱللَّهُ ٱلْمُسْتَعَانُ عَلَىٰ مَا تَصِفُونَ ١٨ |
| 19. Akwantufoɔ bi bae (bɛduruu faako a Yosef wɔ no a wɔrepɛ nsuo), enti wɔsomaa nea ɔma wɔn nsuo, na (ɔbaa deɛ abura no wɔ no), ɔberɛɛ ne dwaasɛn no ase (detoo abura no mu). Ɔkaa sɛ: "Anigyesɛm, Abɔfra bi nie!" Na wɔde Yuusuf sieɛ tesɛ nneɛma bi. Na Onyankopɔn ne deɛ wɔn yɔɛɛ no nyinaa ho Nimdefoɔ. | وَجَآءَتْ سَيَّارَةٌ فَأَرْسَلُوا۟ وَارِدَهُمْ فَأَدْلَىٰ دَلْوَهُۥ ۖ قَالَ يَٰبُشْرَىٰ هَٰذَا غُلَٰمٌ ۚ وَأَسَرُّوهُ بِضَٰعَةً ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِمَا يَعْمَلُونَ ١٩ |
| 20. Wɔtɔn Yuusuf adefodeɛ de no gyee Dir'ham kakraabi. Na wɔmmu no sɛ ɔyɛ hwee mpo. | وَشَرَوْهُ بِثَمَنٍۭ بَخْسٍ دَرَٰهِمَ مَعْدُودَةٍ وَكَانُوا۟ فِيهِ مِنَ ٱلزَّٰهِدِينَ ٢٠ |
| 21. Misrimni a ɔtɔɔ no no ka kyerɛɛ neyere sɛ: "Fa obuo ma no wɔ asetena mu, ebia yɛbɛnya neho mfasoɔ anaasɛ yɛbɛfa no ayɛ yɛn ba". Saa ara na Yɛde Yosef tenaa asaase no so, sɛdeɛ Yɛbɛkyerɛ no nsɛm aseɛ. Onyankopɔn wɔ tumi wɔ N'ahyɛdeɛ nyinaa so, nanso nnipa pii nnim. | وَقَالَ ٱلَّذِى ٱشْتَرَىٰهُ مِن مِّصْرَ لِٱمْرَأَتِهِۦٓ أَكْرِمِى مَثْوَىٰهُ عَسَىٰٓ أَن يَنفَعَنَآ أَوْ نَتَّخِذَهُۥ وَلَدًا ۚ وَكَذَٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِى ٱلْأَرْضِ وَلِنُعَلِّمَهُۥ مِن تَأْوِيلِ ٱلْأَحَادِيثِ ۚ وَٱللَّهُ غَالِبٌ عَلَىٰٓ أَمْرِهِۦ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ٢١ |
| 22. Ɛberɛ a Yosef nyini duruu ne mpanin berɛ mu no, Yɛmaa no adwen ne nimdeɛ; na saa ara na Yɛtua wɔn a wɔyɛ papa no ka | وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُۥٓ ءَاتَيْنَٰهُ حُكْمًا وَعِلْمًا ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ٢٢ |

| | |
|---|---|
| 23. Ɔbaa no a Yuusuf wɔ ne fie no pɛɛ sɛ ɔdaadaa no ma ɔde neho ka no; ɔtotoo apono mu kaa sɛ: "Yɛ ntɛm bra bɛtɔ me mu (anaasɛ meda hɔ ma wo)". Yosef kaa sɛ: "Onyankopɔn mpa ngu. Nokorɛ sɛ, (wokunu) ne mefie wura. Wayɛ m'asetena mu yie ama me (enti menni no hwammɔ da). Nokorɛ sɛ, abɔneɛfoɔ no deɛ wɔnni nkonim ". | وَرَٰوَدَتۡهُ ٱلَّتِي هُوَ فِي بَيۡتِهَا عَن نَّفۡسِهِۦ<br>وَغَلَّقَتِ ٱلۡأَبۡوَٰبَ وَقَالَتۡ هَيۡتَ لَكَۚ<br>قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ رَبِّيٓ أَحۡسَنَ مَثۡوَايَۖ<br>إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٣ |
| 24. Nokorɛ sɛ (ɔbaa) no twi pinii no, na anka ɔno nso de neho bɛma no sɛ ɛnyɛ sɛ ohunuu nsɛnkyerɛnee bi wɔ ne Wura Nyankopɔn hɔ a. Saa ara na ɛteɛ, sɛdeɛ Yɛbɛyi no afiri bɔne ne ahohwi bra mu. Nokorɛ sɛ ɔka Yɛn nkoa a Yɛatu wɔn asihɔ no ho. | وَلَقَدۡ هَمَّتۡ بِهِۦۖ وَهَمَّ بِهَا لَوۡلَآ أَن رَّءَا<br>بُرۡهَٰنَ رَبِّهِۦۚ كَذَٰلِكَ لِنَصۡرِفَ عَنۡهُ<br>ٱلسُّوٓءَ وَٱلۡفَحۡشَآءَۚ إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا<br>ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٢٤ |
| 25. Wɔn mmienu tuu mmirika baa pono no ho, na ɔbaa no tee Yosef ataade-sorooɔ mu wɔ n'akyi. Na wɔn mmienu hunuu ɔbaa no wura (okunu) wɔ ɔpono no ano. Ɔbaa no kaa sɛ: "Ɛdeɛn akatua na ɛfata obi a ɔpɛsɛ ɔde wo yere fa kwan bɔne soɔ? Sɛ afiase anaa asotwee a ɛyɛ ya paa (na ɛfata no)?" | وَٱسۡتَبَقَا ٱلۡبَابَ وَقَدَّتۡ قَمِيصَهُۥ مِن دُبُرٖ<br>وَأَلۡفَيَا سَيِّدَهَا لَدَا ٱلۡبَابِۚ قَالَتۡ مَا<br>جَزَآءُ مَنۡ أَرَادَ بِأَهۡلِكَ سُوٓءًا إِلَّآ أَن<br>يُسۡجَنَ أَوۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٢٥ |
| 26. (Yosef) kaa sɛ: "Ɔno mmom na ɔrehwehwɛ sɛ ɔdaadaa me sɛdeɛ mede meho bɛma no". Ɔdanseni a ɔfiri ɔbaa no abusuafoɔ mu dii adanseɛ sɛ: "Sɛ Yosef atadeɛ no tee wɔ n'anim a, ɛneɛ na ɔbaa no asɛm no yɛ nokorɛ, na Yosef yɛ ɔtorofo ". | قَالَ هِيَ رَٰوَدَتۡنِي عَن نَّفۡسِيۚ وَشَهِدَ<br>شَاهِدٞ مِّنۡ أَهۡلِهَآ إِن كَانَ قَمِيصُهُۥ قُدَّ<br>مِن قُبُلٖ فَصَدَقَتۡ وَهُوَ مِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ<br>٢٦ |
| 27. Na sɛ n'atadeɛ no tee wɔ n'akyi a, ɛneɛ na ɔbaa no yɛ ɔtorofo na Yosef yɛ nokwafoɔ. | وَإِن كَانَ قَمِيصُهُۥ قُدَّ مِن دُبُرٖ فَكَذَبَتۡ<br>وَهُوَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٢٧ |
| 28. Ɛberɛ a (Okunu no) hunuu sɛ Yosef atadeɛ no tee wɔ akyire no, ɔkaa sɛ: "Nokorɛ sɛ, mo mmaa no fidi sum no mu bi nie, nokorɛ sɛ mo mmaa mofidi sum mu yɛ den papaapa". | فَلَمَّا رَءَا قَمِيصَهُۥ قُدَّ مِن دُبُرٖ قَالَ<br>إِنَّهُۥ مِن كَيۡدِكُنَّۖ إِنَّ كَيۡدَكُنَّ عَظِيمٞ<br>٢٨ |
| 29. (Okunu no kaa sɛ): Yosef, yi w'adwen firi (saa asɛm) yi so; na wo (meyere), srɛ bɔne fakyɛ wɔ wo bɔne no ho, nokorɛ sɛ woka abɔneɛfoɔ no ho". | يُوسُفُ أَعۡرِضۡ عَنۡ هَٰذَاۚ وَٱسۡتَغۡفِرِي<br>لِذَنۢبِكِۖ إِنَّكِ كُنتِ مِنَ ٱلۡخَاطِـِٔينَ ٢٩ |
| 30. Kuro no mu mmaa kaa sɛ: "Aziiz yere redaadaa n'abarimaa (ne dɔnkɔ) ama no akɔ neho. Nokorɛ sɛ neho dɔ akɔ ne mu ama aboro so, ampa sɛ yɛhu no sɛ wayɛ mfosoɔ pefee". | وَقَالَ نِسۡوَةٞ فِي ٱلۡمَدِينَةِ ٱمۡرَأَتُ ٱلۡعَزِيزِ<br>تُرَٰوِدُ فَتَىٰهَا عَن نَّفۡسِهِۦۖ قَدۡ<br>شَغَفَهَا حُبًّاۖ إِنَّا لَنَرَىٰهَا فِي ضَلَٰلٖ<br>مُّبِينٖ ٣٠ |

31. Enti ɛberɛ a ɔtee wɔn adwen a wɔn afa no ɔfrɛɛ wɔn, ɛna osiesiee apontoɔ maa wɔn ɛna ɔmaa wɔn mu biara asekammaa (a wɔde bɛtwitwa nnuaba no), ɛna ɔka kyerɛɛ (Yosef) sɛ: "Pue bra mmaa no anim." Ɛberɛ a wɔhunuu no no, wɔbɔɔ no kukuruba (ɛnam n'ahoɔfɛ nti) na (wɔn ahodwirie mu no) wɔtwitwaa wɔn nsa, na asɛm a wɔkaeɛ ne sɛ: "Kronkron Hene ne Nyankopɔn. Wei deɛ ɔnyɛ onipa. Nokorɛ sɛ wei yɛ Soro abɔfoɔ Nimuonyamfoɔ.

فَلَمَّا سَمِعَتْ بِمَكْرِهِنَّ أَرْسَلَتْ إِلَيْهِنَّ
وَأَعْتَدَتْ لَهُنَّ مُتَّكَـًٔا وَءَاتَتْ كُلَّ
وَٰحِدَةٍ مِّنْهُنَّ سِكِّينًا وَقَالَتِ
ٱخْرُجْ عَلَيْهِنَّ ۖ فَلَمَّا رَأَيْنَهُۥٓ
أَكْبَرْنَهُۥ وَقَطَّعْنَ أَيْدِيَهُنَّ وَقُلْنَ حَٰشَ
لِلَّهِ مَا هَٰذَا بَشَرًا إِنْ هَٰذَآ إِلَّا مَلَكٌ
كَرِيمٌ ﴿٣١﴾

32. (Ɔbaa no) kaa sɛ: "Saa (abranteɛ) wei ho na morenunu me no, na mahwehwɛ sɛ mɛdɛfɛdɛfɛ no ama no aba me ho, nanso wagyina pintinn sɛ ɔmpene. Na sɛ wanyɛ deɛ merehyɛ no no a, ɛneɛ sɛ ɛteɛ biara yɛde no bɛto afiase, na wakɔka wɔn a yɛagu wɔn anim aseɛ no ho.

قَالَتْ فَذَٰلِكُنَّ ٱلَّذِى لُمْتُنَّنِى فِيهِ ۖ
وَلَقَدْ رَٰوَدتُّهُۥ عَن نَّفْسِهِۦ
فَٱسْتَعْصَمَ ۖ وَلَئِن لَّمْ يَفْعَلْ مَآ
ءَامُرُهُۥ لَيُسْجَنَنَّ وَلَيَكُونًا مِّنَ
ٱلصَّٰغِرِينَ ﴿٣٢﴾

33. Yosef kaa sɛ: "Me Wura Nyankopɔn, afiase no mepɛ kyɛn deɛ wɔrefrɛ me akɔ no. Na gyesɛ Woyi wɔn adwen bɔne no firi me so (efirisɛ) anhwɛ a na makɔdane meho ama wɔn na makɔka abagyimifoɔ no ho.

قَالَ رَبِّ ٱلسِّجْنُ أَحَبُّ إِلَىَّ مِمَّا
يَدْعُونَنِىٓ إِلَيْهِ ۖ وَإِلَّا تَصْرِفْ عَنِّى
كَيْدَهُنَّ أَصْبُ إِلَيْهِنَّ وَأَكُن مِّنَ
ٱلْجَٰهِلِينَ ﴿٣٣﴾

34. Enti ne Wura Nyankopɔn tiee ne sufrɛ, na Ɔyii wɔn adwen bɔne no firii no so. Nokorɛ sɛ, Ɔne Mpaebɔ Tiefoɔ no, na Ɔno ara nso ne Onimdefoɔ no a Ɔnim biribiara no.

فَٱسْتَجَابَ لَهُۥ رَبُّهُۥ فَصَرَفَ عَنْهُ
كَيْدَهُنَّ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٣٤﴾

35. Akyire yi afei wɔhunuu nsɛnkyerɛnee (a ɛkyerɛ sɛ ɔnni fɔ wɔ asɛm a ɔbaa no atwa ato no soɔ no ho) no, ɛyɛɛ wɔn sɛ, wɔde no bɛto afiase akosi ɛberɛ bi.

ثُمَّ بَدَا لَهُم مِّنۢ بَعْدِ مَا رَأَوُا۟ ٱلْءَايَٰتِ
لَيَسْجُنُنَّهُۥ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٣٥﴾

36. Afiase hɔ, ɔne mmerantɛɛ mmienu bi na ɛkɔɔ hɔ. (Mmerantɛɛ) no mu baako kaa sɛ: "Nokorɛ sɛ, mehunuu meho (wɔ daeɛ mu) sɛ, merekyi nsa". Ɛna ɔfoforɔ no nso kaa sɛ: "Nokorɛ sɛ, mehunuu meho (wɔ daeɛ mu) sɛ, meso paanoo wɔ me tiri so na nnomaa redie". Enti (Yosef) ma yɛn ne nkyerɛkyerɛmu. Nokorɛ sɛ yɛhu wo sɛ woka apapafoɔ no ho".

وَدَخَلَ مَعَهُ ٱلسِّجْنَ فَتَيَانِ ۖ قَالَ
أَحَدُهُمَآ إِنِّىٓ أَرَىٰنِىٓ أَعْصِرُ خَمْرًا ۖ وَقَالَ
ٱلْءَاخَرُ إِنِّىٓ أَرَىٰنِىٓ أَحْمِلُ فَوْقَ رَأْسِى
خُبْزًا تَأْكُلُ ٱلطَّيْرُ مِنْهُ ۖ نَبِّئْنَا
بِتَأْوِيلِهِۦٓ ۖ إِنَّا نَرَىٰكَ مِنَ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٣٦﴾

37. (Yosef) kaa sɛ: "Mɛkyerɛ mo modaeɛ no ase ansa na yɛde aduane a yɛde bɔ mo akɔnhoma no abrɛ mo. Wei ne deɛ me Wura Nyankopɔn akyerɛ me. Nokorɛ sɛ amanfoɔ no

قَالَ لَا يَأْتِيكُمَا طَعَامٌ تُرْزَقَانِهِۦٓ إِلَّا
نَبَّأْتُكُمَا بِتَأْوِيلِهِۦ قَبْلَ أَن يَأْتِيَكُمَا ۚ
ذَٰلِكُمَا مِمَّا عَلَّمَنِى رَبِّىٓ ۚ إِنِّى

| | |
|---|---|
| a wɔnnye Nyankopɔn nnie na wɔpo Daakye (wusɔreɛ da) no, medeɛ menka nnipa a wɔnnye Nyankopɔn nnie na wɔpo Daakye no som no ho. | تَرَكۡتُ مِلَّةَ قَوۡمٖ لَّا يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ كَٰفِرُونَ ٣٧ |
| 38. Medi m'agya Abraham, ne Is'haq ne Yakobo nom som no akyi. Yɛnni ho kwan sɛ yɛde biribiara bata Nyankopɔn ho. Wei ne Nyankopɔn adom a Ɔde adom yɛn ne adasamma, nanso nnipa pii nyi (Nyankopɔn) ayɛ. | وَٱتَّبَعۡتُ مِلَّةَ ءَابَآءِيٓ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَۚ مَا كَانَ لَنَآ أَن نُّشۡرِكَ بِٱللَّهِ مِن شَيۡءٖۚ ذَٰلِكَ مِن فَضۡلِ ٱللَّهِ عَلَيۡنَا وَعَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَشۡكُرُونَ ٣٨ |
| 39. M'ayɔnkofoɔ mmienu a mene mo da afiase, anyame a emu apaepae gu sononko-sononko no na ɛyɛ anaa, anaasɛ Onyankopɔn baako, Opumpuni a Ɔkorɔn kata biribiara soɔ no? | يَٰصَٰحِبَيِ ٱلسِّجۡنِ ءَأَرۡبَابٞ مُّتَفَرِّقُونَ خَيۡرٌ أَمِ ٱللَّهُ ٱلۡوَٰحِدُ ٱلۡقَهَّارُ ٣٩ |
| 40. Mofiri Nyankopɔn akyi som (nneɛma a) mone moagya nom atoto wɔn din a Nyankopɔn nsanee ho tumi anaa nyinasoɔ biara. Atemmuo no Nyankopɔn na ɛwɔ no. Wahyɛ sɛ, ɛmma monsom (obiara) gyesɛ Ɔno nko ara. Ɛno ne ɔsom a ɛdi mu, nanso nnipa pii nnim. | مَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِهِۦٓ إِلَّآ أَسۡمَآءٗ سَمَّيۡتُمُوهَآ أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُم مَّآ أَنزَلَ ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلۡطَٰنٍۚ إِنِ ٱلۡحُكۡمُ إِلَّا لِلَّهِ أَمَرَ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّآ إِيَّاهُۚ ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلۡقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٤٠ |
| 41. M'ayɔnkofoɔ mmienu a mene mo da afiase, momu baako no bɛkɔ akɔhwie nsa ama ne wura; na ɔbaako no deɛ yɛbɛbɔ no asennua mu, na nnomaa bɛfiri ne tiri so adi (ne nam). Asɛm no a morepɛ ho nkyerɛkyerɛmu no saa na yɛahyehyɛ no". | يَٰصَٰحِبَيِ ٱلسِّجۡنِ أَمَّآ أَحَدُكُمَا فَيَسۡقِي رَبَّهُۥ خَمۡرٗاۖ وَأَمَّا ٱلۡأٓخَرُ فَيُصۡلَبُ فَتَأۡكُلُ ٱلطَّيۡرُ مِن رَّأۡسِهِۦۚ قُضِيَ ٱلۡأَمۡرُ ٱلَّذِي فِيهِ تَسۡتَفۡتِيَانِ ٤١ |
| 42. Yosef ka kyerɛɛ wɔn mmienu mu nea ɔnim sɛ ɔbɛnya nkwa no sɛ: "Ɛyɛ a kae me kyerɛ wo wura no". Nanso ɔbonsam maa no werɛ firii sɛ ɔbɛkae no akyerɛ ne wura no. Enti ɔtenaa hɔ mfeɛ kakra. | وَقَالَ لِلَّذِي ظَنَّ أَنَّهُۥ نَاجٖ مِّنۡهُمَا ٱذۡكُرۡنِي عِندَ رَبِّكَ فَأَنسَىٰهُ ٱلشَّيۡطَٰنُ ذِكۡرَ رَبِّهِۦ فَلَبِثَ فِي ٱلسِّجۡنِ بِضۡعَ سِنِينَ ٤٢ |
| 43. (Misrim) hene no kaa sɛ: "Nokorɛ sɛ, (mesoo daeɛ) hunuu anantwie akɛseɛ nson a, anantwie nson a wɔn afonfɔn rewe wɔn, ɛna (mehunuu) aburoo mmono mmɛtem nson, ɛna (nson) foforɔ bi nso a adwan. Nhemfo, sɛ motumi kyerɛ daeɛ ase a, ɛneɛ monkyerɛ me medaeɛ yi ase" | وَقَالَ ٱلۡمَلِكُ إِنِّيٓ أَرَىٰ سَبۡعَ بَقَرَٰتٖ سِمَانٖ يَأۡكُلُهُنَّ سَبۡعٌ عِجَافٞ وَسَبۡعَ سُنۢبُلَٰتٍ خُضۡرٖ وَأُخَرَ يَابِسَٰتٖۖ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمَلَأُ أَفۡتُونِي فِي رُءۡيَٰيَ إِن كُنتُمۡ لِلرُّءۡيَا تَعۡبُرُونَ ٤٣ |

44. (Nhemfo) no kaa sɛ: “(Wei yɛ) daeɛ a ɛkyere adwen anaasɛ adi afra; na yɛnni daeɛ nkyeraseɛ ho nimdeɛ”.

قَالُوٓاْ أَضۡغَٰثُ أَحۡلَٰمٖۖ وَمَا نَحۡنُ بِتَأۡوِيلِ ٱلۡأَحۡلَٰمِ بِعَٰلِمِينَ ٤٤

45. (Afiasefoɔ) mmienu no mu baako a yɛgyee no nkwa no, na mmerɛ tenten bi akyi ansa na ɔrekae (Yosef) no kaa sɛ: “Mɛka (daeɛ no) asekyerɛ akyerɛ mo, enti monsoma me.”

وَقَالَ ٱلَّذِي نَجَا مِنۡهُمَا وَٱدَّكَرَ بَعۡدَ أُمَّةٍ أَنَا۠ أُنَبِّئُكُم بِتَأۡوِيلِهِۦ فَأَرۡسِلُونِ ٤٥

46. (Wɔsomaa no kɔɔ afiase hɔ), Ɔkaa sɛ: “Yosef Nokwafoɔ, kyerɛ yɛn anantwie akɛseɛ nson a anantwie nson a wɔn afonfɔn rewe wɔn, ne aburoo mono mmɛtem nson, ne (nson) foforɔ nso a adwan nkyerɛaseɛ, sɛdeɛ mɛsan akɔ amanfoɔ no hɔ (akɔbɔ wɔn amaneɛ) sɛdeɛ wɔbɛhu (wo gyinaberɛ ne daeɛ no ase)”.

يُوسُفُ أَيُّهَا ٱلصِّدِّيقُ أَفۡتِنَا فِي سَبۡعِ بَقَرَٰتٖ سِمَانٖ يَأۡكُلُهُنَّ سَبۡعٌ عِجَافٞ وَسَبۡعِ سُنۢبُلَٰتٍ خُضۡرٖ وَأُخَرَ يَابِسَٰتٖ لَّعَلِّيٓ أَرۡجِعُ إِلَى ٱلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَعۡلَمُونَ ٤٦

47. (Yosef) kaa sɛ: “Monnua (mfudeɛ) mfeɛ nson, na (mfudeɛ) a mobɛtwa no mobɛgya no wɔ n’aburoo dua no ho, gyesɛ kakraa bi a mobɛdie.

قَالَ تَزۡرَعُونَ سَبۡعَ سِنِينَ دَأَبٗا فَمَا حَصَدتُّمۡ فَذَرُوهُ فِي سُنۢبُلِهِۦٓ إِلَّا قَلِيلٗا مِّمَّا تَأۡكُلُونَ ٤٧

48. Afei saa (berɛ no) akyi, (mfeɛ) nson bi a emu yɛden bɛba abɛdi deɛ mo adikan de asie ama (saa berɛ) no, gyesɛ kakraa bi a morebɔ ho ban (de agu aburoo pata soɔ anaasɛ putuo mu).

ثُمَّ يَأۡتِي مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ سَبۡعٞ شِدَادٞ يَأۡكُلۡنَ مَا قَدَّمۡتُمۡ لَهُنَّ إِلَّا قَلِيلٗا مِّمَّا تُحۡصِنُونَ ٤٨

49. Afei ɛno akyiri no, afe a nsuo bɛtɔ ama abu nnipa no soɔ nso bɛba, na emu na wɔbɛkyi (nsa ne nnwo)”.

ثُمَّ يَأۡتِي مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ عَامٞ فِيهِ يُغَاثُ ٱلنَّاسُ وَفِيهِ يَعۡصِرُونَ ٤٩

50. Ɔhene no kaa sɛ: “Momfa no mmerɛ me”. Nanso ɛberɛ a ɔsomafoɔ no baa Yosef hɔ no, ɔka kyerɛɛ (ɔsomafoɔ) no sɛ: “San kɔ wo wura no hɔ na bisa no sɛ, ɛmmaa no a wɔtwitwaa wɔn nsa no ho asɛm te sɛn? Nokorɛ sɛ, me Wura Nyankopɔn Nim wɔn tiri mu pɔ no (ho asɛm)”

وَقَالَ ٱلۡمَلِكُ ٱئۡتُونِي بِهِۦۖ فَلَمَّا جَآءَهُ ٱلرَّسُولُ قَالَ ٱرۡجِعۡ إِلَىٰ رَبِّكَ فَسۡـَٔلۡهُ مَا بَالُ ٱلنِّسۡوَةِ ٱلَّٰتِي قَطَّعۡنَ أَيۡدِيَهُنَّۚ إِنَّ رَبِّي بِكَيۡدِهِنَّ عَلِيمٞ ٥٠

51. (Ɔhene no) ka kyerɛɛ (mmaa no) sɛ: ”Mo asɛm ne sɛn wɔ ɛberɛ a mopɛɛ sɛ modaadaa Yuusuf no? “(Ɛmmaa) no kaa sɛ: “Kronkron hene ne Nyankopɔn, yɛnnim ne ho bɔne biara“. Aziz yere no kaa sɛ: “Afei deɛ nokorɛ no ada adi. Me ara na mepɛɛ sɛ me daadaa no sɛdeɛ anka ɔde neho bɛma me; na nokorɛ sɛ, ɔka nokwafoɔ no ho”.

قَالَ مَا خَطۡبُكُنَّ إِذۡ رَٰوَدتُّنَّ يُوسُفَ عَن نَّفۡسِهِۦۚ قُلۡنَ حَٰشَ لِلَّهِ مَا عَلِمۡنَا عَلَيۡهِ مِن سُوٓءٖۚ قَالَتِ ٱمۡرَأَتُ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡـَٰٔنَ حَصۡحَصَ ٱلۡحَقُّ أَنَا۠ رَٰوَدتُّهُۥ عَن نَّفۡسِهِۦ وَإِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٥١

52. (Yosef kaa sɛ: “Meyɛɛ wei ho nhwehwɛ mu) sɛdeɛ (Aziiz) bɛhunu sɛ mennii no hwammɔ wɔ kokoa mu. Nokorɛ sɛ,

ذَٰلِكَ لِيَعۡلَمَ أَنِّي لَمۡ أَخُنۡهُ بِٱلۡغَيۡبِ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي كَيۡدَ ٱلۡخَآئِنِينَ ٥٢

Onyankopɔn mmoa obi a ɔdi hwammɔ tirimu pɔ (a wabɔ) so.

53. Menyi me ho (sɛ me ho nni mfomsoɔ). Nokorɛ sɛ, onipa kraa no de ne ho ma bɔne, gyesɛ obi a me Wura Nyankopɔn ahu no mmɔbɔ. Nokorɛ sɛ, me Wura Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene".

وَمَآ أُبَرِّئُ نَفۡسِيٓۚ إِنَّ ٱلنَّفۡسَ لَأَمَّارَةُۢ
بِٱلسُّوٓءِ إِلَّا مَا رَحِمَ رَبِّيٓۚ إِنَّ رَبِّي
غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥٣

54. Ɔhene no kaa sɛ: "Momfa no mmerɛ me na memfa no mmata me ara meho". Ɛberɛ a ɔne no kasaeɛ no, (ɔhene) no kaa sɛ: "Nokorɛ sɛ ɛnnɛ da yi woka yɛn ho wɔ gyinaberɛ a ɛsoo paa mu na yɛagye wo atum"

وَقَالَ ٱلۡمَلِكُ ٱئۡتُونِي بِهِۦٓ أَسۡتَخۡلِصۡهُ
لِنَفۡسِيۖ فَلَمَّا كَلَّمَهُۥ قَالَ إِنَّكَ ٱلۡيَوۡمَ
لَدَيۡنَا مَكِينٌ أَمِينٞ ٥٤

55. (Yosef) kaa sɛ: "Fa asaase no so akoradeɛ hyɛ me nsa, na mede nimdeɛ bɛhwɛ so abɔ ho ban.

قَالَ ٱجۡعَلۡنِي عَلَىٰ خَزَآئِنِ ٱلۡأَرۡضِۖ إِنِّي
حَفِيظٌ عَلِيمٞ ٥٥

56. Saa ara na Yɛmaa Yosef gyinaberɛ wɔ asase no so maa no nyaa mu tumi wɔ berɛ biara anaa baabiara ɔpɛ. Yɛde Y'ahummɔborɔ no dom obi a Yɛpɛ, na Yɛmma apapafoɔ no akatua nyɛ kwa.

وَكَذَٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِي ٱلۡأَرۡضِ يَتَبَوَّأُ
مِنۡهَا حَيۡثُ يَشَآءُۚ نُصِيبُ بِرَحۡمَتِنَا مَن
نَّشَآءُۖ وَلَا نُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٥٦

57. Na ampa sɛ, Daakye akatua no na ɛyɛ dema wɔn a wɔagye adie na wɔsuro Nyankopɔn.

وَلَأَجۡرُ ٱلۡأٓخِرَةِ خَيۡرٞ لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ
وَكَانُواْ يَتَّقُونَ ٥٧

58. Yosef nuanom baa (Misrim) na wɔwuraa mu kɔɔ nehɔ, ɔhunuu wɔn, na wɔn deɛ na wɔnkae no.

وَجَآءَ إِخۡوَةُ يُوسُفَ فَدَخَلُواْ عَلَيۡهِ
فَعَرَفَهُمۡ وَهُمۡ لَهُۥ مُنكِرُونَ ٥٨

59. Ɛberɛ a ɔhyehyɛɛ wɔn nneɛma no wieeɛ no, ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: "Ɛyɛ a momfa monua a ɔwɔ mopapa hɔ no mmrɛ me. Monhunuu sɛ mahyɛ (mo nneɛma) no ama ayɛ mma, na meyɛ obi a menim ahɔhosom paa?"

وَلَمَّا جَهَّزَهُم بِجَهَازِهِمۡ قَالَ ٱئۡتُونِي بِأَخٖ
لَّكُم مِّنۡ أَبِيكُمۡۚ أَلَا تَرَوۡنَ أَنِّيٓ
أُوفِي ٱلۡكَيۡلَ وَأَنَا۠ خَيۡرُ ٱلۡمُنزِلِينَ ٥٩

60. Nasɛ moamfa no amma a ɛneɛ yɛnhyɛ (aduane biara) mma mo wɔ menkyɛn, na mommɛn me nso.

فَإِن لَّمۡ تَأۡتُونِي بِهِۦ فَلَا كَيۡلَ لَكُمۡ
عِندِي وَلَا تَقۡرَبُونِ ٦٠

61. Wɔkaa sɛ: Yɛbɛbɔ mmɔden sɛ yɛbɛnya ho kwan (ama no) wɔ ne papa hɔ, na yɛn deɛ yɛbɛyɛ.

قَالُواْ سَنُرَٰوِدُ عَنۡهُ أَبَاهُ وَإِنَّا لَفَٰعِلُونَ ٦١

62. (Yosef) ka kyerɛɛ n'asomfoɔ no sɛ: "Momfa wɔn sika (a wɔde atua wɔn nneɛma no ka) no nhyɛ wɔn nneɛma no mu sɛdeɛ wɔkɔ wɔn abusuafoɔ no hɔ a wɔbɛhunu na wasan aba bio.

وَقَالَ لِفِتۡيَٰنِهِ ٱجۡعَلُواْ بِضَٰعَتَهُمۡ فِي
رِحَالِهِمۡ لَعَلَّهُمۡ يَعۡرِفُونَهَآ إِذَا ٱنقَلَبُوٓاْ
إِلَىٰٓ أَهۡلِهِمۡ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ٦٢

63. Enti ɛberɛ a wɔsan kɔɔ wɔn papa hɔ no, wɔka kyerɛɛ no sɛ: "Papa, (sɛ yɛne yɛnua Benyamin ankɔ Misrim a) yɛnhyɛ aburoo mma yɛn. Enti ma yɛne yɛnua no nkɔ na yɛbɛhyɛ ama yɛn na nokorɛ nso sɛ yɛbɛhwɛ no so yie.

فَلَمَّا رَجَعُوٓا۟ إِلَىٰٓ أَبِيهِمْ قَالُوا۟ يَٰٓأَبَانَا مُنِعَ مِنَّا ٱلْكَيْلُ فَأَرْسِلْ مَعَنَآ أَخَانَا نَكْتَلْ وَإِنَّا لَهُۥ لَحَٰفِظُونَ ٦٣

64. (Ya'aquub) kaa sɛ: "Memfa no nhyɛ mo nsa, ɛneɛ na mede no rehyɛ mo nsa (ama moayɛ no) sɛdeɛ mede nenua dii kan hyɛɛ mo nsa no ara. Onyankopɔn ne Ɔbanbɔfoɔ papa, Ɔne ahummɔborɔ mu Ahumɔborɔ Hene no".

قَالَ هَلْ ءَامَنُكُمْ عَلَيْهِ إِلَّا كَمَآ أَمِنتُكُمْ عَلَىٰٓ أَخِيهِ مِن قَبْلُ فَٱللَّهُ خَيْرٌ حَٰفِظًا ۖ وَهُوَ أَرْحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ٦٤

65. Ɛberɛ a wɔbuee wɔn nneɛma soɔ no, wɔhunuu sɛ yasan de wɔn sika no ama wɔn. Wɔkaa sɛ: "Papa, ɛdeɛn na yɛrehwehwɛ bio? Yɛsika no nie, yasan de ama yɛn, na yɛbɛnya aduane pii ama y'abusuafoɔ na yɛabɔ yɛnua no nso ho ban, na yɛanya yoma adesoa nsusueɛ baako bio aka ho. Wei yɛ adesoa a ɛyɛ mmrɛ (sɛ ɔhene no de bɛma yɛn)".

وَلَمَّا فَتَحُوا۟ مَتَٰعَهُمْ وَجَدُوا۟ بِضَٰعَتَهُمْ رُدَّتْ إِلَيْهِمْ ۖ قَالُوا۟ يَٰٓأَبَانَا مَا نَبْغِى ۖ هَٰذِهِۦ بِضَٰعَتُنَا رُدَّتْ إِلَيْنَا ۖ وَنَمِيرُ أَهْلَنَا وَنَحْفَظُ أَخَانَا وَنَزْدَادُ كَيْلَ بَعِيرٍ ۖ ذَٰلِكَ كَيْلٌ يَسِيرٌ ٦٥

66. (Ya'aquub) kaa sɛ: "Memma mo ne no nkɔ, gyesɛ mode Nyankopɔn di nse kyerɛ me sɛ, mode no bɛsan aberɛ me; gyesɛ (atanfoɔ) twa monyinaa ho hyia". Ɛberɛ a wɔdii nse no, ɔkaa sɛ: "Onyankopɔn ne asɛm a yɛreka yi ho Kyitaafoɔ".

قَالَ لَنْ أُرْسِلَهُۥ مَعَكُمْ حَتَّىٰ تُؤْتُونِ مَوْثِقًا مِّنَ ٱللَّهِ لَتَأْتُنَّنِى بِهِۦٓ إِلَّآ أَن يُحَاطَ بِكُمْ ۖ فَلَمَّآ ءَاتَوْهُ مَوْثِقَهُمْ قَالَ ٱللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ وَكِيلٌ ٦٦

67. Ɔkaa sɛ: "Memma, (sɛ moduru Misrim a), monhwɛ na (mo nyinaa) moanwura ɔpono baako mu, na mmom momfa apono sononko-sononko mu na enwura mu. Na meho mma mfasoɔ biara mma mo wɔ (adeɛ a) Nyankopɔn (ahyehyɛ ama mo) ho. Nokorɛ sɛ, atemmuo no deɛ Onyankopɔn na ɛwɔ no, na Neso na mede meho toɔ,na Ne mu na wɔn a wɔwɔ awerɛhyemu no mfa wɔn werɛ nhyɛ".

وَقَالَ يَٰبَنِىَّ لَا تَدْخُلُوا۟ مِنۢ بَابٍ وَٰحِدٍ وَٱدْخُلُوا۟ مِنْ أَبْوَٰبٍ مُّتَفَرِّقَةٍ ۖ وَمَآ أُغْنِى عَنكُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ ۖ إِنِ ٱلْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ ۖ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ ۖ وَعَلَيْهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُتَوَكِّلُونَ ٦٧

68. Ɛberɛ a wɔwuraa (kuro no) mu sɛdeɛ wɔn papa hyɛɛ wɔn no, ɛso amma mfasoɔ biara amma wɔn antia deɛ Onyankopɔn (ahyehyɛ); mmom Ya'aquub no ara ahiasɛm na ɔhyehyɛ (maa ne mma no). Nokorɛ sɛ, ɔwɔ nimdeɛ a emu dɔ a Yɛakyerɛ no, nanso nnipa pii nnim.

وَلَمَّا دَخَلُوا۟ مِنْ حَيْثُ أَمَرَهُمْ أَبُوهُم مَّا كَانَ يُغْنِى عَنْهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ إِلَّا حَاجَةً فِى نَفْسِ يَعْقُوبَ قَضَىٰهَا ۚ وَإِنَّهُۥ لَذُو عِلْمٍ لِّمَا عَلَّمْنَٰهُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ٦٨

| | |
|---|---|
| 69. Ɛberɛ a wɔwuraa mu kɔɔ Yuusuf hɔ no, ɔfaa nenua no baa ne nkyɛn ka kyerɛɛ no sɛ: “Nokorɛ, mene wo nua (Yuusuf), na ɛmma wo werɛ nho wɔ deɛ (yɛnuanom) yɔeɛ no ho”. | وَلَمَّا دَخَلُوا۟ عَلَىٰ يُوسُفَ ءَاوَىٰٓ إِلَيْهِ أَخَاهُ ۖ قَالَ إِنِّىٓ أَنَا۠ أَخُوكَ فَلَا تَبْتَئِسْ بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٦٩ |
| 70. Ɛberɛ a ɔsiesiee wɔn nneɛma no wieeɛ no, ɔmaa wɔde kuruwa hyɛɛ nenua no nneɛma mu. Afei dawubɔni teaa mu sɛ: “Akwantufoɔ, nokorɛ sɛ moyɛ akorɔmfoɔ. | فَلَمَّا جَهَّزَهُم بِجَهَازِهِمْ جَعَلَ ٱلسِّقَايَةَ فِى رَحْلِ أَخِيهِ ثُمَّ أَذَّنَ مُؤَذِّنٌ أَيَّتُهَا ٱلْعِيرُ إِنَّكُمْ لَسَـٰرِقُونَ ٧٠ |
| 71. (Yosef nuanom) danee wɔn ani kyerɛɛ (Misrimfoɔ) no kaa sɛ: “Mo deɛn na ayera?” | قَالُوا۟ وَأَقْبَلُوا۟ عَلَيْهِم مَّاذَا تَفْقِدُونَ ٧١ |
| 72. Wɔkaa sɛ: “Yɛayera ɔhene kuruwa, na obi a ɔde bɛba no bɛnya (aburoo) yoma adesoa; na mena ɛyɛ m’asɛde (sɛ mehyɛ dema saa nipa no). | قَالُوا۟ نَفْقِدُ صُوَاعَ ٱلْمَلِكِ وَلِمَن جَآءَ بِهِۦ حِمْلُ بَعِيرٍ وَأَنَا۠ بِهِۦ زَعِيمٌ ٧٢ |
| 73. (Yosef nuanom) kaa sɛ: “Yɛde Nyame di nse! Monim yie sɛ, yɛamma ha ammɛdi nsɛmmɔnee wɔ asaase yi so, na yɛnyɛ akorɔmfoɔ nso”. | قَالُوا۟ تَٱللَّهِ لَقَدْ عَلِمْتُم مَّا جِئْنَا لِنُفْسِدَ فِى ٱلْأَرْضِ وَمَا كُنَّا سَـٰرِقِينَ ٧٣ |
| 74. (Yosef asomfoɔ) no kaa sɛ: “Ɛneɛ (obi a yɛbɛhunu kuruwa no wɔ ne hɔ no) asotwee bɛn na ɛsɛsɛ yɛde ma no (sɛ ɛda adi) sɛ moyɛ nkontompofoɔ a?” | قَالُوا۟ فَمَا جَزَٰٓؤُهُۥٓ إِن كُنتُمْ كَـٰذِبِينَ ٧٤ |
| 75. (Yosef nuanom) kaa sɛ: “Ɛho asotwee no ne obi a yɛbɛhunu (kuruwa no) wɔ ne nneɛma mu, ɔno ara na ɛsɛsɛ yɛtwe n’aso. Saa ara na yɛtua ɔbɔneɛfoɔ no so ka” | قَالُوا۟ جَزَٰٓؤُهُۥ مَن وُجِدَ فِى رَحْلِهِۦ فَهُوَ جَزَٰٓؤُهُۥ ۚ كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلظَّـٰلِمِينَ ٧٥ |
| 76. Enti ɔhyɛɛ aseɛ (hwehwɛɛ) wɔn nneɛma no mu ansa na (ɔreba) ne nua no nneɛma mu. Afei ɔyii (kuruwa) no firii ne nua no nneɛma no mu. Saa pɔ yi na Yɛbɔ demaa Yuusuf. Ɛnyɛ (n’adwen) ne sɛ ɔde ne nua no bɛkɔ akɔto (Misrim) hene no amaneɛ mu, na mmom sɛdeɛ Nyankopɔn pɛ (na Yosef yɔeɛ no). Yɛma obi a Yɛpɛ so de no gyina gyinaberɛ a ɛkorɔn. Nea Ɔboro nimdifoɔ nyinaa soɔ no ne Biribiara ho Nimdefoɔ (Nyankopɔn) no. | فَبَدَأَ بِأَوْعِيَتِهِمْ قَبْلَ وِعَآءِ أَخِيهِ ثُمَّ ٱسْتَخْرَجَهَا مِن وِعَآءِ أَخِيهِ ۚ كَذَٰلِكَ كِدْنَا لِيُوسُفَ ۖ مَا كَانَ لِيَأْخُذَ أَخَاهُ فِى دِينِ ٱلْمَلِكِ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ ۚ نَرْفَعُ دَرَجَـٰتٍ مَّن نَّشَآءُ ۗ وَفَوْقَ كُلِّ ذِى عِلْمٍ عَلِيمٌ ٧٦ |
| 77. (Yosef nuanom) Kaa sɛ: “Sɛ wabɔ korɔno a, ampa sɛ ne nua bi dii kan bɔɔ korɔno”. Yuusuf desiee n’akoma mu, na wanyi no adi ankyerɛ wɔn. Ɔkaa sɛ: “Mowɔ gyinaberɛ bɔne paa mu, na Onyankopɔn na Ɔnim deɛ morekyerɛ no”. | قَالُوٓا۟ إِن يَسْرِقْ فَقَدْ سَرَقَ أَخٌ لَّهُۥ مِن قَبْلُ ۚ فَأَسَرَّهَا يُوسُفُ فِى نَفْسِهِۦ وَلَمْ يُبْدِهَا لَهُمْ ۚ قَالَ أَنتُمْ شَرٌّ مَّكَانًا ۖ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا تَصِفُونَ ٧٧ |

| | |
|---|---|
| 78. Wɔkaa sɛ: “Owura nimuonyamfoɔ, nokorɛ sɛ, (Benyamin) wɔ papa akɔkora posoposo (a ɔbɛdi neho awerɛhoɔ) enti fa yɛn mu baako hyɛ n’anan. Nokorɛ sɛ yɛhu wo sɛ woka (nnipa) papafoɔ no ho | قَالُواْ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلۡعَزِيزُ إِنَّ لَهُۥٓ أَبٗا شَيۡخٗا كَبِيرٗا فَخُذۡ أَحَدَنَا مَكَانَهُۥٓۖ إِنَّا نَرَىٰكَ مِنَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٧٨ |
| 79. (Yosef) kaa sɛ: “Onyame mpa ngu sɛ yɛbɛfa obi foforɔ a ɛnyɛ nea yɛhunuu y’adeɛ no wɔ ne hɔ. (Sɛ yɛyɛ saa a) nokorɛ sɛ na yɛayɛ abɔnefoɔ. | قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِ أَن نَّأۡخُذَ إِلَّا مَن وَجَدۡنَا مَتَٰعَنَا عِندَهُۥٓ إِنَّآ إِذٗا لَّظَٰلِمُونَ ٧٩ |
| 80. Ɛberɛ a wɔn abamu buu wɔ neho no, wɔkɔtuu agyina wɔ kokoam. Wɔn mu panin no kaa sɛ: “Monim sɛ mode Nyankopɔn din mu adi nse akyerɛ mo papa, ɛna modii kan buu moani guu deɛ na ɛsɛsɛ moyɛ ma Yosef soɔ? Enti memfiri asaase yi so kɔpem sɛ m’agya bɛma me ho kwan ansa, anaasɛ Onyankopɔn bɛdi (m’asɛm) ama me, na Ɔne atemmufoɔ no nyinaa mu Otemmufoɔ papa paa no. | فَلَمَّا ٱسۡتَيۡـَٔسُواْ مِنۡهُ خَلَصُواْ نَجِيّٗاۖ قَالَ كَبِيرُهُمۡ أَلَمۡ تَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ أَبَاكُمۡ قَدۡ أَخَذَ عَلَيۡكُم مَّوۡثِقٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَمِن قَبۡلُ مَا فَرَّطتُمۡ فِي يُوسُفَۖ فَلَنۡ أَبۡرَحَ ٱلۡأَرۡضَ حَتَّىٰ يَأۡذَنَ لِيٓ أَبِيٓ أَوۡ يَحۡكُمَ ٱللَّهُ لِيۖ وَهُوَ خَيۡرُ ٱلۡحَٰكِمِينَ ٨٠ |
| 81. (Enti) monsan nkɔ moagya hɔ na monkɔka nkyerɛ no sɛ: “Y’agya, nokorɛ sɛ woba (Benyamin) abɔ korɔno, na deɛ yɛnim na yɛdii ho adanseɛ; na deɛ asuma no deɛ yɛantumi ammɔ ho ban “. | ٱرۡجِعُوٓاْ إِلَىٰٓ أَبِيكُمۡ فَقُولُواْ يَـٰٓأَبَانَآ إِنَّ ٱبۡنَكَ سَرَقَ وَمَا شَهِدۡنَآ إِلَّا بِمَا عَلِمۡنَا وَمَا كُنَّا لِلۡغَيۡبِ حَٰفِظِينَ ٨١ |
| 82. Bisa kuro (Misrim) a na yɛwɔ mu no ne akwantufoɔ a yɛne wɔn baeɛ no (na hunu sɛ), ampa sɛ nokorɛ na yɛreka no“ | وَسۡـَٔلِ ٱلۡقَرۡيَةَ ٱلَّتِي كُنَّا فِيهَا وَٱلۡعِيرَ ٱلَّتِيٓ أَقۡبَلۡنَا فِيهَاۖ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ٨٢ |
| 83. (Ya’quub) kaa sɛ: “Daabi, mo ara moadwen na mode ayɛ kanana, nanso abotere na ɛyɛ. Ebia Nyankopɔn de wɔn nyinaa (Yuusuf, Benyamin ne Rubel) bɛbrɛ me. Nokorɛ sɛ, Ɔne Onimdefoɔ no, Ɔne Onyansafoɔ no. | قَالَ بَلۡ سَوَّلَتۡ لَكُمۡ أَنفُسُكُمۡ أَمۡرٗاۖ فَصَبۡرٞ جَمِيلٌۖ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَأۡتِيَنِي بِهِمۡ جَمِيعًاۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ ٨٣ |
| 84. (Ya’aquub) danee neho firii wɔn ho kaa sɛ: “Ao, mewerɛho a aho wɔ Yosef ho, na awerɛhoɔ maa (nisuo taataa no) maa n’ani yɛɛ fitaa, ɛnam awerɛhoɔ nhyɛsoɔ nti. | وَتَوَلَّىٰ عَنۡهُمۡ وَقَالَ يَـٰٓأَسَفَىٰ عَلَىٰ يُوسُفَ وَٱبۡيَضَّتۡ عَيۡنَاهُ مِنَ ٱلۡحُزۡنِ فَهُوَ كَظِيمٞ ٨٤ |
| 85. (Ne mma no) kaa sɛ: “Onyankopɔn! enti (agya), wonnyae Yosef ho adwendwen kosi sɛ ɛbɛbɔ wo yadeɛ, anaa kɔpem sɛ wobɛwuo?”. | قَالُواْ تَٱللَّهِ تَفۡتَؤُاْ تَذۡكُرُ يُوسُفَ حَتَّىٰ تَكُونَ حَرَضًا أَوۡ تَكُونَ مِنَ ٱلۡهَٰلِكِينَ ٨٥ |
| 86. Ɔkaa sɛ: ”Onyankopɔn na mede m’akosɛm ne m’awerɛhoɔ to N’anim, na menim adeɛ a monnim wɔ Nyankopɔn hɔ.” | قَالَ إِنَّمَآ أَشۡكُواْ بَثِّي وَحُزۡنِيٓ إِلَى ٱللَّهِ وَأَعۡلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٨٦ |

| | |
|---|---|
| 87. (Ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ): ‘’Memma, monkɔ (Misrim) na monkɔbisa Yuusuf ne ne nua no ho asɛm, na monhwɛ na moampa aba wɔ Nyankopɔn ahummɔborɔ ho, nokorɛ sɛ obi mpa aba wɔ Nyankopɔn ahummɔborɔ ho gyesɛ nnipa (Kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ no. | يَٰبَنِيَّ ٱذۡهَبُواْ فَتَحَسَّسُواْ مِن يُوسُفَ وَأَخِيهِ وَلَا تَاْيۡـَٔسُواْ مِن رَّوۡحِ ٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ لَا يَاْيۡـَٔسُ مِن رَّوۡحِ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلۡقَوۡمُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٨٧ |
| 88. Ɛberɛ a wɔkɔɔ (Yosef) hɔ no, wɔkaa sɛ: “Owura Nimuomyamfoɔ, ɔhaw paa ato yɛn ne y’abusuafoɔ, na yɛde sika kakraabi na aba, enti hyɛ (aburoo) ma yɛn, na yɛ yɛn adɔeɛ. Nokorɛ sɛ Onyankopɔn ma wɔn a wɔyɛ adɔeɛ no akatua”. | فَلَمَّا دَخَلُواْ عَلَيۡهِ قَالُواْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡعَزِيزُ مَسَّنَا وَأَهۡلَنَا ٱلضُّرُّ وَجِئۡنَا بِبِضَٰعَةٖ مُّزۡجَىٰةٖ فَأَوۡفِ لَنَا ٱلۡكَيۡلَ وَتَصَدَّقۡ عَلَيۡنَآۖ إِنَّ ٱللَّهَ يَجۡزِي ٱلۡمُتَصَدِّقِينَ ٨٨ |
| 89. (Yosef) ka kyerɛɛ wɔn sɛ: ‘’Mokae deɛ mode yɛɛ Yuusuf ne ne nua no wɔ aberɛ a na monnim (deɛ moreyɛ)?” | قَالَ هَلۡ عَلِمۡتُم مَّا فَعَلۡتُم بِيُوسُفَ وَأَخِيهِ إِذۡ أَنتُمۡ جَٰهِلُونَ ٨٩ |
| 90. Wɔkaa sɛ: ‘’Wone Yosef ampa anaa? Ɔkaa sɛ: ‘’Mene Yosef na wei nso ne me nua (Benyamin), nokorɛ sɛ Onyankopɔn ahu yɛn mmɔbɔ. Nokorɛ sɛ obi a ɔbɛsuro Nyankopɔn na ɔbɛsi aboterɛ no, nokorɛ sɛ Onyankopɔn mma apapafoɔ no akatua nyɛ kwa. | قَالُوٓاْ أَءِنَّكَ لَأَنتَ يُوسُفُۖ قَالَ أَنَا۠ يُوسُفُ وَهَٰذَآ أَخِيۖ قَدۡ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡنَآۖ إِنَّهُۥ مَن يَتَّقِ وَيَصۡبِرۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٩٠ |
| 91. Wɔkaa sɛ: ‘’Awurade Nyankopɔn! Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ayi wo, ama woso (wɔ animuoyam mu) akyɛn yɛn, na nokorɛ sɛ yɛyɛ abɔneɛfoɔ “. | قَالُواْ تَٱللَّهِ لَقَدۡ ءَاثَرَكَ ٱللَّهُ عَلَيۡنَا وَإِن كُنَّا لَخَٰطِـِٔينَ ٩١ |
| 92. (Yosef) kaa sɛ: ‘’Kasa tia biara nni hɔ dema mo nnɛda yi, Onyankopɔn de mo bɔne bɛkyɛ mo. Ɔne ahummɔborɔfoɔ no mu Mmɔborɔhunu Hene no. | قَالَ لَا تَثۡرِيبَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡيَوۡمَۖ يَغۡفِرُ ٱللَّهُ لَكُمۡۖ وَهُوَ أَرۡحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ٩٢ |
| 93. “Momfa m’atade-sorоɔ yi na monkɔto ngu me papa anim ɛbɛma no ahunu (pefee). Na momfa mo abusuafoɔ no (nyinaa) mmrɛ me wɔ ha “. | ٱذۡهَبُواْ بِقَمِيصِي هَٰذَا فَأَلۡقُوهُ عَلَىٰ وَجۡهِ أَبِي يَأۡتِ بَصِيرٗا وَأۡتُونِي بِأَهۡلِكُمۡ أَجۡمَعِينَ ٩٣ |
| 94. Ɛberɛ a wɔn teaseɛnam adwadi kuo no sii mu no, wɔn papa (Ya’aquub) kaa sɛ: “Mate Yosef ho pampan, sɛ mommu me sɛ nkɔkoraa-sɛm (bi na meredie) a” | وَلَمَّا فَصَلَتِ ٱلۡعِيرُ قَالَ أَبُوهُمۡ إِنِّي لَأَجِدُ رِيحَ يُوسُفَۖ لَوۡلَآ أَن تُفَنِّدُونِ ٩٤ |
| 95. (Ne fie hɔfoɔ no) kaa sɛ: ”Nokorɛ sɛ wowɔ wo tete mfomsoɔ no ara mu”. | قَالُواْ تَٱللَّهِ إِنَّكَ لَفِي ضَلَٰلِكَ ٱلۡقَدِيمِ ٩٥ |
| 96. Ɛberɛ a amanebɔfoɔ no baeɛ no, ɔtoo (Yosef atadeɛ no) guu (Ya’quub) anim, na ohunui pefee. Ɔkaa sɛ: “Manka ankyerɛ mo sɛ, | فَلَمَّآ أَن جَآءَ ٱلۡبَشِيرُ أَلۡقَىٰهُ عَلَىٰ وَجۡهِهِۦ فَٱرۡتَدَّ بَصِيرٗاۖ قَالَ أَلَمۡ أَقُل |

| | |
|---|---|
| nokorɛ menim deɛ monnim wɔ Nyankopɔn hɔ?” | لَّكُمْ إِنِّىٓ أَعْلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ٩٦ |
| 97. (Ne mma no) kaa sɛ: “Y’agya, srɛ yɛn bɔne ho bɔnefakyɛ (wɔ Nyankopɔn hɔ) ma yɛn, na nokorɛ sɛ yɛyɛ abɔneɛfoɔ. | قَالُوا۟ يَٰٓأَبَانَا ٱسْتَغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَآ إِنَّا كُنَّا خَٰطِـِٔينَ ٩٧ |
| 98. (Ya’quub) kaa sɛ: ‘’Mɛsrɛ me Wura Nyankopɔn hɔ bɔnefakyɛ ama mo. Nokorɛ sɛ, Ɔne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Ahummɔborɔ Hene no. | قَالَ سَوْفَ أَسْتَغْفِرُ لَكُمْ رَبِّىٓ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ٩٨ |
| 99. Ɛberɛ a (abusuafoɔ no nyinaa) baa Yosef hɔ no, ɔfaa n’awofoɔ baa ne ho ɛna ɔkaa sɛ: “Momfa abodwoɔ nwura Misrim, sɛ Onyankopɔn pɛ a “. | فَلَمَّا دَخَلُوا۟ عَلَىٰ يُوسُفَ ءَاوَىٰٓ إِلَيْهِ أَبَوَيْهِ وَقَالَ ٱدْخُلُوا۟ مِصْرَ إِن شَآءَ ٱللَّهُ ءَامِنِينَ ٩٩ |
| 100. Ɔpagyaa n’awofoɔ no wɔ akonwa no so, na wɔkɔɔ fɔm brɛɛ wɔn ho ase maa no. (Yosef) kaa sɛ: ‘’M’agya, wei ne me dabi daeɛ no nkyerɛaseɛ. Me Wura Nyankopɔn ama no ayɛ nokorɛ. Nokorɛ sɛ Ɔne me adi no yie wɔ ɛberɛ a Ɔyii me firi afiase, na Ɔde mo nyinaa firi ɛserɛ so de mo aba ha, wɔ akyire yi a ɔbonsam duaa ɔtan wɔ me ne me nuanom ntam. Nokorɛ sɛ, me Wura Nyankopɔn yɛ Ayɛmyɛ Hene dema obi a Ɔpɛ, nokorɛ sɛ Ɔne Onimdefoɔ no, Ɔne Onyansafoɔ no. | وَرَفَعَ أَبَوَيْهِ عَلَى ٱلْعَرْشِ وَخَرُّوا۟ لَهُۥ سُجَّدًا ۖ وَقَالَ يَٰٓأَبَتِ هَٰذَا تَأْوِيلُ رُءْيَٰىَ مِن قَبْلُ قَدْ جَعَلَهَا رَبِّى حَقًّا ۖ وَقَدْ أَحْسَنَ بِىٓ إِذْ أَخْرَجَنِى مِنَ ٱلسِّجْنِ وَجَآءَ بِكُم مِّنَ ٱلْبَدْوِ مِنۢ بَعْدِ أَن نَّزَغَ ٱلشَّيْطَٰنُ بَيْنِى وَبَيْنَ إِخْوَتِىٓ ۚ إِنَّ رَبِّى لَطِيفٌ لِّمَا يَشَآءُ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ ١٠٠ |
| 101. (Yosef tontom Nyankopɔn bɔɔ mpaeɛ sɛ): “Me Wura Nyankopɔn, ampa sɛ Wama me ahennie, ɛna Wakyerɛ me daeɛ nkyerɛaseɛ. Ɔsoro ne asaase Bɔfo, Wone me Kyitaafoɔ wɔ wiase ne Daakye no. Ma menwu sɛ Muslimini na fa me ka apapafoɔ no ho “. | رَبِّ قَدْ ءَاتَيْتَنِى مِنَ ٱلْمُلْكِ وَعَلَّمْتَنِى مِن تَأْوِيلِ ٱلْأَحَادِيثِ ۚ فَاطِرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ أَنتَ وَلِىِّۦ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ ۖ تَوَفَّنِى مُسْلِمًا وَأَلْحِقْنِى بِٱلصَّٰلِحِينَ ١٠١ |
| 102. (Nkɔmhyɛni), wei yɛ ahuntasɛm na Yɛreyi ama woɔ. Na na wonka wɔn ho wɔ berɛ a (Yosef nuanom) nyaa wɔn ho nteaseɛ na wɔbɔɔ wɔn pɔ bɔne no. | ذَٰلِكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلْغَيْبِ نُوحِيهِ إِلَيْكَ ۖ وَمَا كُنتَ لَدَيْهِمْ إِذْ أَجْمَعُوٓا۟ أَمْرَهُمْ وَهُمْ يَمْكُرُونَ ١٠٢ |
| 103. Nnipa pii nso nnye nni, sɛ wobɔ ho mmɔden sɛn ara mpo a. | وَمَآ أَكْثَرُ ٱلنَّاسِ وَلَوْ حَرَصْتَ بِمُؤْمِنِينَ ١٠٣ |
| 104. Na wommisa wɔn ho akatua nso; (Qur’aan) yɛ Nkaekaeɛ ne Afutusɛm dema amansan nyinaa. | وَمَا تَسْـَٔلُهُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۚ إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَٰلَمِينَ ١٠٤ |

105. Nsɛnkyerɛnee dodoɔ sɛn na ɛwɔ soro ne asaase so a wɔtwa mu wɔ ho? Nanso wɔtwi fa so.

وَكَأَيِّن مِّنْ ءَايَةٍ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ يَمُرُّونَ عَلَيْهَا وَهُمْ عَنْهَا مُعْرِضُونَ ١٠٥

106. Wɔn mu dodoɔ no ara na wɔnnye Nyankopɔn nnie, na mmom wɔyɛ (Nyame ho) mmatahoo.

وَمَا يُؤْمِنُ أَكْثَرُهُم بِٱللَّهِ إِلَّا وَهُم مُّشْرِكُونَ ١٠٦

107. Enti wɔn akoma atɔ wɔn yɛm wɔ Nyankopɔn asotwee a ɛmene (nnipa) a ɛreba wɔn soɔ no ho, anaa Dɔnhwere a ɛreba wɔn so mpofire mu nanso wɔnnim no ho?

أَفَأَمِنُوٓا۟ أَن تَأْتِيَهُمْ غَٰشِيَةٌ مِّنْ عَذَابِ ٱللَّهِ أَوْ تَأْتِيَهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ١٠٧

108. (Nkɔmhyɛni), kasɛ: "Wei ne me kwan. Mene wɔn a wɔka me ho no de nimdeɛ pefee refrɛ (amanfoɔ) kɔ Nyankopɔn hɔ. Kronkron ne Animuonyam hene ne Nyankopɔn. Medeɛ menka abosomsomfoɔ no ho.

قُلْ هَٰذِهِۦ سَبِيلِىٓ أَدْعُوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ ۚ عَلَىٰ بَصِيرَةٍ أَنَا۠ وَمَنِ ٱتَّبَعَنِى ۖ وَسُبْحَٰنَ ٱللَّهِ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ١٠٨

109. (Nkɔmhyɛni), asomafoɔ a yɛsomaa wɔn dii wanim kan no na wɔyɛ nnipa na Yɛyii Adiyisɛm no maa wɔn, na wɔfiri amanfoɔ a wɔ firi nkuro mu no mu. Enti wɔnnante asaase no so nhwɛ sɛdeɛ wɔn a wɔdii wɔn anim kan no awieeɛ si wieeɛ? Daakye fie no yɛ ma wɔn a wɔsuro Nyankopɔn. Enti wɔnte asɛm ase anaa?

وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ إِلَّا رِجَالًا نُّوحِىٓ إِلَيْهِم مِّنْ أَهْلِ ٱلْقُرَىٰٓ ۗ أَفَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۗ وَلَدَارُ ٱلْءَاخِرَةِ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ ۗ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ١٠٩

110. (Wɔkɔɔ so tee atua) kosii sɛ asomafoɔ no paa aba maa wɔn adwen yɛɛ wɔn sɛ, wɔn (amanfoɔ no) annye wɔn anni, afei na na Yɛmmoa no aba wɔn hɔ, na Yɛagye obi a Yɛpɛ nkwa. Na Y'asotwe no nsan n'akyi wɔ nnipa bɔnefoɔ no so.

حَتَّىٰٓ إِذَا ٱسْتَيْـَٔسَ ٱلرُّسُلُ وَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُمْ قَدْ كُذِبُوا۟ جَآءَهُمْ نَصْرُنَا فَنُجِّىَ مَن نَّشَآءُ ۖ وَلَا يُرَدُّ بَأْسُنَا عَنِ ٱلْقَوْمِ ٱلْمُجْرِمِينَ ١١٠

111. Ampa sɛ, adesua wɔ (Yosef ne ne nuanom) abakɔsɛm no mu dema mmadwemmafoɔ no. (Qur'aan) nyɛ asɛm a yɛabɔ yɛn tirim (na atwerɛ), na mmom ɛyɛ (Nwoma a) ɛrehyɛ (Nwoma a) edii n'anim kan no mma, na ɛkyerɛkyerɛ (biribiara) mu pefee, san yɛ kwankyerɛ (Nwoma) ne ahummɔborɔ dema amanfoɔ a wɔgye die no.

لَقَدْ كَانَ فِى قَصَصِهِمْ عِبْرَةٌ لِّأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ ۗ مَا كَانَ حَدِيثًا يُفْتَرَىٰ وَلَٰكِن تَصْدِيقَ ٱلَّذِى بَيْنَ يَدَيْهِ وَتَفْصِيلَ كُلِّ شَىْءٍ وَهُدًى وَرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ١١١

# 13. Ar-Ra’d

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Alif-Laam-Miim-Raa. Woi ne Nwoma no mu nsɛm no; deɛ yasiane afri wo Wura Onyankopɔn hɔ aberɛ woɔ no ne nokorɛ no, nanso nnipa pii na wɔ’nnye nie.

المٓرۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِۗ وَٱلَّذِيٓ أُنزِلَ
إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَ ٱلۡحَقُّ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ
ٱلنَّاسِ لَا يُؤۡمِنُونَ ١

---

2. Onyankopɔn na Wapagya soro a adum biara nnihɔ (a ekuta mu) a mohunu, ɛna afei Ɔde Neho sii Tumi ahennwa no soɔ, ɛna W’ama awia ne bosome aberɛ wɔn ho ase (ama mo). Emu biara nam (ne kwan so) wɔ berɛ a yahyehyɛ (ama no mu). Ɔno na Ɔtoto ntotoeɛ nyinaa, Ɔkyerɛkyerɛ nsɛm no mu sɛdeɛ mobɛgye mo Wura Nyankopɔn nhyiamu no adie.

ٱللَّهُ ٱلَّذِي رَفَعَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ بِغَيۡرِ عَمَدٖ
تَرَوۡنَهَاۖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ عَلَى ٱلۡعَرۡشِۖ
وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ كُلّٞ يَجۡرِي
لِأَجَلٖ مُّسَمّٗىۚ يُدَبِّرُ ٱلۡأَمۡرَ يُفَصِّلُ
ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّكُم بِلِقَآءِ رَبِّكُمۡ
تُوقِنُونَ ٢

---

3. Ɔno na Watrɛ asaase mu, ɛna Ɔde mmepɔ asisi so pintinn asan ayɛ nsubɔnten, ɛna nnuaba biara nso Wayɛ no mmienu mmienu (onini ne ɔbedeɛ) wɔ (asaase no) so. Ɔma adesaeɛ kata adekyeɛ so. Nokorɛ sɛ, nsɛnkyerɛnee wɔ woi nom mu dema nnipa a wɔdwen.

وَهُوَ ٱلَّذِي مَدَّ ٱلۡأَرۡضَ وَجَعَلَ فِيهَا
رَوَٰسِيَ وَأَنۡهَٰرٗاۖ وَمِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ
جَعَلَ فِيهَا زَوۡجَيۡنِ ٱثۡنَيۡنِۖ يُغۡشِي ٱلَّيۡلَ
ٱلنَّهَارَۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ
يَتَفَكَّرُونَ ٣

---

4. Asaase no mu nso wɔ (nsaase) asin-asin a ɛbɔ ahyeɛ; ɛne bobe turo, ne aburoo (fuo), ne akyeresua (afuo). Ebi fifiri mmienu anaasɛ deɛ ɛbro saa, ebi nso (fifiri) baako; yɛde nsu korɔ na egugu soɔ, nanso nedie mu no Yɛma ebi yɛdɛ kyɛn bi. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ woi nom (nyinaa) mu dema amanfoɔ a wɔn wɔ nteaseɛ anaasɛ wɔdwen .

وَفِي ٱلۡأَرۡضِ قِطَعٞ مُّتَجَٰوِرَٰتٞ وَجَنَّٰتٞ
مِّنۡ أَعۡنَٰبٖ وَزَرۡعٞ وَنَخِيلٞ صِنۡوَانٞ
وَغَيۡرُ صِنۡوَانٖ يُسۡقَىٰ بِمَآءٖ وَٰحِدٖ
وَنُفَضِّلُ بَعۡضَهَا عَلَىٰ بَعۡضٖ فِي ٱلۡأُكُلِۚ
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٤

---

5. Sɛ ɛyɛ wo nwanwa a, ɛneɛ (boniayɛfoɔ no) asɛm a wɔse “Enti sɛ (yewu na) yɛyɛ nɛteɛ a yɛbɛsan (anyane) wɔ abɔdeɛ foforɔ mu no”, ɛno na ma ɛnyɛ wo nwanwa. Saa nkorɔfoɔ no na wɔ nnye wɔn Wura Nyankopɔn nnie no, na wɔn na (yɛde) dadewɛnfoɔ begu wɔn kɔn mu no, na wɔ ne Ogya no mu foɔ no, emu na wɔ’bɛtena afe bɔɔ.

وَإِن تَعۡجَبۡ فَعَجَبٞ قَوۡلُهُمۡ أَءِذَا كُنَّا
تُرَٰبًا أَءِنَّا لَفِي خَلۡقٖ جَدِيدٍۗ أُوْلَٰٓئِكَ
ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِرَبِّهِمۡۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ
ٱلۡأَغۡلَٰلُ فِيٓ أَعۡنَاقِهِمۡۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ
أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٥

6. (Nkɔmhyɛni, boniayɛfoɔ no) repɛ ntɛm sɛ ma bɔne no (anaa asotwee no) ni papa no anim kan; aberɛ nso a asotwee no sɛso adi wɔn anim kan asi pɛn. Nokorɛ sɛ wɔn bɔne (nyinaa akyiri no) wo Wura Nyankopɔn wɔ Bɔnefakyɛ dema adasamma. Nokorɛ nso sɛ wo Wura Nyankopɔn asotwee ano yɛ den papaapa.

وَيَسْتَعْجِلُونَكَ بِٱلسَّيِّئَةِ قَبْلَ ٱلْحَسَنَةِ
وَقَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِمُ ٱلْمَثُلَٰتُ ۗ وَإِنَّ
رَبَّكَ لَذُو مَغْفِرَةٍ لِّلنَّاسِ عَلَىٰ ظُلْمِهِمْ ۖ
وَإِنَّ رَبَّكَ لَشَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ٦

7. Deɛ wɔn a wɔ nnye nnie no ka nesɛ: “Adɛn nti na yensiane nsɛnkyerɛnee mfri ne Wura Nyankopɔn hɔ mmrɛ no? (Nkɔmhyɛni), wodeɛ ne sɛ woyɛ kɔkɔbɔni; na ɔman biara nso wɔ ɔkwankyerɛfoɔ.

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْهِ
ءَايَةٌ مِّن رَّبِّهِۦٓ ۗ إِنَّمَآ أَنتَ مُنذِرٌ ۖ
وَلِكُلِّ قَوْمٍ هَادٍ ٧

8. Onyankopɔn Nim (yafunudeɛ a) ɛso ɔbaa biara, ɛne deɛ ɛpɔn fri awodeɛ no mu, ne (abosome dodoɔ a) ɛbɛka (nyinsɛn no) ho. Deɛ ɛwɔ Nehɔ biara wɔ nhyehyɛɛ.

ٱللَّهُ يَعْلَمُ مَا تَحْمِلُ كُلُّ أُنثَىٰ وَمَا
تَغِيضُ ٱلْأَرْحَامُ وَمَا تَزْدَادُ ۖ وَكُلُّ شَىْءٍ
عِندَهُۥ بِمِقْدَارٍ ٨

9. (Ɔne) deɛ ɛwɔ Kokoamu ne deɛ ɛwɔ Badwamu nyinaa ho Nimdefoɔ no. Ɔno ara ne Ɔkɛseɛ no, na Ɔno ara nso ne Okokroko a Ɔkorɔn no.

عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلْكَبِيرُ
ٱلْمُتَعَالِ ٩

10. Sɛ momu bi de n’asɛm suma o, anaasɛ ɔda no adi o, anaasɛ osie anadwo o, anaa opie awia o, ɛyɛ asɛm korɔ (ma Nyankopɔn sɛ Onim biribiara).

سَوَآءٌ مِّنكُم مَّنْ أَسَرَّ ٱلْقَوْلَ وَمَن
جَهَرَ بِهِۦ وَمَنْ هُوَ مُسْتَخْفٍۭ بِٱلَّيْلِ
وَسَارِبٌۢ بِٱلنَّهَارِ ١٠

11. Onipa wɔ awɛnfoɔ (a wodi neso akɔneaba) a wɔdi n’anim ne n’akyi. Wɔ’wɛn no wɔ Onyankopɔn ahyɛdeɛ so. Nokorɛ sɛ, Onyankopɔn nsesa (tebea bi) a amanfoɔ bi wɔ mu, gyesɛ wɔn ara sesa (tebea) no. Sɛ Onyankopɔn pɛ amanfoɔ bi bɔne a, obiara nnihɔ a ɔbetumi adane ani, na N’akyiri no wɔ’nnya okyitaafoɔ biara.

لَهُۥ مُعَقِّبَٰتٌ مِّنۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِۦ
يَحْفَظُونَهُۥ مِنْ أَمْرِ ٱللَّهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا
يُغَيِّرُ مَا بِقَوْمٍ حَتَّىٰ يُغَيِّرُوا۟ مَا بِأَنفُسِهِمْ ۗ
وَإِذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِقَوْمٍ سُوٓءًا فَلَا مَرَدَّ لَهُۥ ۚ
وَمَا لَهُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَالٍ ١١

12. Ɔno na Ɔde ayerɛmo kyerɛ mo debɔ (mo) hu, san (dema mo nya) akomatɔyɛmu (sɛ nsuo rebɛtɔ). Ɔno na Ɔbɔ mununkum a emu yɛ duro.

هُوَ ٱلَّذِى يُرِيكُمُ ٱلْبَرْقَ خَوْفًا وَطَمَعًا
وَيُنشِئُ ٱلسَّحَابَ ٱلثِّقَالَ ١٢

13. Agradaa nso bɔ no abodin kamfo no, na Soro abɔfoɔ bɔ hu wɔ Neho. Ɔsoma agradaa mmobɔmuu no kɔbɔ obia Ɔpɛ, nanso wɔgye Nyankopɔn ho akynnye. Ɔne Ɔhodenfoɔ paa a N’asotwee ano yɛ den paa.

وَيُسَبِّحُ ٱلرَّعْدُ بِحَمْدِهِۦ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ مِنْ
خِيفَتِهِۦ وَيُرْسِلُ ٱلصَّوَٰعِقَ فَيُصِيبُ
بِهَا مَن يَشَآءُ وَهُمْ يُجَٰدِلُونَ فِى ٱللَّهِ
وَهُوَ شَدِيدُ ٱلْمِحَالِ ١٣

14. Ɔno na Ɔfata sɛ yesu frɛ no wɔ nokorɛ mu; na wɔn a wɔfri N’akyi sufrɛ wɔn no ntumi nye wɔn so wɔ hwee ho; na mmom (wɔn mfatoho)

لَهُۥ دَعْوَةُ ٱلْحَقِّ ۖ وَٱلَّذِينَ يَدْعُونَ مِن
دُونِهِۦ لَا يَسْتَجِيبُونَ لَهُم بِشَىْءٍ إِلَّا

tesɛ (obi a) watene nensa akyerɛ nsuo sɛdeɛ ɛbeduru n'ano, nanso ennuru hɔ. (Kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ no sufrɛ deɛ, ɛyɛ kwa.

كَبَٰسِطِ كَفَّيۡهِ إِلَى ٱلۡمَآءِ لِيَبۡلُغَ فَاهُ وَمَا
هُوَ بِبَٰلِغِهِۦۚ وَمَا دُعَآءُ ٱلۡكَٰفِرِينَ
إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ ١٤

15. Onyankopɔn na deɛ ɛwɔ soro ne asaase so ne wɔn sunsum (nyinaa) berɛ wɔn ho ase ma no wɔ anɔpa ne anyumerɛ, sɛ wɔpɛ, anaasɛ wɔmmpɛ.

وَلِلَّهِ يَسۡجُدُ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ
طَوۡعٗا وَكَرۡهٗا وَظِلَٰلُهُم بِٱلۡغُدُوِّ
وَٱلۡأٓصَالِ۩ ١٥

16. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Hwan ne ɔsoro ne asaase Wura?" Kasɛ: "Onyankopɔn". Kasɛ: "Enti mofri N'akyi fa akyitaafoɔ a wɔntumi mfa mfasoɔ anaasɛ ɔhaw biara mma wɔn ho?" Kasɛ: "Enti onifirani ne obia ohunu adeɛ yɛpɛ? Anaasɛ enti esum ne ɛhyɛn yɛ pɛ? Anaasɛ wɔde mmatahoo a wabɔ (biribi) sɛdeɛ Nyankopɔn abɔ no na abata Nyankopɔn ho a ɛnam saa nti ama abɔdeɛ no asɛ ama wɔn anaa?" Kasɛ: "Onyankopɔn na Ɔyɛ biribiara Bɔfo, na Ɔne Opumpuni Baako no a Ɔkorɔn wɔ biribiara soɔ no "

قُلۡ مَن رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ قُلِ ٱللَّهُۚ
قُلۡ أَفَٱتَّخَذۡتُم مِّن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءَ لَا
يَمۡلِكُونَ لِأَنفُسِهِمۡ نَفۡعٗا وَلَا ضَرّٗاۚ
قُلۡ هَلۡ يَسۡتَوِي ٱلۡأَعۡمَىٰ وَٱلۡبَصِيرُ أَمۡ
هَلۡ تَسۡتَوِي ٱلظُّلُمَٰتُ وَٱلنُّورُۗ أَمۡ
جَعَلُواْ لِلَّهِ شُرَكَآءَ خَلَقُواْ كَخَلۡقِهِۦ
فَتَشَٰبَهَ ٱلۡخَلۡقُ عَلَيۡهِمۡۚ قُلِ ٱللَّهُ خَٰلِقُ كُلِّ
شَيۡءٖ وَهُوَ ٱلۡوَٰحِدُ ٱلۡقَهَّٰرُ ١٦

17. Ɔno na Osiane nsuo fri soro dema nsuo tene wɔ nsuka mu sɛdeɛ emu biara betumi, na nsuyire no de ahuro a ɛwɔ ani no kɔ. Na deɛ wɔ nane no wɔ egya mu deyɛ agudeɛ anaa nkyɛnsee no nso yi ahuro tesɛ nesɛso. Saa ara na Nyankopɔn de nokorɛ ne nkontompo yɛ mfatoho. Na ahuro no deɛ etwa mu kɔ tesɛ naakyee bi a ɛho nni mfasoɔ; na deɛ ɛho wɔ mfasoɔ dema nnipa no deɛ ɛka asaase no mu. Saa ara na Nyankopɔn yɛ mfatoho.

أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَسَالَتۡ أَوۡدِيَةُۢ
بِقَدَرِهَا فَٱحۡتَمَلَ ٱلسَّيۡلُ زَبَدٗا رَّابِيٗاۖ
وَمِمَّا يُوقِدُونَ عَلَيۡهِ فِي ٱلنَّارِ ٱبۡتِغَآءَ
حِلۡيَةٍ أَوۡ مَتَٰعٖ زَبَدٞ مِّثۡلُهُۥۚ كَذَٰلِكَ
يَضۡرِبُ ٱللَّهُ ٱلۡحَقَّ وَٱلۡبَٰطِلَۚ فَأَمَّا
ٱلزَّبَدُ فَيَذۡهَبُ جُفَآءٗۖ وَأَمَّا مَا يَنفَعُ
ٱلنَّاسَ فَيَمۡكُثُ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ كَذَٰلِكَ
يَضۡرِبُ ٱللَّهُ ٱلۡأَمۡثَالَ ١٧

18. Wɔn a wɔgye wɔn Wura Nyankopɔn (frɛ no) soɔ no wɔ (akatua) pa. Wɔn nso a wannye no soɔ no deɛ, sɛ wɔn wɔ deɛ ɛwɔ asaase so nyinaa ne nesɛso mpo a anka (saa Da no wɔbɛpɛ sɛ) wɔde bɛyɛ mpata. Saa nkorɔfoɔ no deɛ wɔn wɔ akontabuo bɔne paa. Na wɔn asetena mu ne bonsam gyem, ɛhɔ yɛ ahomegye bea bɔne paa.

لِلَّذِينَ ٱسۡتَجَابُواْ لِرَبِّهِمُ ٱلۡحُسۡنَىٰۚ وَٱلَّذِينَ
لَمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَهُۥ لَوۡ أَنَّ لَهُم مَّا
فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا وَمِثۡلَهُۥ مَعَهُۥ لَٱفۡتَدَوۡاْ
بِهِۦٓۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ سُوٓءُ ٱلۡحِسَابِ
وَمَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ١٨

19. Enti obia onim yie sɛ, deɛ yasiane ama woɔ no yɛ nokorɛ a efri wo Wura Nyankopɔn hɔ no, ɔtesɛ obi a n'ani afira? Wɔn a wɔ'dwen ho (anaa wɔde tu wɔn ho foɔ, anaa wɔkaeɛ) ne mmadwemmafoɔ no –

أَفَمَن يَعۡلَمُ أَنَّمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَ ٱلۡحَقُّ كَمَنۡ هُوَ أَعۡمَىٰٓۚ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ١٩

20. Wɔn a wɔdi Nyankopɔn bɔhyɛ soɔ, na wɔ mmu apam no soɔ,

ٱلَّذِينَ يُوفُونَ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ وَلَا يَنقُضُونَ ٱلۡمِيثَٰقَ ٢٠

21. Ne wɔn a deɛ Nyankopɔn ahyɛ sɛ wɔma ɛntoa mu no wɔde toa mu, na wɔsuro wɔn Wura Nyankopɔn, na wɔsuro akontabuo bɔne no.

وَٱلَّذِينَ يَصِلُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ أَن يُوصَلَ وَيَخۡشَوۡنَ رَبَّهُمۡ وَيَخَافُونَ سُوٓءَ ٱلۡحِسَابِ ٢١

22. Ne wɔn a wɔsi abotерɛ hwehwɛ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ animuonyam, na wɔfrɛ Nyame wɔ nebrɛ mu, na deɛ Yɛde akyɛ wɔn no wɔyi mu bi dema wɔ kokoa mu ne badwa mu, na wɔde papayɛ si bɔne ano kwan; saa nkorɔfoɔ no na wɔn wɔ awieɛ pa no –

وَٱلَّذِينَ صَبَرُواْ ٱبۡتِغَآءَ وَجۡهِ رَبِّهِمۡ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَنفَقُواْ مِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ سِرّٗا وَعَلَانِيَةٗ وَيَدۡرَءُونَ بِٱلۡحَسَنَةِ ٱلسَّيِّئَةَ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عُقۡبَى ٱلدَّارِ ٢٢

23. Aheman a ɛwɔ hɔ afe bɔɔ no, emu na wɔne wɔn agyanom ne wɔn yerenom ne wɔn asefoɔ a wɔdii papa no bɛkɔ; na Soro abɔfoɔ befri apono ahodoɔ mu aba wɔn hɔ.

جَنَّٰتُ عَدۡنٖ يَدۡخُلُونَهَا وَمَن صَلَحَ مِنۡ ءَابَآئِهِمۡ وَأَزۡوَٰجِهِمۡ وَذُرِّيَّٰتِهِمۡۖ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَدۡخُلُونَ عَلَيۡهِم مِّن كُلِّ بَابٖ ٢٣

24. (Soro abɔfoɔ no bɛkyea wɔn sɛ): "Asomdwiɛ nka mo wɔ mo abotерɛ a monyaeɛ no ho." Awie pa paa fie ni.

سَلَٰمٌ عَلَيۡكُم بِمَا صَبَرۡتُمۡۚ فَنِعۡمَ عُقۡبَى ٱلدَّارِ ٢٤

25. Wɔn a wɔbu Nyankopɔn apam no so wɔ akyire yi a atim, na wɔtete adeɛ a Nyankopɔn ahyɛ sɛ wɔntoa soɔ no ntɛm, na wɔdi nsɛmmɔnee wɔ asaase soɔ no, saa nnipa no na nomee wɔ wɔn soɔ, na wɔn wɔ efie bɔne paa (Daakye).

وَٱلَّذِينَ يَنقُضُونَ عَهۡدَ ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مِيثَٰقِهِۦ وَيَقۡطَعُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ أَن يُوصَلَ وَيُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱللَّعۡنَةُ وَلَهُمۡ سُوٓءُ ٱلدَّارِ ٢٥

26. Onyankopɔn trɛ akɔnhoma no mu dema obia Ɔpɛ, ɛna Osusu nso (dema obi a Ɔpɛ). Wɔn anigye wiase asetena yi ho, aberɛ nso a sɛ wode wiase asetena yi toto Daakye no ho a, na (wiase asetena no yɛ) anigyesɛm bi a ɛretwa mu akɔ.

ٱللَّهُ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُۚ وَفَرِحُواْ بِٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا فِي ٱلۡأٓخِرَةِ إِلَّا مَتَٰعٞ ٢٦

27. Deɛ wɔn a wɔnnye nnie no ka nesɛ: “Adɛn nti na yensiane nsɛnkyerɛnee bi mfri ne Wura Nyankopɔn hɔ mmerɛ no?” (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ”Nokorɛ sɛ, Onyankopɔn yera obia a Ɔpɛ, ɛna obia ɔdane neho ba Nehɔ no nso, Ɔkyerɛ no kwan.

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡهِ
ءَايَةٞ مِّن رَّبِّهِۦۚ قُلۡ إِنَّ ٱللَّهَ يُضِلُّ
مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِيٓ إِلَيۡهِ مَنۡ أَنَابَ ٢٧

28. Wɔn a wɔagye adie na wɔn akoma atɔ wɔn yɛm wɔ Nyankopɔn nkaekaeɛ ho no, nokorɛ sɛ, Onyankopɔn nkaekaeɛ ho na akoma nya abotɔyɛmu.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَتَطۡمَئِنُّ قُلُوبُهُم بِذِكۡرِ ٱللَّهِۗ
أَلَا بِذِكۡرِ ٱللَّهِ تَطۡمَئِنُّ ٱلۡقُلُوبُ ٢٨

29. Wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no, nhyira ne wɔn, na (nhyira ne) bea pa a wɔ’bɛsan akɔ no.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
طُوبَىٰ لَهُمۡ وَحُسۡنُ مَـَٔابٖ ٢٩

30. (Nkɔmhyɛni), saa ara na Yasoma wo wɔ ɔman a amanfoɔ bi adi wɔn anim kan atwam kɔ no soɔ, sɛdeɛ wobɛkenkan deɛ Yayi ama woɔ no akyerɛ wɔn. Nanso wɔpo Ahummɔborɔ Hene no. Ka sɛ: “Ɔne me Wura; awurade foforɔ biara nni hɔ gyesɛ Ɔno nko ara. Ɔno na mede meho to no soɔ, na Nehɔ na mesakra m’adwen kɔ.

كَذَٰلِكَ أَرۡسَلۡنَٰكَ فِيٓ أُمَّةٖ قَدۡ خَلَتۡ
مِن قَبۡلِهَآ أُمَمٞ لِّتَتۡلُوَاْ عَلَيۡهِمُ ٱلَّذِيٓ
أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ وَهُمۡ يَكۡفُرُونَ
بِٱلرَّحۡمَٰنِۚ قُلۡ هُوَ رَبِّي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا
هُوَ عَلَيۡهِ تَوَكَّلۡتُ وَإِلَيۡهِ مَتَابِ ٣٠

31. Sɛ anka Qur’aan bi wɔ hɔ a ɛma mmepɔ tutu (fri deɛ esisie), anaasɛ ɛma asaase paepaeɛ, anaasɛ ɛma awufoɔ kasa a (anka ɛyɛ saa Qur’aan yi). Aane, tumi no nyinaa wɔ Nyankopɔn. Wɔn a wɔagye adie no nhunuu sɛ, sɛ ɛyɛ Onyankopɔn pɛ a anka Ɔbɛtene nnipa nyinaa? Wɔn a wɔ nnye nnie no nso deɛ mmusuo bɛkɔso ato wɔn ɛnam wɔn nyuma (bɔne) a wɔdie no ho nti, anaasɛ (mmusuo no) besi abɛn wɔn atenaeɛ akɔsi sɛ Onyankopɔn bɔhyɛ no bɛba. Nokorɛ sɛ, Onyankopɔn deɛ Ommu Nebɔhyɛ no so.

وَلَوۡ أَنَّ قُرۡءَانٗا سُيِّرَتۡ بِهِ ٱلۡجِبَالُ أَوۡ
قُطِّعَتۡ بِهِ ٱلۡأَرۡضُ أَوۡ كُلِّمَ بِهِ ٱلۡمَوۡتَىٰۗ
بَل لِّلَّهِ ٱلۡأَمۡرُ جَمِيعًاۗ أَفَلَمۡ يَاْيۡـَٔسِ
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَن لَّوۡ يَشَآءُ ٱللَّهُ لَهَدَى
ٱلنَّاسَ جَمِيعٗاۗ وَلَا يَزَالُ ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ تُصِيبُهُم بِمَا صَنَعُواْ قَارِعَةٌ
أَوۡ تَحُلُّ قَرِيبٗا مِّن دَارِهِمۡ حَتَّىٰ يَأۡتِيَ وَعۡدُ
ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُخۡلِفُ ٱلۡمِيعَادَ ٣١

32. (Nkɔmhyɛni), nokorɛ sɛ, wɔdii Asomafoɔ no a wɔdii w’anim (baa) kane no ho fɛw, nanso Memaa wɔn a na wɔpo M’asɛm no berɛ, afei Metwee wɔn aso. Na sɛdeɛ Masotwe (huu) siteɛ.

وَلَقَدِ ٱسۡتُهۡزِئَ بِرُسُلٖ مِّن قَبۡلِكَ
فَأَمۡلَيۡتُ لِلَّذِينَ كَفَرُواْ ثُمَّ أَخَذۡتُهُمۡۖ
فَكَيۡفَ كَانَ عِقَابِ ٣٢

33. Enti Nea Ogyina hɔ hwɛ ɔkra biara soɔ, na (Onim} deɛ (ɔkra biara) nya no, (Ɔtesɛ anyame a wɔnnim hwee no)? Nanso wɔde biribi bata Nyankopɔn ho. Kasɛ: “Momobɔ wɔn din”. Anaasɛ asɛm a Nyankopɔn nnim wɔ asaase so na morebɔ no ɛho amaneɛ, anaasɛ ɛyɛ asɛm

أَفَمَنۡ هُوَ قَآئِمٌ عَلَىٰ كُلِّ نَفۡسِۭ بِمَا
كَسَبَتۡۗ وَجَعَلُواْ لِلَّهِ شُرَكَآءَ قُلۡ
سَمُّوهُمۡۚ أَمۡ تُنَبِّـُٔونَهُۥ بِمَا لَا يَعۡلَمُ فِي
ٱلۡأَرۡضِ أَمۡ بِظَٰهِرٖ مِّنَ ٱلۡقَوۡلِۗ بَلۡ

(hunu) bi a mode kyerɛ? Daabi, (ɔbonsam) ama wɔn a wɔnnye nnie no adwen (bɔne no) ayɛ wɔn aniso fɛ, ɛna wasi wɔn kwan (pa) no ho kwan. Obia Nyankopɔn ayera no no deɛ, onnya ɔkwan kyerɛfoɔ.

زُيِّنَ لِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مَكْرُهُمْ وَصُدُّوا۟ عَنِ ٱلسَّبِيلِ ۗ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ﴿٣٣﴾

34. Wɔn wɔ asotwee wɔ wiase asetena yi mu, na nokorɛ sɛ Daakye asotwe no deɛ emu yɛ den papaapa. Na wɔ nnya ɔgyefoɔ a ɔbɛko atia Nyankopn (ama wɔn).

لَّهُمْ عَذَابٌ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَعَذَابُ ٱلْءَاخِرَةِ أَشَقُّ ۖ وَمَا لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن وَاقٍ ﴿٣٤﴾

35. Ɔsoro aheman no a yɛde ahyɛ Nyame-surofoɔ no bɔ no mfatoho ne sɛ: ”Nsubɔnten nenam aseɛ, na emu nnuaba ne emu nyunu wɔhɔ daa”; woi ne awieɛ pa dema wɔn a wɔ suro Nyame na wɔyɛ ahwɛyie no, na boniayɛfoɔ no awieɛ ne gyem.

مَّثَلُ ٱلْجَنَّةِ ٱلَّتِى وُعِدَ ٱلْمُتَّقُونَ ۖ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ۖ أُكُلُهَا دَآئِمٌ وَظِلُّهَا ۚ تِلْكَ عُقْبَى ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوا۟ ۖ وَّعُقْبَى ٱلْكَٰفِرِينَ ٱلنَّارُ ﴿٣٥﴾

36. Wɔn a Yɛmaa wɔn Nyamesom ho Nwoma no, ani gye deɛ yasiane ama woɔ no ho, nanso akuo no bi nso wɔhɔ a wɔ po (Qur’aan no) fa baabi. Ka sɛ: “Medeɛ yahyɛ me sɛ, mensom Nyankopɔn na menhwɛ na manfa biribi ammata Neho. Ɔno na mesu frɛ no, na Nehɔ na medane meho kɔ.

وَٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ يَفْرَحُونَ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيْكَ ۖ وَمِنَ ٱلْأَحْزَابِ مَن يُنكِرُ بَعْضَهُۥ ۚ قُلْ إِنَّمَآ أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱللَّهَ وَلَآ أُشْرِكَ بِهِۦٓ ۚ إِلَيْهِ أَدْعُوا۟ وَإِلَيْهِ مَـَٔابِ ﴿٣٦﴾

37. Saa ara na Yasiane (Qur’aan) yi sɛ atemmuo (Nwoma wɔ) Arab (kasa mu). Sɛ wodi wɔn apɛdeɛ akyi wɔ akyire yi a nimdeɛ aba wo hɔ yi a, wonnya okyitaafoɔ anaasɛ ɔgyefoɔ a ɔbɛko atia Onyankopɔn (ama woɔ).

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَٰهُ حُكْمًا عَرَبِيًّا ۚ وَلَئِنِ ٱتَّبَعْتَ أَهْوَآءَهُم بَعْدَ مَا جَآءَكَ مِنَ ٱلْعِلْمِ مَا لَكَ مِنَ ٱللَّهِ مِن وَلِىٍّ وَلَا وَاقٍ ﴿٣٧﴾

38. Ampa nso sɛ, Yɛdii kan somaa Asomafoɔ dii w’anim, Yɛmaa wɔn yerenom ne mma. Ɛkwan nnihɔ sɛ ɔsomafoɔ bi de nsɛnkyerɛnee bi bɛba gyesɛ Nyankopɔn ma kwan ansa. Ɛberɛ biara mu wɔ deɛ yahyehyɛ ama.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلًا مِّن قَبْلِكَ وَجَعَلْنَا لَهُمْ أَزْوَٰجًا وَذُرِّيَّةً ۚ وَمَا كَانَ لِرَسُولٍ أَن يَأْتِىَ بِـَٔايَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۗ لِكُلِّ أَجَلٍ كِتَابٌ ﴿٣٨﴾

39. Onyankopɔn pepa deɛ Ɔpɛ san de deɛ Ɔpɛ si hɔ, na Nehɔ na Nwoma no ti no wɔ.

يَمْحُوا۟ ٱللَّهُ مَا يَشَآءُ وَيُثْبِتُ ۖ وَعِندَهُۥٓ أُمُّ ٱلْكِتَٰبِ ﴿٣٩﴾

40. (Nkɔmhyɛni), sɛ Yɛde deɛ Yahyɛ wɔn ho bɔ no mu bi bɛkyerɛ woɔ, anaasɛ Yɛbɛma wo awuo, nokorɛ w’asɛdeɛ nesɛ wobɛbɔ (asɛm no ho) dawuro, na Yɛnso Yɛ hɔ na akontabuo no wɔ.

وَإِن مَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ ٱلَّذِى نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِنَّمَا عَلَيْكَ ٱلْبَلَٰغُ وَعَلَيْنَا ٱلْحِسَابُ ﴿٤٠﴾

41. Enti (boniayɛfoɔ no) nhunuu sɛ Yɛde no nkakrankakra afri ahyeɛ so rete nsaase no soɔ? Onyankopɔn na obu atɛn, na obiara nnihɔ a obetumi adane N'atemmuo no ani. Na Ɔno na Neho yɛ hare wɔ akontabuo mu.

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّا نَأۡتِي ٱلۡأَرۡضَ نَنقُصُهَا مِنۡ أَطۡرَافِهَاۚ وَٱللَّهُ يَحۡكُمُ لَا مُعَقِّبَ لِحُكۡمِهِۦۚ وَهُوَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ٤١

42. Ampa sɛ, wɔn a wɔdii wɔn anim kan no bɔɔ pɔ bɔne, nanso Nyankopɔn na pɔbɔ nyinaa wɔ no. Onim deɛ ɔkra biara nsa ka; na boniayɛfoɔ no behunu obi a ɔwɔ awieɛ pa.

وَقَدۡ مَكَرَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَلِلَّهِ ٱلۡمَكۡرُ جَمِيعٗاۖ يَعۡلَمُ مَا تَكۡسِبُ كُلُّ نَفۡسٖۗ وَسَيَعۡلَمُ ٱلۡكُفَّٰرُ لِمَنۡ عُقۡبَى ٱلدَّارِ ٤٢

43. Deɛ wɔn a wɔyi boniayɛ no keka ne sɛ: “Wonyɛ Ɔsomafoɔ biara”. Ka sɛ: “Onyankopɔn ne wɔn a wɔn wɔ Nwoma no ho nimdeɛ no som bo ma me ne montɛm adansedie.

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَسۡتَ مُرۡسَلٗاۚ قُلۡ كَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدَۢا بَيۡنِي وَبَيۡنَكُمۡ وَمَنۡ عِندَهُۥ عِلۡمُ ٱلۡكِتَٰبِ ٤٣

# 14. Ibrahim

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Alif- Laam-Raa. (Nkɔmhyɛni, woi ne) Nwoma a Yasane ama woɔ, sɛdeɛ wode beyi adasamma afri esum no mu de wɔn akɔ ɛhyɛn no a ɛkɔ Otumfoɔ Ayeyie Wura no kwan no soɔ, wɔ wɔn Wura Nyankopɔn akwamma mu.

الٓرۚ كِتَٰبٌ أَنزَلۡنَٰهُ إِلَيۡكَ لِتُخۡرِجَ ٱلنَّاسَ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ بِإِذۡنِ رَبِّهِمۡ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَمِيدِ ١

2. Onyankopɔn, Ɔno na adeɛ a ɛwɔ soro ne adeɛ a ɛwɔ asaase so (nyinaa) wɔ no. Due nka boniayɛfoɔ no wɔ asotwee denden no ho.

ٱللَّهِ ٱلَّذِي لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَوَيۡلٞ لِّلۡكَٰفِرِينَ مِنۡ عَذَابٖ شَدِيدٍ ٢

3. Wɔn a wɔpɛ wiase asetena yi kyɛn Daakye deɛ no, na wɔsi (amanfoɔ) kwan fri Nyankopɔn kwan no soɔ hwehwɛ sɛ (Nyankopɔn kwan no) bɛkyea, saa nnipa no wɔ ɔyera a ɛkɔ akyiri paa mu.

ٱلَّذِينَ يَسۡتَحِبُّونَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا عَلَى ٱلۡأٓخِرَةِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَيَبۡغُونَهَا عِوَجًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ضَلَٰلِۭ بَعِيدٖ ٣

4. Ɔsomani biara a Yɛsomaa no no, yɛde nenkorɔfoɔ no kasaa (na ɛsomaa no) sɛdeɛ ɔbɛkyerɛkyerɛ (nsɛm no) mu pefee akyerɛ wɔn. Na Onyankopɔn yera obia Ɔpɛ, ɛna Ɔkyerɛ obi a Ɔpɛ nso kwan. Ɔne Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyansafoɔ no.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن رَّسُولٍ إِلَّا بِلِسَانِ قَوۡمِهِۦ لِيُبَيِّنَ لَهُمۡۖ فَيُضِلُّ ٱللَّهُ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِي مَن يَشَآءُۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٤

5. Ampa sɛ Yɛde Yɛ nsɛnkyerɛnee somaa Mose sɛ: “Yi wo nkorɔfoɔ no fri esum no mu na fa wɔn kɔ ɛhyɛn no mu, na kae wɔn Nyankopɔn nna no (a Ɔde N’adom dom wɔn wɔ mu no). Nokorɛ sɛ, nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu dema obiara a osi abotерɛ na oyi {Nyankopɔn) ayɛ.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ أَنۡ أَخۡرِجۡ قَوۡمَكَ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ وَذَكِّرۡهُم بِأَيَّىٰمِ ٱللَّهِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّكُلِّ صَبَّارٖ شَكُورٖ ٥

6. Kae ɛberɛ a Mose ka kyerɛɛ nenkorɔfoɔ no sɛ: “Monkae Nyankopɔn adom a ɛwɔ mosoɔ, ɛberɛ a Ɔgyee mo frii Farao nkorɔfoɔ no a na wɔde asotwee bɔne retwe moaso, na wɔkunkum mo mma mmarima, ma mo mmaa no tena aseɛ no nsam. Nokorɛ sɛ na ɛyɛ nsɔhwɛ kɛse a efri mo Wura Nyankopɔn hɔ”.

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَةَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ إِذۡ أَنجَىٰكُم مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ يَسُومُونَكُمۡ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ وَيُذَبِّحُونَ أَبۡنَآءَكُمۡ وَيَسۡتَحۡيُونَ نِسَآءَكُمۡۚ وَفِي ذَٰلِكُم بَلَآءٞ مِّن رَّبِّكُمۡ عَظِيمٞ ٦

7. Kae ɛberɛ a mo Wura Nyankopɔn de too dwa sɛ: “Sɛ moyi (Me) ayɛ a Mede bi bɛka mo ho; na mmom sɛ moyi (Me) boniayɛ a, ɛneɛ nokorɛ sɛ, M’asotwee ano yɛ den papaapa.

وَإِذۡ تَأَذَّنَ رَبُّكُمۡ لَئِن شَكَرۡتُمۡ لَأَزِيدَنَّكُمۡۖ وَلَئِن كَفَرۡتُمۡ إِنَّ عَذَابِي لَشَدِيدٞ ٧

8. Mose kaa sɛ: “Sɛ mone wɔn a ɛwɔ asaase so nyinaa mpo anye anni a, ɛneɛ nokorɛ sɛ, Onyankopɔn deɛ Wanya Neho. Ɔne Ayeyie Wura no.

وَقَالَ مُوسَىٰٓ إِن تَكۡفُرُوٓاْ أَنتُمۡ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا فَإِنَّ ٱللَّهَ لَغَنِيٌّ حَمِيدٌ ٨

9. Wɔn a wɔdii moanim kan no ho asɛm no meduruu mo hɔ anaa? Noa nkorɔfoɔ no ne Aad ne Samuud ne wɔn a wɔbaa wɔn akyi no? Obiara nni wɔn, gyesɛ Nyankopɔn (nko ara). Wɔn asomafoɔ no de nyina-soɔ ne nkyerɛkyerɛmu pefee no brɛɛ wɔn; nanso wɔde wɔnsa hyehyɛɛ wɔn anum (de abufuo) kaa sɛ: “Yɛ deɛ nokorɛ sɛ, yɛnnye deɛ yɛde asoma mo no nni; nokorɛ nso sɛ y’adwen nnsi yɛn pi koraa wɔ deɛ morefrɛ yɛn akɔ no ho”.

أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ نَبَؤُاْ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُمۡ قَوۡمِ نُوحٖ وَعَادٖ وَثَمُودَ وَٱلَّذِينَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ لَا يَعۡلَمُهُمۡ إِلَّا ٱللَّهُۚ جَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَرَدُّوٓاْ أَيۡدِيَهُمۡ فِيٓ أَفۡوَٰهِهِمۡ وَقَالُوٓاْ إِنَّا كَفَرۡنَا بِمَآ أُرۡسِلۡتُم بِهِۦ وَإِنَّا لَفِي شَكّٖ مِّمَّا تَدۡعُونَنَآ إِلَيۡهِ مُرِيبٖ ٩

10. Wɔn asomafoɔ no kaa sɛ: “Enti Onyankopɔn, ɔsoro ne asaase Bɔfo no ho na moadwen nnsi mo pie? Ɔrefrɛ mo sɛdeɛ Ɔde mo bɔne bɛkyɛ mo, na Wama mo ɛberɛ (kakra) akosi ɛberɛ a yahyɛ ato hɔ no. Wɔkaa sɛ: “Sɛ monso moyɛ nnipa tesɛ yɛn ara. Mopɛ sɛ mosi yɛn deɛ na y’agyanom som no ho kwan. Ɛneɛ monfa tumi anaasɛ nyinasoɔ pefee bi mmra (ansa).

قَالَتۡ رُسُلُهُمۡ أَفِي ٱللَّهِ شَكّٞ فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ يَدۡعُوكُمۡ لِيَغۡفِرَ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمۡ وَيُؤَخِّرَكُمۡ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗىۚ قَالُوٓاْ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُنَا تُرِيدُونَ أَن تَصُدُّونَا عَمَّا كَانَ يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَا فَأۡتُونَا بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٖ ١٠

11. Wɔn asomafoɔ no kaa sɛ: “Yɛ yɛ nnipa tesɛ mo ara deɛ, nanso Nyankopɔn de (N’adom no) dom Nenkoa mu nea Ɔpɛ. Yenni ho kwan nso sɛ yɛbɛtumi de tumi anaa nsɛnkyerɛnee bi aba gyesɛ Onyankopɔn ma kwan. Onyankopɔn so na ɛsɛsɛ agyidiefoɔ no de wɔn ho toɔ.

قَالَتْ لَهُمْ رُسُلُهُمْ إِن نَّحْنُ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَمُنُّ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ ۖ وَمَا كَانَ لَنَآ أَن نَّأْتِيَكُم بِسُلْطَٰنٍ إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ١١

12. Ɛdeɛn ho nti na ɛnsɛsɛ yɛde yɛn ho to Onyankopɔn soɔ aberɛ a ɛyɛ nokorɛ sɛ Wakyerɛ yɛn kwan akɔ y’akwan no soɔ? Enti nokorɛ sɛ, yɛbesi aboterɛ wɔ ɔhaw biara a mode bɛha yɛn no ho; enti Onyankopɔn na wɔn a wɔn wɔ awerɛhyɛmu no mfa wɔn werɛ nhyɛ ne mu.

وَمَا لَنَآ أَلَّا نَتَوَكَّلَ عَلَى ٱللَّهِ وَقَدْ هَدَىٰنَا سُبُلَنَا ۚ وَلَنَصْبِرَنَّ عَلَىٰ مَآ ءَاذَيْتُمُونَا ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُتَوَكِّلُونَ ١٢

13. Wɔn a wɔnnye nnie no ka kyerɛɛ wɔn asomafoɔ no sɛ: “Nokorɛ sɛ, yɛbetu mo afri yɛn asaase yi so, gyessɛ mosan ba yɛ’som no mu”. Enti wɔn Wura Nyankopɔn yi kyerɛɛ wɔn sɛ: “Ampa sɛ Yɛ’bɛsɛe abɔnefoɔ no”.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِرُسُلِهِمْ لَنُخْرِجَنَّكُم مِّنْ أَرْضِنَآ أَوْ لَتَعُودُنَّ فِى مِلَّتِنَا ۖ فَأَوْحَىٰٓ إِلَيْهِمْ رَبُّهُمْ لَنُهْلِكَنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٣

14. Nokorɛ sɛ, Yɛbɛma mo atena asaase no so wɔ wɔn akyi. Woi wɔ obia osuro sɛ obegyina M’anim, na osuro M’asotwee no.

وَلَنُسْكِنَنَّكُمُ ٱلْأَرْضَ مِنۢ بَعْدِهِمْ ۚ ذَٰلِكَ لِمَنْ خَافَ مَقَامِى وَخَافَ وَعِيدِ ١٤

15. (Asomafoɔ no) hwehwɛɛ (Nyankopɔn hɔ) mmoa ne nkonimdie; na ahomasoɔfoɔ ne asoɔdenfoɔ ne wɔn a wɔko tia no nyinaa dii nkoguo.

وَٱسْتَفْتَحُوا۟ وَخَابَ كُلُّ جَبَّارٍ عَنِيدٍ ١٥

16. (Saa nipa no), Amanehunu gya no da n’anim, na nsuo hyeɛ a ɛbɔn na yɛbɛma no anom.

مِّن وَرَآئِهِۦ جَهَنَّمُ وَيُسْقَىٰ مِن مَّآءٍ صَدِيدٍ ١٦

17. Ɔbɛnom (nsuo) no nkakrankakra, na ɛyɛ den sɛ etumi kɔ nemene mu; na owuo befri bea biara aba ne so, nanso onnwu, na asotwee a emu yɛ duro nso da n’anim.

يَتَجَرَّعُهُۥ وَلَا يَكَادُ يُسِيغُهُۥ وَيَأْتِيهِ ٱلْمَوْتُ مِن كُلِّ مَكَانٍ وَمَا هُوَ بِمَيِّتٍ ۖ وَمِن وَرَآئِهِۦ عَذَابٌ غَلِيظٌ ١٧

18. Wɔn a wɔapo wɔn Wura Nyankopɔn no, wɔn mfatoho nesɛ: Wɔn nyuma bɛyɛ tesɛ nsoo a mframa kɛseɛ bi rebɔ no wɔ da bi a mframa nini bi rebɔ. Dwuma a wɔdiiɛ no, wɔn nsa nka mu hwee. Woi ne ɔyera a ɛkɔ akyiri paa no.

مَّثَلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِرَبِّهِمْ ۖ أَعْمَٰلُهُمْ كَرَمَادٍ ٱشْتَدَّتْ بِهِ ٱلرِّيحُ فِى يَوْمٍ عَاصِفٍ ۖ لَّا يَقْدِرُونَ مِمَّا كَسَبُوا۟ عَلَىٰ شَىْءٍ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلضَّلَٰلُ ٱلْبَعِيدُ ١٨

19. Wonhunuu sɛ Nyankopɔn de nokorɛ na ɛbɔɔ soro ne asaase? Sɛ Ɔpɛ a Obeyi mo afri hɔ na Ɔde abɔdeɛ foforɔ aba,

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ ۚ إِن يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ وَيَأْتِ بِخَلْقٍ جَدِيدٍ ١٩

20. Na ɛno deɛ ɛnyɛ adeɛ a ɛyɛ den ma Nyankopɔn.

وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ بِعَزِيزٍ ٢٠

21. Wɔn nyinaa bɛba Nyankopɔn anim; na wɔn a na wɔnni ahoɔden no bɛka akyerɛ wɔn a wɔyɛɛ ahomasoɔ no sɛ: "Nokorɛ sɛ, moakyi na na yedie; enti mobetumi ayɛ biribi ama yɛn afa Nyankopɔn asotwee no ho anaa? Wɔbɛka sɛ: "Sɛ Onyankopɔn kyerɛɛ yɛn kwan a, anka yɛnso yɛkyerɛɛ mo kwan. (Sesei deɛ) sɛ yesu o, anaasɛ yenya aboterɛ o, ɛyɛ ade korɔ ma yɛn; yenni baabiara dwane kɔ.

وَبَرَزُوا۟ لِلَّهِ جَمِيعًا فَقَالَ ٱلضُّعَفَٰٓؤُا۟ لِلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا كُنَّا لَكُمْ تَبَعًا فَهَلْ أَنتُم مُّغْنُونَ عَنَّا مِنْ عَذَابِ ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ ۚ قَالُوا۟ لَوْ هَدَىٰنَا ٱللَّهُ لَهَدَيْنَٰكُمْ ۖ سَوَآءٌ عَلَيْنَآ أَجَزِعْنَآ أَمْ صَبَرْنَا مَا لَنَا مِن مَّحِيصٍ ٢١

22. Ɛberɛ a yabu atɛn no awie no, ɔbonsam bɛka sɛ: "Ampa sɛ, Onyankopɔn hyɛɛ mo bɔ a ɛyɛ nokorɛ bɔhyɛ, ɛna menso mehyɛɛ mobɔ; nanso madi mo hwammɔ. Menni tumi biara wɔ moso, na mmom frɛ na mefrɛɛ mo ɛna mogyee me soɔ. Enti ɛmma mo nnunu me, na mmom monunu moara moho. Mentumi mmoa mo, na monso montumi mmoa me. Nokorɛ sɛ, mapo deɛ modiikan yɛɛ sɛ mode me (ɔbonsam) abata Nyankopɔn ho no". Nokorɛ sɛ abɔneɛfoɔ no wɔ asotwee a ɛyɛ ya papaapa.

وَقَالَ ٱلشَّيْطَٰنُ لَمَّا قُضِىَ ٱلْأَمْرُ إِنَّ ٱللَّهَ وَعَدَكُمْ وَعْدَ ٱلْحَقِّ وَوَعَدتُّكُمْ فَأَخْلَفْتُكُمْ ۖ وَمَا كَانَ لِىَ عَلَيْكُم مِّن سُلْطَٰنٍ إِلَّآ أَن دَعَوْتُكُمْ فَٱسْتَجَبْتُمْ لِى ۖ فَلَا تَلُومُونِى وَلُومُوٓا۟ أَنفُسَكُم ۖ مَّآ أَنَا۠ بِمُصْرِخِكُمْ وَمَآ أَنتُم بِمُصْرِخِىَّ ۖ إِنِّى كَفَرْتُ بِمَآ أَشْرَكْتُمُونِ مِن قَبْلُ ۗ إِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٢٢

23. Yɛde wɔn a wɔgye die na wɔdii dwuma pa no bɛkɔ Soro aheman a nsubɔnten nenam aseɛ no mu. Emu na wɔbɛtena wɔ wɔn Wura Nyankopɔn akwamma mu. Wɔn nkyea (a wɔbɛkyea) wɔ mu hɔ ne: 'Salaam' Asomdwiɛ !.

وَأُدْخِلَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا بِإِذْنِ رَبِّهِمْ ۖ تَحِيَّتُهُمْ فِيهَا سَلَٰمٌ ٢٣

24. Wonhunuu sɛdeɛ Nyankopɔn de asɛm pa yɛ mfatoho? (Asɛm pa} tesɛ dua pa a nenhini no si hɔ pintinn na ne mman no nso kɔ soro paa,-

أَلَمْ تَرَ كَيْفَ ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا كَلِمَةً طَيِّبَةً كَشَجَرَةٍ طَيِّبَةٍ أَصْلُهَا ثَابِتٌ وَفَرْعُهَا فِى ٱلسَّمَآءِ ٢٤

25. Ne Wura Nyankopɔn akwamma mu no, ɛso n'aba wɔ berɛ biara mu. Onyankopɔn yɛ mfatoho dema adasamma sɛdeɛ wɔ'bɛfa adwen.

تُؤْتِىٓ أُكُلَهَا كُلَّ حِينٍۭ بِإِذْنِ رَبِّهَا ۗ وَيَضْرِبُ ٱللَّهُ ٱلْأَمْثَالَ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ٢٥

26. Ɛna asɛm bɔne anaa kasa bɔne nso mfatoho tesɛ dua bɔne a atutu ama nenhini no wɔ asaase no ani, na enni nyinasoɔ pa biara.

وَمَثَلُ كَلِمَةٍ خَبِيثَةٍ كَشَجَرَةٍ خَبِيثَةٍ ٱجْتُثَّتْ مِن فَوْقِ ٱلْأَرْضِ مَا لَهَا مِن قَرَارٍ ٢٦

| | |
|---|---|
| 27. Onyankopɔn de asɛm a esi pi no bɛhyɛ wɔn a wɔgye adie no den wɔ wiase asetena yi mu ne Daakye no nso. Na Onyankopɔn bɛma abɔnefoɔ no nso ayera. Onyankopɔn deɛ Ɔyɛ deɛ Ɔpɛ. | يُثَبِّتُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱلۡقَوۡلِ ٱلثَّابِتِ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِۖ وَيُضِلُّ ٱللَّهُ ٱلظَّٰلِمِينَۚ وَيَفۡعَلُ ٱللَّهُ مَا يَشَآءُ ٢٧ |
| 28. Wonhunuu wɔn a wasesa Nyankopɔn adom no de akoyi boniayɛ, de wɔn nkorɔfoɔ no akɔsoɛ ɔsɛɛɛ fie mu no? | أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ بَدَّلُواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ كُفۡرٗا وَأَحَلُّواْ قَوۡمَهُمۡ دَارَ ٱلۡبَوَارِ ٢٨ |
| 29. Amanehunu gyem na wɔbɛkɔ; na bea bɔne paa ne hɔ. | جَهَنَّمَ يَصۡلَوۡنَهَاۖ وَبِئۡسَ ٱلۡقَرَارُ ٢٩ |
| 30. Wɔde biribi toto Nyankopɔn ho de yera (amanfoɔ) fri Nekwan no so, Ka sɛ: “Modeɛ monye moani (ɛberɛ tiaa bi), na nokorɛ sɛ, moawieɛ ne Ogya no mu”. | وَجَعَلُواْ لِلَّهِ أَندَادٗا لِّيُضِلُّواْ عَن سَبِيلِهِۦۗ قُلۡ تَمَتَّعُواْ فَإِنَّ مَصِيرَكُمۡ إِلَى ٱلنَّارِ ٣٠ |
| 31. (Nkɔmhyɛni), ka kyerɛ Menkoa no a wɔgye adie no sɛ, wɔnfrɛ Nyame wɔ ne berɛ mu, na deɛ Yɛde akyɛ wɔn no wɔnyi emu bi mfa ma wɔ kokoa mu ne badwa mu, ansa na Ɛda a adwadie anaa ayɔnkofa (biara) nnihɔ no aba. | قُل لِّعِبَادِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ يُقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُنفِقُواْ مِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ سِرّٗا وَعَلَانِيَةٗ مِّن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَ يَوۡمٞ لَّا بَيۡعٞ فِيهِ وَلَا خِلَٰلٌ ٣١ |
| 32. Onyankopɔn na Ɔbɔɔ soro ne asaase, ɛna Osiane nsuo fri soro dema nnuaba a ɛyɛ akɔnhoma ma mo no fifi; ɛna Wabrɛ nsuom hyɛn ase ama mo, sɛdeɛ ɛbɛnante wɔ ɔpo so wɔ N’akwamma mu, ɛna Wabrɛ nsubɔnten nso ase ama mo. | ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَخۡرَجَ بِهِۦ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ رِزۡقٗا لَّكُمۡۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلۡفُلۡكَ لِتَجۡرِيَ فِي ٱلۡبَحۡرِ بِأَمۡرِهِۦۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلۡأَنۡهَٰرَ ٣٢ |
| 33. Ɛna Wama awia ne bosome abrɛ wɔn ho ase ama mo, ɛna wɔn mmienu nam wɔn kwan soɔ, ɛna Wama anadwo ne adekyeɛ nso abrɛ wɔn ho ase ama mo. | وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَ دَآئِبَيۡنِۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ ٣٣ |
| 34. Ɛna Ɔma mo deɛ mobisa no mu biara. Sɛ mose mobɛsese Nyankopɔn adom a, montumi nsese. Nokorɛ sɛ, onipa yɛ omimfo, boniayɛni a onni nkaeɛ. | وَءَاتَىٰكُم مِّن كُلِّ مَا سَأَلۡتُمُوهُۚ وَإِن تَعُدُّواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ لَا تُحۡصُوهَآۗ إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لَظَلُومٞ كَفَّارٞ ٣٤ |
| 35. Kae ɛberɛ a Abraham kaa sɛ: “Me Wura Nyankopɔn, ma saa (Maka) Kuro yi nyɛ ahotɔ Kuro, na bɔ me ne me mma ho ban fri abosomsom ho”. | وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِيمُ رَبِّ ٱجۡعَلۡ هَٰذَا ٱلۡبَلَدَ ءَامِنٗا وَٱجۡنُبۡنِي وَبَنِيَّ أَن نَّعۡبُدَ ٱلۡأَصۡنَامَ ٣٥ |

36. Me Wura Nyankopɔn, nokorɛ sɛ wɔn ama nnipa pii ayera. Enti obia ɔbɛdi m'akyire no, nokorɛ na ofri me mu, na obia wantie me no nokorɛ sɛ Wone Bɔnefakyɛ Hene, Wone Mmɔborɔhunufoɔ Hene".

رَبِّ إِنَّهُنَّ أَضْلَلْنَ كَثِيرًا مِّنَ ٱلنَّاسِ ۖ فَمَن تَبِعَنِى فَإِنَّهُۥ مِنِّى ۖ وَمَنْ عَصَانِى فَإِنَّكَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٣٦

37. Yɛ Wura Nyankopɔn, mede m'asefoɔ no bi (Ismail ne ɔmaame Haajara) akɔtena bonhwa a mfudeɛ biara nni soɔ wɔ Wo Fie kronkron no ho; Yɛ Wura Nyankopɔn, sɛdeɛ wɔbɛfrɛ Nyame wɔ ne berɛ mu nti. Enti ma nnipa akoma ntwe nkɔ wɔn so, na fa nnuaba no bi bɔ wɔn akɔnhoma sɛdeɛ wɔbeyi (Wo) ayɛ".

رَّبَّنَآ إِنِّىٓ أَسْكَنتُ مِن ذُرِّيَّتِى بِوَادٍ غَيْرِ ذِى زَرْعٍ عِندَ بَيْتِكَ ٱلْمُحَرَّمِ رَبَّنَا لِيُقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ فَٱجْعَلْ أَفْـِٔدَةً مِّنَ ٱلنَّاسِ تَهْوِىٓ إِلَيْهِمْ وَٱرْزُقْهُم مِّنَ ٱلثَّمَرَٰتِ لَعَلَّهُمْ يَشْكُرُونَ ٣٧

38. "Yɛ Wura, nokorɛ sɛ Wonim deɛ yɛde suma ne deɛ yɛda no adie (nyinaa). Biribiara nni asaase yi so anaasɛ ɔsoro a asuma Nyankopɔn".

رَبَّنَآ إِنَّكَ تَعْلَمُ مَا نُخْفِى وَمَا نُعْلِنُ ۗ وَمَا يَخْفَىٰ عَلَى ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا فِى ٱلسَّمَآءِ ٣٨

39. "Aseda wɔ Nyankopɔn a Ɔde Ismail ne Is'haaq akyɛ me wɔ (me) nkɔkora berɛ mu. Nokorɛ sɛ, Me Wura Nyankopɔn ne Mpaebɔ Tiefoɔ".

ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى وَهَبَ لِى عَلَى ٱلْكِبَرِ إِسْمَٰعِيلَ وَإِسْحَٰقَ ۚ إِنَّ رَبِّى لَسَمِيعُ ٱلدُّعَآءِ ٣٩

40. "Me Wura Nyankopɔn, Ma me ne m'asefoɔ nfrɛ Nyame wɔ neberɛ mu, Yɛ Wura, tie yɛn sufrɛ".

رَبِّ ٱجْعَلْنِى مُقِيمَ ٱلصَّلَوٰةِ وَمِن ذُرِّيَّتِى ۚ رَبَّنَا وَتَقَبَّلْ دُعَآءِ ٤٠

41. "Yɛ Wura, fa me bɔne kyɛ me, na fa m'awofoɔ ne agyidiefoɔ no (nso bɔne kyɛ wɔn) wɔ Da a akontabuo da no besie no".

رَبَّنَا ٱغْفِرْ لِى وَلِوَٰلِدَىَّ وَلِلْمُؤْمِنِينَ يَوْمَ يَقُومُ ٱلْحِسَابُ ٤١

42. Ɛmma wadwen nnyɛ wo sɛ Nyankopɔn abu N'ani agu deɛ abɔneɛfoɔ no yɛ no so, na mmom Wɔ abɔ wɔn ato hɔ ama Ɛda no a ehu bɛma ani atɔ sa no,

وَلَا تَحْسَبَنَّ ٱللَّهَ غَٰفِلًا عَمَّا يَعْمَلُ ٱلظَّٰلِمُونَ ۚ إِنَّمَا يُؤَخِّرُهُمْ لِيَوْمٍ تَشْخَصُ فِيهِ ٱلْأَبْصَٰرُ ٤٢

43. (Ɛda a) wɔde ntɛmpɛ na ɛbɛkɔ wɔn anim a wɔ atwetwe wɔn kɔn, na wɔn ti apagya hwɛ soro, na wɔn ani nnane mma wɔn hɔ, na wɔn akoma (mu) bɛyɛ hwee (anaasɛ hwee nni wɔn akoma mu) no.

مُهْطِعِينَ مُقْنِعِى رُءُوسِهِمْ لَا يَرْتَدُّ إِلَيْهِمْ طَرْفُهُمْ ۖ وَأَفْـِٔدَتُهُمْ هَوَآءٌ ٤٣

44. (Nkɔmhyɛni), bɔ adasamma no kɔkɔ wɔ Ɛda no a asotwee no bɛba wɔn soɔ ama wɔn a wɔdii bɔne no aka sɛ: "Yɛ Wura Nyankopɔn, (yɛsrɛ Wo sɛ) ma yɛn ɛberɛ kakra, yɛbɛgye Wofrɛ no so na ya'di asomafoɔ no akyi". (Yɛbɛma wɔn mmuaeɛ sɛ): "Monii kan nkaa

وَأَنذِرِ ٱلنَّاسَ يَوْمَ يَأْتِيهِمُ ٱلْعَذَابُ فَيَقُولُ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ رَبَّنَآ أَخِّرْنَآ إِلَىٰٓ أَجَلٍ قَرِيبٍ نُّجِبْ دَعْوَتَكَ وَنَتَّبِعِ ٱلرُّسُلَ ۗ أَوَلَمْ تَكُونُوٓا۟ أَقْسَمْتُم مِّن قَبْلُ مَا لَكُم مِّن زَوَالٍ ٤٤

| | |
|---|---|
| ntam sɛ moasetena (wɔ wiase) no entwa mu da? | |
| 45. Ɛna motenaa wɔn a wɔdii bɔne tiaa wɔn ara wɔn ho no atenaeɛ, wɔ aberɛ a yɛdaa deɛ Yɛde yɛɛ wɔn no adi kyerɛɛ mo, ɛna Yɛyɛɛ mfatoho pii nso de kyerɛɛ mo? | وَسَكَنتُمۡ فِي مَسَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ وَتَبَيَّنَ لَكُمۡ كَيۡفَ فَعَلۡنَا بِهِمۡ وَضَرَبۡنَا لَكُمُ ٱلۡأَمۡثَالَ ٤٥ |
| 46. Ampa sɛ, wɔbɔɔ wɔn pɔ a wɔbɔeɛ, na pɔ a wɔbɔeɛ no wɔ Nyankopɔn hɔ; na nokorɛ sɛ, wɔbɔɔ pɔ bɔne sɛdeɛ emu no mpo mmepɔ betutuo. | وَقَدۡ مَكَرُواْ مَكۡرَهُمۡ وَعِندَ ٱللَّهِ مَكۡرُهُمۡ وَإِن كَانَ مَكۡرُهُمۡ لِتَزُولَ مِنۡهُ ٱلۡجِبَالُ ٤٦ |
| 47. Enti ɛmma w'adwen nnyɛ wo sɛ Nyankopɔn bebu Nebɔhyɛ a Wahyɛ asomafoɔ no so. Nokorɛ sɛ, Onyankopɔn ne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Awerɛtɔ Wura. | فَلَا تَحۡسَبَنَّ ٱللَّهَ مُخۡلِفَ وَعۡدِهِۦ رُسُلَهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٞ ذُو ٱنتِقَامٖ ٤٧ |
| 48. Ɛda a yɛde asaase bɛsesa asaase (foforɔ) ne ɔsoro nso (saa ara no), wɔn nyinaa bɛba Nyankopɔn Baako no, Opumpuni no a Ɔkorɔn wɔ biribiara soɔ no anim. | يَوۡمَ تُبَدَّلُ ٱلۡأَرۡضُ غَيۡرَ ٱلۡأَرۡضِ وَٱلسَّمَٰوَٰتُۖ وَبَرَزُواْ لِلَّهِ ٱلۡوَٰحِدِ ٱلۡقَهَّارِ ٤٨ |
| 49. Saa Da no wobehunu abɔneɛfoɔ no sɛ yaka wɔn abɔ mu agu wɔn mpokyerɛ. | وَتَرَى ٱلۡمُجۡرِمِينَ يَوۡمَئِذٖ مُّقَرَّنِينَ فِي ٱلۡأَصۡفَادِ ٤٩ |
| 50. Wɔn ntadeɛ bɛyɛ ɛhyɛ tuntum, na Ogya bɛkata wɔn anim. | سَرَابِيلُهُم مِّن قَطِرَانٖ وَتَغۡشَىٰ وُجُوهَهُمُ ٱلنَّارُ ٥٠ |
| 51. Sɛdeɛ Nyankopɔn betua deɛ ɔkra biara nsa kaeɛ so ka. Nokorɛ sɛ, Onyankopɔn ho yɛ hare wɔ akontabuo no mu paa. | لِيَجۡزِيَ ٱللَّهُ كُلَّ نَفۡسٖ مَّا كَسَبَتۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ٥١ |
| 52. (Qur'aan) woi yɛ asɛm no ho dawubɔ dema adasamma sɛdeɛ wɔde bɛbɔ wɔn ho kɔkɔ, na wɔ'de behunu sɛ Ɔne Awurade Baako, na nnipa mu mmadwemmafoɔ no nso de bɛto wɔn adwene mu. | هَٰذَا بَلَٰغٞ لِّلنَّاسِ وَلِيُنذَرُواْ بِهِۦ وَلِيَعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَا هُوَ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ وَلِيَذَّكَّرَ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٥٢ |

# 15. Al-Hijir

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Alif – Laam – Raa. Woi yɛ Nwoma no mu nsɛm no bi, ne Qur'aan a ɛda adi pefee no.

الٓرۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ وَقُرۡءَانٖ مُّبِينٖ ١

2. Mprɛ pii na wɔn a wɔpo nokorɛ no bɛpɛ sɛ na anka wɔyɛ Muslimifoɔ.

رُّبَمَا يَوَدُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡ كَانُواْ مُسۡلِمِينَ ٢

3. (Wodeɛ) gyae wɔn ma wɔnidi na wɔnye wɔn ani, na wɔma anidaasoɔ hunu nye wɔn adaagyeɛ na ɛnkyɛ wɔ'behunu.

ذَرۡهُمۡ يَأۡكُلُواْ وَيَتَمَتَّعُواْ وَيُلۡهِهِمُ ٱلۡأَمَلُۖ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ٣

4. Kuro biara a Yasɛe no no, na ɛwɔ ɛberɛ a yahyɛ ato hɔ a yenim (sɛ yɛde bɛsɛe no).

وَمَآ أَهۡلَكۡنَا مِن قَرۡيَةٍ إِلَّا وَلَهَا كِتَابٞ مَّعۡلُومٞ ٤

5. Ɛmma sɛ ɔman bi betumi ama ne berɛ (a ɔsɛeɛ bɛba ne soɔ no) aba animu anaa akɔ akyire.

مَّا تَسۡبِقُ مِنۡ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسۡتَـٔۡخِرُونَ ٥

6. Deɛ wɔka ne sɛ: "Wo a yasiane Afutusɛm (Qur'aan) yi ama woɔ no, nokorɛ sɛ wabɔ dam !"

وَقَالُواْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِي نُزِّلَ عَلَيۡهِ ٱلذِّكۡرُ إِنَّكَ لَمَجۡنُونٞ ٦

7. "Sɛ woka nokwafoɔ no ho ampa a, adɛn nti na womma soro abɔfoɔ mma yɛn hɔ?"

لَّوۡمَا تَأۡتِينَا بِٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٧

8. Yɛ mma soro abɔfoɔ nnsiane, gyesɛ nokorɛ bi nti, na sɛ (soro abɔfoɔ ba wɔn hɔ a), ɛno deɛ wɔ nnya ahomegye berɛ.

مَا نُنَزِّلُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَمَا كَانُوٓاْ إِذٗا مُّنظَرِينَ ٨

9. Nokorɛ sɛ, Yɛn na Yɛ sianee (Qur'aan) Afutusɛm no, na nokorɛ sɛ, Yɛn na Yɛbɛbɔ ho ban.

إِنَّا نَحۡنُ نَزَّلۡنَا ٱلذِّكۡرَ وَإِنَّا لَهُۥ لَحَٰفِظُونَ ٩

10. Ampa sɛ, Yɛ somaa asomafoɔ dii wanim kan kɔɔ tetefoɔ mmusua kuo no hɔ.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ فِي شِيَعِ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٠

11. Ɔsomafoɔ a ɔbaa wɔn hɔ biara no gyesɛ wɔdi neho fɛw.

وَمَا يَأۡتِيهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ١١

12. Saa ara na Yɛma (adwen bɔne) kɔwura abɔneɛfoɔ no akoma mu-

كَذَٰلِكَ نَسۡلُكُهُۥ فِي قُلُوبِ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ١٢

13. Wɔ nnye (Qur'aan) no nni, abrɛ a ampa sɛ tetefoɔ no (a wɔ'annye annie no) mfatoho bi abetwam.

لَا يُؤۡمِنُونَ بِهِۦ وَقَدۡ خَلَتۡ سُنَّةُ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٣

| | |
|---|---|
| 14. Sɛ Yɛ bue ɔsoro pono ma wɔn na wɔ guso reforo kɔ mu mpo a,- | وَلَوۡ فَتَحۡنَا عَلَيۡهِم بَابٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ<br>فَظَلُّواْ فِيهِ يَعۡرُجُونَ ١٤ |
| 15. Nokorɛ sɛ anka wɔ bɛka sɛ: "Woi deɛ yaniso bri yɛn. Daabi, Yɛ yɛ nnipa a yɛde konya bi na anya yɛn". | لَقَالُوٓاْ إِنَّمَا سُكِّرَتۡ أَبۡصَٰرُنَا بَلۡ نَحۡنُ<br>قَوۡمٞ مَّسۡحُورُونَ ١٥ |
| 16. Ampa sɛ, Yayɛ nsoromma (akɛseɛ) wɔ soro, ɛna Yama ayɛ fɛ ama wɔn a wɔhwɛ. | وَلَقَدۡ جَعَلۡنَا فِي ٱلسَّمَآءِ بُرُوجٗا وَزَيَّنَّٰهَا<br>لِلنَّٰظِرِينَ ١٦ |
| 17. Ɛna Yɛbɔ ho ban fri ɔbonsam biara a yato no atwene (anaasɛ yapo no no nsam). | وَحَفِظۡنَٰهَا مِن كُلِّ شَيۡطَٰنٖ رَّجِيمٍ ١٧ |
| 18. Na mmom obia obewia (neho akɔ) tie no deɛ ogya frama pefee bedi n'akyi. | إِلَّا مَنِ ٱسۡتَرَقَ ٱلسَّمۡعَ فَأَتۡبَعَهُۥ<br>شِهَابٞ مُّبِينٞ ١٨ |
| 19. Asaase nso Yatrɛ mu ɛna Yɛde mmepɔ a esisi hɔ pintinn asisi soɔ, ɛna Yɛ'ma nneɛma ahodoɔ pii a ɛyɛ dɛ fifiri wɔ soɔ. | وَٱلۡأَرۡضَ مَدَدۡنَٰهَا وَأَلۡقَيۡنَا فِيهَا رَوَٰسِيَ<br>وَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا مِن كُلِّ شَيۡءٖ مَّوۡزُونٖ<br>١٩ |
| 20. Ɛna Yayɛ deɛ ehia wɔ asetena mu ama mo, ne wɔn nso a ɛnyɛ mo na mobɔ wɔn akɔnhoma. | وَجَعَلۡنَا لَكُمۡ فِيهَا مَعَٰيِشَ وَمَن<br>لَّسۡتُمۡ لَهُۥ بِرَٰزِقِينَ ٢٠ |
| 21. Biribiara ho akoradeɛ wɔ Yɛn hɔ, na Yɛsiane no wɔ nhyehyɛɛ a yenim so. | وَإِن مِّن شَيۡءٍ إِلَّا عِندَنَا خَزَآئِنُهُۥ وَمَا<br>نُنَزِّلُهُۥٓ إِلَّا بِقَدَرٖ مَّعۡلُومٖ ٢١ |
| 22. Ɛna Yɛsoma mframa a ɛkayan (mununkum), na Yasiane nsuo afri soro de ama mo anom aberɛ a ɛnyɛ mo na mokoraa (nsuo) no. | وَأَرۡسَلۡنَا ٱلرِّيَٰحَ لَوَٰقِحَ فَأَنزَلۡنَا مِنَ<br>ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَسۡقَيۡنَٰكُمُوهُ وَمَآ أَنتُمۡ<br>لَهُۥ بِخَٰزِنِينَ ٢٢ |
| 23. Nokorɛ sɛ, Yɛn na yɛma nkwa ɛna Yekum, na Yɛn na (sɛ mowu kɔ a, Ye'si mo anan mu) di adeɛ. | وَإِنَّا لَنَحۡنُ نُحۡيِۦ وَنُمِيتُ وَنَحۡنُ<br>ٱلۡوَٰرِثُونَ ٢٣ |
| 24. Nokorɛ sɛ Yenim momu (awoɔ ntotoa soɔ) a wɔdii kan no, ɛna ampa nso sɛ Yenim wɔn a wɔdi akyire no. | وَلَقَدۡ عَلِمۡنَا ٱلۡمُسۡتَقۡدِمِينَ مِنكُمۡ<br>وَلَقَدۡ عَلِمۡنَا ٱلۡمُسۡتَـٔۡخِرِينَ ٢٤ |
| 25. Nokorɛ sɛ, wo Wura Nyankopɔn, Ɔno na Ɔbɛboa wɔn (nyinaa) ano (wɔ Atemmuda). Nokorɛ sɛ, Ɔne Onyansafoɔ, Ɔne Onimdefoɔ. | وَإِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَحۡشُرُهُمۡۚ إِنَّهُۥ حَكِيمٌ<br>عَلِيمٞ ٢٥ |
| 26. Nokorɛ sɛ, Yɛbɔɔ onipa fri nɛteɛ a awoɔ a ɛnee wɔ mu a efri atɛkyɛ a yanwene mu. | وَلَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ مِن صَلۡصَٰلٖ مِّنۡ<br>حَمَإٖ مَّسۡنُونٖ ٢٦ |
| 27. Ɛna Jinn no nso Yedii kan bɔɔ no fri ogya kɛterɛma mu (ansa na yɛrebɔ onipa). | وَٱلۡجَآنَّ خَلَقۡنَٰهُ مِن قَبۡلُ مِن نَّارِ<br>ٱلسَّمُومِ ٢٧ |

| | |
|---|---|
| 28. Kae ɛberɛ a wo Wura Nyankopɔn ka kyerɛɛ Soro abɔfoɔ no sɛ: “Merebɛbɔ onipa afri nɛteɛ a awoɔ a ɛnee wɔ mu a efri atɛkyɛ a yanwene mu”. | وَإِذۡ قَالَ رَبُّكَ لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّي خَٰلِقُۢ بَشَرٗا مِّن صَلۡصَٰلٖ مِّنۡ حَمَإٖ مَّسۡنُونٖ ٢٨ |
| 29. “Enti sɛ Menwene no pɛpɛɛpɛ wie na Mehome Mehonhom gu ne mu a, monfa moho nkɔ fɔm na monfa moanim mmutu fɔm ma no. | فَإِذَا سَوَّيۡتُهُۥ وَنَفَخۡتُ فِيهِ مِن رُّوحِي فَقَعُواْ لَهُۥ سَٰجِدِينَ ٢٩ |
| 30. Enti Soro abɔfoɔ no nyinaa bɔɔ mu de wɔn anim butuu fɔm (brɛɛ wɔn ho ase) maa (Adam). | فَسَجَدَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ كُلُّهُمۡ أَجۡمَعُونَ ٣٠ |
| 31. Gyesɛ Ibliis, wampene sɛ ɔbɛka wɔn a wɔde wɔn anim butuu fɔm (brɛɛ wɔn ho aseɛ) no ho. | إِلَّآ إِبۡلِيسَ أَبَىٰٓ أَن يَكُونَ مَعَ ٱلسَّٰجِدِينَ ٣١ |
| 32. Nyankopɔn kaa sɛ: “Ibliis, ɛdeɛn na ɛha woɔ a wannka wɔn a wɔ’de wɔn anim butuu fɔm no ho? | قَالَ يَٰٓإِبۡلِيسُ مَا لَكَ أَلَّا تَكُونَ مَعَ ٱلسَّٰجِدِينَ ٣٢ |
| 33. (Ibliis) kaa sɛ: “Menyɛ obi a mede manim bebutu fɔm ama onipa a Wobɔɔ no fri nɛteɛ a awoɔ a ɛnee wɔ mu a efri atɛkyɛ a yanwene mu”. | قَالَ لَمۡ أَكُن لِّأَسۡجُدَ لِبَشَرٍ خَلَقۡتَهُۥ مِن صَلۡصَٰلٖ مِّنۡ حَمَإٖ مَّسۡنُونٖ ٣٣ |
| 34. Onyankopɔn kaa sɛ: “Ɛneɛ fri ha kɔ, nokorɛ sɛ, yato wo atwene (afri Nyankopɔn ahummɔborɔ no mu). | قَالَ فَٱخۡرُجۡ مِنۡهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٞ ٣٤ |
| 35. Nokorɛ sɛ, Onyankopɔn nnomee wɔ woso kɔpem Akatua Da no. | وَإِنَّ عَلَيۡكَ ٱللَّعۡنَةَ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلدِّينِ ٣٥ |
| 36. Ɔkaa sɛ: “Me Wura Nyankopɔn, ɛneɛ na mame berɛ (anaasɛ enku me) kosi Da a yɛbenyane awufoɔ no“. | قَالَ رَبِّ فَأَنظِرۡنِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ٣٦ |
| 37. Onyankopɔn kaa sɛ: “Woka wɔn a yama wɔn ɛberɛ no ho,- | قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلۡمُنظَرِينَ ٣٧ |
| 38. Kɔpem Dɔnhwere no a yenim“. | إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡوَقۡتِ ٱلۡمَعۡلُومِ ٣٨ |
| 39. (Ibliis) kaa sɛ: “Me Wura Nyankopɔn, sɛdeɛ Wama me ayera yi deɛ, nokorɛ sɛ, mɛma (bɔne) ayɛ wɔn fɛ wɔ asaase so, na mayera wɔn nyinaa,- | قَالَ رَبِّ بِمَآ أَغۡوَيۡتَنِي لَأُزَيِّنَنَّ لَهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَأُغۡوِيَنَّهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٣٩ |
| 40. Gyesɛ Wonkoa a wɔdi nokorɛ a wɔn wɔ wɔn mu no “. | إِلَّا عِبَادَكَ مِنۡهُمُ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٤٠ |
| 41. Onyankopɔn kaa sɛ: “Woi ne kwan tenenee a ɛwɔ Menkyɛn no “. | قَالَ هَٰذَا صِرَٰطٌ عَلَيَّ مُسۡتَقِيمٞ ٤١ |
| 42. “Nokorɛ sɛ, Menkoa no deɛ wonni tumi wɔ wɔn so, gyesɛ ayerafoɔ no a wɔbedi wakyi no. | إِنَّ عِبَادِي لَيۡسَ لَكَ عَلَيۡهِمۡ سُلۡطَٰنٌ إِلَّا مَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلۡغَاوِينَ ٤٢ |

| | |
|---|---|
| 43. Nokorɛ sɛ, Amanehunu gya no ne bea a yɛde ahyɛ wɔn nyinaa bɔ. | وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمَوۡعِدُهُمۡ أَجۡمَعِينَ ﴿٤٣﴾ |
| 44. (Amanehunu gya no) wɔ apono nson, na ɛpono no mu biara wɔ (abɔneɛfoɔ) sononko a yakyekyɛ (ama wɔn). | لَهَا سَبۡعَةُ أَبۡوَٰبٖ لِّكُلِّ بَابٖ مِّنۡهُمۡ جُزۡءٞ مَّقۡسُومٌ ﴿٤٤﴾ |
| 45. Nokorɛ sɛ, Nyame-surofoɔ no wɔ Soro aheman a nsuo aniwa wɔ mu no mu. | إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٖ وَعُيُونٍ ﴿٤٥﴾ |
| 46. (Yɛbɛka akyerɛ wɔn sɛ): “Monfa Asomdweɛ ne abotɔyɛmu nwura mu” | ٱدۡخُلُوهَا بِسَلَٰمٍ ءَامِنِينَ ﴿٤٦﴾ |
| 47. Yebeyi ɔyaw die afri wɔn akoma mu ama wɔn atena onua dɔ mu, ahwɛ wɔn ho wɔn ho anim wɔ ahennwa so. | وَنَزَعۡنَا مَا فِي صُدُورِهِم مِّنۡ غِلٍّ إِخۡوَٰنًا عَلَىٰ سُرُرٖ مُّتَقَٰبِلِينَ ﴿٤٧﴾ |
| 48. Ɔberɛ biara nto wɔn, na yɛmma wɔn mfri mu nso da. | لَا يَمَسُّهُمۡ فِيهَا نَصَبٞ وَمَا هُم مِّنۡهَا بِمُخۡرَجِينَ ﴿٤٨﴾ |
| 49. (Nkɔmhyɛni), bɔ Menkoa no amaneɛ sɛ, nokorɛ Mene Bɔnefakyɛ Hene no, na Me ara nso Mene Mmɔborɔhunufoɔ Hene no. | نَبِّئۡ عِبَادِيٓ أَنِّيٓ أَنَا ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٤٩﴾ |
| 50. Nokorɛ nso sɛ, M’asotwee na ɛyɛ asotwee a ano yɛya paa. | وَأَنَّ عَذَابِي هُوَ ٱلۡعَذَابُ ٱلۡأَلِيمُ ﴿٥٠﴾ |
| 51. Fa Abraham ahɔhoɔ no ho amaneɛ no bɔ wɔn. | وَنَبِّئۡهُمۡ عَن ضَيۡفِ إِبۡرَٰهِيمَ ﴿٥١﴾ |
| 52. Ɛberɛ a wɔ baa nehɔ no, wɔ kaa sɛ: “Salaam (Asomdweɛ)! (Abraham) kaa sɛ: ”Nokorɛ sɛ yesuro mo”. | إِذۡ دَخَلُواْ عَلَيۡهِ فَقَالُواْ سَلَٰمٗا قَالَ إِنَّا مِنكُمۡ وَجِلُونَ ﴿٥٢﴾ |
| 53. (Abɔfoɔ no) kaa sɛ: “Ennsuro, Yɛ de abarimaa nimdefoɔ bi ho bɔhyɛ rebrɛ wo“. | قَالُواْ لَا تَوۡجَلۡ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَٰمٍ عَلِيمٖ ﴿٥٣﴾ |
| 54. (Abraham) kaa sɛ: “Mode (awoɔ) ho bɔhyɛ rebrɛ me wɔ aberɛ a mabɔ akɔkora? Ɛdeɛn bɔhyɛ na mode rehyɛ me yi?” | قَالَ أَبَشَّرۡتُمُونِي عَلَىٰٓ أَن مَّسَّنِيَ ٱلۡكِبَرُ فَبِمَ تُبَشِّرُونَ ﴿٥٤﴾ |
| 55. (Abɔfoɔ no) kaa sɛ: ”Nokorɛ bɔhyɛ na yɛde hyɛ woɔ no, enti hwɛ na wankɔka wɔn a wɔn abamu abuo no ho“. | قَالُواْ بَشَّرۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ فَلَا تَكُن مِّنَ ٱلۡقَٰنِطِينَ ﴿٥٥﴾ |
| 56. (Abraham) kaa sɛ: ”Ayerafoɔ no mmom na wɔnya wɔn Wura Nyankopɔn ahummɔborɔ no ho abamubuo”. | قَالَ وَمَن يَقۡنَطُ مِن رَّحۡمَةِ رَبِّهِۦٓ إِلَّا ٱلضَّآلُّونَ ﴿٥٦﴾ |
| 57. Obisaa wɔn sɛ: “Asomafoɔ, na moamaneɛ (paa) ne sɛn? | قَالَ فَمَا خَطۡبُكُمۡ أَيُّهَا ٱلۡمُرۡسَلُونَ ﴿٥٧﴾ |
| 58. Wɔ kaa sɛ: “Yasoma yɛn wɔ nnipa bɔnefoɔ bi hɔ (sɛ yɛnkɔ sɛe wɔn). | قَالُوٓاْ إِنَّآ أُرۡسِلۡنَآ إِلَىٰ قَوۡمٖ مُّجۡرِمِينَ ﴿٥٨﴾ |
| 59. Mmom Lut abusuafoɔ no deɛ yɛbɛgye wɔn nyinaa nkwa; | إِلَّآ ءَالَ لُوطٍ إِنَّا لَمُنَجُّوهُمۡ أَجۡمَعِينَ ﴿٥٩﴾ |

| | |
|---|---|
| 60. Gyesɛ neyere: Yahyehyɛ sɛ ɔbɛka wɔn a wɔbɛka akyire no ho”. | إِلَّا ٱمۡرَأَتَهُۥ قَدَّرۡنَآ إِنَّهَا لَمِنَ ٱلۡغَٰبِرِينَ ٦٠ |
| 61. Ɛberɛ a Abɔfoɔ no baa Lut nkorɔfoɔ no hɔ no, | فَلَمَّا جَآءَ ءَالَ لُوطٍ ٱلۡمُرۡسَلُونَ ٦١ |
| 62. Ɔkaa sɛ: ”Nokorɛ sɛ moyɛ nnipa bi a menni mo, (anaasɛ moyɛ ahɔhoɔ”). | قَالَ إِنَّكُمۡ قَوۡمٞ مُّنكَرُونَ ٦٢ |
| 63. Abɔfoɔ no kaa sɛ: ”Daabi, yɛde (asotwee) a wɔn adwen nnsi wɔn pi wɔ ho no na yɛde aba wo hɔ. | قَالُواْ بَلۡ جِئۡنَٰكَ بِمَا كَانُواْ فِيهِ يَمۡتَرُونَ ٦٣ |
| 64. Nokorɛ na yɛde abrɛ woɔ no, na ampa sɛ nokorɛ na yɛreka no. | وَأَتَيۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ٦٤ |
| 65. Enti fa w’abusuafoɔ no tu kwan anadwo, na di wɔn akyi, na hwɛ na momu biara antwa n’ani anhwɛ n’akyi, na mmom monkɔ faako a yahyɛ mo (sɛ monkɔ) no. | فَأَسۡرِ بِأَهۡلِكَ بِقِطۡعٖ مِّنَ ٱلَّيۡلِ وَٱتَّبِعۡ أَدۡبَٰرَهُمۡ وَلَا يَلۡتَفِتۡ مِنكُمۡ أَحَدٞ وَٱمۡضُواْ حَيۡثُ تُؤۡمَرُونَ ٦٥ |
| 66. Yɛmaa no hunuu saa nhyehyɛɛ no sɛ, saa nkorɔfoɔ no akyiri akwan bɛyera anɔpa tutuutu. | وَقَضَيۡنَآ إِلَيۡهِ ذَٰلِكَ ٱلۡأَمۡرَ أَنَّ دَابِرَ هَٰٓؤُلَآءِ مَقۡطُوعٞ مُّصۡبِحِينَ ٦٦ |
| 67. Kuro no mu foɔ no de anigyeɛ bae. | وَجَآءَ أَهۡلُ ٱلۡمَدِينَةِ يَسۡتَبۡشِرُونَ ٦٧ |
| 68. Lut kaa sɛ: ”Nokorɛ sɛ woi nom yɛ mahɔhoɔ enti monhwɛ na moangu manim ase (wɔ wɔn anim). | قَالَ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ ضَيۡفِي فَلَا تَفۡضَحُونِ ٦٨ |
| 69. Na monsuro Nyankopɔn, na monngu manim ase.“ | وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلَا تُخۡزُونِ ٦٩ |
| 70. Wɔkaa sɛ: “Yɛmraa wo sɛ gyae nnipa (ahɔho gyeɛ?”) | قَالُوٓاْ أَوَلَمۡ نَنۡهَكَ عَنِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧٠ |
| 71. Lut kaa sɛ: ”Sɛ mobɛyɛ saa deɛ a ɛneɛ memma mmaa nie “. | قَالَ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِيٓ إِن كُنتُمۡ فَٰعِلِينَ ٧١ |
| 72. (Nkɔmhyɛni), Mede wonkwa di nse sɛ, nokorɛ, na wɔn wɔ anifira nsaborɔ mu redi akɔneaba. | لَعَمۡرُكَ إِنَّهُمۡ لَفِي سَكۡرَتِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ٧٢ |
| 73. Enti nteamu denden no sɔɔ wɔn mu awia pue berɛ. | فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلصَّيۡحَةُ مُشۡرِقِينَ ٧٣ |
| 74. Na Yɛdanee (Sodom kuro) no ani butuu no, na Yɛtɔɔ aboɔ nsuo a efri Sijiil mu guu wɔn so. | فَجَعَلۡنَا عَٰلِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهِمۡ حِجَارَةٗ مِّن سِجِّيلٍ ٧٤ |
| 75. Nokorɛ sɛ, nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu ma wɔn a wɔhunu adeɛ (anaa wɔdwen, anaa wɔde betu wɔn ho foɔ). | إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّلۡمُتَوَسِّمِينَ ٧٥ |
| 76. Nokorɛ sɛ, (na saa nkuro no) wɔ, (efri Maka rekɔ Siria) ɔkwan tempɔn a ɛdaso wɔhɔ no so. | وَإِنَّهَا لَبِسَبِيلٖ مُّقِيمٍ ٧٦ |

| | |
|---|---|
| 77. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu dema agyidiefoɔ no. | إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٧٧ |
| 78. Na ‘Ayikat’ anaasɛ nkorɔfoɔ a na wɔte Nnua mu no nso yɛ abɔneɛfoɔ. | وَإِن كَانَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡأَيۡكَةِ لَظَٰلِمِينَ ٧٨ |
| 79. Enti Yetuaa wɔn dwumadi bɔne no so ka. Wɔn mmienu no nyinaa wɔ ɔkwan tempɔn pefee no so. | فَٱنتَقَمۡنَا مِنۡهُمۡ وَإِنَّهُمَا لَبِإِمَامٖ مُّبِينٖ ٧٩ |
| 80. Abotan no mu foɔ no nso anye asomafoɔ no anni. | وَلَقَدۡ كَذَّبَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡحِجۡرِ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٨٠ |
| 81. Yɛ de Yɛn sɛnkyerɛnee nso maa wɔn, nanso wɔ danee wɔn ho frii ho. | وَءَاتَيۡنَٰهُمۡ ءَايَٰتِنَا فَكَانُواْ عَنۡهَا مُعۡرِضِينَ ٨١ |
| 82. Na wɔ dwidwa (anaasɛ wɔ’bɔne) mmepɔ no mu deyɛ afie anaasɛ atenaeɛ wɔ abodweɛ mu. | وَكَانُواْ يَنۡحِتُونَ مِنَ ٱلۡجِبَالِ بُيُوتًا ءَامِنِينَ ٨٢ |
| 83. Nanso asotwee no too wɔn anɔpa tutuutu. | فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلصَّيۡحَةُ مُصۡبِحِينَ ٨٣ |
| 84. Deɛ wɔnsa kaeɛ no ho amma mfasoɔ amma wɔn. | فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٨٤ |
| 85. Yɛde nokorɛ na ɛbɔɔ ɔsoro ne asaase ne deɛ ɛwɔ ne mmienu mfinfii no. Nokorɛ sɛ Dɔnhwere no reba, enti (Nkɔmhyɛni), bu w’ani gu (ɔhaw ne ateeteɛ a boniayɛfoɔ no de redi mo no) so wɔ ahummɔborɔ ne bɔne fafri mu. | وَمَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَآ إِلَّا بِٱلۡحَقِّۗ وَإِنَّ ٱلسَّاعَةَ لَأٓتِيَةٞۖ فَٱصۡفَحِ ٱلصَّفۡحَ ٱلۡجَمِيلَ ٨٥ |
| 86. Nokorɛ sɛ, wo Wura Nyankopɔn ne Ɔbɔɔ adeɛ no, Ɔne Onimdefo no. | إِنَّ رَبَّكَ هُوَ ٱلۡخَلَّٰقُ ٱلۡعَلِيمُ ٨٦ |
| 87. Ampa sɛ Yama wo ‘Sab’al Masaani’ Nsɛm pɔ nson a yɛtaa kenkan de bɔ Nyankopɔn abodin ɛna Qur’aan Kɛseɛ no. | وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَٰكَ سَبۡعٗا مِّنَ ٱلۡمَثَانِي وَٱلۡقُرۡءَانَ ٱلۡعَظِيمَ ٨٧ |
| 88. Na hwɛ na wanyɛ aniwɔmu wɔ deɛ Yɛde ama wɔn mu (nnipa) sononko-sononko no ho, na ɛmma wowerɛ nso nnho wɔ wɔn ho, na brɛ wataban ase fama agyidiefoɔ no. | لَا تَمُدَّنَّ عَيۡنَيۡكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعۡنَا بِهِۦٓ أَزۡوَٰجٗا مِّنۡهُمۡ وَلَا تَحۡزَنۡ عَلَيۡهِمۡ وَٱخۡفِضۡ جَنَاحَكَ لِلۡمُؤۡمِنِينَ ٨٨ |
| 89. Na ka sɛ: “Nokorɛ sɛ, medeɛ meyɛ kɔkɔbɔni pefee. | وَقُلۡ إِنِّيٓ أَنَا ٱلنَّذِيرُ ٱلۡمُبِينُ ٨٩ |
| 90. Sɛdeɛ Yɛ siane demaa akuo-akuo no,- | كَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَى ٱلۡمُقۡتَسِمِينَ ٩٠ |
| 91. Wɔn a wɔakyekyɛ Akenkan Nwoma no mu, (gye ɛfa baabi die na wɔ’nnye baabi nnie) no. | ٱلَّذِينَ جَعَلُواْ ٱلۡقُرۡءَانَ عِضِينَ ٩١ |

92. Enti (Nkɔmhyɛni), Mede wo Wura Nyankopɔn di nse sɛ, nokorɛ Yɛbɛbisa wɔn nyinaa,

فَوَرَبِّكَ لَنَسْـَٔلَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ٩٢

93. Wɔ dwuma a na wɔdie no ho asɛm.

عَمَّا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٩٣

94. Enti pae mu ka deɛ yahyɛ woɔ no, na twe woho fri abosomsomfoɔ no ho.

فَٱصْدَعْ بِمَا تُؤْمَرُ وَأَعْرِضْ عَنِ ٱلْمُشْرِكِينَ ٩٤

95. Nokorɛ sɛ, Yɛsom bo ma wo wɔ afɛwdifoɔ no ho,

إِنَّا كَفَيْنَٰكَ ٱلْمُسْتَهْزِءِينَ ٩٥

96. Wɔn a wɔayɛ anyame foforɔ aka Nyankopɔn ho no, ɛnkyɛ koraa wɔbehunu.

ٱلَّذِينَ يَجْعَلُونَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ ۚ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ٩٦

97. Ampa sɛ, Yɛnim yie sɛdeɛ wɔrekeka no si fa ha wo wɔ w'akoma mu.

وَلَقَدْ نَعْلَمُ أَنَّكَ يَضِيقُ صَدْرُكَ بِمَا يَقُولُونَ ٩٧

98. Enti wodeɛ bɔ wo Wura Nyankopɔn abodin na kamfo no, na ka wɔn a wɔde wɔn anim butu fɔm no ho.

فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَكُن مِّنَ ٱلسَّٰجِدِينَ ٩٨

99. Na som wo Wura Nyankopɔn kɔpem sɛ (deɛ ɛda biribiara adi) pefee no bɛba wo soɔ.

وَٱعْبُدْ رَبَّكَ حَتَّىٰ يَأْتِيَكَ ٱلْيَقِينُ ٩٩

## 16. An-Nahl

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Onyankopɔn ahyɛdeɛ no aba, enti ɛmma mo mpere ho. Kronkron Hene ne no; Ɔkorɔn kyɛn deɛ wɔde bata Ne ho no.

أَتَىٰٓ أَمْرُ ٱللَّهِ فَلَا تَسْتَعْجِلُوهُ ۚ سُبْحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ١

2. Ɔnam N'ahyɛdeɛ so ma Soro abɔfoɔ no de Honhom (Adiyisɛm) no sane ba Ne nkoa no mu nea Ɔpɛ so sɛ: "Mommɔ (adasamma) kɔkɔ sɛ: "Awurade foforɔ biara nni hɔ ka Me ho, enti monsuro Me".

يُنَزِّلُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ بِٱلرُّوحِ مِنْ أَمْرِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦٓ أَنْ أَنذِرُوٓا۟ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱتَّقُونِ ٢

3. Ɔde nokorɛ no na abɔ soro ne asaase, Ɔyɛ Okokuroko korɔn paa kyɛn deɛ wɔde bata Ne ho no.

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ ۚ تَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ٣

4. Ɔbɔɔ nipa firi ahobaeɛ mu, na hwɛ sɛ ɔno ne otiafoɔ pefee.

خَلَقَ ٱلْإِنسَٰنَ مِن نُّطْفَةٍ فَإِذَا هُوَ خَصِيمٌ مُّبِينٌ ٤

5. Ɛna Wabɔ nyɛmmoa nso ama mo; wɔn ho no monya (ntaadeɛ a) ɛma mo ɔhyew, san (nya) mfasoɔ pii firi wɔn ho; na wɔn mu bi nso mowe (wɔn nnam).

وَٱلْأَنْعَٰمَ خَلَقَهَا ۗ لَكُمْ فِيهَا دِفْءٌ وَمَنَٰفِعُ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ٥

6. Monya wɔn ho anigyeɛ nso wɔ berɛ a mode wɔn reba fie anwummerɛ ne ɛberɛ a mode wɔn rekɔ adidie anɔpa.

وَلَكُمْ فِيهَا جَمَالٌ حِينَ تُرِيحُونَ وَحِينَ تَسْرَحُونَ ٦

7. Wɔsoa mo adesoa nso dekɔ nkuro so a, anka mobɛbrɛ mo ho paa ansa na moaduru hɔ. Nokorɛ sɛ mo Wura Nyankopɔn yɛ Ayɛmyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

وَتَحْمِلُ أَثْقَالَكُمْ إِلَىٰ بَلَدٍ لَّمْ تَكُونُوا۟ بَـٰلِغِيهِ إِلَّا بِشِقِّ ٱلْأَنفُسِ ۚ إِنَّ رَبَّكُمْ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ٧

8. (Wabɔ) apɔnkɔ ne mfunumu-pɔnkɔ ne mfunumu, sɛdeɛ mobɛtena wɔn so, na asan ayɛ afɛfɛdeɛ (ama mo); na Ɔbɔ adeɛ nso a monnim.

وَٱلْخَيْلَ وَٱلْبِغَالَ وَٱلْحَمِيرَ لِتَرْكَبُوهَا وَزِينَةً ۚ وَيَخْلُقُ مَا لَا تَعْلَمُونَ ٨

9. Onyankopɔn na ɛyɛ N'asɛdeɛ sɛ Ɔkyerɛ kwan tenee no; na akwan no bi nso wɔ hɔ a amane. Sɛ ɛyɛ Nepɛ a, anka Ɔbɛkyerɛ mo nyinaa kwan (tenenee no).

وَعَلَى ٱللَّهِ قَصْدُ ٱلسَّبِيلِ وَمِنْهَا جَآئِرٌ ۚ وَلَوْ شَآءَ لَهَدَىٰكُمْ أَجْمَعِينَ ٩

10. Ɔno na Ɔsane nsuo firi soro a emu bi na monom, ɛna ebi nso na yɛdema nnua a mo nyɛmmoa die no nso (nyini),

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً ۖ لَّكُم مِّنْهُ شَرَابٌ وَمِنْهُ شَجَرٌ فِيهِ تُسِيمُونَ ١٠

11. (Ɔsan nso) de ma mfudeɛ ne ngo nnua ne akyiresua nnua, ne bobe ne nnuaba ahodoɔ nyini ma mo. Nokorɛ sɛ, nsɛnkyerɛnee wɔ wei nom mu dema nnipa a wɔdwen.

يُنۢبِتُ لَكُم بِهِ ٱلزَّرْعَ وَٱلزَّيْتُونَ وَٱلنَّخِيلَ وَٱلْأَعْنَـٰبَ وَمِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَةً لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ١١

12. Ɛna Wabrɛ anadwo ne adekyeɛ ase ama mo, ɛna awia ne bosome ne nsoromma nso brɛ wɔn ho ase wɔ N'ahyɛdeɛ mu. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ wei mu dema wɔn a wɔdwen.

وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ وَٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ ۖ وَٱلنُّجُومُ مُسَخَّرَٰتٌۢ بِأَمْرِهِۦٓ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَـٰتٍ لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ١٢

13. Deɛ Wadua ama mo wɔ asaase soɔ no nso gu ahodoɔ sononko-sononko. Nokorɛ sɛ, nsɛnkyerɛnee wɔ wei mu dema wɔn a wɔkaekaeɛ.

وَمَا ذَرَأَ لَكُمْ فِى ٱلْأَرْضِ مُخْتَلِفًا أَلْوَٰنُهُۥٓ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَةً لِّقَوْمٍ يَذَّكَّرُونَ ١٣

14. Ɔno na Wabrɛ ɛpo ase sɛdeɛ mobɛdi emu nam mono, na moayi emu agudeɛ a mode hyɛ. Na wohunu nsuom hyɛn sɛ ɛnam mu, sɛdeɛ mobɛhwehwɛ N'adom, ne sɛdeɛ mobɛyi (Onyankopɔn) ayɛ.

وَهُوَ ٱلَّذِى سَخَّرَ ٱلْبَحْرَ لِتَأْكُلُوا۟ مِنْهُ لَحْمًا طَرِيًّا وَتَسْتَخْرِجُوا۟ مِنْهُ حِلْيَةً تَلْبَسُونَهَا ۖ وَتَرَى ٱلْفُلْكَ مَوَاخِرَ فِيهِ وَلِتَبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِهِۦ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ١٤

15. Ɛna Ɔde mmepɔ asisi asaase no so pintinn sɛdeɛ ɛmma no nnwoso mo, ɛna (Wayɛ) nsubɔnten ne akwan sɛdeɛ mobɛnya kwan kyerɛ.

وَأَلْقَىٰ فِى ٱلْأَرْضِ رَوَٰسِىَ أَن تَمِيدَ بِكُمْ وَأَنْهَـٰرًا وَسُبُلًا لَّعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ١٥

| | |
|---|---|
| 16. Ɛna (Wayɛ) nsohyɛdeɛ, (wɔ asaase so), ɛna (Wayɛ) nsoromma a wɔde hunu kwan. | وَعَلَٰمَٰتٍۚ وَبِٱلنَّجۡمِ هُمۡ يَهۡتَدُونَ ١٦ |
| 17. Enti Nea Ɔbɔɔ adeɛ no, obia ɔmmɔɔ (hwee) ne no na ɛsɛ? Adɛn monkaekae? | أَفَمَن يَخۡلُقُ كَمَن لَّا يَخۡلُقُۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ١٧ |
| 18. Sɛ mokan Nyankopɔn adom a monhunu ano. Nokorɛ sɛ, Onyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene. | وَإِن تَعُدُّواْ نِعۡمَةَ ٱللَّهِ لَا تُحۡصُوهَآۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَغَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٨ |
| 19. Onyankopɔn Nim deɛ mode suma ne deɛ moda no adie (nyinaa). | وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعۡلِنُونَ ١٩ |
| 20. Wɔn a wɔfiri Nyankopɔn akyi sufrɛ wɔn no ntumi mmɔ hwee, na wɔn ara nso yɛbɔɔ wɔn. | وَٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَا يَخۡلُقُونَ شَيۡـٔٗا وَهُمۡ يُخۡلَقُونَ ٢٠ |
| 21. (Wɔyɛ) awufoɔ, wɔnte ase, na wɔnnim ɛberɛ korɔ a yɛbɛnyane wɔn (afiri awufuɔ mu). | أَمۡوَٰتٌ غَيۡرُ أَحۡيَآءٖۖ وَمَا يَشۡعُرُونَ أَيَّانَ يُبۡعَثُونَ ٢١ |
| 22. Mo Nyankopɔn no yɛ Awurade baako. Wɔn a wɔnnye Daakye no nnie no, wɔn akoma kyiri (sɛ wɔbɛte sɛ Nyankopɔn yɛ baako), na wɔyɛ ahomasoɔ. | إِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۚ فَٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ قُلُوبُهُم مُّنكِرَةٞ وَهُم مُّسۡتَكۡبِرُونَ ٢٢ |
| 23. Akyinnyeɛ biara nni ho sɛ Onyankopɔn Nim deɛ wɔde suma ne deɛ wɔda no adie (nyinaa). Nokorɛ sɛ, Ɔmpɛ wɔn a wɔyɛ ahomasoɔ no asɛm. | لَا جَرَمَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعۡلِنُونَۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُسۡتَكۡبِرِينَ ٢٣ |
| 24. Sɛ yɛka kyerɛ wɔn sɛ: "Ɛdeɛn na mo Wura Nyankopɔn asane (ama Nkɔmhyɛni)?" Deɛ wɔka ne sɛ: "Tetefoɔ no anansesɛm ". | وَإِذَا قِيلَ لَهُم مَّاذَآ أَنزَلَ رَبُّكُمۡ قَالُوٓاْ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٢٤ |
| 25. Wɔbɛsoa wɔn adesoa no pɛpɛɛpɛ wɔ Wusɔreɛ Da no, na ɛno akyiri no wɔn asan asoa wɔn a wɔyeraa wɔn no a nimdeɛ biara nni mu no nso adesoa. Nokorɛ sɛ, adesoa bɔne paa na wɔbɛsoa no. | لِيَحۡمِلُوٓاْ أَوۡزَارَهُمۡ كَامِلَةٗ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَمِنۡ أَوۡزَارِ ٱلَّذِينَ يُضِلُّونَهُم بِغَيۡرِ عِلۡمٍۗ أَلَا سَآءَ مَا يَزِرُونَ ٢٥ |
| 26. Ampa sɛ, wɔn a wɔdii wɔn anim kan no pam (apam bɔne tiaa wɔn asomafoɔ no), nanso Onyankopɔn firi wɔn dan no fapem no ase dwiri guiɛ maa ɛdan no mmɔsoɔ no firi soro beguu wɔn so; asotwee no firi faako a wɔnnim baa wɔn so. | قَدۡ مَكَرَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَأَتَى ٱللَّهُ بُنۡيَٰنَهُم مِّنَ ٱلۡقَوَاعِدِ فَخَرَّ عَلَيۡهِمُ ٱلسَّقۡفُ مِن فَوۡقِهِمۡ وَأَتَىٰهُمُ ٱلۡعَذَابُ مِنۡ حَيۡثُ لَا يَشۡعُرُونَ ٢٦ |
| 27. Afei Wusɔreɛ da no, Ɔbɛgu wɔn anim ase na Waka akyerɛ wɔn sɛ: "M'ahokafoɔ no a wɔn ho nti motan (nkɔmhyɛfoɔ no ne agyidiefoɔ no, san) ko tiaa wɔn no wɔ hen? "Wɔn a yɛama wɔn nimdeɛ no bɛka sɛ: "Nokorɛ, animguaseɛ ne ɔhaw bɔne bɛka boniayɛfoɔ no nnɛ da yi,- | ثُمَّ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يُخۡزِيهِمۡ وَيَقُولُ أَيۡنَ شُرَكَآءِيَ ٱلَّذِينَ كُنتُمۡ تُشَٰٓقُّونَ فِيهِمۡۚ قَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ إِنَّ ٱلۡخِزۡيَ ٱلۡيَوۡمَ وَٱلسُّوٓءَ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢٧ |

| | |
|---|---|
| 28. “Wɔn a Soro abɔfoɔ yi wɔn nkwa aberɛ a wɔayɛ bɔne atia wɔn kraa no, (wɔbɛpatu) abrɛ wɔn ho ase (aka sɛ): “Na yɛnni dwuma bɔne biara“. (Soro abɔfoɔ no bɛyi wɔn ano sɛ): “Daabi, nokorɛ sɛ, Onyankopɔn Nim dwuma a modiiɛ nyinaa.“ | ٱلَّذِينَ تَتَوَفَّىٰهُمُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ ظَالِمِىٓ أَنفُسِهِمْ ۖ فَأَلْقَوُا۟ ٱلسَّلَمَ مَا كُنَّا نَعْمَلُ مِن سُوٓءٍۭ ۚ بَلَىٰٓ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌۢ بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٨﴾ |
| 29. Enti monwura Amanehunu gya no pono no mu nkɔtena hɔ. Ɛhɔ yɛ asetena bɔne paa dema ahomasoɔfoɔ no. | فَٱدْخُلُوٓا۟ أَبْوَٰبَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۖ فَلَبِئْسَ مَثْوَى ٱلْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٢٩﴾ |
| 30. (Sɛ) yɛka kyerɛ wɔn a wɔsuro Nyankopɔn no sɛ: “Ɛdeɛn na mo Wura Nyankopɔn asane a?“, deɛ wɔka ne sɛ: “Papa nko ara“. Wɔn a wɔyɛɛ papa wɔ wiase ha no, papa (ho akatua) na wɔbɛnya. Daakye asetena no na ɛyɛ, na ɛno ne efie pa paa dema Nyamesurofoɔ no, - | وَقِيلَ لِلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ مَاذَآ أَنزَلَ رَبُّكُمْ ۚ قَالُوا۟ خَيْرًا ۗ لِّلَّذِينَ أَحْسَنُوا۟ فِى هَٰذِهِ ٱلدُّنْيَا حَسَنَةٌ ۚ وَلَدَارُ ٱلْءَاخِرَةِ خَيْرٌ ۚ وَلَنِعْمَ دَارُ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٣٠﴾ |
| 31. Ɔsoro aheman a ɛtim hɔ daa a nsubɔnten nenam aseɛ no mu na wɔbɛkɔ, wɔnom nsa bɛka deɛ wɔpɛ biara wɔ hɔ. Saa ara na Nyankopɔn tua Nyamesurofoɔ no ka. | جَنَّٰتُ عَدْنٍ يَدْخُلُونَهَا تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ۖ لَهُمْ فِيهَا مَا يَشَآءُونَ ۚ كَذَٰلِكَ يَجْزِى ٱللَّهُ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٣١﴾ |
| 32. Wɔn a Soro abɔfoɔ yi wɔn nkwa wɔ kronkron yɛ mu no, wɔka kyerɛ wɔn sɛ: “Salaamu alaikum (Asomdwoeɛ nka mo)! Monkɔ Soro aheman no mu, ɛnam dwumadi (papa) a modiiɛ no ho nti “. | ٱلَّذِينَ تَتَوَفَّىٰهُمُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ طَيِّبِينَ ۙ يَقُولُونَ سَلَٰمٌ عَلَيْكُمُ ٱدْخُلُوا۟ ٱلْجَنَّةَ بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٣٢﴾ |
| 33. Enti deɛ (boniayɛfoɔ no) retwɛn ne sɛ Soro abɔfoɔ bɛba wɔn hɔ, anaasɛ wo Wura Nyankopɔn ahyɛdeɛ no bɛba wɔn soɔ? Saa ara na wɔn a wɔdii wɔn anim kan no yɔeɛ. Onyankopɔn deɛ Wanni wɔn amim, na mmom wɔn ara na wɔdii wɔn ho amim. | هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّآ أَن تَأْتِيَهُمُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ أَوْ يَأْتِىَ أَمْرُ رَبِّكَ ۚ كَذَٰلِكَ فَعَلَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ ٱللَّهُ وَلَٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٣٣﴾ |
| 34. Enti wɔn bɔne a wɔyɔeɛ no ho asotwee too wɔn, maa deɛ na wɔdi ho fɛw no nso twaa wɔn ho hyiae. | فَأَصَابَهُمْ سَيِّـَٔاتُ مَا عَمِلُوا۟ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٣٤﴾ |
| 35. Deɛ wɔn a wɔde biribi abata Nyankopɔn ho no keka nesɛ: “Sɛ ɛyɛ Nyankopɔn pɛ a, anka yɛn, anaasɛ yɛn agyanom ansom biribi anka Ne ho, na anka yɛammra biribi ka Ne deɛ no ho. Saa ara na wɔn a wɔdii wɔn anim kan no yɔeɛ. Enti ɛnyɛ Ɔsomafoɔ adwuma ara ne sɛ ɔbɔ asɛm no ho dawuro kyerɛkyerɛ mu anaa? | وَقَالَ ٱلَّذِينَ أَشْرَكُوا۟ لَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَا عَبَدْنَا مِن دُونِهِۦ مِن شَىْءٍ نَّحْنُ وَلَآ ءَابَآؤُنَا وَلَا حَرَّمْنَا مِن دُونِهِۦ مِن شَىْءٍ ۚ كَذَٰلِكَ فَعَلَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ فَهَلْ عَلَى ٱلرُّسُلِ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ٱلْمُبِينُ ﴿٣٥﴾ |

36. Ampa sɛ, Yɛsomaa Ɔsomafoɔ maa no kɔɔ ɔman biara so (de nkra hyɛɛ n'ano sɛ): “Monsom Nyankopɔn, na montwe mo ho mfiri abosomsom anaasɛ ɔbonsam ho. Wɔn mu bi wɔ hɔ a Nyankopɔn kyerɛɛ wɔn kwan, wɔn mu bi nso wɔ hɔ a ɔno deɛ yera no yɛɛ nokorɛ tiaa no. Enti montu kwan wɔ asaase no so na monhwɛ sɛdeɛ wɔn a wɔannye annie no awieeɛ si wieeɛ.

وَلَقَدۡ بَعَثۡنَا فِي كُلِّ أُمَّةٖ رَّسُولًا أَنِ
ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱجۡتَنِبُواْ ٱلطَّٰغُوتَۖ
فَمِنۡهُم مَّنۡ هَدَى ٱللَّهُ وَمِنۡهُم مَّنۡ
حَقَّتۡ عَلَيۡهِ ٱلضَّلَٰلَةُۚ فَسِيرُواْ فِي
ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ
ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٣٦

37. (Nkɔmhyɛni), sɛ woyere wo ho wɔ wɔn kwankyerɛ no ho mpo a, ɛneɛ nokorɛ sɛ Onyankopɔn deɛ Ɔntene obi a Wayera no, na wɔnnya aboafoɔ nso.

إِن تَحۡرِصۡ عَلَىٰ هُدَىٰهُمۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا
يَهۡدِي مَن يُضِلُّۖ وَمَا لَهُم مِّن
نَّٰصِرِينَ ٣٧

38. Wɔde Nyankopɔn di wɔn nse akɛseɛ no sɛ: “Onyankopɔn nnyane obi a wawuo (biara). Aane, (awufoɔ nyane no deɛ) ɛyɛ nokorɛ bɔhyɛ a ɛda Ne soɔ, nanso nnipa pii nnim.

وَأَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ لَا يَبۡعَثُ
ٱللَّهُ مَن يَمُوتُۚ بَلَىٰ وَعۡدًا عَلَيۡهِ حَقّٗا
وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٣٨

39. Sɛdeɛ Ɔbɛkyerɛkyerɛ deɛ wɔnte wɔn ho ase wɔ ho no mu akyerɛ wɔn, na wɔn a wɔnnye nnie no bɛhunu sɛ nokorɛ, na wɔyɛ atorofoɔ.

لِيُبَيِّنَ لَهُمُ ٱلَّذِي يَخۡتَلِفُونَ فِيهِ وَلِيَعۡلَمَ
ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَنَّهُمۡ كَانُواْ كَٰذِبِينَ ٣٩

40. Nokorɛ sɛ, sɛ Yɛpɛ biribi a, Y'asɛm a yɛka kyerɛ adekorɔ no ara ne sɛ: “Yɛ!' “ Na ayɛ.

إِنَّمَا قَوۡلُنَا لِشَيۡءٍ إِذَآ أَرَدۡنَٰهُ أَن نَّقُولَ لَهُۥ
كُن فَيَكُونُ ٤٠

41. Wɔn a wɔatu amantuo wɔ Onyankopɔn ho nti wɔ akyire yi a (boniayɛfoɔ no) ayɛ wɔn bɔne no, Yɛbɛma wɔn asetena pa wɔ wiase ha, na mmom Daakye akatua no na ɛso paa, sɛ anka wɔnim a.

وَٱلَّذِينَ هَاجَرُواْ فِي ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مَا
ظُلِمُواْ لَنُبَوِّئَنَّهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةٗۖ وَلَأَجۡرُ
ٱلۡأٓخِرَةِ أَكۡبَرُۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٤١

42. (Wɔne) wɔn a wɔsii aboterɛ na wɔde wɔn ho too wɔn Wura Nyankopɔn soɔ no.

ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ٤٢

43. (Nkɔmhyɛni), asomafoɔ a Yɛsomaa wɔn dii w'anim kan no nyinaa na wɔyɛ nnipa na Yɛyii Adiyisɛm no maa wɔn. Enti (Quraishfoɔ), sɛ monnim a mommisa wɔn a wɔkaekae (amanfoɔ no).

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ إِلَّا رِجَالٗا نُّوحِيٓ
إِلَيۡهِمۡۖ فَسۡـَٔلُوٓاْ أَهۡلَ ٱلذِّكۡرِ إِن كُنتُمۡ لَا
تَعۡلَمُونَ ٤٣

44. Nsɛnkyerɛnee pefee ne Nwoma (na Yɛde somaa asomafoɔ no), ɛna Yɛasane Afutusɛm no de ama woɔ, sɛdeɛ wobɛkyerɛkyerɛ deɛ yɛasane ama wɔn no mu pefee akyerɛ wɔn sɛdeɛ wɔbɛnya adwen.

بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَٱلزُّبُرِۗ وَأَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلذِّكۡرَ
لِتُبَيِّنَ لِلنَّاسِ مَا نُزِّلَ إِلَيۡهِمۡ وَلَعَلَّهُمۡ
يَتَفَكَّرُونَ ٤٤

45. Enti wɔn a wɔdwen adwen bɔne no ho atɔ wɔn sɛ Nyankopɔn mma asaase mmene wɔn, anaasɛ Ɔmma asotwee a wɔnnim deɛ efire nto wɔn anaa?

أَفَأَمِنَ ٱلَّذِينَ مَكَرُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن يَخۡسِفَ ٱللَّهُ بِهِمُ ٱلۡأَرۡضَ أَوۡ يَأۡتِيَهُمُ ٱلۡعَذَابُ مِنۡ حَيۡثُ لَا يَشۡعُرُونَ ٤٥

46. Anaasɛ (wɔnnim sɛ Nyankopɔn) bɛtumi asɔ wɔn mu wɔ ɛberɛ a wɔredi akɔneaba (wɔ wɔn nnwuma mu) a wɔntumi nsi ho kwan?

أَوۡ يَأۡخُذَهُمۡ فِي تَقَلُّبِهِمۡ فَمَا هُم بِمُعۡجِزِينَ ٤٦

47. Anaasɛ Ɔbɛtumi ama wɔn so ate anaa wɔn asa nkakrankakra? Nokorɛ sɛ, wo Wura Nyankopɔn ne Ayɛmyɛ Hene, na Ɔno ara nso ne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

أَوۡ يَأۡخُذَهُمۡ عَلَىٰ تَخَوُّفٖ فَإِنَّ رَبَّكُمۡ لَرَءُوفٞ رَّحِيمٌ ٤٧

48. Anaasɛ wɔnhunuu nneɛma a Nyankopɔn abɔ; sɛdeɛ ne sunsum dane kɔ nifa so ne benkum so, brɛ ne ho ase ma Nyankopɔn wɔ ahobraseɛ paa mu?

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ إِلَىٰ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ مِن شَيۡءٖ يَتَفَيَّؤُاْ ظِلَٰلُهُۥ عَنِ ٱلۡيَمِينِ وَٱلشَّمَآئِلِ سُجَّدٗا لِّلَّهِ وَهُمۡ دَٰخِرُونَ ٤٨

49. Abɔdeɛ a ɛwɔ nkwa a ɛwɔ soro ne deɛ ɛwɔ asaase so nyinaa de wɔn anim butu fɔm ma Nyankopɔn anaasɛ wɔberɛ wɔn ho ase ma no; Soro abɔfoɔ nso, wɔnnyɛ ahomasoɔ (wɔ N'ahyɛdeɛ ho).

وَلِلَّهِۤ يَسۡجُدُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ مِن دَآبَّةٖ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَهُمۡ لَا يَسۡتَكۡبِرُونَ ٤٩

50. Wɔsuro wɔn Wura Nyankopɔn a Ɔwɔ wɔn soro anaasɛ Ɔso bro wɔn soɔ no, na deɛ yɛahyɛ wɔn sɛ wɔnyɛ no ɛno ara na wɔyɛ.

يَخَافُونَ رَبَّهُم مِّن فَوۡقِهِمۡ وَيَفۡعَلُونَ مَا يُؤۡمَرُونَ۩ ٥٠

51. Onyankopɔn kaa sɛ: "Monhwɛ na moamfa anyame mmienu, efirisɛ Nyankopɔn no deɛ Ɔyɛ baako. Enti Me nko ara na monsuro Me."

وَقَالَ ٱللَّهُ لَا تَتَّخِذُوٓاْ إِلَٰهَيۡنِ ٱثۡنَيۡنِۖ إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ فَإِيَّٰيَ فَٱرۡهَبُونِ ٥١

52. Deɛ ɛwɔ soro ne asaase so nyinaa Ɔno na ɛyɛ Ne dea. Ɔno na ɔsom ne anidie nyinaa yɛ Ne dea aberɛ biara. Enti mofiri Nyankopɔn akyi suro obi foforɔ anaa?

وَلَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلَهُ ٱلدِّينُ وَاصِبًاۚ أَفَغَيۡرَ ٱللَّهِ تَتَّقُونَ ٥٢

53. Adom akyɛdeɛ a mowɔ biara no Nyankopɔn hɔ na efire; afei sɛ ɔhaw bi to mo a, Ɔno na mosu frɛ no.

وَمَا بِكُم مِّن نِّعۡمَةٖ فَمِنَ ٱللَّهِۖ ثُمَّ إِذَا مَسَّكُمُ ٱلضُّرُّ فَإِلَيۡهِ تَجۡـَٔرُونَ ٥٣

54. Afei sɛ Ɔyi ɔhaw no fri mo so a, hwɛ, Mo mu fekuo bi de biribi bata wɔn Wura Nyankopɔn ho,-

ثُمَّ إِذَا كَشَفَ ٱلضُّرَّ عَنكُمۡ إِذَا فَرِيقٞ مِّنكُم بِرَبِّهِمۡ يُشۡرِكُونَ ٥٤

55. Nam so ma wɔyi deɛ Yɛde ama wɔn no ho boniayɛ. Enti modeɛ monnye moani, na ɛnkyɛ biara mobɛhunu.

لِيَكۡفُرُواْ بِمَآ ءَاتَيۡنَٰهُمۡۚ فَتَمَتَّعُواْ فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٥٥

| | |
|---|---|
| 56. Wɔde deɛ Yɛde abɔ wɔn akɔnhoma no mu kyɛfa bi ma wɔn (abosom) a wɔnnim (wɔn). ”Mede Nyame di nse sɛ, sɛ ɛteɛ biara yɛbɛbisa mo fa atorɔsɛm a motwa no ho asɛm. | وَيَجۡعَلُونَ لِمَا لَا يَعۡلَمُونَ نَصِيبٗا مِّمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡۗ تَٱللَّهِ لَتُسۡـَٔلُنَّ عَمَّا كُنتُمۡ تَفۡتَرُونَ ٥٦ |
| 57. Wɔde mma mmaa susu Nyankopɔn. Kronkron Hene ne no. Deɛ wɔn akoma pɛ no na ɛwɔ wɔn. | وَيَجۡعَلُونَ لِلَّهِ ٱلۡبَنَٰتِ سُبۡحَٰنَهُۥ وَلَهُم مَّا يَشۡتَهُونَ ٥٧ |
| 58. Sɛ yɛde ɔbaa (awoɔ) ho amaneɛ bɛbɔ wɔn mu bi a, na wamuna n’anim, na ɔhaw ne awerɛhoɔ ahyɛ no mma. | وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِٱلۡأُنثَىٰ ظَلَّ وَجۡهُهُۥ مُسۡوَدّٗا وَهُوَ كَظِيمٞ ٥٨ |
| 59. Ɔde ne ho sie firi nnipa no mu, ɛnam (ɔbaa a wawoɔ no) ho amaneɛ a yɛde bɛbɔɔ no no ho nti. Ɔmfa aniwuo nnye (neba baa no) anaa, anaasɛ ɔnkɔsie no (animono) wɔ nɛteɛ mu? Ampa sɛ atemmu bɔne paa na wɔrebuo no. | يَتَوَٰرَىٰ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ مِن سُوٓءِ مَا بُشِّرَ بِهِۦٓۚ أَيُمۡسِكُهُۥ عَلَىٰ هُونٍ أَمۡ يَدُسُّهُۥ فِي ٱلتُّرَابِۗ أَلَا سَآءَ مَا يَحۡكُمُونَ ٥٩ |
| 60. Wɔn a wɔnnye Daakye no nnie no wɔ mfatoho bɔne, na Nyankopɔn na ɔwɔ mfatoho anaasɛ abodin a ɛkorɔn. Ɔne Otumfoɔ no a Ɔtumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyansafoɔ no. | لِلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ مَثَلُ ٱلسَّوۡءِۖ وَلِلَّهِ ٱلۡمَثَلُ ٱلۡأَعۡلَىٰۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٦٠ |
| 61. Sɛ anka Nyankopɔn de adasamma bɔne retwe wɔn aso a, anka Ɔnnyae abɔdeɛ baako mpo wɔ asaase so, na mmom Ɔbɔ wɔn to hɔ dema ɛberɛ a yɛahyɛ no. Sɛ wɔn berɛ no so a, ɛnka akyi dɔnhwere koraa na ɛnkɔ anim nso. | وَلَوۡ يُؤَاخِذُ ٱللَّهُ ٱلنَّاسَ بِظُلۡمِهِم مَّا تَرَكَ عَلَيۡهَا مِن دَآبَّةٖ وَلَٰكِن يُؤَخِّرُهُمۡ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗىۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمۡ لَا يَسۡتَـٔۡخِرُونَ سَاعَةٗ وَلَا يَسۡتَقۡدِمُونَ ٦١ |
| 62. Deɛ wɔn ara wɔmpɛ no na wɔde ma Nyankopɔn, wɔde wɔn kɛterɛma ka atorɔsɛm sɛ: “Nneɛma papa no yɛ wɔn dea“. Akyinnyeɛ biara nni ho sɛ, Ogya no bɛyɛ wɔn dea, na yɛbɛgya wɔn wɔ mu korakorakora. | وَيَجۡعَلُونَ لِلَّهِ مَا يَكۡرَهُونَۚ وَتَصِفُ أَلۡسِنَتُهُمُ ٱلۡكَذِبَ أَنَّ لَهُمُ ٱلۡحُسۡنَىٰۚ لَا جَرَمَ أَنَّ لَهُمُ ٱلنَّارَ وَأَنَّهُم مُّفۡرَطُونَ ٦٢ |
| 63. “Mede Nyame di nse sɛ, ampa Yɛsomaa asomafoɔ kɔɔ aman aman a wɔdii w’anim kan no so. Nanso ɔbonsam maa wɔn dwumadie yɛɛ wɔn aniso fɛ. Enti ɔne wɔn kyitaafoɔ nnɛ (da yi). Wɔwɔ asotwee a ɛyɛ ya papaapa (Daakye) “. | تَٱللَّهِ لَقَدۡ أَرۡسَلۡنَآ إِلَىٰٓ أُمَمٖ مِّن قَبۡلِكَ فَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَعۡمَٰلَهُمۡ فَهُوَ وَلِيُّهُمُ ٱلۡيَوۡمَ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٦٣ |
| 64. (Nkɔmhyɛni), Deɛ nti a Yɛsanee Nwoma no maa woɔ ne sɛ wode bɛkyerɛkyerɛ deɛ wɔnnya wɔn ho nteaseɛ wɔ ho no mu akyerɛ wɔn, na ɛyɛ kwankyerɛ ne ahummɔborɔ ma amanfoɔ a wɔgye die no. | وَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ إِلَّا لِتُبَيِّنَ لَهُمُ ٱلَّذِي ٱخۡتَلَفُواْ فِيهِ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٗ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٦٤ |

65. Onyankopɔn sane nsuo firi soro de bɛnyane asaase wɔ newuo akyi. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ wei mu dema amanfoɔ a wɔtie (Onyankopɔn asɛm no).

وَٱللَّهُ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَحۡيَا بِهِ
ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَآۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةً
لِّقَوۡمٍ يَسۡمَعُونَ ٦٥

66. Nokorɛ, nyɛmmoa no nso adesua wɔ mu ma mo. Monnom deɛ ɛwɔ wɔn yafunu mu a ɛfiri wɔn tiafi ne wɔn mogyaa ntam a ɛyɛ nufusuo a ɛyɛ dɛ dema wɔn a wɔnom no.

وَإِنَّ لَكُمۡ فِي ٱلۡأَنۡعَٰمِ لَعِبۡرَةًۖ نُّسۡقِيكُم
مِّمَّا فِي بُطُونِهِۦ مِنۢ بَيۡنِ فَرۡثٍ وَدَمٍ لَّبَنًا
خَالِصًا سَآئِغًا لِّلشَّٰرِبِينَ ٦٦

67. Ɛna akyiresua ne bobe aba no nso monya nsa ne akɔnhoma papa firi mu. Nokorɛ sɛ, nsɛnkyerɛnee wɔ wei mu ma nnipa a wɔwɔ nteaseɛ anaasɛ wɔdwen.

وَمِن ثَمَرَٰتِ ٱلنَّخِيلِ وَٱلۡأَعۡنَٰبِ
تَتَّخِذُونَ مِنۡهُ سَكَرًا وَرِزۡقًا حَسَنًاۚ إِنَّ
فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةً لِّقَوۡمٍ يَعۡقِلُونَ ٦٧

68. Wo Wura Nyankopɔn yi kyerɛɛ wowa sɛ: “Fa mmepɔ ne nnua mu ne deɛ (nnipa) asisie yɛ w’atenaeɛ.

وَأَوۡحَىٰ رَبُّكَ إِلَى ٱلنَّحۡلِ أَنِ ٱتَّخِذِي مِنَ
ٱلۡجِبَالِ بُيُوتًا وَمِنَ ٱلشَّجَرِ وَمِمَّا
يَعۡرِشُونَ ٦٨

69. Na afei di nnuaba biara bi, na fa ahobraseɛ nante wo Wura Nyankopɔn kwan no so. Anomdeɛ a ani gu ahodoɔ sononko-sononko firi neyɛm a ɛma nnipa ayaresa wɔ mu. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ wei mu dema amanfoɔ a wɔdwen.

ثُمَّ كُلِي مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ فَٱسۡلُكِي سُبُلَ
رَبِّكِ ذُلُلٗاۚ يَخۡرُجُ مِنۢ بُطُونِهَا شَرَابٞ
مُّخۡتَلِفٌ أَلۡوَٰنُهُۥ فِيهِ شِفَآءٞ لِّلنَّاسِۚ
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ٦٩

70. Onyankopɔn na Ɔbɔɔ mo, ɛna Ɔbɛsan ama mo awuo. Na mo mu bi wɔ hɔ a yɛsan ma no (nyini) kɔyɛ posoposo a nimdeɛ a onyaeɛ akyiri no na ɔnsan nnim hwee bio. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Onimdefoɔ, na Ɔne biribiara so Tumfoɔ.

وَٱللَّهُ خَلَقَكُمۡ ثُمَّ يَتَوَفَّىٰكُمۡۚ
وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰٓ أَرۡذَلِ ٱلۡعُمُرِ لِكَيۡ لَا
يَعۡلَمَ بَعۡدَ عِلۡمٖ شَيۡـًٔاۚ إِنَّ ٱللَّهَ
عَلِيمٞ قَدِيرٞ ٧٠

71. Onyankopɔn apagya (nnipa) no bi akyɛn bi wɔ adom akyɛdeɛ (ahonya, nimdeɛ, adwen nyansa ne deɛ ɛkeka ho) mu. Wɔn a yɛapagya wɔn no mfa wɔn akyɛdeɛ no mma wɔn (nkoa ne wɔn mfenaa) a wɔyɛ wɔn dea no mma wɔnyɛ pɛ da. Enti wɔbɛpo Nyankopɔn adom no?

وَٱللَّهُ فَضَّلَ بَعۡضَكُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ فِي
ٱلرِّزۡقِۚ فَمَا ٱلَّذِينَ فُضِّلُواْ بِرَآدِّي
رِزۡقِهِمۡ عَلَىٰ مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُمۡ فَهُمۡ
فِيهِ سَوَآءٌۚ أَفَبِنِعۡمَةِ ٱللَّهِ يَجۡحَدُونَ ٧١

72. Onyankopɔn ama mo ahokafoɔ (ɔyere) a ɔfiri mo ara mo mu (anaasɛ wɔtesɛ mo ara), ɛna Wabɔ mma ne nananom afiri mo yerenom mu ama mo, ɛna Ɔde nneɛma pa bɔ mo akɔnhoma. Enti nkontomposɛm deɛ wɔgye di, na Onyankopɔn adom no deɛ wɔpo?

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّنۡ أَنفُسِكُمۡ
أَزۡوَٰجٗا وَجَعَلَ لَكُم مِّنۡ أَزۡوَٰجِكُم
بَنِينَ وَحَفَدَةٗ وَرَزَقَكُم مِّنَ
ٱلطَّيِّبَٰتِۚ أَفَبِٱلۡبَٰطِلِ يُؤۡمِنُونَ
وَبِنِعۡمَتِ ٱللَّهِ هُمۡ يَكۡفُرُونَ ٧٢

| | |
|---|---|
| 73. Wɔfiri Nyankopɔn akyi som nneɛma bi a ɛntumi mma wɔn ɔsoro ne asaase so adom akyɛdeɛ biara; na wɔnni tumi nso. | وَيَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَمۡلِكُ لَهُمۡ رِزۡقٗا مِّنَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ شَيۡـٔٗا وَلَا يَسۡتَطِيعُونَ ٧٣ |
| 74. Enti monhwɛ na moamfa Nyankopɔn anyɛ mfatoho, (efirisɛ biribiara ne no nsɛ). Nokorɛ sɛ, Onyankopɔn na Ɔnim, na modeɛ monnim. | فَلَا تَضۡرِبُواْ لِلَّهِ ٱلۡأَمۡثَالَۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٧٤ |
| 75. Onyankopɔn reyɛ mfatoho bi: "Akoa bi a ɔhyɛ obi aseɛ a ɔnni tumi biara, ɛna ɔbaako nso Y'adom no akyɛdeɛ papa ɛna ɔyi bi dema wɔ kokoa mu ne badwa mu. Enti wɔn mmienu yɛ pɛ?" Aseda no wɔ Onyankopɔn, nanso nnipa pii nnim. | ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا عَبۡدٗا مَّمۡلُوكٗا لَّا يَقۡدِرُ عَلَىٰ شَيۡءٖ وَمَن رَّزَقۡنَٰهُ مِنَّا رِزۡقًا حَسَنٗا فَهُوَ يُنفِقُ مِنۡهُ سِرّٗا وَجَهۡرًاۖ هَلۡ يَسۡتَوُۥنَۚ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٧٥ |
| 76. Onyankopɔn reyɛ mfatoho bio: "Mmarima mmienu (bi na ɛwɔ hɔ), wɔn mu baako yɛ mum a ɔnni hwee so tumi na wayɛ adesoa ama ne wura no, faako a ɔbɛsoma no biara no ɔmfa papa biara mma. Enti saa nipa yi ne obia ɔhyɛ (amanfoɔ) ma wɔyɛ papa, na ɔnam kwan tenenee soɔ no na ɛsɛ?" | وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا رَّجُلَيۡنِ أَحَدُهُمَآ أَبۡكَمُ لَا يَقۡدِرُ عَلَىٰ شَيۡءٖ وَهُوَ كَلٌّ عَلَىٰ مَوۡلَىٰهُ أَيۡنَمَا يُوَجِّههُّ لَا يَأۡتِ بِخَيۡرٍ هَلۡ يَسۡتَوِي هُوَ وَمَن يَأۡمُرُ بِٱلۡعَدۡلِ وَهُوَ عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٧٦ |
| 77. Ɔsoro ne asaase so ahuntasɛm nyinaa wɔ Nyankopɔn. Dɔnhwere no ho asɛm no deɛ ɛtesɛ deɛ wabɔ w'ani prɛ, anaasɛ ɛbɛn (mpo kyɛn saa). Nokorɛ sɛ, Onyankopɔn na Ɔwɔ biribiara so tumi. | وَلِلَّهِ غَيۡبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَمَآ أَمۡرُ ٱلسَّاعَةِ إِلَّا كَلَمۡحِ ٱلۡبَصَرِ أَوۡ هُوَ أَقۡرَبُۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٧٧ |
| 78. Onyankopɔn na Ɔyii mo firi mo maame nom yafunu mu aberɛ a na monnim hwee, ɛna Ɔma mo te asɛm, san ma mo hunu adeɛ, san ma mo akoma sɛdeɛ mobɛyi (no) ayɛ. | وَٱللَّهُ أَخۡرَجَكُم مِّنۢ بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ شَيۡـٔٗا وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ وَٱلۡأَفۡـِٔدَةَ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٧٨ |
| 79. Enti wɔnhunuu nnomaa a wɔtu nenam mframa mu wɔ ewiem no? Obiara nni hɔ a ɔkuta wɔn mu, na mmom Onyankopɔn. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ wei mu dema nnipa a wɔgye die no. | أَلَمۡ يَرَوۡاْ إِلَى ٱلطَّيۡرِ مُسَخَّرَٰتٖ فِي جَوِّ ٱلسَّمَآءِ مَا يُمۡسِكُهُنَّ إِلَّا ٱللَّهُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٧٩ |
| 80. Onyankopɔn ayɛ moafie mu tenabea (ama mo), ɛna Wayɛ mmoa nwoma nso afie (ntoma dan anaasɛ "Tent" ama mo), ɛna Wama emu ayɛ hare a motumi soa wɔ da a moretu kwan ne da a moretena (baabi). Wɔn ho nwii no nso yɛ efie asiesiedeɛ, ne anigyedeɛ de kɔpem berɛ bi. | وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّنۢ بُيُوتِكُمۡ سَكَنٗا وَجَعَلَ لَكُم مِّن جُلُودِ ٱلۡأَنۡعَٰمِ بُيُوتٗا تَسۡتَخِفُّونَهَا يَوۡمَ ظَعۡنِكُمۡ وَيَوۡمَ إِقَامَتِكُمۡ وَمِنۡ أَصۡوَافِهَا وَأَوۡبَارِهَا وَأَشۡعَارِهَآ أَثَٰثٗا وَمَتَٰعًا إِلَىٰ حِينٖ ٨٠ |

81. Onyankopɔn ayɛ nneɛma a Wabɔ no mu bi (tesɛ nnua ne adan) enwunu (ama mo), ɛna Wayɛ mmepɔ no nso bi dwanekɔbea ama mo, ɛna Wayɛ ntaadeɛ a ɛbɔ moho ban firi ɔhyew ho, ɛna Wayɛ akotadeɛ a ɛbɔ moho ban wɔ mo koo mu ama mo. Saa ara na Ɔde N'adom no awie mo so sɛdeɛ mobɛbrɛ mo ho ase (ayɛ Islam)

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّمَّا خَلَقَ ظِلَٰلٗا
وَجَعَلَ لَكُم مِّنَ ٱلۡجِبَالِ أَكۡنَٰنٗا
وَجَعَلَ لَكُمۡ سَرَٰبِيلَ تَقِيكُمُ ٱلۡحَرَّ
وَسَرَٰبِيلَ تَقِيكُم بَأۡسَكُمۡۚ كَذَٰلِكَ يُتِمُّ
نِعۡمَتَهُۥ عَلَيۡكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تُسۡلِمُونَ ٨١

82. Sɛ wɔdane wɔn ho (firi nokorɛ no ho) a, wodeɛ w'adwuma ne sɛ wobɛbɔ asɛm no ho dawuro akyerɛkyerɛ mu.

فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّمَا عَلَيۡكَ ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ٨٢

83. Wɔnim Onyankopɔn adom no nanso wɔpo; wɔn mu dodoɔ no yɛ boniayɛfoɔ.

يَعۡرِفُونَ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ ثُمَّ يُنكِرُونَهَا
وَأَكۡثَرُهُمُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٨٣

84. Ɛda no a Yɛbɛyi ɔman biara danseni no, afei yɛmma wɔn a wɔannye annie no kwan (sɛ wɔbɛpa kyɛw) anaasɛ wɔbɛsrɛ bɔnefakyɛ.

وَيَوۡمَ نَبۡعَثُ مِن كُلِّ أُمَّةٖ شَهِيدٗا ثُمَّ
لَا يُؤۡذَنُ لِلَّذِينَ كَفَرُواْ وَلَا هُمۡ
يُسۡتَعۡتَبُونَ ٨٤

85. Sɛ abɔneɛfoɔ no hunu asotwee no a, yɛngo mu mma wɔn koraa, na yɛmma wɔn ahomegye berɛ nso.

وَإِذَا رَءَا ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ ٱلۡعَذَابَ فَلَا
يُخَفَّفُ عَنۡهُمۡ وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ٨٥

86. Sɛ wɔn a wɔde biribi bataa Nyankopɔn ho no hu wɔn a wɔde wɔn bataa (Nyame) ho no a, wɔbɛka sɛ: "Yɛn Wura Nyankopɔn, weinom ne yɛn mmatahoofoɔ no a na yɛfiri W'akyi su frɛ wɔn no. Enti wɔnso bɛto asɛm no ama wɔn sɛ: "Nokorɛ sɛ moyɛ atorofoɔ"

وَإِذَا رَءَا ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْ شُرَكَآءَهُمۡ قَالُواْ
رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ شُرَكَآؤُنَا ٱلَّذِينَ كُنَّا
نَدۡعُواْ مِن دُونِكَۖ فَأَلۡقَوۡاْ إِلَيۡهِمُ ٱلۡقَوۡلَ
إِنَّكُمۡ لَكَٰذِبُونَ ٨٦

87. Saa Da no, wɔde ahobraseɛ no (nyinaa) bɛma Onyankopɔn nko ara, na nkontompo a wɔtwaeɛ no nyinaa bɛtu ayera wɔn.

وَأَلۡقَوۡاْ إِلَى ٱللَّهِ يَوۡمَئِذٍ ٱلسَّلَمَۖ وَضَلَّ
عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٨٧

88. Wɔn a wɔyi boniayɛ na wɔsi (amanfoɔ) kwan firi Nyankopɔn kwan no soɔ no, Yɛde asotwee bɛka asotwee ho ama wɔn, ɛnam wɔn nsɛmmɔnee a wɔdie no ho nti.

ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ
زِدۡنَٰهُمۡ عَذَابٗا فَوۡقَ ٱلۡعَذَابِ بِمَا كَانُواْ
يُفۡسِدُونَ ٨٨

89. Ɛda a Yɛbɛyi ɔdanseni afiri ɔman biara mu wɔ wɔn ara mu ama wɔn adi adanseɛ atia wɔn no, (Nkɔmhyɛni), Yɛde wo nso bɛba ama wabɛdi weinom ho adanseɛ. Yɛasane Nwoma no a ɛkyerɛkyerɛ biribiara mu pefee, na ɛkyerɛ kwan, na ɛyɛ ahummɔborɔ ne anigyesɛm dema Muslimifoɔ no ama wo.

وَيَوۡمَ نَبۡعَثُ فِي كُلِّ أُمَّةٖ شَهِيدًا
عَلَيۡهِم مِّنۡ أَنفُسِهِمۡۖ وَجِئۡنَا بِكَ شَهِيدًا
عَلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِۚ وَنَزَّلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ
تِبۡيَٰنٗا لِّكُلِّ شَيۡءٖ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٗ
وَبُشۡرَىٰ لِلۡمُسۡلِمِينَ ٨٩

90. Nokorɛ sɛ, deɛ Nyankopɔn rehyɛ mo sɛ monyɛ ne: Nokorɛ die, ne ayɛmyɛ, ɛna afei (mobɛboa) abusua; afei Ɔrebra mo ahohwisɛm ne amumuyɛ; (Nyankopɔn) retu mofo sɛdeɛ mobɛfa adwen.

إِنَّ ٱللَّهَ يَأۡمُرُ بِٱلۡعَدۡلِ وَٱلۡإِحۡسَٰنِ وَإِيتَآيِٕ
ذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَيَنۡهَىٰ عَنِ ٱلۡفَحۡشَآءِ
وَٱلۡمُنكَرِ وَٱلۡبَغۡيِۚ يَعِظُكُمۡ لَعَلَّكُمۡ
تَذَكَّرُونَ ٩٠

91. Na monni Onyankopɔn apam no so, wɔ ɛberɛ a moayɛ apam no, na monhwɛ na moammu nsedie no so wɔ aberɛ a moama no adi mmu; na ampa sɛ mode Nyankopɔn ayɛ mo Kyitaafoɔ. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn Nim dwuma a modie nyinaa.

وَأَوۡفُواْ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ إِذَا عَٰهَدتُّمۡ وَلَا
تَنقُضُواْ ٱلۡأَيۡمَٰنَ بَعۡدَ تَوۡكِيدِهَا وَقَدۡ
جَعَلۡتُمُ ٱللَّهَ عَلَيۡكُمۡ كَفِيلًاۚ إِنَّ
ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا تَفۡعَلُونَ ٩١

92. Monhwɛ na moankɔyɛ tesɛ ɔbaa no a ɔfiraa n'asaawa na akyire yi a ɛyɛɛ den no ɔtetee mu asinasin no. Mobɛfa montam nsedie de adaadaa mo ho sɛ, nnipa kuo bi dɔɔso kyɛn nnipa kuo foforɔ bi nti. (Wei ne deɛ) Nyankopɔn deyɛ mo nsɔhwɛ. Wusɔreɛ da no Ɔbɛkyerɛkyerɛ deɛ na monte mo ho ase wɔ ho no mu akyerɛ mo.

وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّتِي نَقَضَتۡ غَزۡلَهَا
مِنۢ بَعۡدِ قُوَّةٍ أَنكَٰثٗا تَتَّخِذُونَ
أَيۡمَٰنَكُمۡ دَخَلَۢا بَيۡنَكُمۡ أَن تَكُونَ
أُمَّةٌ هِيَ أَرۡبَىٰ مِنۡ أُمَّةٍۚ إِنَّمَا يَبۡلُوكُمُ
ٱللَّهُ بِهِۦۚ وَلَيُبَيِّنَنَّ لَكُمۡ يَوۡمَ
ٱلۡقِيَٰمَةِ مَا كُنتُمۡ فِيهِ تَخۡتَلِفُونَ ٩٢

93. Sɛ Nyankopɔn pɛ a, anka Ɔyɛɛ mo ɔman baako, na mmom ɔyera obi a Ɔpɛ, ɛna Ɔkyerɛ obi a Ɔpɛ no nso kwan. Ampa sɛ yɛbɛbisa mo dwuma a modiiɛ no ho asɛm.

وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَكُمۡ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ
وَلَٰكِن يُضِلُّ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِي
مَن يَشَآءُۚ وَلَتُسۡـَٔلُنَّ عَمَّا كُنتُمۡ
تَعۡمَلُونَ ٩٣

94. Monhwɛ na moamfa mo nsedie annaadaa moho-moho, (sɛ ɛba saa a) ɛbɛma (mo) nan a anka agyina pintinn no apatre (ama mo ahwease), na moakɔka bɔne ahwɛ ɛnam Nyankopɔn kwan a mosii (amanfoɔ kwan) wɔ ho no nti, ɛneɛ na asotwee kɛseɛ bɛyɛ mo dea.

وَلَا تَتَّخِذُوٓاْ أَيۡمَٰنَكُمۡ دَخَلَۢا بَيۡنَكُمۡ
فَتَزِلَّ قَدَمُۢ بَعۡدَ ثُبُوتِهَا وَتَذُوقُواْ
ٱلسُّوٓءَ بِمَا صَدَدتُّمۡ عَن سَبِيلِ
ٱللَّهِ وَلَكُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ٩٤

95. Monhwɛ na ɛnam sika kakra bi ho nti moantɔn Nyankopɔn apam (no anni). Nokorɛ sɛ deɛ ɛwɔ Nyankopɔn hɔ no, ɛyɛ ma mo.

وَلَا تَشۡتَرُواْ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ ثَمَنٗا قَلِيلًاۚ إِنَّمَا
عِندَ ٱللَّهِ هُوَ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ
تَعۡلَمُونَ ٩٥

96. Deɛ ɛwɔ mo nkyɛn no bɛtwam, na deɛ ɛwɔ Nyankopɔn hɔ no deɛ ɛwɔ hɔ daa. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔsii aboterɛ no dwumadi pa a wɔdiiɛ no, yɛbɛma wɔn ho akatua pa paa.

مَا عِندَكُمۡ يَنفَدُ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ
بَاقٖۗ وَلَنَجۡزِيَنَّ ٱلَّذِينَ صَبَرُوٓاْ أَجۡرَهُم
بِأَحۡسَنِ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٩٦

| | |
|---|---|
| 97. Obi a ɔbɛdi dwuma pa bi no, sɛ ɔyɛ ɔbarima anaasɛ ɔbaa na ɔyɛ gyidieni a, Yɛbɛma no atena asetena pa mu, na ampa nso sɛ Yɛbɛma wɔn dwuma a wɔdiiɛ no so akatua pa paa. | مَنْ عَمِلَ صَٰلِحًا مِّن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَنُحْيِيَنَّهُۥ حَيَوٰةً طَيِّبَةً ۖ وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ أَجْرَهُم بِأَحْسَنِ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٩٧﴾ |
| 98. Enti sɛ wokenkan Qur'aan a, hwehwɛ Nyankopɔn hɔ ntwitwagyeɛ firi ɔbonsam a yɛabɔ no dua ato no atwene no ho. | فَإِذَا قَرَأْتَ ٱلْقُرْءَانَ فَٱسْتَعِذْ بِٱللَّهِ مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ ٱلرَّجِيمِ ﴿٩٨﴾ |
| 99. Nokorɛ sɛ ɔnni tumi wɔ wɔn a wɔagye adie na wɔde wɔn ho ato wɔn Wura Nyankopɔn soɔ no so. | إِنَّهُۥ لَيْسَ لَهُۥ سُلْطَٰنٌ عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ﴿٩٩﴾ |
| 100. Na mmom ne tumi no wɔ wɔn a wɔde wɔn ho ama no, na wɔfa no yɔnkoɔ no so, ne wɔn a wɔde biribi bata Nyankopɔn ho no. | إِنَّمَا سُلْطَٰنُهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ يَتَوَلَّوْنَهُۥ وَٱلَّذِينَ هُم بِهِۦ مُشْرِكُونَ ﴿١٠٠﴾ |
| 101. Sɛ Yɛsesa asɛm bi de asɛm (foforɔ) bɛhyɛ anan mu a, Nyankopɔn Nim deɛ Wasane aba no. Deɛ wɔka ne sɛ: "Wo ara na wabɔ woitri mu". Ɛnte saa, wɔn mu dodoɔ no ara nnim. | وَإِذَا بَدَّلْنَآ ءَايَةً مَّكَانَ ءَايَةٍ ۙ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا يُنَزِّلُ قَالُوٓا۟ إِنَّمَآ أَنتَ مُفْتَرٍۭ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٠١﴾ |
| 102. (Nkɔmhyɛni), Ka sɛ: "Honhom kronkron (Ɔbɔfoɔ Gabriel) de Nokorɛ no na ɛsane firi wo Wura Nyankopɔn hɔ, sɛdeɛ ɛbɛma wɔn a wɔagye adie no agyina pintinn, na ayɛ kwankyerɛ ne anigyesɛm ama Muslimifoɔ no. | قُلْ نَزَّلَهُۥ رُوحُ ٱلْقُدُسِ مِن رَّبِّكَ بِٱلْحَقِّ لِيُثَبِّتَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَهُدًى وَبُشْرَىٰ لِلْمُسْلِمِينَ ﴿١٠٢﴾ |
| 103. Ampa sɛ Yɛnim sɛ wɔkeka sɛ: ''Onipa na ɔkyerɛ no''. Obi a wɔn adwen amane kɔ sɛ (ɔno na ɔkyerɛ woɔ no) ɔka potɔ kasa, (anaasɛ saa nipa no nte Arab kasa), (Qur'aan) wei nso yɛ Arab kasa pefee. | وَلَقَدْ نَعْلَمُ أَنَّهُمْ يَقُولُونَ إِنَّمَا يُعَلِّمُهُۥ بَشَرٌ ۗ لِّسَانُ ٱلَّذِى يُلْحِدُونَ إِلَيْهِ أَعْجَمِىٌّ وَهَٰذَا لِسَانٌ عَرَبِىٌّ مُّبِينٌ ﴿١٠٣﴾ |
| 104. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔnnye Nyankopɔn Nsɛm no nnie no, Nyankopɔn nkyerɛ wɔn kwan, na wɔwɔ asotwee a ɛyɛ ya paa. | إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ لَا يَهْدِيهِمُ ٱللَّهُ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٠٤﴾ |
| 105. Wɔn a wɔfa Nyankopɔn Nsɛm no sɛ atorɔsɛm, na wɔbɔ wɔn tirim twa nkontompo no, saa nkorɔfoɔ no ne atorofoɔ no. | إِنَّمَا يَفْتَرِى ٱلْكَذِبَ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْكَٰذِبُونَ ﴿١٠٥﴾ |
| 106. Obi a ne gyedie akyi wapo Nyankopɔn; - ɛnyɛ obi a yɛahyɛ no so (sɛ ɔmpo Nyame), na gyidie ho abotɔyɛmu wɔ n'akoma mu- na mmom obi a wabue n'akoma mu ama boniayɛ no, Nyankopɔn abufuo wɔ wɔn so, na wɔwɔ asotwee kɛseɛ (retwɛn wɔn). | مَن كَفَرَ بِٱللَّهِ مِنۢ بَعْدِ إِيمَٰنِهِۦٓ إِلَّا مَنْ أُكْرِهَ وَقَلْبُهُۥ مُطْمَئِنٌّۢ بِٱلْإِيمَٰنِ وَلَٰكِن مَّن شَرَحَ بِٱلْكُفْرِ صَدْرًا فَعَلَيْهِمْ غَضَبٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٠٦﴾ |

107. Ɛne sɛ, wɔpɛ wiase kyɛn Daakye no. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn deɛ Ɔnkyerɛ boniayɛfoɔ no kwan.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ ٱسْتَحَبُّوا۟ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا عَلَى
ٱلْـَٔاخِرَةِ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ
ٱلْكَٰفِرِينَ ١٠٧

---

108. Saa nkorɔfoɔ no na Nyankopɔn atua wɔn akoma ne wɔn aso ne wɔn ani no, na wɔn na wɔn werɛ afiri (wɔn ho no).

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ
وَسَمْعِهِمْ وَأَبْصَٰرِهِمْ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلْغَٰفِلُونَ ١٠٨

---

109. Akyinnyeɛ biara nni ho sɛ, Daakye no wɔne berɛguofoɔ no.

لَا جَرَمَ أَنَّهُمْ فِى ٱلْـَٔاخِرَةِ هُمُ
ٱلْخَٰسِرُونَ ١٠٩

---

110. Afei nokorɛ sɛ, wo Wura Nyankopɔn bɛyɛ ama wɔn a yɛhyɛɛ wɔn aniɛyaa, na akyire yi wɔtuu amantuo na afei wɔbɔɔ mmɔden na wɔnyaa aboterɛ no, nokorɛ sɛ ɛno akyi no wo Wura Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِينَ هَاجَرُوا۟ مِنۢ بَعْدِ
مَا فُتِنُوا۟ ثُمَّ جَٰهَدُوا۟ وَصَبَرُوٓا۟ إِنَّ رَبَّكَ
مِنۢ بَعْدِهَا لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ١١٠

---

111. Ɛda no a akra nyinaa bɛba, na obiara repere ne ti no, yɛde ɔkra biara dwuma a ɔdiiɛ ho akatua pɛpɛɛpɛ bɛma no a yɛnni wɔn amim.

يَوْمَ تَأْتِى كُلُّ نَفْسٍ تُجَٰدِلُ عَن نَّفْسِهَا
وَتُوَفَّىٰ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ وَهُمْ لَا
يُظْلَمُونَ ١١١

---

112. Onyankopɔn reyɛ mfatoho bi: "Na kuro bi wɔ hɔ a asomdwoeɛ ne ahotɔ wɔ mu a emu akɔnhoma firi mmea mmea ahodoɔ nyinaa ba ma no bu soɔ. Nanso wɔpoo Nyankopɔn adom no. Enti Nyankopɔn maa wɔkaa ɔkɔm paa ne ehu hwɛe, ɛnam deɛ wɔyɔeɛ no ho nti".

وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا قَرْيَةً كَانَتْ ءَامِنَةً
مُّطْمَئِنَّةً يَأْتِيهَا رِزْقُهَا رَغَدًا مِّن كُلِّ
مَكَانٍ فَكَفَرَتْ بِأَنْعُمِ ٱللَّهِ فَأَذَٰقَهَا
ٱللَّهُ لِبَاسَ ٱلْجُوعِ وَٱلْخَوْفِ بِمَا كَانُوا۟
يَصْنَعُونَ ١١٢

---

113. Ampa sɛ Ɔsomafoɔ firi wɔn mu baa wɔn hɔ nanso wannye no anni, enti asotwee no too wɔn wɔ berɛ a na wɔyɛ abɔneɛfoɔ.

وَلَقَدْ جَآءَهُمْ رَسُولٌ مِّنْهُمْ فَكَذَّبُوهُ
فَأَخَذَهُمُ ٱلْعَذَابُ وَهُمْ ظَٰلِمُونَ ١١٣

---

114. Enti monni deɛ Nyankopɔn de abɔ mo akɔnhoma no a ɛkwan wɔ ho na ɛyɛ, na monyi Nyankopɔn adom no ho ayɛ, sɛ Ɔno na moresom no ampa a.

فَكُلُوا۟ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ حَلَٰلًا طَيِّبًا
وَٱشْكُرُوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ إِن كُنتُمْ إِيَّاهُ
تَعْبُدُونَ ١١٤

---

115. Deɛ Wabra mo ne aboafunu (anaasɛ aboa a ɔno ara awuo), ne mogya, ne prako-nam, ne deɛ yabɔ edin foforɔ bi a ɛnyɛ Nyankopɔn din na agu so aku no; na mmom obi a ahokyerɛ de no bɛkɔ mu, na ɛnyɛ boapayɔ anaa (adwen) bɔne no, ɛneɛ nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, na Ɔno ara nso ne Mmɔborɔhunufoɔ Hene

إِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيْكُمُ ٱلْمَيْتَةَ وَٱلدَّمَ وَلَحْمَ
ٱلْخِنزِيرِ وَمَآ أُهِلَّ لِغَيْرِ ٱللَّهِ بِهِۦ ۖ فَمَنِ
ٱضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ
غَفُورٌ رَّحِيمٌ ١١٥

| | |
|---|---|
| 116. Monhwɛ na moamfa mo kɛterɛma ankeka nkontomposɛm a mokeka no sɛ: “Wei deɛ (Halaal) ɛkwan wɔ ho, na wei deɛ (Haraam) yɛabra (aberɛ a monni nyinasoɔ biara) sɛdeɛ mobɛbɔ motirim atwa nkontompo ato Nyankopɔn soɔ“. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔbɔ wɔn tirim twa nkontompo to Nyankopɔn soɔ no nni nkonim. | وَلَا تَقُولُوا۟ لِمَا تَصِفُ أَلْسِنَتُكُمُ ٱلْكَذِبَ هَٰذَا حَلَٰلٌ وَهَٰذَا حَرَامٌ لِّتَفْتَرُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَفْتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ لَا يُفْلِحُونَ ﴿١١٦﴾ |
| 117. (Wɔn) anigyeɛ no yɛ kakraabi; na wɔwɔ asotwee a ɛyɛ ya paa. | مَتَٰعٌ قَلِيلٌ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١١٧﴾ |
| 118. Wɔn a wɔyɛ Yudafoɔ no nso, Yɛbraa wɔn deɛ Yɛadikan aka ho asɛm akyerɛ woɔ no. Yɛanni wɔn amim na mmom wɔn ara na wɔdii wɔn ho amim. | وَعَلَى ٱلَّذِينَ هَادُوا۟ حَرَّمْنَا مَا قَصَصْنَا عَلَيْكَ مِن قَبْلُ ۖ وَمَا ظَلَمْنَٰهُمْ وَلَٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿١١٨﴾ |
| 119. Afei nokorɛ sɛ, wo Wura Nyankopɔn, wɔn a wɔyɛ bɔne na wɔnnim na akyire yi wɔsakra wɔn adwen na wɔdi dwuma pa no nokorɛ, ɛno akyi no, wo Wura Nyankopɔn Ɔne Bɔnefakyɛ Hene, na Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene. | ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِينَ عَمِلُوا۟ ٱلسُّوٓءَ بِجَهَٰلَةٍ ثُمَّ تَابُوا۟ مِنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ وَأَصْلَحُوٓا۟ إِنَّ رَبَّكَ مِنۢ بَعْدِهَا لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١١٩﴾ |
| 120. Nokorɛ sɛ, na Abraham yɛ ɔman anaa onipa a yɛhwɛ no sua ne soɔ; ɔbrɛɛ ne ho ase demaa Nyankopɔn, na ɔtene, na na ɔnka abosomsomfoɔ no ho. | إِنَّ إِبْرَٰهِيمَ كَانَ أُمَّةً قَانِتًا لِّلَّهِ حَنِيفًا وَلَمْ يَكُ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١٢٠﴾ |
| 121. (Na ɔyɛ onipa a) ɔwɔ nkaeɛ wɔ Nyankopɔn adom no ho. Onyankopɔn yii no, ɛna Ɔkyerɛɛ no kwan kɔɔ kwan tenenee no soɔ. | شَاكِرًا لِّأَنْعُمِهِ ۚ ٱجْتَبَىٰهُ وَهَدَىٰهُ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٢١﴾ |
| 122. Yɛmaa no wiase asetena pa, na nokorɛ sɛ Daakye no mu no ɔka apapafoɔ no ho. | وَءَاتَيْنَٰهُ فِى ٱلدُّنْيَا حَسَنَةً ۖ وَإِنَّهُۥ فِى ٱلْءَاخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١٢٢﴾ |
| 123. (Nkɔmhyɛni), afei Yɛayi ama wo sɛ: ”Di ɔteneneeni Abraham som no akyi, na ɔnka abosomsomfoɔ no ho. | ثُمَّ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ أَنِ ٱتَّبِعْ مِلَّةَ إِبْرَٰهِيمَ حَنِيفًا ۖ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١٢٣﴾ |
| 124. Sabat no deɛ yɛyɛ demaa wɔn (Yudafoɔ) no a wɔgye ho akyinnyeɛ no. Nokorɛ sɛ wo Wura Nyankopɔn bɛbu wɔn ntam atɛn wɔ deɛ wɔgye ho akyinnyeɛ no wɔ Wusɔreɛ da. | إِنَّمَا جُعِلَ ٱلسَّبْتُ عَلَى ٱلَّذِينَ ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ ۚ وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَحْكُمُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُوا۟ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١٢٤﴾ |
| 125. Fa adwen no ne afutupa no frɛ (amanfoɔ) kɔ wo Wura Nyankopɔn kwan no so, na wone wɔn nnye akyinnye wɔ kwan pa so. Nokorɛ sɛ wo Wura Nyankopɔn na Ɔnim obi a wayera afiri Nekwan no soɔ, ɛna Ɔnim wɔn nso a wɔanya tenenee no. | ٱدْعُ إِلَىٰ سَبِيلِ رَبِّكَ بِٱلْحِكْمَةِ وَٱلْمَوْعِظَةِ ٱلْحَسَنَةِ ۖ وَجَٰدِلْهُم بِٱلَّتِى هِىَ أَحْسَنُ ۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ ۖ وَهُوَ أَعْلَمُ بِٱلْمُهْتَدِينَ ﴿١٢٥﴾ |

126. Sɛ moretua wɔn so ka (wɔ aniɛyaa a wɔde ahyɛ mo no) a, ɛneɛ montwe wɔn aso pɛpɛɛpɛ sɛdeɛ wɔhyɛɛ mo aniɛyaa no ara. Na mmom sɛ monya aboterɛ nso a, anka ɛno na ɛyɛ dema aboterɛfoɔ no.

وَإِنۡ عَاقَبۡتُمۡ فَعَاقِبُواْ بِمِثۡلِ مَا عُوقِبۡتُم بِهِۦۖ وَلَئِن صَبَرۡتُمۡ لَهُوَ خَيۡرٞ لِّلصَّٰبِرِينَ ١٢٦

127. Enti (Nkɔmhyɛni), si aboterɛ, na w'aboterɛ no bɛfiri Nyankopɔn mmoa mu, na ɛmma wo werɛ nho wɔ wɔn ho, na ɛnha wo ho wɔ wɔn adwen (bɔne) a wɔrefa no ho.

وَٱصۡبِرۡ وَمَا صَبۡرُكَ إِلَّا بِٱللَّهِۚ وَلَا تَحۡزَنۡ عَلَيۡهِمۡ وَلَا تَكُ فِي ضَيۡقٖ مِّمَّا يَمۡكُرُونَ ١٢٧

128. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ka wɔn a wɔsuro Nyame, ne wɔn a wɔyɛ ayɛmyɛ no ho.

إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَواْ وَّٱلَّذِينَ هُم مُّحۡسِنُونَ ١٢٨

# 17. Al-Israa

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Kronkron Hene no ne Nea Ɔde Na'koa (Muhammad) tuu kwan anadwo firi (Maka) Nyamedan kronkron no ho kɔɔ (Yerusalam) Aqsoa Nyamedan a nhyira atwa ho ahyia no ho no, sɛdeɛ Yɛbɛkyerɛ no Yɛn nsɛnkyerɛnee no mu bi. Nokorɛ sɛ Ɔne Otiefoɔ no a Ɔte biribiara na Ɔno ara nso na Ohunu biribiara.

سُبۡحَٰنَ ٱلَّذِيٓ أَسۡرَىٰ بِعَبۡدِهِۦ لَيۡلٗا مِّنَ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ إِلَى ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡأَقۡصَا ٱلَّذِي بَٰرَكۡنَا حَوۡلَهُۥ لِنُرِيَهُۥ مِنۡ ءَايَٰتِنَآۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡبَصِيرُ ١

2. Yɛde Nwoma no maa Mose, na Yɛ'yɛɛ no kwankyerɛ (Nwoma) demaa Israel mma no sɛ: "Monhwɛ na moanfri M'akyi amfa okyitaafoɔ biara,

وَءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ وَجَعَلۡنَٰهُ هُدٗى لِّبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ أَلَّا تَتَّخِذُواْ مِن دُونِي وَكِيلٗا ٢

3. (Agyidiefoɔ) a Yɛsoaa wɔn (wɔ nhyɛmma no mu) kaa Noa ho no asefoɔ!" Nokorɛ sɛ na Noa yɛ (Nyankopɔn) akoa a oyi ayɛ (anaasɛ ɔwɔ nkaeɛ).

ذُرِّيَّةَ مَنۡ حَمَلۡنَا مَعَ نُوحٍۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَبۡدٗا شَكُورٗا ٣

4. Yɛdaa no adi maa Israel mma no wɔ Nwoma no mu sɛ: "Mobɛyɛ bɔne wɔ asaase no so mprenu, na mobɛyɛ asoɔden ne ahomasoɔ kɛse".

وَقَضَيۡنَآ إِلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ فِي ٱلۡكِتَٰبِ لَتُفۡسِدُنَّ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَرَّتَيۡنِ وَلَتَعۡلُنَّ عُلُوّٗا كَبِيرٗا ٤

5. Ɛberɛ a kɔkɔbɔ no mmienu mu deɛ edikan no baeɛ no, Yɛsomaa Yɛ nkoa a wɔn akodie mu yɛden baa mo so. Wɔ'wurawuraa afie mu hwehwɛɛ mu. Na ɛyɛ kɔkɔbɔ a ɛyɛɛ hɔ.

فَإِذَا جَآءَ وَعۡدُ أُولَىٰهُمَا بَعَثۡنَا عَلَيۡكُمۡ عِبَادٗا لَّنَآ أُوْلِي بَأۡسٖ شَدِيدٖ فَجَاسُواْ خِلَٰلَ ٱلدِّيَارِۚ وَكَانَ وَعۡدٗا مَّفۡعُولٗا ٥

6. Afei Yɛmaa mo kwan bio maa modii wɔn so nkonim. Na Yɛmaa mo sika ne mma, na yɛmaa mo dɔɔso wɔ ahoɔden mu.

ثُمَّ رَدَدْنَا لَكُمُ ٱلْكَرَّةَ عَلَيْهِمْ
وَأَمْدَدْنَٰكُم بِأَمْوَٰلٍ وَبَنِينَ وَجَعَلْنَٰكُمْ
أَكْثَرَ نَفِيرًا ٦

7. Sɛ moyɛ papa a, moyɛ papa ma mo kraa, sɛ moyɛ bɔne nso a etia no. Enti ɛberɛ a kɔkɔbɔ a etwa toɔ no baeɛ no (Yɛmaa atamfoɔ no kwan) sɛdeɛ wɔbɛsɛe moanim (anaa wɔbegu moanim aseɛ), na wɔbewuraa Nyame-dan no mu sɛdeɛ wɔwuraa mu kane no, sɛdeɛ wɔbɛsɛe deɛ wɔn nsa bɛka biara korakorakora.

إِنْ أَحْسَنتُمْ أَحْسَنتُمْ لِأَنفُسِكُمْ ۖ
وَإِنْ أَسَأْتُمْ فَلَهَا ۚ فَإِذَا جَآءَ وَعْدُ
ٱلْءَاخِرَةِ لِيَسُۥٓـُٔوا۟ وُجُوهَكُمْ وَلِيَدْخُلُوا۟
ٱلْمَسْجِدَ كَمَا دَخَلُوهُ أَوَّلَ مَرَّةٍ
وَلِيُتَبِّرُوا۟ مَا عَلَوْا۟ تَتْبِيرًا ٧

8. Ebia mo Wura Nyankopɔn behu mo mmɔbɔ. Na sɛ mosan (kɔ bɔne mu bio) a, Yɛbɛsan (atwe moaso). Na Yayɛ Amane-hunu gya no afiase ama boniayɛfoɔ no.

عَسَىٰ رَبُّكُمْ أَن يَرْحَمَكُمْ ۚ وَإِنْ عُدتُّمْ
عُدْنَا ۘ وَجَعَلْنَا جَهَنَّمَ لِلْكَٰفِرِينَ
حَصِيرًا ٨

9. Nokorɛ sɛ, saa Qur’aan yi kyerɛ (nnipa) kwan kɔ deɛ ɛyɛ paa, na ɛbɔ agyidiefoɔ no a wɔredi dwuma pa no anohoba sɛ, wɔn wɔ akatua kɛseɛ paa (da wɔn anim).

إِنَّ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ يَهْدِى لِلَّتِى هِىَ
أَقْوَمُ وَيُبَشِّرُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٱلَّذِينَ
يَعْمَلُونَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أَنَّ لَهُمْ أَجْرًا
كَبِيرًا ٩

10. Wɔn a wɔ nnye Daakye no nnie no nso Yasiesie asotwe a ɛyɛ ya paa ama wɔn (wɔ Daakye Atemmuda).

وَأَنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ أَعْتَدْنَا
لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ١٠

11. Sɛdeɛ anka ɛsɛsɛ onipa bɔ mpae pa no ɔbɔ mpae bɔne efrisɛ, onipa yɛ mpepreho.

وَيَدْعُ ٱلْإِنسَٰنُ بِٱلشَّرِّ دُعَآءَهُۥ بِٱلْخَيْرِ ۖ
وَكَانَ ٱلْإِنسَٰنُ عَجُولًا ١١

12. Yayɛ adesaeɛ ne adekyeɛ nsɛn-kyerɛnee mmienu: Yɛma adesaeɛ (sum) nsɛnkyerɛnee no fri hɔ, ɛna Yama adekyeɛ {hann) nsɛnkyerɛnee no da adi pefee, sɛdeɛ mode bɛhwehwɛ mo Wura Nyankopɔn hɔ adom, ne sɛdeɛ mode behunu mfi dodoɔ ne nkontabuo. Yakyerɛkyerɛ biribiara mu ada no adi pefee.

وَجَعَلْنَا ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ ءَايَتَيْنِ ۖ فَمَحَوْنَآ
ءَايَةَ ٱلَّيْلِ وَجَعَلْنَآ ءَايَةَ ٱلنَّهَارِ
مُبْصِرَةً لِّتَبْتَغُوا۟ فَضْلًا مِّن رَّبِّكُمْ
وَلِتَعْلَمُوا۟ عَدَدَ ٱلسِّنِينَ وَٱلْحِسَابَ ۚ
وَكُلَّ شَىْءٍ فَصَّلْنَٰهُ تَفْصِيلًا ١٢

13. Yɛde onipa biara dwumadie (anaa nehyɛberɛ) asɛn nekɔn mu, na Yɛbeyi no adi akyerɛ no wɔ Wusɔreɛ da no, na ɔbehunu no (tesɛ) nwoma a yabue mu.

وَكُلَّ إِنسَٰنٍ أَلْزَمْنَٰهُ طَٰٓئِرَهُۥ فِى عُنُقِهِۦ ۖ
وَنُخْرِجُ لَهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ كِتَٰبًا
يَلْقَىٰهُ مَنشُورًا ١٣

14. (Yɛbɛka akyerɛ no sɛ): “Kenkan wo nwoma. Wo ara wo som bo (sɛ) wobu woho akonta nnɛ da yi“.

ٱقْرَأْ كِتَٰبَكَ كَفَىٰ بِنَفْسِكَ ٱلْيَوْمَ عَلَيْكَ
حَسِيبًا ١٤

15. Obia ɔbɛtenee no, ɔtene ma ne ho; na obi a ɔbɛyera no nso ɔyera tia ɔno ara ne kraa. Obi a ɔso adesoa no nnsoa obi foforɔ adesoa. Na yɛnntwe (nnipa bi) aso, gyesɛ Yetu ɔsomafoɔ (ba wɔn hɔ bɛbɔ wɔn kɔkɔ) ansa.

مَّنِ ٱهۡتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهۡتَدِي لِنَفۡسِهِۦۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيۡهَاۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٞ وِزۡرَ أُخۡرَىٰۗ وَمَا كُنَّا مُعَذِّبِينَ حَتَّىٰ نَبۡعَثَ رَسُولٗا ١٥

16. Sɛ Yɛpɛ sɛ Yɛsɛe kuro bi a, (Yedi kan) de ahyɛdeɛ berɛ emu adefoɔ no, na w'ayɛ ho bɔne, na asɛm no nokorɛ no atia wɔn, na Yasɛe ɔman no pasaa.

وَإِذَآ أَرَدۡنَآ أَن نُّهۡلِكَ قَرۡيَةً أَمَرۡنَا مُتۡرَفِيهَا فَفَسَقُواْ فِيهَا فَحَقَّ عَلَيۡهَا ٱلۡقَوۡلُ فَدَمَّرۡنَٰهَا تَدۡمِيرٗا ١٦

17. Awoɔ ntoatoasoɔ dodoɔ sɛn na Yasɛe wɔn wɔ Noa akyi? Wo Wura Nyankopɔn som bo sɛ Ɔbɔ N'akoa bɔne a ɔyɛ ho amaneɛ, na N'ani tua biribiara.

وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِنَ ٱلۡقُرُونِ مِنۢ بَعۡدِ نُوحٖۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ بِذُنُوبِ عِبَادِهِۦ خَبِيرَۢا بَصِيرٗا ١٧

18. Obi a ɔpɛ (wiase asetena) a ɛde ntɛm pɛ retwa mu kɔ yi, Yɛyɛ no ntɛm de mu deɛ Yɛpɛ ma nea Yɛpɛ. Afei na Yayɛ Amanehunu gya no ama no; yɛbɛhye no agu n'anim ase ayi no ama.

مَّن كَانَ يُرِيدُ ٱلۡعَاجِلَةَ عَجَّلۡنَا لَهُۥ فِيهَا مَا نَشَآءُ لِمَن نُّرِيدُ ثُمَّ جَعَلۡنَا لَهُۥ جَهَنَّمَ يَصۡلَىٰهَا مَذۡمُومٗا مَّدۡحُورٗا ١٨

19. Obi nso a ɔpɛ Daakye no na ɔbɔɔ ho mmɔden biara a ɛsɛsɛ ɔbɔ, na (saa nipa no) yɛ gyidieni no, saa nkorɔfoɔ no mmɔdemmɔ no ho wɔ aseda (anaasɛ akatua a ɛsom bo).

وَمَنۡ أَرَادَ ٱلۡأٓخِرَةَ وَسَعَىٰ لَهَا سَعۡيَهَا وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَأُوْلَٰٓئِكَ كَانَ سَعۡيُهُم مَّشۡكُورٗا ١٩

20. Wo Wura Nyankopɔn akyɛdeɛ no mu, Yɛde ma obiara, woi anaasɛ woi. (Biribiara) nnsi wo Wura Nyankopɔn akyɛdeɛ no kwan sɛ yɛde bɛma obi.

كُلّٗا نُّمِدُّ هَٰٓؤُلَآءِ وَهَٰٓؤُلَآءِ مِنۡ عَطَآءِ رَبِّكَۚ وَمَا كَانَ عَطَآءُ رَبِّكَ مَحۡظُورًا ٢٠

21. Hwɛ sɛdeɛ Yasi ama nnipa no bi so akyɛn ebinom. Nokorɛ sɛ Daakye gyinaberɛ no na ɛsoo paa (na ɛhɔ) na abaso bɔ kɛseɛ paa no (wɔ).

ٱنظُرۡ كَيۡفَ فَضَّلۡنَا بَعۡضَهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖۚ وَلَلۡأٓخِرَةُ أَكۡبَرُ دَرَجَٰتٖ وَأَكۡبَرُ تَفۡضِيلٗا ٢١

22. Hwɛ na wanfa awurade foforɔ bi anka Nyankopɔn ho, anhwɛ a watena ase (wɔ Amanehunu gyem wɔ) animguaseɛ ne ahokyere mu.

لَّا تَجۡعَلۡ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتَقۡعُدَ مَذۡمُومٗا مَّخۡذُولٗا ٢٢

23. Wo Wura Nyankopɔn ahyehyɛ sɛ: "Monhwɛ na moansom (ade foforɔ biara) gyesɛ Ɔno nko ara, na monyɛ ayɛmyɛ anaa papa ma (mo) awofoɔ. Sɛ wɔn mu baako anaasɛ wɔn mmienu nyini duru akɔkora ne aberewa bɔ berɛ mu bɛto wo a, hwɛ na wanka kasa bi a ɛnyɛ obuo ankyerɛ wɔn, na ɛndwoodwoo wɔn, na ka kasa dɛ anaa kasa a obuo wɔ mu kyerɛ wɔn.

وَقَضَىٰ رَبُّكَ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّآ إِيَّاهُ وَبِٱلۡوَٰلِدَيۡنِ إِحۡسَٰنًاۚ إِمَّا يَبۡلُغَنَّ عِندَكَ ٱلۡكِبَرَ أَحَدُهُمَآ أَوۡ كِلَاهُمَا فَلَا تَقُل لَّهُمَآ أُفّٖ وَلَا تَنۡهَرۡهُمَا وَقُل لَّهُمَا قَوۡلٗا كَرِيمٗا ٢٣

24. Na brɛ ahobraseɛ ataban a ahummɔborɔ wɔ mu ase ma wɔn; na ka sɛ: ”Me Wura Nyankopɔn, hu wɔn mmɔbɔ sɛdeɛ (wɔhuu me mmɔbɔ) tetee me wɔ me nkɔdaa berɛ mu no”

وَٱخۡفِضۡ لَهُمَا جَنَاحَ ٱلذُّلِّ مِنَ ٱلرَّحۡمَةِ وَقُل رَّبِّ ٱرۡحَمۡهُمَا كَمَا رَبَّيَانِي صَغِيرٗا ٢٤

25. Mo Wura Nyankopɔn Nim deɛ ɛwɔ moakoma mu. Sɛ moyɛ apapafoɔ a, nokorɛ sɛ Ɔno ne Bɔnefakyɛ Hene dema wɔn a wɔdane wɔn ho ba (Ne hɔ).

رَّبُّكُمۡ أَعۡلَمُ بِمَا فِي نُفُوسِكُمۡۚ إِن تَكُونُواْ صَٰلِحِينَ فَإِنَّهُۥ كَانَ لِلۡأَوَّٰبِينَ غَفُورٗا ٢٥

26. Fa obusuani a ɔbɛn (woɔ) ne ohiani ne ɔkwantuni nso asɛdeɛ ma no; na hwɛ na wamma no ammu so ansɛe adeɛ.

وَءَاتِ ذَا ٱلۡقُرۡبَىٰ حَقَّهُۥ وَٱلۡمِسۡكِينَ وَٱبۡنَ ٱلسَّبِيلِ وَلَا تُبَذِّرۡ تَبۡذِيرًا ٢٦

27. Nokorɛ sɛ, obi a ɔsɛe (adeɛ) basabasa no ne nua ne abonsamfoɔ no, na ɔbonsam ayi ne Wura Nyankopɔn boniayɛ.

إِنَّ ٱلۡمُبَذِّرِينَ كَانُوٓاْ إِخۡوَٰنَ ٱلشَّيَٰطِينِۖ وَكَانَ ٱلشَّيۡطَٰنُ لِرَبِّهِۦ كَفُورٗا ٢٧

28. Sɛ wodane woho fri (obusuani anaa ohiani anaa ɔkwantuni no) ho de hwehwɛ wo Wura hɔ ahummɔbrɔ a wanida soɔ no a, ka asɛm a emu dwoɔ kyerɛ wɔn.

وَإِمَّا تُعۡرِضَنَّ عَنۡهُمُ ٱبۡتِغَآءَ رَحۡمَةٖ مِّن رَّبِّكَ تَرۡجُوهَا فَقُل لَّهُمۡ قَوۡلٗا مَّيۡسُورٗا ٢٨

29. Ɛmma wonsa nkyekyere mmɔ wo kɔn ho (anaasɛ hwɛ na woanyɛ pɛpɛɛ anaa ɛmmɔ ayɛmuɔnyono), na ɛntene mu nso nyinaa (anaasɛ ma wadekyɛɛ nyɛ hɔ-ne-hɔ), anhwɛ a watena ase anunu (wo ho) ama woho akyere wo.

وَلَا تَجۡعَلۡ يَدَكَ مَغۡلُولَةً إِلَىٰ عُنُقِكَ وَلَا تَبۡسُطۡهَا كُلَّ ٱلۡبَسۡطِ فَتَقۡعُدَ مَلُومٗا مَّحۡسُورًا ٢٩

30. Nokorɛ sɛ, wo Wura Nyankopɔn bae akɔnhoma no mu dema obi a Ɔpɛ, ɛna Osusu (nso ma obi a Ɔpɛ). Nokorɛ sɛ N’ani tua Nenkoa (dwumadie) na Ohu nso..

إِنَّ رَبَّكَ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُۚ إِنَّهُۥ كَانَ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرَۢا بَصِيرٗا ٣٠

31. Monhwɛ na moanfa ohia ho huu ankunkum mo mma. Yɛn na yɛbɔ wɔn ne mo nyinaa akɔnhoma, nokorɛ sɛ, mma akunkum-akunkum no yɛ mfomsoɔ kɛseɛ paa.

وَلَا تَقۡتُلُوٓاْ أَوۡلَٰدَكُمۡ خَشۡيَةَ إِمۡلَٰقٖۖ نَّحۡنُ نَرۡزُقُهُمۡ وَإِيَّاكُمۡۚ إِنَّ قَتۡلَهُمۡ كَانَ خِطۡـٔٗا كَبِيرٗا ٣١

32. Monhwɛ na moammɛn adwaman, efrisɛ ɛyɛ ahohwisɛm ne ɔkwan bɔne paa.

وَلَا تَقۡرَبُواْ ٱلزِّنَىٰٓۖ إِنَّهُۥ كَانَ فَٰحِشَةٗ وَسَآءَ سَبِيلٗا ٣٢

33. Monhwɛ nso na moannkum onipa a Nyankopɔn abra (ne kum, anaa Wayɛ no kronkron), gyesɛ ɛnam ne kwan so. Obia yɛbeku no ɔkwan bɔne soɔ no, nokorɛ sɛ Yama ne kyitaafoɔ no tumi (sɛ ɔhwehwɛ atɛn teneee, anaasɛ ɔgye mogya ho sika anaasɛ ɔde kyɛ); nanso ɔnhwɛ na wanyɛ bɔne wɔ okum no ho, efirisɛ, (aban) bɛboa no.

وَلَا تَقۡتُلُواْ ٱلنَّفۡسَ ٱلَّتِي حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلۡحَقِّۗ وَمَن قُتِلَ مَظۡلُومٗا فَقَدۡ جَعَلۡنَا لِوَلِيِّهِۦ سُلۡطَٰنٗا فَلَا يُسۡرِف فِّي ٱلۡقَتۡلِۖ إِنَّهُۥ كَانَ مَنصُورٗا ٣٣

| | |
|---|---|
| 34. Monhwɛ na moammɛn awisiaa agyapadeɛ anaa nesika, na mmom gyesɛ ɔkwan pa so, kɔpem sɛ obenyin. Na moni (mo) bɔhyɛ so; nokorɛ sɛ, yɛbebisa bɔhyɛ ho asɛm. | وَلَا تَقۡرَبُواْ مَالَ ٱلۡيَتِيمِ إِلَّا بِٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُ حَتَّىٰ يَبۡلُغَ أَشُدَّهُۥۚ وَأَوۡفُواْ بِٱلۡعَهۡدِۖ إِنَّ ٱلۡعَهۡدَ كَانَ مَسۡـُٔولٗا ٣٤ |
| 35. Sɛ mohyɛ (adeɛ wɔ bɔtɔ anaasɛ konku mu) a monhyɛ ma ɛnyɛ mma, na monfa nsania a ɛyɛ nsusu (adeɛ mma amanfoɔ). Saa na ɛyɛ, ɛna (ɛma) awieɛ pa. | وَأَوۡفُواْ ٱلۡكَيۡلَ إِذَا كِلۡتُمۡ وَزِنُواْ بِٱلۡقِسۡطَاسِ ٱلۡمُسۡتَقِيمِۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ وَأَحۡسَنُ تَأۡوِيلٗا ٣٥ |
| 36. Hwɛ nso na wanni deɛ wonni ho nimdeɛ (anaa wonhunuuɛ anaa wonteeɛ) akyi, efrisɛ, deɛ aso ateɛ, ne deɛ ani ahu, ne deɛ akoma adwen, woi nom nyinaa (Onyankopɔn) bebisa ho asɛm. | وَلَا تَقۡفُ مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٌۚ إِنَّ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡبَصَرَ وَٱلۡفُؤَادَ كُلُّ أُوْلَٰٓئِكَ كَانَ عَنۡهُ مَسۡـُٔولٗا ٣٦ |
| 37. Na ɛmfa ahomasoɔ nnante wɔ asaase no so. Nokorɛ sɛ, wontumi (ntia so) mma asaase no mmu ngu mu, na wontumi nso (ntenten ne) bepɔ tenten nyɛ pɛ. | وَلَا تَمۡشِ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَرَحًاۖ إِنَّكَ لَن تَخۡرِقَ ٱلۡأَرۡضَ وَلَن تَبۡلُغَ ٱلۡجِبَالَ طُولٗا ٣٧ |
| 38. Woi nom nyinaa yɛ bɔne na ɛyɛ akyiwadeɛ wɔ wo Wura Nyankopɔn hɔ. | كُلُّ ذَٰلِكَ كَانَ سَيِّئُهُۥ عِندَ رَبِّكَ مَكۡرُوهٗا ٣٨ |
| 39. Woi nom ka nyansa, adwen (ne suban pa) a wo Wura Nyankopɔn ayi akyerɛ woɔ no ho. Na ɛnyɛ nyame foforɔ bi nnka Nyankopɔn ho, (sɛ ɛba saa a,) yɛbɛto wo atwene Amanehunu gyem, abɔ wo soboɔ, apo wo (ayi wo afri Nyame ahummɔborɔ no mu). | ذَٰلِكَ مِمَّآ أَوۡحَىٰٓ إِلَيۡكَ رَبُّكَ مِنَ ٱلۡحِكۡمَةِۗ وَلَا تَجۡعَلۡ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتُلۡقَىٰ فِي جَهَنَّمَ مَلُومٗا مَّدۡحُورًا ٣٩ |
| 40. Enti mo Wura Nyankopɔn ayi mma mmarima ama mo, ɛna Wayi mma mmaa wɔ soro abɔfoɔ no mu ama ne ho? Nokorɛ sɛ nsɛm akɛseɛ paa (a ɛmfata) na moka. | أَفَأَصۡفَىٰكُمۡ رَبُّكُم بِٱلۡبَنِينَ وَٱتَّخَذَ مِنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ إِنَٰثًاۚ إِنَّكُمۡ لَتَقُولُونَ قَوۡلًا عَظِيمٗا ٤٠ |
| 41. Nokorɛ nso sɛ, Yakyerɛkyerɛ (nsɛm ahodoɔ) pii mu wɔ saa Qur'aan yi mu sɛdeɛ wɔbɛfa adwen, nanso ɛmma wɔn nkɔsoɔ biara, na mmom (nokorɛ no ara) na wɔredwane (fri ho). | وَلَقَدۡ صَرَّفۡنَا فِي هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ لِيَذَّكَّرُواْ وَمَا يَزِيدُهُمۡ إِلَّا نُفُورٗا ٤١ |
| 42. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Sɛ anyame bi ka Ne ho sɛdeɛ wɔrekeka no a anka (saa anyame no mpo) bɛhwehwɛ kwan a ɛde kɔ Tumi Ahennie Wura Nyankopɔn no hɔ (asom no). | قُل لَّوۡ كَانَ مَعَهُۥٓ ءَالِهَةٞ كَمَا يَقُولُونَ إِذٗا لَّٱبۡتَغَوۡاْ إِلَىٰ ذِي ٱلۡعَرۡشِ سَبِيلٗا ٤٢ |
| 43. Kronkron hene, Okokuroko ne no, Ɔkorɔn, so kyɛn deɛ wɔ'rekeka no. | سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يَقُولُونَ عُلُوّٗا كَبِيرٗا ٤٣ |

44. Ɔsoro nson ne asaase ne deɛ ɛwɔ mu (nyinaa) bɔ no abodin. Biribiara nni hɔ a ɛnfa Nyankopɔn aseda ne N'abodin mma no, nanso monnte ɔkwan a wɔ'fa so bɔ abodin no ase. Nokorɛ sɛ, Ɔyɛ Ntoboaseɛ Hene, Ɔne Bɔnefakyɛ Hene.

تُسَبِّحُ لَهُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ ٱلسَّبۡعُ وَٱلۡأَرۡضُ
وَمَن فِيهِنَّۚ وَإِن مِّن شَيۡءٍ إِلَّا
يُسَبِّحُ بِحَمۡدِهِۦ وَلَٰكِن لَّا تَفۡقَهُونَ
تَسۡبِيحَهُمۡۚ إِنَّهُۥ كَانَ حَلِيمًا غَفُورٗا ٤٤

45. Sɛ worekenkan Qur'aan no a, Yɛde ntwaremu a asuma (anaa ani nnhunu) tware wo ne wɔn a wɔ nnye Daakye no nnie no ntɛm.

وَإِذَا قَرَأۡتَ ٱلۡقُرۡءَانَ جَعَلۡنَا بَيۡنَكَ
وَبَيۡنَ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ
حِجَابٗا مَّسۡتُورٗا ٤٥

46. Yɛde mmuasoɔ nso bua wɔn akoma so sɛdeɛ wɔn nte aseɛ, na wɔn aso mu nso akraa wɔ mu; sɛ wo bɔ wo Wura Nyankopɔn nko ara din wɔ Qur'aan no mu a, wɔ'dane wɔn akyi dema, dwane (fri Nokorɛ no ho).

وَجَعَلۡنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ أَكِنَّةً أَن
يَفۡقَهُوهُ وَفِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَقۡرٗاۚ وَإِذَا
ذَكَرۡتَ رَبَّكَ فِي ٱلۡقُرۡءَانِ وَحۡدَهُۥ
وَلَّوۡاْ عَلَىٰٓ أَدۡبَٰرِهِمۡ نُفُورٗا ٤٦

47. Yenim deɛ wɔtie wɔ ɛberɛ a wɔretie woɔ no, ne ɛberɛ a wɔbetu agyina kokoa mu no, abɔneɛfoɔ no ka sɛ: "Onipa a konya anya no na modi n'akyire".

نَّحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَا يَسۡتَمِعُونَ بِهِۦٓ إِذۡ
يَسۡتَمِعُونَ إِلَيۡكَ وَإِذۡ هُمۡ نَجۡوَىٰٓ إِذۡ
يَقُولُ ٱلظَّٰلِمُونَ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا
رَجُلٗا مَّسۡحُورًا ٤٧

48. Hwɛ sɛdeɛ wɔresi yɛ mfatoho ama woɔ. Enti wɔn ayera na wɔ ntumi nnhunu kwan no.

ٱنظُرۡ كَيۡفَ ضَرَبُواْ لَكَ ٱلۡأَمۡثَالَ
فَضَلُّواْ فَلَا يَسۡتَطِيعُونَ سَبِيلٗا ٤٨

49. Deɛ wɔka nesɛ: "Sɛ (yewu na) yɛyɛ nnompe, porɔ tete dane nɛteɛ a, yɛbɛsan anyane sɛ abɔdeɛ foforɔ (bio)?

وَقَالُوٓاْ أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمٗا وَرُفَٰتًا أَءِنَّا
لَمَبۡعُوثُونَ خَلۡقٗا جَدِيدٗا ٤٩

50. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Modeɛ (mopɛ a) monyɛ boɔ anaa dadeɛ;

قُلۡ كُونُواْ حِجَارَةً أَوۡ حَدِيدًا ٥٠

51. Anaasɛ abɔdeɛ bi a, moakoma mu no ɛyɛ den (sɛ ɛbetumi asan aba nkwa mu bio)". Wɔrebebisa sɛ: "Hwan na ɔbɛsan (de) yɛn (aba nkwa mu) bio no?" Ka sɛ: "Nea Ɔbɔɔ mo (wɔ ɛberɛ a) edi kan no (mu no ara). Wɔ'bɛwoso wɔn ti agu wo so na wɔn aka sɛ: "Ɛberɛ bɛn ne no?" Kasɛ: "Ebia na abɛn mpo".

أَوۡ خَلۡقٗا مِّمَّا يَكۡبُرُ فِي صُدُورِكُمۡۚ
فَسَيَقُولُونَ مَن يُعِيدُنَاۖ قُلِ ٱلَّذِي
فَطَرَكُمۡ أَوَّلَ مَرَّةٖۚ فَسَيُنۡغِضُونَ إِلَيۡكَ
رُءُوسَهُمۡ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هُوَۖ قُلۡ عَسَىٰٓ
أَن يَكُونَ قَرِيبٗا ٥١

52. Ɛda a (Nyankopɔn) bɛfrɛ mo no, mode N'aseda bɛgye no so, na mo bɛdwen sɛ ɛberɛ tiaa bi na mode tenaa (wiase).

يَوۡمَ يَدۡعُوكُمۡ فَتَسۡتَجِيبُونَ بِحَمۡدِهِۦ
وَتَظُنُّونَ إِن لَّبِثۡتُمۡ إِلَّا قَلِيلٗا ٥٢

53. Kakyerɛ Menkoa no sɛ wɔnka kasa pa, efrisɛ, ɔbonsam rehyɛ wɔn ntɛm takara wɔ gyem. Nokorɛ sɛ, ɔbonsam yɛ ɔtamfo pefee dema onipa dasani.

وَقُل لِّعِبَادِي يَقُولُواْ ٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُۚ
إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ يَنزَغُ بَيۡنَهُمۡۚ إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ
كَانَ لِلۡإِنسَٰنِ عَدُوّٗا مُّبِينٗا ٥٣

| | |
|---|---|
| 54. Mo Wura Nyankopɔn Nim mo yie. Sɛ Ɔpɛ a Ɔbehu mo mmɔbɔ, anaasɛ Ɔpɛ nso a Ɔbɛtwe moaso. Y’annsoma wo nso sɛ wo yɛ wɔn so hwɛfoɔ. | رَّبُّكُمۡ أَعۡلَمُ بِكُمۡۖ إِن يَشَأۡ يَرۡحَمۡكُمۡ أَوۡ إِن يَشَأۡ يُعَذِّبۡكُمۡۚ وَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ عَلَيۡهِمۡ وَكِيلٗا ٥٤ |
| 55. Wo Wura Nyankopɔn nim wɔn a wɔn wɔ soro ne asaase soɔ no (nyinaa). Nokorɛ sɛ Yɛ’bɔɔ nkɔmhyɛfoɔ no bi abaso kyɛn bi, na Yɛde Zabuur maa Dawid. | وَرَبُّكَ أَعۡلَمُ بِمَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ وَلَقَدۡ فَضَّلۡنَا بَعۡضَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ عَلَىٰ بَعۡضٖۖ وَءَاتَيۡنَا دَاوُۥدَ زَبُورٗا ٥٥ |
| 56. Ka sɛ: “Monfrɛ wɔn a modwen sɛ (wɔyɛ anyame) ka Neho no (tesɛ Yesu ne wɔn a wɔkeka ho no). Wɔ nni tumi sɛ wɔtumi yi ɔhaw bi fri mo soɔ anaasɛ wɔsesa (ɔhaw a ato mo no). | قُلِ ٱدۡعُواْ ٱلَّذِينَ زَعَمۡتُم مِّن دُونِهِۦ فَلَا يَمۡلِكُونَ كَشۡفَ ٱلضُّرِّ عَنكُمۡ وَلَا تَحۡوِيلًا ٥٦ |
| 57. Wɔn a wɔsu frɛ wɔn, (tesɛ Yesu ne wɔn a wɔkeka ho) no ara nso hwehwɛ ɔkwan a ɛkɔ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ; wɔn a wɔbɛn (Nyankopɔn) paa no mpo hwehwɛ N’ahummɔborɔ, na wɔ’suro N’asotwee no; efrisɛ, wo Wura Nyankopɔn asotwee no yɛ adeɛ a ɛsɛɛ (onipa) yɛ ho ahwɛyie. | أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ يَبۡتَغُونَ إِلَىٰ رَبِّهِمُ ٱلۡوَسِيلَةَ أَيُّهُمۡ أَقۡرَبُ وَيَرۡجُونَ رَحۡمَتَهُۥ وَيَخَافُونَ عَذَابَهُۥٓۚ إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ كَانَ مَحۡذُورٗا ٥٧ |
| 58. Ɔman biara nni hɔ (a ɛbɛka hɔ), na mmom Yɛ bɛsɛe no ansa na Wusɔreɛ da no (aba): anaasɛ yɛde asotwee denden bɛtwe n’aso. Na yatwerɛ ɛno wɔ Nwoma no mu. | وَإِن مِّن قَرۡيَةٍ إِلَّا نَحۡنُ مُهۡلِكُوهَا قَبۡلَ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ أَوۡ مُعَذِّبُوهَا عَذَابٗا شَدِيدٗاۚ كَانَ ذَٰلِكَ فِي ٱلۡكِتَٰبِ مَسۡطُورٗا ٥٨ |
| 59. Biribiara nnsi Yɛn kwan sɛ anka Yɛmfa nsɛnkyerɛnee (a Quraishfoɔ rebisa no) mma, na mmom tetefoɔ a wɔdii kan no faa (nsɛnkyerɛnee a Yɛde maa wɔn no) atorɔsɛm. Yɛde yoma bedeɛ no maa Samuudfoɔ, (na woi yɛ) nsɛnkyerɛnee pefee, nanso wɔyɛɛ no bɔne; na Yɛnfa nsɛnkyerɛnee no mma (kwa) na mmom yɛde bɛbɔ (nnipa no) hu. | وَمَا مَنَعَنَآ أَن نُّرۡسِلَ بِٱلۡأٓيَٰتِ إِلَّآ أَن كَذَّبَ بِهَا ٱلۡأَوَّلُونَۚ وَءَاتَيۡنَا ثَمُودَ ٱلنَّاقَةَ مُبۡصِرَةٗ فَظَلَمُواْ بِهَاۚ وَمَا نُرۡسِلُ بِٱلۡأٓيَٰتِ إِلَّا تَخۡوِيفٗا ٥٩ |
| 60. (Nkɔmhyɛni) kae ɛberɛ a Yɛka kyerɛɛ wo sɛ: “Nokorɛ, wo Wura Nyankopɔn atwa nnipa ho ahyia”. Yɛyɛɛ yikyerɛ a yeyi kyerɛɛ wo (wɔ Sorokɔ da no mu,) ne Nnomee dua (Zaquum) a ɛwɔ Qur’aan mu no sɛdeɛ ɛbɛyɛ nsɔhwɛ ama nnipa. Yɛrebɔ wɔn kɔkɔ deɛ, nanso ɛmma wɔn nkɔsoɔ biara gyesɛ asoɔden kɛseɛ paa. | وَإِذۡ قُلۡنَا لَكَ إِنَّ رَبَّكَ أَحَاطَ بِٱلنَّاسِۚ وَمَا جَعَلۡنَا ٱلرُّءۡيَا ٱلَّتِيٓ أَرَيۡنَٰكَ إِلَّا فِتۡنَةٗ لِّلنَّاسِ وَٱلشَّجَرَةَ ٱلۡمَلۡعُونَةَ فِي ٱلۡقُرۡءَانِۚ وَنُخَوِّفُهُمۡ فَمَا يَزِيدُهُمۡ إِلَّا طُغۡيَٰنٗا كَبِيرٗا ٦٠ |

61. Kae ɛberɛ a Yɛka kyerɛɛ Soro abɔfoɔ no sɛ: ”Mommrɛ moho ase mfa moanim mutu fɔm ma Adam”. Wɔbrɛɛ wɔn ho ase de wɔn anim butuu fɔm, gyesɛ Iblis. Ɔkaa sɛ: “Memmrɛ meho ase mma obia Wode nɛteɛ na abɔ no?”

وَإِذۡ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ قَالَ ءَأَسۡجُدُ لِمَنۡ خَلَقۡتَ طِينٗا ٦١

62. Ɔkaa sɛ: ”Woahunu? Woi na Wahyɛ no animuoyam akyɛn me! Sɛ Woma me berɛ kɔpem Wusɔreɛ da no a, nokorɛ sɛ mɛyera n’asefoɔ no, gyesɛ kakraa bi”.

قَالَ أَرَءَيۡتَكَ هَٰذَا ٱلَّذِي كَرَّمۡتَ عَلَيَّ لَئِنۡ أَخَّرۡتَنِ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ لَأَحۡتَنِكَنَّ ذُرِّيَّتَهُۥٓ إِلَّا قَلِيلٗا ٦٢

63. Onyankopɔn kaa sɛ: “Fri hɔ kɔ! Wɔn mu obi a obedi w’akyi no, nokorɛ sɛ Amane-hunu gya no bɛyɛ moakatua, (ɛyɛ) akatua a ɛsombo anaa ɛfata (mo).

قَالَ ٱذۡهَبۡ فَمَن تَبِعَكَ مِنۡهُمۡ فَإِنَّ جَهَنَّمَ جَزَآؤُكُمۡ جَزَآءٗ مَّوۡفُورٗا ٦٣

64. Fa wo nne frɛ wɔn mu deɛ wobetumi, na boaboa w’asraafoɔ a wɔte apɔnkɔ soɔ, ne wɔn a wɔ’nam wɔn nan soɔ ano nko ntia wɔn, na ka wɔn ho wɔ wɔn agyapadeɛ ne wɔn mma ho, na hyɛ wɔn bɔ. Deɛ ɔbonsam de bɛhyɛ wɔn bɔ (biara) yɛ nnaadaa.

وَٱسۡتَفۡزِزۡ مَنِ ٱسۡتَطَعۡتَ مِنۡهُم بِصَوۡتِكَ وَأَجۡلِبۡ عَلَيۡهِم بِخَيۡلِكَ وَرَجِلِكَ وَشَارِكۡهُمۡ فِي ٱلۡأَمۡوَٰلِ وَٱلۡأَوۡلَٰدِ وَعِدۡهُمۡۚ وَمَا يَعِدُهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ إِلَّا غُرُورًا ٦٤

65. Nokorɛ sɛ, Menkoa no deɛ, wonni tumi wɔ wɔn so. Wo Wura Nyankopɔn yɛ Okyitaafoɔ a Ɔsom bo (ma Nenkoa no).

إِنَّ عِبَادِي لَيۡسَ لَكَ عَلَيۡهِمۡ سُلۡطَٰنٞۚ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ وَكِيلٗا ٦٥

66. Mo Wura Nyankopɔn no na Ɔma nsuo mu hyɛn kɔ yɔɔ mamo wɔ ɔpo so sɛdeɛ mode bɛhwehwɛ N’adom. Nokorɛ sɛ Onyankopɔn hu mo mmɔbɔ.

رَّبُّكُمُ ٱلَّذِي يُزۡجِي لَكُمُ ٱلۡفُلۡكَ فِي ٱلۡبَحۡرِ لِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ كَانَ بِكُمۡ رَحِيمٗا ٦٦

67. Sɛ ɔhaw bi to mo wɔ ɔpo no so a, deɛ mosu frɛ wɔn no nyinaa yera, gyesɛ Ɔno nko ara, nanso sɛ Ɔgye mo (demo) ba asaase so a, modane mo ho (de aseda kɔma abosom). Nnipa yɛ boniayɛ (onni nkaeɛ).

وَإِذَا مَسَّكُمُ ٱلضُّرُّ فِي ٱلۡبَحۡرِ ضَلَّ مَن تَدۡعُونَ إِلَّآ إِيَّاهُۖ فَلَمَّا نَجَّىٰكُمۡ إِلَى ٱلۡبَرِّ أَعۡرَضۡتُمۡۚ وَكَانَ ٱلۡإِنسَٰنُ كَفُورًا ٦٧

68. Enti moho atɔ mo sɛ Nyankopɔn mma mo mmem wɔ asaase no so fa baabi, anaasɛ Ɔnnsoma mframa den a aboɔ wɔ mu mma moso a (saa berɛ no) monnya okyitaafoɔ biara mma mo ho?

أَفَأَمِنتُمۡ أَن يَخۡسِفَ بِكُمۡ جَانِبَ ٱلۡبَرِّ أَوۡ يُرۡسِلَ عَلَيۡكُمۡ حَاصِبٗا ثُمَّ لَا تَجِدُواْ لَكُمۡ وَكِيلًا ٦٨

69. Anaasɛ moho atɔ mo sɛ Nyankopɔn nnsan mmfa mo nnkɔ (ɔpo no so) mmerɛ bi bio, nnsoma mframa den mma no mmɔ mo na (ɔpo) mmfa mo, ɛnam mo boniayɛ no ho nti a (saa berɛ no) monnya ɔboafoɔ biara a (ɔbɛko) atia Yɛn wɔ ho?

أَمۡ أَمِنتُمۡ أَن يُعِيدَكُمۡ فِيهِ تَارَةً أُخۡرَىٰ فَيُرۡسِلَ عَلَيۡكُمۡ قَاصِفٗا مِّنَ ٱلرِّيحِ فَيُغۡرِقَكُم بِمَا

كَفَرْتُمْ ثُمَّ لَا تَجِدُوا۟ لَكُمْ عَلَيْنَا بِهِۦ تَبِيعًا ٦٩

70. Nokorɛ sɛ, Yahyɛ Adam mma animuonyam, Yɛ soa wɔn wɔ asaase so ne ɔpo so, na Yɛde nnepa na ɛbɔ wɔn akɔnhoma, na Yabɔ wɔn aba so ahyɛ wɔn animuonyam kyɛn abɔdeɛ a Yabɔ no mu bebree.

وَلَقَدْ كَرَّمْنَا بَنِىٓ ءَادَمَ وَحَمَلْنَٰهُمْ فِى ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ وَرَزَقْنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَفَضَّلْنَٰهُمْ عَلَىٰ كَثِيرٍ مِّمَّنْ خَلَقْنَا تَفْضِيلًا ٧٠

71. Ɛda a Yɛbɛfrɛ nnipa biara ne wɔn Imam no, (saa Da no) obia yɛde ne Nwoma bɛma no wɔ nensa nifa mu no, saa nkorɔfoɔ no bɛkenkan wɔn Nwoma no, na yenni wɔn amim ketekete koraa.

يَوْمَ نَدْعُوا۟ كُلَّ أُنَاسٍۭ بِإِمَٰمِهِمْ ۖ فَمَنْ أُوتِىَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ فَأُو۟لَٰٓئِكَ يَقْرَءُونَ كِتَٰبَهُمْ وَلَا يُظْلَمُونَ فَتِيلًا ٧١

72. Wɔn a na wɔn ani afira wɔ wiase yi mu ha no, (na wɔn anhu Nyankopɔn Nsɛnkyerɛnee no) wɔn ani befira wɔ Daakye no nso, ayera kwan.

وَمَن كَانَ فِى هَٰذِهِۦٓ أَعْمَىٰ فَهُوَ فِى ٱلْءَاخِرَةِ أَعْمَىٰ وَأَضَلُّ سَبِيلًا ٧٢

73. Boniayɛfoɔ no adwen ne sɛ, wɔ bɛsɔ wo ahwɛ, atwe wo afri deɛ Yayi ama woɔ no ho, sɛdeɛ wobefri ɛno akyi atwa nkontompo ato Yɛn soɔ, (na sɛ ɛba saa deɛ a) ɛneɛ anka wɔ bɛfa wo adamfoɔ.

وَإِن كَادُوا۟ لَيَفْتِنُونَكَ عَنِ ٱلَّذِىٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ لِتَفْتَرِىَ عَلَيْنَا غَيْرَهُۥ ۖ وَإِذًا لَّٱتَّخَذُوكَ خَلِيلًا ٧٣

74. Sɛ Yamma wo anyina pintinn a, anka wobɛdane wo ho ama wɔn kakra.

وَلَوْلَآ أَن ثَبَّتْنَٰكَ لَقَدْ كِدتَّ تَرْكَنُ إِلَيْهِمْ شَيْـًٔا قَلِيلًا ٧٤

75. (Na sɛ ɛkɔbaa saa a) ɛneɛ na anka Yɛbɛma woaka wiase mu (asotwe) mmɔhoo ne owuo akyi nso (asotwe) mmɔhoo ahwɛ; na anka wonnya ɔboafoɔ a ɔbɛboa wo (ako) atia Yɛn.

إِذًا لَّأَذَقْنَٰكَ ضِعْفَ ٱلْحَيَوٰةِ وَضِعْفَ ٱلْمَمَاتِ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ عَلَيْنَا نَصِيرًا ٧٥

76. Nokorɛ nso sɛ wɔ'hwehwɛɛ sɛ wɔ hunahuna wo sɛ wɔ'betu wo afri asaase no so; (na sɛ ɛba saa mpo a wɔnso mmerɛ) tiaa bi na wɔ'de bɛtena ase wɔ w'akyi

وَإِن كَادُوا۟ لَيَسْتَفِزُّونَكَ مِنَ ٱلْأَرْضِ لِيُخْرِجُوكَ مِنْهَا ۖ وَإِذًا لَّا يَلْبَثُونَ خِلَٰفَكَ إِلَّا قَلِيلًا ٧٦

77. (Nkɔmhyɛni, deɛ ato woɔ no nyinaa yɛ) ɔkwan (a ɛda hɔ a ɛtoo) Y'asomafoɔ a Yɛdii wo anim kan somaa wɔn no nso, na wonhunu nsakraeɛ biara wɔ Y'akwan no mu.

سُنَّةَ مَن قَدْ أَرْسَلْنَا قَبْلَكَ مِن رُّسُلِنَا ۖ وَلَا تَجِدُ لِسُنَّتِنَا تَحْوِيلًا ٧٧

78. Frɛ Nyame wɔ owigyina berɛ, kɔpem anadwo sum mu, na kenkan Qur'aan wɔ ahamakye efirisɛ ahamakye Qur'aan akenkan no yɛ adanseɛ.

أَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِدُلُوكِ ٱلشَّمْسِ إِلَىٰ غَسَقِ ٱلَّيْلِ وَقُرْءَانَ ٱلْفَجْرِ ۖ إِنَّ قُرْءَانَ ٱلْفَجْرِ كَانَ مَشْهُودًا ٧٨

79. Na fa anadwo no mu bi sɔre yɛ (Tahajud) Naafila ma wo ho. Ebia wo Wura Nyankopɔn bɛpagya wo de wo agyina animuoyam gyinaberɛ bi mu.

وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَتَهَجَّدۡ بِهِۦ نَافِلَةٗ لَّكَ عَسَىٰٓ أَن يَبۡعَثَكَ رَبُّكَ مَقَامٗا مَّحۡمُودٗا ﴿٧٩﴾

80. Ka sɛ: ”Me Wura Nyankopɔn, fa me wura (kuro Yasrib anaa Madina mu) wɔ nokorɛ mu, na yi me pue (fri kuro Maka mu) wɔ nokorɛ mu, na mame nyinasoɔ anaa tumi nkonimdie a efri Wo hɔ “.

وَقُل رَّبِّ أَدۡخِلۡنِي مُدۡخَلَ صِدۡقٖ وَأَخۡرِجۡنِي مُخۡرَجَ صِدۡقٖ وَٱجۡعَل لِّي مِن لَّدُنكَ سُلۡطَٰنٗا نَّصِيرٗا ﴿٨٠﴾

81. Na ka sɛ: ”Nokorɛ no aba, na nkontompo no atu ayera. Nokorɛ sɛ, nkontompo deɛ ɛyɛ adeɛ a ebetu ayera koraa ”.

وَقُلۡ جَآءَ ٱلۡحَقُّ وَزَهَقَ ٱلۡبَٰطِلُۚ إِنَّ ٱلۡبَٰطِلَ كَانَ زَهُوقٗا ﴿٨١﴾

82. Deɛ Yasiane no wɔ Qur’aan mu no yɛ ayaresa ne ahummɔborɔ dema agyidiefoɔ no, na abɔneɛfoɔ no deɛ ɛnfa nkɔsoɔ biara mma wɔn, gyesɛ berɛguo.

وَنُنَزِّلُ مِنَ ٱلۡقُرۡءَانِ مَا هُوَ شِفَآءٞ وَرَحۡمَةٞ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ وَلَا يَزِيدُ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا خَسَارٗا ﴿٨٢﴾

83. Sɛ Yɛde Y’adom bi dom onipa (Kaafirni) a, ɔdane ne ho, yɛ ahomasoɔ. Nasɛ bɔne bi to no a, na n’aba mu abu.

وَإِذَآ أَنۡعَمۡنَا عَلَى ٱلۡإِنسَٰنِ أَعۡرَضَ وَنَـَٔا بِجَانِبِهِۦ وَإِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ كَانَ يَـُٔوسٗا ﴿٨٣﴾

84. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Obiara reyɛ sɛdeɛ ne su anaasɛ n’abrabɔ siteɛ ho adwuma“. Nanso mo Wura Nyankopɔn na Onim obi a w’atene wɔ ɔkwantenee no soɔ.

قُلۡ كُلّٞ يَعۡمَلُ عَلَىٰ شَاكِلَتِهِۦ فَرَبُّكُمۡ أَعۡلَمُ بِمَنۡ هُوَ أَهۡدَىٰ سَبِيلٗا ﴿٨٤﴾

85. (Nkɔmhyɛni), wɔrebisa wo fa Ruuh: nkwa anaa Honhom anaa Adiyisɛm no ho asɛm. Ka sɛ: “Ruuh no yɛ me Wura Nyankopɔn ahyɛdeɛ, na ɛho nimdeɛ a yɛde ama mo yɛ kakraabi “.

وَيَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلرُّوحِۖ قُلِ ٱلرُّوحُ مِنۡ أَمۡرِ رَبِّي وَمَآ أُوتِيتُم مِّنَ ٱلۡعِلۡمِ إِلَّا قَلِيلٗا ﴿٨٥﴾

86. Sɛ Yɛpɛ a, anka Yɛde deɛ Yayi ama woɔ no bɛkɔ, na wonnya okyitaafoɔ biara a (ɔbɛko) atia Yɛn ama woɔ.

وَلَئِن شِئۡنَا لَنَذۡهَبَنَّ بِٱلَّذِيٓ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ بِهِۦ عَلَيۡنَا وَكِيلًا ﴿٨٦﴾

87. Na mmom ɛyɛ ahummɔborɔ a efri wo Wura Nyankopɔn hɔ, efrisɛ N’adom a ɛwɔ wo soɔ no so papaapa.

إِلَّا رَحۡمَةٗ مِّن رَّبِّكَۚ إِنَّ فَضۡلَهُۥ كَانَ عَلَيۡكَ كَبِيرٗا ﴿٨٧﴾

88. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ”Sɛ nnipa (nyinaa) ne Jinn kabom sɛ wɔ’de saa Qur’aan yi sɛso bɛba a, wɔntumi mfa nesɛso mma da, sɛ wɔboa wɔnho-wɔnho mpo a.

قُل لَّئِنِ ٱجۡتَمَعَتِ ٱلۡإِنسُ وَٱلۡجِنُّ عَلَىٰٓ أَن يَأۡتُواْ بِمِثۡلِ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ لَا يَأۡتُونَ بِمِثۡلِهِۦ وَلَوۡ كَانَ بَعۡضُهُمۡ لِبَعۡضٖ ظَهِيرٗا ﴿٨٨﴾

89. Ampa sɛ Yakyerɛkyerɛ mfatoho biara mu akyerɛ nnipa wɔ saa Qur'aan yi mu, nanso nnipa pii mpɛ (nokorɛ no), na mmom (deɛ wɔpɛ ara nesɛ) wɔ'beyi (Nyankopɔn) boniayɛ.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا الْقُرْآنِ مِن كُلِّ مَثَلٍ فَأَبَىٰ أَكْثَرُ النَّاسِ إِلَّا كُفُورًا ﴿٨٩﴾

90. Deɛ wɔka nesɛ: "Yɛnnye wo nni gyesɛ woma nsuo pue fri asaase no mu ma no buso ma yɛn;

وَقَالُوا لَن نُّؤْمِنَ لَكَ حَتَّىٰ تَفْجُرَ لَنَا مِنَ الْأَرْضِ يَنبُوعًا ﴿٩٠﴾

91. Anaasɛ, (gyesɛ) wonya akyiresua ne bobe turo, na woma nsutene puepue ntɛmu ma no buso,

أَوْ تَكُونَ لَكَ جَنَّةٌ مِّن نَّخِيلٍ وَعِنَبٍ فَتُفَجِّرَ الْأَنْهَارَ خِلَالَهَا تَفْجِيرًا ﴿٩١﴾

92. Anaasɛ woma ɔsoro te bɛhwe yɛn so asin-asin sɛdeɛ w'adwen kyerɛ woɔ no, anaasɛ wode Nyankopɔn ne Soro abɔfoɔ no ba y'anim.

أَوْ تُسْقِطَ السَّمَاءَ كَمَا زَعَمْتَ عَلَيْنَا كِسَفًا أَوْ تَأْتِيَ بِاللَّهِ وَالْمَلَائِكَةِ قَبِيلًا ﴿٩٢﴾

93. Anaasɛ (gyesɛ) wonya efie a ɛyɛ sika kɔkɔɔ, anaa wotu kɔ soro; na wosorokɔ no (mpo) yɛnnye nni, gyesɛ wosiane Nwoma a yɛbɛkenkan berɛ yɛn ansa. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Kronkron Hene ne me Wura Nyankopɔn! (Menyɛ hwee), na mmom meyɛ onipa a meyɛ Ɔsomafoɔ. "

أَوْ يَكُونَ لَكَ بَيْتٌ مِّن زُخْرُفٍ أَوْ تَرْقَىٰ فِي السَّمَاءِ وَلَن نُّؤْمِنَ لِرُقِيِّكَ حَتَّىٰ تُنَزِّلَ عَلَيْنَا كِتَابًا نَّقْرَؤُهُ ۗ قُلْ سُبْحَانَ رَبِّي هَلْ كُنتُ إِلَّا بَشَرًا رَّسُولًا ﴿٩٣﴾

94. Ɛdeɛn na esi nnipa kwan sɛ, sɛ tenenee no ba wɔn hɔ a ɛmma wɔnnye nie, (wɔn nyinasoɔ nyinaa) ara ne sɛ: wɔ'ka sɛ, "Onyankopɔn asoma onipa sɛ Ɔsomafoɔ nti?"

وَمَا مَنَعَ النَّاسَ أَن يُؤْمِنُوا إِذْ جَاءَهُمُ الْهُدَىٰ إِلَّا أَن قَالُوا أَبَعَثَ اللَّهُ بَشَرًا رَّسُولًا ﴿٩٤﴾

95. Kasɛ: "Sɛ Soro abɔfoɔ wɔ asaase so nenam wɔ abodweɛ mu a, anka Yɛbesiane Soro abɔfoɔ somafoɔ afri soro aba wɔn hɔ".

قُل لَّوْ كَانَ فِي الْأَرْضِ مَلَائِكَةٌ يَمْشُونَ مُطْمَئِنِّينَ لَنَزَّلْنَا عَلَيْهِم مِّنَ السَّمَاءِ مَلَكًا رَّسُولًا ﴿٩٥﴾

96. (Nkɔmhyɛni), kasɛ: "Nyankopɔn so adansedie wɔ me ne montɛm, efrisɛ, Ɔno na Ɔbɛbɔ Nenkoa dwuma a wɔdie ho amaneɛ, na Ohu wɔn (nso).

قُلْ كَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا بَيْنِي وَبَيْنَكُمْ ۚ إِنَّهُ كَانَ بِعِبَادِهِ خَبِيرًا بَصِيرًا ﴿٩٦﴾

97. Obi a Nyankopɔn atene no no ɔno ne obi a wɔn anya kwan tenenee no, na obi a Wayera no no deɛ, wonnya okyitaafoɔ biara mma wɔn wɔ Nyankopɔn akyi; na Yɛbɛboa wɔn (nyinaa) ano wɔ Wusɔreɛ Da no (ama wɔn anante) wɔ wɔn anim, (na wɔbɛsɔre) anifira, emum (ne) asosieɛ mu. Wɔn fie ne Amanehunu gyem; ɛberɛ biara a (ogya no) ano bɛdwoɔ no na Yɛde ogya no bi aka ho ama wɔn.

وَمَن يَهْدِ اللَّهُ فَهُوَ الْمُهْتَدِ ۖ وَمَن يُضْلِلْ فَلَن تَجِدَ لَهُمْ أَوْلِيَاءَ مِن دُونِهِ ۖ وَنَحْشُرُهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ عُمْيًا وَبُكْمًا وَصُمًّا ۖ مَّأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ ۖ كُلَّمَا خَبَتْ زِدْنَاهُمْ سَعِيرًا ﴿٩٧﴾

98. Woi ne wɔn akatua, efrisɛ wɔpoo Yɛ nsɛnkyerɛnee no, na wɔkaa sɛ: “Sɛ (yewu) na yɛdane nnompe na yɛmu tete gɔsɔgɔsɔ a, nokorɛ sɛ yɛ’bɛsan asɔre ayɛ abɔdeɛ foforɔ?”

ذَٰلِكَ جَزَآؤُهُم بِأَنَّهُمۡ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِنَا
وَقَالُوٓاْ أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمٗا وَرُفَٰتًا
أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ خَلۡقٗا جَدِيدًا ٩٨

99. Enti wɔ nhunuu sɛ, Nyankopɔn no a Ɔbɔɔ ɔsoro ne asaase no wɔ tumi sɛ Obetumi abɔ nesɛso? Wahyehyɛ ɛberɛ ama wɔn a akyinnyeɛ (biara) nni ho; nanso abɔneɛfoɔ no nnye nntum, gyesɛ boniayɛ (na wɔyi Nyankopɔn).

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِي خَلَقَ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ قَادِرٌ عَلَىٰٓ أَن يَخۡلُقَ
مِثۡلَهُمۡ وَجَعَلَ لَهُمۡ أَجَلٗا لَّا رَيۡبَ فِيهِ
فَأَبَى ٱلظَّٰلِمُونَ إِلَّا كُفُورٗا ٩٩

100. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Sɛ mo na mowɔ me Wura Nyankopɔn Ahummɔborɔ akoradeɛ no ho tumi a, anka ehuu bɛbɔ mo sɛ mobeyi (bi) ama; na (ampa sɛ) onipa yɛm yɛ nyono.

قُل لَّوۡ أَنتُمۡ تَمۡلِكُونَ خَزَآئِنَ رَحۡمَةِ
رَبِّيٓ إِذٗا لَّأَمۡسَكۡتُمۡ خَشۡيَةَ ٱلۡإِنفَاقِۚ
وَكَانَ ٱلۡإِنسَٰنُ قَتُورٗا ١٠٠

101. Ampa sɛ, Yɛde nsɛnkyerɛnee pefee (ahodoɔ) nkron na maa Mose. Wo deɛ bisa Israel mma no, ɛberɛ a (Mose) baa wɔn hɔ, Farao ka kyerɛɛ no sɛ:” Mose m’adwen yɛ me sɛ konya anaasɛ aduro bi akye wo”.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَىٰ تِسۡعَ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖۖ
فَسۡـَٔلۡ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ إِذۡ جَآءَهُمۡ فَقَالَ لَهُۥ
فِرۡعَوۡنُ إِنِّي لَأَظُنُّكَ يَٰمُوسَىٰ مَسۡحُورٗا
١٠١

102. (Mose) kaa sɛ ”(Farao) wonim yie sɛ, obiara ntumi nsiane saa nsɛnkyerɛnee woinom, gyesɛ ɔsoro ne asaase Wura Nyankopɔn no, sɛdeɛ ɛbɛyɛ nyinasoɔ pefee; na Farao, menso medwen sɛ wasopa “.

قَالَ لَقَدۡ عَلِمۡتَ مَآ أَنزَلَ هَٰٓؤُلَآءِ إِلَّا
رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ بَصَآئِرَ
وَإِنِّي لَأَظُنُّكَ يَٰفِرۡعَوۡنُ مَثۡبُورٗا ١٠٢

103. (Farao) pɛɛ sɛ anka oyi wɔn fri asaase no soɔ, enti Yɛmaa nsuo faa no ne wɔn a wɔka ne ho no nyinaa.

فَأَرَادَ أَن يَسۡتَفِزَّهُم مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ
فَأَغۡرَقۡنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ جَمِيعٗا ١٠٣

104. N'akyiri no Yɛka kyerɛɛ Israel mma no sɛ: “Montena asaase no so, na sɛ Daakye bɔhyɛ no ba a Yɛde mo nyinaa bɛbom afra nnipa dɔm no.”

وَقُلۡنَا مِنۢ بَعۡدِهِۦ لِبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ
ٱسۡكُنُواْ ٱلۡأَرۡضَ فَإِذَا جَآءَ وَعۡدُ ٱلۡأٓخِرَةِ
جِئۡنَا بِكُمۡ لَفِيفٗا ١٠٤

105. Yɛde Nokorɛ na esianee (Qur’aan) no, na ɛde Nokorɛ nso na ɛbaeɛ. Deɛ enti Yɛsomaa woɔ ne sɛ, fa (ɔsoro Aheman no mu) anigyesɛm bɛhyɛ (agyidiefoɔ no) bɔ, na fa (asotwee no nso ho asɛm no) bɔ (amanfoɔ no) kɔkɔ.

وَبِٱلۡحَقِّ أَنزَلۡنَٰهُ وَبِٱلۡحَقِّ نَزَلَۗ وَمَآ
أَرۡسَلۡنَٰكَ إِلَّا مُبَشِّرٗا وَنَذِيرٗا ١٠٥

106. Ɛyɛ Qur’aan a Yɛakyekyɛ mu, sɛdeɛ wobɛkenkan akyerɛ adasamma wɔ ntooboaseɛ mu, na Yɛsianee no nkakrankakra (wɔ mfeɛ aduonu mmiɛnsa ntɛm).

وَقُرۡءَانٗا فَرَقۡنَٰهُ لِتَقۡرَأَهُۥ عَلَى ٱلنَّاسِ عَلَىٰ
مُكۡثٖ وَنَزَّلۡنَٰهُ تَنزِيلٗا ١٠٦

قُلۡ ءَامِنُواْ بِهِۦٓ أَوۡ لَا تُؤۡمِنُوٓاْۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ
أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ مِن قَبۡلِهِۦٓ إِذَا يُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ
يَخِرُّونَ لِلۡأَذۡقَانِ سُجَّدٗا ﴿١٠٧﴾

107. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ”Sɛ mogye (Qur'aan) yi di o, sɛ monnye ni o, wɔn a yɛama wɔn nimdeɛ ansa na (Qur'aan yi reba no), sɛ yɛkenkan kyerɛ wɔn a wɔde wɔn ho kɔ fɔm de wɔn anim butu fɔm wɔ ahobraseɛ mu -:

108. Na wɔka sɛ: “Kronkron Hene ne Yɛ Wura Nyankopɔn! Nokorɛ sɛ, Yɛ Wura Nyankopɔn bɔhyɛ bɛyɛ hɔ”.

وَيَقُولُونَ سُبۡحَٰنَ رَبِّنَآ إِن كَانَ وَعۡدُ رَبِّنَا لَمَفۡعُولٗا ١٠٨

109. Wɔde wɔn ho kɔ fɔm de wɔn anim butu fɔm su, na ɛma wɔkɔ so nya ahobraseɛ.

وَيَخِرُّونَ لِلۡأَذۡقَانِ يَبۡكُونَ وَيَزِيدُهُمۡ خُشُوعٗا۩ ١٠٩

110. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Monsu mfrɛ Allah anaasɛ monsu mfrɛ Rahmaan (Ahummɔborɔ Hene no), edin biara a mode besu afrɛ no no (Ɔbɛgye moso), efrisɛ Ɔno na Ɔwɔ abodin pa. Ɛmmɔ wo mpaeɛ dendeenden, na ɛnyɛ ho anomum nso, na ɔkwan mmienu yi ntɛm na fa so (bɔ mpaeɛ).

قُلِ ٱدۡعُواْ ٱللَّهَ أَوِ ٱدۡعُواْ ٱلرَّحۡمَٰنَۖ أَيّٗا مَّا تَدۡعُواْ فَلَهُ ٱلۡأَسۡمَآءُ ٱلۡحُسۡنَىٰۚ وَلَا تَجۡهَرۡ بِصَلَاتِكَ وَلَا تُخَافِتۡ بِهَا وَٱبۡتَغِ بَيۡنَ ذَٰلِكَ سَبِيلٗا ١١٠

111. Na ka sɛ: “Aseda wɔ Nyankopɔn a Ɔnwo ba, na Onni Ɔhokafoɔ wɔ ahennie no mu, na Onni Ɔboafoɔ ɛnam mmrɛ yɛ ho nti, na fa Nekɛseyɛ abodin no bɔ no abodin.

وَقُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي لَمۡ يَتَّخِذۡ وَلَدٗا وَلَمۡ يَكُن لَّهُۥ شَرِيكٞ فِي ٱلۡمُلۡكِ وَلَمۡ يَكُن لَّهُۥ وَلِيّٞ مِّنَ ٱلذُّلِّۖ وَكَبِّرۡهُ تَكۡبِيرَۢا ١١١

# 18. Al-Kahf

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Aseda wɔ Nyankopɔn no a Wasiane Nwoma no ama N’akoa (Muhammad), na Wamma asɛm a ɛntenee biara amma mu;

ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ عَلَىٰ عَبۡدِهِ ٱلۡكِتَٰبَ وَلَمۡ يَجۡعَل لَّهُۥ عِوَجَاۜ ١

2. (Na mmom Ɔmaa no yɛɛ Nwoma a emu nsɛm no) tene pɛpɛɛpɛ, sɛdeɛ ɔde asotwe denden a efri Ne hɔ no bɛbɔ (nnipa) kɔkɔ, na ɔbɛhyɛ agyidiefoɔ no a wɔredi dwumapa no nso bɔ sɛ, wɔn wɔ akatuapa a,

قَيِّمٗا لِّيُنذِرَ بَأۡسٗا شَدِيدٗا مِّن لَّدُنۡهُ وَيُبَشِّرَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٱلَّذِينَ يَعۡمَلُونَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أَنَّ لَهُمۡ أَجۡرًا حَسَنٗا ٢

3. Wɔbɛtena mu afe bɔɔ;

مَّٰكِثِينَ فِيهِ أَبَدٗا ٣

4. Na (ɔbɛsan) abɔ wɔn a wɔka sɛ Nyankopɔn awo ba no nso kɔkɔ.

وَيُنذِرَ ٱلَّذِينَ قَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدٗا ٤

5. (Saa nkorɔfoɔ no) nni (nsɛm a wɔka no) ho nimdeɛ; wɔn agya nom nso (a wɔresuasua wɔn no nso) saa ara. Asɛm kɛseɛ paa na epue firi wɔn ano no. Nkontomposɛm ne deɛ wɔkeka no.

مَّا لَهُم بِهِۦ مِنۡ عِلۡمٖ وَلَا لِأٓبَآئِهِمۡۚ كَبُرَتۡ كَلِمَةٗ تَخۡرُجُ مِنۡ أَفۡوَٰهِهِمۡۚ إِن يَقُولُونَ إِلَّا كَذِبٗا ٥

6. (Nkɔmhyɛni), anhwɛ a wobɛha wo ho adi wɔn ho awerɛhoɔ awu, sɛ wɔnnye saa asɛm yi nnie nti.

فَلَعَلَّكَ بَٰخِعٞ نَّفۡسَكَ عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِمۡ إِن لَّمۡ يُؤۡمِنُواْ بِهَٰذَا ٱلۡحَدِيثِ أَسَفًا ٦

7. Nokorɛ sɛ, Yɛayɛ deɛ ɛwɔ asaase soɔ no afɛɛfɛdeɛ ama (asaase) no, sɛdeɛ Yɛde bɛyɛ nnipa nsɔhwɛ, (agyina so ahwɛ) wɔn mu obi a odi dwuma pa.

إِنَّا جَعَلۡنَا مَا عَلَى ٱلۡأَرۡضِ زِينَةٗ لَّهَا
لِنَبۡلُوَهُمۡ أَيُّهُمۡ أَحۡسَنُ عَمَلٗا ٧

8. Nokorɛ sɛ, Yɛbɛyɛ deɛ ɛwɔ (asaase no) soɔ no (nyinaa) mfuturo, a wira anaa dua (biara) nnka wɔ soɔ.

وَإِنَّا لَجَٰعِلُونَ مَا عَلَيۡهَا صَعِيدٗا
جُرُزًا ٨

9. Anaa w'adwen yɛ wo sɛ Ɔbodan no mu foɔ no, ne Adwini a yɛadi (anaasɛ ntwerɛ a yɛatwerɛ fa wɔn ho) no ka Yɛn nsɛnkyerɛnee a ɛyɛ nwanwa no ho anaa?

أَمۡ حَسِبۡتَ أَنَّ أَصۡحَٰبَ ٱلۡكَهۡفِ
وَٱلرَّقِيمِ كَانُواْ مِنۡ ءَايَٰتِنَا عَجَبًا ٩

10. Ɛberɛ a mmranteɛ no kɔbɔɔ wɔn ho adwaa wɔ ɔbodan no mu no, (wɔbɔɔ mpaeɛ) kaa sɛ: "Yɛ Wura Nyankopɔn, ma yɛn ahummɔborɔ a efri Wo nkyɛn, na kyerɛ yɛn kwan wɔ yɛn dwumadie yi ho".

إِذۡ أَوَى ٱلۡفِتۡيَةُ إِلَى ٱلۡكَهۡفِ فَقَالُواْ رَبَّنَآ
ءَاتِنَا مِن لَّدُنكَ رَحۡمَةٗ وَهَيِّئۡ لَنَا مِنۡ
أَمۡرِنَا رَشَدٗا ١٠

11. Yɛsii wɔn aso (maa wɔdaa nna tenten) wɔ ɔbodan no mu mfeɛ pii.

فَضَرَبۡنَا عَلَىٰٓ ءَاذَانِهِمۡ فِي ٱلۡكَهۡفِ سِنِينَ
عَدَدٗا ١١

12. Afei Yɛnyanee wɔn sɛdeɛ Yɛbɛhunu akuo mmienu no mu deɛ onim akontabuo a (ɔbetumi) asese mmerɛ tenten a wɔde tenaa (ɔbodan no mu).

ثُمَّ بَعَثۡنَٰهُمۡ لِنَعۡلَمَ أَيُّ ٱلۡحِزۡبَيۡنِ أَحۡصَىٰ
لِمَا لَبِثُوٓاْ أَمَدٗا ١٢

13. (Nkɔmhyɛni), Yɛde wɔn asɛm no mu nokorɛ na ɛrebɔ wo amaneɛ. Nokorɛ sɛ, wɔyɛ mmranteɛ a wɔgyee wɔn Wura Nyankopɔn diiɛ, na Yɛde tenenee kaa wɔn ho.

نَّحۡنُ نَقُصُّ عَلَيۡكَ نَبَأَهُم بِٱلۡحَقِّۚ إِنَّهُمۡ
فِتۡيَةٌ ءَامَنُواْ بِرَبِّهِمۡ وَزِدۡنَٰهُمۡ هُدٗى ١٣

14. Yɛhyɛɛ wɔn akoma den (maa wɔgyinaa pintinn), ɛberɛ a wɔsɔre gyina kaa sɛ: "Yɛ Wura Nyankopɔn no ne ɔsoro ne asaase Wura no, yɛmfri N'akyi mfrɛ nyame foforɔ biara; (sɛ yɛfri N'akyi frɛ nyame foforɔ bi a), ɛneɛ nokorɛ sɛ na yɛaka abususɛm."

وَرَبَطۡنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ إِذۡ قَامُواْ فَقَالُواْ
رَبُّنَا رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ لَن
نَّدۡعُوَاْ مِن دُونِهِۦٓ إِلَٰهٗاۖ لَّقَدۡ قُلۡنَآ إِذٗا
شَطَطًا ١٤

15. Yɛn nkorɔfoɔ woi nom afri Nyankopɔn akyi afa anyame foforɔ. Adɛn na wɔmfa tumi anaa nyinasoɔ pefee bi mmrɛ wɔn? Nipa bɔneni bɛn na ɔkyɛn obia ɔbɔ ne trim twa nkontompo to Nyankopɔn soɔ?

هَٰٓؤُلَآءِ قَوۡمُنَا ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةٗۖ
لَّوۡلَا يَأۡتُونَ عَلَيۡهِم بِسُلۡطَٰنِۭ بَيِّنٖۖ فَمَنۡ
أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا ١٥

16. (Mmranteɛ no ka kyerɛɛ wɔn ho wɔn ho sɛ): "Sɛ motwe mo ho fri wɔn ho, ne deɛ wɔsom a ɛnyɛ Nyankopɔn no ho a, momɔ mo ho adwaa wɔ ɔbodan no mu. Mo Wura Nyankopɔn de N'ahummɔborɔ bɛkata mo so, na Wama modwumadie no ayɛ bɔkɔɔ ama mo".

وَإِذِ ٱعۡتَزَلۡتُمُوهُمۡ وَمَا يَعۡبُدُونَ إِلَّا
ٱللَّهَ فَأۡوُۥٓاْ إِلَى ٱلۡكَهۡفِ يَنشُرۡ لَكُمۡ
رَبُّكُم مِّن رَّحۡمَتِهِۦ وَيُهَيِّئۡ لَكُم
مِّنۡ أَمۡرِكُم مِّرۡفَقٗا ١٦

17. Sɛ awia no pue a wobɛhu sɛ efri wɔn bodan no so rekɔ nifa soɔ, na sɛ ɛrekɔtɔ a etwam san wɔn ho kɔ benkum so, aberɛ a wɔn wɔ (ɔbodan no) mu wɔ baabi a ɛhɔ baeɛ. Woi yɛ Nyankopɔn nsɛnkyerɛnee. Obia Nyankopɔn atene no no ɔne obi a wanya kwankyerɛ, na obi a Ɔbɛyera no no, onnya okyitaafoɔ a ɔbɛkyerɛ no kwan.

وَتَرَى ٱلشَّمۡسَ إِذَا طَلَعَت تَّزَٰوَرُ عَن كَهۡفِهِمۡ ذَاتَ ٱلۡيَمِينِ وَإِذَا غَرَبَت تَّقۡرِضُهُمۡ ذَاتَ ٱلشِّمَالِ وَهُمۡ فِي فَجۡوَةٖ مِّنۡهُۚ ذَٰلِكَ مِنۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِۗ مَن يَهۡدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلۡمُهۡتَدِۖ وَمَن يُضۡلِلۡ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ وَلِيّٗا مُّرۡشِدٗا ١٧

18. Ɛberɛ a wɔn ada no, (sɛ wohu wɔn a) wobɛdwen sɛ wɔn anyane, na Yɛdane dane wɔn kɔ nifa so ne benkum so; na wɔn kraman a watwe ne nan mmienu a edi animu no mu wɔ aboboa no ano. Sɛ wopue wɔn so a, anka wobɛdane w'akyi adwane wɔn, na anka wɔn ho hu bɛhyɛ wo mu ma.

وَتَحۡسَبُهُمۡ أَيۡقَاظٗا وَهُمۡ رُقُودٞۚ وَنُقَلِّبُهُمۡ ذَاتَ ٱلۡيَمِينِ وَذَاتَ ٱلشِّمَالِۖ وَكَلۡبُهُم بَٰسِطٞ ذِرَاعَيۡهِ بِٱلۡوَصِيدِۚ لَوِ ٱطَّلَعۡتَ عَلَيۡهِمۡ لَوَلَّيۡتَ مِنۡهُمۡ فِرَارٗا وَلَمُلِئۡتَ مِنۡهُمۡ رُعۡبٗا ١٨

19. Saa na Yɛnyanee wɔn sɛdeɛ wɔbɛbisa wɔn ho-wɔn-ho. Wɔn mu kasamafoɔ no kaa sɛ: "Moatena mmerɛ tenten sɛn?" Wɔkaa sɛ: Yɛatena dakoro anaa dakoro mu kyɛfa bi. (Afei) wɔkaa sɛ: "Mo Wura Nyankopɔn na Onim mmerɛ tenten a mode atena (ha); enti monsoma mo mu baako na ɔnfa mo dwetɛ (sika) yi nkɔ kuro no mu; ɔnhwɛ aduane a ɛyɛ konkron na ɔnfa akɔnhoma wɔ mu merɛ mo. Na oni ne ho ni, na ɔnhwɛ yie na wanna mo asɛm adi ankyerɛ obiara.

وَكَذَٰلِكَ بَعَثۡنَٰهُمۡ لِيَتَسَآءَلُواْ بَيۡنَهُمۡۚ قَالَ قَآئِلٞ مِّنۡهُمۡ كَمۡ لَبِثۡتُمۡۖ قَالُواْ لَبِثۡنَا يَوۡمًا أَوۡ بَعۡضَ يَوۡمٖۚ قَالُواْ رَبُّكُمۡ أَعۡلَمُ بِمَا لَبِثۡتُمۡ فَٱبۡعَثُوٓاْ أَحَدَكُم بِوَرِقِكُمۡ هَٰذِهِۦٓ إِلَى ٱلۡمَدِينَةِ فَلۡيَنظُرۡ أَيُّهَآ أَزۡكَىٰ طَعَامٗا فَلۡيَأۡتِكُم بِرِزۡقٖ مِّنۡهُ وَلۡيَتَلَطَّفۡ وَلَا يُشۡعِرَنَّ بِكُمۡ أَحَدًا ١٩

20. "Efrisɛ, sɛ wɔbɛpue mo so (anaasɛ sɛ wɔnsa ka mo) a, wɔbɛsi mo aboɔ (aku mo), anaasɛ wɔbɛma mo asan akɔ wɔn som no mu, (na sɛ ɛba saa a), ɛneɛ monni nkonim".

إِنَّهُمۡ إِن يَظۡهَرُواْ عَلَيۡكُمۡ يَرۡجُمُوكُمۡ أَوۡ يُعِيدُوكُمۡ فِي مِلَّتِهِمۡ وَلَن تُفۡلِحُوٓاْ إِذًا أَبَدٗا ٢٠

21. Saa na Yɛmaa (amanfoɔ) hunuu wɔn, sɛdeɛ wɔbɛhunu sɛ, Onyankopɔn bɔhyɛ no yɛ nokorɛ, na Dɔnhwere no nso akyinyeɛ biara nni ho. Kae ɛberɛ a (kuro no mu foɔ no) gyee akyinye wɔ wɔn nsɛm no ho, wɔkaa sɛ: "Monsi dan nsi wɔn so". Wɔn Wura Nyankopɔn Nim wɔn yie. (Enti) wɔn a wɔdii nkonim wɔ wɔn asɛm no mu no kaa sɛ: "Yɛbɛsi (Masjid) Nyamedan asi wɔn so".

وَكَذَٰلِكَ أَعۡثَرۡنَا عَلَيۡهِمۡ لِيَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ وَأَنَّ ٱلسَّاعَةَ لَا رَيۡبَ فِيهَآ إِذۡ يَتَنَٰزَعُونَ بَيۡنَهُمۡ أَمۡرَهُمۡۖ فَقَالُواْ ٱبۡنُواْ عَلَيۡهِم بُنۡيَٰنٗاۖ رَّبُّهُمۡ أَعۡلَمُ بِهِمۡۚ قَالَ ٱلَّذِينَ غَلَبُواْ عَلَىٰٓ أَمۡرِهِمۡ لَنَتَّخِذَنَّ عَلَيۡهِم مَّسۡجِدٗا ٢١

22. (Ebi nom) se wɔyɛ mmiɛnsa, wɔn kraman na ɛka wɔn ho nnan; ɛna (ebi nom nso) se: wɔyɛ nnum, na wɔn kraman na ɛka ho nsia; wɔtwa nkontompo kyerɛ wɔn adwen wɔ ahuntasɛm ho; (ebi nom nso) se, (wɔyɛ) nson, wɔn kraman na ɛka wɔn ho nwɔtwe. Ka sɛ: “Me Wura Nyankopɔn na Onim wɔn dodoɔ, na obiara nnim gyesɛ (nnipa) kakraabi. Enti ɛnnye wɔn ho akyinnye, na mmom gyina nsɛm a ɛda adie (a Yɛayi ama woɔ no so). Na hwɛ na woammisa wɔn ho asɛm wɔ (Yudafoɔ ne Kristofoɔ no) mu biara hɔ.

سَيَقُولُونَ ثَلَٰثَةٞ رَّابِعُهُمۡ كَلۡبُهُمۡ وَيَقُولُونَ خَمۡسَةٞ سَادِسُهُمۡ كَلۡبُهُمۡ رَجۡمَۢا بِٱلۡغَيۡبِۖ وَيَقُولُونَ سَبۡعَةٞ وَثَامِنُهُمۡ كَلۡبُهُمۡۚ قُل رَّبِّيٓ أَعۡلَمُ بِعِدَّتِهِم مَّا يَعۡلَمُهُمۡ إِلَّا قَلِيلٞۗ فَلَا تُمَارِ فِيهِمۡ إِلَّا مِرَآءٗ ظَٰهِرٗا وَلَا تَسۡتَفۡتِ فِيهِم مِّنۡهُمۡ أَحَدٗا ٢٢

23. Na hwɛ na woanka amfa biribi ho sɛ: “Mɛyɛ saa adeɛ no ɔkyena;

وَلَا تَقُولَنَّ لِشَاْيۡءٍ إِنِّي فَاعِلٞ ذَٰلِكَ غَدًا ٢٣

24. Na mmom (dikan ka sɛ): “Sɛ Onyankopɔn pɛ a”. Sɛ wowerɛ fi a, kae wo Wura Nyankopɔn, na kasɛ: “Ebia me Wura Nyankopɔn bɛkyerɛ me kwan akɔ kwan tenenee a ɛbɛn kyɛn woi so “.

إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ وَٱذۡكُر رَّبَّكَ إِذَا نَسِيتَ وَقُلۡ عَسَىٰٓ أَن يَهۡدِيَنِ رَبِّي لِأَقۡرَبَ مِنۡ هَٰذَا رَشَدٗا ٢٤

25. (Saa nkorɔfoɔ no) tenaa wɔn bodan no mu mfeɛ ahaasa na wɔde (mfie) nkron kaa ho.

وَلَبِثُواْ فِي كَهۡفِهِمۡ ثَلَٰثَ مِاْئَةٖ سِنِينَ وَٱزۡدَادُواْ تِسۡعٗا ٢٥

26. (Ɔkɔmhyɛni), ka sɛ: “Onyankopɔn Nim berɛ tenten a wɔde tenaa (ɔbodan no mu). Ɔno na ɔsoro ne asaase so ahuntasɛm wɔ no. Sɛdeɛ Osi hunu adeɛ (pefee) ne sɛdeɛ Osi te asɛm (biara); wɔnni okyitaafoɔ biara ka Ne ho, na Onni ɔhokafoɔ biara nso wɔ N’atemmuo mu“.

قُلِ ٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا لَبِثُواْۖ لَهُۥ غَيۡبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ أَبۡصِرۡ بِهِۦ وَأَسۡمِعۡۚ مَا لَهُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَلِيّٖ وَلَا يُشۡرِكُ فِي حُكۡمِهِۦٓ أَحَدٗا ٢٦

27. Kenkan Adiyisɛm a yɛayi ama woɔ a ɛfiri wo Wura Nyankopɔn Nwoma no mu no. Obiara ntumi nsesa N’asɛm, na wonnya dwane kɔbea biara wɔ N’akyi.

وَٱتۡلُ مَآ أُوحِيَ إِلَيۡكَ مِن كِتَابِ رَبِّكَۖ لَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَٰتِهِۦ وَلَن تَجِدَ مِن دُونِهِۦ مُلۡتَحَدٗا ٢٧

28. Na nya wo ho abotere ma wɔn a wɔsu frɛ wɔn Wura Nyankopɔn anɔpa ne anwummerɛ de hwehwɛ N’anim animuonyam no; na enyi w’ani mfri wɔn so nhwehwɛ wiase afɛɛfɛdeɛ. Na enni obi a Yɛama n’akoma werɛ afri Yɛn nkaekaeɛ, na odi n’apɛdeɛ akyi, na n’asɛm (anaa nedwumadi bɔne) aborosoɔ no akyi.

وَٱصۡبِرۡ نَفۡسَكَ مَعَ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ رَبَّهُم بِٱلۡغَدَوٰةِ وَٱلۡعَشِيِّ يُرِيدُونَ وَجۡهَهُۥۖ وَلَا تَعۡدُ عَيۡنَاكَ عَنۡهُمۡ تُرِيدُ زِينَةَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَا تُطِعۡ مَنۡ أَغۡفَلۡنَا قَلۡبَهُۥ عَن ذِكۡرِنَا وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ وَكَانَ أَمۡرُهُۥ فُرُطٗا ٢٨

29. Ka sɛ: "Nokorɛ no fri mo Wura Nyankopɔn hɔ; enti obi a ɔpɛ no ɔnye ni, na obi a ɔpɛ no nso ɔmpo. Nokorɛ sɛ Yɛasiesie Amanehunu gya a ne wisie betwa wɔn ho ahyia (tesɛ fasuo) ato hɔ ama abɔneɛfoɔ no. Sɛ wɔsu pɛ nsuo a, yɛbɛma wɔn nsuo a ɛtesɛ yaawa a yɛanane, ama aworɔ wɔn anim. Nsu bɔne paa ne no; na ahomegye bea bɔne paa nso ne hɔ.

وَقُلِ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكُمْ ۖ فَمَن شَآءَ
فَلْيُؤْمِن وَمَن شَآءَ فَلْيَكْفُرْ ۚ إِنَّآ
أَعْتَدْنَا لِلظَّـٰلِمِينَ نَارًا أَحَاطَ بِهِمْ
سُرَادِقُهَا ۚ وَإِن يَسْتَغِيثُوا۟ يُغَاثُوا۟ بِمَآءٍ
كَٱلْمُهْلِ يَشْوِى ٱلْوُجُوهَ ۚ بِئْسَ ٱلشَّرَابُ
وَسَآءَتْ مُرْتَفَقًا ﴿٢٩﴾

30. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no, nokorɛ sɛ, Yɛmma wɔn a wɔdi dwuma pa no akatua nnyɛ kwa.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ
إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجْرَ مَنْ أَحْسَنَ عَمَلًا ﴿٣٠﴾

31. Saa nkorɔfoɔ no na Aheman a ɛwɔ hɔ daa a, nsubɔnten nenam aseɛ no wɔ wɔn; Yɛde sika kɔkɔɔ nkapo bɛhyehyɛ wɔn, na wɔbɛfira kyeme (anaa serekye) ntoma papa monomono, ne kente pa paa a yɛadi mu adwini; na wɔbɛgyegye adamu wɔ ahennwa so. Akatua pa paa ne no; na Ahomegye bea pa nso ni.

أُو۟لَـٰٓئِكَ لَهُمْ جَنَّـٰتُ عَدْنٍ تَجْرِى
مِن تَحْتِهِمُ ٱلْأَنْهَـٰرُ يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ
أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٍ وَيَلْبَسُونَ ثِيَابًا
خُضْرًا مِّن سُندُسٍ وَإِسْتَبْرَقٍ مُّتَّكِـِٔينَ
فِيهَا عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ ۚ نِعْمَ ٱلثَّوَابُ
وَحَسُنَتْ مُرْتَفَقًا ﴿٣١﴾

32. Yɛ nnipa mmienu bi ho mfatoho bi kyerɛ wɔn. Wɔn mu baako Yɛmaa no bobe turo mmienu, ɛna Yɛde akyiresua nnua twaa ho hyiaeɛ, ɛna ne mmienu ntɛm no Yɛyɛɛ afuo wɔ hɔ.

وَٱضْرِبْ لَهُم مَّثَلًا رَّجُلَيْنِ جَعَلْنَا
لِأَحَدِهِمَا جَنَّتَيْنِ مِنْ أَعْنَـٰبٍ
وَحَفَفْنَـٰهُمَا بِنَخْلٍ وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمَا
زَرْعًا ﴿٣٢﴾

33. Saa Turo mmienu no mu biara soo ne nnuaba a (ne berɛ) ampa ho koraa, na Yɛmaa nsuo puepue wɔ ne mmienu ntɛm.

كِلْتَا ٱلْجَنَّتَيْنِ ءَاتَتْ أُكُلَهَا وَلَمْ تَظْلِم
مِّنْهُ شَيْـًٔا ۚ وَفَجَّرْنَا خِلَـٰلَهُمَا نَهَرًا ﴿٣٣﴾

34. Na onyaa nnaba. Enti ɔka kyerɛɛ ne yɔnko no, ɛberɛ a ɔne no rekasa sɛ: "Mewɔ sika ne nnipa dɔm kɛse kyɛn wo".

وَكَانَ لَهُۥ ثَمَرٌ فَقَالَ لِصَـٰحِبِهِۦ وَهُوَ
يُحَاوِرُهُۥٓ أَنَا۠ أَكْثَرُ مِنكَ مَالًا وَأَعَزُّ
نَفَرًا ﴿٣٤﴾

35. (Ɔde ahomasoɔ) kɔɔ ne turo no mu aberɛ a wadi bɔne atia ne kraa. Ɔkaa sɛ: "Menkae sɛ woi bɛsɛe da ".

وَدَخَلَ جَنَّتَهُۥ وَهُوَ ظَالِمٌ لِّنَفْسِهِۦ قَالَ
مَآ أَظُنُّ أَن تَبِيدَ هَـٰذِهِۦٓ أَبَدًا ﴿٣٥﴾

36. "Na Menkae nso sɛ Dɔnhwere no bɛba; na sɛ (ɛba mpo na) mesan kɔ me Wura hɔ a, menya sankɔ-bea a ɛkyɛn woi"

وَمَآ أَظُنُّ ٱلسَّاعَةَ قَآئِمَةً وَلَئِن رُّدِدتُّ إِلَىٰ
رَبِّى لَأَجِدَنَّ خَيْرًا مِّنْهَا مُنقَلَبًا ﴿٣٦﴾

| | |
|---|---|
| 37. Ne yɔnko no ka kyerɛɛ no wɔ ɛberɛ a ɔne no rekasa sɛ: “Enti Wapo Nea Ɔbɔɔ wo fri mfuturo mu, na afei (Ɔbɔɔ wo) fri ahobaeɛ mu, na afei Ɔnyonoo wo pɛpɛɛpɛ maa woyɛɛ nipa?” | قَالَ لَهُۥ صَاحِبُهُۥ وَهُوَ يُحَاوِرُهُۥٓ أَكَفَرْتَ بِٱلَّذِى خَلَقَكَ مِن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ سَوَّىٰكَ رَجُلًا ٣٧ |
| 38. “Mmom medeɛ, Onyankopɔn ne me Wura; na memfa biribiara mmata me Wura Nyankopɔn ho .“ | لَّٰكِنَّا۠ هُوَ ٱللَّهُ رَبِّى وَلَآ أُشْرِكُ بِرَبِّىٓ أَحَدًا ٣٨ |
| 39. “Na ɛyɛ ma wo sɛ wo wuraa wo turo no mu no anka wokaa sɛ: “Deɛ Onyankopɔn pɛ (na ɛnyɛ hɔ); Tumi biara nnihɔ gyesɛ Nyankopɔn hɔ. Sɛ wohwɛ me sɛ sika ne mma a mewɔ sua sene deɛ wowɔ a-, | وَلَوْلَآ إِذْ دَخَلْتَ جَنَّتَكَ قُلْتَ مَا شَآءَ ٱللَّهُ لَا قُوَّةَ إِلَّا بِٱللَّهِ ۚ إِن تَرَنِ أَنَا۠ أَقَلَّ مِنكَ مَالًا وَوَلَدًا ٣٩ |
| 40. Ebia me Wura Nyankopɔn bɛma me deɛ ɛyɛ kyɛn wo turo no, na Wɔasiane agradaa mmobɔmuu fri soro (abɛsɛɛ no) ama no ayɛ sɛ asaase a aduaba biara nni soɔ, | فَعَسَىٰ رَبِّىٓ أَن يُؤْتِيَنِ خَيْرًا مِّن جَنَّتِكَ وَيُرْسِلَ عَلَيْهَا حُسْبَانًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فَتُصْبِحَ صَعِيدًا زَلَقًا ٤٠ |
| 41. Anaasɛ (Ɔbɛma) ne nsuo no awe korakora a wontumi nnhu akyire kwan bio. | أَوْ يُصْبِحَ مَآؤُهَا غَوْرًا فَلَن تَسْتَطِيعَ لَهُۥ طَلَبًا ٤١ |
| 42. Na (ɔsɛɛɛ) betwaa ne nnuaba no ho hyiae; enti ofitii aseɛ (de awerɛhoɔ) kyinkyim nensa wɔ deɛ wasɛɛ no wɔ (afuo) no ho no ho, aberɛ a ɛda hɔ a hwee nni mu a adane abutuo; ɔkaa sɛ: “Adi ayɛ me, mehunui a anka mamfa biribi ammata me Wura (Nyankopɔn) ho.“ | وَأُحِيطَ بِثَمَرِهِۦ فَأَصْبَحَ يُقَلِّبُ كَفَّيْهِ عَلَىٰ مَآ أَنفَقَ فِيهَا وَهِىَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا وَيَقُولُ يَٰلَيْتَنِى لَمْ أُشْرِكْ بِرَبِّىٓ أَحَدًا ٤٢ |
| 43. Na wannya (nnipa) kuo bi wɔ Nyankopɔn akyi a wɔbɛboa no, na wantumi ammoa ne ho nso. | وَلَمْ تَكُن لَّهُۥ فِئَةٌ يَنصُرُونَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَمَا كَانَ مُنتَصِرًا ٤٣ |
| 44. Saa berɛ no, ntwitwagyeɛ anaasɛ tumi no nyinaa wɔ Nyankopɔn Nokwafoɔ no. Ɔno na otua akatua pa, na Ne hɔ ne awieɛ pa no. | هُنَالِكَ ٱلْوَلَٰيَةُ لِلَّهِ ٱلْحَقِّ ۚ هُوَ خَيْرٌ ثَوَابًا وَخَيْرٌ عُقْبًا ٤٤ |
| 45. Yɛ wiase asetena nso ho mfatoho bi ma wɔn: Ɛtesɛ nsuo a, Yɛsiane fri soro, na asaase so nnuaba no dedi afra na ɛyɛ frɔmfrɔmfrɔm fɛfɛɛfɛ, afei na awo na abubu asin-asin na mframa abɔ no na atu apete. Onyankopɔn na Ɔwɔ biribiara so tumi. | وَٱضْرِبْ لَهُم مَّثَلَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا كَمَآءٍ أَنزَلْنَٰهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَٱخْتَلَطَ بِهِۦ نَبَاتُ ٱلْأَرْضِ فَأَصْبَحَ هَشِيمًا تَذْرُوهُ ٱلرِّيَٰحُ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ مُّقْتَدِرًا ٤٥ |
| 46. Sika anaa ahonyadeɛ ne mma yɛ wiase yi mu afɛɛfɛdeɛ; na deɛ ɛwɔ hɔ daa ne dwumadi pa; ɛno na ɛyɛ wɔ wo Wura (Nyankopɔn) hɔ, na ɛno nso na ɛwɔ akatua pa ne anidaasoɔ pa. | ٱلْمَالُ وَٱلْبَنُونَ زِينَةُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَٱلْبَٰقِيَٰتُ ٱلصَّٰلِحَٰتُ خَيْرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابًا وَخَيْرٌ أَمَلًا ٤٦ |

47. Ɛda a Yɛbɛma mmepɔ atutu afri hɔ no, wobɛhunu sɛ asaase bɛda so frɛtɛtɛtɛtɛ, na Yɛbɛboa wɔn nyinaa ano na Yɛnnya wɔn mu biara wɔ akyire.

وَيَوۡمَ نُسَيِّرُ ٱلۡجِبَالَ وَتَرَى ٱلۡأَرۡضَ بَارِزَةٗ
وَحَشَرۡنَٰهُمۡ فَلَمۡ نُغَادِرۡ مِنۡهُمۡ أَحَدٗا
٤٧

---

48. Yɛde wɔn bɛba wɔ wo Wura Nyankopɔn anim a wɔn ato santen. (Nyankopɔn bɛka sɛ): “Nokorɛ sɛ moaba Yɛn hɔ sɛdeɛ Yɛdii kan bɔɔ mo no ara. Daabi, na modwen sɛ, Yɛnhyɛɛ ɛberɛ biara mmaa mo.

وَعُرِضُواْ عَلَىٰ رَبِّكَ صَفّٗا لَّقَدۡ جِئۡتُمُونَا
كَمَا خَلَقۡنَٰكُمۡ أَوَّلَ مَرَّةِۭۚ بَلۡ زَعَمۡتُمۡ
أَلَّن نَّجۡعَلَ لَكُم مَّوۡعِدٗا ٤٨

---

49. Yɛde (mo dwumadie ho) Nwoma no bɛto (mo anim) na wobehunu sɛ, abɔnefoɔ no bɛbɔ hu wɔ deɛ ɛwɔ mu no ho, na wɔbɛka sɛ: “Adi ayɛ yɛn! Nwoma bɛn na ennya (asɛm) ketewa anaa kɛseɛ (biara) na mmom gyesɛ ɛsese (ne nyinaa yi)? Wɔbɛhunu deɛ wɔyɔeɛ nyinaa sɛ abɛda wɔn anim. Wo Wura Nyankopɔn deɛ Onni obiara amim.

وَوُضِعَ ٱلۡكِتَٰبُ فَتَرَى ٱلۡمُجۡرِمِينَ
مُشۡفِقِينَ مِمَّا فِيهِ وَيَقُولُونَ
يَٰوَيۡلَتَنَا مَالِ هَٰذَا ٱلۡكِتَٰبِ لَا يُغَادِرُ
صَغِيرَةٗ وَلَا كَبِيرَةً إِلَّآ أَحۡصَىٰهَاۚ
وَوَجَدُواْ مَا عَمِلُواْ حَاضِرٗاۗ وَلَا يَظۡلِمُ
رَبُّكَ أَحَدٗا ٤٩

---

50. Kae ɛberɛ a Yɛka kyerɛɛ Soro abɔfoɔ no sɛ: ”Momfa mo anim mmutu fɔm mmerɛ mo ho ase ma Adam“. wɔn (nyinaa) de wɔn anim butuu fɔm (maa no), gyesɛ Iblis nko ara. Na ɔka Jinnifoɔ no ho; na ɔyɛɛ ne Wura (Nyankopɔn) ahyɛdeɛ ho asoɔden. Enti morebɛfri M’akyi afa ɔno ne n’asefoɔ no ayɔnkoɔ aberɛ a wɔyɛ mo atanfoɔ? Ɛyɛ nsesaeɛ bɔne paa ma abɔneɛfoɔ no (sɛ wɔasesa Nyankopɔn som resom ɔbonsam).

وَإِذۡ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ
فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ كَانَ مِنَ ٱلۡجِنِّ
فَفَسَقَ عَنۡ أَمۡرِ رَبِّهِۦٓۗ أَفَتَتَّخِذُونَهُۥ
وَذُرِّيَّتَهُۥٓ أَوۡلِيَآءَ مِن دُونِي وَهُمۡ لَكُمۡ
عَدُوُّۢۚ بِئۡسَ لِلظَّٰلِمِينَ بَدَلٗا ٥٠

---

51. Mamma (Jinnfoɔ no) anhunu ɔsoro ne asaase mmɔeɛ, anaasɛ wɔn ara wɔn mmɔeɛ, anaasɛ Mɛfa wɔn a wɔyera (nnipa no) aboafoɔ.

مَّآ أَشۡهَدتُّهُمۡ خَلۡقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِ وَلَا خَلۡقَ أَنفُسِهِمۡ وَمَا كُنتُ
مُتَّخِذَ ٱلۡمُضِلِّينَ عَضُدٗا ٥١

---

52. Kae Ɛda a (Nyankopɔn) bɛka sɛ: “Monfrɛ wɔn a modwen sɛ wɔka Me ho no. Wɔbɛfrɛ wɔn deɛ, nanso wɔnnye wɔn so, na Yɛde ɛhyeɛ anaa ekuu bi bɛto wɔn ntɛm.

وَيَوۡمَ يَقُولُ نَادُواْ شُرَكَآءِيَ ٱلَّذِينَ
زَعَمۡتُمۡ فَدَعَوۡهُمۡ فَلَمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَهُمۡ
وَجَعَلۡنَا بَيۡنَهُم مَّوۡبِقٗا ٥٢

---

53. Abɔneɛfoɔ no behunu Ogya no, na wɔbɛhunu sɛ wɔrete ahwe mu, na wɔnnya ɛho kwati kwan biara (nnwane).

وَرَءَا ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٱلنَّارَ فَظَنُّوٓاْ أَنَّهُم
مُّوَاقِعُوهَا وَلَمۡ يَجِدُواْ عَنۡهَا مَصۡرِفٗا ٥٣

54. Ampa sɛ Yɛnam mfatoho ne abɛbuo ahodoɔ so akyerɛkyerɛ biribara mu wɔ saa Qur'aan yi mu ama nnipa, nanso onipa yɛ okyinyefo kyɛn biribiara.

وَلَقَدۡ صَرَّفۡنَا فِي هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ لِلنَّاسِ
مِن كُلِّ مَثَلٖۚ وَكَانَ ٱلۡإِنسَٰنُ أَكۡثَرَ
شَيۡءٖ جَدَلٗا ٥٤

55. Ɛnyɛ hwee na ɛsi nnipa kwan sɛ ɛmma wɔnnye nnie wɔ ɛberɛ a kwan kyerɛ no bɛba wɔn hɔ, anaasɛ wɔbɛsrɛ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ bɔnefakyɛ, na mmom (deɛ wɔretwɛn ne sɛ) tetefoɔ no kwan no bi bɛba wɔn soɔ, anaasɛ asotwee no behyia wɔn mpu-ne-mpu..

وَمَا مَنَعَ ٱلنَّاسَ أَن يُؤۡمِنُوٓاْ إِذۡ جَآءَهُمُ
ٱلۡهُدَىٰ وَيَسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّهُمۡ إِلَّآ أَن
تَأۡتِيَهُمۡ سُنَّةُ ٱلۡأَوَّلِينَ أَوۡ يَأۡتِيَهُمُ
ٱلۡعَذَابُ قُبُلٗا ٥٥

56. Ɛnyɛ hwee ho nti na Yɛsoma asomafoɔ no, na mmom sɛdeɛ (wɔde Aheman no mu) anigyesɛm no bɛbɔ (amanfoɔ) anohoba, na (wɔde Amanehunu gya no nso ho asɛm) bɛbɔ kɔkɔ. Nanso wɔn a wɔyi boniayɛ no de nkontompo gye akyinye sɛdeɛ wɔde bɛtu Nokorɛ no aguo, na wɔfa Me nsɛm no ne deɛ yɛde bɔ wɔn kɔkɔ no agorɔ ne fɛw die.

وَمَا نُرۡسِلُ ٱلۡمُرۡسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ
وَمُنذِرِينَۚ وَيُجَٰدِلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
بِٱلۡبَٰطِلِ لِيُدۡحِضُواْ بِهِ ٱلۡحَقَّۖ وَٱتَّخَذُوٓاْ
ءَايَٰتِي وَمَآ أُنذِرُواْ هُزُوٗا ٥٦

57. Hwan na ɔyɛ (nipa) bɔneni kyɛn obia yɛkae no ne Wura Nyankopɔn Nsɛm no a ɔtwe ne ho fri ho, na ne werɛ firi dwuma a ne nsa adi ato n'anim? Nokorɛ sɛ Yɛde mmuasoɔ abua wɔn akoma so sɛdeɛ wɔnnte (asɛm no) ase, na akraa wɔ wɔn asom. Sɛ wofrɛ wɔn kɔ tenenee no mu mpo a, wɔntene da.

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ
فَأَعۡرَضَ عَنۡهَا وَنَسِيَ مَا قَدَّمَتۡ
يَدَاهُۚ إِنَّا جَعَلۡنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ أَكِنَّةً أَن
يَفۡقَهُوهُ وَفِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَقۡرٗاۖ وَإِن تَدۡعُهُمۡ
إِلَى ٱلۡهُدَىٰ فَلَن يَهۡتَدُوٓاْ إِذًا أَبَدٗا ٥٧

58. Wo Wura Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Mmɔborɔhunu ahyɛ no mma. Sɛ Ɔretwe wɔn aso wɔ dwuma a wɔn adie ho a, anka Ɔbɛma asotwee no aba wɔn so ntɛm. Nanso wɔn wɔ ɛberɛ a yɛahyɛ a wɔnnya ho dwanekɔbea.

وَرَبُّكَ ٱلۡغَفُورُ ذُو ٱلرَّحۡمَةِۖ لَوۡ يُؤَاخِذُهُم
بِمَا كَسَبُواْ لَعَجَّلَ لَهُمُ ٱلۡعَذَابَۚ بَل
لَّهُم مَّوۡعِدٞ لَّن يَجِدُواْ مِن دُونِهِۦ مَوۡئِلٗا
٥٨

59. Saa nkuro a Yɛsɛee no wɔ ɛberɛ a wɔyɛɛ bɔne no, Yɛhyɛɛ ɛberɛ maa wɔn sɛɛɛ no.

وَتِلۡكَ ٱلۡقُرَىٰٓ أَهۡلَكۡنَٰهُمۡ لَمَّا ظَلَمُواْ
وَجَعَلۡنَا لِمَهۡلِكِهِم مَّوۡعِدٗا ٥٩

60. Kae ɛberɛ a Mose ka kyerɛɛ n'abɔfra (Yusha'u anaasɛ Yosua) sɛ: "Mennyae (nanteɛ anaasɛ mennye m'ahome) kɔpem sɛ meduru ɔpo mmienu no abɔeɛ anaasɛ mɛkɔ so ara mfeɛ mu ".

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِفَتَىٰهُ لَآ أَبۡرَحُ حَتَّىٰٓ
أَبۡلُغَ مَجۡمَعَ ٱلۡبَحۡرَيۡنِ أَوۡ أَمۡضِيَ حُقُبٗا
٦٠

61. Ɛberɛ a wɔduruu ne mmienu abɔeɛ ntɛm hɔ no, wɔn werɛ frii wɔn adwene no, na ɔfaa ne kwan wɔ tokuro bi mu kɔɔ ɔpo no mu maa n'akyi kwan yerae.

فَلَمَّا بَلَغَا مَجۡمَعَ بَيۡنِهِمَا نَسِيَا حُوتَهُمَا
فَٱتَّخَذَ سَبِيلَهُۥ فِي ٱلۡبَحۡرِ سَرَبٗا ٦١

62. Ɛberɛ a wɔtwaa kwan no kɔɔ kakra no, ɔka kyerɛɛ n'abɔfra no sɛ: "Fa yɛn anɔpa duane no bra, ampa sɛ yɛabrɛ wɔ yɛn akwantuo yi mu paa".

فَلَمَّا جَاوَزَا قَالَ لِفَتَىٰهُ ءَاتِنَا غَدَآءَنَا لَقَدۡ لَقِينَا مِن سَفَرِنَا هَٰذَا نَصَبٗا ٦٢

63. Yusha'u kaa sɛ: "Wahunu, ɛberɛ a yɛsoɛɛ wɔ ɔboɔ no soɔ no, me werɛ frii adwene no, na ɛnyɛ obiara na ɔmaa me werɛ friɛ na mmom ɔbonsam (na ɔmaa me werɛ firii) sɛ mɛka akyerɛ (woɔ), na (adwene) no faa ne kwan kɔɔ ɔpo no mu awanwa kwan bi so.

قَالَ أَرَءَيۡتَ إِذۡ أَوَيۡنَآ إِلَى ٱلصَّخۡرَةِ فَإِنِّي نَسِيتُ ٱلۡحُوتَ وَمَآ أَنسَىٰنِيهُ إِلَّا ٱلشَّيۡطَٰنُ أَنۡ أَذۡكُرَهُۥۚ وَٱتَّخَذَ سَبِيلَهُۥ فِي ٱلۡبَحۡرِ عَجَبٗا ٦٣

64. (Mose) kaa sɛ: "Woi na yɛrehwehwɛ no. Enti wɔsan wɔn akyi bɛfaa wɔn anamɔn no so.

قَالَ ذَٰلِكَ مَا كُنَّا نَبۡغِۚ فَٱرۡتَدَّا عَلَىٰٓ ءَاثَارِهِمَا قَصَصٗا ٦٤

65. Wɔbehunu akoa bi a wɔyɛ Yɛn nkoa no mu baako a Yɛama no ahummɔborɔ a efri Yɛn hɔ, na Yɛde nimdeɛ a efiri Yɛn hɔ akyerɛ no.

فَوَجَدَا عَبۡدٗا مِّنۡ عِبَادِنَآ ءَاتَيۡنَٰهُ رَحۡمَةٗ مِّنۡ عِندِنَا وَعَلَّمۡنَٰهُ مِن لَّدُنَّا عِلۡمٗا ٦٥

66. Mose ka kyerɛ no sɛ: "Meni w'akyi ma wonkyerɛ me nimdeɛ a yɛakyerɛ woɔ no bi?"

قَالَ لَهُۥ مُوسَىٰ هَلۡ أَتَّبِعُكَ عَلَىٰٓ أَن تُعَلِّمَنِ مِمَّا عُلِّمۡتَ رُشۡدٗا ٦٦

67. (Hadir) kaa sɛ: "Nokorɛ sɛ wontumi nnya me ho aboterɛ".

قَالَ إِنَّكَ لَن تَسۡتَطِيعَ مَعِيَ صَبۡرٗا ٦٧

68. "Ɛbɛyɛ dɛn na wanya abotерɛ wɔ adeɛ a wonte aseɛ anaasɛ wonni ho nimdeɛ ho? "

وَكَيۡفَ تَصۡبِرُ عَلَىٰ مَا لَمۡ تُحِطۡ بِهِۦ خُبۡرٗا ٦٨

69. (Mose) kaa sɛ: "Sɛ Nyankopɔn pɛ a, wobɛhunu sɛ me wɔ aboterɛ na menyɛ w'ahyɛdeɛ nso ho asoɔden ".

قَالَ سَتَجِدُنِيٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ صَابِرٗا وَلَآ أَعۡصِي لَكَ أَمۡرٗا ٦٩

70. (Hadir) kaa sɛ: "Sɛ wobedi m'akyi a ɛneɛ hwɛ na woammisa me biribi ho asɛm kɔpem sɛ, me ara mɛka ho asɛm akyerɛ woɔ".

قَالَ فَإِنِ ٱتَّبَعۡتَنِي فَلَا تَسۡـَٔلۡنِي عَن شَيۡءٍ حَتَّىٰٓ أُحۡدِثَ لَكَ مِنۡهُ ذِكۡرٗا ٧٠

71. Enti wɔsii mu kɔe kosii ɛberɛ a wɔforoo nhyɛma bi, (Hadir) tuu mu tokuro. Mose kaa sɛ: "Watu mu tokuro sɛdeɛ emufoɔ no bɛmem? Nokorɛ sɛ wadi dwuma bɔne paa.

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا رَكِبَا فِي ٱلسَّفِينَةِ خَرَقَهَاۖ قَالَ أَخَرَقۡتَهَا لِتُغۡرِقَ أَهۡلَهَا لَقَدۡ جِئۡتَ شَيۡـًٔا إِمۡرٗا ٧١

72. (Hadir) kaa sɛ: "Manka ankyerɛ wo sɛ wontumi nya me ho aboterɛ?"

قَالَ أَلَمۡ أَقُلۡ إِنَّكَ لَن تَسۡتَطِيعَ مَعِيَ صَبۡرٗا ٧٢

73. (Mose) kaa sɛ: "Ɛntwe m'aso wɔ deɛ me werɛ afri no ho, na ɛnyɛ dendeenden wɔ me so wɔ deɛ meyɔɛɛ yi ho".

قَالَ لَا تُؤَاخِذۡنِي بِمَا نَسِيتُ وَلَا تُرۡهِقۡنِي مِنۡ أَمۡرِي عُسۡرٗا ٧٣

74. Enti wɔsii mu kɔe, kosii ɛberɛ a wɔhyiaa abarimaa bi, ɛna (Hadir) kum no. (Mose) kaa sɛ: “Wakum onipa a onni nipa kum bɔne ho fɔ? Ampa sɛ wayɛ amumuyɛ kɛse.”

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا لَقِيَا غُلَٰمًا فَقَتَلَهُۥ قَالَ أَقَتَلۡتَ نَفۡسًا زَكِيَّةَۢ بِغَيۡرِ نَفۡسٖ لَّقَدۡ جِئۡتَ شَيۡـٔٗا نُّكۡرٗا ٧٤

75. (Hadir) kaa sɛ: “Manka ankyerɛ wo sɛ, wontumi nnya me ho aboterɛ?”

قَالَ أَلَمۡ أَقُل لَّكَ إِنَّكَ لَن تَسۡتَطِيعَ مَعِيَ صَبۡرٗا ٧٥

76. (Mose) kaa sɛ: “Sɛ mebisa wo biribi ho asɛm bio wɔ woi akyi a, ɛneɛ ɛne me nnante bio. Na wanya nyinasoɔ wɔ me ho.”

قَالَ إِن سَأَلۡتُكَ عَن شَيۡءِۭ بَعۡدَهَا فَلَا تُصَٰحِبۡنِيۖ قَدۡ بَلَغۡتَ مِن لَّدُنِّي عُذۡرٗا ٧٦

77. Enti wɔsii mu kɔe, kosii sɛ wɔkɔtoo kuro bi so foɔ, wɔbisaa wɔn hɔ aduane, nanso wɔn ampene sɛ wɔgye wɔn ahɔhoɔ. Na wɔhunuu (ɛdan bi) fasuo wɔ kuro no mu a ɛreyɛ abuo, enti (Hadir) maa (ɛdan no fasuo no) so desii hɔ. (Mose) kaa sɛ: “Sɛ wobɛpene so a, anka ɛsɛ sɛ wogye ho akatua “.

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَآ أَتَيَآ أَهۡلَ قَرۡيَةٍ ٱسۡتَطۡعَمَآ أَهۡلَهَا فَأَبَوۡاْ أَن يُضَيِّفُوهُمَا فَوَجَدَا فِيهَا جِدَارٗا يُرِيدُ أَن يَنقَضَّ فَأَقَامَهُۥۖ قَالَ لَوۡ شِئۡتَ لَتَّخَذۡتَ عَلَيۡهِ أَجۡرٗا ٧٧

78. (Hadir) kaa sɛ: “Woi yɛ me ne wo ntɛm nkradie. Afei na mɛkyerɛ wo deɛ woanya ho aboterɛ no aseɛ “.

قَالَ هَٰذَا فِرَاقُ بَيۡنِي وَبَيۡنِكَۚ سَأُنَبِّئُكَ بِتَأۡوِيلِ مَا لَمۡ تَسۡتَطِع عَّلَيۡهِ صَبۡرًا ٧٨

79. Nhyɛma no, ɛwɔ ahiafoɔ bi a wɔyɛ adwuma wɔ ɔpo no so, na mepɛɛ sɛ mema ɛkam ba ho, efrisɛ ɔhene bi di wɔn akyi a ɔde aniɛden gye nhyɛma biara (a ɛkam nni ho).

أَمَّا ٱلسَّفِينَةُ فَكَانَتۡ لِمَسَٰكِينَ يَعۡمَلُونَ فِي ٱلۡبَحۡرِ فَأَرَدتُّ أَنۡ أَعِيبَهَا وَكَانَ وَرَآءَهُم مَّلِكٞ يَأۡخُذُ كُلَّ سَفِينَةٍ غَصۡبٗا ٧٩

80. Abarimaa no nso, n’awofoɔ yɛ agyidiefoɔ, na yɛsuro sɛ anhwɛ a ɔde asoɔden ne boniayɛ abɛfɔre wɔn.

وَأَمَّا ٱلۡغُلَٰمُ فَكَانَ أَبَوَاهُ مُؤۡمِنَيۡنِ فَخَشِينَآ أَن يُرۡهِقَهُمَا طُغۡيَٰنٗا وَكُفۡرٗا ٨٠

81. Enti yɛpɛɛ sɛ wɔn Wura Nyankopɔn de deɛ ɔyɛ kyɛn no wɔ kronkron yɛ mu na ɔbɛn ahummɔborɔ bɛsesa no ama wɔn.

فَأَرَدۡنَآ أَن يُبۡدِلَهُمَا رَبُّهُمَا خَيۡرٗا مِّنۡهُ زَكَوٰةٗ وَأَقۡرَبَ رُحۡمٗا ٨١

82. (Ɛdan) fasuo no nso, na ɛwɔ mmarimaa nyanka mmienu bi wɔ kuro no mu; na wɔn mmienu sika wɔ aseɛ. Na wɔn agya yɛ onipa papa. Enti wo Wura Nyankopɔn pɛsɛ wɔyin duru wɔn mpanim berɛ mu na wɔbɛyi wɔn sika no, (dwuma a mediiɛ no) yɛ ahummɔborɔ a efri wo Wura Nyankopɔn hɔ. Na ɛnyɛ me ara mepɛ mu na meyɔɛɛ. Woi ne adeɛ a woannya ho aboterɛ no nkyerɛaseɛ.

وَأَمَّا ٱلۡجِدَارُ فَكَانَ لِغُلَٰمَيۡنِ يَتِيمَيۡنِ فِي ٱلۡمَدِينَةِ وَكَانَ تَحۡتَهُۥ كَنزٞ لَّهُمَا وَكَانَ أَبُوهُمَا صَٰلِحٗا فَأَرَادَ رَبُّكَ أَن يَبۡلُغَآ أَشُدَّهُمَا وَيَسۡتَخۡرِجَا كَنزَهُمَا رَحۡمَةٗ مِّن رَّبِّكَۚ وَمَا فَعَلۡتُهُۥ عَنۡ أَمۡرِيۚ ذَٰلِكَ تَأۡوِيلُ مَا لَمۡ تَسۡطِع عَّلَيۡهِ صَبۡرٗا ٨٢

| | |
|---|---|
| 83. (Nkɔmhyɛni, Yudafoɔ no) rebisa wo Zul-Qar'nain ho asɛm. Kasɛ: "Mɛka ne ho asɛm akyerɛ mo: | وَيَسْـَٔلُونَكَ عَن ذِى ٱلْقَرْنَيْنِ ۖ قُلْ سَأَتْلُوا۟ عَلَيْكُم مِّنْهُ ذِكْرًا ﴿٨٣﴾ |
| 84. "Nokorɛ sɛ, Yɛmaa no tumi wɔ asaase no so na Yɛmaa no biribiara nso ho kwan. | إِنَّا مَكَّنَّا لَهُۥ فِى ٱلْأَرْضِ وَءَاتَيْنَـٰهُ مِن كُلِّ شَىْءٍ سَبَبًا ﴿٨٤﴾ |
| 85. Na ɔfaa kwan so, | فَأَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٨٥﴾ |
| 86. Kosii ɛberɛ a oduruu awia tɔbrɛ, na ohunuu sɛ ɛkɔtɔ wɔ atɛkyɛ tuntum nsuo aniwa bi mu, na ohunuu nnipa bi wɔ ho. Yɛka kyerɛɛ no sɛ: "Zul-Qar'nain (wo wɔ tumi) sɛ wotwe wɔn aso anaasɛ woyɛ wɔn yie". | حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَغْرِبَ ٱلشَّمْسِ وَجَدَهَا تَغْرُبُ فِى عَيْنٍ حَمِئَةٍ وَوَجَدَ عِندَهَا قَوْمًا ۗ قُلْنَا يَـٰذَا ٱلْقَرْنَيْنِ إِمَّآ أَن تُعَذِّبَ وَإِمَّآ أَن تَتَّخِذَ فِيهِمْ حُسْنًا ﴿٨٦﴾ |
| 87. (Zul-Qar'nain) kaa sɛ: "Obi a ɔbɛyɛ bɔne no deɛ yɛbɛtwe n'aso ansa na (saa nipa no) asan akɔ ne Wura Nyankopɔn hɔ ama Ɔde asotwee a ɛyɛ hu atwe n'aso (bio). | قَالَ أَمَّا مَن ظَلَمَ فَسَوْفَ نُعَذِّبُهُۥ ثُمَّ يُرَدُّ إِلَىٰ رَبِّهِۦ فَيُعَذِّبُهُۥ عَذَابًا نُّكْرًا ﴿٨٧﴾ |
| 88. Obi a ɔbɛgye adie na wadi dwuma pa no obenya akatua pa no, na Yɛbɛka Yɛahyɛdeɛ a ɛyɛ bɔkɔɔ akyerɛ no". | وَأَمَّا مَنْ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَـٰلِحًا فَلَهُۥ جَزَآءً ٱلْحُسْنَىٰ ۖ وَسَنَقُولُ لَهُۥ مِنْ أَمْرِنَا يُسْرًا ﴿٨٨﴾ |
| 89. Afei ɔfaa kwan so- | ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٨٩﴾ |
| 90. Kosii ɛberɛ a oduruu awia pue berɛ, na ohunuu sɛ epue wɔ nnipa bi so a Yɛmmaa wɔn awia no ho akatasoɔ biara a wɔde kata wɔn ho so (fri awia no hyeɛ no ho). | حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَطْلِعَ ٱلشَّمْسِ وَجَدَهَا تَطْلُعُ عَلَىٰ قَوْمٍ لَّمْ نَجْعَل لَّهُم مِّن دُونِهَا سِتْرًا ﴿٩٠﴾ |
| 91. Saa ara na ɛteɛ. Nokorɛ sɛ, Yɛnim deɛ ɛda (Zul-Qar'nain) anim no ho asɛm nyinaa. | كَذَٰلِكَ ۖ وَقَدْ أَحَطْنَا بِمَا لَدَيْهِ خُبْرًا ﴿٩١﴾ |
| 92. Na ɔfaa kwan so, | ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٩٢﴾ |
| 93. Kosii sɛ oduruu mmepɔ mmienu no ntɛm, na ohunuu nnipa bi wɔ ho a wɔnte kasa ase koraa. | حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ بَيْنَ ٱلسَّدَّيْنِ وَجَدَ مِن دُونِهِمَا قَوْمًا لَّا يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ قَوْلًا ﴿٩٣﴾ |
| 94. Wɔkaa sɛ: "Zul-Qarnain, Gog ne Magog yɛ nsɛmɔnedifoɔ wɔ asaase yi so, enti yɛntua biribi ma wo na wonsi ban wɔ yɛn ne wɔn ntɛm?" | قَالُوا۟ يَـٰذَا ٱلْقَرْنَيْنِ إِنَّ يَأْجُوجَ وَمَأْجُوجَ مُفْسِدُونَ فِى ٱلْأَرْضِ فَهَلْ نَجْعَلُ لَكَ خَرْجًا عَلَىٰٓ أَن تَجْعَلَ بَيْنَنَا وَبَيْنَهُمْ سَدًّا ﴿٩٤﴾ |
| 95. (Zul-Qar'nain) kaa sɛ: "Deɛ Nyankopɔn de me agyina soɔ no yɛ; enti modeɛ monfa ahoɔden mmoa me; mɛyɛ ɛban ato mo ne wɔn ntɛm ". | قَالَ مَا مَكَّنِّى فِيهِ رَبِّى خَيْرٌ فَأَعِينُونِى بِقُوَّةٍ أَجْعَلْ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُمْ رَدْمًا ﴿٩٥﴾ |

96. “Monfa dadeɛ ntayaa mmrɛ me“. Afei ɔhyɛɛ bea a ɛda bepɔ no mmienu no ntɛm no mma pɛpɛɛpɛ no, ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: “(Monfa afa) nhu mu, na ɛberɛ a (ɛyɛɛ kɔɔ sɛ) ogya no, ɔkaa sɛ: “Momrɛ me yaawa a yɛanane nhwie ngu so“.

ءَاتُونِي زُبَرَ ٱلۡحَدِيدِۖ حَتَّىٰٓ إِذَا سَاوَىٰ بَيۡنَ ٱلصَّدَفَيۡنِ قَالَ ٱنفُخُواْۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَعَلَهُۥ نَارٗا قَالَ ءَاتُونِيٓ أُفۡرِغۡ عَلَيۡهِ قِطۡرٗا ٩٦

97. Enti amma (Gog ne Magog) antumi amfro na wɔantumi ammɔ emu tokuro nso.

فَمَا ٱسۡطَٰعُوٓاْ أَن يَظۡهَرُوهُ وَمَا ٱسۡتَطَٰعُواْ لَهُۥ نَقۡبٗا ٩٧

98. (Zul-Qar’nain) kaa sɛ: ”Woi yɛ ahummɔborɔ a efri me Wura Nyankopɔn hɔ; na sɛ me Wura Nyankopɔn bɔhyɛ no ba a, Ɔbɛyɛ no gɔsɔgɔsɔ, na me Wura Nyankopɔn bɔhyɛ deɛ ɛyɛ nokorɛ“.

قَالَ هَٰذَا رَحۡمَةٞ مِّن رَّبِّيۖ فَإِذَا جَآءَ وَعۡدُ رَبِّي جَعَلَهُۥ دَكَّآءَۖ وَكَانَ وَعۡدُ رَبِّي حَقّٗا ٩٨

99. Saa da no Yɛbegyae ama ebi atwi afa ebi so (sɛdeɛ asorɔkye bɔ fa ebi soɔ no), na yɛbɔ totorobɛnto no mu a Yɛbɛboa wɔn nyinaa ano abom.

وَتَرَكۡنَا بَعۡضَهُمۡ يَوۡمَئِذٖ يَمُوجُ فِي بَعۡضٖۖ وَنُفِخَ فِي ٱلصُّورِ فَجَمَعۡنَٰهُمۡ جَمۡعٗا ٩٩

100. Saa Da no Yɛbɛda Amanehunu gya no adi pefee akyerɛ boniayɛfoɔ no—

وَعَرَضۡنَا جَهَنَّمَ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡكَٰفِرِينَ عَرۡضًا ١٠٠

101. Wɔn a na biribi akata wɔn ani wɔ M'afutusɛm no ho no a na wɔntumi ntie no

ٱلَّذِينَ كَانَتۡ أَعۡيُنُهُمۡ فِي غِطَآءٍ عَن ذِكۡرِي وَكَانُواْ لَا يَسۡتَطِيعُونَ سَمۡعًا ١٠١

102. Enti wɔn a wɔyi boniayɛ no dwen sɛ wɔbetumi afri M’akyi afa me nkoa no (tesɛ Soro abɔfoɔ, Yesu ne wɔn a ɛkeka ho no sɛ wɔn) akyitaafoɔ? Nokorɛ sɛ Yɛasiesie Amanehunu gya no sɛ anigyedeɛ anaa soɛbrɛ ama (Kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ no.

أَفَحَسِبَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَن يَتَّخِذُواْ عِبَادِي مِن دُونِيٓ أَوۡلِيَآءَۚ إِنَّآ أَعۡتَدۡنَا جَهَنَّمَ لِلۡكَٰفِرِينَ نُزُلٗا ١٠٢

103. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Enti yɛnkyerɛ mo wɔn a wɔn nnwuma ayɛ brɛguo paa?

قُلۡ هَلۡ نُنَبِّئُكُم بِٱلۡأَخۡسَرِينَ أَعۡمَٰلًا ١٠٣

104. (Wɔne) wɔn a wɔn mmɔdenmmɔ no ayɛ kwa wɔ wiase asetena yi mu, na wɔn adwen yɛ wɔn sɛ wɔredi dwuma pa bi.

ٱلَّذِينَ ضَلَّ سَعۡيُهُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَهُمۡ يَحۡسَبُونَ أَنَّهُمۡ يُحۡسِنُونَ صُنۡعًا ١٠٤

105. Saa nkorɔfoɔ no ne wɔn a wɔpo wɔn Wura Nyankopɔn Nsɛm ne Ne nhyiamu (da) no, enti wɔn nnwuma ayɛ kwa. Enti wɔnni kyɛfa pa biara a Yɛbɛsusu ama wɔn wɔ Wusɔreɛ da no.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ وَلِقَآئِهِۦ فَحَبِطَتۡ أَعۡمَٰلُهُمۡ فَلَا نُقِيمُ لَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَزۡنٗا ١٠٥

106. Amanehunu gya no na ɛbɛyɛ wɔn akatua, ɛnam po a wɔpoo Nokorɛ no, na wɔdii Me nsɛm ne M’asomafoɔ no ho fɛw nti.

ذَٰلِكَ جَزَآؤُهُمۡ جَهَنَّمُ بِمَا كَفَرُواْ وَٱتَّخَذُوٓاْ ءَايَٰتِي وَرُسُلِي هُزُوًا ١٠٦

| | |
|---|---|
| 107. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no, Soro Aheman Fir'daws bɛyɛ soɛ brɛ ama wɔn. | إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ كَانَتْ لَهُمْ جَنَّٰتُ ٱلْفِرْدَوْسِ نُزُلًا ﴿١٠٧﴾ |
| 108. Wɔbɛtena mu, na wɔnhwehwɛ sɛ wɔbɛfri hɔ da. | خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يَبْغُونَ عَنْهَا حِوَلًا ﴿١٠٨﴾ |
| 109. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Sɛ ɔpo yɛ tworɔ nsuo de ma me Wura Nyankopɔn Nsɛm, ɛna yɛde ɔpo (dodoɔ) no sɛso reka ho mpo a, anka ɛbɛsa ansa na me Wura Nyankopɔn Nsɛm no asa. | قُل لَّوْ كَانَ ٱلْبَحْرُ مِدَادًا لِّكَلِمَٰتِ رَبِّي لَنَفِدَ ٱلْبَحْرُ قَبْلَ أَن تَنفَدَ كَلِمَٰتُ رَبِّي وَلَوْ جِئْنَا بِمِثْلِهِۦ مَدَدًا ﴿١٠٩﴾ |
| 110. Ka sɛ: "Meyɛ onipa tesɛ mo ara, deɛ yɛayi akyerɛ me ne sɛ, mo Wura Nyankopɔn no yɛ Awurade baako, enti obi a ɔwɔ anidaasoɔ sɛ obehyia ne Wura Nyankopɔn no, ɛneɛ oni dwuma pa, na ɔnhwɛ yie na wɔamfa obiara ammata ne Wura Nyankopɔn som ho". | قُلْ إِنَّمَآ أَنَا۠ بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوحَىٰٓ إِلَيَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ ۖ فَمَن كَانَ يَرْجُواْ لِقَآءَ رَبِّهِۦ فَلْيَعْمَلْ عَمَلًا صَٰلِحًا وَلَا يُشْرِكْ بِعِبَادَةِ رَبِّهِۦٓ أَحَدًۢا ﴿١١٠﴾ |

## 19. Mar'yam

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Kaaf-- Haa—Yaa – Ain-- Soaad. | كٓهيعٓصٓ ﴿١﴾ |
| 2. (Woi yɛ) nkaebɔ fa ahummɔborɔ a wo Wura Nyankopɔn de huu N'akoa Zakariya mmɔbɔ; | ذِكْرُ رَحْمَتِ رَبِّكَ عَبْدَهُۥ زَكَرِيَّآ ﴿٢﴾ |
| 3. Ɛberɛ a osu frɛɛ ne Wura Nyankopɔn wɔ kokoa mu no. | إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُۥ نِدَآءً خَفِيًّا ﴿٣﴾ |
| 4. Ɔkaa sɛ: "Me Wura Nyankopɔn, me honam mu nnompe nyinaa ago, na me tri nwii nso ahura dwono fitaa, na su a mesu frɛ Woɔ no mu biara nnihɔ a, ansi me yie. | قَالَ رَبِّ إِنِّي وَهَنَ ٱلْعَظْمُ مِنِّي وَٱشْتَعَلَ ٱلرَّأْسُ شَيْبًا وَلَمْ أَكُنۢ بِدُعَآئِكَ رَبِّ شَقِيًّا ﴿٤﴾ |
| 5. Na mesuro me nkorɔfoɔ a ɛwɔ m'akyi; me yere nso ayɛ bonini, enti dom me kyɛ me (ba anaasɛ) okyitaafoɔ a ofri Wo hɔ- | وَإِنِّي خِفْتُ ٱلْمَوَٰلِيَ مِن وَرَآءِي وَكَانَتِ ٱمْرَأَتِي عَاقِرًا فَهَبْ لِي مِن لَّدُنكَ وَلِيًّا ﴿٥﴾ |
| 6. a, ɔbɛdi m'adeɛ na wadi Yakobo asefoɔ adeɛ. Me Wura Nyankopɔn, yɛ (saa abɔfra a Wode no bɛma me) no obia Wogye no to mu ". | يَرِثُنِي وَيَرِثُ مِنْ ءَالِ يَعْقُوبَ ۖ وَٱجْعَلْهُ رَبِّ رَضِيًّا ﴿٦﴾ |
| 7. (Soro abɔfoɔ kaa sɛ) "Zakariya, Yɛde abarimaa bi rehyɛ wo bɔ, yɛfrɛ no Yah'ya (Yohane) Yenii kan ntoo obi din te saa ". | يَٰزَكَرِيَّآ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَٰمٍ ٱسْمُهُۥ يَحْيَىٰ لَمْ نَجْعَل لَّهُۥ مِن قَبْلُ سَمِيًّا ﴿٧﴾ |

8. Zakariya kaa sɛ: "Me Wura Nyankopɔn, ɛbɛyɛ dɛn na manya ba aberɛ a meyere yɛ bonini, nokorɛ mu me nso manyin abɔ akɔkora?"

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٞ وَكَانَتِ
ٱمۡرَأَتِي عَاقِرٗا وَقَدۡ بَلَغۡتُ مِنَ ٱلۡكِبَرِ
عِتِيّٗا ٨

9. (Ɔbɔfoɔ no) kaa sɛ: "Saa (ara na ɛbɛyɛ). Wo Wura Nyankopɔn se: "Ɛyɛ mmrɛ ma Me, nokorɛ sɛ Medii kan bɔɔ wo a, (saa berɛ no) na wonyɛ hwee"

قَالَ كَذَٰلِكَ قَالَ رَبُّكَ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٞ وَقَدۡ
خَلَقۡتُكَ مِن قَبۡلُ وَلَمۡ تَكُ شَيۡـٔٗا ٩

10. Zakariya kaa sɛ: "Me Wura Nyankopɔn, ma me (ho) nsɛnkyerɛnee. (Onyankopɔn) kaa sɛ: Wo nsɛnkyerɛnee ne sɛ, (ɛwom sɛ) wote apɔ deɛ, nanso wo (nntumi) nkasa nnipa ho nnansa.

قَالَ رَبِّ ٱجۡعَل لِّيٓ ءَايَةٗۖ قَالَ ءَايَتُكَ أَلَّا
تُكَلِّمَ ٱلنَّاسَ ثَلَٰثَ لَيَالٖ سَوِيّٗا ١٠

11. Enti opue fri pie no mu baa ne nkorɔfoɔ no hɔ, na ɔde nsɛnkyerɛnee kasa kyerɛɛ wɔn sɛ: "Momɔ (Nyankopɔn) abodin anɔpa ne anwummerɛ ".

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوۡمِهِۦ مِنَ ٱلۡمِحۡرَابِ
فَأَوۡحَىٰٓ إِلَيۡهِمۡ أَن سَبِّحُواْ بُكۡرَةٗ
وَعَشِيّٗا ١١

12. Yahaya, fa ahoɔden sɔ Nwoma no mu; na Yɛmaa no adwen wɔ ne nkɔdaa berɛ mu,

يَٰيَحۡيَىٰ خُذِ ٱلۡكِتَٰبَ بِقُوَّةٖۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ
ٱلۡحُكۡمَ صَبِيّٗا ١٢

13. San (maa no) nti mmɔborɔ akoma a efri Yɛn hɔ, san yɛɛ no (nipa) kronkron; na ɔyɛ obi a osuro Nyame.

وَحَنَانٗا مِّن لَّدُنَّا وَزَكَوٰةٗۖ وَكَانَ تَقِيّٗا ١٣

14. Na ɔyɛ ayɛmyɛ ma n'awofoɔ, na ɔnyɛ ahomasoɔ (nipa, anaa) asobrakyeɛ.

وَبَرَّۢا بِوَٰلِدَيۡهِ وَلَمۡ يَكُن جَبَّارًا عَصِيّٗا
١٤

15. Asomdwoeɛ wɔ ne so wɔ ɛda a yɛwoo no, ɛne da a owuiɛ ne ɛda a yɛbenyane no aba nkwa mu.

وَسَلَٰمٌ عَلَيۡهِ يَوۡمَ وُلِدَ وَيَوۡمَ يَمُوتُ وَيَوۡمَ
يُبۡعَثُ حَيّٗا ١٥

16. Na kae Mar'yam nso (ho asɛm) wɔ Nwoma no mu. Ɛberɛ a ɔtwee ne ho frii n'abusuafoɔ ho kɔɔ apueɛ fam hɔ baabi.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ مَرۡيَمَ إِذِ ٱنتَبَذَتۡ
مِنۡ أَهۡلِهَا مَكَانٗا شَرۡقِيّٗا ١٦

17. Ɔfaa ntware mu twaree ɔne wɔn ntɛm, ɛna Yɛsomaa Yɛ honhom baa ne hɔ bɛdaa ne ho adi kyerɛɛ no tesɛ onipa sɛso pɛpɛɛpɛ.

فَٱتَّخَذَتۡ مِن دُونِهِمۡ حِجَابٗا فَأَرۡسَلۡنَآ
إِلَيۡهَا رُوحَنَا فَتَمَثَّلَ لَهَا بَشَرٗا سَوِيّٗا ١٧

18. Mar'yam kaa sɛ: "Mehwehwɛ Ahummɔborɔ Hene no hɔ ntwitwagyeɛ wɔ wo ho, sɛ woyɛ Nyamesuroni a.

قَالَتۡ إِنِّيٓ أَعُوذُ بِٱلرَّحۡمَٰنِ مِنكَ إِن كُنتَ
تَقِيّٗا ١٨

19. (Ɔbɔfoɔ no) kaa sɛ: "Medeɛ meyɛ wo Wura Nyankopɔn bɔfoɔ; (Wasoma me) sɛ menfa abarimaa kronkron bi mɛkyɛ wo ".

قَالَ إِنَّمَآ أَنَا۠ رَسُولُ رَبِّكِ لِأَهَبَ لَكِ
غُلَٰمٗا زَكِيّٗا ١٩

| | |
|---|---|
| 20. Mar’yam kaa sɛ: ”Ɛbɛyɛ dɛn na manya abarimaa aberɛ a ɔbarima mfaa ne ho nkaa me, na menyɛ odwammanfoɔ nso? | قَالَتْ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٌ وَلَمْ يَمْسَسْنِي بَشَرٌ وَلَمْ أَكُ بَغِيًّا ٢٠ |
| 21. (Ɔbɔfoɔ no) kaa sɛ: “Saa ara na (ɛbɛyɛ); wo Wura Nyankopɔn aka sɛ: “Ɛyɛ mmrɛ ma Me. Sɛdeɛ Yɛbɛyɛ no nsɛnkyerɛnee ne ahummɔborɔ a efri Yɛn hɔ ama nnipa. Ɛyɛ asɛm a yɛahyehyɛ awie”. | قَالَ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٌ ۖ وَلِنَجْعَلَهُۥٓ ءَايَةً لِّلنَّاسِ وَرَحْمَةً مِّنَّا ۚ وَكَانَ أَمْرًا مَّقْضِيًّا ٢١ |
| 22. Enti (Mar’yam) nyinsɛn (abɔfra) no; na ɔtwee ne ho de (nyinsɛn) no kɔɔ akyirikyiri baabi. | فَحَمَلَتْهُ فَٱنتَبَذَتْ بِهِۦ مَكَانًا قَصِيًّا ٢٢ |
| 23. Awoɔ yeaa no de no kɔɔ akyiresua dua bi ho. Ɔkaa sɛ: “Ɛkaa menko a anka medii kan wui ansa na (asɛm) woi (reba), anka yɛwerɛ afri me koraa”. | فَأَجَآءَهَا ٱلْمَخَاضُ إِلَىٰ جِذْعِ ٱلنَّخْلَةِ قَالَتْ يَٰلَيْتَنِي مِتُّ قَبْلَ هَٰذَا وَكُنتُ نَسْيًا مَّنسِيًّا ٢٣ |
| 24. Enti (ɛnee bi) fri n’ase frɛɛ no sɛ: “Ɛmma wo werɛ nho, wo Wura Nyankopɔn ayɛ asuwa bi wɔ w'ase hɔ. | فَنَادَىٰهَا مِن تَحْتِهَآ أَلَّا تَحْزَنِي قَدْ جَعَلَ رَبُّكِ تَحْتَكِ سَرِيًّا ٢٤ |
| 25. Woso akyiresua dua no bra w'anim na akyiresua aba foforɔ a abereɛ bɛte atɔ wo so. | وَهُزِّيٓ إِلَيْكِ بِجِذْعِ ٱلنَّخْلَةِ تُسَٰقِطْ عَلَيْكِ رُطَبًا جَنِيًّا ٢٥ |
| 26. Di, na nom na ma w’ani nnye. Sɛ wohu onipa biara a, ka sɛ: “Mahyɛ Ahummɔborɔ Hene no akɔmkyene ho bɔ, enti menkasa onipa biara ho nnɛ“. | فَكُلِي وَٱشْرَبِي وَقَرِّي عَيْنًا ۖ فَإِمَّا تَرَيِنَّ مِنَ ٱلْبَشَرِ أَحَدًا فَقُولِيٓ إِنِّي نَذَرْتُ لِلرَّحْمَٰنِ صَوْمًا فَلَنْ أُكَلِّمَ ٱلْيَوْمَ إِنسِيًّا ٢٦ |
| 27. Mar’yam faa (abɔfra) no de no baa n’abusuafoɔ hɔ. “Wɔkaa sɛ: “Nokorɛ sɛ wode awanwadeɛ aba (fie)“. | فَأَتَتْ بِهِۦ قَوْمَهَا تَحْمِلُهُۥ ۖ قَالُوا۟ يَٰمَرْيَمُ لَقَدْ جِئْتِ شَيْـًٔا فَرِيًّا ٢٧ |
| 28. Aaron nua baa, na wopapa nyɛ onipa bɔneni, ɛna wo maame nso nyɛ (ɔbaa) dwamanfoɔ. | يَٰٓأُخْتَ هَٰرُونَ مَا كَانَ أَبُوكِ ٱمْرَأَ سَوْءٍ وَمَا كَانَتْ أُمُّكِ بَغِيًّا ٢٨ |
| 29. Enti Mar’yam (de nensa) kyerɛɛ (abɔfra) no so. Wɔkaa sɛ: “Ɛbɛyɛ dɛn na yɛatumi ne akokoaa a ɔda tanaa mu akasa? “ | فَأَشَارَتْ إِلَيْهِ ۖ قَالُوا۟ كَيْفَ نُكَلِّمُ مَن كَانَ فِي ٱلْمَهْدِ صَبِيًّا ٢٩ |
| 30. (Yesu) kaa sɛ:” Nokorɛ meyɛ Onyankopɔn akoa. Ɔde Nwoma no ama me, ɛna Wayɛ me ɔkɔmhyɛni; | قَالَ إِنِّي عَبْدُ ٱللَّهِ ءَاتَىٰنِيَ ٱلْكِتَٰبَ وَجَعَلَنِي نَبِيًّا ٣٠ |
| 31. Ɛna Wahyira me wɔ baabiara a me wɔ biara, ɛna Wayɛ Nyamefrɛ ne Zaka no nso nhyɛ ama me wɔ mmerɛ tenten a mete aseɛ, | وَجَعَلَنِي مُبَارَكًا أَيْنَ مَا كُنتُ وَأَوْصَٰنِي بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ مَا دُمْتُ حَيًّا ٣١ |

32. Ɛna (Onyankopɔn ahyɛ me sɛ menyɛ) ayɛmyɛ ma me maame, na Wammɔ me (obi a meyɛ) ahomasoɔ anaa tibɔneni.

وَبَرَّۢا بِوَٰلِدَتِى وَلَمْ يَجْعَلْنِى جَبَّارًا شَقِيًّا ﴿٣٢﴾

33. Asomdwoeɛ wɔ me so wɔ ɛda a yɛwoo me, ne ɛda a mewuo ne ɛda a yɛbenyane me aba nkwa mu bio.

وَٱلسَّلَٰمُ عَلَىَّ يَوْمَ وُلِدتُّ وَيَوْمَ أَمُوتُ وَيَوْمَ أُبْعَثُ حَيًّا ﴿٣٣﴾

34. Saa na Mar’yam ba Yesu no ho asɛm no teɛ. (Woi ne Yesu ho) nokwasɛm no a wɔregye ho akyinnyeɛ no.

ذَٰلِكَ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ ۚ قَوْلَ ٱلْحَقِّ ٱلَّذِى فِيهِ يَمْتَرُونَ ﴿٣٤﴾

35. Ɛmfata mma Nyankopɔn sɛ Ɔwo ba. Kronkron Hene ne no. Sɛ Ɔhyehyɛ biribi a, deɛ ɔka kyerɛ adekorɔ no ara ne sɛ: “Yɛ! na ayɛ “

مَا كَانَ لِلَّهِ أَن يَتَّخِذَ مِن وَلَدٍ ۖ سُبْحَٰنَهُۥٓ ۚ إِذَا قَضَىٰٓ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ﴿٣٥﴾

36. (Yesu kaa sɛ) : “Nokorɛ, Onyankopɔn ne me Wura, ɛna Ɔyɛ monso mo Wura, enti monsom no. Woi ne kwan tenenee no.

وَإِنَّ ٱللَّهَ رَبِّى وَرَبُّكُمْ فَٱعْبُدُوهُ ۚ هَٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٣٦﴾

37. Nanso ntotoo bɛtɔɔ akuo no ntɛm (wɔ Yesu ho); enti due nka (Kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ no, wɔ Da kɛseɛ no nhyiamu no ho.

فَٱخْتَلَفَ ٱلْأَحْزَابُ مِنۢ بَيْنِهِمْ ۖ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن مَّشْهَدِ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٣٧﴾

38. Sɛdeɛ wɔbɛsi ahunu adeɛ kann ate asɛm kann wɔ Ɛda a wɔbɛba Yɛn hɔ no, nanso abɔneɛfoɔ no wɔ ɔyera pefee mu nnɛ.

أَسْمِعْ بِهِمْ وَأَبْصِرْ يَوْمَ يَأْتُونَنَا ۖ لَٰكِنِ ٱلظَّٰلِمُونَ ٱلْيَوْمَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٣٨﴾

39. Enti (Ɔkɔmhyɛni), bɔ wɔn kɔkɔ wɔ berɛguo Da no ho, ɛberɛ a yɛbɛdi asɛm no awie no, nanso (seesei) wɔabu wɔn ani agu so a wɔn nnye nnie.

وَأَنذِرْهُمْ يَوْمَ ٱلْحَسْرَةِ إِذْ قُضِىَ ٱلْأَمْرُ وَهُمْ فِى غَفْلَةٍ وَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٣٩﴾

40. Nokorɛ sɛ, Yɛn na Yɛbɛdi adeɛ wɔ asaase no soɔ na Yɛn hɔ na wɔn (nyinaa) bɛsan aba.

إِنَّا نَحْنُ نَرِثُ ٱلْأَرْضَ وَمَنْ عَلَيْهَا وَإِلَيْنَا يُرْجَعُونَ ﴿٤٠﴾

41. Na kae Abraham (ho asɛm) wɔ Nwoma no mu. Nokorɛ sɛ na ɔyɛ ɔkɔmhyɛni nokwafoɔ.

وَٱذْكُرْ فِى ٱلْكِتَٰبِ إِبْرَٰهِيمَ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ صِدِّيقًا نَّبِيًّا ﴿٤١﴾

42. Ɛberɛ a ɔka kyerɛɛ n’agya sɛ: “M’agya, adɛn na wosom adeɛ a ɛnte (asɛm) na enhunu (adeɛ) na entumi mma wo mfasoɔ biara?

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ يَٰٓأَبَتِ لِمَ تَعْبُدُ مَا لَا يَسْمَعُ وَلَا يُبْصِرُ وَلَا يُغْنِى عَنكَ شَيْـًٔا ﴿٤٢﴾

43. M’agya, nokorɛ sɛ nimdeɛ aba me hɔ a ebi maa wo hɔ enti di m’akyi, na menkyerɛ wo kwan tenenee no.

يَٰٓأَبَتِ إِنِّى قَدْ جَآءَنِى مِنَ ٱلْعِلْمِ مَا لَمْ يَأْتِكَ فَٱتَّبِعْنِىٓ أَهْدِكَ صِرَٰطًا سَوِيًّا ﴿٤٣﴾

| | |
|---|---|
| 44. M’agya, hwɛ na woansom bonsam. Nokorɛ sɛ ɔbonsam ate Ahummɔborɔ Hene no so atua. | يَٰٓأَبَتِ لَا تَعۡبُدِ ٱلشَّيۡطَٰنَۖ إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ كَانَ لِلرَّحۡمَٰنِ عَصِيّٗا ٤٤ |
| 45. M’agya, nokorɛ, mesuro sɛ anhwɛ a na asotwee bi fri Ahummɔborɔ Hene no hɔ abɛsɔ wo mu, na wo akɔyɛ ɔbonsam yɔnko.” | يَٰٓأَبَتِ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يَمَسَّكَ عَذَابٞ مِّنَ ٱلرَّحۡمَٰنِ فَتَكُونَ لِلشَّيۡطَٰنِ وَلِيّٗا ٤٥ |
| 46. (Ne papa) kaa sɛ: ”Abraham, wompɛ m’abosom no? Sɛ woanyae (wonsɛm keka ne wo nneyɛɛ no) a, mɛsi wo abоɔ. Enti fri me so kɔ akyirikyiri seesei ara”. | قَالَ أَرَاغِبٌ أَنتَ عَنۡ ءَالِهَتِي يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُۖ لَئِن لَّمۡ تَنتَهِ لَأَرۡجُمَنَّكَۖ وَٱهۡجُرۡنِي مَلِيّٗا ٤٦ |
| 47. Abraham kaa sɛ: ”Asomdwoeɛ nka wo; mɛsrɛ me Wura Nyankopɔn hɔ bɔnefakyɛ ama wo. Nokorɛ sɛ Ne yɛm yɛ ma me”. | قَالَ سَلَٰمٌ عَلَيۡكَۖ سَأَسۡتَغۡفِرُ لَكَ رَبِّيٓۖ إِنَّهُۥ كَانَ بِي حَفِيّٗا ٤٧ |
| 48. Matwe me ho afri mo ho, ne deɛ mofri Nyankopɔn akyi sufrɛ wɔn no, na meresu afrɛ me Wura Nyankopɔn; na ebia mesufrɛ me Wura Nyankopɔn a mesufrɛ no nnyɛ kwa. | وَأَعۡتَزِلُكُمۡ وَمَا تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَأَدۡعُواْ رَبِّي عَسَىٰٓ أَلَّآ أَكُونَ بِدُعَآءِ رَبِّي شَقِيّٗا ٤٨ |
| 49. Ɛberɛ a Abraham twee ne ho frii wɔn ho, ne deɛ wɔfri Nyankopɔn akyi som no ho no, Yɛmaa no Is’haaq ne Ya’aquub, na Yɛyɛɛ wɔn (mu) biara nkƆmhyɛni. | فَلَمَّا ٱعۡتَزَلَهُمۡ وَمَا يَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَۖ وَكُلّٗا جَعَلۡنَا نَبِيّٗا ٤٩ |
| 50. Na Yɛde Y'ahummɔborɔ dom wɔn, na Yɛmaa amansan bɔɔ wɔn din pa. | وَوَهَبۡنَا لَهُم مِّن رَّحۡمَتِنَا وَجَعَلۡنَا لَهُمۡ لِسَانَ صِدۡقٍ عَلِيّٗا ٥٠ |
| 51. Kae Mose nso wɔ Nwoma no mu. Nokorɛ sɛ na ɔyɛ (onipa) a yatu no asihɔ, na ɔyɛ Ɔsomafoɔ (san nso yɛ) nkɔmhyɛni. | وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ مُوسَىٰٓۚ إِنَّهُۥ كَانَ مُخۡلَصٗا وَكَانَ رَسُولٗا نَّبِيّٗا ٥١ |
| 52. Yɛfrɛɛ no wɔ bepɔ (Sinai) nifa so hɔ, na Yɛmaa no bɛnee Yɛn ne no dii nkutahoo. | وَنَٰدَيۡنَٰهُ مِن جَانِبِ ٱلطُّورِ ٱلۡأَيۡمَنِ وَقَرَّبۡنَٰهُ نَجِيّٗا ٥٢ |
| 53. Yefri Y’ahummɔborɔ mu dom no maa ne nua Aaron bɛyɛɛ nkɔmhyɛni. | وَوَهَبۡنَا لَهُۥ مِن رَّحۡمَتِنَآ أَخَاهُ هَٰرُونَ نَبِيّٗا ٥٣ |
| 54. Kae Ishmael nso wɔ Nwoma no mu. Nokorɛ sɛ na odi nokorɛ wɔ bɔhyɛ no ho. Na ɔyɛ ɔsomafoɔ (san nso yɛ) nkɔmhyɛni. | وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِسۡمَٰعِيلَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صَادِقَ ٱلۡوَعۡدِ وَكَانَ رَسُولٗا نَّبِيّٗا ٥٤ |
| 55. Na ɔhyɛ n’abusuafoɔ ma wɔ’frɛ Nyame san yi Zaka. Na (ɔyɛ nipa a) yagye no atom paa wɔ ne Wura Nyankopɔn hɔ. | وَكَانَ يَأۡمُرُ أَهۡلَهُۥ بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ وَكَانَ عِندَ رَبِّهِۦ مَرۡضِيّٗا ٥٥ |

56. Kae Idriis nso wɔ Nwoma no mu. Nokorɛ sɛ na ɔyɛ nkɔmhyɛni nokwafoɔ.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِدۡرِيسَۚ إِنَّهُۥ كَانَ
صِدِّيقٗا نَّبِيّٗا ٥٦

57. Yɛpegyaa no gyinaa gyinabrɛ a ɛkorɔn.

وَرَفَعۡنَٰهُ مَكَانًا عَلِيًّا ٥٧

58. Saa nkorɔfoɔ yi na Nyankopɔn adom wɔn wɔ nkɔmhyɛfoɔ no mu wɔ Adam asefoɔ no mu, ne wɔn a Yɛ'soaa wɔn kaa Noa ho no mu, ne Abraham asefoɔ no, ne Israel (anaasɛ Yakobo asefoɔ no), ne wɔn a Yɛ'kyerɛɛ wɔn kwan, yii wɔn (wɔ adasamma mu no). Sɛ yɛrekenkan Ahummɔborɔ Hene no Nsɛm no kyerɛ wɔn a, wɔ'de wɔn ho kɔ fɔm de wɔn anim butu fɔm su.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ أَنۡعَمَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مِّنَ
ٱلنَّبِيِّـۧنَ مِن ذُرِّيَّةِ ءَادَمَ وَمِمَّنۡ حَمَلۡنَا
مَعَ نُوحٖ وَمِن ذُرِّيَّةِ إِبۡرَٰهِيمَ
وَإِسۡرَٰٓءِيلَ وَمِمَّنۡ هَدَيۡنَا وَٱجۡتَبَيۡنَآۚ
إِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُ ٱلرَّحۡمَٰنِ
خَرُّواْۤ سُجَّدٗاۤ وَبُكِيّٗا۩ ٥٨

59. Wɔn akyiri no, anaamusifoɔ bi besii wɔn anan mu a wɔ'buu wɔn ani guu Nyamefrɛ no soɔ, na wɔ'dii akɔnnɔ deɛ akyi. (Saa nkorɔfoɔ no) behyia ɔsɛɛɛ.

فَخَلَفَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ خَلۡفٌ أَضَاعُواْ
ٱلصَّلَوٰةَ وَٱتَّبَعُواْ ٱلشَّهَوَٰتِۖ فَسَوۡفَ
يَلۡقَوۡنَ غَيًّا ٥٩

60. Gyesɛ wɔn a wɔbɛsakra wɔn adwen na wagye adie, na wɔ'adi dwuma pa, saa nkorɔfoɔ no na wɔ'bewura Soro aheman no mu no, na yensisi wɔn wɔ hwee ho.

إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا
فَأُوْلَٰٓئِكَ يَدۡخُلُونَ ٱلۡجَنَّةَ وَلَا
يُظۡلَمُونَ شَيۡـٔٗا ٦٠

61. Aheman a ɛwɔ hɔ daa a, Ahummɔborɔ Hene no ahyɛ Nenkoa no ho bɔ a ɛwɔ kokoa mu no (emu na wɔ'bɛtena). Nokorɛ sɛ Onyankopɔn bɔhyɛ bɛyɛ hɔ.

جَنَّٰتِ عَدۡنٍ ٱلَّتِي وَعَدَ ٱلرَّحۡمَٰنُ
عِبَادَهُۥ بِٱلۡغَيۡبِۚ إِنَّهُۥ كَانَ وَعۡدُهُۥ
مَأۡتِيّٗا ٦١

62. Wɔ nnte nsɛmhunu wɔhɔ, gyesɛ Asomdwiɛ. Wɔbenya wɔn akɔnhoma anɔpa ne anyumerɛ.

لَّا يَسۡمَعُونَ فِيهَا لَغۡوًا إِلَّا سَلَٰمٗاۖ وَلَهُمۡ
رِزۡقُهُمۡ فِيهَا بُكۡرَةٗ وَعَشِيّٗا ٦٢

63. Saa na Aheman a Yɛde bɛma Yɛn nkoa no a wɔsuroo Nyame no bedi adeɛ wɔ mu no siteɛ.

تِلۡكَ ٱلۡجَنَّةُ ٱلَّتِي نُورِثُ مِنۡ عِبَادِنَا مَن
كَانَ تَقِيّٗا ٦٣

64. Yɛn (Soro abɔfoɔ no) yensiane (mma asaase so) gyesɛ (ɛnam) wo Wura Nyankopɔn ahyɛdeɛ so. Ɔno na deɛ ɛwɔ y'anim ne deɛ ɛwɔ y'akyi ne deɛ ɛwɔ ne mmienu mfinimfii (nyinaa) wɔ no. Wo Wura Nyankopɔn werɛ mmfi (hwee).

وَمَا نَتَنَزَّلُ إِلَّا بِأَمۡرِ رَبِّكَۖ لَهُۥ مَا بَيۡنَ
أَيۡدِينَا وَمَا خَلۡفَنَا وَمَا بَيۡنَ ذَٰلِكَۚ
وَمَا كَانَ رَبُّكَ نَسِيّٗا ٦٤

65. Ɔsoro ne asaase ne deɛ ɛwɔ mfinmfii Wura (ne no), enti som no, na si abotrɛ wɔ Nesom no ho. Enti wonim obi a ɔne Nyankopɔn din sɛ?

رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا
فَٱعۡبُدۡهُ وَٱصۡطَبِرۡ لِعِبَٰدَتِهِۦۚ هَلۡ تَعۡلَمُ
لَهُۥ سَمِيّٗا ٦٥

| | |
|---|---|
| 66. Onipa ka sɛ: "Ɛberɛ a m'awuo, mɛsan anyane aba nkwa mu bio?" | وَيَقُولُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَءِذَا مَا مِتُّ لَسَوۡفَ أُخۡرَجُ حَيًّا ٦٦ |
| 67. Enti onipa nkae sɛ, nokorɛ sɛ Yɛdii kan bɔɔ no aberɛ a na ɔnyɛ hwee? | أَوَلَا يَذۡكُرُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَنَّا خَلَقۡنَٰهُ مِن قَبۡلُ وَلَمۡ يَكُ شَيۡـٔٗا ٦٧ |
| 68. Enti (Nkɔmhyɛni), mede wo Wura Nyankopɔn di nse sɛ: "Yɛ bɛboa wɔn ne abonsamfoɔ no (nyinaa) ano, na Yɛde wɔn abetwa Ogya no ho ahyia wɔ (wɔn) nkotodwe so. | فَوَرَبِّكَ لَنَحۡشُرَنَّهُمۡ وَٱلشَّيَٰطِينَ ثُمَّ لَنُحۡضِرَنَّهُمۡ حَوۡلَ جَهَنَّمَ جِثِيّٗا ٦٨ |
| 69. Ansa na ekuo biara mu no, Yayiyi wɔn a na wɔyɛ den te Ahummɔborɔ Hene no so atua no. | ثُمَّ لَنَنزِعَنَّ مِن كُلِّ شِيعَةٍ أَيُّهُمۡ أَشَدُّ عَلَى ٱلرَّحۡمَٰنِ عِتِيّٗا ٦٩ |
| 70. Nokorɛ sɛ Yenim momu wɔn a wɔfata sɛ yɛhye wɔn wɔ (Amanehu gya no) mu. | ثُمَّ لَنَحۡنُ أَعۡلَمُ بِٱلَّذِينَ هُمۡ أَوۡلَىٰ بِهَا صِلِيّٗا ٧٠ |
| 71. Momu biara betwam wɔ hɔ. Woi yɛ nhyehyɛɛ a ɛwɔ wo Wura Nyankopɔn hɔ a ɛbɛyɛ hɔ. | وَإِن مِّنكُمۡ إِلَّا وَارِدُهَاۚ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ حَتۡمٗا مَّقۡضِيّٗا ٧١ |
| 72. Afei Yebeyi wɔn a wɔsuroo Nyame no afri mu, na Yagya abɔneɛfoɔ no wɔ mu (wɔ wɔn) nkotodwe so. | ثُمَّ نُنَجِّي ٱلَّذِينَ ٱتَّقَواْ وَّنَذَرُ ٱلظَّٰلِمِينَ فِيهَا جِثِيّٗا ٧٢ |
| 73. Sɛ yɛrekenkan Yɛn nsɛm pefee no kyerɛ wɔn a, wɔn a wɔ nnye nnie no ka kyerɛ wɔn a wagye adie no sɛ: "Akuo mmienu yi (agyidiefoɔ ne kaafirfoɔ no) emu deɛ ɛwɔ hen na ekuta gyinabrɛ pa na (ɛwɔ) hyia-dan a edi mmu a abadwafoɔ papa paa wɔ?" | وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٖ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَيُّ ٱلۡفَرِيقَيۡنِ خَيۡرٞ مَّقَامٗا وَأَحۡسَنُ نَدِيّٗا ٧٣ |
| 74. Aman dodoɔ sɛn na Yɛdii wɔn anim kan sɛee wɔn a na wɔn wɔ nneɛma pa ne nnipadua a ɛyɛ fɛ? | وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّن قَرۡنٍ هُمۡ أَحۡسَنُ أَثَٰثٗا وَرِءۡيٗا ٧٤ |
| 75. (Nkɔmhyɛni), kasɛ: "Obi a ɔwɔ ɔyera mu no, Ahummɔborɔ Hene no ma no berɛ tenten ma no kosi sɛ wɔ'behu deɛ yabɔ wɔn ho kɔkɔ no, sɛ ɛyɛ asotwee no, anaasɛ Dɔnhwere no. (Ɛhɔ na) wɔ'behu deɛ ne gyinabrɛ nyɛ, na n'asraafoɔ (anaa nedɔm) nni ahoɔden. | قُلۡ مَن كَانَ فِي ٱلضَّلَٰلَةِ فَلۡيَمۡدُدۡ لَهُ ٱلرَّحۡمَٰنُ مَدًّاۚ حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوۡاْ مَا يُوعَدُونَ إِمَّا ٱلۡعَذَابَ وَإِمَّا ٱلسَّاعَةَ فَسَيَعۡلَمُونَ مَنۡ هُوَ شَرّٞ مَّكَانٗا وَأَضۡعَفُ جُندٗا ٧٥ |
| 76. Nyankopɔn de tenenee bɛka wɔn a wɔ'anya kwankyerɛ no ho. Na dwumadi pa a (ɛho akatua pa) wɔ hɔ daa no, ɛno na ɛyɛ wɔ wo Wura Nyankopɔn hɔ, na (ɛno nso na ɛwɔ) akatua (pa) ne awieɛ pa. | وَيَزِيدُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ٱهۡتَدَوۡاْ هُدٗىۗ وَٱلۡبَٰقِيَٰتُ ٱلصَّٰلِحَٰتُ خَيۡرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابٗا وَخَيۡرٞ مَّرَدًّا ٧٦ |

| | |
|---|---|
| 77. Wahunu obi a ɔnnye Yɛn Nsɛm no nnie, na ɔkasɛ: “Yɛ’bɛma me sika ne mma (wɔ mewuo akyi no)?” | أَفَرَءَيْتَ ٱلَّذِى كَفَرَ بِـَٔايَٰتِنَا وَقَالَ لَأُوتَيَنَّ مَالًا وَوَلَدًا ٧٧ |
| 78. (Saa nnipa no) anya ahuntasɛm no ho nimdeɛ bi, anaasɛ wanya Ahummɔborɔ Hene no hɔ bɔhyɛ bi? | أَطَّلَعَ ٱلْغَيْبَ أَمِ ٱتَّخَذَ عِندَ ٱلرَّحْمَٰنِ عَهْدًا ٧٨ |
| 79. Daabi, Yɛbɛtwerɛ deɛ ɔka no (nyinaa), na Yatwe asotwee no mu tenteenten ama no. | كَلَّا ۚ سَنَكْتُبُ مَا يَقُولُ وَنَمُدُّ لَهُۥ مِنَ ٱلْعَذَابِ مَدًّا ٧٩ |
| 80. Na (newuo akyiri no) Yɛbedi n’adeɛ a ɔreka ho asɛm no, na ɔno nko ara aba Yɛn hɔ. | وَنَرِثُهُۥ مَا يَقُولُ وَيَأْتِينَا فَرْدًا ٨٠ |
| 81. Wɔn afri Nyankopɔn akyi afa anyame foforɔ sɛdeɛ wɔbɛma wɔn tumi. | وَٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ ءَالِهَةً لِّيَكُونُوا۟ لَهُمْ عِزًّا ٨١ |
| 82. Daabi, (saa Da no wɔn anyame no) bɛpo ɔsom a na wɔsom wɔn no, na wɔbɛyɛ atamfo atia wɔn. | كَلَّا ۚ سَيَكْفُرُونَ بِعِبَادَتِهِمْ وَيَكُونُونَ عَلَيْهِمْ ضِدًّا ٨٢ |
| 83. Wonhunu sɛ Yɛsoma abonsamfoɔ no ba boniayɛfoɔ no so bɛtoto gu wɔn asom bɔ wɔn ansɔn (ma wɔdi bɔne)? | أَلَمْ تَرَ أَنَّآ أَرْسَلْنَا ٱلشَّيَٰطِينَ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ تَؤُزُّهُمْ أَزًّا ٨٣ |
| 84. Enti ɛmpre woho wɔ wɔn ho; efrisɛ Yabu (nna no) bu paa ama wɔn. | فَلَا تَعْجَلْ عَلَيْهِمْ ۖ إِنَّمَا نَعُدُّ لَهُمْ عَدًّا ٨٤ |
| 85. Ɛda a Yɛbɛboa Nyamesurofoɔ no ano akɔ Ahummɔborɔ Hene no hɔ, tesɛ nnipa kuo bi a wɔrekɔgye animuonyam (anaa abasobɔdeɛ no), | يَوْمَ نَحْشُرُ ٱلْمُتَّقِينَ إِلَى ٱلرَّحْمَٰنِ وَفْدًا ٨٥ |
| 86. Yɛbɛka abɔneɛfoɔ no nso akɔ Amane-hunu gyem tesɛ nyɛmmoa bi a sukɔm de wɔn na yɛreka wɔn akɔ nsuo mu no, | وَنَسُوقُ ٱلْمُجْرِمِينَ إِلَىٰ جَهَنَّمَ وِرْدًا ٨٦ |
| 87. (Saa Da no) obiara nni ntwitwagyeɛ ho tumi, gyesɛ obi a ɔne Ahummɔborɔ Hene no ayɛ apam (anaasɛ ɔne no ahyɛ bɔ). | لَّا يَمْلِكُونَ ٱلشَّفَٰعَةَ إِلَّا مَنِ ٱتَّخَذَ عِندَ ٱلرَّحْمَٰنِ عَهْدًا ٨٧ |
| 88. Wɔkeka sɛ: ”Ahummɔborɔ Hene no wɔ ba “. | وَقَالُوا۟ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحْمَٰنُ وَلَدًا ٨٨ |
| 89. Nokorɛ sɛ mode abususɛm aba. | لَّقَدْ جِئْتُمْ شَيْـًٔا إِدًّا ٨٩ |
| 90. Ɔsoro reyɛ asunsuan wɔ ho na asaase nso reyɛ apaepae ama mmepɔ nso abubu gɔsɔgɔsɔ, | تَكَادُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ يَتَفَطَّرْنَ مِنْهُ وَتَنشَقُّ ٱلْأَرْضُ وَتَخِرُّ ٱلْجِبَالُ هَدًّا ٩٠ |
| 91. Sɛ yabɔ ɔba din (anaasɛ wɔde awoɔ) asusu Ahummɔborɔ Hene no. | أَن دَعَوْا۟ لِلرَّحْمَٰنِ وَلَدًا ٩١ |
| 92. Ɛmfata mma Ahummɔborɔ Hene no sɛ ɔwɔ ba. | وَمَا يَنۢبَغِى لِلرَّحْمَٰنِ أَن يَتَّخِذَ وَلَدًا ٩٢ |

| | |
|---|---|
| 93. Deɛ ɛwɔ soro ne asaase so no mu biara ba Ahummɔborɔ Hene no hɔ wɔ akoa din mu. | إِن كُلُّ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ إِلَّآ ءَاتِي ٱلرَّحۡمَٰنِ عَبۡدٗا ٩٣ |
| 94. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn Nim wɔn dodoɔ, na W'akan wɔn kan paa. | لَّقَدۡ أَحۡصَىٰهُمۡ وَعَدَّهُمۡ عَدّٗا ٩٤ |
| 95. Wusɔreɛ da no wɔn mu biara nko ara na ɛbɛba Nehɔ. | وَكُلُّهُمۡ ءَاتِيهِ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فَرۡدًا ٩٥ |
| 96. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwumapa no Ahummɔborɔ Hene no de ɔdɔ bɛma wɔn. | إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَيَجۡعَلُ لَهُمُ ٱلرَّحۡمَٰنُ وُدّٗا ٩٦ |
| 97. Enti Yayɛ (Qur'aan) no mmrɛ ama wo kɛterɛma, sɛdeɛ wode bɛhyɛ Nyame-surofoɔ no bɔ, na wode bɛbɔ wɔn a wɔreko tia dendeenden no nso kɔkɔ. | فَإِنَّمَا يَسَّرۡنَٰهُ بِلِسَانِكَ لِتُبَشِّرَ بِهِ ٱلۡمُتَّقِينَ وَتُنذِرَ بِهِۦ قَوۡمٗا لُّدّٗا ٩٧ |
| 98. Awoɔ ntoatoasoɔ sɛn na adi wɔn anim kan a Yasɛe wɔn? Wohunu wɔn mu baako mpo, anaasɛ wote wɔ'nka anaasɛ wɔn ho mpopoeɛ bi? | وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّن قَرۡنٍ هَلۡ تُحِسُّ مِنۡهُم مِّنۡ أَحَدٍ أَوۡ تَسۡمَعُ لَهُمۡ رِكۡزَۢا ٩٨ |

# 20. Toahaa

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Toaa - Haa | طه ١ |
| 2. (Nkɔmhyɛni) Yɛansiane Qur'aan amma wo sɛdeɛ wobɛsopa. | مَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ لِتَشۡقَىٰٓ ٢ |
| 3. Na mmom ɛyɛ afutusɛm dema obi a osuro Nyankopɔn. | إِلَّا تَذۡكِرَةٗ لِّمَن يَخۡشَىٰ ٣ |
| 4. Ɛyɛ Adiyisɛm a efri Nea Ɔbɔɔ asaase ne ɔsoro a ɛkorɔn no hɔ. | تَنزِيلٗا مِّمَّنۡ خَلَقَ ٱلۡأَرۡضَ وَٱلسَّمَٰوَٰتِ ٱلۡعُلَى ٤ |
| 5. Ahummɔborɔ Hene no a, Ɔte tumi ahennwa no soɔ no. | ٱلرَّحۡمَٰنُ عَلَى ٱلۡعَرۡشِ ٱسۡتَوَىٰ ٥ |
| 6. Deɛ ɛwɔ soro ne deɛ ɛwɔ asaase so, ne deɛ ɛwɔ ne mmienu mfinifii ne deɛ ɛwɔ asaase ase nyinaa yɛ Ne dea. | لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا وَمَا تَحۡتَ ٱلثَّرَىٰ ٦ |
| 7. Sɛ woka asɛm bi ma no pue a, nokorɛ sɛ Onim kokoa mu asɛm ne deɛ asuma kyɛn saa (nyinaa). | وَإِن تَجۡهَرۡ بِٱلۡقَوۡلِ فَإِنَّهُۥ يَعۡلَمُ ٱلسِّرَّ وَأَخۡفَى ٧ |
| 8. Onyankopɔn, awurade foforɔ biara nnihɔ gyesɛ Ɔno nko ara. Ɔno na abodin pa nyinaa wɔ no. | ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ لَهُ ٱلۡأَسۡمَآءُ ٱلۡحُسۡنَىٰ ٨ |
| 9. Enti Mose ho asɛm no abɛduru wo hɔ? | وَهَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ٩ |

| | |
|---|---|
| 10. Ɛberɛ a ohunuu egya bi, ɔka kyerɛɛ n’abusuafoɔ no sɛ: “Montwɛn, nokorɛ sɛ mahunu egya bi, na ebia mede gya-sramma bi befri mu abrɛ mo, anaasɛ menya kwan kyerɛ bi wɔ ogya no ho. | إِذْ رَءَا نَارًا فَقَالَ لِأَهْلِهِ ٱمْكُثُوٓا۟ إِنِّىٓ ءَانَسْتُ نَارًا لَّعَلِّىٓ ءَاتِيكُم مِّنْهَا بِقَبَسٍ أَوْ أَجِدُ عَلَى ٱلنَّارِ هُدًى ﴿١٠﴾ |
| 11. Ɛberɛ a ɔbaa (egya no) ho no, ɛnee bi frɛɛ (no) sɛ: “ Musa !” | فَلَمَّآ أَتَىٰهَا نُودِىَ يَٰمُوسَىٰٓ ﴿١١﴾ |
| 12. Nokorɛ sɛ, Me ne wo Wura Nyankopɔn no, enti worɔ wo mpaboa no, efrisɛ wo wɔ eku anaasɛ bonhwa kronkron Tuwa no mu. | إِنِّىٓ أَنَا۠ رَبُّكَ فَٱخْلَعْ نَعْلَيْكَ إِنَّكَ بِٱلْوَادِ ٱلْمُقَدَّسِ طُوًى ﴿١٢﴾ |
| 13. Mayi wo (sɛ Me somafoɔ) enti tie Adiyisɛm a yɛreyi (akyerɛ woɔ no): | وَأَنَا ٱخْتَرْتُكَ فَٱسْتَمِعْ لِمَا يُوحَىٰٓ ﴿١٣﴾ |
| 14. “Nokorɛ sɛ, Me ne Nyankopɔn, awurade foforɔ biara nni hɔ gyesɛ Menko ara, enti som Me, na frɛ Nyame fa kaekae Me “. | إِنَّنِىٓ أَنَا ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعْبُدْنِى وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِذِكْرِىٓ ﴿١٤﴾ |
| 15. Nokorɛ sɛ Dɔnhwere no reba, aka kakraabi sɛ Mada no adi sɛdeɛ Metua ɔkra biara mmɔdemmɔ a, ɔbɔɛɛ no so ka. | إِنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٌ أَكَادُ أُخْفِيهَا لِتُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا تَسْعَىٰ ﴿١٥﴾ |
| 16. Enti hwɛ na wamma obi a ɔnnye nnie, na odi n’apɛdeɛ akyire no antwe wo amfri (Nokorɛ no) ho amma wannkɔsopa. | فَلَا يَصُدَّنَّكَ عَنْهَا مَن لَّا يُؤْمِنُ بِهَا وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ فَتَرْدَىٰ ﴿١٦﴾ |
| 17. “Mose, ɛdeɛn na ɛwɔ wo nsa nifa mu no?” | وَمَا تِلْكَ بِيَمِينِكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿١٧﴾ |
| 18. Mose kaa sɛ: “Ɛyɛ me poma: Metu twene no, mede bubu wira ma m'ayɛmmoa, na mewɔ nneɛma foforɔ bi nso a me de yɛ “. | قَالَ هِىَ عَصَاىَ أَتَوَكَّؤُا۟ عَلَيْهَا وَأَهُشُّ بِهَا عَلَىٰ غَنَمِى وَلِىَ فِيهَا مَـَٔارِبُ أُخْرَىٰ ﴿١٨﴾ |
| 19. Nyankopɔn kaa sɛ: “Mose, fa to fɔm .“ | قَالَ أَلْقِهَا يَٰمُوسَىٰ ﴿١٩﴾ |
| 20. Enti ɔto twenee fɔm, na hwɛ; ɔwɔ a ɔretwe ne ho aseɛ bi nie. | فَأَلْقَىٰهَا فَإِذَا هِىَ حَيَّةٌ تَسْعَىٰ ﴿٢٠﴾ |
| 21. Nyankopɔn kaa sɛ: “Sɔ no mu, ensuro. Yɛbɛsan de no aba sɛdeɛ na ɔteɛ kane no ara. | قَالَ خُذْهَا وَلَا تَخَفْ ۖ سَنُعِيدُهَا سِيرَتَهَا ٱلْأُولَىٰ ﴿٢١﴾ |
| 22. Twe wonsa bra wo nkyɛn mu, ɛbepue aba fitaa a ɔhaw biara nni ho, (woi nso) yɛ nsɛnkyerɛnee foforɔ; | وَٱضْمُمْ يَدَكَ إِلَىٰ جَنَاحِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ مِنْ غَيْرِ سُوٓءٍ ءَايَةً أُخْرَىٰ ﴿٢٢﴾ |
| 23. Sɛdeɛ Yɛbɛkyerɛ wo Yɛn nsɛnkyerɛnee akɛseɛ no mu bie. | لِنُرِيَكَ مِنْ ءَايَٰتِنَا ٱلْكُبْرَى ﴿٢٣﴾ |
| 24. Kɔ Farao hɔ, nokorɛ sɛ wayɛ bɔne atra so. | ٱذْهَبْ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ﴿٢٤﴾ |
| 25. (Mose) kaa sɛ: ”Me Wura Nyankopɔn, bue m'akoma mu ma me, | قَالَ رَبِّ ٱشْرَحْ لِى صَدْرِى ﴿٢٥﴾ |
| 26. Na ma me dwumadie yi nyɛ bɔkɔɔ ma me. | وَيَسِّرْ لِىٓ أَمْرِى ﴿٢٦﴾ |

| | |
|---|---|
| 27. Na sane apɔ a ɛwɔ me kɛterɛma soɔ no, | وَٱحۡلُلۡ عُقۡدَةٗ مِّن لِّسَانِي ٢٧ |
| 28. Sɛdeɛ wɔbɛte m'asɛm aseɛ. | يَفۡقَهُواْ قَوۡلِي ٢٨ |
| 29. Na mame boafoɔ fri m'abusua mu | وَٱجۡعَل لِّي وَزِيرٗا مِّنۡ أَهۡلِي ٢٩ |
| 30. (a, ɔne) Me nua Aaron, | هَٰرُونَ أَخِي ٣٠ |
| 31. Na fa no so hyɛ me den, | ٱشۡدُدۡ بِهِۦٓ أَزۡرِي ٣١ |
| 32. Na fa no bata me dwumadie no ho, | وَأَشۡرِكۡهُ فِيٓ أَمۡرِي ٣٢ |
| 33. Sɛdeɛ yɛbɛbɔ wo abodin kɛse, | كَيۡ نُسَبِّحَكَ كَثِيرٗا ٣٣ |
| 34. Na yɛakaekae wo kɛse. | وَنَذۡكُرَكَ كَثِيرًا ٣٤ |
| 35. Nokorɛ sɛ Wo na Wohu yɛn (aberɛ biara). | إِنَّكَ كُنتَ بِنَا بَصِيرٗا ٣٥ |
| 36. Nyankopɔn kaa sɛ: "Mose, ampa sɛ yɛde w'abisa deɛ no ama wo". | قَالَ قَدۡ أُوتِيتَ سُؤۡلَكَ يَٰمُوسَىٰ ٣٦ |
| 37. Ampa nso sɛ, Yɛde Y'adom ama wo pɛn wɔ ɛberɛ bi. | وَلَقَدۡ مَنَنَّا عَلَيۡكَ مَرَّةً أُخۡرَىٰٓ ٣٧ |
| 38. Ɛberɛ a Yɛnam yikyerɛ so yi kyerɛɛ wo maame- | إِذۡ أَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰٓ أُمِّكَ مَا يُوحَىٰٓ ٣٨ |
| 39. Sɛ: "Fa no to adaka mu, na fa no si nsuo no mu, na nsuo no de no bɛba kokoɔ so, na Metamfo ne ne tamfo bɛfa no. Na Mede Me ho dɔ maa wo, sɛdeɛ yɛbɛtete wo wɔ M'ani soɔ (anaasɛ abrɛ a M'ani tua). | أَنِ ٱقۡذِفِيهِ فِي ٱلتَّابُوتِ فَٱقۡذِفِيهِ فِي ٱلۡيَمِّ فَلۡيُلۡقِهِ ٱلۡيَمُّ بِٱلسَّاحِلِ يَأۡخُذۡهُ عَدُوّٞ لِّي وَعَدُوّٞ لَّهُۥۚ وَأَلۡقَيۡتُ عَلَيۡكَ مَحَبَّةٗ مِّنِّي وَلِتُصۡنَعَ عَلَىٰ عَيۡنِيٓ ٣٩ |
| 40. Ɛberɛ a wo nua baa (Mar'yam) kɔkaa sɛ: "Menkyerɛ mo nea ɔbɛhwɛ no ama mo? Enti Yɛsan de wo brɛɛ wo maame, sɛdeɛ n'ani bɛgyeɛ, na ne werɛ nhoɔ. Wokum onipa, na Yɛgyee wo frii awerɛhoɔ mu, na Yɛde nsɔhwɛ sɔɔ wo hwɛɛ. Na wotenaa Mad'yanfoɔ no mu mfeɛ bi mu. Afei Mose, wobaa ha sɛdeɛ yɛahyehyɛ. | إِذۡ تَمۡشِيٓ أُخۡتُكَ فَتَقُولُ هَلۡ أَدُلُّكُمۡ عَلَىٰ مَن يَكۡفُلُهُۥۖ فَرَجَعۡنَٰكَ إِلَىٰٓ أُمِّكَ كَيۡ تَقَرَّ عَيۡنُهَا وَلَا تَحۡزَنَۚ وَقَتَلۡتَ نَفۡسٗا فَنَجَّيۡنَٰكَ مِنَ ٱلۡغَمِّ وَفَتَنَّٰكَ فُتُونٗاۚ فَلَبِثۡتَ سِنِينَ فِيٓ أَهۡلِ مَدۡيَنَ ثُمَّ جِئۡتَ عَلَىٰ قَدَرٖ يَٰمُوسَىٰ ٤٠ |
| 41. Matu wo ama Me ho (ayɛ wo Me somafoɔ). | وَٱصۡطَنَعۡتُكَ لِنَفۡسِي ٤١ |
| 42. Wo ne wo nua (Aaron) momfa Me nsɛnkyerɛnee nkɔ (Farao) hɔ, na monhwɛ na moammu mo ani annwu Me ho nkaekaeɛ so. | ٱذۡهَبۡ أَنتَ وَأَخُوكَ بِـَٔايَٰتِي وَلَا تَنِيَا فِي ذِكۡرِي ٤٢ |
| 43. Monkɔ (Farao) hɔ. Nokorɛ sɛ wayɛ bɔne atra so. | ٱذۡهَبَآ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ٤٣ |
| 44. Monka kasa a emu dwoɔ nkyerɛ no, na ebia ɔbɛfa afutuo no, anaasɛ ɔbesuro (Nyame). | فَقُولَا لَهُۥ قَوۡلٗا لَّيِّنٗا لَّعَلَّهُۥ يَتَذَكَّرُ أَوۡ يَخۡشَىٰ ٤٤ |

| | |
|---|---|
| 45. Wɔkaa sɛ: “Yɛ Wura Nyankopɔn, nokorɛ, yɛsuro sɛ anhwɛ a ɔde ntɛmpɛ ato ahyɛ yɛn so anaasɛ ɔde asoɔden ayɛ bɔne bi ama aboroso“. | قَالَا رَبَّنَآ إِنَّنَا نَخَافُ أَن يَفۡرُطَ عَلَيۡنَآ أَوۡ أَن يَطۡغَىٰ ٤٥ |
| 46. Nyankopɔn kaa sɛ: “Ɛmma monsuro, efrisɛ Meka mo ho, Mete na Mehunu nso. | قَالَ لَا تَخَافَآۖ إِنَّنِي مَعَكُمَآ أَسۡمَعُ وَأَرَىٰ ٤٦ |
| 47. Enti monkɔ ne hɔ, na monka sɛ: “Nokorɛ sɛ yɛyɛ wo Wura Nyankopɔn n'asomafoɔ, enti fa Israel mma no ma yɛn; na ɛnhyɛ wɔn aniɛyaa. Ampa sɛ yɛde nsɛnkyerɛnee fri wo Wura Nyankopɔn hɔ aberɛ wo. Asomdwoeɛ no wɔ obia odi tenenee no akyi so. | فَأۡتِيَاهُ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولَا رَبِّكَ فَأَرۡسِلۡ مَعَنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ وَلَا تُعَذِّبۡهُمۡۖ قَدۡ جِئۡنَٰكَ بِـَٔايَةٖ مِّن رَّبِّكَۖ وَٱلسَّلَٰمُ عَلَىٰ مَنِ ٱتَّبَعَ ٱلۡهُدَىٰٓ ٤٧ |
| 48. Ampa sɛ, yɛayi akyerɛ yɛn sɛ, asotwee da obia ɔbɛbu (Asɛm) yi atorɔsɛm adane n’akyi ama no so. | إِنَّا قَدۡ أُوحِيَ إِلَيۡنَآ أَنَّ ٱلۡعَذَابَ عَلَىٰ مَن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ٤٨ |
| 49. Farao kaa sɛ: “Mose, enti hwan ne mo mmienu Wura Nyankopɔn no?” | قَالَ فَمَن رَّبُّكُمَا يَٰمُوسَىٰ ٤٩ |
| 50. Mose buaa sɛ: “Yɛ Wura Nyankopɔn no ne Nea Ɔde ade biara ma sɛdeɛ ne mmɔeɛ ne ne su siteɛ, ɛna Ɔsan kyerɛ (no) kwan tenenee. | قَالَ رَبُّنَا ٱلَّذِيٓ أَعۡطَىٰ كُلَّ شَيۡءٍ خَلۡقَهُۥ ثُمَّ هَدَىٰ ٥٠ |
| 51. Farao kaa sɛ: “Enti tetefoɔ awoɔ ntoatoasoɔ no nso ho asɛm te sɛn?” | قَالَ فَمَا بَالُ ٱلۡقُرُونِ ٱلۡأُولَىٰ ٥١ |
| 52. Mose kaa sɛ: “Ɛno ho nimdeɛ wɔ Nwoma mu wɔ me Wura Nyankopɔn hɔ; me Wura Nyankopɔn nyɛ mfomsoɔ, na Ne werɛ mmfi nso”. | قَالَ عِلۡمُهَا عِندَ رَبِّي فِي كِتَٰبٖۖ لَّا يَضِلُّ رَبِّي وَلَا يَنسَى ٥٢ |
| 53. Ɔno na Wayɛ asaase atrɛ mu asɛ hɔ ama mo, ɛna Watwitwa akwan ato mu ama mo, ɛna Osiane nsuo fri soro, na Yɛde ma nnuaba ahodoɔ fifiri mmienu mmienu (anini ne abedeɛ). | ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ مَهۡدٗا وَسَلَكَ لَكُمۡ فِيهَا سُبُلٗا وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَخۡرَجۡنَا بِهِۦٓ أَزۡوَٰجٗا مِّن نَّبَاتٖ شَتَّىٰ ٥٣ |
| 54. Monidi na moma mo ayɛmmoa nso nidi. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu dema mmadwemmafoɔ no. | كُلُواْ وَٱرۡعَوۡاْ أَنۡعَٰمَكُمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّأُوْلِي ٱلنُّهَىٰ ٥٤ |
| 55. {Asaase} mu na Yɛbɔɔ mo firiiɛ, na emu na Yɛbɛma moasan akɔ, na emu na Yɛbɛsan ama mo apue afri wɔ ɛberɛ a ɛtɔso bio (no mu). | مِنۡهَا خَلَقۡنَٰكُمۡ وَفِيهَا نُعِيدُكُمۡ وَمِنۡهَا نُخۡرِجُكُمۡ تَارَةً أُخۡرَىٰ ٥٥ |
| 56. Nokorɛ sɛ Yɛde Yɛn nsɛnkyerɛnee no nyinaa kyerɛɛ Farao, nanso obuu no atorɔsɛm na ɔpoe (wannye anni). | وَلَقَدۡ أَرَيۡنَٰهُ ءَايَٰتِنَا كُلَّهَا فَكَذَّبَ وَأَبَىٰ ٥٦ |
| 57. Ɔkaa sɛ: ”Mose, wode wo ntafowa aba rebɛtu yɛn afri y’asaase so?” | قَالَ أَجِئۡتَنَا لِتُخۡرِجَنَا مِنۡ أَرۡضِنَا بِسِحۡرِكَ يَٰمُوسَىٰ ٥٧ |

| | |
|---|---|
| 58. Yɛnso yɛbyi ntafowa a ɛte saa akyerɛ wo, enti hyɛ berɛ to yɛ ne wo ntɛm; yɛmmu so, wonso saa ara; (na yɛnhyia) wɔ bea a ɛyɛ pɛpɛɛpɛ (ma yɛn mmienu nyinaa). | فَلَنَأۡتِيَنَّكَ بِسِحۡرٖ مِّثۡلِهِۦ فَٱجۡعَلۡ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَكَ مَوۡعِدٗا لَّا نُخۡلِفُهُۥ نَحۡنُ وَلَآ أَنتَ مَكَانٗا سُوٗى ٥٨ |
| 59. (Mose) kaa sɛ: ”Ɛberɛ a yɛde ahyɛ mo no ne Afahyɛ da no, na ma amanfoɔ no nhyia anɔpa-wia berɛ (no mu)”. | قَالَ مَوۡعِدُكُمۡ يَوۡمُ ٱلزِّينَةِ وَأَن يُحۡشَرَ ٱلنَّاسُ ضُحٗى ٥٩ |
| 60. Enti Farao danee ne ho kɔ kɔbɔɔ ne pɔ na ɔsan bae. | فَتَوَلَّىٰ فِرۡعَوۡنُ فَجَمَعَ كَيۡدَهُۥ ثُمَّ أَتَىٰ ٦٠ |
| 61. Mose ka kyerɛɛ wɔn sɛ : “Adi ayɛ mo! Monhwɛ na moammɔ mo trim antwa nkontompo anto Nyankopɔn so, na anhwɛ a Ɔde asotwe bɛtwe mo aso. Ampa sɛ obi a otwa nkontompo (to Nyankopɔn soɔ) no bɛdi nkoguo. | قَالَ لَهُم مُّوسَىٰ وَيۡلَكُمۡ لَا تَفۡتَرُواْ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا فَيُسۡحِتَكُم بِعَذَابٖۖ وَقَدۡ خَابَ مَنِ ٱفۡتَرَىٰ ٦١ |
| 62. Enti wɔgyee wɔn ho akyinnye wɔ wɔn nsɛm no ho (fa Mose ho), nanso wɔde wɔn agyinatuo no siɛe. | فَتَنَٰزَعُوٓاْ أَمۡرَهُم بَيۡنَهُمۡ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّجۡوَىٰ ٦٢ |
| 63. Wɔkaa sɛ: “Nokorɛ mu, saa nnipa mmienu yi yɛ ntafowayifoɔ mmienu a wɔpɛsɛ wɔde wɔn ntafowa no bɛtu mo fri mo asaase soɔ na wɔyi mo amammerɛ pa no fri hɔ. | قَالُوٓاْ إِنۡ هَٰذَٰنِ لَسَٰحِرَٰنِ يُرِيدَانِ أَن يُخۡرِجَاكُم مِّنۡ أَرۡضِكُم بِسِحۡرِهِمَا وَيَذۡهَبَا بِطَرِيقَتِكُمُ ٱلۡمُثۡلَىٰ ٦٣ |
| 64. Enti momoa adwen (a mowɔ) nyinaa ano na monto santen mmra, na ampa sɛ obi a obedi nkonim nnɛ no benya sadeɛ“. | فَأَجۡمِعُواْ كَيۡدَكُمۡ ثُمَّ ٱئۡتُواْ صَفّٗاۚ وَقَدۡ أَفۡلَحَ ٱلۡيَوۡمَ مَنِ ٱسۡتَعۡلَىٰ ٦٤ |
| 65. Wɔkaa sɛ: “Mose, wona (wobɛdi kan) atoɔ anaasɛ yɛn na yɛni kan ntoɔ?” | قَالُواْ يَٰمُوسَىٰٓ إِمَّآ أَن تُلۡقِيَ وَإِمَّآ أَن نَّكُونَ أَوَّلَ مَنۡ أَلۡقَىٰ ٦٥ |
| 66. Mose kaa sɛ: “Daabi, (moni kan) nto. Na hwɛ (ɛberɛ a wɔtoeɛ no) wɔn ntafowa no maa wɔn nhoma ne wɔn mmaa no daa adi maa no yɛɛ sɛdeɛ ɛrekɔ ntɛntɛm no. | قَالَ بَلۡ أَلۡقُواْۖ فَإِذَا حِبَالُهُمۡ وَعِصِيُّهُمۡ يُخَيَّلُ إِلَيۡهِ مِن سِحۡرِهِمۡ أَنَّهَا تَسۡعَىٰ ٦٦ |
| 67. Enti Mose nyaa hu bɔ bi wɔ ne mu. | فَأَوۡجَسَ فِي نَفۡسِهِۦ خِيفَةٗ مُّوسَىٰ ٦٧ |
| 68. Yɛkaa sɛ: “Ensuro, nokorɛ sɛ wo na wadi nkonim anaasɛ wo na wo wɔ soɔ”. | قُلۡنَا لَا تَخَفۡ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡأَعۡلَىٰ ٦٨ |
| 69. Fa deɛ ɛwɔ wonsa nifa mu no to fɔm na ɛbɛmemene deɛ wɔn ayɛ no. Deɛ wɔn ayɛ no yɛ ntafowayifoɔ naadaa akwan. Babiara a ntafowayini bi befri aba biara no onni nkonim. | وَأَلۡقِ مَا فِي يَمِينِكَ تَلۡقَفۡ مَا صَنَعُوٓاْۖ إِنَّمَا صَنَعُواْ كَيۡدُ سَٰحِرٖۖ وَلَا يُفۡلِحُ ٱلسَّاحِرُ حَيۡثُ أَتَىٰ ٦٩ |
| 70. Enti ntafowayifoɔ no de wɔn ho kɔɔ fɔm de wɔn anim butuu fɔm kaa sɛ. “Yɛagye Aaron ne Mose Wura Nyankopɔn no adi “. | فَأُلۡقِيَ ٱلسَّحَرَةُ سُجَّدٗا قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِرَبِّ هَٰرُونَ وَمُوسَىٰ ٧٠ |

71. Farao kaa sɛ: “Moagye no adi wɔ aberɛ a me mmaa mo kwan? Nokorɛ sɛ, ɔne mo panin a ɔkyerɛɛ mo ntafowa yie. Enti mɛtwitwa mo nsa ne mo nan abɔ no abira na mabɔ mo asennua mu wɔ akyeresua dua ho, ama moahu nokorɛ sɛ, yɛn mu nea ɔwɔ asotwee a, ano yɛ den, na ɛkyɛ“.

قَالَ ءَامَنتُمْ لَهُۥ قَبْلَ أَنْ ءَاذَنَ لَكُمْ ۖ إِنَّهُۥ لَكَبِيرُكُمُ ٱلَّذِى عَلَّمَكُمُ ٱلسِّحْرَ ۖ فَلَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَٰفٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ فِى جُذُوعِ ٱلنَّخْلِ وَلَتَعْلَمُنَّ أَيُّنَآ أَشَدُّ عَذَابًا وَأَبْقَىٰ ٧١

72. Wɔkaa sɛ: “Yɛntumi nnyi wo (Farao) na yɛnnyae nsɛnkyerɛnee pefee a aba yɛn hɔ, ne (Nyankopɔn) no a Ɔbɔɔ yɛn no, enti atemmuo (biara) a wowɔ bu (tia yɛn no) bu (tia yɛn). Wiase asetena yi mu atemmuo na wobɛtumi abuo”.

قَالُوا۟ لَن نُّؤْثِرَكَ عَلَىٰ مَا جَآءَنَا مِنَ ٱلْبَيِّنَٰتِ وَٱلَّذِى فَطَرَنَا ۖ فَٱقْضِ مَآ أَنتَ قَاضٍ ۖ إِنَّمَا تَقْضِى هَٰذِهِ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَآ ٧٢

73. Nokorɛ sɛ, yɛagye yɛ Wura Nyankopɔn no adi sɛdeɛ Ɔde yɛn mfomsoɔ bɛkyɛ yɛn, ne ntafowa yie a wohyɛɛ yɛn wɔ ho no. Nyankopɔn na ɔyɛ (kyɛn wo Farao wɔ akatua pa mu) na (N’asotwee nso na) ɛwɔ hɔ daa”.

إِنَّآ ءَامَنَّا بِرَبِّنَا لِيَغْفِرَ لَنَا خَطَٰيَٰنَا وَمَآ أَكْرَهْتَنَا عَلَيْهِ مِنَ ٱلسِّحْرِ ۗ وَٱللَّهُ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰٓ ٧٣

74. Nokorɛ sɛ, obia ɔbɛba ne Wura Nyankopɔn hɔ na ɔyɛ bɔneɛni no, nokorɛ sɛ Amane hunu gya no wɔ hɔ ma no. Onnwu wɔ egya no mu, na onya nkwa nso.

إِنَّهُۥ مَن يَأْتِ رَبَّهُۥ مُجْرِمًا فَإِنَّ لَهُۥ جَهَنَّمَ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحْيَىٰ ٧٤

75. Na obia ɔde gyedie bɛba Ne hɔ na wadi dwumapa no, saa nkorɔfoɔ no na gyinaberɛ a ɛkorɔn no wɔ wɔn.

وَمَن يَأْتِهِۦ مُؤْمِنًا قَدْ عَمِلَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلدَّرَجَٰتُ ٱلْعُلَىٰ ٧٥

76. Aheman a ɛwɔ hɔ daa a nsubɔnten nenam aseɛ no, emu na wɔbɛtena afe bɔɔ. Ɛno ne wɔn a wɔyɛɛ kronkron no akatua.

جَنَّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ مَن تَزَكَّىٰ ٧٦

77. Ampa, Yɛyi kyerɛɛ Mose sɛ: “Fa Me nkoa no tu kwan anadwo, na pae ɛkwan a ɛso awoɔ ma wɔn wɔ ɔpo no mu, na ensuro sɛ (Farao ne n’asraafoɔ no) bɛto (woɔ), na ensuro nso (sɛ nsuo bɛfa woɔ).

وَلَقَدْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِى فَٱضْرِبْ لَهُمْ طَرِيقًا فِى ٱلْبَحْرِ يَبَسًا لَّا تَخَٰفُ دَرَكًا وَلَا تَخْشَىٰ ٧٧

78. Farao de n’asraafoɔ tii wɔn, enti nsuo yiri faa wɔn na ɛkataa wɔn so korakorakora.

فَأَتْبَعَهُمْ فِرْعَوْنُ بِجُنُودِهِۦ فَغَشِيَهُم مِّنَ ٱلْيَمِّ مَا غَشِيَهُمْ ٧٨

79. Farao yeraa ne nkorɔfoɔ, na wankyerɛ wɔn kwan tenenee.

وَأَضَلَّ فِرْعَوْنُ قَوْمَهُۥ وَمَا هَدَىٰ ٧٩

80. Israel mma, nokorɛ sɛ Yɛgyee mo frii mo atamfo nsam, ɛna Yɛne mo yɛɛ apam wɔ bepɔ Sinia nifa so, na Yɛsianee Mana ne Salwa maa mo,

يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ قَدْ أَنجَيْنَٰكُم مِّنْ عَدُوِّكُمْ وَوَٰعَدْنَٰكُمْ جَانِبَ ٱلطُّورِ ٱلْأَيْمَنَ وَنَزَّلْنَا عَلَيْكُمُ ٱلْمَنَّ وَٱلسَّلْوَىٰ ٨٠

81. (Kaa sɛ): ”Monidi mfri nnepa a Yɛde abɔ mo akɔnhoma no mu, na monhwɛ na moanyɛ ho asoɔden, anyɛ saa a M’abufuo bɛba mo so, na obi a M’abufuo bɛba ne soɔ no, nokorɛ sɛ wasopa “.

كُلُواْ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقۡنَٰكُمۡ وَلَا تَطۡغَوۡاْ فِيهِ فَيَحِلَّ عَلَيۡكُمۡ غَضَبِيۖ وَمَن يَحۡلِلۡ عَلَيۡهِ غَضَبِي فَقَدۡ هَوَىٰ ٨١

82. Nokorɛ sɛ, Mena Mede obia ɔsakra n’adwen, na ɔgye die, na odi dwumapa, na ɔfa ɔkwan tenenee no soɔ no bɔne kyɛ no.

وَإِنِّي لَغَفَّارٞ لِّمَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا ثُمَّ ٱهۡتَدَىٰ ٨٢

83. (Ɛberɛ a Mose kɔɔ bepɔ no so hɔ no Nyame bisaa no sɛ) : “Mose, ɛdeɛn nti na wode ntɛmpɛ afri wo nkorɔfoɔ no hɔ yi? “

وَمَآ أَعۡجَلَكَ عَن قَوۡمِكَ يَٰمُوسَىٰ ٨٣

84. Ɔkaa sɛ: “Wɔnam manamɔn so di m’akyi, na me Wura Nyankopɔn, meyɛɛ ntɛm baa Wo hɔ sɛdeɛ wobɛgye me ato mu”.

قَالَ هُمۡ أُوْلَآءِ عَلَىٰٓ أَثَرِي وَعَجِلۡتُ إِلَيۡكَ رَبِّ لِتَرۡضَىٰ ٨٤

85. (Nyankopɔn) kaa sɛ: “Nokorɛ Yɛayɛ wo nkorɔfoɔ no nsɔhwɛ wɔ w’akyi, na Saamiri ayera wɔn“.

قَالَ فَإِنَّا قَدۡ فَتَنَّا قَوۡمَكَ مِنۢ بَعۡدِكَ وَأَضَلَّهُمُ ٱلسَّامِرِيُّ ٨٥

86. Mose de abufuo ne awerɛhoɔ san baa ne nkorɔfoɔ no hɔ. Ɔkaa sɛ: “Me nkorɔfoɔ, enti mo Wura Nyankopɔn anhyɛ mo bɔ pa? Anaasɛ bɔhyɛ no berɛ no kwan ware ma mo anaa, anaasɛ mopɛsɛ abufuo a efri mo Wura Nyankopɔn hɔ no ba mo soɔ, enti na mobuu bɔhyɛ a (moahyɛ) me no soɔ?”

فَرَجَعَ مُوسَىٰٓ إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ غَضۡبَٰنَ أَسِفٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ أَلَمۡ يَعِدۡكُمۡ رَبُّكُمۡ وَعۡدًا حَسَنًاۚ أَفَطَالَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡعَهۡدُ أَمۡ أَرَدتُّمۡ أَن يَحِلَّ عَلَيۡكُمۡ غَضَبٞ مِّن رَّبِّكُمۡ فَأَخۡلَفۡتُم مَّوۡعِدِي ٨٦

87. Wɔkaa sɛ: “Ɛnyɛ yɛtumi mu na yɛde buu bɔhyɛ a (yɛahyɛ) woɔ no soɔ, na mmon yɛde (Farao) nkorɔfoɔ no agudeɛ adesoa no soaa yɛn, na yɛto guu (ogya mu) na adwen a Saamirii de baeɛ ne no.

قَالُواْ مَآ أَخۡلَفۡنَا مَوۡعِدَكَ بِمَلۡكِنَا وَلَٰكِنَّا حُمِّلۡنَآ أَوۡزَارٗا مِّن زِينَةِ ٱلۡقَوۡمِ فَقَذَفۡنَٰهَا فَكَذَٰلِكَ أَلۡقَى ٱلسَّامِرِيُّ ٨٧

88. Oyii nantwi bedeɛ honam a ɛwɔ nnee (frii ogya no mu) maa wɔn, ɛna wɔkaa sɛ: ”Woi ne mo nyame no ne Mose nyame no, nanso (Mose) werɛ afi “

فَأَخۡرَجَ لَهُمۡ عِجۡلٗا جَسَدٗا لَّهُۥ خُوَارٞ فَقَالُواْ هَٰذَآ إِلَٰهُكُمۡ وَإِلَٰهُ مُوسَىٰ فَنَسِيَ ٨٨

89. Enti wɔnhunu sɛ (nantwie no) mma wɔn asɛm biara ho mmuaeɛ, na enni tumi bi a ɛde ɔhaw anaasɛ mfasoɔ bi berɛ wɔn?”

أَفَلَا يَرَوۡنَ أَلَّا يَرۡجِعُ إِلَيۡهِمۡ قَوۡلٗا وَلَا يَمۡلِكُ لَهُمۡ ضَرّٗا وَلَا نَفۡعٗا ٨٩

90. Ampa sɛ Aaron dii kan ka kyerɛɛ wɔn sɛ: “Me nkorɔfoɔ, yɛde woi ayɛ mo nsɔhwɛ, mo Wura no ne Ahummɔborɔ Hene no, enti moni m’akyi na moni m’ahyɛdeɛ so “.

وَلَقَدۡ قَالَ لَهُمۡ هَٰرُونُ مِن قَبۡلُ يَٰقَوۡمِ إِنَّمَا فُتِنتُم بِهِۦۖ وَإِنَّ رَبَّكُمُ ٱلرَّحۡمَٰنُ فَٱتَّبِعُونِي وَأَطِيعُوٓاْ أَمۡرِي ٩٠

| | |
|---|---|
| 91. Wɔkaa sɛ: "Yɛnnyae (nantwi bedeɛ) no som kɔpem sɛ, Mose bɛsan aba yɛn hɔ. | قَالُوا۟ لَن نَّبْرَحَ عَلَيْهِ عَـٰكِفِينَ حَتَّىٰ<br>يَرْجِعَ إِلَيْنَا مُوسَىٰ ﴿٩١﴾ |
| 92. (Mose san baeɛ no) ɔkaa sɛ: "Aaron, ɛdeɛn na esii wo kwan (na wantea wɔn) wɔ ɛberɛ a wohunuu sɛ wɔreyera, | قَالَ يَـٰهَـٰرُونُ مَا مَنَعَكَ إِذْ رَأَيْتَهُمْ<br>ضَلُّوٓا۟ ﴿٩٢﴾ |
| 93. Na wanni m'akyi (sɛdeɛ mehyɛɛ woɔ)? Enti wabu m'ahyedeɛ so?" | أَلَّا تَتَّبِعَنِ ۖ أَفَعَصَيْتَ أَمْرِى ﴿٩٣﴾ |
| 94. (Aaron) kaa sɛ: "Eno ba, mpari nnsɔ meti anaa m'abɔdwesɛ mu. Nokorɛ sɛ, na mesuro sɛ, anhwɛ a waka sɛ: "Wama mpaepaemu aba Israel mma no ntɛm, na woantwɛn m'asɛm a mɛka ". | قَالَ يَبْنَؤُمَّ لَا تَأْخُذْ بِلِحْيَتِى وَلَا بِرَأْسِىٓ ۖ<br>إِنِّى خَشِيتُ أَن تَقُولَ فَرَّقْتَ بَيْنَ بَنِىٓ<br>إِسْرَٰٓءِيلَ وَلَمْ تَرْقُبْ قَوْلِى ﴿٩٤﴾ |
| 95. (Mose) kaa sɛ: "Saamiri, w'asɛm ne sɛn?" (Anaasɛ ɛdeɛn nti na woyɛɛ saa)? | قَالَ فَمَا خَطْبُكَ يَـٰسَـٰمِرِىُّ ﴿٩٥﴾ |
| 96. Ɔkaa sɛ "Mehunuu deɛ wɔn nhunuiɛ, enti me saa (mfuturo) me nsa mma frii ɔbɔfoɔ no anamɔn so, ɛna meto guu (ogya no a Farao nkorɔfoɔ no agudeɛ no wɔ mu no mu), na deɛ m'adwen kyerɛɛ me ne no ". | قَالَ بَصُرْتُ بِمَا لَمْ يَبْصُرُوا۟ بِهِۦ<br>فَقَبَضْتُ قَبْضَةً مِّنْ أَثَرِ ٱلرَّسُولِ<br>فَنَبَذْتُهَا وَكَذَٰلِكَ سَوَّلَتْ لِى نَفْسِى ﴿٩٦﴾ |
| 97. (Mose) kaa sɛ: "Ɛneɛ fri ha kɔ. (W'aso twee) wɔ asetena yi mu ne sɛ wobeka sɛ. "Ɛnsɔ me mu ". Wo wɔ bɔhyɛ a yɛmmu soɔ. Hwɛ wo nyame a wode wo ho ama no no, nokorɛ sɛ yɛbɛhye no na yɛato apete wɔ ɔpo no mu". | قَالَ فَٱذْهَبْ فَإِنَّ لَكَ فِى ٱلْحَيَوٰةِ أَن<br>تَقُولَ لَا مِسَاسَ ۖ وَإِنَّ لَكَ مَوْعِدًا لَّن<br>تُخْلَفَهُۥ ۖ وَٱنظُرْ إِلَىٰٓ إِلَـٰهِكَ ٱلَّذِى ظَلْتَ<br>عَلَيْهِ عَاكِفًا ۖ لَّنُحَرِّقَنَّهُۥ ثُمَّ<br>لَنَنسِفَنَّهُۥ فِى ٱلْيَمِّ نَسْفًا ﴿٩٧﴾ |
| 98. Mo Awurade no deɛ Ɔne Nyankopɔn no a awurade biara nnihɔ gyesɛ Ɔno nko ara no, na (Ne) nimdeɛ trɛ (kata) biribiara soɔ no. | إِنَّمَآ إِلَـٰهُكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِى لَآ إِلَـٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ<br>وَسِعَ كُلَّ شَىْءٍ عِلْمًا ﴿٩٨﴾ |
| 99. (Ɔkɔmhyɛni), saa na Yɛrebɔ wo nsɛm a asi atwamu no ho amaneɛ. Ampa sɛ Yɛde Afutusɛm fri Yɛn hɔ ama wo. | كَذَٰلِكَ نَقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنۢبَآءِ مَا<br>قَدْ سَبَقَ ۚ وَقَدْ ءَاتَيْنَـٰكَ مِن لَّدُنَّا ذِكْرًا ﴿٩٩﴾ |
| 100. Na obiara a ɔbɛdane ne ho afri ho no, nokorɛ sɛ wɔbɛsoa adesoa a emu yɛ duro wɔ Wusɔreɛ Da no; | مَّنْ أَعْرَضَ عَنْهُ فَإِنَّهُۥ يَحْمِلُ يَوْمَ<br>ٱلْقِيَـٰمَةِ وِزْرًا ﴿١٠٠﴾ |
| 101. Emu na wɔbɛtena, na ɛbɛyɛ adesoa bɔne ama wɔn wɔ Wusɔreɛ da no -, | خَـٰلِدِينَ فِيهِ ۖ وَسَآءَ لَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ<br>حِمْلًا ﴿١٠١﴾ |
| 102. Ɛda a yɛbɛbɔ Totorobɛnto no mu (deɛ ɛtɔ so mprenu no), saa Da no Yɛbɛboa abɔneɛfoɔ no ano, wɔn ani bɛyɛ (tumm) tesɛ bibire. | يَوْمَ يُنفَخُ فِى ٱلصُّورِ ۚ وَنَحْشُرُ ٱلْمُجْرِمِينَ<br>يَوْمَئِذٍ زُرْقًا ﴿١٠٢﴾ |

| | |
|---|---|
| 103. Wɔbɛbrɛ wɔn nne ase akasa akyerɛ wɔn ho sɛ: "Motenaa (wiase) bɛyɛ dadu bi ". | يَتَخَٰفَتُونَ بَيۡنَهُمۡ إِن لَّبِثۡتُمۡ إِلَّا عَشۡرٗا ١٠٣ |
| 104. Yɛnim deɛ wɔbɛka, ɛberɛ a wɔn mu apapafoɔ a wɔnim de no bɛka sɛ: "Motenaa bɛyɛ dakoro bi ". | نَّحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَا يَقُولُونَ إِذۡ يَقُولُ أَمۡثَلُهُمۡ طَرِيقَةً إِن لَّبِثۡتُمۡ إِلَّا يَوۡمٗا ١٠٤ |
| 105. (Nkɔmhyɛni), wɔrebisa wo fa mmepɔ nso ho asɛm. Ka sɛ: "Me Wura Nyankopɔn bɛbubu no gɔsɔgɔsɔ atu apete sɛ mfuturo. | وَيَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلۡجِبَالِ فَقُلۡ يَنسِفُهَا رَبِّي نَسۡفٗا ١٠٥ |
| 106. Na Wama no adaso frɛtɛtɛtɛtɛ ayɛ no sɛ apaaso. | فَيَذَرُهَا قَاعٗا صَفۡصَفٗا ١٠٦ |
| 107. Wonhunu deɛ akyea anaa akontono wɔ so. | لَّا تَرَىٰ فِيهَا عِوَجٗا وَلَآ أَمۡتٗا ١٠٧ |
| 108. Saa Da no (adasamma nyinaa) bedi Ɔfrɛfoɔ no a, (nefrɛ no) nkyea (nkɔ nifa anaa benkum) no akyi, na ɛnee (biara) bɛberɛ ase ama Ahummɔborɔ Hene no, enti wonte hwee gyesɛ (nnipa) nan ase dede. | يَوۡمَئِذٖ يَتَّبِعُونَ ٱلدَّاعِيَ لَا عِوَجَ لَهُۥۖ وَخَشَعَتِ ٱلۡأَصۡوَاتُ لِلرَّحۡمَٰنِ فَلَا تَسۡمَعُ إِلَّا هَمۡسٗا ١٠٨ |
| 109. Saa Da no ntwitwagyeɛ ho mma mfasoɔ (mma obiara) gyesɛ obi a Ahummɔborɔ Hene no ama no kwan na Wagye N'asɛm ato mu. | يَوۡمَئِذٖ لَّا تَنفَعُ ٱلشَّفَٰعَةُ إِلَّا مَنۡ أَذِنَ لَهُ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَرَضِيَ لَهُۥ قَوۡلٗا ١٠٩ |
| 110. Onim deɛ ɛda wɔn anim (wɔ wiase) ne deɛ da wɔn akyi (wɔ Daakye Atemmuda), na wɔn nimdeɛ nnuru Ne nimdeɛ ho hwee. | يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡ وَلَا يُحِيطُونَ بِهِۦ عِلۡمٗا ١١٠ |
| 111. Animu nyinaa bɛberɛ wɔn ho ase ama Ɔteasefoɔ no a Ɔde Ne ho tene ho ase daa no. Na ampa sɛ obi a ɔso bɔne no adi nkoguo. | وَعَنَتِ ٱلۡوُجُوهُ لِلۡحَيِّ ٱلۡقَيُّومِۖ وَقَدۡ خَابَ مَنۡ حَمَلَ ظُلۡمٗا ١١١ |
| 112. Na obi a obedi dwuma pa, na ɔyɛ gyedieni no, onsuro sɛ yɛbɛsisi no anaasɛ n'akatua so bɛteɛ. | وَمَن يَعۡمَلۡ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَلَا يَخَافُ ظُلۡمٗا وَلَا هَضۡمٗا ١١٢ |
| 113. Saa ara na Yɛasiane Qur'aan wɔ Arab kasa mu, ɛna Yɛakyerɛkyerɛ kɔkɔbɔ no wɔ mu sɛdeɛ wɔbɛsuro Nyame anaasɛ ɛbɛma wɔn afa adwen. | وَكَذَٰلِكَ أَنزَلۡنَٰهُ قُرۡءَانًا عَرَبِيّٗا وَصَرَّفۡنَا فِيهِ مِنَ ٱلۡوَعِيدِ لَعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ أَوۡ يُحۡدِثُ لَهُمۡ ذِكۡرٗا ١١٣ |
| 114. Enti Nea Ɔyɛ Okokroko kyɛn adeɛ nyinaa ara no Ɔne Nyankopɔn, Ɔhene Nokwafoɔ ne no. (Nkɔmhyɛni), ansa na Qur'aan a yɛresiane ama woɔ no bɛhyɛ mma no, enni kan mmpere ho, na kasɛ: "Me Wura Nyankopɔn, fa nimdeɛ (no bi) ka me ho ". | فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ ٱلۡمَلِكُ ٱلۡحَقُّۗ وَلَا تَعۡجَلۡ بِٱلۡقُرۡءَانِ مِن قَبۡلِ أَن يُقۡضَىٰٓ إِلَيۡكَ وَحۡيُهُۥۖ وَقُل رَّبِّ زِدۡنِي عِلۡمٗا ١١٤ |
| 115. Ampa sɛ Yɛdii kan ne Adam yɛɛ apam na ne werɛ frii, Yɛanhunu sɛ na ɛyɛ no anidaaho (na ɛmaa no yɛɛ asoɔden). | وَلَقَدۡ عَهِدۡنَآ إِلَىٰٓ ءَادَمَ مِن قَبۡلُ فَنَسِيَ وَلَمۡ نَجِدۡ لَهُۥ عَزۡمٗا ١١٥ |

| | |
|---|---|
| 116. (Kae) ɛberɛ a Yɛka kyɛrɛɛ Soro abɔfoɔ no sɛ: "Mommrɛ mo ho ase mfa mo anim mmutu fɔm mma Adam, wɔde wɔn anim butuu fɔm (maa Adam), gyesɛ Iblis, wannyɛ. | وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِءَادَمَ فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ أَبَىٰ ١١٦ |
| 117. Yɛkaa sɛ : "Adam, woi yɛ ɔtamfo ma wo ne woyere, enti (monhwɛ yie na) wanntu mo amfri Turo no mu amma moanyɛ mmɔbɔ." | فَقُلْنَا يَٰٓـَٔادَمُ إِنَّ هَٰذَا عَدُوٌّ لَّكَ وَلِزَوْجِكَ فَلَا يُخْرِجَنَّكُمَا مِنَ ٱلْجَنَّةِ فَتَشْقَىٰٓ ١١٧ |
| 118. Nokorɛ sɛ (Turo yi mu deɛ) ɛkɔm nne wo, na wonna adagya nso. | إِنَّ لَكَ أَلَّا تَجُوعَ فِيهَا وَلَا تَعْرَىٰ ١١٨ |
| 119. Sukɔm nne wo, na awia nso nnhye wo. | وَأَنَّكَ لَا تَظْمَؤُا۟ فِيهَا وَلَا تَضْحَىٰ ١١٩ |
| 120. Nanso ɔbonsam bɛdaadaa no, ɔkaa sɛ: "Adam menkyerɛ wo daa nkwa dua ne ahennie a ɛnsɛe da no?" | فَوَسْوَسَ إِلَيْهِ ٱلشَّيْطَٰنُ قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ هَلْ أَدُلُّكَ عَلَىٰ شَجَرَةِ ٱلْخُلْدِ وَمُلْكٍ لَّا يَبْلَىٰ ١٢٠ |
| 121. Enti wɔn mmuienu dii (aduaba no) bi, na wɔn adagya daa adi, enti wɔfitii aseɛ de Turo no mu nhahan no bi kataa wɔn ho so. Adam yɛɛ ne Wura Nyankopɔn (asɛm ho) asoɔden, na ɔyerae. | فَأَكَلَا مِنْهَا فَبَدَتْ لَهُمَا سَوْءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخْصِفَانِ عَلَيْهِمَا مِن وَرَقِ ٱلْجَنَّةِ ۚ وَعَصَىٰٓ ءَادَمُ رَبَّهُۥ فَغَوَىٰ ١٢١ |
| 122. Afei ne Wura Nyankopɔn yii no (sɛ nkɔmhyɛni), de ne bɔne kyɛɛ no, kyerɛɛ (no) kwan. | ثُمَّ ٱجْتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَتَابَ عَلَيْهِ وَهَدَىٰ ١٢٢ |
| 123. Nyankopɔn kaa sɛ: "Mo mmienu monsiane (nkɔ asaase so), moyɛ mo ho-mo ho atamfoɔ. Enti sɛ kwankyerɛ fri Me hɔ ba mo hɔ na obia ɔbɛdi Me kwankerɛ no akyire no, ɔnyera na ɔnyɛ mmɔbɔ nso. | قَالَ ٱهْبِطَا مِنْهَا جَمِيعًۢا ۖ بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۖ فَإِمَّا يَأْتِيَنَّكُم مِّنِّى هُدًى فَمَنِ ٱتَّبَعَ هُدَاىَ فَلَا يَضِلُّ وَلَا يَشْقَىٰ ١٢٣ |
| 124. Na obi a ɔbɛtwe ne ho afri M'afutusɛm no ho no, obenya ahokyerɛ asetena, na Wusɔreɛ da no Yɛbenyane no onifirani. | وَمَنْ أَعْرَضَ عَن ذِكْرِى فَإِنَّ لَهُۥ مَعِيشَةً ضَنكًا وَنَحْشُرُهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ أَعْمَىٰ ١٢٤ |
| 125. Ɔbɛka sɛ: "Me Wura Nyankopɔn adɛn na Wanyane me onifirani wɔ aberɛ a na anka mehunu adeɛ?" | قَالَ رَبِّ لِمَ حَشَرْتَنِىٓ أَعْمَىٰ وَقَدْ كُنتُ بَصِيرًا ١٢٥ |
| 126. Onyankopɔn bɛka sɛ: "Saa ara na Y'asɛm baa wo hɔ, nanso wo werɛ firiiɛ, na saa ara na ɛnnɛ yɛwerɛ afri woɔ ". | قَالَ كَذَٰلِكَ أَتَتْكَ ءَايَٰتُنَا فَنَسِيتَهَا ۖ وَكَذَٰلِكَ ٱلْيَوْمَ تُنسَىٰ ١٢٦ |
| 127. Saa ara na Yɛtua obi a odi bɔne na ɔnnye ne Wura Nyankopɔn Nsɛm no nnie no so ka. Nokorɛ sɛ Daakye asotwee no ano yɛ den paa, na ɛwɔ hɔ daa. | وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى مَنْ أَسْرَفَ وَلَمْ يُؤْمِنۢ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ ۚ وَلَعَذَابُ ٱلْءَاخِرَةِ أَشَدُّ وَأَبْقَىٰٓ ١٢٧ |

| | |
|---|---|
| 128. Enti awoɔ ntoatoasoɔ dodoɔ a Yɛadi wɔn anim kan asɛe wɔn a wɔnenam faako a na wɔteteɛ no, ɛnyɛ kwankyerɛ (anaasɛ adesua) mma wɔn? Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu dema mmadwenmmafoɔ no. | أَفَلَمۡ يَهۡدِ لَهُمۡ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّنَ ٱلۡقُرُونِ يَمۡشُونَ فِي مَسَٰكِنِهِمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّأُوْلِي ٱلنُّهَىٰ ١٢٨ |
| 129. Sɛ asɛm no nnii kan wɔ wo Wura Nyankopɔn hɔ, ɛna yɛahyehyɛ ɛberɛ no nso ato hɔ a, anka (asotwee no) bɛyɛ hɔ (ama wɔn wɔ wiase ha). | وَلَوۡلَا كَلِمَةٞ سَبَقَتۡ مِن رَّبِّكَ لَكَانَ لِزَامٗا وَأَجَلٞ مُّسَمّٗى ١٢٩ |
| 130. Enti (Ɔkɔmhyɛni), wodeɛ nya deɛ wɔrekeka no ho aboterɛ, na bɔ wo Wura Nyankopɔn no abodin ansa na awia apue, ansa na akɔtɔ, na bɔ no abodin anadwo dɔnhwere no bi mu, ne awia dɔnhwere no nso mu bi, sɛdeɛ yɛbɛgye wo atom. | فَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ قَبۡلَ طُلُوعِ ٱلشَّمۡسِ وَقَبۡلَ غُرُوبِهَاۖ وَمِنۡ ءَانَآيِٕ ٱلَّيۡلِ فَسَبِّحۡ وَأَطۡرَافَ ٱلنَّهَارِ لَعَلَّكَ تَرۡضَىٰ ١٣٠ |
| 131. Na ɛnnyene w'ani nnhwɛ deɛ Yɛde ama wɔn mu akuakuo no mu bi no; (ɛyɛ) wiase afɛfɛdeɛ. (Yɛde ama wɔn) sɛdeɛ Yɛde bɛyɛ wɔn nsɔhwɛ. Wo Wura Nyankopɔn akyɛdeɛ no (a Wahyɛ wo ho bɔ wɔ Atemmuda no, ɛno mmom) na ɛyɛ, na ɛno nso na ɛwɔ hɔ daa. | وَلَا تَمُدَّنَّ عَيۡنَيۡكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعۡنَا بِهِۦٓ أَزۡوَٰجٗا مِّنۡهُمۡ زَهۡرَةَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا لِنَفۡتِنَهُمۡ فِيهِۚ وَرِزۡقُ رَبِّكَ خَيۡرٞ وَأَبۡقَىٰ ١٣١ |
| 132. Na hyɛ w'abusuafoɔ ma wɔnfrɛ Nyame, na nya (Nyamefrɛ no) ho aboterɛ. Yɛmmisa wo akɔnhoma. Yɛn mmom na Yɛbɔ wo akɔnhoma. Na awieɛ (pa) no deɛ ɛwɔ Nyame-surofoɔ no. | وَأۡمُرۡ أَهۡلَكَ بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱصۡطَبِرۡ عَلَيۡهَاۖ لَا نَسۡـَٔلُكَ رِزۡقٗاۖ نَّحۡنُ نَرۡزُقُكَۗ وَٱلۡعَٰقِبَةُ لِلتَّقۡوَىٰ ١٣٢ |
| 133. Deɛ wɔka ne sɛ: "Adɛn na ɔmfa nsɛnkyerɛnee bi mfri ne Wura Nyankopɔn hɔ mmerɛ yɛn?" Nkyerɛkyerɛmu anaa nyinasoɔ pefee a ɛwɔ Nwoma a edii kan no mu no mmaa wɔn hɔ? | وَقَالُواْ لَوۡلَا يَأۡتِينَا بِـَٔايَةٖ مِّن رَّبِّهِۦٓۚ أَوَلَمۡ تَأۡتِهِم بَيِّنَةُ مَا فِي ٱلصُّحُفِ ٱلۡأُولَىٰ ١٣٣ |
| 134. Sɛ Yɛdii kan de asotwee sɛee wɔn ansa na (Afutusɛm) woi (reba) a, anka wɔbɛkasɛ: "Yɛ Wura Nyankopɔn, adɛn nti na Wansoma ɔsomafoɔ bi wɔ yɛn hɔ amma yɛanni W'asɛm no akyi ansa na fɛdeɛ ne animguaseɛ reto yɛn?". | وَلَوۡ أَنَّآ أَهۡلَكۡنَٰهُم بِعَذَابٖ مِّن قَبۡلِهِۦ لَقَالُواْ رَبَّنَا لَوۡلَآ أَرۡسَلۡتَ إِلَيۡنَا رَسُولٗا فَنَتَّبِعَ ءَايَٰتِكَ مِن قَبۡلِ أَن نَّذِلَّ وَنَخۡزَىٰ ١٣٤ |
| 135. (Ɔkɔmhyɛni), ka sɛ: "Obiara retwɛn, enti monso montwɛn na mobɛhu wɔn a wɔnam kwan pɛpɛɛpɛ no soɔ ne obi a watene. | قُلۡ كُلّٞ مُّتَرَبِّصٞ فَتَرَبَّصُواْۖ فَسَتَعۡلَمُونَ مَنۡ أَصۡحَٰبُ ٱلصِّرَٰطِ ٱلسَّوِيِّ وَمَنِ ٱهۡتَدَىٰ ١٣٥ |

# 21. Al-Anbiyaa

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Nnipa nkontabuo (berɛ no) abɛn wɔn, nanso wɔde anibianaso twi fa so.

ٱقۡتَرَبَ لِلنَّاسِ حِسَابُهُمۡ وَهُمۡ فِي غَفۡلَةٖ مُّعۡرِضُونَ ١

2. Afutusɛm foforɔ biara a ɛbefri wɔn Wura Nyankopɔn hɔ aba wɔn hɔ no, gyesɛ wɔtie no agodie mu (anaasɛ wɔfa no fɛwdie).

مَا يَأۡتِيهِم مِّن ذِكۡرٖ مِّن رَّبِّهِم مُّحۡدَثٍ إِلَّا ٱسۡتَمَعُوهُ وَهُمۡ يَلۡعَبُونَ ٢

3. Nsɛm hunu na ɛwɔ wɔn akoma mu. Abɔneɛfoɔ no tu agyina kokoa mu (ka sɛ): "Woi nyɛ nipa sɛ moara? Mode mo ho bɛma ntafowa anaa naadaasɛm aberɛ a moani tua?"

لَاهِيَةٗ قُلُوبُهُمۡۗ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّجۡوَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ هَلۡ هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡۖ أَفَتَأۡتُونَ ٱلسِّحۡرَ وَأَنتُمۡ تُبۡصِرُونَ ٣

4. (Nkɔmhyɛni) kaa sɛ: "Me Wura Nyankopɔn Nim asɛm biara a ɛwɔ soro ne asaase so, na Ɔne Otiefoɔ no a Ɔte biribiara, na Ɔno ara ne Onimdefoɔ no a Onim biribiara no.

قَالَ رَبِّي يَعۡلَمُ ٱلۡقَوۡلَ فِي ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٤

5. Daabi, wɔka sɛ: (Saa Adiyisɛm yi tesɛ) daeɛ so bi a adi afra. Daabi, wabɔ ne trim (na atwerɛ), Daabi, ɔyɛ dwomtoni (Sɛ ɛnte saa a) ɛneɛ ɔmfa nsɛnkyerɛnee bi sɛdeɛ yɛde somaa tetefoɔ no (asomafoɔ no) bi mmrɛ yɛn".

بَلۡ قَالُوٓاْ أَضۡغَٰثُ أَحۡلَٰمِۭ بَلِ ٱفۡتَرَىٰهُ بَلۡ هُوَ شَاعِرٞ فَلۡيَأۡتِنَا بِـَٔايَةٖ كَمَآ أُرۡسِلَ ٱلۡأَوَّلُونَ ٥

6. Nkuro a Yɛdii wɔn anim kan sɛee wɔn no mu biara nnihɔ a wɔgye diiɛ. Enti wɔn bɛgye adi anaa?

مَآ ءَامَنَتۡ قَبۡلَهُم مِّن قَرۡيَةٍ أَهۡلَكۡنَٰهَآۖ أَفَهُمۡ يُؤۡمِنُونَ ٦

7. (Wɔn a) Yɛdii w'anim kan somaa wɔn no na wɔyɛ nnipa na Yɛyii Adiyisɛm no maa wɔn. Enti (Makafoɔ a moregye Muhammad akyinnyeɛ) sɛ monnim a, momisa wɔn a wɔkaekae (amanfoɔ) no.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا قَبۡلَكَ إِلَّا رِجَالٗا نُّوحِيٓ إِلَيۡهِمۡۖ فَسۡـَٔلُوٓاْ أَهۡلَ ٱلذِّكۡرِ إِن كُنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٧

8. Na Yɛamma Asomafoɔ no honam a enni aduane, na Yɛannyɛ wɔn (nnipa a) wɔbɛtena (wiase) afe bɔɔ (na wɔn nwuo).

وَمَا جَعَلۡنَٰهُمۡ جَسَدٗا لَّا يَأۡكُلُونَ ٱلطَّعَامَ وَمَا كَانُواْ خَٰلِدِينَ ٨

9. Enti Yedii bɔhyɛ no ho nokorɛ maa wɔn, na Yɛgyee wɔn ne wɔn a Yɛpɛ no nkwa, na Yɛsɛee nsɛmɔnedifoɔ no.

ثُمَّ صَدَقۡنَٰهُمُ ٱلۡوَعۡدَ فَأَنجَيۡنَٰهُمۡ وَمَن نَّشَآءُ وَأَهۡلَكۡنَا ٱلۡمُسۡرِفِينَ ٩

10. (Adasamma), ampa sɛ Yɛasiane Nwoma a mo ho afutusɛm, mo animuonyam ne mo nkɔsoɔ ho asɛm wɔ mu. Enti monte (saa adom kɛseɛ yi) ase ?

لَقَدۡ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ كِتَٰبٗا فِيهِ ذِكۡرُكُمۡۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ١٠

| | |
|---|---|
| 11. Nkuro dodoɔ sɛn na na wɔyɛ abɔneɛfoɔ a Yɛsɛee no? Ɛno akyiri no Yɛbɔɔ nnipa foforɔ (dehyɛɛ wɔn anan mu). | وَكَمۡ قَصَمۡنَا مِن قَرۡيَةٖ كَانَتۡ ظَالِمَةٗ وَأَنشَأۡنَا بَعۡدَهَا قَوۡمًا ءَاخَرِينَ ١١ |
| 12. Ɛberɛ a wɔhunuu Y'asotwee no, hwɛ! (Wɔbɔɔ mmɔden sɛ) wɔredwane no. | فَلَمَّآ أَحَسُّواْ بَأۡسَنَآ إِذَا هُم مِّنۡهَا يَرۡكُضُونَ ١٢ |
| 13. Monhwɛ na moandwane, na mmom monsan nkɔ moahodwoɔ abrabɔ a mowɔ mu no mu, ne moasetena a mowɔ mu no mu sɛdeɛ yɛbebisa mo asɛm. | لَا تَرۡكُضُواْ وَٱرۡجِعُوٓاْ إِلَىٰ مَآ أُتۡرِفۡتُمۡ فِيهِ وَمَسَٰكِنِكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تُسۡـَٔلُونَ ١٣ |
| 14. Wɔkaa sɛ: Adi ayɛ yɛn! Nokorɛ sɛ na yɛyɛ abɔneɛfoɔ. | قَالُواْ يَٰوَيۡلَنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ١٤ |
| 15. Wɔn suu no deɛ anyae kɔpem sɛ Yɛyɛɛ wɔn sɛ afuo a yɛatwa emu nnɔbae na atɛm dinn. | فَمَا زَالَت تِّلۡكَ دَعۡوَىٰهُمۡ حَتَّىٰ جَعَلۡنَٰهُمۡ حَصِيدًا خَٰمِدِينَ ١٥ |
| 16. Ɛnyɛ agorɔ nti na Yɛbɔɔ soro ne asaase ne deɛ ɛwɔ mfinfii no. | وَمَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَآءَ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَا لَٰعِبِينَ ١٦ |
| 17. Sɛ Yɛpɛ anigyesɛm (sɛ ɔyere anaa mma) a, anka Yɛbɛfa no wɔ Yɛn hɔ, sɛ Yɛpɛ sɛ yɛyɛ (saa a). | لَوۡ أَرَدۡنَآ أَن نَّتَّخِذَ لَهۡوٗا لَّٱتَّخَذۡنَٰهُ مِن لَّدُنَّآ إِن كُنَّا فَٰعِلِينَ ١٧ |
| 18. Daabi, Yɛto Nokorɛ no bɔ nkontompo no, na (nkontompo no) atu ayera afri hɔ korakora; na hwɛ na nkontompo asopa. Adi nyɛ mo wɔ (nkontomposɛm a) mode susu (Nyankopɔn) no! | بَلۡ نَقۡذِفُ بِٱلۡحَقِّ عَلَى ٱلۡبَٰطِلِ فَيَدۡمَغُهُۥ فَإِذَا هُوَ زَاهِقٞۚ وَلَكُمُ ٱلۡوَيۡلُ مِمَّا تَصِفُونَ ١٨ |
| 19. Nea ɛwɔ soro ne asaase soɔ (nyinaa) yɛ Ne dea. Wɔn a wɔn wɔ Ne hɔ (Soro abɔfoɔ) no nyɛ Ne som ho ahomasoɔ, na ɛnha wɔn anaasɛ wɔmmrɛ nso (wɔ Ne som ho). | وَلَهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَمَنۡ عِندَهُۥ لَا يَسۡتَكۡبِرُونَ عَنۡ عِبَادَتِهِۦ وَلَا يَسۡتَحۡسِرُونَ ١٩ |
| 20. Wɔbɔ (no) abodin kamfo no anadwo ne adekyeɛ (mu nyinaa) na wɔmmrɛ. | يُسَبِّحُونَ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ لَا يَفۡتُرُونَ ٢٠ |
| 21. Anaasɛ wɔn anya anyame bi wɔ asaase no so a wɔyane awufoɔ? | أَمِ ٱتَّخَذُوٓاْ ءَالِهَةٗ مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ هُمۡ يُنشِرُونَ ٢١ |
| 22. Sɛ anyame bi wɔ soro ne asaase so ka Nyankopɔn ho a anka (ɔsoro ne asaase) mmienu (nyinaa) asɛɛ. Kronkron Hene ne Nyankopɔn, Animuonyam ahennie Wura no, Ɔso kyɛn sɛdeɛ wɔde susu no no. | لَوۡ كَانَ فِيهِمَآ ءَالِهَةٌ إِلَّا ٱللَّهُ لَفَسَدَتَاۚ فَسُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ رَبِّ ٱلۡعَرۡشِ عَمَّا يَصِفُونَ ٢٢ |
| 23. Obiara ntumi mmisa no wɔ deɛ Ɔyɛ ho asɛm, na wɔn deɛ yɛbebisa wɔn. | لَا يُسۡـَٔلُ عَمَّا يَفۡعَلُ وَهُمۡ يُسۡـَٔلُونَ ٢٣ |

24. Anaasɛ wɔn afri N'akyi anya anyame foforɔ bi? (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Momfa mo nyinasoɔ mmra. Woi ne afutusɛm dema wɔn a wɔka me ho ne wɔn a wɔdii m'anim kan no. Daabi, wɔn mu pii nnim Nokorɛ no, enti wɔdane wɔn ho fri ho.

أَمِ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةًۖ قُلۡ هَاتُواْ بُرۡهَٰنَكُمۡۖ هَٰذَا ذِكۡرُ مَن مَّعِيَ وَذِكۡرُ مَن قَبۡلِيۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٱلۡحَقَّۖ فَهُم مُّعۡرِضُونَ ٢٤

25. (Nkɔmhyɛni), ɔsomafoɔ biara a Yɛdii w'anim kan somaa no no, Adiyisɛm a Yɛyi maa no ara ne sɛ, (ɔmɔ amanfoɔ no kɔkɔ) sɛ: "Awurade foforɔ biara nni hɔ gyesɛ Me nko ara enti monsom Me ".

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ مِن رَّسُولٍ إِلَّا نُوحِيٓ إِلَيۡهِ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعۡبُدُونِ ٢٥

26. Wɔkeka sɛ: "Ahummɔborɔ Hene no awo ba. Kronkron Hene ne no. Daabi, wɔn (a wɔka sɛ wɔyɛ Nyankopɔn mma tesɛ soro abɔfoɔ ne Yesu no nyinaa) yɛ (Nyankopɔn) nkoa animuonyamfoɔ.

وَقَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَلَدٗاۗ سُبۡحَٰنَهُۥۚ بَلۡ عِبَادٞ مُّكۡرَمُونَ ٢٦

27. Wɔnni Nyankopɔn anim kan nkasa, na mmom N'ahyɛdeɛ so na (wɔgyina) yɛ wɔn adwuma.

لَا يَسۡبِقُونَهُۥ بِٱلۡقَوۡلِ وَهُم بِأَمۡرِهِۦ يَعۡمَلُونَ ٢٧

28. Onim deɛ ɛda wɔn anim ne deɛ ɛda wɔn akyi na wɔntumi ntwitwa nnye (obi) gye nea Wagye no ato mu, na Ne ho suro ma wɔn ho popo.

يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡ وَلَا يَشۡفَعُونَ إِلَّا لِمَنِ ٱرۡتَضَىٰ وَهُم مِّنۡ خَشۡيَتِهِۦ مُشۡفِقُونَ ٢٨

29. Wɔn mu nea ɔbefri N'akyi aka sɛ; "Me yɛ Nyame" no saa (nipa no) Yɛde Amanehunu gya na ɛbɛtua ne so ka. Na saa na Yɛtua abɔneɛfoɔ no so ka.

وَمَن يَقُلۡ مِنۡهُمۡ إِنِّيٓ إِلَٰهٞ مِّن دُونِهِۦ فَذَٰلِكَ نَجۡزِيهِ جَهَنَّمَۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٩

30. Enti (Kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ no nhunuu sɛ na anka ɔsoro ne asaase bɔ mu (baako) ɛna Yɛpaee mu? Ɛna adeɛ a ɛwɔ nkwa biara Yɛde nsuo na ɛyɔeɛ, enti wɔnnye nni anaa?

أَوَلَمۡ يَرَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَنَّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ كَانَتَا رَتۡقٗا فَفَتَقۡنَٰهُمَاۖ وَجَعَلۡنَا مِنَ ٱلۡمَآءِ كُلَّ شَيۡءٍ حَيٍّۚ أَفَلَا يُؤۡمِنُونَ ٣٠

31. Ɛna Yɛayɛ mmepɔ de asisi asaase no so pintinn sɛdeɛ ɛmma (asaase no) nnwoso wɔn, ɛna Yɛatwitwa akwan a ɛterɛ wɔ soɔ sɛdeɛ wɔbɛnante kwan tenenee soɔ.

وَجَعَلۡنَا فِي ٱلۡأَرۡضِ رَوَٰسِيَ أَن تَمِيدَ بِهِمۡ وَجَعَلۡنَا فِيهَا فِجَاجٗا سُبُلٗا لَّعَلَّهُمۡ يَهۡتَدُونَ ٣١

32. Ɛna Yɛayɛ ɔsoro sɛ (efie) nkurusoɔ a yɛwɛn, nanso wɔdane wɔn ho fri emu nsɛnkyerɛnee no ho.

وَجَعَلۡنَا ٱلسَّمَآءَ سَقۡفٗا مَّحۡفُوظٗاۖ وَهُمۡ عَنۡ ءَايَٰتِهَا مُعۡرِضُونَ ٣٢

33. Ɔno na Ɔbɔɔ adesaeɛ ne adekyeɛ ne awia ne bosome. Emu biara wɔ kwan a ɛnam soɔ.

وَهُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ وَٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ كُلّٞ فِي فَلَكٖ يَسۡبَحُونَ ٣٣

34. (Ɔkɔmhyɛni), Yɛnyɛɛ onipa biara nnii w'anim kan sɛ ɔbɛtena (wiase) afe bɔɔ. Enti sɛ wowu a wɔn deɛ wɔbɛtena (wiase) afe bɔɔ anaa?

وَمَا جَعَلۡنَا لِبَشَرٖ مِّن قَبۡلِكَ ٱلۡخُلۡدَۖ
أَفَإِيْن مِّتَّ فَهُمُ ٱلۡخَٰلِدُونَ ٣٤

35. Ɔkra biara bɛka owuo ahwɛ. Yɛde bɔne ne papa nso bɛsɔ mo ahwɛ, na Yɛhɔ na mobɛsan aba.

كُلُّ نَفۡسٖ ذَآئِقَةُ ٱلۡمَوۡتِۗ وَنَبۡلُوكُم بِٱلشَّرِّ
وَٱلۡخَيۡرِ فِتۡنَةٗۖ وَإِلَيۡنَا تُرۡجَعُونَ ٣٥

36. Sɛ wɔn a wɔpo nokorɛ no hu wo a, deɛ wɔyɛ fa wo ho ara ne sɛ wɔbɛdi wo ho fɛw (aka sɛ): "Woi na ɔrekasa fa mo abosom no ho no?" Ahummɔborɔ Hene abodin no deɛ wɔmpɛ.

وَإِذَا رَءَاكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِن يَتَّخِذُونَكَ
إِلَّا هُزُوًا أَهَٰذَا ٱلَّذِي يَذۡكُرُ ءَالِهَتَكُمۡ
وَهُم بِذِكۡرِ ٱلرَّحۡمَٰنِ هُمۡ كَٰفِرُونَ ٣٦

37. Yɛbɔɔ onipa wɔ ntɛmpɛ suban mu. Mɛkyerɛ mo Me nsɛnkyerɛnee, enti ɛmma mommisa Me sɛ ɛmmra ntɛm

خُلِقَ ٱلۡإِنسَٰنُ مِنۡ عَجَلٖۚ سَأُوْرِيكُمۡ
ءَايَٰتِي فَلَا تَسۡتَعۡجِلُونِ ٣٧

38. Deɛ wɔka ne sɛ: "Ɛberɛ bɛn na saa bɔhyɛ no besie, sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a?"

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ
صَٰدِقِينَ ٣٨

39. Sɛ wɔn a wɔyi boniayɛ no nim ɛberɛ a wɔntumi nnyi egya no mfri wɔn anim anaa wɔn akyi na yɛmmoa wɔn no (siteɛ) a-

لَوۡ يَعۡلَمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ حِينَ لَا
يَكُفُّونَ عَن وُجُوهِهِمُ ٱلنَّارَ وَلَا عَن
ظُهُورِهِمۡ وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ٣٩

40. Daabi, ɛbɛba wɔn so mpofirem, na wɔbɛyɛ basaa, na wɔntumi nsi ano kwan, na yɛmma wɔn ahomegye berɛ nso.

بَلۡ تَأۡتِيهِم بَغۡتَةٗ فَتَبۡهَتُهُمۡ فَلَا
يَسۡتَطِيعُونَ رَدَّهَا وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ٤٠

41. Ampa sɛ wɔdii asomafoɔ a wɔdii w'annim kan no ho fɛw, na wɔn a wɔdii fɛw no, deɛ wɔdii ho fɛw no bɛtwaa wɔn ho hyiae.

وَلَقَدِ ٱسۡتُهۡزِئَ بِرُسُلٖ مِّن قَبۡلِكَ فَحَاقَ
بِٱلَّذِينَ سَخِرُواْ مِنۡهُم مَّا كَانُواْ بِهِۦ
يَسۡتَهۡزِءُونَ ٤١

42. Kasɛ: "Hwan na obetumi abɔ mo ho ban afri Ahummɔborɔ Hene no nsam wɔ anadwo ne adekyeɛ mu? Daabi, (obiara nnihɔ), nanso wɔdane wɔn ho fri wɔn Wura Nyankopɔn abodin ne Ne nkaekaeɛ ho.

قُلۡ مَن يَكۡلَؤُكُم بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ
مِنَ ٱلرَّحۡمَٰنِۚ بَلۡ هُمۡ عَن ذِكۡرِ
رَبِّهِم مُّعۡرِضُونَ ٤٢

43. Anaasɛ wɔn wɔ anyame a wɔbɛbɔ wɔn ho ban afri Yɛn hɔ? Wɔnni tumi a wɔde boa wɔn ho na kampɛsɛ wɔabɔ wɔn ho ban afri Yɛn (asotwee) mu.

أَمۡ لَهُمۡ ءَالِهَةٞ تَمۡنَعُهُم مِّن دُونِنَاۚ لَا
يَسۡتَطِيعُونَ نَصۡرَ أَنفُسِهِمۡ وَلَا هُم مِّنَّا
يُصۡحَبُونَ ٤٣

44. Daabi, Yɛbɔɔ woi nom ne wɔn agyanom akɔnhoma kɔpem sɛ nkwa (nna no) yɛɛ (wɔn ani so) tenten maa wɔn. Enti (boniayɛfoɔ no) nhunuu sɛ Yɛrete nsaase (a na wɔdi so tumi

بَلۡ مَتَّعۡنَا هَٰٓؤُلَآءِ وَءَابَآءَهُمۡ حَتَّىٰ طَالَ
عَلَيۡهِمُ ٱلۡعُمُرُۗ أَفَلَا يَرَوۡنَ أَنَّا نَأۡتِي

| | |
|---|---|
| no) so nkakrankakra firi ahyeɛ no soɔ? Enti wɔn na wɔbɛdi nkonim? | ٱلْأَرْضَ نَنقُصُهَا مِنْ أَطْرَافِهَآ ۚ أَفَهُمُ ٱلْغَٰلِبُونَ ﴿٤٤﴾ |
| 45. (Nkɔmhyɛni), kasɛ: "Medeɛ Adiyisɛm no na mede bɔ mo kɔkɔ, na ɔsosifoɔ no deɛ, sɛ yɛbɔ no kɔkɔ mpo a ɔnnte frɛ no." | قُلْ إِنَّمَآ أُنذِرُكُم بِٱلْوَحْىِ ۚ وَلَا يَسْمَعُ ٱلصُّمُّ ٱلدُّعَآءَ إِذَا مَا يُنذَرُونَ ﴿٤٥﴾ |
| 46. Ampa sɛ wo Wura Nyankopɔn asotwee no ho mframa sɔ wɔn mu a wɔbɛka sɛ: "Adi ayɛ yɛn. Nokorɛ sɛ na yɛyɛ abɔneɛfoɔ". | وَلَئِن مَّسَّتْهُمْ نَفْحَةٌ مِّنْ عَذَابِ رَبِّكَ لَيَقُولُنَّ يَٰوَيْلَنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ﴿٤٦﴾ |
| 47. Yɛde nokorɛ nsania no bɛsi hɔ ama Wusɔreɛ da no, na yɛnsisi ɔkra biara ketekete koraa. Sɛ (ne dwuma pa anaa bɔne) mu duro tesɛ wisa aba mpo a Yɛde bɛba (akontabuo mu). Na Yɛsombo wɔ akontabuo ho. | وَنَضَعُ ٱلْمَوَٰزِينَ ٱلْقِسْطَ لِيَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ فَلَا تُظْلَمُ نَفْسٌ شَيْـًٔا ۖ وَإِن كَانَ مِثْقَالَ حَبَّةٍ مِّنْ خَرْدَلٍ أَتَيْنَا بِهَا ۗ وَكَفَىٰ بِنَا حَٰسِبِينَ ﴿٤٧﴾ |
| 48. Nokorɛ sɛ Yɛde Furqaan maa Mose ne Aaron, ne nhyerɛnee ne afutusɛm dema Nyame surofoɔ no. | وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ٱلْفُرْقَانَ وَضِيَآءً وَذِكْرًا لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٤٨﴾ |
| 49. Wɔn a wɔsuro wɔn Wura Nyankopɔn wɔ nsumaeɛ mu no, wɔn na wɔbɔ hu wɔ Dɔnhwere no ho. | ٱلَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُم بِٱلْغَيْبِ وَهُم مِّنَ ٱلسَّاعَةِ مُشْفِقُونَ ﴿٤٩﴾ |
| 50. Saa (Qur'aan) yi yɛ Afutusɛm a nhyira wɔ mu a Yɛasiane; enti mobɛpo anaa? | وَهَٰذَا ذِكْرٌ مُّبَارَكٌ أَنزَلْنَٰهُ ۚ أَفَأَنتُمْ لَهُۥ مُنكِرُونَ ﴿٥٠﴾ |
| 51. Ampa sɛ Yɛdii kan de Abraham kwankyerɛ maa no, na na Yɛnim no yie (fa ne gyidie ho). | وَلَقَدْ ءَاتَيْنَآ إِبْرَٰهِيمَ رُشْدَهُۥ مِن قَبْلُ وَكُنَّا بِهِۦ عَٰلِمِينَ ﴿٥١﴾ |
| 52. Ɛberɛ a ɔka kyerɛɛ n'agya ne ne nkorɔfoɔ sɛ: "Ɛdeɛn ne saa ahonin a mode mo ho ama resom wɔn yi?" | إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِۦ مَا هَٰذِهِ ٱلتَّمَاثِيلُ ٱلَّتِىٓ أَنتُمْ لَهَا عَٰكِفُونَ ﴿٥٢﴾ |
| 53. Wɔbuaa sɛ: "Yɛbɛtoo Y'agyanom sɛ wɔresom wɔn . | قَالُوا۟ وَجَدْنَآ ءَابَآءَنَا لَهَا عَٰبِدِينَ ﴿٥٣﴾ |
| 54. Ɔkaa sɛ: "Ampa sɛ mo ne mo agyanom (nyinaa) wɔ ɔyera pefee mu paa". | قَالَ لَقَدْ كُنتُمْ أَنتُمْ وَءَابَآؤُكُمْ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٥٤﴾ |
| 55. Wɔkaa sɛ: "Wode nokorɛ na aberɛ yɛn anaasɛ woka wɔn a wɔdi fɛw no ho?" | قَالُوٓا۟ أَجِئْتَنَا بِٱلْحَقِّ أَمْ أَنتَ مِنَ ٱللَّٰعِبِينَ ﴿٥٥﴾ |
| 56. Abraham kaa sɛ: "Daabi, Mo Wura Nyankopɔn no, Ɔne ɔsoro ne asaase Wura a Ɔbɔɔ (soro ne asaase) no, na medeɛ meka wɔn a wɔdi woi ho adanseɛ no ho. | قَالَ بَل رَّبُّكُمْ رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ٱلَّذِى فَطَرَهُنَّ وَأَنَا۠ عَلَىٰ ذَٰلِكُم مِّنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ﴿٥٦﴾ |

| | |
|---|---|
| 57. “Medɔ Nyame sɛ: “Ansa na mobɛkɔ adane mo akyi asan aba no, na mabɔ mo abosom no ho pɔ (asɛe no) “. | وَتَٱللَّهِ لَأَكِيدَنَّ أَصۡنَٰمَكُم بَعۡدَ أَن تُوَلُّواْ مُدۡبِرِينَ ٥٧ |
| 58. Enti obubuu (abosom no) asinasin, na mmom (ogyaa) wɔn mu kɛseɛ no sɛdeɛ wɔbɛsan abɛto no. | فَجَعَلَهُمۡ جُذَٰذًا إِلَّا كَبِيرٗا لَّهُمۡ لَعَلَّهُمۡ إِلَيۡهِ يَرۡجِعُونَ ٥٨ |
| 59. (Wɔbɛhunuiɛ no) wɔkaa sɛ: “Hwan na wayɛ yɛn anyame yi sei? Nokorɛ sɛ (saa nipa no), ka abɔneɛfoɔ no ho “. | قَالُواْ مَن فَعَلَ هَٰذَا بِـَٔالِهَتِنَآ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥٩ |
| 60. Wɔkekaa sɛ: “Yɛtee sɛ abranteɛ bi rekeka wɔn ho asɛm (bɔne), yɛfrɛ no Abraham”. | قَالُواْ سَمِعۡنَا فَتٗى يَذۡكُرُهُمۡ يُقَالُ لَهُۥٓ إِبۡرَٰهِيمُ ٦٠ |
| 61. Wɔkaa sɛ: “Monfa no mmra nnipa no anim sɛdeɛ wɔbɛdi ho adanseɛ ”. | قَالُواْ فَأۡتُواْ بِهِۦ عَلَىٰٓ أَعۡيُنِ ٱلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَشۡهَدُونَ ٦١ |
| 62. Wɔbisaa sɛ: “Abraham wo na woyɛɛ yɛn anyame no sei?” | قَالُوٓاْ ءَأَنتَ فَعَلۡتَ هَٰذَا بِـَٔالِهَتِنَا يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُ ٦٢ |
| 63. Abraham kaa sɛ: “Daabi, wɔn mu (bosom) kɛseɛ woi na ayɛ, enti sɛ (abosom no) kasa a, ɛneɛ momisa wɔn“. | قَالَ بَلۡ فَعَلَهُۥ كَبِيرُهُمۡ هَٰذَا فَسۡـَٔلُوهُمۡ إِن كَانُواْ يَنطِقُونَ ٦٣ |
| 64. Enti wɔdwenee ho wɔ wɔn ara wɔn mu, na wɔkekaa sɛ: “Nokorɛ sɛ moka abɔneɛfoɔ no ho “. | فَرَجَعُوٓاْ إِلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡ فَقَالُوٓاْ إِنَّكُمۡ أَنتُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٦٤ |
| 65. Aniwuo maa wɔsisii wɔn ti ase (kaa sɛ): “(Abraham), wonim yie sɛ (abosom) woi nom nkasa “. | ثُمَّ نُكِسُواْ عَلَىٰ رُءُوسِهِمۡ لَقَدۡ عَلِمۡتَ مَا هَٰٓؤُلَآءِ يَنطِقُونَ ٦٥ |
| 66. Abraham kaa sɛ “Enti mofri Nyankopɔn akyi som adeɛ a entumi mma mo mfasoɔ biara na entumi mfa ɔhaw biara nso mma mo?” | قَالَ أَفَتَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكُمۡ شَيۡـٔٗا وَلَا يَضُرُّكُمۡ ٦٦ |
| 67. “Mo ani awu wɔ deɛ mofri Nyankopɔn akyi som no ho. Enti monni adwen?” | أُفّٖ لَّكُمۡ وَلِمَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٦٧ |
| 68. Wɔkaa sɛ: “Monhye no na mommoa mo anyame, sɛ mobɛyɛ (no biribi) a. | قَالُواْ حَرِّقُوهُ وَٱنصُرُوٓاْ ءَالِهَتَكُمۡ إِن كُنتُمۡ فَٰعِلِينَ ٦٨ |
| 69. Yɛkaa sɛ: ”Egya, yɛ nwunu ne asomdwoeɛ ma Abraham “. | قُلۡنَا يَٰنَارُ كُونِي بَرۡدٗا وَسَلَٰمًا عَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ ٦٩ |
| 70. Wɔhwehwɛɛ sɛ wɔbɔ (Abraham) ho pɔ bɔne enti Yɛmaa wɔyɛɛ berɛguofoɔ. | وَأَرَادُواْ بِهِۦ كَيۡدٗا فَجَعَلۡنَٰهُمُ ٱلۡأَخۡسَرِينَ ٧٠ |

| | |
|---|---|
| 71. Yɛgyee Abraham ne Lut nso nkwa de wɔn kɔɔ asaase a Yɛahyira so ama amansan no so. | وَنَجَّيۡنَٰهُ وَلُوطًا إِلَى ٱلۡأَرۡضِ ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا فِيهَا لِلۡعَٰلَمِينَ ٧١ |
| 72. Na Yɛde Is'haaq kyɛɛ no, ɛna (Yɛyɛɛ) Ya'aquub nso ntosoɔ (maa no), na Yɛmaa wɔn mu biara yɛɛ nipa papa. | وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ نَافِلَةٗۖ وَكُلّٗا جَعَلۡنَا صَٰلِحِينَ ٧٢ |
| 73. Yɛyɛɛ wɔn akandifoɔ a wɔde Y'ahyɛdeɛ no kyerɛ (amanfoɔ) kwan, na Yɛyii papayɛ ne Nyamefrɛ ne Zaka yie maa wɔn, na (Yɛnko ara na na) wɔsom Yɛn. | وَجَعَلۡنَٰهُمۡ أَيِمَّةٗ يَهۡدُونَ بِأَمۡرِنَا وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡهِمۡ فِعۡلَ ٱلۡخَيۡرَٰتِ وَإِقَامَ ٱلصَّلَوٰةِ وَإِيتَآءَ ٱلزَّكَوٰةِۖ وَكَانُواْ لَنَا عَٰبِدِينَ ٧٣ |
| 74. Lut nso Yɛmaa no nyansa ne nimdeɛ, na Yɛgyee no fri kuro no a na wɔyɛ akyiwadeɛ no mu. Nokorɛ sɛ na wɔyɛ nnipa bɔnefoɔ, ahohwifoɔ. | وَلُوطًا ءَاتَيۡنَٰهُ حُكۡمٗا وَعِلۡمٗا وَنَجَّيۡنَٰهُ مِنَ ٱلۡقَرۡيَةِ ٱلَّتِي كَانَت تَّعۡمَلُ ٱلۡخَبَٰٓئِثَۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمَ سَوۡءٖ فَٰسِقِينَ ٧٤ |
| 75. Yɛde no wuraa Y'ahummɔborɔ no mu. Nokorɛ sɛ na ɔka apapafoɔ no ho. | وَأَدۡخَلۡنَٰهُ فِي رَحۡمَتِنَآۖ إِنَّهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٧٥ |
| 76. Noa nso, ɛberɛ a odii kan su frɛɛ Yɛn no, Yɛgyee no so, na Yɛgyee no ne n'abusuafoɔ frii mmusuo kɛseɛ no mu. | وَنُوحًا إِذۡ نَادَىٰ مِن قَبۡلُ فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ فَنَجَّيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥ مِنَ ٱلۡكَرۡبِ ٱلۡعَظِيمِ ٧٦ |
| 77. Yɛboaa no gyee no frii amanfoɔ no a wɔfaa Yɛn Nsɛm no atorɔsɛm no nsam. Nokorɛ sɛ na wɔyɛ nnipa bɔnefoɔ. Enti Yɛmaa nsuo faa wɔn nyinaa. | وَنَصَرۡنَٰهُ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمَ سَوۡءٖ فَأَغۡرَقۡنَٰهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٧٧ |
| 78. Dawid ne Solomon nso, ɛberɛ a wɔbuu atɛn wɔ afuo bi a nkorɔfoɔ bi nnwan kɔɔ mu adidie anadwo no ho no, na Yɛdi wɔn atemmuo no ho adanseɛ. | وَدَاوُۥدَ وَسُلَيۡمَٰنَ إِذۡ يَحۡكُمَانِ فِي ٱلۡحَرۡثِ إِذۡ نَفَشَتۡ فِيهِ غَنَمُ ٱلۡقَوۡمِ وَكُنَّا لِحُكۡمِهِمۡ شَٰهِدِينَ ٧٨ |
| 79. Enti Yɛmaa Solomon nyaa (asɛm no) ho nteaseɛ. Wɔn mu biara, Yɛmaa (no) nyansa ne adwen; na Yɛbrɛɛ mmepɔ ne nnomaa ase kaa Dawid ho maa wɔbɔɔ Yɛn abodin. Yɛn na Yɛyɛɛ (woi nom nyinaa). | فَفَهَّمۡنَٰهَا سُلَيۡمَٰنَۚ وَكُلًّا ءَاتَيۡنَا حُكۡمٗا وَعِلۡمٗاۚ وَسَخَّرۡنَا مَعَ دَاوُۥدَ ٱلۡجِبَالَ يُسَبِّحۡنَ وَٱلطَّيۡرَۚ وَكُنَّا فَٰعِلِينَ ٧٩ |
| 80. Yɛkyerɛɛ Dawid (sɛdeɛ) ɔbɛyɛ dadeɛ akotadeɛ ama mo, sɛdeɛ ɛbɛbɔ mo ho ban wɔ ɔkoo mu. Enti mobɛyi (Nyankopɔn) ayɛ anaa? | وَعَلَّمۡنَٰهُ صَنۡعَةَ لَبُوسٖ لَّكُمۡ لِتُحۡصِنَكُم مِّنۢ بَأۡسِكُمۡۖ فَهَلۡ أَنتُمۡ شَٰكِرُونَ ٨٠ |

81. Solomon nso (Yɛbrɛɛ) mframa a na ɛnam n'ahyɛdeɛ so bɔ dendenden kɔ asaase a Yɛahyira so no soɔ no ase maa no. Na Yɛwɔ biribiara ho nimdeɛ.

وَلِسُلَيۡمَٰنَ ٱلرِّيحَ عَاصِفَةٗ تَجۡرِي بِأَمۡرِهِۦٓ إِلَى ٱلۡأَرۡضِ ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا فِيهَاۚ وَكُنَّا بِكُلِّ شَيۡءٍ عَٰلِمِينَ ٨١

82. Abonsamfoɔ no mu bi wɔ hɔ a wɔdɔ sukɔ (koyi nhwene-pa) ma no, san yɛ nnwuma foforɔ wɔ ɛno akyi, na Yɛn ara na na Yɛwɛn wɔn.

وَمِنَ ٱلشَّيَٰطِينِ مَن يَغُوصُونَ لَهُۥ وَيَعۡمَلُونَ عَمَلٗا دُونَ ذَٰلِكَۖ وَكُنَّا لَهُمۡ حَٰفِظِينَ ٨٢

83. Ayuub (Hiob) nso, ɛberɛ a ɔsu frɛɛ ne Wura Nyankopɔn sɛ: "Nokorɛ ɔhaw ato me, na Wone Mmɔborɔhunufoɔ no mu Mmɔborɔhunu Hene no.

وَأَيُّوبَ إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥٓ أَنِّي مَسَّنِيَ ٱلضُّرُّ وَأَنتَ أَرۡحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ٨٣

84. Enti Yɛ'gyee ne (sufrɛ no) so, yii ɔhaw a na ato no no frii ne so, na Yɛde n'abusuafoɔ no ne nemmɔhoo bɔɔ hoo maa no ɛnam Yɛn ahummɔborɔ nti; ɛyɛ afutusɛm dema Nyame-somfoɔ no.

فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ فَكَشَفۡنَا مَا بِهِۦ مِن ضُرّٖۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ أَهۡلَهُۥ وَمِثۡلَهُم مَّعَهُمۡ رَحۡمَةٗ مِّنۡ عِندِنَا وَذِكۡرَىٰ لِلۡعَٰبِدِينَ ٨٤

85. Ne Ishmael ne Idriis ne Zul Kifil; wɔn nyinaa ka aboterɛfoɔ no ho.

وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِدۡرِيسَ وَذَا ٱلۡكِفۡلِۖ كُلّٞ مِّنَ ٱلصَّٰبِرِينَ ٨٥

86. Yɛde wɔn (nyinaa) wuraa Y'ahummɔborɔ no mu. Nokorɛ sɛ wɔka apapafoɔ no ho.

وَأَدۡخَلۡنَٰهُمۡ فِي رَحۡمَتِنَآۖ إِنَّهُم مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٨٦

87. Ɛne Zaa-Nuun (Yona), ɛberɛ a ɔde abufuo kɔɛɛ no, na odwen sɛ Yɛmma ne ho nkyere no, na osu frɛɛ (Yɛn) wɔ sum no mu sɛ: "Awuarade biara nni hɔ gyesɛ Wo. Kronkron Hene ne Wo! Nokorɛ, makɔka abɔneɛfoɔ no ho".

وَذَا ٱلنُّونِ إِذ ذَّهَبَ مُغَٰضِبٗا فَظَنَّ أَن لَّن نَّقۡدِرَ عَلَيۡهِ فَنَادَىٰ فِي ٱلظُّلُمَٰتِ أَن لَّآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنتَ سُبۡحَٰنَكَ إِنِّي كُنتُ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٨٧

88. Enti Yɛgyee no so na Yɛgyee no fri ɔhaw ne awerɛhoɔ no mu, na saa ara na Yɛgye agyidiefoɔ no (fri ɔhaw ne mmusuo mu).

فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ وَنَجَّيۡنَٰهُ مِنَ ٱلۡغَمِّۚ وَكَذَٰلِكَ نُـۨجِي ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٨٨

89. Ɛne Zakariya, ɛberɛ a osu frɛɛ ne Wura Nyankopɔn sɛ: "Me Wura Nyankopɔn, ɛnya me ankonam, na Wo na Woyɛ adedifoɔ no mu papa.

وَزَكَرِيَّآ إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥ رَبِّ لَا تَذَرۡنِي فَرۡدٗا وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلۡوَٰرِثِينَ ٨٩

90. Enti Yɛgyee no so, maa no (ɔba a yɛfrɛ no) Yahaya (Yohane), na Yɛsaa ne yere yadeɛ (maa no woo ba) maa no. Nokorɛ sɛ na wɔsi wɔn ho akan wɔ papayɛ ho, su frɛ Yɛn wɔ anidaasoɔ ne suro mu; na wɔbrɛ wɔn ho ase nso ma Yɛn.

فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ وَوَهَبۡنَا لَهُۥ يَحۡيَىٰ وَأَصۡلَحۡنَا لَهُۥ زَوۡجَهُۥٓۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ يُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡخَيۡرَٰتِ وَيَدۡعُونَنَا رَغَبٗا وَرَهَبٗاۖ وَكَانُواْ لَنَا خَٰشِعِينَ ٩٠

91. Ɛne (ɔbaa bunu Mar'yam) no a ɔhwɛɛ ne ho so yie (wɔ nna mu) no, enti Yɛhomee Yɛhonhom guu ne mu, na Yɛde ɔne ne ba (Yesu) yɛɛ nsɛnkyerɛnee maa amansan.

وَٱلَّتِيٓ أَحۡصَنَتۡ فَرۡجَهَا فَنَفَخۡنَا فِيهَا مِن رُّوحِنَا وَجَعَلۡنَٰهَا وَٱبۡنَهَآ ءَايَةٗ لِّلۡعَٰلَمِينَ ﴿٩١﴾

92. Nokorɛ sɛ, mo man woi yɛ ɔman baako, na Mene mo Wura Nyankopɔn, enti monsom Me.

إِنَّ هَٰذِهِۦٓ أُمَّتُكُمۡ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ وَأَنَا۠ رَبُّكُمۡ فَٱعۡبُدُونِ ﴿٩٢﴾

93. Nanso wɔpaepaee wɔn ntɛm wɔ wɔn dwumadie no ho. Yɛhɔ na obiara bɛsan aba.

وَتَقَطَّعُوٓاْ أَمۡرَهُم بَيۡنَهُمۡۖ كُلٌّ إِلَيۡنَا رَٰجِعُونَ ﴿٩٣﴾

94. Enti obia obedi dwuma pa na ɔyɛ gyidieni no, yɛmpo ne mmɔdemmɔ a ɔbɔɛ no, nokorɛ sɛ, Yɛtwerɛ to hɔ ma no.

فَمَن يَعۡمَلۡ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَلَا كُفۡرَانَ لِسَعۡيِهِۦ وَإِنَّا لَهُۥ كَٰتِبُونَ ﴿٩٤﴾

95. Nokorɛ, Yɛabra sɛ kuro (anaasɛ nnipa) a Yɛasɛe wɔn no, bɛnsan aba (wiase) bio.

وَحَرَٰمٌ عَلَىٰ قَرۡيَةٍ أَهۡلَكۡنَٰهَآ أَنَّهُمۡ لَا يَرۡجِعُونَ ﴿٩٥﴾

96. Kɔpem sɛ yɛbebue Yaajuuj ne Maajuuj (Gog ne Magog afri wɔn ban no mu) ama wabɔ yiridi apue afri simpie bea biara mu.

حَتَّىٰٓ إِذَا فُتِحَتۡ يَأۡجُوجُ وَمَأۡجُوجُ وَهُم مِّن كُلِّ حَدَبٖ يَنسِلُونَ ﴿٩٦﴾

97. Nokorɛ nso sɛ, bɔhyɛ (Da) no abɛn. Na (sɛ nnipa sɔre fri adakamena mu a) wobɛhunu sɛ wɔn a wɔnnye nnie no ani ahaahae atɔ sa wɔ ehu mu. Wɔbɛka sɛ: "Adi ayɛ yɛn. Nokorɛ, na y'ani nna woi so, daabi na yɛyɛ abɔneɛfoɔ".

وَٱقۡتَرَبَ ٱلۡوَعۡدُ ٱلۡحَقُّ فَإِذَا هِيَ شَٰخِصَةٌ أَبۡصَٰرُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يَٰوَيۡلَنَا قَدۡ كُنَّا فِي غَفۡلَةٖ مِّنۡ هَٰذَا بَلۡ كُنَّا ظَٰلِمِينَ ﴿٩٧﴾

98. Nokorɛ sɛ, mo ne deɛ mofri Nyankopɔn akyi somoeɛ no, mone egya no nyentia, ɛmu na mobɛtena afe bɔɔ.

إِنَّكُمۡ وَمَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ حَصَبُ جَهَنَّمَ أَنتُمۡ لَهَا وَٰرِدُونَ ﴿٩٨﴾

99. Sɛ woi nom yɛ anyame ampa a, anka wɔmma (Amanehunu gya no mu) hɔ. Na emu na wɔn nyinaa bɛtena afe bɔɔ.

لَوۡ كَانَ هَٰٓؤُلَآءِ ءَالِهَةٗ مَّا وَرَدُوهَاۖ وَكُلّٞ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٩٩﴾

100. Wɔbedi apenesie wɔ (egya no) mu, na emu no wɔnte (kasa biara).

لَهُمۡ فِيهَا زَفِيرٞ وَهُمۡ فِيهَا لَا يَسۡمَعُونَ ﴿١٠٠﴾

101. Wɔn nso a papa adi kan afri Yɛn hɔ akɔ wɔn hɔ no, wɔne (Amanehunu gya no) ntɛm kwan bɛwa,

إِنَّ ٱلَّذِينَ سَبَقَتۡ لَهُم مِّنَّا ٱلۡحُسۡنَىٰٓ أُوْلَٰٓئِكَ عَنۡهَا مُبۡعَدُونَ ﴿١٠١﴾

102. Wɔnte (Ogya no) dede yɛ no ketewaa bi mpo, na deɛ ɛyɛ wɔn kraa akɔnnɔ no mu na wɔbɛtena afe bɔɔ.

لَا يَسۡمَعُونَ حَسِيسَهَاۖ وَهُمۡ فِي مَا ٱشۡتَهَتۡ أَنفُسُهُمۡ خَٰلِدُونَ ﴿١٠٢﴾

| | |
|---|---|
| 103. Wɔn werɛ nnho wɔ ehubɔ kɛseɛ (Da) no ho, na Soro abɔfoɔ behyia wɔn (aka akyerɛ wɔn sɛ): “Woi ne moda no a yɛhyɛɛ mo ho bɔ no “. | لَا يَحْزُنُهُمُ ٱلْفَزَعُ ٱلْأَكْبَرُ وَتَتَلَقَّىٰهُمُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ هَٰذَا يَوْمُكُمُ ٱلَّذِى كُنتُمْ تُوعَدُونَ ﴿١٠٣﴾ |
| 104. (Kae) Ɛda no a Yɛbɛbobɔ ɔsoro sɛdeɛ yɛbobɔ nwoma a ɛkyekyere kraataa ho no. Sɛdeɛ Yɛhyɛɛ kane abɔdeɛ no aseɛ no, saa ara na Yɛbɛsan (de wɔn aba nkwa mu bio). (ɛyɛ) bɔhyɛ a ɛda Yɛn soɔ. Nokorɛ nso sɛ Yɛbɛyɛ. | يَوْمَ نَطْوِى ٱلسَّمَآءَ كَطَىِّ ٱلسِّجِلِّ لِلْكُتُبِ ۚ كَمَا بَدَأْنَآ أَوَّلَ خَلْقٍ نُّعِيدُهُۥ ۚ وَعْدًا عَلَيْنَآ ۚ إِنَّا كُنَّا فَٰعِلِينَ ﴿١٠٤﴾ |
| 105. Ampa sɛ Yɛtwerɛɛ no wɔ Dawid Nwom no mu wɔ afutusɛm (a yɛde maa Mose) no akyi sɛ: “Me nkoa apapafoɔ no na wɔbɛdi adeɛ wɔ asaase no soɔ. | وَلَقَدْ كَتَبْنَا فِى ٱلزَّبُورِ مِنۢ بَعْدِ ٱلذِّكْرِ أَنَّ ٱلْأَرْضَ يَرِثُهَا عِبَادِىَ ٱلصَّٰلِحُونَ ﴿١٠٥﴾ |
| 106. Nokorɛ sɛ, amanebɔ (ahodoɔ) a ɛkɔ asomu wɔ (saa Qur’aan) yi mu de ma nnipa a wɔsom (Nyame). | إِنَّ فِى هَٰذَا لَبَلَٰغًا لِّقَوْمٍ عَٰبِدِينَ ﴿١٠٦﴾ |
| 107. (Nkɔmhyɛni), deɛ enti Yɛsomaaa woɔ ne sɛ, (wogyina hɔ sɛ) ahummɔborɔ dema amansan nyinaa. | وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ إِلَّا رَحْمَةً لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿١٠٧﴾ |
| 108. (Ɔkɔmhyɛni), kasɛ: “Medeɛ yɛayi akyerɛ me sɛ: “Mo Nyankopɔn no yɛ Nyankopɔn baako, na enti mobɛbrɛ mo ho ase ayɛ Muslimifoɔ anaa?” | قُلْ إِنَّمَا يُوحَىٰٓ إِلَىَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ ۖ فَهَلْ أَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٠٨﴾ |
| 109. Sɛ wɔdane wɔn ho (fri nokorɛ no ho) a, ɛneɛ ka sɛ: “(Asɛm no ho) kɔkɔ pɛpɛɛpɛ na mede abɔ mo nyinaa no, na mennim sɛ ebia deɛ yɛahyɛ mo ho bɔ no abɛn anaasɛ ɛwɔ akyiri. | فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَقُلْ ءَاذَنتُكُمْ عَلَىٰ سَوَآءٍ ۖ وَإِنْ أَدْرِىٓ أَقَرِيبٌ أَم بَعِيدٌ مَّا تُوعَدُونَ ﴿١٠٩﴾ |
| 110. Nokorɛ sɛ, Onim asɛm a moka ma no pue ɛna Onim deɛ mode suma. | إِنَّهُۥ يَعْلَمُ ٱلْجَهْرَ مِنَ ٱلْقَوْلِ وَيَعْلَمُ مَا تَكْتُمُونَ ﴿١١٠﴾ |
| 111. Mennim sɛ ebia (twɛn a Nyankopɔn retwentwɛn asotwee no soɔ no) yɛ nsɔhwɛ ma mo, anaasɛ (Ɔde rema mo) agye moani akɔpem ɛberɛ bi. | وَإِنْ أَدْرِى لَعَلَّهُۥ فِتْنَةٌ لَّكُمْ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٍ ﴿١١١﴾ |
| 112. (Ɔkɔmhyɛni) ka sɛ: “Me Wura Nyankopɔn, fa Nokorɛ no bu atɛn. Yɛ Wura Nyankopɔn, Ahummɔborɔ Hene no, Ne mmoa na yɛhwehwɛ tia deɛ mode susu (no) no. | قَٰلَ رَبِّ ٱحْكُم بِٱلْحَقِّ ۗ وَرَبُّنَا ٱلرَّحْمَٰنُ ٱلْمُسْتَعَانُ عَلَىٰ مَا تَصِفُونَ ﴿١١٢﴾ |

# 22. Al-Hajj

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Adasamma, monsuro mo Wura Nyankopɔn; nokorɛ sɛ Awosoɔ (Da) no yɛ dɔnhwere bi a ɛho asɛm so papaapa.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمۡۚ إِنَّ زَلۡزَلَةَ
ٱلسَّاعَةِ شَيۡءٌ عَظِيمٞ ١

---

2. Ɛda a mobehunu no, ɔbaa nufumafoɔ biara werɛ befri nea ɔrema no nufoɔ no, na ɔpenfoɔ biara bɛwo deɛ ɔyem no awo (mono); na wobehunu nnipa tesɛ deɛ wɔn aborɔ, nanso ɛnyɛ borɔ na wɔn aborɔ, na mmom Nyankopɔn asotwee no na ano bɛyɛ den paa.

يَوۡمَ تَرَوۡنَهَا تَذۡهَلُ كُلُّ مُرۡضِعَةٍ عَمَّآ
أَرۡضَعَتۡ وَتَضَعُ كُلُّ ذَاتِ حَمۡلٍ حَمۡلَهَا
وَتَرَى ٱلنَّاسَ سُكَٰرَىٰ وَمَا هُم بِسُكَٰرَىٰ
وَلَٰكِنَّ عَذَابَ ٱللَّهِ شَدِيدٞ ٢

---

3. Nnipa no bi wɔ hɔ a wɔgye Nyankopɔn ho akyinnyeɛ a nimdeɛ (biara) nni mu, na wɔ'di ɔbonsam otuateɛni biara akyi.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي ٱللَّهِ
بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَيَتَّبِعُ كُلَّ شَيۡطَٰنٖ مَّرِيدٖ ٣

---

4. Yahyehyɛ no wɔ (ɔbonsam) ho sɛ, obia ɔde ne ho bɛto ne soɔ no, nokorɛ sɛ ɔbɛyera no, na wakyerɛ no kwan akɔ Amanehunu gyem.

كُتِبَ عَلَيۡهِ أَنَّهُۥ مَن تَوَلَّاهُ فَأَنَّهُۥ
يُضِلُّهُۥ وَيَهۡدِيهِ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ٤

---

5. Adasamma, sɛ moadwen nnsi mo pi wɔ Owusɔreɛ no ho a, ɛneɛ nokorɛ sɛ Yɛbɔɔ mo (Nana Adam) fri nɛteɛ mu, ɛna afei (yɛ'bɔɔ mo) fri ahobaeɛ mu, ɛna afei mogyatoa mu, ɛna afei namkum a adi mmu ne deɛ ennii mmu mu, sɛdeɛ Yɛbɛkyerɛ (Ye'tumi) akyerɛ mo. Deɛ Yɛpɛ no na Yama no agyina wɔ awodeɛ no mu akɔpem ɛberɛ a yahyɛ, ansa na Yama mo apue (afri yafunu mu) sɛ nkɔdaa, ansa na mo (anyin) aduru mo mpanin berɛ mu. Momu bi wɔ hɔ a yɛma no wu (wɔ nkɔdaa berɛ mu anaasɛ ne mmrante berɛ anaa ne mmabaa berɛ mu), mo mu bi nso wɔ hɔ a yɛsan no kɔ nkwa (nna) a enni mfasoɔ no mu a enti (ne) nimdeɛ akyiri no na onnim hwee bio. Wohunu asaase a awoɔ, sɛ Yɛsiane nsuo gu so a, ɛkeka ne ho na ahono-hono, na nuaba ahodoɔ fɛfɛɛfɛ apuepue mu.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِن كُنتُمۡ فِي رَيۡبٖ مِّنَ
ٱلۡبَعۡثِ فَإِنَّا خَلَقۡنَٰكُم مِّن تُرَابٖ
ثُمَّ مِن نُّطۡفَةٖ ثُمَّ مِنۡ عَلَقَةٖ ثُمَّ مِن
مُّضۡغَةٖ مُّخَلَّقَةٖ وَغَيۡرِ مُخَلَّقَةٖ لِّنُبَيِّنَ لَكُمۡۚ
وَنُقِرُّ فِي ٱلۡأَرۡحَامِ مَا نَشَآءُ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى
ثُمَّ نُخۡرِجُكُمۡ طِفۡلٗا ثُمَّ لِتَبۡلُغُوٓاْ
أَشُدَّكُمۡۖ وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ وَمِنكُم
مَّن يُرَدُّ إِلَىٰٓ أَرۡذَلِ ٱلۡعُمُرِ لِكَيۡلَا يَعۡلَمَ مِنۢ
بَعۡدِ عِلۡمٖ شَيۡـٔٗاۚ وَتَرَى ٱلۡأَرۡضَ هَامِدَةٗ
فَإِذَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡهَا ٱلۡمَآءَ ٱهۡتَزَّتۡ وَرَبَتۡ
وَأَنۢبَتَتۡ مِن كُلِّ زَوۡجِۭ بَهِيجٖ ٥

---

6. Saa na ɛteɛ, efrisɛ Nyankopɔn ne Nokorɛ no, na Ɔno na Ɔma owufoɔ nkwa, nokorɛ nso sɛ Ɔno na Ɔwɔ biribiara so tumi.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡحَقُّ وَأَنَّهُۥ يُحۡيِ
ٱلۡمَوۡتَىٰ وَأَنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٦

---

7. Nokorɛ nso sɛ Dɔnhwere no reba a akyinnyeɛ (biara) nni ho; nokorɛ nso sɛ Nyankopɔn benyane wɔn a wɔn wɔ adakamena mu no.

وَأَنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٞ لَّا رَيۡبَ فِيهَا وَأَنَّ
ٱللَّهَ يَبۡعَثُ مَن فِي ٱلۡقُبُورِ ٧

| | |
|---|---|
| 8. Nnipa no bi wɔ hɔ a wɔgye Nyankopɔn ho akyinyeɛ a nimdeɛ anaa tenenee anaa Nwoma a ɛhyerɛn biara nni ho. | وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَلَا هُدٗى وَلَا كِتَٰبٖ مُّنِيرٖ ٨ |
| 9. Ɔdane neho (fri nokorɛ no ho) wɔ ahomasoɔ mu sɛdeɛ ɔbɛyera (amanfoɔ) afri Nyame kwan no soɔ, (saa nipa no) wɔ animguaseɛ wɔ wiase yi mu, na Yɛbɛma no aka ɔhyeɛ asotwee no ahwɛ. | ثَانِيَ عِطۡفِهِۦ لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۖ لَهُۥ فِي ٱلدُّنۡيَا خِزۡيٞۖ وَنُذِيقُهُۥ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ عَذَابَ ٱلۡحَرِيقِ ٩ |
| 10. Saa, efri deɛ wonsa adi ato w'anim no ho nti, na Nyankopɔn deɛ Onsisi N'akoa. | ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتۡ يَدَاكَ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَيۡسَ بِظَلَّٰمٖ لِّلۡعَبِيدِ ١٠ |
| 11. Nnipa no bi nso wɔ hɔ a wɔ'gyina ɛhyeɛ so na wɔ'som Nyame (anaasɛ wɔ'som Nyame nanso wɔn adwen nnsi pi), enti sɛ papa to no a na n'akoma atɔ ne yɛm wɔ ho, sɛ nsɔhwɛ bi nso to no a na w'adane n'akyi ama. W'ahwere wiase ne Daakye no. Ɛno ne berɛguo pefee no. | وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَعۡبُدُ ٱللَّهَ عَلَىٰ حَرۡفٖۖ فَإِنۡ أَصَابَهُۥ خَيۡرٌ ٱطۡمَأَنَّ بِهِۦۖ وَإِنۡ أَصَابَتۡهُ فِتۡنَةٌ ٱنقَلَبَ عَلَىٰ وَجۡهِهِۦ خَسِرَ ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةَۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡخُسۡرَانُ ٱلۡمُبِينُ ١١ |
| 12. Ofri Nyankopɔn akyi su frɛ adeɛ a entumi mfa ɔhaw biara mma no na entumi mma no mfasoɔ biara nso. Ɛno ne ɔyera a ɛkɔ akyirikyiri paa no. | يَدۡعُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُۥ وَمَا لَا يَنفَعُهُۥۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلضَّلَٰلُ ٱلۡبَعِيدُ ١٢ |
| 13. Osu frɛ deɛ ne haw bɛn kyɛn ne mfasoɔ. Nokorɛ sɛ okyitaafoɔ bɔne ne ɔyɔnko bɔne paa ne no. | يَدۡعُواْ لَمَن ضَرُّهُۥٓ أَقۡرَبُ مِن نَّفۡعِهِۦۚ لَبِئۡسَ ٱلۡمَوۡلَىٰ وَلَبِئۡسَ ٱلۡعَشِيرُ ١٣ |
| 14. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn de wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no bewura Aheman a nsubɔnten nenam aseɛ no mu. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn deɛ Ɔyɛ deɛ Ɔpɛ. | إِنَّ ٱللَّهَ يُدۡخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَفۡعَلُ مَا يُرِيدُ ١٤ |
| 15. Obi a ɔdwen sɛ Nyankopɔn mmoa (Nkɔmhyɛni Muhammad) wɔ wiase ne Daakye no, ɔnfa kwan bi so ntenten nkɔpem soro, na ontwa (mmoa no) mu, afei ɔnhwɛ sɛ nepɔ a ɔbɔeɛ no betumi ayi deɛ nebo fuu ho no afri hɔ anaa. | مَن كَانَ يَظُنُّ أَن لَّن يَنصُرَهُ ٱللَّهُ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ فَلۡيَمۡدُدۡ بِسَبَبٍ إِلَى ٱلسَّمَآءِ ثُمَّ لۡيَقۡطَعۡ فَلۡيَنظُرۡ هَلۡ يُذۡهِبَنَّ كَيۡدُهُۥ مَا يَغِيظُ ١٥ |
| 16. Saa ara na Yasiane nsɛnkyerɛnee pefee no, na nokorɛ sɛ Nyankopɔn kyerɛ obi a Ɔpɛ kwan. | وَكَذَٰلِكَ أَنزَلۡنَٰهُ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖ وَأَنَّ ٱللَّهَ يَهۡدِي مَن يُرِيدُ ١٦ |
| 17. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔagye adie no, ne wɔn a wɔyɛ Yudafoɔ ne Sabeanfoɔ ne Kristofoɔ ne Majusfoɔ, ne wɔn a wayɛ Nyame ho mmataho no, nokorɛ sɛ Nyankopɔn bebu wɔn ntɛm atɛn | إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱلَّذِينَ هَادُواْ وَٱلصَّٰبِـِٔينَ وَٱلنَّصَٰرَىٰ وَٱلۡمَجُوسَ وَٱلَّذِينَ أَشۡرَكُوٓاْ |

wɔ Wusɔreɛ da no. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne biribiara ho Dansefoɔ.

إِنَّ ٱللَّهَ يَفۡصِلُ بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ
عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٌ ١٧

---

18. Wonhunuu sɛ Nyankopɔn na nea ɛwɔ soro ne nea ɛwɔ asaase soɔ, ne awia ne bosome ne nsoromma ne mmepɔ ne nnua, ne mmoadoma ne nnipa no mu pii de wɔn anim butu fɔm ma no? (Nnipa no mu) pii nso asotwee no ayɛ nokorɛ atia wɔn. Obi a Nyankopɔn begu n'anim aseɛ no (saa nipa no) nnya animmonyam. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn deɛ Ɔyɛ deɛ Ɔpɛ.

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يَسۡجُدُ لَهُۥ مَن فِي
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ وَٱلشَّمۡسُ
وَٱلۡقَمَرُ وَٱلنُّجُومُ وَٱلۡجِبَالُ وَٱلشَّجَرُ
وَٱلدَّوَآبُّ وَكَثِيرٞ مِّنَ ٱلنَّاسِۖ وَكَثِيرٌ حَقَّ
عَلَيۡهِ ٱلۡعَذَابُۗ وَمَن يُهِنِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ
مِن مُّكۡرِمٍۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَفۡعَلُ مَا يَشَآءُ۩ ١٨

---

19. Woi nom (Agyidiefoɔ ne Kaafirfoɔ no yɛ) mansotwefoɔ mmienu a wɔretwe wɔn Wura Nyankopɔn ho manso. Enti wɔn a wɔ'yi boniayɛ no, y'atwa egyem atadeɛ ama wɔn. Ye'behwie nsuohyeɛ a ahuru paa agu wɔn tri so.

۞هَٰذَانِ خَصۡمَانِ ٱخۡتَصَمُواْ فِي رَبِّهِمۡۖ
فَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ قُطِّعَتۡ لَهُمۡ ثِيَابٞ مِّن
نَّارٖ يُصَبُّ مِن فَوۡقِ رُءُوسِهِمُ ٱلۡحَمِيمُ
١٩

---

20. Ɛbɛma deɛ ɛwɔ wɔn yɛm ne wɔn honam mu no anane.

يُصۡهَرُ بِهِۦ مَا فِي بُطُونِهِمۡ وَٱلۡجُلُودُ ٢٠

---

21. Wɔn wɔ dadeɛ aporibaa (a yɛde bɛtwe wɔn aso).

وَلَهُم مَّقَٰمِعُ مِنۡ حَدِيدٖ ٢١

---

22. Ɛberɛ biara a wɔ'pɛ sɛ wɔ'fri emu ahoɔyaa (anaa emu haw) no mu no, na yasan aka wɔn kɔ mu, na (yaka akyerɛ wɔn sɛ): "Monka ɔhyeɛ asotwee no nhwɛ.

كُلَّمَآ أَرَادُوٓاْ أَن يَخۡرُجُواْ مِنۡهَا مِنۡ غَمٍّ
أُعِيدُواْ فِيهَا وَذُوقُواْ عَذَابَ ٱلۡحَرِيقِ ٢٢

---

23. Nyankopɔn de wɔn a wɔ'agye adie na wɔ'di dwuma pa no bewura Aheman a nsubɔnten nenam aseɛ no mu. Yɛ'de sika kɔkɔɔ mpɔkoaa ne nhwene pa bɛsiesie wɔn. Ntoma a wɔ'befira no wɔ hɔ ne kyeme ntoma (anaa serekye).

إِنَّ ٱللَّهَ يُدۡخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا
ٱلۡأَنۡهَٰرُ يُحَلَّوۡنَ فِيهَا مِنۡ أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٖ
وَلُؤۡلُؤٗاۖ وَلِبَاسُهُمۡ فِيهَا حَرِيرٞ ٢٣

---

24. Yɛ'kyerɛɛ wɔn kwan kɔɔ asɛm papa no mu (wɔ wiase ha), na yɛkyerɛɛ wɔn kwan kɔɔ (Otumfoɔ no a) Ayeyie fata no no kwan no so.

وَهُدُوٓاْ إِلَى ٱلطَّيِّبِ مِنَ ٱلۡقَوۡلِ وَهُدُوٓاْ
إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلۡحَمِيدِ ٢٤

---

25. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔ'po nokorɛ, na wɔ'si (amanfoɔ) kwan fri Nyame kwan no soɔ, ne Nyamedan Kronkron a Ya'yɛhɔ (nhyehyɛɛ) pɛpɛɛpɛ ama nnipa (nyinaa) ɔmani ne ɔhɔhoɔ; obi a n'adwen ne sɛ ɔbɛyɛ bɔne wɔ hɔ no deɛ, Yɛ'bɛma no aka asotwee yaaya no ahwɛ.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَيَصُدُّونَ عَن
سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ ٱلَّذِي
جَعَلۡنَٰهُ لِلنَّاسِ سَوَآءً ٱلۡعَٰكِفُ فِيهِ
وَٱلۡبَادِۚ وَمَن يُرِدۡ فِيهِ بِإِلۡحَادِۭ بِظُلۡمٖ
نُّذِقۡهُ مِنۡ عَذَابٍ أَلِيمٖ ٢٥

26. Kae ɛberɛ a Yɛkyerɛɛ Abraham (Ka'aba) Fie no si berɛ no, (Yɛka kyerɛɛ no) sɛ: "Ɛmfa biribiara mmata Meho, na te Me Fie no ho ma wɔn a wɔtwa ho hyia, na wɔgyina hɔ bɔ mpaeɛ, na wɔbɔ wɔn mu aseɛ de wɔn anim butu fɔm ".

وَإِذْ بَوَّأْنَا لِإِبْرَٰهِيمَ مَكَانَ ٱلْبَيْتِ أَن لَّا تُشْرِكْ بِى شَيْـًٔا وَطَهِّرْ بَيْتِىَ لِلطَّآئِفِينَ وَٱلْقَآئِمِينَ وَٱلرُّكَّعِ ٱلسُّجُودِ ٢٦

27. "Na bɔ Haji no ho dawuro kyerɛ amanfoɔ; nnipa nam wɔn nnan so, ne wɔn a wɔte yoma a wafɔn so bɛba wo hɔ, wɔn bɛfri akyirikyiri baabiara aba ".

وَأَذِّن فِى ٱلنَّاسِ بِٱلْحَجِّ يَأْتُوكَ رِجَالًا وَعَلَىٰ كُلِّ ضَامِرٍ يَأْتِينَ مِن كُلِّ فَجٍّ عَمِيقٍ ٢٧

28. Sɛdeɛ wɔbɛba abɛhwɛ deɛ ɛyɛ mfasoɔ ma wɔn, na wabɔ Nyankopɔn abodin wɔ nna a yahyɛ no mu wɔ deɛ Yɛde abɔ wɔn akɔnhoma no ho, a ɛyɛ nyɛmmoa no. Na moni mu bi, na moma ohiani a neho akyere no no nso biribi ni.

لِّيَشْهَدُوا۟ مَنَٰفِعَ لَهُمْ وَيَذْكُرُوا۟ ٱسْمَ ٱللَّهِ فِىٓ أَيَّامٍ مَّعْلُومَٰتٍ عَلَىٰ مَا رَزَقَهُم مِّنۢ بَهِيمَةِ ٱلْأَنْعَٰمِ ۖ فَكُلُوا۟ مِنْهَا وَأَطْعِمُوا۟ ٱلْبَآئِسَ ٱلْفَقِيرَ ٢٨

29. Afei wɔ'nwie wɔn (Nyamesom) amaneɛ no, na wɔni wɔn bɔhyɛ so, na wɔntwa Tete Fie dadaa (Ka'ba) no ho nhyia.

ثُمَّ لْيَقْضُوا۟ تَفَثَهُمْ وَلْيُوفُوا۟ نُذُورَهُمْ وَلْيَطَّوَّفُوا۟ بِٱلْبَيْتِ ٱلْعَتِيقِ ٢٩

30. Ɛno ne (Haji mu dwumadie no), na obi a ɔde obuo ne anidie bɛma Nyankopɔn amaneɛ Kronkron no, ɛyɛ ma no wɔ ne Wura Nyankopɔn hɔ. Mowɔ nyɛmmoa no nso ho kwan, gyesɛ deɛ yakenkan akyerɛ mo no, enti montwe moho mfri abosom fii ho na montwe moho mfri atorɔsɛm (anaasɛ adanse kurumuu) ho.

ذَٰلِكَ ۖ وَمَن يُعَظِّمْ حُرُمَٰتِ ٱللَّهِ فَهُوَ خَيْرٌ لَّهُۥ عِندَ رَبِّهِۦ ۗ وَأُحِلَّتْ لَكُمُ ٱلْأَنْعَٰمُ إِلَّا مَا يُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ ۖ فَٱجْتَنِبُوا۟ ٱلرِّجْسَ مِنَ ٱلْأَوْثَٰنِ وَٱجْتَنِبُوا۟ قَوْلَ ٱلزُّورِ ٣٠

31. Montene moho nni nokorɛ ma Nyankopɔn; monhwɛ na moanfa biribiara ammata Neho. Obi a ɔyɛ Nyankopɔn ho mmataho no, ɔtesɛ obia ofri soro ate ahweɛ na nnomaa ahwim no kɔ, anaasɛ mframa abɔ no akɔto akyirikyiri baabi.

حُنَفَآءَ لِلَّهِ غَيْرَ مُشْرِكِينَ بِهِۦ ۚ وَمَن يُشْرِكْ بِٱللَّهِ فَكَأَنَّمَا خَرَّ مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَتَخْطَفُهُ ٱلطَّيْرُ أَوْ تَهْوِى بِهِ ٱلرِّيحُ فِى مَكَانٍ سَحِيقٍ ٣١

32. Saa na ɛteɛ, obia ɔde obuo ne anidie bɛma Nyankopɔn nsɛnkyerɛne deɛ no, nokorɛ sɛ efri akoma a ɛho teɛ anaa esuro Nyame mu.

ذَٰلِكَ ۖ وَمَن يُعَظِّمْ شَعَٰٓئِرَ ٱللَّهِ فَإِنَّهَا مِن تَقْوَى ٱلْقُلُوبِ ٣٢

33. Mowɔ mfasoɔ wɔ (nyɛmmoa a mode bɔ afɔdeɛ no) so kosi ɛberɛ a yahyɛ; na n'afɔrebɔbea no ne Tete Fie dada no ho.

لَكُمْ فِيهَا مَنَٰفِعُ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ثُمَّ مَحِلُّهَآ إِلَى ٱلْبَيْتِ ٱلْعَتِيقِ ٣٣

34. Yɛhyehyɛɛ (Nyamesom ho) amaneɛ maa ɔman biara, sɛdeɛ wɔbɛbɔ Nyankopɔn din wɔ nyɛmmoa a Yɛde abɔ wɔn akɔnhoma no ho. Mo Nyankopɔn no Ɔyɛ Awurade baako, enti Ɔno na momerɛ moho ase mfa ma no. Enti fa

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ جَعَلْنَا مَنسَكًا لِّيَذْكُرُوا۟ ٱسْمَ ٱللَّهِ عَلَىٰ مَا رَزَقَهُم مِّنۢ بَهِيمَةِ ٱلْأَنْعَٰمِ ۗ فَإِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ فَلَهُۥٓ أَسْلِمُوا۟ ۗ وَبَشِّرِ ٱلْمُخْبِتِينَ ٣٤

(Aheman no mu) anigyesɛm no ho bɔhyɛ no ma ahobraseɛfoɔ no.

35. Wɔn a sɛ yɛbɔ Nyankopɔn din a wɔn akoma bɔ binim no, ne wɔn a wɔnya aboterɛ wɔ ɔhaw bi a ato wɔn no ho, ne wɔn a wɔfrɛ Nyame wɔ ne berɛ mu, na deɛ Yɛde abɔ wɔn akɔnhoma no wɔyi mu bi dema.

ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَجِلَتۡ قُلُوبُهُمۡ
وَٱلصَّٰبِرِينَ عَلَىٰ مَآ أَصَابَهُمۡ وَٱلۡمُقِيمِي
ٱلصَّلَوٰةِ وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ٣٥

36. Nyoma (a yɛde wɔn bɔ afɔdeɛ no) nso Yayɛ wɔn sɛ Nyankopɔn nsɛnkyerɛnee deɛ ama mo; adepa wɔ wɔn mu ma mo. Enti momɔ Nyankopɔn din ngu wɔn so wɔ ɛberɛ a moato wɔn santen (na mode wɔn rebɔ afɔdeɛ no). Sɛ wɔtɔ wɔn nkyɛn mu a moni bi, na monfa bi mmɔ ohiani a n'ani sɔ deɛ ɔwɔ na ɔnsrɛ adeɛ, ne nea ɔsrɛ adeɛ no akɔnhoma. Saa na Yabrɛ (nyɛmmoa no) ase ama mo sɛdeɛ mobeyi ayɛ.

وَٱلۡبُدۡنَ جَعَلۡنَٰهَا لَكُم مِّن شَعَٰٓئِرِ
ٱللَّهِ لَكُمۡ فِيهَا خَيۡرٞۖ فَٱذۡكُرُواْ ٱسۡمَ
ٱللَّهِ عَلَيۡهَا صَوَآفَّۖ فَإِذَا وَجَبَتۡ جُنُوبُهَا
فَكُلُواْ مِنۡهَا وَأَطۡعِمُواْ ٱلۡقَانِعَ وَٱلۡمُعۡتَرَّۚ
كَذَٰلِكَ سَخَّرۡنَٰهَا لَكُمۡ لَعَلَّكُمۡ
تَشۡكُرُونَ ٣٦

37. Wɔn nnam anaasɛ wɔn mogyaa no nnuru Nyankopɔn hɔ, na mmom Nyame-suro a efri mohɔ na eduru Nehɔ. Saa na W'abrɛ (mmoa) no ase ama mo sɛdeɛ mode Nyankopɔn Kɛseyɛ bɛma no wɔ kwan a Wakyerɛ mo no so. Fa Aheman no mu) anigyesɛm no ho bɔhyɛ ma apapafoɔ no.

لَن يَنَالَ ٱللَّهَ لُحُومُهَا وَلَا دِمَآؤُهَا
وَلَٰكِن يَنَالُهُ ٱلتَّقۡوَىٰ مِنكُمۡۚ كَذَٰلِكَ
سَخَّرَهَا لَكُمۡ لِتُكَبِّرُواْ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا
هَدَىٰكُمۡۗ وَبَشِّرِ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٣٧

38. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn bɔ wɔn a wɔagye adie no ho ban. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn mpɛ (onipa) biara a odi hwammɔ, na wɔ'yɛ boniayɛni no asɛm.

إِنَّ ٱللَّهَ يُدَٰفِعُ عَنِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْۗ إِنَّ ٱللَّهَ
لَا يُحِبُّ كُلَّ خَوَّانٖ كَفُورٍ ٣٨

39. Yɛma (ɔsa tuo) ho kwan ma wɔn a yatu wɔn so sa no, efiri sɛ yasisi wɔn. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn wɔ tumi sɛ Ɔboa wɔn.

أُذِنَ لِلَّذِينَ يُقَٰتَلُونَ بِأَنَّهُمۡ ظُلِمُواْۚ وَإِنَّ
ٱللَّهَ عَلَىٰ نَصۡرِهِمۡ لَقَدِيرٌ ٣٩

40. (Wɔn ne) wɔn a yatu wɔn afri wɔn afie mu a enni ho kwan sɛ ɛba saa, ɛnam sɛ wɔn aka sɛ: "Yɛ Wura ne Nyankopɔn nti". Sɛ Nyankopɔn amfa nnipa no bi ammɔ wɔn ho-wɔn-ho ban a, nokorɛ sɛ anka Nyame somfoɔ fekuo fie ne asɔredan ne ahyiadan ne Nyame-dan a yɛkae Nyankopɔn din wɔ mu kesɛɛ no (nyinaa) abubu agu. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn bɛboa nea Ɔboa no. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne ɔhoɔdenfoɔ, Ɔne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ.

ٱلَّذِينَ أُخۡرِجُواْ مِن دِيَٰرِهِم بِغَيۡرِ حَقٍّ
إِلَّآ أَن يَقُولُواْ رَبُّنَا ٱللَّهُۗ وَلَوۡلَا دَفۡعُ ٱللَّهِ
ٱلنَّاسَ بَعۡضَهُم بِبَعۡضٖ لَّهُدِّمَتۡ
صَوَٰمِعُ وَبِيَعٞ وَصَلَوَٰتٞ وَمَسَٰجِدُ
يُذۡكَرُ فِيهَا ٱسۡمُ ٱللَّهِ كَثِيرٗاۗ وَلَيَنصُرَنَّ
ٱللَّهُ مَن يَنصُرُهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَقَوِيٌّ عَزِيزٌ ٤٠

41. (Wɔn a wɔfata Nyankopɔn mmoa no ne): Wɔn a sɛ Yɛma wɔn tumi wɔ asaase no so a, wɔfrɛ Nyame wɔ ne berɛ mu, na wɔ'yi Zaka, na wɔ'hyɛ (amanfoɔ) ma wɔdi dwuma pa, na

ٱلَّذِينَ إِن مَّكَّنَّٰهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ أَقَامُواْ
ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُاْ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَمَرُواْ

| | |
|---|---|
| wɔbra (amanfoɔ) amumuyɛ. Nyankopɔn hɔ na dwumadie biara awieɛ kowie. | بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَنَهَوۡاْ عَنِ ٱلۡمُنكَرِۗ وَلِلَّهِ عَٰقِبَةُ ٱلۡأُمُورِ ٤١ |
| 42. Sɛ wɔbu wo ɔtorofoɔ a, Noa nkorɔfoɔ ne Aadfoɔ ne Samuudfoɔ dii w'anim kan buu (wɔn Asomafoɔ) no atorofoɔ. | وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدۡ كَذَّبَتۡ قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوحٖ وَعَادٞ وَثَمُودُ ٤٢ |
| 43. Abraham nkorɔfoɔ ne Lot nkorɔfoɔ no (nso saa ara). | وَقَوۡمُ إِبۡرَٰهِيمَ وَقَوۡمُ لُوطٖ ٤٣ |
| 44. Ne Madiyanfoɔ nso; ɛna Mose nso yebuu no ɔtorofoɔ. Nanso Memaa boniayɛfoɔ no berɛ, ansa na Meresɔ wɔn mu, na sɛdeɛ M'asotwee (huu) siteɛ! | وَأَصۡحَٰبُ مَدۡيَنَۖ وَكُذِّبَ مُوسَىٰۖ فَأَمۡلَيۡتُ لِلۡكَٰفِرِينَ ثُمَّ أَخَذۡتُهُمۡۖ فَكَيۡفَ كَانَ نَكِيرِ ٤٤ |
| 45. Nkuro pii na wɔdii bɔne nti Yɛsɛee wɔn, enti efri nepadeɛ so sɛe koraa. Na nsubura sɛn, ne adampa anaa abansoroɔ akɛseɛ sɛn na ɛdedaa mpan? | فَكَأَيِّن مِّن قَرۡيَةٍ أَهۡلَكۡنَٰهَا وَهِيَ ظَالِمَةٞ فَهِيَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا وَبِئۡرٖ مُّعَطَّلَةٖ وَقَصۡرٖ مَّشِيدٍ ٤٥ |
| 46. Enti wɔn ntu kwan wɔ nsaase no so (nhwɛ deɛ ɛtoo adikanfoɔ no a wɔyɛɛ asoɔden no), sɛdeɛ wɔbenya akoma a ɛte asɛm aseɛ, ne aso a, yɛde tie asɛm? Nokorɛ, ɛnyɛ ani no na afira na mmom akoma a ɛwɔ kokoɔ no mu no na n'ani afira. | أَفَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَتَكُونَ لَهُمۡ قُلُوبٞ يَعۡقِلُونَ بِهَآ أَوۡ ءَاذَانٞ يَسۡمَعُونَ بِهَاۖ فَإِنَّهَا لَا تَعۡمَى ٱلۡأَبۡصَٰرُ وَلَٰكِن تَعۡمَى ٱلۡقُلُوبُ ٱلَّتِي فِي ٱلصُّدُورِ ٤٦ |
| 47. (Nkɔmhyɛni), wɔrepre ho sɛ ma asotwee no mmra ntɛm. Onyankopɔn deɛ Ommu Nebɔhyɛ so. Nokorɛ sɛ dakoro a ɛwɔ wo Wura Nyankopɔn hɔ no tesɛ mfie apem sɛdeɛ mobu moakontaa no. | وَيَسۡتَعۡجِلُونَكَ بِٱلۡعَذَابِ وَلَن يُخۡلِفَ ٱللَّهُ وَعۡدَهُۥۚ وَإِنَّ يَوۡمًا عِندَ رَبِّكَ كَأَلۡفِ سَنَةٖ مِّمَّا تَعُدُّونَ ٤٧ |
| 48. Nkuro pii na wɔdii bɔne, nanso Memaa wɔn berɛ. Akyire no Mesɔɔ wɔn mu. Na Mehɔ ne (obiara) nkyi. | وَكَأَيِّن مِّن قَرۡيَةٍ أَمۡلَيۡتُ لَهَا وَهِيَ ظَالِمَةٞ ثُمَّ أَخَذۡتُهَا وَإِلَيَّ ٱلۡمَصِيرُ ٤٨ |
| 49. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Adasamma, nokorɛ sɛ medeɛ meyɛ kɔkɔbɔni pefee ma mo". | قُلۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّمَآ أَنَا۠ لَكُمۡ نَذِيرٞ مُّبِينٞ ٤٩ |
| 50. Enti wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no, wɔn wɔ bɔnefakyɛ ne akyɛdeɛ a animuonyam wɔ mu. | فَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ٥٠ |
| 51. Na wɔn a wɔbɔ mmɔden ko tia Yɛn Nsɛm sɛdeɛ wɔbɛma no ayɛ kwa no, saa nkorɔfoɔ no ne Amane hunu gya no mu foɔ no. | وَٱلَّذِينَ سَعَوۡاْ فِيٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ ٥١ |
| 52. Ɔsomafoɔ anaasɛ nkɔmhyɛni biara a Yɛsomaa no dii w'anim kan no, sɛ ɔka asɛm no a, gyesɛ ɔbonsam de (nkontompo) hyɛ n'asɛm a waka no mu, nanso Nyankopɔn pepa deɛ | وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ مِن رَّسُولٖ وَلَا نَبِيٍّ إِلَّآ إِذَا تَمَنَّىٰٓ أَلۡقَى ٱلشَّيۡطَٰنُ فِيٓ أُمۡنِيَّتِهِۦ فَيَنسَخُ ٱللَّهُ مَا يُلۡقِي |

| | |
|---|---|
| ɔbonsam de ahyɛ mu no, na Nyankopɔn ama N'asɛm no agyina. Na Nyankopɔn ne Onimdefoɔ a Onim biribiara, na Ɔno ara nso ne Onyansafoɔ. | ٱلشَّيۡطَٰنُ ثُمَّ يُحۡكِمُ ٱللَّهُ ءَايَٰتِهِۦۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٥٢ |
| 53. Sɛdeɛ Nyankopɔn de deɛ ɔbonsam de abɛhyɛ mu no bɛyɛ nsɔhwɛ ama wɔn a yadeɛ wɔ wɔn akoma mu no, ne akomadenfoɔ no. Nokorɛ sɛ abɔneɛfoɔ no wɔ ɔkotia mu dendeenden paa; | لِّيَجۡعَلَ مَا يُلۡقِي ٱلشَّيۡطَٰنُ فِتۡنَةٗ لِّلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ وَٱلۡقَاسِيَةِ قُلُوبُهُمۡۗ وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَفِي شِقَاقِۭ بَعِيدٖ ٥٣ |
| 54. Sɛdeɛ wɔn a yama wɔn nimdeɛ no nso behunu sɛ (Qur'aan) ne Nokorɛ a efri wo Wura Nyankopɔn hɔ, na wɔbɛgye adie na wɔ'bɛbrɛ wɔn akoma ase de ama. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne agyidiefoɔ no Kwankyerɛfoɔ (a Ɔkyerɛ wɔn kwan) kɔ ɔkwan tenenee no soɔ. | وَلِيَعۡلَمَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ أَنَّهُ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَيُؤۡمِنُواْ بِهِۦ فَتُخۡبِتَ لَهُۥ قُلُوبُهُمۡۗ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهَادِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٥٤ |
| 55. Wɔn a wɔ nnye nnie no nyaee (wɔn adwen a) ensipi wɔ (Qur'aan) ho no, kɔpem sɛ Dɔnhwere no bɛba wɔn so mpofire mu, anaasɛ asotwe bi bɛba wɔn so wɔ Dabɔne bi mu. | وَلَا يَزَالُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي مِرۡيَةٖ مِّنۡهُ حَتَّىٰ تَأۡتِيَهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغۡتَةً أَوۡ يَأۡتِيَهُمۡ عَذَابُ يَوۡمٍ عَقِيمٍ ٥٥ |
| 56. Saa Da no Ahennie no wɔ Nyankopɔn. Obebu wɔn ntɛm atɛn. Enti wɔn a wɔ'agye adie na wɔredi dwuma pa no wɔ Anigyeɛ Aheman no mu. | ٱلۡمُلۡكُ يَوۡمَئِذٖ لِّلَّهِ يَحۡكُمُ بَيۡنَهُمۡۚ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فِي جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٥٦ |
| 57. Na wɔn a wɔyi boniayɛ na wɔbu Yɛn Nsɛm no atorɔsɛm no, saa nkorɔfoɔ no na animguaseɛ asotwee no bɛyɛ wɔn dea. | وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا فَأُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٞ مُّهِينٞ ٥٧ |
| 58. Wɔn a wɔtuu amantuo wɔ Nyankopɔn kwan soɔ, na yekum wɔn anaasɛ wɔwuiɛ no, ampa sɛ Nyankopɔn bɛkyɛ wɔn akyɛdeɛ pa. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn na N'adekyɛɛ yɛ kyɛn wɔn a wɔ'kyɛ adeɛ (nyinaa). | وَٱلَّذِينَ هَاجَرُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ثُمَّ قُتِلُوٓاْ أَوۡ مَاتُواْ لَيَرۡزُقَنَّهُمُ ٱللَّهُ رِزۡقًا حَسَنٗاۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ٥٨ |
| 59. Nokorɛ sɛ Ɔbɛma wɔn awura bea a wɔn ani bɛgye ho paa, na nokorɛ nso sɛ, Nyankopɔn ne Onimdefoɔ a Onim biribiara, na Ɔne Ntoboaseɛ Hene. | لَيُدۡخِلَنَّهُم مُّدۡخَلٗا يَرۡضَوۡنَهُۥۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَعَلِيمٌ حَلِيمٞ ٥٩ |
| 60. Saa na ɛteɛ. Obia ɔde aniɛyaade a yɛde ahyɛ no no sɛso betua obi so ka, na afei yɛbedi no amim no, nokorɛ sɛ Nyankopɔn bɛboa no. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne bɔne fafiri Hene, na Ɔne Bɔnefakyɛ Hene. | ۞ذَٰلِكَۖ وَمَنۡ عَاقَبَ بِمِثۡلِ مَا عُوقِبَ بِهِۦ ثُمَّ بُغِيَ عَلَيۡهِ لَيَنصُرَنَّهُ ٱللَّهُۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٞ ٦٠ |
| 61. Saa na ɛteɛ, efrisɛ Nyankopɔn ma adesaeɛ wura adekyeɛ mu, ɛna Ɔma adekyeɛ nso wura adesaeɛ mu, na nokorɛ sɛ Nyankopɔn na Ɔte biribiara, na Ɔno ara nso na Ohunu biribiara. | ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ يُولِجُ ٱلَّيۡلَ فِي ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِي ٱلَّيۡلِ وَأَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعُۢ بَصِيرٞ ٦١ |

| | |
|---|---|
| 62. Saa na ɛteɛ, efrisɛ Nyankopɔn ne Nokorɛ no, na deɛ wɔfri N'akyi su frɛ wɔn no (nyinaa) yɛ nkontompo, nokorɛ nso sɛ, Nyankopɔn ne Okokuroko no, na Ɔno ara nso ne Ɔkɛseɛ no. | ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡحَقُّ وَأَنَّ مَا يَدۡعُونَ<br>مِن دُونِهِۦ هُوَ ٱلۡبَٰطِلُ وَأَنَّ ٱللَّهَ<br>هُوَ ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡكَبِيرُ ٦٢ |
| 63. Wonhunuu sɛ Nyankopɔn siane nsuo fri soro dema asaase yɛ frɔmfrɔm? Nokorɛ sɛ Nyankopɔn yɛ Onitefo, Ɔne Amanebɔfoɔ. | أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ<br>فَتُصۡبِحُ ٱلۡأَرۡضُ مُخۡضَرَّةًۚ إِنَّ ٱللَّهَ<br>لَطِيفٌ خَبِيرٞ ٦٣ |
| 64. Adeɛ a ɛwɔ soro ne adeɛ a ɛwɔ asaase so (nyinaa) yɛ Nedea. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne (Otumfoɔ a) Wanya Neho a Onhia obiara biribiara, na Ɔno ne Ayeyie Wura no. | لَّهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ وَإِنَّ<br>ٱللَّهَ لَهُوَ ٱلۡغَنِيُّ ٱلۡحَمِيدُ ٦٤ |
| 65. Wonhunuu sɛ, Nyankopɔn abrɛ deɛ ɛwɔ asaase so nyinaa ase ama mo, ɛne nsuom hyɛn a ɛnam ɔpo so wɔ Na'hyɛdeɛ mu? Ɛna Wasɔ ɔsoro mu sɛdeɛ ɛnte mmɛhwe asaase no soɔ, gyesɛ N'akwamma mu. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn yɛ Mmɔborɔhunufoɔ dema adasamma, na Ɔne Ɔdɛɛfoɔ Hene. | أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ سَخَّرَ لَكُم مَّا فِي<br>ٱلۡأَرۡضِ وَٱلۡفُلۡكَ تَجۡرِي فِي ٱلۡبَحۡرِ<br>بِأَمۡرِهِۦ وَيُمۡسِكُ ٱلسَّمَآءَ أَن تَقَعَ عَلَى<br>ٱلۡأَرۡضِ إِلَّا بِإِذۡنِهِۦٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِٱلنَّاسِ<br>لَرَءُوفٞ رَّحِيمٞ ٦٥ |
| 66. Ɔno na Ɔde mo baa nkwa mu, ɛna Ɔbɛsan ama mo awuo, na Wasan ama mo nkwa. Nokorɛ sɛ Onipa yɛ boniayɛfoɔ. | وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَحۡيَاكُمۡ ثُمَّ يُمِيتُكُمۡ ثُمَّ<br>يُحۡيِيكُمۡۗ إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لَكَفُورٞ ٦٦ |
| 67. Yɛ maa ɔman biara Nyamesom ho amaneɛ a na خططnam so (som), enti (abosomsomfoɔ no) nhwɛ na wɔ'annye wo akyinnye wɔ dwumadie no ho. Na frɛ (amanfoɔ) kɔ wo Wura Nyankopɔn hɔ. Nokorɛ sɛ wowɔ ɔkwan tenenee paa so. | لِّكُلِّ أُمَّةٖ جَعَلۡنَا مَنسَكًا هُمۡ نَاسِكُوهُۖ<br>فَلَا يُنَٰزِعُنَّكَ فِي ٱلۡأَمۡرِۚ وَٱدۡعُ إِلَىٰ<br>رَبِّكَۖ إِنَّكَ لَعَلَىٰ هُدٗى مُّسۡتَقِيمٖ ٦٧ |
| 68. Sɛ wɔgye wo akyinnye (wɔ mmoa kum no ho) a, ka sɛ: "Nyankopɔn Nim dwuma a modie (nyinaa) ". | وَإِن جَٰدَلُوكَ فَقُلِ ٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا<br>تَعۡمَلُونَ ٦٨ |
| 69. Nyankopɔn bebu montɛm atɛn wɔ Wusɔreɛ da no wɔ deɛ mogye ho akyinnyeɛ no ho. | ٱللَّهُ يَحۡكُمُ بَيۡنَكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ<br>فِيمَا كُنتُمۡ فِيهِ تَخۡتَلِفُونَ ٦٩ |
| 70. Enti wonnnim sɛ, Nyankopɔn Nim deɛ ɛwɔ soro ne asaase soɔ? Nokorɛ sɛ woi (nyinaa) wɔ Nwoma no mu. Nokorɛ sɛ ɛno deɛ ɛyɛ mmrɛ ma Nyankopɔn. | أَلَمۡ تَعۡلَمۡ أَنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَآءِ<br>وَٱلۡأَرۡضِۚ إِنَّ ذَٰلِكَ فِي كِتَٰبٍۚ إِنَّ ذَٰلِكَ<br>عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ٧٠ |
| 71. Wɔfri Nyankopɔn akyi som deɛ yensianee ɛhoo nyinasoɔ anaasɛ tumi biara mmaeɛ, na wɔ nni ho nimdeɛ nso. Abɔneɛfoɔ no deɛ wɔ nni boafoɔ. | وَيَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَمۡ يُنَزِّلۡ<br>بِهِۦ سُلۡطَٰنٗا وَمَا لَيۡسَ لَهُم بِهِۦ عِلۡمٞۗ<br>وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِن نَّصِيرٖ ٧١ |

72. Sɛ yɛrekenkan Yɛn Nsɛm pefee no kyerɛ wɔn a, wobehunu no wɔ wɔn a wɔ nnye nnie no anim sɛ wɔ mpɛ, aka kakraabi sɛ wato ahyɛ wɔn a wɔrekenkan Yɛn Nsɛm kyerɛ wɔn no so. (Nkɔmhyɛni), kasɛ: “Menkyerɛ mo deɛ ɛyɛ bɔne kyɛn woi?” Amanehunu gya no a Nyankopɔn ahyɛ ho bɔ akyerɛ wɔn a woyi boniayɛ no. (Saa bea no) yɛ nkyi bɔne paa.

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٖ
تَعۡرِفُ فِي وُجُوهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱلۡمُنكَرَۖ
يَكَادُونَ يَسۡطُونَ بِٱلَّذِينَ يَتۡلُونَ
عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتِنَاۗ قُلۡ أَفَأُنَبِّئُكُم بِشَرّٖ
مِّن ذَٰلِكُمُۚ ٱلنَّارُ وَعَدَهَا ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ٧٢

73. Adasamma, yɛreyɛ mfatoho bi enti montie: “Nokorɛ sɛ, wɔn a mofri Nyankopɔn akyi su frɛ wɔn no ntumi mmɔ nwansena, sɛ wɔn nyinaa boa wɔn ho ano mpo (sɛ wɔbɛbɔ nwansena) a. Na sɛ nwansena hwim wɔn hɔ biribi nso a, wɔntumi nye mfri ne hɔ. Nea ɔrehwehwɛ, ne nea yɛrehwehwɛ afri nehɔ no nyinaa nni ahoɔden.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ضُرِبَ مَثَلٞ فَٱسۡتَمِعُواْ لَهُۥٓۚ
إِنَّ ٱلَّذِينَ تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَن
يَخۡلُقُواْ ذُبَابٗا وَلَوِ ٱجۡتَمَعُواْ لَهُۥۖ وَإِن
يَسۡلُبۡهُمُ ٱلذُّبَابُ شَيۡـٔٗا لَّا يَسۡتَنقِذُوهُ
مِنۡهُۚ ضَعُفَ ٱلطَّالِبُ وَٱلۡمَطۡلُوبُ ٧٣

74. Wɔ nfa obuo mma Nyankopɔn sɛdeɛ ɛfata sɛ wɔde obuo ma no no. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Ɔhoɔdenfoɔ, Ɔne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ.

مَا قَدَرُواْ ٱللَّهَ حَقَّ قَدۡرِهِۦٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ
لَقَوِيٌّ عَزِيزٌ ٧٤

75. Nyankopɔn yi asomafoɔ fri Soro abɔfoɔ mu, ɛna nnipa mu nso (saa ara). Nokorɛ sɛ Nyankopɔn na Ɔte biribiara, na Ohunu biribiara.

ٱللَّهُ يَصۡطَفِي مِنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ رُسُلٗا وَمِنَ
ٱلنَّاسِۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعُۢ بَصِيرٞ ٧٥

76. Onim deɛ ɛda wɔn anim ne deɛ ɛda wɔn akyi. Nyakopɔn hɔ na dwumadie nyinaa san kowie.

يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡۚ وَإِلَى
ٱللَّهِ تُرۡجَعُ ٱلۡأُمُورُ ٧٦

77. Mo a moagye adie, momɔ momu ase, na monfa moanim mmutu fɔm, na monsom mo Wura Nyankopɔn, na monyɛ papa sɛdeɛ mobedi nkonim.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱرۡكَعُواْ وَٱسۡجُدُواْۤ
وَٱعۡبُدُواْ رَبَّكُمۡ وَٱفۡعَلُواْ ٱلۡخَيۡرَ
لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ۩ ٧٧

78. Na momɔ Nyankopɔn ho mmɔden biara a ɛfata sɛ mobɔ fa Neho. Ɔno na Wayi mo asihɔ, Ɔnfaa adesoa biara (a ɛyɛ den) nsoaa mo wɔ Nyamesom no mu. Moagya Abraham som no ara ne no. Ɛyɛ Ɔno (Nyankopɔn) na Ɔtoo mo din sɛ Muslimifoɔ dadaada (wɔ Nwoma edii kan no mu) ɛna (Qur’aan) woi mu nso, sɛdeɛ Ɔsomafoɔ no bedi mo ho adanseɛ, na monso moadi nnipa no ho adanseɛ. Enti monfrɛ Nyame wɔ neberɛ mu na monyi Zaka, na monsɔ Nyankopɔn mu dendeenden. Ɔno ne mo Kyitaafoɔ, Okyitaafoɔ papa ne no, na Ɔne Ɔboafoɔ papa no.

وَجَٰهِدُواْ فِي ٱللَّهِ حَقَّ جِهَادِهِۦۚ هُوَ
ٱجۡتَبَىٰكُمۡ وَمَا جَعَلَ عَلَيۡكُمۡ فِي
ٱلدِّينِ مِنۡ حَرَجٖۚ مِّلَّةَ أَبِيكُمۡ
إِبۡرَٰهِيمَۚ هُوَ سَمَّىٰكُمُ ٱلۡمُسۡلِمِينَ مِن
قَبۡلُ وَفِي هَٰذَا لِيَكُونَ ٱلرَّسُولُ شَهِيدًا
عَلَيۡكُمۡ وَتَكُونُواْ شُهَدَآءَ عَلَى ٱلنَّاسِۚ
فَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ
وَٱعۡتَصِمُواْ بِٱللَّهِ هُوَ مَوۡلَىٰكُمۡۖ فَنِعۡمَ
ٱلۡمَوۡلَىٰ وَنِعۡمَ ٱلنَّصِيرُ ٧٨

# 23. Al-Muninuun

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Ampa sɛ, agyidiefoɔ no adi nkonim,

قَدۡ أَفۡلَحَ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١

2. (Agyidiefoɔ) no a wɔnya suro anaa wɔberɛ wɔn ho ase wɔ wɔn Nyamefrɛ mu no,

ٱلَّذِينَ هُمۡ فِي صَلَاتِهِمۡ خَٰشِعُونَ ٢

3. Ne wɔn a wɔtwe wɔn ho fri ahuhusɛm (tesɛ nkontompo, atɛm didie, kasa fii, ahohwi bra anaa adeɛ biara a egu onipa ho fii) ho,

وَٱلَّذِينَ هُمۡ عَنِ ٱللَّغۡوِ مُعۡرِضُونَ ٣

4. Ne wɔn a wɔyi Zaka,

وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِلزَّكَوٰةِ فَٰعِلُونَ ٤

5. Ne wɔn a wɔhwɛ wɔn mmarima so yie, (anaasɛ wɔtwe wɔn ho fri adwamammɔ) ho.

وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِفُرُوجِهِمۡ حَٰفِظُونَ ٥

6. Gyesɛ wɔn ayerenom (nko ara) hɔ, anaasɛ wɔn (mfenaa) a wɔyɛ wɔn dea no hɔ.. Nokorɛ sɛ woi nom na soboɔ biara nna wɔn soɔ.

إِلَّا عَلَىٰٓ أَزۡوَٰجِهِمۡ أَوۡ مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُمۡ فَإِنَّهُمۡ غَيۡرُ مَلُومِينَ ٦

7. Obi a ɔbɛfri (mmaa a yɛakyerɛ mu yi) akyi no, wɔn ne mmratofoɔ no.

فَمَنِ ٱبۡتَغَىٰ وَرَآءَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡعَادُونَ ٧

8. Ne wɔn a wɔn nhwɛsodeɛ a yɛde ahyɛ wɔn nsa, ne wɔn bɔhyɛ nso wɔhwɛ so yie di mu nokorɛ,

وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِأَمَٰنَٰتِهِمۡ وَعَهۡدِهِمۡ رَٰعُونَ ٨

9. Ne wɔn a wɔhwɛ wɔn Nyamefrɛ so yie.

وَٱلَّذِينَ هُمۡ عَلَىٰ صَلَوَٰتِهِمۡ يُحَافِظُونَ ٩

10. Woi nom ne adedifoɔ no,

أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡوَٰرِثُونَ ١٠

11. Wɔn na wɔbɛdi adeɛ wɔ Aheman Firdaws no mu, na emu na wɔbɛtena afe bɔɔ.

ٱلَّذِينَ يَرِثُونَ ٱلۡفِرۡدَوۡسَ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ١١

12. Ampa sɛ Yɛbɔɔ onipa frii nɛteɛ a yɛasɔne soɔ mu.

وَلَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ مِن سُلَٰلَةٖ مِّن طِينٖ ١٢

13. Afei Yɛ'yɛɛ no nkwaboa de no hyɛɛ bea bi a ɛhɔ dwoɔ mu,

ثُمَّ جَعَلۡنَٰهُ نُطۡفَةٗ فِي قَرَارٖ مَّكِينٖ ١٣

14. Afei Yɛyɛɛ nkwaboa no mogyatoa, ɛna Yɛbɔɔ mogyatoa no (yɛɛ no) namkum, ɛna namkum no Yɛbɔɔ nnompe (hyehyɛɛ mu) ɛna Yɛde nnam duraa nnompe no ho, ansa na Yɛrebɔ no abɔdeɛ foforɔ. Enti nhyira Wura ne Nyankopɔn, ɔbɔɔ adeɛ mu Ɔbɔɔ adeɛ papa no.

ثُمَّ خَلَقۡنَا ٱلنُّطۡفَةَ عَلَقَةٗ فَخَلَقۡنَا ٱلۡعَلَقَةَ مُضۡغَةٗ فَخَلَقۡنَا ٱلۡمُضۡغَةَ عِظَٰمٗا فَكَسَوۡنَا ٱلۡعِظَٰمَ لَحۡمٗا ثُمَّ أَنشَأۡنَٰهُ خَلۡقًا ءَاخَرَۚ فَتَبَارَكَ ٱللَّهُ أَحۡسَنُ ٱلۡخَٰلِقِينَ ١٤

15. Afei ɛno akyiri no nokorɛ sɛ mobɛwu.

ثُمَّ إِنَّكُم بَعۡدَ ذَٰلِكَ لَمَيِّتُونَ ١٥

| | |
|---|---|
| 16. Afei nokorɛ sɛ, Wusɔreɛ da no yɛbenyane mo. | ثُمَّ إِنَّكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ تُبْعَثُونَ ١٦ |
| 17. Ampa sɛ Yɛabɔ akwan nson wɔ moapampamu soro, na Yɛmmu Y'ani nguu abɔdeɛ no so. | وَلَقَدْ خَلَقْنَا فَوْقَكُمْ سَبْعَ طَرَآئِقَ وَمَا كُنَّا عَنِ ٱلْخَلْقِ غَـٰفِلِينَ ١٧ |
| 18. Ɛna Yɛsiane nsuo fri soro sɛdeɛ ɛsɛ, na Yɛama no akogyina asaase no mu, nokorɛ sɛ Yɛwɔ (nsuo) no korɔ no so tumi-: | وَأَنزَلْنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءًۢ بِقَدَرٍ فَأَسْكَنَّـٰهُ فِى ٱلْأَرْضِ ۖ وَإِنَّا عَلَىٰ ذَهَابٍۭ بِهِۦ لَقَـٰدِرُونَ ١٨ |
| 19. Na Yɛde (nsuo no) ama akyiresua ne bobe turo afifiri ama mo. Mowɔ nnuaba pii nso wɔ mu a modi mu bie; | فَأَنشَأْنَا لَكُم بِهِۦ جَنَّـٰتٍ مِّن نَّخِيلٍ وَأَعْنَـٰبٍ لَّكُمْ فِيهَا فَوَٰكِهُ كَثِيرَةٌ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ١٩ |
| 20. Ne nnua a efifri wɔ Sinai bepɔ no so a ɛma ngo, na ɛyɛ dɛ ma wɔn a wɔdie no. | وَشَجَرَةً تَخْرُجُ مِن طُورِ سَيْنَآءَ تَنۢبُتُ بِٱلدُّهْنِ وَصِبْغٍ لِّلْـَٔاكِلِينَ ٢٠ |
| 21. Nokorɛ nso sɛ, adesua wɔ ayɛmmoa no mu ma mo. Yɛma mo nom deɛ ɛwɔ wɔn yafunu mu; monya mfasoɔ pii nso wɔ wɔn ho, na wɔn mu bi nso mowe wɔn (nnam) | وَإِنَّ لَكُمْ فِى ٱلْأَنْعَـٰمِ لَعِبْرَةً ۖ نُّسْقِيكُم مِّمَّا فِى بُطُونِهَا وَلَكُمْ فِيهَا مَنَـٰفِعُ كَثِيرَةٌ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ٢١ |
| 22. Ɛna (ayɛmmoa no bi nso motena wɔn) so, nsuo mu hyɛn mu nso motena (mu). | وَعَلَيْهَا وَعَلَى ٱلْفُلْكِ تُحْمَلُونَ ٢٢ |
| 23. Nokorɛ sɛ, Yɛsomaa Noa maa no kɔɔ ne nkorɔfoɔ hɔ. Ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: "Me nkorɔfoɔ, monsom Nyankopɔn, na monni awurade biara ka ne ho. Enti monsuro Nyame anaa? | وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِۦ فَقَالَ يَـٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَـٰهٍ غَيْرُهُۥٓ ۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٢٣ |
| 24. Ahemfo a ɛwɔ ne nkorɔfoɔ no mu a wɔpo nokorɛ no kaa sɛ: "Woi yɛ onipa tesɛ mo ara, ɔpɛsɛ ɔma ne ho so wɔ mo so. Sɛ Nyankopɔn pɛ a anka ɔbɛsiane Soro abɔfoɔ. Yɛntee saa (asɛm yi ho mpanin sɛm da) wɔ y'agyanom tetefoɔ no hɔ. | فَقَالَ ٱلْمَلَؤُا۟ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن قَوْمِهِۦ مَا هَـٰذَآ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُرِيدُ أَن يَتَفَضَّلَ عَلَيْكُمْ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَأَنزَلَ مَلَـٰٓئِكَةً مَّا سَمِعْنَا بِهَـٰذَا فِىٓ ءَابَآئِنَا ٱلْأَوَّلِينَ ٢٤ |
| 25. Ɔyɛ onipa a wabɔ dam, enti montwɛn (anaa) monya ne ho abotерɛ nkɔpem ɛberɛ bi. | إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌۢ بِهِۦ جِنَّةٌ فَتَرَبَّصُوا۟ بِهِۦ حَتَّىٰ حِينٍ ٢٥ |
| 26. (Noa) kaa sɛ: "Me Wura Nyankopɔn, boa me fa ɔtorofo a wɔbu me no ho". | قَالَ رَبِّ ٱنصُرْنِى بِمَا كَذَّبُونِ ٢٦ |
| 27. Enti Yɛyi kyerɛɛ no sɛ: "Yɛ nsuom hyɛn a Y'ani tua, sɛdeɛ Yɛayi akyerɛ woɔ no. Sɛ Y'ahyɛdeɛ no ba na sɛ nsuo pie fri asaase anaa | فَأَوْحَيْنَآ إِلَيْهِ أَنِ ٱصْنَعِ ٱلْفُلْكَ بِأَعْيُنِنَا وَوَحْيِنَا فَإِذَا جَآءَ أَمْرُنَا وَفَارَ ٱلتَّنُّورُ |

| | |
|---|---|
| fononoo no mu a, deɛ ɛyɛ onini ne bedeɛ biara no fa mmienu, ne w'abusuafoɔ kɔ nsuom hyɛn no mu; gyesɛ wɔn mu wɔn a asɛm no adikan atia wɔn no, na hwɛ yie na wankasa Me ho (sɛ worepa kyɛw) ama abɔneɛfoɔ no, nokorɛ sɛ nsuo bɛfa wɔn. | فَٱسۡلُكۡ فِيهَا مِن كُلّٖ زَوۡجَيۡنِ ٱثۡنَيۡنِ وَأَهۡلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيۡهِ ٱلۡقَوۡلُ مِنۡهُمۡۖ وَلَا تُخَٰطِبۡنِي فِي ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ إِنَّهُم مُّغۡرَقُونَ ٢٧ |
| 28. Sɛ wo ne wɔn a wɔka wo ho no tena nsuom hyɛn no mu a, ka sɛ: "Aseda wɔ Nyankopɔn a Wagye yɛn afri nnipa bɔnefoɔ no nsam. | فَإِذَا ٱسۡتَوَيۡتَ أَنتَ وَمَن مَّعَكَ عَلَى ٱلۡفُلۡكِ فَقُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي نَجَّىٰنَا مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٨ |
| 29. Na ka sɛ: "Me Wura Nyankopɔn, fa me kɔduru dwoodwoo na Wona Wode (onipa) kɔduru dwoodwoo. | وَقُل رَّبِّ أَنزِلۡنِي مُنزَلٗا مُّبَارَكٗا وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلۡمُنزِلِينَ ٢٩ |
| 30. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu. Nokorɛ nso sɛ Yɛn na Yɛsɔ (onipa) hwɛ. | إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ وَإِن كُنَّا لَمُبۡتَلِينَ ٣٠ |
| 31. Afei Yɛbɔɔ awoɔ ntoatoasoɔ foforɔ wɔ wɔn akyi. | ثُمَّ أَنشَأۡنَا مِنۢ بَعۡدِهِمۡ قَرۡنًا ءَاخَرِينَ ٣١ |
| 32. Enti Yɛsomaa ɔsomafoɔ fri wɔn mu sɛ, (ɔnka nkyerɛ wɔn sɛ): "Monsom Nyankopɔn, na monni awurade biara ka ne ho, enti monsuro {Nyame} anaa?" | فَأَرۡسَلۡنَا فِيهِمۡ رَسُولٗا مِّنۡهُمۡ أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥٓۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٣٢ |
| 33. Ne nkorɔfoɔ no mu ahemfo no a wɔnnye nnie, na wɔbu Daakye nhyiamu no atorɔsɛm, na Y'adom wɔn wiase asetena mu ahonyadeɛ no kaa sɛ: "Woi yɛ onipa tesɛ mo ara; deɛ modie no mu bi ara na odie, ɛna deɛ monom no mu bi ara nso na ɔnom | وَقَالَ ٱلۡمَلَأُ مِن قَوۡمِهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِلِقَآءِ ٱلۡأٓخِرَةِ وَأَتۡرَفۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا مَا هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ يَأۡكُلُ مِمَّا تَأۡكُلُونَ مِنۡهُ وَيَشۡرَبُ مِمَّا تَشۡرَبُونَ ٣٣ |
| 34. Sɛ modi onipa tesɛ mo ara akyi a, ɛneɛ nokorɛ sɛ na moaberɛ agu paa. | وَلَئِنۡ أَطَعۡتُم بَشَرٗا مِّثۡلَكُمۡ إِنَّكُمۡ إِذٗا لَّخَٰسِرُونَ ٣٤ |
| 35. Ɔrehyɛ mo bɔ sɛ nokorɛ, ɛberɛ a moawu na moayɛ mfuturo ne nnompe no, yɛbɛma mo asan aba (nkwa mu bio)? | أَيَعِدُكُمۡ أَنَّكُمۡ إِذَا مِتُّمۡ وَكُنتُمۡ تُرَابٗا وَعِظَٰمًا أَنَّكُم مُّخۡرَجُونَ ٣٥ |
| 36. Deɛ yɛrehyɛ mo ho bɔ no (ne nokorɛ) ntɛm kwan ware, ɛkwan ware paa. | هَيۡهَاتَ هَيۡهَاتَ لِمَا تُوعَدُونَ ٣٦ |
| 37. Ɛno ara ne yɛn wiase asetena yi. Yerewu na Yɛte ase (anaasɛ ebi rewu na ebi nso te ase, anaa yɛrewu na yɛrewo ebi nom nso). Na ɛmma sɛ yɛbɛnyane yɛn. | إِنۡ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا ٱلدُّنۡيَا نَمُوتُ وَنَحۡيَا وَمَا نَحۡنُ بِمَبۡعُوثِينَ ٣٧ |

| | |
|---|---|
| 38. Ɔnyɛ hwee, na mmom ɔyɛ onipa a ɔretwa nkontompo ato Nyankopɔn soɔ, na yɛnnye no nni (da)". | إِنۡ هُوَ إِلَّا رَجُلٌ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا وَمَا نَحۡنُ لَهُۥ بِمُؤۡمِنِينَ ٣٨ |
| 39. Ɔkaa sɛ. "Me Wura Nyankopɔn, boa me fa nkontompo a wɔbu me no ho." | قَالَ رَبِّ ٱنصُرۡنِي بِمَا كَذَّبُونِ ٣٩ |
| 40. Nyankopɔn kaa sɛ: "Ɛnkyɛ koraa wɔbɛnu wɔn ho ". | قَالَ عَمَّا قَلِيلٖ لَّيُصۡبِحُنَّ نَٰدِمِينَ ٤٠ |
| 41. Enti nteamu no sɔɔ wɔn mu nokorɛ mu, na Yɛyɛɛ wɔn sɛ nwira (a yɛatwa ama no awoɔ). Enti nnipa bɔnefoɔ no frii hɔ. | فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلصَّيۡحَةُ بِٱلۡحَقِّ فَجَعَلۡنَٰهُمۡ غُثَآءٗۚ فَبُعۡدٗا لِّلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤١ |
| 42. Afei Yɛbɔɔ awoɔ ntoatoasoɔ foforɔ wɔ wɔn akyi. | ثُمَّ أَنشَأۡنَا مِنۢ بَعۡدِهِمۡ قُرُونًا ءَاخَرِينَ ٤٢ |
| 43. Ɔman biara ntumi ntwe wɔn berɛ (a yɛahyɛ ama wɔn sɛ wɔbɛfri wiaseɛ no) mma animu, na wɔntumi nso ntwe nkɔ akyire. | مَا تَسۡبِقُ مِنۡ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسۡتَـٔۡخِرُونَ ٤٣ |
| 44. Afei Yɛsomaa Y'asomafoɔ no toatoaa so, na ɛberɛ biara a amanfoɔ bi somafoɔ bɛba wɔn hɔ no wɔbu no ɔtorofoɔ, enti Yɛmaa wɔdidii wɔn-ho-wɔn-ho akyi, na Yɛde wɔn yɛɛ asɛmnahɔɔ. Enti amanfoɔ a wɔnnye nnie no frii hɔ. | ثُمَّ أَرۡسَلۡنَا رُسُلَنَا تَتۡرَاۖ كُلَّ مَا جَآءَ أُمَّةٗ رَّسُولُهَا كَذَّبُوهُۖ فَأَتۡبَعۡنَا بَعۡضَهُم بَعۡضٗا وَجَعَلۡنَٰهُمۡ أَحَادِيثَۚ فَبُعۡدٗا لِّقَوۡمٖ لَّا يُؤۡمِنُونَ ٤٤ |
| 45. Afei Yɛde Yɛn nsɛnkyerɛnee ne nyinasoɔ anaasɛ tumi pefee somaa Mose ne ne nua Aaron- | ثُمَّ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ وَأَخَاهُ هَٰرُونَ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٍ ٤٥ |
| 46. Kɔɔ Farao ne ne n'ahemfo hɔ, nanso wɔyɛɛ akɛsesɛm, na wɔyɛ nnipa bi a wɔyɛ ahomasoɔ papaapa. | إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِۦ فَٱسۡتَكۡبَرُواْ وَكَانُواْ قَوۡمًا عَالِينَ ٤٦ |
| 47. Wɔkaa sɛ: "Enti yɛnye nnipa mmienu a wɔ tesɛ yɛn ara nni, aberɛ a wɔn nkorɔfoɔ som yɛn anaasɛ wɔyɛ yɛn nkoa?" | فَقَالُوٓاْ أَنُؤۡمِنُ لِبَشَرَيۡنِ مِثۡلِنَا وَقَوۡمُهُمَا لَنَا عَٰبِدُونَ ٤٧ |
| 48. Wɔbuu wɔn mmmienu atorofoɔ, enti wɔbɛkaa wɔn a yɛsɛee wɔn no ho. | فَكَذَّبُوهُمَا فَكَانُواْ مِنَ ٱلۡمُهۡلَكِينَ ٤٨ |
| 49. Ampa sɛ, Yɛde Nwoma no (Tora) maa Mose sɛdeɛ (Israel mma no) benya kwankyerɛ. | وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ لَعَلَّهُمۡ يَهۡتَدُونَ ٤٩ |
| 50. Yɛde Mar'yam ba no nso ne ne maame yɛɛ nsɛnkyerɛnee, na Yɛde wɔn tenaa pampaso (anaa asaase) a ɛkorɔn a nsuo wɔ soɔ so. | وَجَعَلۡنَا ٱبۡنَ مَرۡيَمَ وَأُمَّهُۥٓ ءَايَةٗ وَءَاوَيۡنَٰهُمَآ إِلَىٰ رَبۡوَةٖ ذَاتِ قَرَارٖ وَمَعِينٖ ٥٠ |
| 51. Asomafoɔ, monidi mfri nnepa no mu, na moni dwuma pa. Nokorɛ sɛ, Menim dwuma a modie nyinaa. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلرُّسُلُ كُلُواْ مِنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَٱعۡمَلُواْ صَٰلِحًاۖ إِنِّي بِمَا تَعۡمَلُونَ عَلِيمٞ ٥١ |

| | |
|---|---|
| 52. Nokorɛ sɛ, mo man woi yɛ ɔman baako, na Me ne mo Wura Nyankopɔn, enti monsuro Me. | وَإِنَّ هَٰذِهِۦٓ أُمَّتُكُمۡ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ وَأَنَا۠ رَبُّكُمۡ فَٱتَّقُونِ ٥٢ |
| 53. Nanso (nnipa) atwa wɔn Nyamesom dwumadie (koroyɛ no) mu ama wɔgu akuo-akuo; fekuo biara anigye deɛ ɔwɔ no ho. | فَتَقَطَّعُوٓاْ أَمۡرَهُم بَيۡنَهُمۡ زُبُرٗاۖ كُلُّ حِزۡبِۭ بِمَا لَدَيۡهِمۡ فَرِحُونَ ٥٣ |
| 54. Enti gyae wɔn wɔ wɔn agyimisɛm a wɔnnim deɛ wɔreyɛ no mu, kɔpem ɛberɛ (a yɛahyɛ ama wɔn) no. | فَذَرۡهُمۡ فِي غَمۡرَتِهِمۡ حَتَّىٰ حِينٍ ٥٤ |
| 55. Wɔdwen sɛ sika (anaasɛ agyapadeɛ) ne mma a Yɛama abu wɔn soɔ no nti, | أَيَحۡسَبُونَ أَنَّمَا نُمِدُّهُم بِهِۦ مِن مَّالٖ وَبَنِينَ ٥٥ |
| 56. Yɛreyɛ papa biara ntɛm ntɛm ma wɔn? Daabi, nim na wɔnnim. | نُسَارِعُ لَهُمۡ فِي ٱلۡخَيۡرَٰتِۚ بَل لَّا يَشۡعُرُونَ ٥٦ |
| 57. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔbɔ hu wɔ wɔn Wura Nyankopɔn ho suro (nti), | إِنَّ ٱلَّذِينَ هُم مِّنۡ خَشۡيَةِ رَبِّهِم مُّشۡفِقُونَ ٥٧ |
| 58. Ne wɔn a wɔgye wɔn Wura Nyankopɔn Nsɛm no die, | وَٱلَّذِينَ هُم بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ يُؤۡمِنُونَ ٥٨ |
| 59. Ne wɔn a wɔmfa biribi mmata wɔn Wura Nyankopɔn ho, | وَٱلَّذِينَ هُم بِرَبِّهِمۡ لَا يُشۡرِكُونَ ٥٩ |
| 60. Ne wɔn a deɛ Yɛde ama wɔn no wɔyi bi dema, na wɔbɔ hu wɔ wɔn akoma mu sɛ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ na wɔbɛsan akɔ, | وَٱلَّذِينَ يُؤۡتُونَ مَآ ءَاتَواْ وَّقُلُوبُهُمۡ وَجِلَةٌ أَنَّهُمۡ إِلَىٰ رَبِّهِمۡ رَٰجِعُونَ ٦٠ |
| 61. Saa nkorɔfoɔ no na wɔkeka wɔn ho wɔ papa biara mu, na wɔne (papa yɛ) ho akansifoɔ no. | أُوْلَٰٓئِكَ يُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡخَيۡرَٰتِ وَهُمۡ لَهَا سَٰبِقُونَ ٦١ |
| 62. Yɛmfa adesoa nsoa ɔkra bi, gyesɛ deɛ n'ahoɔden betumi; na Yɛn hɔ na Nwoma a ɛka nokorɛ no wɔ, na yɛnsisi wɔn. | وَلَا نُكَلِّفُ نَفۡسًا إِلَّا وُسۡعَهَاۚ وَلَدَيۡنَا كِتَٰبٞ يَنطِقُ بِٱلۡحَقِّ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ٦٢ |
| 63. Daabi, wɔn akoma nni nimdeɛ biara fa (Qur'aan) woi ho, na ɛno akyi no, wɔn wɔ nnwuma (sononko) a wɔyɛ. | بَلۡ قُلُوبُهُمۡ فِي غَمۡرَةٖ مِّنۡ هَٰذَا وَلَهُمۡ أَعۡمَٰلٞ مِّن دُونِ ذَٰلِكَ هُمۡ لَهَا عَٰمِلُونَ ٦٣ |
| 64. (Wɔbɛkɔ so saa ara) akɔsi ɛberɛ a Yɛde asotwee bɛsɔ wɔn mu adefoɔ no mu, na wobɛhunu sɛ wɔresu tea mu pa kyɛw. | حَتَّىٰٓ إِذَآ أَخَذۡنَا مُتۡرَفِيهِم بِٱلۡعَذَابِ إِذَا هُمۡ يَجۡـَٔرُونَ ٦٤ |
| 65. Monhwɛ na moantea mu ampa kyɛw nnɛ da yi. Nokorɛ sɛ Yɛn deɛ Yɛmmoa mo. | لَا تَجۡـَٔرُواْ ٱلۡيَوۡمَۖ إِنَّكُم مِّنَّا لَا تُنصَرُونَ ٦٥ |
| 66. Ampa sɛ na yɛkenkan Me nsɛm no kyerɛ mo, ɛna modanee moakyi mae wɔ mo nantin so. | قَدۡ كَانَتۡ ءَايَٰتِي تُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ فَكُنتُمۡ عَلَىٰٓ أَعۡقَٰبِكُمۡ تَنكِصُونَ ٦٦ |

| | |
|---|---|
| 67. (Moyεε) ho ahomasoɔ (sε mo na moyε Maka kuro no adehyeε, na Ka’aba Kronkron hyε mo nsa), sirii pε anadwo too (Me nsεm no) ho. | مُسۡتَكۡبِرِينَ بِهِۦ سَٰمِرٗا تَهۡجُرُونَ ٦٧ |
| 68. Enti (saa nnipa yi) mmfa (Nyankopɔn) Asεm no nnkɔ adwendwen mu, anaasε biribi aba wɔn hɔ a ebi amma wɔ wɔn agyanom tetefoɔ no hɔ? | أَفَلَمۡ يَدَّبَّرُواْ ٱلۡقَوۡلَ أَمۡ جَآءَهُم مَّا لَمۡ يَأۡتِ ءَابَآءَهُمُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٦٨ |
| 69. Anaasε (Makafoɔ no) nnim wɔn Somafoɔ (Muhammad dada) enti na wɔrepo no? | أَمۡ لَمۡ يَعۡرِفُواْ رَسُولَهُمۡ فَهُمۡ لَهُۥ مُنكِرُونَ ٦٩ |
| 70. Anaasε wɔka sε, εdam bi na abɔ no? Daabi, nokorε na ɔde aberε wɔn no, nanso wɔn mu dodoɔ no ara kyiri nokorε no. | أَمۡ يَقُولُونَ بِهِۦ جِنَّةُۢۚ بَلۡ جَآءَهُم بِٱلۡحَقِّ وَأَكۡثَرُهُمۡ لِلۡحَقِّ كَٰرِهُونَ ٧٠ |
| 71. Sε Nokorε no redi wɔn apεdeε akyi a, nokorε sε, anka ɔsoro ne asaase ne deε εwɔ mu (nyinaa) bεsεe. Aane, Yεde wɔn afutusεm no aberε wɔn, nanso wɔtwe wɔn ho fri wɔn afutusεm no ho. | وَلَوِ ٱتَّبَعَ ٱلۡحَقُّ أَهۡوَآءَهُمۡ لَفَسَدَتِ ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلۡأَرۡضُ وَمَن فِيهِنَّۚ بَلۡ أَتَيۡنَٰهُم بِذِكۡرِهِمۡ فَهُمۡ عَن ذِكۡرِهِم مُّعۡرِضُونَ ٧١ |
| 72. Anaasε (Ɔkɔmhyεni), wobisa wɔn akatua bi? Wo Wura Nyankopɔn akatua no ne akatua pa, na Ɔno na N’akyεdeε yε kyεn wɔn a wɔkyε adeε no (nyinaa). | أَمۡ تَسۡـَٔلُهُمۡ خَرۡجٗا فَخَرَاجُ رَبِّكَ خَيۡرٞۖ وَهُوَ خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ٧٢ |
| 73. Nokorε ampa sε, worefrε wɔn akɔ kwan tenenee no so. | وَإِنَّكَ لَتَدۡعُوهُمۡ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٧٣ |
| 74. Nokorε nso sε, wɔn a wɔnnye Daakye no nnie no amane afri kwan (pa) no so. | وَإِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ عَنِ ٱلصِّرَٰطِ لَنَٰكِبُونَ ٧٤ |
| 75. Sε Yεhu wɔn mmɔbɔ na Yεyi ɔhaw a εwɔ wɔn soɔ no fri wɔn so mpo a wɔbεtɔ akɔ wɔn asoɔden no so wɔ anifira mu. | وَلَوۡ رَحِمۡنَٰهُمۡ وَكَشَفۡنَا مَا بِهِم مِّن ضُرّٖ لَّلَجُّواْ فِي طُغۡيَٰنِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ٧٥ |
| 76. Nokorε sε, Yεde asotwee sɔɔ wɔn mu, nanso wɔammrε wɔn ho ase amma wɔn Wura Nyankopɔn, na wɔango wɔn ho ansu amfrε no. | وَلَقَدۡ أَخَذۡنَٰهُم بِٱلۡعَذَابِ فَمَا ٱسۡتَكَانُواْ لِرَبِّهِمۡ وَمَا يَتَضَرَّعُونَ ٧٦ |
| 77. Kɔpem εberε a Yεbεbue apono a εkɔ asotwee kεseε no mu ama wɔn, εhɔ na wobεhunu sε wɔn apa aba. | حَتَّىٰٓ إِذَا فَتَحۡنَا عَلَيۡهِم بَابٗا ذَا عَذَابٖ شَدِيدٍ إِذَا هُمۡ فِيهِ مُبۡلِسُونَ ٧٧ |
| 78. Ɔno na Wabɔ aso, ne ani ne akoma ama mo. Ayeyie ketekete na mode ma (Nyankopɔn). | وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنشَأَ لَكُمُ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ وَٱلۡأَفۡـِٔدَةَۚ قَلِيلٗا مَّا تَشۡكُرُونَ ٧٨ |

| | |
|---|---|
| 79. Ɔno na Oduaa mo wɔ asaase no soɔ, na Ne hɔ na mobɛhyia. | وَهُوَ ٱلَّذِي ذَرَأَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَإِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٧٩ |
| 80. Ɔno na Ɔma nkwa ɛna Okum, adesaeɛ ne adekyeɛ abirabɔ nso wɔ no. Adɛn, monni nteaseɛ anaa? | وَهُوَ ٱلَّذِي يُحۡيِۦ وَيُمِيتُ وَلَهُ ٱخۡتِلَٰفُ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٨٠ |
| 81. Aaane, wɔka deɛ tetefoɔ no kaeɛ no ara bi. | بَلۡ قَالُواْ مِثۡلَ مَا قَالَ ٱلۡأَوَّلُونَ ٨١ |
| 82. Wɔka sɛ: “Enti ɛyɛ nokorɛ ampa sɛ yɛbɛnyane yɛn aberɛ a yɛawuo ayɛ mfuturo ne nnompe? | قَالُوٓاْ أَءِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ ٨٢ |
| 83. Ampa sɛ yɛde woi hyɛɛ yɛn ne y’agyanom a wɔdii kan no bɔ. Nokorɛ sɛ woi yɛ tetefoɔ no anansesɛm. | لَقَدۡ وُعِدۡنَا نَحۡنُ وَءَابَآؤُنَا هَٰذَا مِن قَبۡلُ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٨٣ |
| 84. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Hwan na asaase ne wɔn a ɛwɔ soɔ no yɛ ne dea, sɛ monim ampa a? | قُل لِّمَنِ ٱلۡأَرۡضُ وَمَن فِيهَآ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٨٤ |
| 85. Wɔbɛka sɛ: ”Ɛwɔ Nyankopɔn“. Ka sɛ: “Ɛna momfa nyɛ afutuo?” | سَيَقُولُونَ لِلَّهِۚ قُلۡ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٨٥ |
| 86. Ka sɛ: “Hwan ne ɔsoro nson no ne Ahennwa Kɛseɛ no Wura?” | قُلۡ مَن رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ ٱلسَّبۡعِ وَرَبُّ ٱلۡعَرۡشِ ٱلۡعَظِيمِ ٨٦ |
| 87. Wɔbɛka sɛ: “Ɛwɔ Nyankopɔn “. Kasɛ: “Ɛna enti monsuro?” | سَيَقُولُونَ لِلَّهِۚ قُلۡ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٨٧ |
| 88. Kasɛ: ”Hwan na biribiara ho tumi wɔ ne nsa mu na ɔbɔ (biribiara) ho ban, na (obiara) mmɔ Ne ho ban, sɛ monim ampa a? | قُلۡ مَنۢ بِيَدِهِۦ مَلَكُوتُ كُلِّ شَيۡءٖ وَهُوَ يُجِيرُ وَلَا يُجَارُ عَلَيۡهِ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٨٨ |
| 89. Wɔbɛka sɛ: “Ɛwɔ Nyankopɔn“. Ka sɛ: “Na afei adɛn na moredaadaa mo ho?” | سَيَقُولُونَ لِلَّهِۚ قُلۡ فَأَنَّىٰ تُسۡحَرُونَ ٨٩ |
| 90. Aane, Yɛde Nokorɛ no abrɛ wɔn, na ampa sɛ wɔyɛ atorofo (wɔ nsɛm a wɔka fa Nyankopɔn ho no). | بَلۡ أَتَيۡنَٰهُم بِٱلۡحَقِّ وَإِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ٩٠ |
| 91. Nyankopɔn nwoo ba biara, na awurade biara nso nka Ne ho; (sɛ ɛte saa a) anka awurade biara bɛfa deɛ ɔbɔeɛ akɔ, na anka (awurade no) binom bɛma wɔn ho so wɔ ebinom so. Kronkron Hene ne Nyankopɔn, Ɔyɛ Kɛse kyɛn deɛ wɔde susu no no. | مَا ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ مِن وَلَدٖ وَمَا كَانَ مَعَهُۥ مِنۡ إِلَٰهٍۚ إِذٗا لَّذَهَبَ كُلُّ إِلَٰهِۢ بِمَا خَلَقَ وَلَعَلَا بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖۚ سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ٩١ |
| 92. Ahuntasɛm ne badwam Nimdefoɔ no, Ɔkorɔn kyɛn deɛ wɔde bata (Ne ho nyinaa). | عَٰلِمِ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٩٢ |

| | |
|---|---|
| 93. (Ɔkɔmhyɛni), ka sɛ: ”Me Wura Nyankopɔn, sɛ Worema me ahunu (asotwee) a Wahyɛ wɔn ho bɔ no a, | قُل رَّبِّ إِمَّا تُرِيَنِّي مَا يُوعَدُونَ ٩٣ |
| 94. Me Wura Nyankopɔn, ɛneɛ ɛmfa me nka nnipa bɔnefoɔ no ho.“ | رَبِّ فَلَا تَجۡعَلۡنِي فِي ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٩٤ |
| 95. (Nkɔmhyɛni), nokorɛ sɛ Yɛbɛtumi nso akyerɛ wo (asotwee) a Yɛahyɛ wɔn ho bɔ no. | وَإِنَّا عَلَىٰٓ أَن نُّرِيَكَ مَا نَعِدُهُمۡ لَقَٰدِرُونَ ٩٥ |
| 96. Fa adeɛ a ɛyɛ papa si bɔne ho kwan. Yɛnim nsɛm a wɔkeka no nyinaa. | ٱدۡفَعۡ بِٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُ ٱلسَّيِّئَةَۚ نَحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَا يَصِفُونَ ٩٦ |
| 97. Ka sɛ: “Me Wura Nyankopɔn, mehwehwɛ Wo hɔ ntwitwagyeɛ afri ɔbonsam adwen bɔne a ɔwesa hyɛ nnipa mu no ho. | وَقُل رَّبِّ أَعُوذُ بِكَ مِنۡ هَمَزَٰتِ ٱلشَّيَٰطِينِ ٩٧ |
| 98. Me Wura Nyankopɔn, mesan nso hwehwɛ Wo hɔ ntwitwagyeɛ sɛ anhwɛ a na wɔn aba me ho. | وَأَعُوذُ بِكَ رَبِّ أَن يَحۡضُرُونِ ٩٨ |
| 99. (Abɔneɛfoɔ yi de no saa ara) kɔpem sɛ, owuo bɛba wɔn mu bi soɔ, (ɛhɔ na) ɔbɛka sɛ: “Me Wura Nyankopɔn, ma mensan nkɔ (wiase bio), | حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَحَدَهُمُ ٱلۡمَوۡتُ قَالَ رَبِّ ٱرۡجِعُونِ ٩٩ |
| 100. Sɛdeɛ (mɛkɔ) akɔyɛ adwuma pa a manyɛ no“. Daabi, ɛno deɛ ɛyɛ asɛm bi kwa na ɔkaeɛ. Ɛban si wɔn akyi kɔpem ɛda a wɔbɛsɔreɛ (afri owuo mu). | لَعَلِّيٓ أَعۡمَلُ صَٰلِحٗا فِيمَا تَرَكۡتُۚ كَلَّآۚ إِنَّهَا كَلِمَةٌ هُوَ قَآئِلُهَاۖ وَمِن وَرَآئِهِم بَرۡزَخٌ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ١٠٠ |
| 101. Enti sɛ yɛbɔ Totorobɛnto no mu a, saa Da no abusua bɔ biara nna wɔn ntɛm, na obi mmisa obi (asɛm). | فَإِذَا نُفِخَ فِي ٱلصُّورِ فَلَآ أَنسَابَ بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَئِذٖ وَلَا يَتَسَآءَلُونَ ١٠١ |
| 102. Wɔn a wɔn nsania mu bɛyɛ duro (wɔ papayɛ mu) no wɔn ne nkonimdifoɔ no. | فَمَن ثَقُلَتۡ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ١٠٢ |
| 103. Na wɔn a wɔn nsania mu bɛyɛ hare (wɔ papayɛ mu) no, saa nkorɔfoɔ no na wɔn ayera wɔn kraa, Amanehunu gya no mu na wɔbɛtena. | وَمَنۡ خَفَّتۡ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فِي جَهَنَّمَ خَٰلِدُونَ ١٠٣ |
| 104. Egya no bɛhye wɔn anim, ayi (wɔn) anofafa (afri hɔ) awene wɔn se wɔ (Ogya no) mu. | تَلۡفَحُ وُجُوهَهُمُ ٱلنَّارُ وَهُمۡ فِيهَا كَٰلِحُونَ ١٠٤ |
| 105. (Yɛbɛbisa wɔn sɛ): Enti yɛankenkan Me nsɛm no ankyerɛ mo ɛna mobuu no atorɔsɛm? | أَلَمۡ تَكُنۡ ءَايَٰتِي تُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ فَكُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ١٠٥ |

| | |
|---|---|
| 106. Wɔbɛka sɛ: ”Yɛ Wura Nyankopɔn, y'ahokyere anaa ohia broo yɛn so, ɛna yɛbɛyɛɛ nnipa a wɔn ayera. | قَالُواْ رَبَّنَا غَلَبَتۡ عَلَيۡنَا شِقۡوَتُنَا وَكُنَّا قَوۡمٗا ضَآلِّينَ ١٠٦ |
| 107. Yɛ Wura Nyankopɔn, (yɛsrɛ Wo sɛ): Yi yɛn fri (Amanehunu gya yi ) mu, na sɛ yɛsan kɔ (yɛ bɔne) bio a, nokorɛ sɛ na yɛyɛ abɔneɛfoɔ ampa. | رَبَّنَآ أَخۡرِجۡنَا مِنۡهَا فَإِنۡ عُدۡنَا فَإِنَّا ظَٰلِمُونَ ١٠٧ |
| 108. Nyankopɔn bɛka sɛ: ”Momfri hɔ nkɔ (Ogya no) mu, na monkasa Me ho “ | قَالَ ٱخۡسَـُٔواْ فِيهَا وَلَا تُكَلِّمُونِ ١٠٨ |
| 109. Nokorɛ sɛ na Me nkoa no mu bi ka sɛ: “Ye Wura Yɛagye adi, enti fa (yɛ bɔne) kyɛ yɛn na hu yɛn mmɔbɔ na ampa sɛ, Wone ahummɔborɔfoɔ no mu Mmɔborɔhunu Hene no. | إِنَّهُۥ كَانَ فَرِيقٞ مِّنۡ عِبَادِي يَقُولُونَ رَبَّنَآ ءَامَنَّا فَٱغۡفِرۡ لَنَا وَٱرۡحَمۡنَا وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلرَّٰحِمِينَ ١٠٩ |
| 110. Nanso modii wɔn ho fɛw kɔpem sɛ mowerɛ frii Me ho nkaekaeɛ na moseree wɔn. | فَٱتَّخَذۡتُمُوهُمۡ سِخۡرِيًّا حَتَّىٰٓ أَنسَوۡكُمۡ ذِكۡرِي وَكُنتُم مِّنۡهُمۡ تَضۡحَكُونَ ١١٠ |
| 111. Wɔn aboterɛ a wɔnyaeɛ no ho nti, Matua wɔn so ka nnɛ, nokorɛ sɛ wɔne nkonimdifoɔ no”. | إِنِّي جَزَيۡتُهُمُ ٱلۡيَوۡمَ بِمَا صَبَرُوٓاْ أَنَّهُمۡ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ١١١ |
| 112. (Nyankopɔn) bɛka sɛ: ”Mfi dodoɔ sɛn na mode tenaa asaase no soɔ?” | قَٰلَ كَمۡ لَبِثۡتُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ عَدَدَ سِنِينَ ١١٢ |
| 113. Wɔbɛka sɛ: ”Yɛtenaa dakoro anaasɛ dakoro mu fa bi”. Ɛneɛ bisa wɔn a wɔbu (ɛberɛ no ho) akonta no. | قَالُواْ لَبِثۡنَا يَوۡمًا أَوۡ بَعۡضَ يَوۡمٖ فَسۡـَٔلِ ٱلۡعَآدِّينَ ١١٣ |
| 114. (Nyankopɔn) bɛka sɛ: “Ɛberɛ tiaa bi na mode tenaa (wiaseɛ) nokorɛ sɛ na anka monim a”. | قَٰلَ إِن لَّبِثۡتُمۡ إِلَّا قَلِيلٗاۖ لَّوۡ أَنَّكُمۡ كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ١١٤ |
| 115. Enti modwen sɛ Yɛbɔɔ mo kwa a enti monsan mma Yɛn hɔ (mmebu akonta?) | أَفَحَسِبۡتُمۡ أَنَّمَا خَلَقۡنَٰكُمۡ عَبَثٗا وَأَنَّكُمۡ إِلَيۡنَا لَا تُرۡجَعُونَ ١١٥ |
| 116. Okokuroko ne Nyankopɔn, Ɔhene Nokwafoɔ no, Nyankopɔn biara nni hɔ gyesɛ Ɔno nko ara, Ɔno ne Animuonyam Ahennwa Wura no. | فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ ٱلۡمَلِكُ ٱلۡحَقُّۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ ٱلۡعَرۡشِ ٱلۡكَرِيمِ ١١٦ |
| 117. Obi a obɛsu afrɛ nyame foforɔ bi aka Nyankopɔn ho, abrɛ a onni nyinasoɔ bi saa no, n'akontabuo deɛ ɛwɔ ne Wura Nyankopɔn hɔ. Nokorɛ sɛ boniayɛfoɔ no deɛ wɔnni nkonim. | وَمَن يَدۡعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ لَا بُرۡهَٰنَ لَهُۥ بِهِۦ فَإِنَّمَا حِسَابُهُۥ عِندَ رَبِّهِۦٓۚ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ١١٧ |
| 118. (Ɔkɔmhyɛni), kasɛ: “Me Wura Nyankopɔn, fakyɛ (yɛn) na hu (yɛn) mmɔbɔ, na Wone Mmɔborɔhunufoɔ no mu Mmɔborɔhunu Hene papa no. | وَقُل رَّبِّ ٱغۡفِرۡ وَٱرۡحَمۡ وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلرَّٰحِمِينَ ١١٨ |

# 24. An-Nuur

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. (Woi yɛ) Suura a Yɛasiane, ayɛ (emu nsɛm) no nhyɛ, ɛna Yɛasiane nsɛm pefee wɔ mu sɛdeɛ mobɛkaekaeɛ anaa mode bɛtu mo ho foɔ.

سُورَةٌ أَنزَلۡنَٰهَا وَفَرَضۡنَٰهَا وَأَنزَلۡنَا فِيهَآ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖ لَّعَلَّكُمۡ تَذَكَّرُونَ ١

2. Adwamammɔni baa ne adwamammɔni barima montwa wɔn mu koro biara mmaa ɔha. Na momma mmɔbɔ a wɔyɛ no ntwe mo sɛ (mobɛyɛ sotie) ama mmra a Nyankopɔn ahyehyɛ; sɛ mogye Nyankopɔn ne Ɛda a etwa toɔ no di ampa a. Moma agyidiefoɔ no mu fekuo bi medi wɔn asotwee no ho adanseɛ.

ٱلزَّانِيَةُ وَٱلزَّانِي فَٱجۡلِدُواْ كُلَّ وَٰحِدٖ مِّنۡهُمَا مِاْئَةَ جَلۡدَةٖۖ وَلَا تَأۡخُذۡكُم بِهِمَا رَأۡفَةٞ فِي دِينِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمۡ تُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۖ وَلۡيَشۡهَدۡ عَذَابَهُمَا طَآئِفَةٞ مِّنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢

3. Adwamammɔni barima nni ho kwan sɛ ɔwareɛ, gyesɛ adwamammɔni baa, anaasɛ ɔbosomsomni baa; adwamammɔni baa nso nni ho kwan sɛ yɛware no, gyesɛ adwamammɔni barima anaasɛ ɔbosomsomni barima; yɛabra agyidiefoɔ saa (awadeɛ no).

ٱلزَّانِي لَا يَنكِحُ إِلَّا زَانِيَةً أَوۡ مُشۡرِكَةٗ وَٱلزَّانِيَةُ لَا يَنكِحُهَآ إِلَّا زَانٍ أَوۡ مُشۡرِكٞۚ وَحُرِّمَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٣

4. Wɔn a wɔde asɛm to mmaa a wɔdi wɔn ho nni no so de gu wɔn ho fi, na wɔamfa adansefoɔ nnan amma no, montwa wɔn mmaa aduɔwɔtwe, na monnye wɔn adansedie ntum da. Saa nkorɔfoɔ no ne abɔneɛfoɔ no.

وَٱلَّذِينَ يَرۡمُونَ ٱلۡمُحۡصَنَٰتِ ثُمَّ لَمۡ يَأۡتُواْ بِأَرۡبَعَةِ شُهَدَآءَ فَٱجۡلِدُوهُمۡ ثَمَٰنِينَ جَلۡدَةٗ وَلَا تَقۡبَلُواْ لَهُمۡ شَهَٰدَةً أَبَدٗاۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٤

5. Gyesɛ wɔn a ɛno akyiri no wɔsakra wɔn adwen na wɔdi dwuma pa, ɛneɛ nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ وَأَصۡلَحُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥

6. Wɔn nso a wɔde adwamammɔ ho kwaadu bɔ wɔn ayerenom na adansefoɔ biara nka wɔn ho, na mmom wɔn nko ara na (wɔhunuuiɛ) no, wɔn mu biara de Nyankopɔn bɛdi nse mprɛ nnan sɛ ɔka nokorɛfoɔ no ho.

وَٱلَّذِينَ يَرۡمُونَ أَزۡوَٰجَهُمۡ وَلَمۡ يَكُن لَّهُمۡ شُهَدَآءُ إِلَّآ أَنفُسُهُمۡ فَشَهَٰدَةُ أَحَدِهِمۡ أَرۡبَعُ شَهَٰدَٰتِۭ بِٱللَّهِ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٦

7. (Nsedie a) ɛtɔso nnum no (na waka) sɛ: "Nyankopɔn nnomee nka no, sɛ ɔka nkontompofoɔ no ho a".

وَٱلۡخَٰمِسَةُ أَنَّ لَعۡنَتَ ٱللَّهِ عَلَيۡهِ إِن كَانَ مِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٧

8. (Adwamammɔ ho) asotwee no bɛfri (ɔbaa) no so, sɛ ɔde Nyankopɔn di nse mprɛ nnan sɛ (ɔbarima no) ka nkontompofoɔ no ho a.

وَيَدۡرَؤُاْ عَنۡهَا ٱلۡعَذَابَ أَن تَشۡهَدَ أَرۡبَعَ شَهَٰدَٰتِۭ بِٱللَّهِ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٨

| | |
|---|---|
| 9. (Nsedie a) ɛtɔso nnum no (na waka) sɛ: “Sɛ ɔbarima no ka nokorɛfoɔ no ho a, Nyankopɔn abufuo mmra ɔno (ɔbaa) no so. | وَٱلۡخَٰمِسَةَ أَنَّ غَضَبَ ٱللَّهِ عَلَيۡهَآ إِن<br>كَانَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٩ |
| 10. Sɛ anka ɛnyɛ Nyankopɔn adom ne N’ahummɔborɔ na ɛwɔ mo so a; nokorɛ sɛ Nyankopɔn na Otie adwen sakra na Ɔne Onyansafoɔ. | وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ<br>وَأَنَّ ٱللَّهَ تَوَّابٌ حَكِيمٌ ١٠ |
| 11. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔde ntwatosoɔ baeɛ (fa Aisha ho) no yɛ fekuo a wɔfri mo mu. Ɛmma monfa no sɛ ɛyɛ (asɛm) bɔne ma mo, daabi, ɛyɛ papa ma mo. Wɔn mu nipa biara benya bɔne a wayɛ no ho asotwee. Wɔn mu wɔn nso a wɔdii ho akotene kɛseɛ no benya asotwee a ɛso paa. | إِنَّ ٱلَّذِينَ جَآءُو بِٱلۡإِفۡكِ عُصۡبَةٞ<br>مِّنكُمۡۚ لَا تَحۡسَبُوهُ شَرّٗا لَّكُمۖ بَلۡ<br>هُوَ خَيۡرٞ لَّكُمۡۚ لِكُلِّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُم مَّا<br>ٱكۡتَسَبَ مِنَ ٱلۡإِثۡمِۚ وَٱلَّذِي تَوَلَّىٰ<br>كِبۡرَهُۥ مِنۡهُمۡ لَهُۥ عَذَابٌ عَظِيمٞ ١١ |
| 12. Adɛn na ɛberɛ a agyidiefoɔ mmarima ne agyidiefoɔ mmaa motee (nkontomposɛm yi) moanwen papa amma wɔn ara wɔn nkorɔfoɔ no anka sɛ: “Saa (asɛm) yi deɛ ɛyɛ nkontompo pefee”. | لَّوۡلَآ إِذۡ سَمِعۡتُمُوهُ ظَنَّ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ<br>وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتُ بِأَنفُسِهِمۡ خَيۡرٗا وَقَالُواْ هَٰذَآ<br>إِفۡكٞ مُّبِينٞ ١٢ |
| 13. Adɛn nti na wɔamfa ɛho adansefoɔ nnan amma? Sɛ wɔn amfa adansefoɔ amma a, ɛneɛ Nyankopɔn hɔ deɛ saa nkorɔfoɔ no ne nkontompofoɔ no. | لَّوۡلَا جَآءُو عَلَيۡهِ بِأَرۡبَعَةِ شُهَدَآءَۚ فَإِذۡ لَمۡ<br>يَأۡتُواْ بِٱلشُّهَدَآءِ فَأُوْلَٰٓئِكَ عِندَ ٱللَّهِ هُمُ<br>ٱلۡكَٰذِبُونَ ١٣ |
| 14. Sɛ ɛnyɛ Nyankopɔn adom ne N’ahummɔborɔ na ɛwɔ mo soɔ wɔ wiase ne Daakye no a, anka asotwee kɛseɛ paa bɛto mo wɔ mo ano a mode too (saa asɛm no) mu no ho. | وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ فِي<br>ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ لَمَسَّكُمۡ فِي مَآ<br>أَفَضۡتُمۡ فِيهِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٤ |
| 15. Ɛberɛ a mode mo kɛterɛma bɔɔ ho dawuro, na mode mo ano kekaa adeɛ a monni ho nimdeɛ, na mofaa no sɛ asɛm ketewa bi, aberɛ nso a ɛyɛ asɛm kɛseɛ wɔ Nyankopɔn hɔ. | إِذۡ تَلَقَّوۡنَهُۥ بِأَلۡسِنَتِكُمۡ وَتَقُولُونَ<br>بِأَفۡوَاهِكُم مَّا لَيۡسَ لَكُم بِهِۦ عِلۡمٞ<br>وَتَحۡسَبُونَهُۥ هَيِّنٗا وَهُوَ عِندَ ٱللَّهِ عَظِيمٞ<br>١٥ |
| 16. Adɛn nti na ɛberɛ a moteeɛ no moanka sɛ: “Woi deɛ ɛnsɛsɛ yɛde y’ano bɔ so koraa. Kronkron Hene ne Wo (Awurade)! Woi deɛ ɛyɛ ntwatosoɔ a ɛsoo paa“. | وَلَوۡلَآ إِذۡ سَمِعۡتُمُوهُ قُلۡتُم مَّا يَكُونُ لَنَآ<br>أَن نَّتَكَلَّمَ بِهَٰذَا سُبۡحَٰنَكَ هَٰذَا<br>بُهۡتَٰنٌ عَظِيمٞ ١٦ |
| 17. Nyankopɔn retu mo fo sɛdeɛ monnsan nnkɔyɛ saa adeɛ no sɛso bio da, sɛ moyɛ agyidiefoɔ ampa a. | يَعِظُكُمُ ٱللَّهُ أَن تَعُودُواْ لِمِثۡلِهِۦٓ أَبَدًا<br>إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ١٧ |

18. Nyankopɔn kyerɛkyerɛ Ne nsɛm no mu kyerɛ mo. Nyankopɔn ne Onimdefoɔ, Ɔne Onyansafoɔ.

وَيُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْءَايَٰتِ ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٨﴾

19. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔpɛ sɛ wɔma ahohwisɛm trɛ anaa ɛkɔ so wɔ agyidiefoɔ no mu no, wɔn wɔ asotwee a ɛyɛ ya wɔ wiase ne Daakye. Nyankopɔn na Onim na modeɛ monnim.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحِبُّونَ أَن تَشِيعَ ٱلْفَٰحِشَةُ فِى ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ ۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿١٩﴾

20. Sɛ ɛnyɛ Nyankopɔn adom ne N'ahummɔborɔ na ɛwɔ mo so a; nokorɛ sɛ Nyankopɔn yɛ Ntimmɔborɔ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ وَأَنَّ ٱللَّهَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٠﴾

21. Mo a moagye adie, monhwɛ na moanni ɔbonsam anamɔn akyi, na obi a ɔbedi ɔbonsam anamɔn akyi no, ɔno (bonsam no) deɛ ahohwi bra ne amumuyɛ na ɔrehyɛ (nnipa) ma wɔyɛ. Sɛ ɛnyɛ Nyankopɔn adom ne N'ahummɔborɔ na ɛwɔ mo so a, anka mo mu biara nnyɛ kronkron da. Na mmom Nyankopɔn te obi a Ɔpɛ ho. Onyankopɔn ne Otiefoɔ a Ɔte biribiara, Ɔne Onimdefoɔ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّبِعُوا۟ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَٰنِ ۚ وَمَن يَتَّبِعْ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَٰنِ فَإِنَّهُۥ يَأْمُرُ بِٱلْفَحْشَآءِ وَٱلْمُنكَرِ ۚ وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ مَا زَكَىٰ مِنكُم مِّنْ أَحَدٍ أَبَدًا وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يُزَكِّى مَن يَشَآءُ ۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢١﴾

22. Wɔn a wɔn wɔ adom na wɔn nsa mu yɛ wɔ mo mu no nhwɛ na wɔn anni nse sɛ, (wɔmmoa) obusuani anaa ohiani, ne wɔn a wɔatu amantuo wɔ Nyame kwan soɔ no. Enti wɔn mfa mfri, na wɔnyi wɔn ani mfri so. Mompɛ sɛ Nyankopɔn de mo bɔne bɛkyɛ mo anaa? Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

وَلَا يَأْتَلِ أُو۟لُوا۟ ٱلْفَضْلِ مِنكُمْ وَٱلسَّعَةِ أَن يُؤْتُوٓا۟ أُو۟لِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينَ وَٱلْمُهَٰجِرِينَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ وَلْيَعْفُوا۟ وَلْيَصْفَحُوٓا۟ ۗ أَلَا تُحِبُّونَ أَن يَغْفِرَ ٱللَّهُ لَكُمْ ۗ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٢﴾

23. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔde asɛm to agyidiefoɔ mmaa a wɔdi wɔn ho nni no so de gu wɔn ho fi wɔ aberɛ a saa mmaa no nnim ho hwee no, yɛadome wɔn wɔ wiase ne Daakye; wɔn wɔ asotwee a ɛso paa-,

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَرْمُونَ ٱلْمُحْصَنَٰتِ ٱلْغَٰفِلَٰتِ ٱلْمُؤْمِنَٰتِ لُعِنُوا۟ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٢٣﴾

24. Wɔ ɛda no a wɔn kɛterɛma ne wɔn nsa ne wɔn nnan bedi adanseɛ atia wɔn no, ɛnam dwuma a na wɔdie no ho nti.

يَوْمَ تَشْهَدُ عَلَيْهِمْ أَلْسِنَتُهُمْ وَأَيْدِيهِمْ وَأَرْجُلُهُم بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٢٤﴾

25. Saa Da no, Nyankopɔn bɛtua wɔn ka pɛpɛɛpɛ wɔ nokorɛ mu, na wɔbɛhunu sɛ Nyankopɔn ne Nokorɛ pefee no.

يَوْمَئِذٍ يُوَفِّيهِمُ ٱللَّهُ دِينَهُمُ ٱلْحَقَّ وَيَعْلَمُونَ أَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْحَقُّ ٱلْمُبِينُ ﴿٢٥﴾

26. Mmaa a wɔn ho nteɛ no wɔ mmarima a wɔn ho nteɛ, ɛna mmarima no a wɔn ho nteɛ no nso wɔ mmaa a wɔn ho nteɛ; ɛna mmaa papa no wɔ mmarima papa no, ɛna mmarima papa no nso wɔ mmaa papa no. Saa nkorɔfoɔ no na wɔnnim (ntwatosoɔ) a wɔrekeka no ho hwee. Wɔbɛnya bɔnefakyɛ ne akyɛdeɛ a animuonyam wɔ mu.

ٱلْخَبِيثَٰتُ لِلْخَبِيثِينَ وَٱلْخَبِيثُونَ
لِلْخَبِيثَٰتِ ۖ وَٱلطَّيِّبَٰتُ لِلطَّيِّبِينَ
وَٱلطَّيِّبُونَ لِلطَّيِّبَٰتِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ
مُبَرَّءُونَ مِمَّا يَقُولُونَ ۖ لَهُم مَّغْفِرَةٌ
وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ٢٦

27. Mo a moagye adie, monhwɛ na moankɔ efie a ɛnyɛ mo fie mu, gyesɛ (modi kan) srɛ kwan na mokyea ɛhɔfoɔ no ansa; ɛno na ɛyɛ ma mo sɛdeɛ mobɛfa adwen.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَدْخُلُوا۟ بُيُوتًا
غَيْرَ بُيُوتِكُمْ حَتَّىٰ تَسْتَأْنِسُوا۟
وَتُسَلِّمُوا۟ عَلَىٰٓ أَهْلِهَا ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ
لَّكُمْ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ٢٧

28. Sɛ moanya (anaasɛ moanto) obiara wɔ efie hɔ a monhwɛ na moanwura hɔ, kɔpem sɛ yɛbɛma mo kwan (ansa). Sɛ yɛka kyerɛ mo sɛ: “Monsan mo akyi a, monsan mo akyi”. Ɛno mmom na ɛyɛ kronkron ma mo. Nyankopɔn deɛ Onim dwuma a modie nyinaa.

فَإِن لَّمْ تَجِدُوا۟ فِيهَآ أَحَدًا فَلَا تَدْخُلُوهَا
حَتَّىٰ يُؤْذَنَ لَكُمْ ۖ وَإِن قِيلَ لَكُمُ
ٱرْجِعُوا۟ فَٱرْجِعُوا۟ ۖ هُوَ أَزْكَىٰ لَكُمْ ۚ وَٱللَّهُ
بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ٢٨

29. Ɛnyɛ bɔne ma mo sɛ mobɛwura efie a obiara nnte mu a mo adehia deɛ wɔ mu. Onyankopɔn deɛ Onim deɛ mode suma ne deɛ moda no adie (nyinaa).

لَّيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَدْخُلُوا۟ بُيُوتًا
غَيْرَ مَسْكُونَةٍ فِيهَا مَتَٰعٌ لَّكُمْ ۚ
وَٱللَّهُ يَعْلَمُ مَا تُبْدُونَ وَمَا تَكْتُمُونَ
٢٩

30. Ka kyerɛ agyidiefoɔ mmarima no sɛ: “Wɔmerɛ wɔn ani ase (mfiri nhwɛ bɔne ho), na wɔnhwɛ wɔn mmarima so yie (wɔ adwamammɔ ho), na ɛno na ɛyɛ kronkron ma wɔn. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne dwuma a wɔdie no ho Amanebɔfoɔ.

قُل لِّلْمُؤْمِنِينَ يَغُضُّوا۟ مِنْ أَبْصَٰرِهِمْ
وَيَحْفَظُوا۟ فُرُوجَهُمْ ۚ ذَٰلِكَ أَزْكَىٰ لَهُمْ ۗ إِنَّ
ٱللَّهَ خَبِيرٌۢ بِمَا يَصْنَعُونَ ٣٠

31. Na ka kyerɛ agyidiefoɔ mmaa no nso sɛ: “Wɔmerɛ wɔn ani ase (mfri nhwɛ bɔne ho), na wɔnhwɛ wɔn ananmu so yie; na wɔnhwɛ na wɔannyi wɔn afɛɛfɛdeɛ no adi, gyesɛ deɛ ada adi wɔ mu (tesɛ wɔn nsa ne wɔn anim ne wɔn nan ase). Na wɔnfa wɔn tri so akatasoɔ no nkata wɔn ho ma ɛmeduru wɔn koko; na wɔnhwɛ na wɔn amfa wɔn ahoɔfɛ ankyerɛ (obi); gyesɛ wɔn kununom, anaasɛ wɔn agyanom, anaa wɔn kununom agyanom, anaa wɔn mma mmarima, anaa wɔn kunu mma mmarima, anaa wɔn nua mmarima, anaa wɔn

وَقُل لِّلْمُؤْمِنَٰتِ يَغْضُضْنَ مِنْ
أَبْصَٰرِهِنَّ وَيَحْفَظْنَ فُرُوجَهُنَّ وَلَا
يُبْدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا مَا ظَهَرَ مِنْهَا ۖ
وَلْيَضْرِبْنَ بِخُمُرِهِنَّ عَلَىٰ جُيُوبِهِنَّ ۖ وَلَا
يُبْدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا لِبُعُولَتِهِنَّ أَوْ
ءَابَآئِهِنَّ أَوْ ءَابَآءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوْ
أَبْنَآئِهِنَّ أَوْ أَبْنَآءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوْ
إِخْوَٰنِهِنَّ أَوْ بَنِىٓ إِخْوَٰنِهِنَّ أَوْ بَنِىٓ

nnua mmarima mma mmarima, anaa wɔn nnua mmaa mma mmarima, anaa wɔn (yɔnkonom) mmaa, anaa wɔn mfenaa a wɔyɛ wɔn dea, anaa mmarima asomfoɔ a wɔnni mmaa ho ahoɔden, anaa nkɔdaa a wɔnnim mmaa adagya mu asɛm. Na ɛmma wɔmfa wɔn nnan mpem hɔ sɛdeɛ wɔbɛyi wɔn afɛɛfɛdeɛ a asuma no adie. Agyidiefoɔ, monyinaa monsakra mo adwen sɛdeɛ mobɛdi nkonim".

أَخَوَٰتِهِنَّ أَوۡ نِسَآئِهِنَّ أَوۡ مَا مَلَكَتۡ
أَيۡمَٰنُهُنَّ أَوِ ٱلتَّٰبِعِينَ غَيۡرِ أُوْلِي
ٱلۡإِرۡبَةِ مِنَ ٱلرِّجَالِ أَوِ ٱلطِّفۡلِ ٱلَّذِينَ لَمۡ
يَظۡهَرُواْ عَلَىٰ عَوۡرَٰتِ ٱلنِّسَآءِۖ وَلَا
يَضۡرِبۡنَ بِأَرۡجُلِهِنَّ لِيُعۡلَمَ مَا يُخۡفِينَ
مِن زِينَتِهِنَّۚ وَتُوبُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ جَمِيعًا
أَيُّهَ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ
٣١

32. Monware mo mu asugyafoɔ no, na (mo mma) mo nkoa no mu apapafoɔ no (a wɔnni yerɛ) no, ne mo mfenaanom (nso a wɔnni kunu no nso nware). Sɛ wɔyɛ ahiafoɔ mpo a, Nyankopɔn bɛfri N'adom mu ama wɔn anya wɔn ho. Onyankopɔn deɛ N'adom trɛ (duru biribiara so), na Ɔne Onimdefoɔ a Onim biribiara.

وَأَنكِحُواْ ٱلۡأَيَٰمَىٰ مِنكُمۡ وَٱلصَّٰلِحِينَ
مِنۡ عِبَادِكُمۡ وَإِمَآئِكُمۡۚ إِن يَكُونُواْ
فُقَرَآءَ يُغۡنِهِمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦۗ وَٱللَّهُ
وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ٣٢

33. Wɔn a wɔnni awadeɛ ho ahoɔden no nso wɔnhwɛ wɔn ho so yie nkosi sɛ Nyankopɔn bɛfri N'adom no mu ama wɔn anya wɔn ho. Mo nkoa no nso, wɔn a wɔhwehwɛ sɛ monyɛ krataa nto (wɔn faahodie) so (ma wɔn) no, sɛ moahunu papa bi wɔ wɔn mu a, montwerɛ (krataa no ma wɔn), na mo ma wɔn sika anaa agyapadeɛ a Nyankopɔn de ama no bi. Monhwɛ na moanhyɛ mo mfenaanom so amma wɔn ammu bra bɔn, sɛ (saa mfenaa no) pɛsɛ wɔkuta wɔn ho yie a, (monnyɛ saa) sɛ mode hwehwɛ wiase mu agyapadeɛ. Obi a wahyɛ wɔn so (pɛn) no, wɔn nhyɛsoɔ no akyi no, Nyankopɔn na Ɔde bɔne kyɛ, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

وَلۡيَسۡتَعۡفِفِ ٱلَّذِينَ لَا يَجِدُونَ نِكَاحًا
حَتَّىٰ يُغۡنِيَهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦۗ وَٱلَّذِينَ
يَبۡتَغُونَ ٱلۡكِتَٰبَ مِمَّا مَلَكَتۡ
أَيۡمَٰنُكُمۡ فَكَاتِبُوهُمۡ إِنۡ عَلِمۡتُمۡ فِيهِمۡ
خَيۡرٗاۖ وَءَاتُوهُم مِّن مَّالِ ٱللَّهِ ٱلَّذِيٓ
ءَاتَىٰكُمۡۚ وَلَا تُكۡرِهُواْ فَتَيَٰتِكُمۡ عَلَى
ٱلۡبِغَآءِ إِنۡ أَرَدۡنَ تَحَصُّنٗا لِّتَبۡتَغُواْ
عَرَضَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۚ وَمَن يُكۡرِههُّنَّ
فَإِنَّ ٱللَّهَ مِنۢ بَعۡدِ إِكۡرَٰهِهِنَّ غَفُورٞ
رَّحِيمٞ ٣٣

34. Ampa sɛ Yɛasiane nsɛm pefee ama mo, (asan ama mo) wɔn a wɔdii mo anim kan no ho mfatoho, ne afutusɛm ma wɔn a wɔsuro Nyame.

وَلَقَدۡ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ ءَايَٰتٖ مُّبَيِّنَٰتٖ
وَمَثَلٗا مِّنَ ٱلَّذِينَ خَلَوۡاْ مِن قَبۡلِكُمۡ
وَمَوۡعِظَةٗ لِّلۡمُتَّقِينَ ٣٤

35. Nyankopɔn ne ɔsoro ne asaase so Nhyerɛnee. Ne nhyerɛnee no mfatoho tesɛ ntomaban a ɛhyɛ kanea mu, na kanea no hyɛ ahwehwɛ mu, na ahwehwɛ no te gya tesɛ nsoromma bi a ɛrepae hyɛnhyɛnhyɛn. Yɛde

ٱللَّهُ نُورُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ مَثَلُ نُورِهِۦ
كَمِشۡكَوٰةٖ فِيهَا مِصۡبَاحٌۖ ٱلۡمِصۡبَاحُ فِي
زُجَاجَةٍۖ ٱلزُّجَاجَةُ كَأَنَّهَا كَوۡكَبٞ دُرِّيّٞ

nhyira dua a ɛne ngo dua no na ɛsɔ. Enni apueɛ anaasɛ atɔeɛ. Sɛ ogya nkaa no mpo a ne ngo no tumi hyerɛn. Nhyerɛnee akyiri nhyerɛnee. Nyankopɔn de Ne nhyerɛnee no kyerɛ obi a Ɔpɛ kwan. Nyankopɔn reyɛ mfatoho yi ama adasamma. Nyankopɔn ne biribiara ho Nimdefoɔ.

يُوقَدُ مِن شَجَرَةٖ مُّبَٰرَكَةٖ زَيۡتُونَةٖ لَّا
شَرۡقِيَّةٖ وَلَا غَرۡبِيَّةٖ يَكَادُ زَيۡتُهَا
يُضِيٓءُ وَلَوۡ لَمۡ تَمۡسَسۡهُ نَارٞۚ نُّورٌ عَلَىٰ
نُورٖۚ يَهۡدِي ٱللَّهُ لِنُورِهِۦ مَن يَشَآءُۚ
وَيَضۡرِبُ ٱللَّهُ ٱلۡأَمۡثَٰلَ لِلنَّاسِۗ وَٱللَّهُ
بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٣٥

36. (Saa nhyerɛnee no sɔ) wɔ Afie (Masjid) a Nyankopɔn ama kwan sɛ yɛmpagya, nni no nni, na yɛmɔ no abodin nkaekae Ne din wɔ hɔ, na yɛntontom no wɔ hɔ anɔpa ne anwummerɛ no mu.

فِي بُيُوتٍ أَذِنَ ٱللَّهُ أَن تُرۡفَعَ وَيُذۡكَرَ فِيهَا
ٱسۡمُهُۥ يُسَبِّحُ لَهُۥ فِيهَا بِٱلۡغُدُوِّ
وَٱلۡأٓصَالِ ٣٦

37. Mmarima (anaasɛ nnipa) bi (wɔ hɔ) a dwadie anaa adetɔ ntumi nsi wɔn kwan wɔ Nyankopɔn nkaekae ho, na wɔfrɛ Nyame wɔ ne berɛ mu, na wɔyi Zaka; (efrisɛ) wɔsuro Ɛda no a ani ne akoma bɛdane wɔ mu no.

رِجَالٞ لَّا تُلۡهِيهِمۡ تِجَٰرَةٞ وَلَا بَيۡعٌ عَن
ذِكۡرِ ٱللَّهِ وَإِقَامِ ٱلصَّلَوٰةِ وَإِيتَآءِ ٱلزَّكَوٰةِ
يَخَافُونَ يَوۡمٗا تَتَقَلَّبُ فِيهِ ٱلۡقُلُوبُ
وَٱلۡأَبۡصَٰرُ ٣٧

38. Sɛdeɛ Nyankopɔn bɛtua wɔn dwumadi pa a wɔdiiɛ no so ka, na Wasan de N'adom no bio aka wɔn ho. Nyankopɔn deɛ Ɔkyɛ obi a Ɔpɛ adeɛ a enni ano (anaa akontabuo biara nni ho).

لِيَجۡزِيَهُمُ ٱللَّهُ أَحۡسَنَ مَا عَمِلُواْ
وَيَزِيدَهُم مِّن فَضۡلِهِۦۗ وَٱللَّهُ يَرۡزُقُ
مَن يَشَآءُ بِغَيۡرِ حِسَابٖ ٣٨

39. Wɔn a wɔnnye nnie no, wɔn nnwuma tesɛ kumafrɔteɛ a ɛwɔ serɛ sɔɔ na obi a sukɔm de no adwen yɛɛ no sɛ ɛyɛ nsuo, kɔpem sɛ ɔbaa ho na wannya hwee, na mmom Nyankopɔn na onyaa no wɔ ne ho; enti (Nyankopɔn) bɛtua no ka pɛpɛɛpɛ. Nyankopɔn deɛ Ne ho yɛ hare wɔ akontabuo mu.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَعۡمَٰلُهُمۡ كَسَرَابِۭ
بِقِيعَةٖ يَحۡسَبُهُ ٱلظَّمۡـَٔانُ مَآءً حَتَّىٰٓ إِذَا
جَآءَهُۥ لَمۡ يَجِدۡهُ شَيۡـٔٗا وَوَجَدَ ٱللَّهَ
عِندَهُۥ فَوَفَّىٰهُ حِسَابَهُۥۗ وَٱللَّهُ سَرِيعُ
ٱلۡحِسَابِ ٣٩

40. Anaasɛ (wɔn a wɔnnye nnie no mfatoho) tesɛ: (Onipa bi a ɔwɔ) sum a ɛwɔ ɔpo bunu mu, na asorɔkye akyi asorɔkye akata ne sɔɔ, na mununkum tumm paa san kata akyire, esum mu sum, na sɛ oyi ne nsa mpo a ɛyɛ den sɛ ɔbɛhunu. Obi a Nyankopɔn amma no nhyerɛnee no onnya nhyerɛnee.

أَوۡ كَظُلُمَٰتٖ فِي بَحۡرٖ لُّجِّيّٖ يَغۡشَىٰهُ مَوۡجٞ
مِّن فَوۡقِهِۦ مَوۡجٞ مِّن فَوۡقِهِۦ سَحَابٞۚ
ظُلُمَٰتُۢ بَعۡضُهَا فَوۡقَ بَعۡضٍ إِذَآ أَخۡرَجَ
يَدَهُۥ لَمۡ يَكَدۡ يَرَىٰهَاۗ وَمَن لَّمۡ يَجۡعَلِ
ٱللَّهُ لَهُۥ نُورٗا فَمَا لَهُۥ مِن نُّورٍ ٤٠

41. Enti wonhunuu sɛ Nyankopɔn na wɔn a wɔn wɔ soro ne asaase so, ne nnomaa a wɔbɔ wɔn ntaban mu nyinaa bɔ no abodin? Ampa sɛ wɔn mu biara nim wɔn Nyamefrɛ ne wɔn

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُسَبِّحُ لَهُۥ مَن فِي
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَٱلطَّيۡرُ صَٰٓفَّٰتٖۖ

abodin (a, wɔde bɔ Nyankopɔn). Nyankopɔn ne dwuma a wɔdie no ho Nimdefoɔ.

كُلٌّ قَدْ عَلِمَ صَلَاتَهُۥ وَتَسْبِيحَهُۥ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِمَا يَفْعَلُونَ ﴿٤١﴾

42. Nyankopɔn na ɔsoro ne asaase so ahennie yɛ Ne dea; na Nyankopɔn hɔ ne (obiara} nkyi.

وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿٤٢﴾

43. Wonhunuu sɛ, Nyankopɔn na Ɔka mununkum soɔ, ɛna Ɔboa ano na Ɔtrɛ mu, afei wobɛhunu sɛ nsuo fri mu? Na Wasiane nsuo afri soro (tesɛ) mmepɔ a asukɔtwea wɔ mu ma no ka obi a Ɔpɛ, san yi fri obi a Ɔpɛ nso so. Ayerɛmo a ɛte gya no reyɛ afira anii mpo.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُزْجِى سَحَابًا ثُمَّ يُؤَلِّفُ بَيْنَهُۥ ثُمَّ يَجْعَلُهُۥ رُكَامًا فَتَرَى ٱلْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلَٰلِهِۦ وَيُنَزِّلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن جِبَالٍ فِيهَا مِنۢ بَرَدٍ فَيُصِيبُ بِهِۦ مَن يَشَآءُ وَيَصْرِفُهُۥ عَن مَّن يَشَآءُ ۖ يَكَادُ سَنَا بَرْقِهِۦ يَذْهَبُ بِٱلْأَبْصَٰرِ ﴿٤٣﴾

44. Nyankopɔn di adesaeɛ ne adekyeɛ adane-adanee. Nokorɛ sɛ, adesua wɔ woi mu ma wɔn a wɔn wɔ ani (dehwɛ adeɛ).

يُقَلِّبُ ٱللَّهُ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّأُو۟لِى ٱلْأَبْصَٰرِ ﴿٤٤﴾

45. Nyankopɔn bɔɔ aboa biara frii nsuo mu; emu bi nante wɔ wɔn afru so, wɔn mu bi nso nante wɔn nnan mmienu so, ebinom nso nante wɔ wɔn nnan nnan so. Nyankopɔn bɔ deɛ Ɔpɛ. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn wɔ tumi wɔ biribiara so.

وَٱللَّهُ خَلَقَ كُلَّ دَآبَّةٍ مِّن مَّآءٍ ۖ فَمِنْهُم مَّن يَمْشِى عَلَىٰ بَطْنِهِۦ وَمِنْهُم مَّن يَمْشِى عَلَىٰ رِجْلَيْنِ وَمِنْهُم مَّن يَمْشِى عَلَىٰٓ أَرْبَعٍ ۚ يَخْلُقُ ٱللَّهُ مَا يَشَآءُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٤٥﴾

46. Ampa sɛ, Yɛasiane nsɛm pefee (wɔ saa Qur’aan yi mu). Na Nyankopɔn deɛ Ɔkyerɛ obi a Ɔpɛ kwan kɔ kwan tenenee no so.

لَّقَدْ أَنزَلْنَآ ءَايَٰتٍ مُّبَيِّنَٰتٍ ۚ وَٱللَّهُ يَهْدِى مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٤٦﴾

47. (Akɔnkɔnsafoɔ no) ka sɛ: “Yɛgye Nyankopɔn ne Ɔsomafoɔ no di, na yɛayɛ sotie; nanso ɛno akyiri no, wɔn mu fekuo bi dane wɔn ho (fri deɛ wɔkaeɛ no ho). Saa nkorɔfoɔ no nyɛ agyidiefoɔ.

وَيَقُولُونَ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَبِٱلرَّسُولِ وَأَطَعْنَا ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ فَرِيقٌ مِّنْهُم مِّنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ ۚ وَمَآ أُو۟لَٰٓئِكَ بِٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٧﴾

48. Sɛ yɛfrɛ wɔn kɔ Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ no hɔ sɛdeɛ (yɛde Qur’aan) bebu wɔn ntɛm atɛn a, wobehunu sɛ wɔn mu fekuo bi atwi afa soɔ.

وَإِذَا دُعُوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ لِيَحْكُمَ بَيْنَهُمْ إِذَا فَرِيقٌ مِّنْهُم مُّعْرِضُونَ ﴿٤٨﴾

49. Sɛ wɔdi bem anaasɛ wɔgyina nokorɛ so deɛ a, ɛneɛ wɔde ahobraseɛ na etu mmirika ba ne hɔ.

وَإِن يَكُن لَّهُمُ ٱلْحَقُّ يَأْتُوٓا۟ إِلَيْهِ مُذْعِنِينَ ﴿٤٩﴾

50. Yadeɛ wɔ wɔn akoma mu anaa, anaasɛ wɔn adwen nnsi wɔn pi, anaasɛ wɔsuro sɛ Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ no ne wɔn nni no yie? Daabi, saa nkorɔfoɔ no ne abɔneɛfoɔ no.

أَفِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَمِ ٱرۡتَابُوٓاْ أَمۡ
يَخَافُونَ أَن يَحِيفَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡ
وَرَسُولُهُۥۚ بَلۡ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ
﴿٥٠﴾

51. Agyidiefoɔ no deɛ sɛ yɛfrɛ wɔn kɔ Nyankopɔn ne Ne somafoɔ no hɔ sɛ yɛrekɔ bu wɔn ntɛm atɛn a, deɛ wɔka ne sɛ: “Yɛate na yɛbɛdi so“. Saa nkorɔfoɔ no ne nkonimdifoɔ no.

إِنَّمَا كَانَ قَوۡلَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ إِذَا دُعُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ
وَرَسُولِهِۦ لِيَحۡكُمَ بَيۡنَهُمۡ أَن يَقُولُواْ
سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَاۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡمُفۡلِحُونَ ﴿٥١﴾

52. Obi a ɔbɛyɛ sotie ama Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ, na ɔbɛsuro Nyankopɔn, na ɔbɛyɛ Ne ho ahwɛyie no, saa nkorɔfoɔ no ne nkonimdifoɔ no.

وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَخۡشَ ٱللَّهَ
وَيَتَّقۡهِ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ﴿٥٢﴾

53. Wɔde Nyankopɔn di wɔn nse akɛseɛ no sɛ: “Sɛ wohyɛ wɔn (sɛ wɔn mpue nkɔ ɔkoo a), anka wɔbɛpue (akɔ). Ka sɛ: “Monhwɛ na moani nse; sotie na ɛyɛ paa. “Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ani tua deɛ moreyɛ (nyinaa).

وَأَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ لَئِنۡ
أَمَرۡتَهُمۡ لَيَخۡرُجُنَّۖ قُل لَّا تُقۡسِمُواْۖ طَاعَةٞ
مَّعۡرُوفَةٌۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ﴿٥٣﴾

54. Ka sɛ: “Monyɛ sotie ma Nyankopɔn, na monyɛ sotie ma Ɔsomafoɔ no nso. Na sɛ modane mo ho fri (Nokorɛ no ho) a, (Ɔsomafoɔ) no deɛ n’asɛdeɛ ne deɛ yɛde asoa no no, ɛna monso modeɛ ne deɛ yɛde asoa mo. Sɛ moyɛ sotie ma no a na mobɛnya kwankyerɛ. Ɔsomafoɔ no adwuma ne sɛ, ɔbɛbɔ asɛm no ho dawuro akyerɛkyerɛ mu.

قُلۡ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَۖ فَإِن
تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّمَا عَلَيۡهِ مَا حُمِّلَ
وَعَلَيۡكُم مَّا حُمِّلۡتُمۡۖ وَإِن تُطِيعُوهُ
تَهۡتَدُواْۚ وَمَا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ
ٱلۡمُبِينُ ﴿٥٤﴾

55. Wɔn a wɔagye adi wɔ mo mu na wɔdi dwuma pa no, Nyankopɔn ahyɛ wɔn bɔ sɛ Ɔbɛma wɔn adi asaase no so sɛdeɛ Ɔmaa wɔn a wɔdii wɔn anim kan no dii soɔ no, na Wama ɔsom a Wayi ama wɔn no asipi; na wɔn suro akyi no, (Ɔde) ahotɔ asesa (suro) no ama wɔn. Wɔbɛsom Me a wɔmfa biribiara mmata Me ho. Obi a ɛno akyi no wannye annie no, saa nkorɔfoɔ no ne abɔneɛfoɔ no.

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنكُمۡ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَيَسۡتَخۡلِفَنَّهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ
كَمَا ٱسۡتَخۡلَفَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ
وَلَيُمَكِّنَنَّ لَهُمۡ دِينَهُمُ ٱلَّذِي ٱرۡتَضَىٰ لَهُمۡ
وَلَيُبَدِّلَنَّهُم مِّنۢ بَعۡدِ خَوۡفِهِمۡ أَمۡنٗاۚ
يَعۡبُدُونَنِي لَا يُشۡرِكُونَ بِي شَيۡـٔٗاۚ وَمَن
كَفَرَ بَعۡدَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡفَٰسِقُونَ ﴿٥٥﴾

56. Momfrɛ Nyame wɔ ne berɛ mu, na monyi Zaka, na monyɛ sotie ma Ɔsomafoɔ no sɛdeɛ (Nyankopɔn) bɛhu mo mmɔbɔ.

وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِيعُواْ
ٱلرَّسُولَ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ﴿٥٦﴾

| | |
|---|---|
| 57. Ɛmma moadwen nnyɛ mo sɛ, wɔn a wɔnnye nnie no (bɛtumi ama Nyame nhyehyɛɛ) ayɛ kwa wɔ asaase yi so; wɔn asetena mu ne gyam, na nkyi bɔne paa ne hɔ. | لَا تَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مُعۡجِزِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ وَمَأۡوَىٰهُمُ ٱلنَّارُۖ وَلَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ٥٧ |
| 58. Mo a moagye adie, moma (nkoa) no a wɔyɛ mo dea no, ne mo mu wɔn a wɔnuruu mpanin berɛ mu no nsrɛ mo kwan mprɛnsa: (Saa mmerɛ no ne ɛberɛ a) edi ahamakye Nyamefrɛ no anim, ne ɛberɛ a ɔhyew nti moaworɔ moatadeɛ agu hɔ (regye mframa) wɔ awigyina berɛ, ɛna Ishaa'i Nyamefrɛ no akyi. Woi ne adagya (berɛ) mmiɛnsa a mo wɔ. Ɛno akyiri no asɛm biara nna mo so anaa wɔn so, (efrisɛ) modi moho-moho hɔ akɔneaba. Saa ara na Nyankopɔn kyerɛkyerɛ Ne nsɛm no mu kyerɛ mo. Onyankopɔn ne Onimdefoɔ a Onim biribiara, Ɔne Onyansafoɔ. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لِيَسۡتَـٔۡذِنكُمُ ٱلَّذِينَ مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡ وَٱلَّذِينَ لَمۡ يَبۡلُغُواْ ٱلۡحُلُمَ مِنكُمۡ ثَلَٰثَ مَرَّٰتٖۚ مِّن قَبۡلِ صَلَوٰةِ ٱلۡفَجۡرِ وَحِينَ تَضَعُونَ ثِيَابَكُم مِّنَ ٱلظَّهِيرَةِ وَمِنۢ بَعۡدِ صَلَوٰةِ ٱلۡعِشَآءِۚ ثَلَٰثُ عَوۡرَٰتٖ لَّكُمۡۚ لَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ وَلَا عَلَيۡهِمۡ جُنَاحُۢ بَعۡدَهُنَّۚ طَوَّٰفُونَ عَلَيۡكُم بَعۡضُكُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٥٨ |
| 59. Sɛ nkɔdaa a wɔn wɔ mo mu no duru mpanin berɛ mu a, moma wɔn nsrɛ kwan sɛdeɛ wɔn a wɔdii wɔn anim kan no srɛɛ kwan no. Saa ara na Nyankopɔn kyerɛ-kyerɛ Ne nsɛm no mu kyerɛ mo. Nyankopɔn ne Onimdefoɔ a Onim biribiara, Ɔne Onyansafoɔ. | وَإِذَا بَلَغَ ٱلۡأَطۡفَٰلُ مِنكُمُ ٱلۡحُلُمَ فَلۡيَسۡتَـٔۡذِنُواْ كَمَا ٱسۡتَـٔۡذَنَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمۡ ءَايَٰتِهِۦۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٥٩ |
| 60. Ɛmmaa no mu mmasiriwa no nso a wɔnni awadeɛ ho anigyeɛ no, bɔne biara nni wɔn so sɛ wɔde wɔn atadeɛ bɛgu hɔ, sɛ wɔanna wɔn afɛɛfɛdeɛ no adi ankyerɛ deɛ a. Na sɛ wɔtumi kuta wɔn ho a ɛyɛ ma wɔn paa. Onyankopɔn te biribiara, Ɔne Onimdefoɔ. | وَٱلۡقَوَٰعِدُ مِنَ ٱلنِّسَآءِ ٱلَّٰتِي لَا يَرۡجُونَ نِكَاحٗا فَلَيۡسَ عَلَيۡهِنَّ جُنَاحٌ أَن يَضَعۡنَ ثِيَابَهُنَّ غَيۡرَ مُتَبَرِّجَٰتِۭ بِزِينَةٖۖ وَأَن يَسۡتَعۡفِفۡنَ خَيۡرٞ لَّهُنَّۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٦٠ |
| 61. Ɛnyɛ bɔne mma onifirani, na ɛnyɛ bɔne nso mma apakye anaa obubuaani, na ɛnyɛ bɔne nso mma ɔyarefoɔ, anaa moara mo ho sɛ mobɛdidi moara mo afie mu, anaa mo agya nom afie mu, anaa mo maamenom afie mu, anaa mo nua mmarima nom afie mu, anaa mo nua mmaa nom afie mu, anaa mo agya nua mmarima afie mu, anaa mo sewaa nom afie mu, anaa mo wɔfa nom afie mu, anaa mo maame nua mmaa nom afie mu, anaa afie a ɛhɔ nsafoɔ wɔ mo nsa | لَّيۡسَ عَلَى ٱلۡأَعۡمَىٰ حَرَجٞ وَلَا عَلَى ٱلۡأَعۡرَجِ حَرَجٞ وَلَا عَلَى ٱلۡمَرِيضِ حَرَجٞ وَلَا عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمۡ أَن تَأۡكُلُواْ مِنۢ بُيُوتِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ ءَابَآئِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ أُمَّهَٰتِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ إِخۡوَٰنِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ أَخَوَٰتِكُمۡ أَوۡ |

بُيُوتِ أَعۡمَٰمِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ عَمَّٰتِكُمۡ
أَوۡ بُيُوتِ أَخۡوَٰلِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ
خَٰلَٰتِكُمۡ أَوۡ مَا مَلَكۡتُم مَّفَاتِحَهُۥٓ أَوۡ
صَدِيقِكُمۡۚ لَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ أَن
تَأۡكُلُواْ جَمِيعًا أَوۡ أَشۡتَاتٗاۚ فَإِذَا دَخَلۡتُم
بُيُوتٗا فَسَلِّمُواْ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمۡ تَحِيَّةٗ
مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِ مُبَٰرَكَةٗ طَيِّبَةٗۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ
ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّكُمۡ
تَعۡقِلُونَ ٦١

mu, anaa mo adamfo (fie). Ɛnyɛ bɔne mma mo sɛ mobɛdidi abɔ mu anaasɛ mobɛdidi ankorɔ-ankorɔ. Sɛ mowura efie bi mu a, monfa nhyira nkyea papa a efri Nyankopɔn nkyɛn no (Asalaamu Alaikum) nkyea mo ho. Saa ara na Nyankopɔn kyerɛkyerɛ Ne nsɛm no mu kyerɛ mo sɛdeɛ mobɛte aseɛ.

---

إِنَّمَا ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ
وَرَسُولِهِۦ وَإِذَا كَانُواْ مَعَهُۥ عَلَىٰٓ أَمۡرٖ
جَامِعٖ لَّمۡ يَذۡهَبُواْ حَتَّىٰ يَسۡتَـٔۡذِنُوهُۚ إِنَّ
ٱلَّذِينَ يَسۡتَـٔۡذِنُونَكَ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ
يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۚ فَإِذَا
ٱسۡتَـٔۡذَنُوكَ لِبَعۡضِ شَأۡنِهِمۡ فَأۡذَن لِّمَن
شِئۡتَ مِنۡهُمۡ وَٱسۡتَغۡفِرۡ لَهُمُ ٱللَّهَۚ إِنَّ
ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٦٢

62. Agyidiefoɔ no ne wɔn a wɔagye Nyankopɔn ne Ne somafoɔ no adie; sɛ wɔn wɔ Nkɔmhyɛni hɔ redi dwuma bi a edi mmu a, wɔmfri hɔ nnkɔ gyesɛ wɔsrɛ no kwan ansa. (Nkɔmhyɛni), wɔn a wɔsrɛ wo kwan no wɔn mmom na wɔgye Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ no die. Enti sɛ wɔsrɛ wo kwan dema wɔn dwumadie bi a, ma wɔn mu nea wopɛ kwan, na srɛ Nyankopɔn hɔ bɔnefakyɛ ma wɔn. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

---

لَّا تَجۡعَلُواْ دُعَآءَ ٱلرَّسُولِ بَيۡنَكُمۡ
كَدُعَآءِ بَعۡضِكُم بَعۡضٗاۚ قَدۡ يَعۡلَمُ ٱللَّهُ
ٱلَّذِينَ يَتَسَلَّلُونَ مِنكُمۡ لِوَاذٗاۚ فَلۡيَحۡذَرِ
ٱلَّذِينَ يُخَالِفُونَ عَنۡ أَمۡرِهِۦٓ أَن
تُصِيبَهُمۡ فِتۡنَةٌ أَوۡ يُصِيبَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ
٦٣

63. Monhwɛ na moannyɛ frɛ a mode frɛ Nyankopɔn Somafoɔ no wɔ mo mu no tesɛ deɛ mofrɛ mo ho-mo ho no. Ampa sɛ Nyankopɔn Nim mo mu wɔn a wɔde wɔn ho sie dwane kɔ (a wɔnsrɛ kwan) no. Enti wɔn a wɔne (Nkɔmhyɛni) ahyɛdeɛ bɔ abira no, wɔnhwɛ yie na mmusuo bi anto wɔn, anaasɛ asotwee bi a ɛyɛ ya paa bi anto wɔn.

---

أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ قَدۡ
يَعۡلَمُ مَآ أَنتُمۡ عَلَيۡهِ وَيَوۡمَ يُرۡجَعُونَ
إِلَيۡهِ فَيُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُواْۗ وَٱللَّهُ
بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمُۢ ٦٤

64. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn na deɛ ɛwɔ soro ne asaase so ( nyinaa) wɔ no, na Onim deɛ mo wɔ mu biara. Ɛda a wɔbɛsan akɔ Ne hɔ no Ɔbɛbɔ wɔn dwuma a wɔdiiɛ no (nyinaa) ho amaneɛ. Onyankopɔn ne biribiara ho Nimdefoɔ.

# 25. Al-Fur'qaan

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Nhyira ne Nea Osianee Furqaan (Qur'aan) de maa N'akoa (Muhammad) sɛdeɛ ɔde bɛbɔ amansan nyinaa kɔkɔ.

تَبَارَكَ ٱلَّذِى نَزَّلَ ٱلْفُرْقَانَ عَلَىٰ عَبْدِهِۦ لِيَكُونَ لِلْعَٰلَمِينَ نَذِيرًا ﴿١﴾

2. (Otumfoɔ) no a ɔsoro ne asaase so ahennie yɛ Nedea no; Onni ba na Onni ɔhokafoɔ biara wɔ N'ahennie no mu, Ɔno na Ɔbɔɔ biribiara ɛna Wahyehyɛ nhyehyɛɛ pa paa de ato ho.

ٱلَّذِى لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلَمْ يَتَّخِذْ وَلَدًا وَلَمْ يَكُن لَّهُۥ شَرِيكٌ فِى ٱلْمُلْكِ وَخَلَقَ كُلَّ شَىْءٍ فَقَدَّرَهُۥ تَقْدِيرًا ﴿٢﴾

3. Ɛna wɔn afri N'akyi afa anyame a wɔmmɔ hwee, na wɔn ara mpo no yɛbɔɔ wɔn, na wɔnni ɔhaw anaasɛ mfasoɔ bi ho tumi de ma wɔn, na wɔnni owuo anaasɛ nkwa anaa owusɔreɛ ho tumi.

وَٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً لَّا يَخْلُقُونَ شَيْـًٔا وَهُمْ يُخْلَقُونَ وَلَا يَمْلِكُونَ لِأَنفُسِهِمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا وَلَا يَمْلِكُونَ مَوْتًا وَلَا حَيَوٰةً وَلَا نُشُورًا ﴿٣﴾

4. Deɛ wɔn a wɔnnye nie no ka ne sɛ: "Woi deɛ ɛyɛ nkontompo, ɔbɔɔ ne trim, nkorɔfoɔ foforɔ bi na aboa no". Ampa sɛ (boniayɛfoɔ no) de bɔne ne nkontompo paa na aba.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِنْ هَٰذَآ إِلَّآ إِفْكٌ ٱفْتَرَىٰهُ وَأَعَانَهُۥ عَلَيْهِ قَوْمٌ ءَاخَرُونَ ۖ فَقَدْ جَآءُو ظُلْمًا وَزُورًا ﴿٤﴾

5. Deɛ wɔka ne sɛ, tetefoɔ no anansesɛm na watwerɛ na yɛkenkan kyerɛ no anɔpa ne anwummerɛ.

وَقَالُوٓا۟ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ٱكْتَتَبَهَا فَهِىَ تُمْلَىٰ عَلَيْهِ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٥﴾

6. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Nea Onim ɔsoro ne asaase so ahuntasɛm no na Osiane baeɛ. Nokorɛ sɛ, Ɔne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

قُلْ أَنزَلَهُ ٱلَّذِى يَعْلَمُ ٱلسِّرَّ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٦﴾

7. Deɛ wɔka ne sɛ: "Ɔsomafoɔ bɛn ni na odi aduane, na ɔnenam edwam yi? Adɛn nti na yɛnsiane Soro abɔfoɔ mɛka ne ho na ɔne no mmɔ kɔkɔ no?"

وَقَالُوا۟ مَالِ هَٰذَا ٱلرَّسُولِ يَأْكُلُ ٱلطَّعَامَ وَيَمْشِى فِى ٱلْأَسْوَاقِ ۙ لَوْلَآ أُنزِلَ إِلَيْهِ مَلَكٌ فَيَكُونَ مَعَهُۥ نَذِيرًا ﴿٧﴾

8. Anaasɛ (adɛn na) yɛmma no sika dwetire bi, anaasɛ turo bi a ɔbɛdidi mu". Deɛ abɔneɛfoɔ no ka ne sɛ: "Onipa a konya anya no na moredi n'akyire ".

أَوْ يُلْقَىٰٓ إِلَيْهِ كَنزٌ أَوْ تَكُونُ لَهُۥ جَنَّةٌ يَأْكُلُ مِنْهَا ۚ وَقَالَ ٱلظَّٰلِمُونَ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلًا مَّسْحُورًا ﴿٨﴾

9. (Nkɔmhyɛni), hwɛ mfatoho a wɔde susu woɔ, enti wɔn ayera, na wɔntumi nhunu kwan.

ٱنظُرْ كَيْفَ ضَرَبُوا۟ لَكَ ٱلْأَمْثَٰلَ فَضَلُّوا۟ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ سَبِيلًا ﴿٩﴾

| | |
|---|---|
| 10. Nhyira Wura no ne Nea sɛ Ɔpɛ a Ɔbɛma wo deɛ ɛyɛ kyɛn saa (a ɛne) Aheman a nsubɔnten nenam aseɛ, na Ɔbɛyɛ abansoroɔ akɛseɛ nso ama wo. | تَبَارَكَ ٱلَّذِىٓ إِن شَآءَ جَعَلَ لَكَ خَيۡرٗا مِّن ذَٰلِكَ جَنَّـٰتٖ تَجۡرِى مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَـٰرُ وَيَجۡعَل لَّكَ قُصُورٗا ١٠ |
| 11. Daabi, wɔnnye Dɔnhwere no nni; Yɛasiesie Ogya tanaa de ama obia ɔfa Dɔnhwere no sɛ atorosɛm. | بَلۡ كَذَّبُواْ بِٱلسَّاعَةِۖ وَأَعۡتَدۡنَا لِمَن كَذَّبَ بِٱلسَّاعَةِ سَعِيرًا ١١ |
| 12. Sɛ (Amane-hunu gya) no hu wɔn wɔ akyirikyiri baabi a, wɔbɛte sɛ ɛde abufu-hyeɛ rebobɔ mu na ɛrepɔ soɔ. | إِذَا رَأَتۡهُم مِّن مَّكَانِۭ بَعِيدٖ سَمِعُواْ لَهَا تَغَيُّظٗا وَزَفِيرٗا ١٢ |
| 13. Sɛ yɛgu wɔn mpokyerɛ to wɔn gu bea bi a ɛhɔ kyere (wɔ ogya no mu a), wɔbɛsu afrɛ owuo. | وَإِذَآ أُلۡقُواْ مِنۡهَا مَكَانٗا ضَيِّقٗا مُّقَرَّنِينَ دَعَوۡاْ هُنَالِكَ ثُبُورٗا ١٣ |
| 14. "Monhwɛ na moannsu amfrɛ owuo prɛko pɛ, na mmom monsu mfrɛ owuo bebree" | لَّا تَدۡعُواْ ٱلۡيَوۡمَ ثُبُورٗا وَٰحِدٗا وَٱدۡعُواْ ثُبُورٗا كَثِيرٗا ١٤ |
| 15. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Saa (Amane-hunu gya no) na ɛyɛ, anaasɛ Soro aheman no a yɛde ahyɛ Nyamesurofoɔ no bɔ no a? (Ɛhɔ) bɛyɛ akatua ama wɔn, na (ɛhɔ) bɛyɛ wɔn nnkyi. | قُلۡ أَذَٰلِكَ خَيۡرٌ أَمۡ جَنَّةُ ٱلۡخُلۡدِ ٱلَّتِى وُعِدَ ٱلۡمُتَّقُونَۚ كَانَتۡ لَهُمۡ جَزَآءٗ وَمَصِيرٗا ١٥ |
| 16. Deɛ wɔpɛ biara bi wɔ hɔ ma wɔn, (ɛhɔ na) wɔbɛtena afe bɔɔ. Woi yɛ bɔhyɛ a ɛwɔ wo Wura Nyankopɔn hɔ a ɛsɛsɛ yɛbɔ ho mpaeɛ srɛ. | لَّهُمۡ فِيهَا مَا يَشَآءُونَ خَٰلِدِينَۚ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ وَعۡدٗا مَّسۡـُٔولٗا ١٦ |
| 17. Ɛda no a Ɔbɛboaboa wɔn nyinaa ano, ne wɔn a wɔfirii Nyankopɔn akyi som wɔn (tesɛ soro abɔfoɔ, akronkronfoɔ, Yesu ne deɛ ekeka ho no), Nyankopɔn bɛka sɛ: "Mo na moyeraa Me nkoa woinom, anaasɛ wɔn ara na wɔyera firii ɔkwan (tenenee) no soɔ?" | وَيَوۡمَ يَحۡشُرُهُمۡ وَمَا يَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ فَيَقُولُ ءَأَنتُمۡ أَضۡلَلۡتُمۡ عِبَادِى هَـٰٓؤُلَآءِ أَمۡ هُمۡ ضَلُّواْ ٱلسَّبِيلَ ١٧ |
| 18. Wɔbɛka sɛ: "Kronkron Hene ne Wo. Na yɛnni ho kwan sɛ yɛfiri W'akyi fa akyitaafoɔ, nanso Womaa wɔne wɔn agyanom ahotɔ kɔpem sɛ wɔn werɛ firii Afutusɛm no, na wɔkɔyɛɛ nnipa a wɔn asopa (anaasɛ ayerafoɔ} " | قَالُواْ سُبۡحَٰنَكَ مَا كَانَ يَنۢبَغِى لَنَآ أَن نَّتَّخِذَ مِن دُونِكَ مِنۡ أَوۡلِيَآءَ وَلَٰكِن مَّتَّعۡتَهُمۡ وَءَابَآءَهُمۡ حَتَّىٰ نَسُواْ ٱلذِّكۡرَ وَكَانُواْ قَوۡمَۢا بُورٗا ١٨ |
| 19. Enti (Nyankopɔn bɛka sɛ): "Ampa sɛ, (wɔn a na mosom wɔn no akyerɛ sɛ) nkontomposɛm na na mokeka no; na montumi nyi (asotwee no) mfri (mo ho so, na monnya) ɔboafoɔ nso. Momu biara a ɔbɛyɛ bɔne no Yɛbɛma no aka asotwee a ɛsoo paa ahwɛ. | فَقَدۡ كَذَّبُوكُم بِمَا تَقُولُونَ فَمَا تَسۡتَطِيعُونَ صَرۡفٗا وَلَا نَصۡرٗاۚ وَمَن يَظۡلِم مِّنكُمۡ نُذِقۡهُ عَذَابٗا كَبِيرٗا ١٩ |

| | |
|---|---|
| 20. (Nkɔmhyɛni), asomafoɔ a Yɛdii w'anim kan somaa wɔn no nyinaa nokorɛ sɛ na wɔdi aduane, na wɔnante wɔ dwam. Yɛayɛ mo mu binom nsɔhwɛ ama mo mu bi de hwɛ sɛ mobɛsi aboterɛ anaa? Wo Wura Nyankopɔn deɛ Ohunu biribiara. | وَمَآ أَرۡسَلۡنَا قَبۡلَكَ مِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ إِلَّآ إِنَّهُمۡ لَيَأۡكُلُونَ ٱلطَّعَامَ وَيَمۡشُونَ فِي ٱلۡأَسۡوَاقِۗ وَجَعَلۡنَا بَعۡضَكُمۡ لِبَعۡضٖ فِتۡنَةً أَتَصۡبِرُونَۗ وَكَانَ رَبُّكَ بَصِيرٗا ٢٠ |
| 21. Deɛ wɔn a wɔnni anidaasoɔ sɛ wɔne Yɛn behyia no keka ne sɛ: "Adɛn nti na yɛnsiane Soro abɔfoɔ ma yɛn, anaa yɛnhunu yɛ Wura Nyankopɔn no? Ampa sɛ wɔn ara ama wɔn ho so, na wɔate atua ama no aboro so kɛse. | وَقَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَرۡجُونَ لِقَآءَنَا لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡنَا ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ أَوۡ نَرَىٰ رَبَّنَاۗ لَقَدِ ٱسۡتَكۡبَرُواْ فِيٓ أَنفُسِهِمۡ وَعَتَوۡ عُتُوّٗا كَبِيرٗا ٢١ |
| 22. Ɛda a wɔbɛhunu Soro abɔfoɔ no, saa da no ɛnyɛ asɛmpa mma abɔneɛfoɔ no. (Soro abɔfoɔ no) bɛka sɛ: "Moma ɛhyeɛ kɛseɛ nna (wɔn ne Soro Aheman mu foɔ no ntɛm)" | يَوۡمَ يَرَوۡنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ لَا بُشۡرَىٰ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُجۡرِمِينَ وَيَقُولُونَ حِجۡرٗا مَّحۡجُورٗا ٢٢ |
| 23. Yɛbɛba dwuma biara a (abɔneɛfoɔ no) diiɛ no so, na Yɛbɛma no ayɛ sɛ mfuturo bi a atu ahweteɛ. | وَقَدِمۡنَآ إِلَىٰ مَا عَمِلُواْ مِنۡ عَمَلٖ فَجَعَلۡنَٰهُ هَبَآءٗ مَّنثُورًا ٢٣ |
| 24. Ɛda no, Soro aheman no mu foɔ no benya asetena pa ne ahomegye bea pa. | أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِ يَوۡمَئِذٍ خَيۡرٞ مُّسۡتَقَرّٗا وَأَحۡسَنُ مَقِيلٗا ٢٤ |
| 25. Ɛda no a mununkum bɛma ɔsoro mu adwidwa, na Soro abɔfoɔ besiane siane paa no, | وَيَوۡمَ تَشَقَّقُ ٱلسَّمَآءُ بِٱلۡغَمَٰمِ وَنُزِّلَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ تَنزِيلًا ٢٥ |
| 26. Saa Da no Ahennie paa no wɔ Ahummɔborɔ Hene no. Saa Da no, ɛbɛyɛ den ama (Kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ no. | ٱلۡمُلۡكُ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡحَقُّ لِلرَّحۡمَٰنِۚ وَكَانَ يَوۡمًا عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ عَسِيرٗا ٢٦ |
| 27. Saa Da no na (onipa) bɔnefoɔ no bɛka ne nsa aka sɛ: "Mehunui a anka mekaa Ɔsomafoɔ no ho ne no faa kwan (pa) no so. | وَيَوۡمَ يَعَضُّ ٱلظَّالِمُ عَلَىٰ يَدَيۡهِ يَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي ٱتَّخَذۡتُ مَعَ ٱلرَّسُولِ سَبِيلٗا ٢٧ |
| 28. Ao, Adi ayɛ me, Mehunui a anka manfa asomasi yɔnkoɔ". | يَٰوَيۡلَتَىٰ لَيۡتَنِي لَمۡ أَتَّخِذۡ فُلَانًا خَلِيلٗا ٢٨ |
| 29. "Ampa paa sɛ wama mayera afri Afutusɛm no ho wɔ berɛ a yɛde berɛɛ me no. Ɔbonsam (yɛ obi a) odi onipa hwammɔ paa". | لَّقَدۡ أَضَلَّنِي عَنِ ٱلذِّكۡرِ بَعۡدَ إِذۡ جَآءَنِيۗ وَكَانَ ٱلشَّيۡطَٰنُ لِلۡإِنسَٰنِ خَذُولٗا ٢٩ |
| 30. Ɔsomafoɔ no nso bɛka sɛ: "Me Wura Nyankopɔn, nokorɛ sɛ, me nkorɔfoɔ no yii wɔn ani frii Qur'aan yi so" | وَقَالَ ٱلرَّسُولُ يَٰرَبِّ إِنَّ قَوۡمِي ٱتَّخَذُواْ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانَ مَهۡجُورٗا ٣٠ |
| 31. Saa ara na Yɛmaa Nkɔmhyɛni biara tamfo wɔ abɔneɛfoɔ no mu. Nanso wo Wura Nyankopɔn som bo (ma wo) sɛ Ɔkwankyerɛfoɔ ne Ɔboafoɔ. | وَكَذَٰلِكَ جَعَلۡنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوّٗا مِّنَ ٱلۡمُجۡرِمِينَۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ هَادِيٗا وَنَصِيرٗا ٣١ |

32. Deɛ wɔn a wɔnnye nnie no ka ne sɛ: “Adɛn nti na yensiane Qur’aan no mmɔ mu mma no prɛko?” (Yesiane no saa) sɛdeɛ ɛbɛma w’akoma agyina pintinn, na Yɛkenkan (Qur’aan no ma wo) nkakra nkakra, hyehyɛ no pɛpɛɛpɛ.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَوْلَا نُزِّلَ عَلَيْهِ ٱلْقُرْءَانُ جُمْلَةً وَٰحِدَةً ۚ كَذَٰلِكَ لِنُثَبِّتَ بِهِۦ فُؤَادَكَ ۖ وَرَتَّلْنَٰهُ تَرْتِيلًا ﴿٣٢﴾

33. (Nkɔmhyɛni), mfatoho biara a wɔde bɛba (abɛko atia) woɔ (anaa wɔde bɛsum wo fidie) no, Yɛde nokorɛ no a (wode bɛyi wɔn ano) ne nkyerɛkyerɛmu pa paa bɛberɛ wo.

وَلَا يَأْتُونَكَ بِمَثَلٍ إِلَّا جِئْنَٰكَ بِٱلْحَقِّ وَأَحْسَنَ تَفْسِيرًا ﴿٣٣﴾

34. Wɔn a yɛbɛboa wɔn ano (wɔ Atemmuda ama wɔn anante) wɔ wɔn anim akɔ Amanehunu gya no mu no, wɔn na wɔn wɔ gyina berɛ bɔne mu paa, na wɔn na wɔn ayera afri kwan (tenenee) no soɔ.

ٱلَّذِينَ يُحْشَرُونَ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ إِلَىٰ جَهَنَّمَ أُو۟لَٰٓئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٣٤﴾

35. Ampa sɛ Yɛde Nwoma no maa Mose, na Yɛde ne nua Aaron kaa ne ho sɛ ɔboafoɔ anaasɛ ɔkyeame.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ وَجَعَلْنَا مَعَهُۥٓ أَخَاهُ هَٰرُونَ وَزِيرًا ﴿٣٥﴾

36. Yɛkaa sɛ: ”Monkɔ amanfoɔ no a wɔfa Yɛn Nsɛm no atorɔsɛm no hɔ. Enti Yɛsɛee wɔn pasaa.

فَقُلْنَا ٱذْهَبَآ إِلَى ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا فَدَمَّرْنَٰهُمْ تَدْمِيرًا ﴿٣٦﴾

37. Noa nkorɔfoɔ no nso, ɛberɛ a wɔbuu asomafoɔ no atorɔfoɔ no, Yɛmaa nsuo faa wɔn. Yɛde wɔn yɛɛ nsɛnkyerɛnee anaasɛ adesua maa adasamma. Abɔneɛfoɔ no deɛ Yɛasiesie asotwee a ɛyɛ ya paa ato wɔn hɔ.

وَقَوْمَ نُوحٍ لَّمَّا كَذَّبُوا۟ ٱلرُّسُلَ أَغْرَقْنَٰهُمْ وَجَعَلْنَٰهُمْ لِلنَّاسِ ءَايَةً ۖ وَأَعْتَدْنَا لِلظَّٰلِمِينَ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٣٧﴾

38. Ɛna Aad ne Samuud ne Rassifoɔ, ne awoɔ ntotoasoɔ bebree a wɔbɛdii ntamu hɔ no, -

وَعَادًا وَثَمُودَا۟ وَأَصْحَٰبَ ٱلرَّسِّ وَقُرُونًۢا بَيْنَ ذَٰلِكَ كَثِيرًا ﴿٣٨﴾

39. Yɛyɛɛ mfatoho maa wɔn mu biara, na wɔn mu biara nso Yɛsɛee wɔn pasaa.

وَكُلًّا ضَرَبْنَا لَهُ ٱلْأَمْثَٰلَ ۖ وَكُلًّا تَبَّرْنَا تَتْبِيرًا ﴿٣٩﴾

40. Ampa sɛ (Quraishfoɔ) kɔtwam wɔ kuro no a Yɛtɔɔ nsutɔ bɔne guu wɔn soɔ no mu. Enti ɛyaa na wɔnhu anaa? Daabi, wɔn ani nna Owusɔreɛ (da) no so.

وَلَقَدْ أَتَوْا۟ عَلَى ٱلْقَرْيَةِ ٱلَّتِىٓ أُمْطِرَتْ مَطَرَ ٱلسَّوْءِ ۚ أَفَلَمْ يَكُونُوا۟ يَرَوْنَهَا ۚ بَلْ كَانُوا۟ لَا يَرْجُونَ نُشُورًا ﴿٤٠﴾

41. Sɛ (boniayɛfoɔ) no hu wo a wɔdi wo ho fɛw sɛ: ”Enti woi na Nyankopɔn ayi no sɛ Ɔsomafoɔ?

وَإِذَا رَأَوْكَ إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا أَهَٰذَا ٱلَّذِى بَعَثَ ٱللَّهُ رَسُولًا ﴿٤١﴾

42. Ɛkaa kakraabi sɛ, sɛ yɛannya abotерɛ a anka ɔyeraa yɛn frii yɛn anyame no ho”. Ɛberɛ a wɔbɛhunu asotwee no na wɔbɛhunu obi a wayera afiri ɔkwan pa no soɔ.

إِن كَادَ لَيُضِلُّنَا عَنْ ءَالِهَتِنَا لَوْلَآ أَن صَبَرْنَا عَلَيْهَا ۚ وَسَوْفَ يَعْلَمُونَ حِينَ يَرَوْنَ ٱلْعَذَابَ مَنْ أَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٤٢﴾

| | |
|---|---|
| 43. (Nkɔmhyɛni), wahunu obia wafa n'apɛdeɛ ayɛ nyame no? Enti wobɛyɛ okyitaafoɔ ama (saa nipa) no? | أَرَءَيۡتَ مَنِ ٱتَّخَذَ إِلَٰهَهُۥ هَوَىٰهُ أَفَأَنتَ تَكُونُ عَلَيۡهِ وَكِيلًا ٤٣ |
| 44. Anaa wodwen sɛ wɔn mu dodoɔ no tie, anaasɛ wɔte (deɛ woka kyerɛ wɔn no) ase? Wɔtesɛ ayɛmmoa, daabi, wɔn ayera afiri kwan (tenenee) no so. | أَمۡ تَحۡسَبُ أَنَّ أَكۡثَرَهُمۡ يَسۡمَعُونَ أَوۡ يَعۡقِلُونَۚ إِنۡ هُمۡ إِلَّا كَٱلۡأَنۡعَٰمِ بَلۡ هُمۡ أَضَلُّ سَبِيلًا ٤٤ |
| 45. Wonhunuu sɛdeɛ wo Wura Nyankopɔn si fa twe sunsum mu. Sɛ Ɔpɛ a anka Ɔbɛma no agyina faako. Nanso Yɛde awia ayɛ kwankyerɛ (anaa nyinasoɔ) ama no. | أَلَمۡ تَرَ إِلَىٰ رَبِّكَ كَيۡفَ مَدَّ ٱلظِّلَّ وَلَوۡ شَآءَ لَجَعَلَهُۥ سَاكِنٗا ثُمَّ جَعَلۡنَا ٱلشَّمۡسَ عَلَيۡهِ دَلِيلٗا ٤٥ |
| 46. Afei na Yɛatwe no nkakra-nkakra de aba Yɛn hɔ. | ثُمَّ قَبَضۡنَٰهُ إِلَيۡنَا قَبۡضٗا يَسِيرٗا ٤٦ |
| 47. Ɔno na Wayɛ anadwo akatasoɔ ama mo, ɛna (Wayɛ) nna nso ahomegyeɛ, ɛna Wayɛ adekyeɛ nso a (mode) sɔreɛ (tesɛ deɛ obi asɔre afiri owuo mu). | وَهُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ لِبَاسٗا وَٱلنَّوۡمَ سُبَاتٗا وَجَعَلَ ٱلنَّهَارَ نُشُورٗا ٤٧ |
| 48. Ɔno na Ɔsoma mframa sɛ anigyesɛm de di N'ahummɔborɔ no (a ɛne nsutɔ) no anim kan, ɛna Osiane nsuo a ɛho teɛ fri soro, - | وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَرۡسَلَ ٱلرِّيَٰحَ بُشۡرَۢا بَيۡنَ يَدَيۡ رَحۡمَتِهِۦۚ وَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ طَهُورٗا ٤٨ |
| 49. De nyane asaase a awuo, ɛna Yɛde ma ayɛmmoa a Yɛabɔ, ne nnipa pii ma wɔnom. | لِّنُحۡـِۧيَ بِهِۦ بَلۡدَةٗ مَّيۡتٗا وَنُسۡقِيَهُۥ مِمَّا خَلَقۡنَآ أَنۡعَٰمٗا وَأَنَاسِيَّ كَثِيرٗا ٤٩ |
| 50. Ampa sɛ Yɛakɔ so akyerɛkyerɛ (Nsɛm no) mu yie akyerɛ wɔn sɛdeɛ wɔbɛkaekaeɛ anaa wɔde bɛtu wɔn ho foɔ, nanso nnipa pii mpɛ (Nokorɛ no) na mmom wɔkɔ so yi boniayɛ. | وَلَقَدۡ صَرَّفۡنَٰهُ بَيۡنَهُمۡ لِيَذَّكَّرُواْ فَأَبَىٰٓ أَكۡثَرُ ٱلنَّاسِ إِلَّا كُفُورٗا ٥٠ |
| 51. Sɛ Yɛpɛ a, anka Yɛbɛsoma kɔkɔbɔni wɔ kuro biara so. | وَلَوۡ شِئۡنَا لَبَعَثۡنَا فِي كُلِّ قَرۡيَةٖ نَّذِيرٗا ٥١ |
| 52. Enti (Nkɔmhyɛni), entie (Kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ no, na fa (Qur'aan no) kotia wɔn nko dene mu paa. | فَلَا تُطِعِ ٱلۡكَٰفِرِينَ وَجَٰهِدۡهُم بِهِۦ جِهَادٗا كَبِيرٗا ٥٢ |
| 53. Ɔno na Wama ɔpo mmienu no kwan ma no tenee; woi yɛ dɛ, dɛdɛɛdɛ, ɛna woi nso yɛ nkyenekyene ɛyɛ nyono, ɛna Wayɛ ɛhyeɛ ne akwansideɛ ato ne mmienu ntɛm. | وَهُوَ ٱلَّذِي مَرَجَ ٱلۡبَحۡرَيۡنِ هَٰذَا عَذۡبٞ فُرَاتٞ وَهَٰذَا مِلۡحٌ أُجَاجٞ وَجَعَلَ بَيۡنَهُمَا بَرۡزَخٗا وَحِجۡرٗا مَّحۡجُورٗا ٥٣ |
| 54. Ɔno na Ɔbɔɔ onipa fri nsuo mu, ɛna Wayɛ mogya-abusua ne awadeɛ-abusua ama no. Wo Wura Nyankopɔn ne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ. | وَهُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ مِنَ ٱلۡمَآءِ بَشَرٗا فَجَعَلَهُۥ نَسَبٗا وَصِهۡرٗاۗ وَكَانَ رَبُّكَ قَدِيرٗا ٥٤ |

55. Wɔn afri Nyankopɔn akyi som deɛ entumi mma wɔn mfasoɔ anaa ɔhaw biara. Boniayɛni no deɛ ɔtaa (bɔne anaa ɔbonsam) akyi kotia ne Wura Nyankopɔn.

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُهُمْ وَلَا يَضُرُّهُمْ ۗ وَكَانَ ٱلْكَافِرُ عَلَىٰ رَبِّهِۦ ظَهِيرًا ﴿٥٥﴾

56. (Nkɔmhyɛni), Yɛsomaa wo sɛ, (Ɔsoro aheman no mu) anigyesɛm, ne (amane-hunu gya no asotwee no ho) kɔkɔbɔ bɔfoɔ.

وَمَآ أَرْسَلْنَـٰكَ إِلَّا مُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٥٦﴾

57. Ka sɛ: "Memmisa (afutuo a mede ma mo no) ho akatua, na mmom (deɛ mehia ne) sɛ obi a ɔpɛ bɛfa ne Wura Nyankopɔn kwan no soɔ.

قُلْ مَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِلَّا مَن شَآءَ أَن يَتَّخِذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ﴿٥٧﴾

58. Na fa wo ho to Ɔteasefoɔ no a Onwu da no so na bɔ no abodin, na Ɔsom bo sɛ Onim Ne nkoa bɔne (a wɔdie),

وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱلْحَىِّ ٱلَّذِى لَا يَمُوتُ وَسَبِّحْ بِحَمْدِهِۦ ۚ وَكَفَىٰ بِهِۦ بِذُنُوبِ عِبَادِهِۦ خَبِيرًا ﴿٥٨﴾

59. Nea Ɔde nna nsia bɔɔ soro ne asaase ne deɛ ɛwɔ ne mmienu mfinfii, na Ɔde Ne ho sii Tumi Ahennwa no soɔ, Ahummɔborɔ Hene no, Ɔne (Otumfoɔ) a N'ani tua biribiara no, enti bisa no (w'ahiasɛm biara).

ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ ۚ ٱلرَّحْمَـٰنُ فَسْـَٔلْ بِهِۦ خَبِيرًا ﴿٥٩﴾

60. Sɛ yɛka kyerɛ wɔn sɛ, monfa mo anim mutu fɔm ma Mmɔborɔhunufoɔ Hene no a, deɛ wɔka ne sɛ: "Hwan ne Mmɔborɔhunufoɔ Hene no a worehyɛ yɛn sɛ yɛnfa y'anim mutu fɔm ma no no? Nkɔsoɔ a wɔnya ara ne sɛ wɔdwane (nokorɛ no).

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱسْجُدُوا۟ لِلرَّحْمَـٰنِ قَالُوا۟ وَمَا ٱلرَّحْمَـٰنُ أَنَسْجُدُ لِمَا تَأْمُرُنَا وَزَادَهُمْ نُفُورًا ۩ ﴿٦٠﴾

61. Nhyira ne Nea Wayɛ nsoromma akɛseɛ wɔ soro, ɛna Wayɛ (awia sɛ) kanea wɔ mu, ɛna bosome nso ɛma nhyerɛnee.

تَبَارَكَ ٱلَّذِى جَعَلَ فِى ٱلسَّمَآءِ بُرُوجًا وَجَعَلَ فِيهَا سِرَٰجًا وَقَمَرًا مُّنِيرًا ﴿٦١﴾

62. Ɔno na Wama adesaeɛ ne adekyeɛ di wɔn ho akyi (sɛ nsɛnkyerɛnee) de ma obia ɔpɛ sɛ ɔkaekaeɛ anaasɛ ɔpɛsɛ oyi (Nyankopɔn) ayɛ.

وَهُوَ ٱلَّذِى جَعَلَ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ خِلْفَةً لِّمَنْ أَرَادَ أَن يَذَّكَّرَ أَوْ أَرَادَ شُكُورًا ﴿٦٢﴾

63. Mmɔborɔhunufoɔ Hene no asomfoɔ no ne wɔn a wɔde ahobraseɛ nam asaase soɔ; sɛ abagyimifoɔ no bi (de kasa bɔne bi) kasa wɔn ho a, deɛ wɔka ne sɛ: "Asomdweɛ",

وَعِبَادُ ٱلرَّحْمَـٰنِ ٱلَّذِينَ يَمْشُونَ عَلَى ٱلْأَرْضِ هَوْنًا وَإِذَا خَاطَبَهُمُ ٱلْجَـٰهِلُونَ قَالُوا۟ سَلَـٰمًا ﴿٦٣﴾

64. Ne wɔn a wɔde anadwo no si hɔ de wɔn anim butu fɔm sɔre gyina hɔ ma wɔn Wura Nyankopɔn,

وَٱلَّذِينَ يَبِيتُونَ لِرَبِّهِمْ سُجَّدًا وَقِيَـٰمًا ﴿٦٤﴾

65. Ne wɔn a (wɔbɔ mpaeɛ) ka sɛ: "Yɛ Wura Nyankopɔn, yi Amane-hunu gya asotwee no fri yɛn so. Nokorɛ sɛ (Amane-hunu gya no) yɛ afe bɔɔ asotwee.

وَٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا ٱصْرِفْ عَنَّا عَذَابَ جَهَنَّمَ ۖ إِنَّ عَذَابَهَا كَانَ غَرَامًا ﴿٦٥﴾

| | |
|---|---|
| 66. Nokorɛ sɛ, ɛhɔ yɛ efie bɔne ne ahomegye bea bɔne paa; | إِنَّهَا سَآءَتۡ مُسۡتَقَرّٗا وَمُقَامٗا ٦٦ |
| 67. Ne wɔn a sɛ wɔyi (wɔn agyapadeɛ a wɔmma no mmoroso) nsɛe no kwa, na wɔnyɛ pɛpɛɛ nso, na mmom wɔyɛ no hɔ-ne-hɔ. | وَٱلَّذِينَ إِذَآ أَنفَقُواْ لَمۡ يُسۡرِفُواْ وَلَمۡ يَقۡتُرُواْ وَكَانَ بَيۡنَ ذَٰلِكَ قَوَامٗا ٦٧ |
| 68. Ne wɔn a wɔnsu mfrɛ anyame foforɔ biara ka Nyankopɔn ho, na wɔnkum onipa a Nyankopɔn abra (ne kum anaa Wayɛ no kronkron), na mmom gyesɛ ne kwan so; na wɔmmɔ adwamman. Obi a ɔbɛyɛ saa no, ɔbɛhyia bɔne so asotwee, | وَٱلَّذِينَ لَا يَدۡعُونَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ وَلَا يَقۡتُلُونَ ٱلنَّفۡسَ ٱلَّتِي حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَلَا يَزۡنُونَۚ وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ يَلۡقَ أَثَامٗا ٦٨ |
| 69. Yɛde asotwee no bɛbɔ ho ama no wɔ wusɔreɛ da no, na ɔbɛtena mu wɔ animguaseɛ mu. | يُضَٰعَفۡ لَهُ ٱلۡعَذَابُ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَيَخۡلُدۡ فِيهِۦ مُهَانًا ٦٩ |
| 70. Gyesɛ obia ɔbɛsakra n'adwen na wagye adie na wadi dwuma pa. Saa nkorɔfoɔ no deɛ Nyankopɔn bɛdane wɔn bɔne no ayɛ no papa (ama wɔn). Onyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene. | إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ عَمَلٗا صَٰلِحٗا فَأُوْلَٰٓئِكَ يُبَدِّلُ ٱللَّهُ سَيِّـَٔاتِهِمۡ حَسَنَٰتٖۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ٧٠ |
| 71. Obia ɔbɛsakra n'adwen na wadi dwuma pa, nokorɛ sɛ wasakra nsakraeɛ pa paa kɔ Nyankopɔn hɔ, | وَمَن تَابَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَإِنَّهُۥ يَتُوبُ إِلَى ٱللَّهِ مَتَابٗا ٧١ |
| 72. Ne wɔn a wɔnni adanse wia anaa adanse kurumuu, na sɛ wɔretwa mu wɔ ahuhudeɛ bi ho a, wɔtwa mu wɔ ahonidie mu, | وَٱلَّذِينَ لَا يَشۡهَدُونَ ٱلزُّورَ وَإِذَا مَرُّواْ بِٱللَّغۡوِ مَرُّواْ كِرَامٗا ٧٢ |
| 73. Ne wɔn a, sɛ yɛrekenkan wɔn Wura Nyankopɔn Nsɛm no (Qur'aan) kyerɛ wɔn a wɔnnyɛ wɔn ho asosifoɔ ne anifirafoɔ wɔ ho. | وَٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ لَمۡ يَخِرُّواْ عَلَيۡهَا صُمّٗا وَعُمۡيَانٗا ٧٣ |
| 74. Ne wɔn a (wɔbɔ mpaeɛ) ka sɛ: "Yɛ Wura Nyankopɔn, (yɛsrɛ Wo sɛ,) dom yɛn ma y'ayerenom ne yɛn mmanom nyɛ wɔn a wɔbɛkyekyere yɛn werɛ, na ma yɛn nyɛ Nyamesurofoɔ no akandifoɔ. | وَٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا هَبۡ لَنَا مِنۡ أَزۡوَٰجِنَا وَذُرِّيَّٰتِنَا قُرَّةَ أَعۡيُنٖ وَٱجۡعَلۡنَا لِلۡمُتَّقِينَ إِمَامًا ٧٤ |
| 75. Saa nkorɔfoɔ no na ɛnam wɔn abotrɛ nti, yɛde adan akɛseɛ bɛtua wɔn ka. Yɛde nkyea ne asomdwoeɛ na ɛbehyia wɔn wɔ (Aheman no) mu. | أُوْلَٰٓئِكَ يُجۡزَوۡنَ ٱلۡغُرۡفَةَ بِمَا صَبَرُواْ وَيُلَقَّوۡنَ فِيهَا تَحِيَّةٗ وَسَلَٰمًا ٧٥ |
| 76. Emu na wɔbɛtena, na asetena pa ne ahomegye bea pa paa ne hɔ. | خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ حَسُنَتۡ مُسۡتَقَرّٗا وَمُقَامٗا ٧٦ |
| 77. Ka sɛ: "Sɛ ɛnyɛ mo mpaebɔ (a mobɔ de srɛ Nyankopɔn a) anka Nyankopɔn mfa mo ho. Na ampa sɛ moafa (asɛm) no nkontompo no deɛ, sɛ ɛteɛ biara asotwee no deɛ ɛbɛyɛ hɔ (anaasɛ monsa bɛka). | قُلۡ مَا يَعۡبَؤُاْ بِكُمۡ رَبِّي لَوۡلَا دُعَآؤُكُمۡۖ فَقَدۡ كَذَّبۡتُمۡ فَسَوۡفَ يَكُونُ لِزَامَۢا ٧٧ |

# 26. Ash-Shu'araa

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Toaa – Siin -- Miim. | طسٓمٓ ١ |
| 2. Woi yɛ Nsɛm a efri Nwoma pefee no mu. | تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ٢ |
| 3. Ebia wo (de awerɛhoɔ) bɛkum wo ho sɛ wɔnnyɛ agyidiefoɔ nti. | لَعَلَّكَ بَٰخِعٞ نَّفۡسَكَ أَلَّا يَكُونُواْ مُؤۡمِنِينَ ٣ |
| 4. Sɛ Yɛpɛ a anka Yɛbɛsiane nsɛnkyerɛnee bi fri soro aba wɔn so a ɛbɛma wɔn kɔn aberɛ ase wɔ ahobraseɛ mu. | إِن نَّشَأۡ نُنَزِّلۡ عَلَيۡهِم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ءَايَةٗ فَظَلَّتۡ أَعۡنَٰقُهُمۡ لَهَا خَٰضِعِينَ ٤ |
| 5. Afutusɛm foforɔ biara a ɛbɛfiri Ahummɔborɔ Hene no hɔ aba wɔn hɔ no gyesɛ wɔtwi fa so. | وَمَا يَأۡتِيهِم مِّن ذِكۡرٖ مِّنَ ٱلرَّحۡمَٰنِ مُحۡدَثٍ إِلَّا كَانُواْ عَنۡهُ مُعۡرِضِينَ ٥ |
| 6. Ampa sɛ wɔn apo (Asɛm no); deɛ wɔdii ho fɛw no ho asɛm bɛba wɔn so. | فَقَدۡ كَذَّبُواْ فَسَيَأۡتِيهِمۡ أَنۢبَٰٓؤُاْ مَا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٦ |
| 7. Anaasɛ wɔnhunuu nneɛma papa ahodoɔ a Yɛma no fifiri wɔ asaase no soɔ? | أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ إِلَى ٱلۡأَرۡضِ كَمۡ أَنۢبَتۡنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوۡجٖ كَرِيمٍ ٧ |
| 8. Nokorɛ sɛ, nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu, nanso wɔn mu pii nnye nni. | إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ٨ |
| 9. Nokorɛ sɛ wo Wura Nyankopɔn, Ɔne Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene no. | وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٩ |
| 10. Kae ɛberɛ a wo Wura Nyankopɔn frɛɛ Mose (ka kyerɛɛ no) sɛ: "Kɔ amanfoɔ abɔneɛfoɔ no hɔ, -- | وَإِذۡ نَادَىٰ رَبُّكَ مُوسَىٰٓ أَنِ ٱئۡتِ ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٠ |
| 11. Farao nkorɔfoɔ no. Enti wɔnsuro Nyame?" | قَوۡمَ فِرۡعَوۡنَۚ أَلَا يَتَّقُونَ ١١ |
| 12. Mose kaa sɛ: "Me Wura, mesuro sɛ wɔbɛbu me ɔtorofo ". | قَالَ رَبِّ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يُكَذِّبُونِ ١٢ |
| 13. M'akoma nso sua, na me kɛtrɛma nso ntumi nkasa yie, enti soma Aaron (ma no ne me nkɔ), | وَيَضِيقُ صَدۡرِي وَلَا يَنطَلِقُ لِسَانِي فَأَرۡسِلۡ إِلَىٰ هَٰرُونَ ١٣ |
| 14. Na (Farao ne nenkorɔfoɔ) wɔ (awudisɛm ho) bɔne bi tia me, enti mesuro sɛ wɔbɛku me" . | وَلَهُمۡ عَلَيَّ ذَنۢبٞ فَأَخَافُ أَن يَقۡتُلُونِ ١٤ |
| 15. (Nyankopɔn) kaa sɛ: "Ɛmma saa da. Mo mmienu monfa Yɛ nsɛnkyerɛnee nkɔ. Nokorɛ sɛ, Yɛ ka mo ho, Yɛte". | قَالَ كَلَّاۖ فَٱذۡهَبَا بِـَٔايَٰتِنَآۖ إِنَّا مَعَكُم مُّسۡتَمِعُونَ ١٥ |

| | |
|---|---|
| 16. Enti mo mmienu monkɔ Farao hɔ na monka sɛ: “Nokorɛ, yɛyɛ Abɔdeɛ nyinaa Wura no asomafoɔ; | فَأۡتِيَا فِرۡعَوۡنَ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولُ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦ |
| 17. Na ma Israel mma no ne yɛn nkɔ. | أَنۡ أَرۡسِلۡ مَعَنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ١٧ |
| 18. Farao kaa sɛ: “Ɛnyɛ yɛn mu ha ara na yɛtetee wo ɛberɛ a woyɛ akɔdaa? Ɛna wode wo mfeɛ pii tenaa yɛn mu ha? | قَالَ أَلَمۡ نُرَبِّكَ فِينَا وَلِيدٗا وَلَبِثۡتَ فِينَا مِنۡ عُمُرِكَ سِنِينَ ١٨ |
| 19. Ɛna woyɛɛ wo neyɛɛ a woyɔeɛ, ɛna wo kɔkaa boniayɛfoɔ no ho “. | وَفَعَلۡتَ فَعۡلَتَكَ ٱلَّتِي فَعَلۡتَ وَأَنتَ مِنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٩ |
| 20. (Mose) kaa sɛ: “Meyɛɛ no wɔ ɛberɛ a na meka wɔn a wayera no ho “. | قَالَ فَعَلۡتُهَآ إِذٗا وَأَنَا۠ مِنَ ٱلضَّآلِّينَ ٢٠ |
| 21. “Enti medwane firii mo hɔ wɔ aberɛ a na mesuro mo; enti me Wura Nyankopɔn adom ama me adwen, ɛna Ɔde me aka asomafoɔ no ho “. | فَفَرَرۡتُ مِنكُمۡ لَمَّا خِفۡتُكُمۡ فَوَهَبَ لِي رَبِّي حُكۡمٗا وَجَعَلَنِي مِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٢١ |
| 22. “Woi ne adom a wode adom me a wodeka m’anim sɛ wode Israel mma ayɛ nkoa? “ | وَتِلۡكَ نِعۡمَةٞ تَمُنُّهَا عَلَيَّ أَنۡ عَبَّدتَّ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٢٢ |
| 23. Farao kaa sɛ: ”Hwan ne Abɔdeɛ nyinaa Wura no?” | قَالَ فِرۡعَوۡنُ وَمَا رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٣ |
| 24. Mose kaa sɛ: (Ɔne) ɔsoro ne asaase ne deɛ ɛwɔ ne mmienu ntɛm no Wura no, sɛ mo adwen si mopi a. | قَالَ رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَآۖ إِن كُنتُم مُّوقِنِينَ ٢٤ |
| 25. Farao ka kyerɛɛ wɔn a wɔatwa ne ho ahyia no sɛ: “Moante? “ | قَالَ لِمَنۡ حَوۡلَهُۥٓ أَلَا تَسۡتَمِعُونَ ٢٥ |
| 26. Mose kaa sɛ: (Ɔne) mo Wura Nyankopɔn, ne moagyanom tetefoɔ no Wura Nyankopɔn no. | قَالَ رَبُّكُمۡ وَرَبُّ ءَابَآئِكُمُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٢٦ |
| 27. Farao kaa sɛ: “Nokorɛ sɛ mo somafoɔ no a yɛsomaa no mo hɔ no abɔ dam paa “. | قَالَ إِنَّ رَسُولَكُمُ ٱلَّذِيٓ أُرۡسِلَ إِلَيۡكُمۡ لَمَجۡنُونٞ ٢٧ |
| 28. Mose kaa sɛ: “Apueɛ ne atɔeɛ ne deɛ ɛwɔ ne mmienu no ntɛm no Wura Nyankopɔn no, sɛ mowɔ adwen ampa a”. | قَالَ رَبُّ ٱلۡمَشۡرِقِ وَٱلۡمَغۡرِبِ وَمَا بَيۡنَهُمَآۖ إِن كُنتُمۡ تَعۡقِلُونَ ٢٨ |
| 29. (Farao) kaa sɛ: ”(Mose), sɛ wofa nyame foforɔ bi ka me ho a, ampa sɛ mede wo bɛka wɔn a wɔda afiaseɛ no ho “. | قَالَ لَئِنِ ٱتَّخَذۡتَ إِلَٰهًا غَيۡرِي لَأَجۡعَلَنَّكَ مِنَ ٱلۡمَسۡجُونِينَ ٢٩ |
| 30. Mose kaa sɛ: ”Na sɛ mede biribi pefee bi berɛ wo mpo a?” | قَالَ أَوَلَوۡ جِئۡتُكَ بِشَيۡءٖ مُّبِينٖ ٣٠ |
| 31. Farao kaa sɛ: “Ɛneɛ fa bra, sɛ woka nokorɛfoɔ no ho ampa a”. | قَالَ فَأۡتِ بِهِۦٓ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٣١ |

| | |
|---|---|
| 32. Enti Mose too ne poma no (too fɔm) na hwɛ, ɔwɔ pefee bi nie. | فَأَلۡقَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ ثُعۡبَانٞ مُّبِينٞ ٣٢ |
| 33. Oyii ne nsa na hwɛ, na ayɛ fitaa dema obi a ohunu. | وَنَزَعَ يَدَهُۥ فَإِذَا هِيَ بَيۡضَآءُ لِلنَّٰظِرِينَ ٣٣ |
| 34. Farao ka kyerɛɛ nhemfo a atwa ne ho ahyia no sɛ :"Nokorɛ sɛ, woi yɛ nkoyaayini a onim de. | قَالَ لِلۡمَلَإِ حَوۡلَهُۥٓ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ عَلِيمٞ ٣٤ |
| 35. Ɔpɛ sɛ ɔde ne konyaa no bɛyi mo fri mo asaase no soɔ, enti deɛn na morehyɛ, (anaasɛ modwen sɛn)?" | يُرِيدُ أَن يُخۡرِجَكُم مِّنۡ أَرۡضِكُم بِسِحۡرِهِۦ فَمَاذَا تَأۡمُرُونَ ٣٥ |
| 36. Wɔkaa sɛ: "Ma ɔne ne nua no ntwɛn, na soma dawubɔfoɔ ma wɔnkɔ nkuro so. | قَالُوٓاْ أَرۡجِهۡ وَأَخَاهُ وَٱبۡعَثۡ فِي ٱلۡمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ٣٦ |
| 37. Wɔde nkoyaayifoɔ a wɔn aben paa na wɔnim de nyinaa bɛbrɛ wo". | يَأۡتُوكَ بِكُلِّ سَحَّارٍ عَلِيمٖ ٣٧ |
| 38. Enti nkoyaayifoɔ no bɛhyiaa wɔ ɛda a wahyɛ a wɔnim no mu. | فَجُمِعَ ٱلسَّحَرَةُ لِمِيقَٰتِ يَوۡمٖ مَّعۡلُومٖ ٣٨ |
| 39. Wɔka kyerɛɛ amanfoɔ no sɛ: "Mo (nyinaa) moahyia?" | وَقِيلَ لِلنَّاسِ هَلۡ أَنتُم مُّجۡتَمِعُونَ ٣٩ |
| 40. "Sɛdeɛ yɛbɛdi (Farao) nkoyaayifoɔ no akyi sɛ ɛkɔba sɛ wɔdi nkonim a". | لَعَلَّنَا نَتَّبِعُ ٱلسَّحَرَةَ إِن كَانُواْ هُمُ ٱلۡغَٰلِبِينَ ٤٠ |
| 41. Enti ɛberɛ a nkoyaayifoɔ no baeɛ no, wɔka kyerɛɛ Farao sɛ: "Sɛ ɛkɔba sɛ yɛdi nkonim a yɛbenya akatua bi anaa?" | فَلَمَّا جَآءَ ٱلسَّحَرَةُ قَالُواْ لِفِرۡعَوۡنَ أَئِنَّ لَنَا لَأَجۡرًا إِن كُنَّا نَحۡنُ ٱلۡغَٰلِبِينَ ٤١ |
| 42. Farao kaa sɛ: "Aane, ɛno deɛ na ɛyɛ nokorɛ sɛ mobɛka wɔn a wɔbɛn (me) no ho". | قَالَ نَعَمۡ وَإِنَّكُمۡ إِذٗا لَّمِنَ ٱلۡمُقَرَّبِينَ ٤٢ |
| 43. Mose ka kyerɛɛ wɔn sɛ: "Monto deɛ mobɛtoɔ". | قَالَ لَهُم مُّوسَىٰٓ أَلۡقُواْ مَآ أَنتُم مُّلۡقُونَ ٤٣ |
| 44. Enti wɔtoo wɔn nhoma ne wɔn mpoma too fɔm, na wɔkaa sɛ: "Farao tumi mu nti yɛn na yɛbɛdi nkonim!" | فَأَلۡقَوۡاْ حِبَالَهُمۡ وَعِصِيَّهُمۡ وَقَالُواْ بِعِزَّةِ فِرۡعَوۡنَ إِنَّا لَنَحۡنُ ٱلۡغَٰلِبُونَ ٤٤ |
| 45. Enti Mose nso too ne poma no na hwɛ, ɛmemeneee wɔn atorɔsɛm a wabɔ wɔn trim ayɛ no (nyinaa). | فَأَلۡقَىٰ مُوسَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ تَلۡقَفُ مَا يَأۡفِكُونَ ٤٥ |
| 46. Enti nkoyaayifoɔ no kɔɔ fɔm de wɔn anim butuu fɔm (maa Nyankopɔn); | فَأُلۡقِيَ ٱلسَّحَرَةُ سَٰجِدِينَ ٤٦ |
| 47. Wɔkaa sɛ: "Yɛagye abɔdeɛ nyinaa Wura Nyankopɔn no adi; | قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٧ |
| 48. Mose ne Aaron Wura Nyankopɔn no. | رَبِّ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ٤٨ |

| | |
|---|---|
| 49. (Farao) kaa sɛ: "Moadikan agye no adi aberɛ a menya maa mo ho kwan? Nokorɛ sɛ, (Mose) ne mo panin a ɔkyerɛɛ mo nkoyaa yie! Mobɛhunu. Mɛtwitwa mo nsa ne mo nan abɔ no abira, na mabɔ mo nyinaa asennua mu". | قَالَ ءَامَنتُمْ لَهُۥ قَبْلَ أَنْ ءَاذَنَ لَكُمْ ۖ إِنَّهُۥ<br>لَكَبِيرُكُمُ ٱلَّذِى عَلَّمَكُمُ ٱلسِّحْرَ<br>فَلَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ۚ لَأُقَطِّعَنَّ<br>أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَٰفٍ<br>وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٩﴾ |
| 50. Nkoyaayifoɔ no kaa sɛ: "Ɛnsɛe hwee! Nokorɛ sɛ yɛ Wura Nyankopɔn hɔ na yɛbɛsan akɔ". | قَالُوا۟ لَا ضَيْرَ ۖ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ﴿٥٠﴾ |
| 51. Nokorɛ, yɛwɔ awerɛhyem sɛ, yɛ Wura Nyankopɔn de yɛn mfomsoɔ bɛkyɛ yɛn sɛ yɛn ne nnipa a wɔn adikan agye adie ". | إِنَّا نَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لَنَا رَبُّنَا خَطَٰيَٰنَآ أَن<br>كُنَّآ أَوَّلَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٥١﴾ |
| 52. Yɛyi kyerɛɛ Mose sɛ: "Fa Me nkoa no tu kwan no anadwo, na nokorɛ sɛ (Farao ne ne nkorɔfoɔ) bɛtaa mo". | وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِىٓ<br>إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ﴿٥٢﴾ |
| 53. Enti Farao somaa dawubɔfoɔ kɔɔ nkuro no so- | فَأَرْسَلَ فِرْعَوْنُ فِى ٱلْمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ﴿٥٣﴾ |
| 54. Sɛ: "Nokorɛ sɛ saa nkorɔfoɔ yi yɛ dɔm kakraa bi, | إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَشِرْذِمَةٌ قَلِيلُونَ ﴿٥٤﴾ |
| 55. Nanso nokorɛ sɛ, wɔhyɛ yɛn abufuo. | وَإِنَّهُمْ لَنَا لَغَآئِظُونَ ﴿٥٥﴾ |
| 56. Nokorɛ sɛ yɛyɛ ɛdɔm a yɛdɔɔso na yɛada yɛn ho so. | وَإِنَّا لَجَمِيعٌ حَٰذِرُونَ ﴿٥٦﴾ |
| 57. Enti Yɛyii wɔn firii turo ne nsuo aniwa ho, | فَأَخْرَجْنَٰهُم مِّن جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ﴿٥٧﴾ |
| 58. Ne ahonyadeɛ ne animuonyam gyina berɛ (biara) mu. | وَكُنُوزٍ وَمَقَامٍ كَرِيمٍ ﴿٥٨﴾ |
| 59. Saa ara, na Yɛmaa Israel mma no bɛdii wɔn adeɛ. | كَذَٰلِكَ ۖ وَأَوْرَثْنَٰهَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿٥٩﴾ |
| 60. Enti wɔtaa wɔn wɔ ɛberɛ a na awia apue. | فَأَتْبَعُوهُم مُّشْرِقِينَ ﴿٦٠﴾ |
| 61. Ɛberɛ a ɛdɔm mmienu no hunuu wɔn ho no, Mose nkorɔfoɔ no kaa sɛ: "Nokorɛ sɛ, (Farao ne ne dɔm yi) bɛto yɛn ". | فَلَمَّا تَرَٰٓءَا ٱلْجَمْعَانِ قَالَ أَصْحَٰبُ مُوسَىٰٓ<br>إِنَّا لَمُدْرَكُونَ ﴿٦١﴾ |
| 62. Mose kaa sɛ: "Ɛmma saa da! Nokorɛ sɛ, Me Wura Nyankopɔn ka me ho, Ɔbɛkyerɛ me kwan " | قَالَ كَلَّآ ۖ إِنَّ مَعِىَ رَبِّى سَيَهْدِينِ ﴿٦٢﴾ |
| 63. Enti Yeyi kyerɛɛ Mose sɛ: "Fa wo poma no bɔ ɔpo no mu ". Na emu kyekyɛe, na ne nkyekyɛmu no mu biara bɛyɛɛ sɛ bepɔ kɛseɛ bi. | فَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنِ ٱضْرِب بِّعَصَاكَ<br>ٱلْبَحْرَ ۖ فَٱنفَلَقَ فَكَانَ كُلُّ فِرْقٍ<br>كَٱلطَّوْدِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٦٣﴾ |
| 64. Enti Yɛde ekuo baako no (Farao nkorɔfoɔ) no bɛn saa bea hɔ. | وَأَزْلَفْنَا ثَمَّ ٱلْءَاخَرِينَ ﴿٦٤﴾ |

| | |
|---|---|
| 65. Na Yɛgyee Mose ne wɔn a wɔka ne ho no nyinaa nkwa. | وَأَنجَيۡنَا مُوسَىٰ وَمَن مَّعَهُۥٓ أَجۡمَعِينَ ٦٥ |
| 66. Afei Yɛmaa nsuo faa (ekuo) baako no. | ثُمَّ أَغۡرَقۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ٦٦ |
| 67. Nokorɛ sɛ, nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu, nanso wɔn mu dodoɔ no ara na wɔnnye nnie. | إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ٦٧ |
| 68. Nokorɛ sɛ wo Wura Nyankopɔn no Ɔne Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Ahummɔborɔ Hene no. | وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٦٨ |
| 69. Kenkan Abraham nso ho asɛm no kyerɛ wɔn. | وَٱتۡلُ عَلَيۡهِمۡ نَبَأَ إِبۡرَٰهِيمَ ٦٩ |
| 70. Ɛberɛ a ɔka kyerɛɛ ne papa ne ne nkorɔfoɔ no sɛ: “Ɛdeɛn na moresom yi?” | إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦ مَا تَعۡبُدُونَ ٧٠ |
| 71. Wɔkaa sɛ: “Yɛsom abosom, na yɛbɛkɔso de yɛn ho ama wɔn”. | قَالُواْ نَعۡبُدُ أَصۡنَامٗا فَنَظَلُّ لَهَا عَٰكِفِينَ ٧١ |
| 72. (Abraham) kaa sɛ: ”Enti sɛ mosufrɛ wɔn a wɔtie mo?” | قَالَ هَلۡ يَسۡمَعُونَكُمۡ إِذۡ تَدۡعُونَ ٧٢ |
| 73. Anaasɛ monya wɔn ho mfasoɔ anaasɛ ɔhaw bi?” | أَوۡ يَنفَعُونَكُمۡ أَوۡ يَضُرُّونَ ٧٣ |
| 74. Wɔkaa sɛ: “Daabi, nanso yɛbɛtoo y’agyanom sɛ saa ara na na wɔreyɛ”. | قَالُواْ بَلۡ وَجَدۡنَآ ءَابَآءَنَا كَذَٰلِكَ يَفۡعَلُونَ ٧٤ |
| 75. (Abraham) kaa sɛ: “ Enti moahunu deɛ mosom- | قَالَ أَفَرَءَيۡتُم مَّا كُنتُمۡ تَعۡبُدُونَ ٧٥ |
| 76. Mo ne mo agyanom tetefoɔ no? | أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُمُ ٱلۡأَقۡدَمُونَ ٧٦ |
| 77. Nokorɛ sɛ, wɔyɛ m’atamfo, gyesɛ Abɔdeɛ nyinaa Wura Nyankopɔn no, | فَإِنَّهُمۡ عَدُوّٞ لِّيٓ إِلَّا رَبَّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧٧ |
| 78. (Abɔdeɛ nyinaa Wura) no a Ɔbɔɔ me, Ɔno na ɔkyerɛ me kwan. | ٱلَّذِي خَلَقَنِي فَهُوَ يَهۡدِينِ ٧٨ |
| 79. Ɔno na Ɔma me aduane die, na Ɔma me nsuo nom; | وَٱلَّذِي هُوَ يُطۡعِمُنِي وَيَسۡقِينِ ٧٩ |
| 80. Sɛ meyare a Ɔno na Ɔsa me yadeɛ, | وَإِذَا مَرِضۡتُ فَهُوَ يَشۡفِينِ ٨٠ |
| 81. Ɔno na Ɔbɛma me awuo na afei Wasan anyane me (afri owuo mu). | وَٱلَّذِي يُمِيتُنِي ثُمَّ يُحۡيِينِ ٨١ |
| 82. Ɔno na me wɔ anidaasoɔ sɛ Ɔde me mfomsoɔ bɛkyɛ me wɔ Akatua da no mu. | وَٱلَّذِيٓ أَطۡمَعُ أَن يَغۡفِرَ لِي خَطِيٓـَٔتِي يَوۡمَ ٱلدِّينِ ٨٢ |
| 83. Me Wura Nyankopɔn, ma me nyansa, adwen ne nteaseɛ, na fa me ka apapafoɔ no ho. | رَبِّ هَبۡ لِي حُكۡمٗا وَأَلۡحِقۡنِي بِٱلصَّٰلِحِينَ ٨٣ |

| | |
|---|---|
| 84. Na ma nkyirimma no mmɔ me din pa. | وَٱجۡعَل لِّي لِسَانَ صِدۡقٖ فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ٨٤ |
| 85. Na fa me ka wɔn a wɔbɛdi adeɛ wɔ anigyeɛ Aheman no mu no ho. | وَٱجۡعَلۡنِي مِن وَرَثَةِ جَنَّةِ ٱلنَّعِيمِ ٨٥ |
| 86. Na fa m’agya bɔne kyɛ no, nokorɛ sɛ ɔka ayerafoɔ no ho. | وَٱغۡفِرۡ لِأَبِيٓ إِنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلضَّآلِّينَ ٨٦ |
| 87. Na engu m’anim ase wɔ Wusɔreɛ da, | وَلَا تُخۡزِنِي يَوۡمَ يُبۡعَثُونَ ٨٧ |
| 88. Ɛda no a sika anaa ahonyadeɛ ne mma ho mma mfasoɔ no, | يَوۡمَ لَا يَنفَعُ مَالٞ وَلَا بَنُونَ ٨٨ |
| 89. Gyesɛ obia ɔde akoma pa, anaa akoma a emu teɛ bɛba Nyankopɔn hɔ no, | إِلَّا مَنۡ أَتَى ٱللَّهَ بِقَلۡبٖ سَلِيمٖ ٨٩ |
| 90. Na yɛde Aheman no bɛbɛn Nyamesurofoɔ no, | وَأُزۡلِفَتِ ٱلۡجَنَّةُ لِلۡمُتَّقِينَ ٩٠ |
| 91. Na yɛbɛyi Amanehunu gya no adi akyerɛ ayerafoɔ no -; | وَبُرِّزَتِ ٱلۡجَحِيمُ لِلۡغَاوِينَ ٩١ |
| 92. Yɛbɛka akyerɛ wɔn sɛ: “Deɛ na mosom no wɔ hen? | وَقِيلَ لَهُمۡ أَيۡنَ مَا كُنتُمۡ تَعۡبُدُونَ ٩٢ |
| 93. (Deɛ na mo) fri Nyankopɔn akyi (som wɔn no)? Wɔbetumi aboa mo, anaasɛ wɔbetumi aboa wɔn ara wɔn ho?” | مِن دُونِ ٱللَّهِ هَلۡ يَنصُرُونَكُمۡ أَوۡ يَنتَصِرُونَ ٩٣ |
| 94. Na yɛbɛto wɔn (abosom) no ne ayerafoɔ no ama wɔde wɔn ti adikan akɔ (Ogya no) mu- | فَكُبۡكِبُواْ فِيهَا هُمۡ وَٱلۡغَاوُۥنَ ٩٤ |
| 95. Ne ɔbonsam asafo no nyinaa. | وَجُنُودُ إِبۡلِيسَ أَجۡمَعُونَ ٩٥ |
| 96. Ɛberɛ a wɔbɛko wɔ (Ogya no) mu no wɔbɛka sɛ: | قَالُواْ وَهُمۡ فِيهَا يَخۡتَصِمُونَ ٩٦ |
| 97. “Yɛdɔ Nyame sɛ, na yɛwɔ ɔyera pefee mu; | تَٱللَّهِ إِن كُنَّا لَفِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ٩٧ |
| 98. Ɛberɛ a yɛde mo totoo Abɔdeɛ nyinaa Wura no ho no. | إِذۡ نُسَوِّيكُم بِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٩٨ |
| 99. Ɛnyɛ obi na ɔyeraa yɛn, na mmom abɔneɛfoɔ no ara na wɔmaa yɛyeraeɛ. | وَمَآ أَضَلَّنَآ إِلَّا ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٩٩ |
| 100. Enti seesei yɛnni otwitwagyefoɔ biara, | فَمَا لَنَا مِن شَٰفِعِينَ ١٠٠ |
| 101. Anaa yɔnkoɔ brɛboɔ. | وَلَا صَدِيقٍ حَمِيمٖ ١٠١ |
| 102. Sɛ yɛrenya kwan asan akɔ y’akyi (wɔ wiase) bio a, anka yɛbɛka agyidiefoɔ no ho. | فَلَوۡ أَنَّ لَنَا كَرَّةٗ فَنَكُونَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٠٢ |
| 103. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu, nanso wɔn mu dodoɔ no ara nnye nni. | إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٠٣ |

| | |
|---|---|
| 104. Nokorɛ sɛ wo Wura Nyankopɔn ne Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Ahummɔborɔ Hene no. | وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٠٤ |
| 105. Noa nkorɔfoɔ no annye asomafoɔ no anni | كَذَّبَتۡ قَوۡمُ نُوحٍ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٠٥ |
| 106. Ɛberɛ a wɔn nua Noa ka kyerɛɛ wɔn sɛ: “Enti monnsuro Nyankopɔn na monnyɛ ahwɛyie? | إِذۡ قَالَ لَهُمۡ أَخُوهُمۡ نُوحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٠٦ |
| 107. Nokorɛ sɛ meyɛ (Nyankopɔn) Somafoɔ nokwafoɔ ma mo. | إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٠٧ |
| 108. Enti monsuro Nyankopɔn na monyɛ sotie ma me. | فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٠٨ |
| 109. Memmisa (nsɛmpa a mereka kyerɛ mo no) ho akatua, na mmom m’akatua deɛ ɛwɔ Abɔdeɛ nyinaa Wura Nyankopɔn no hɔ. | وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٠٩ |
| 110. Enti monsuro Nyankopɔn na monyɛ sotie ma me.” | فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١١٠ |
| 111. Wɔkaa sɛ: “Yɛnye wo nni wɔ aberɛ a (nnipa mu) mpapahwekwa a wɔnni mmu na wɔdi w’akyire?” | قَالُوٓاْ أَنُؤۡمِنُ لَكَ وَٱتَّبَعَكَ ٱلۡأَرۡذَلُونَ ١١١ |
| 112. Noa kaa sɛ: “Ɛdeɛn nimdeɛ na mewɔ wɔ deɛ wɔyɛ ho? | قَالَ وَمَا عِلۡمِي بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١١٢ |
| 113. Wɔn akontabuo deɛ me Wura Nyankopɔn hɔ na ɛwɔ, sɛ monim ampa a. | إِنۡ حِسَابُهُمۡ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّيۖ لَوۡ تَشۡعُرُونَ ١١٣ |
| 114. Medeɛ (Menni ho tumi sɛ) mɛpamo agyidiefoɔ no. | وَمَآ أَنَا۠ بِطَارِدِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١١٤ |
| 115. Medeɛ nokorɛ (m’adwuma) ne sɛ, meyɛ kɔkɔbɔni pefee”. | إِنۡ أَنَا۠ إِلَّا نَذِيرٞ مُّبِينٞ ١١٥ |
| 116. Wɔkaa sɛ: “Noa, sɛ woanyae (wofrɛ no a) nokorɛ sɛ wobɛka wɔn a yɛsi wɔn abɔɔ (ku wɔn) no ho. | قَالُواْ لَئِن لَّمۡ تَنتَهِ يَٰنُوحُ لَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمَرۡجُومِينَ ١١٦ |
| 117. (Noa) kaa sɛ: “Me Wura Nyankopɔn, me nkorɔfoɔ no abu me ɔtorofoɔ. | قَالَ رَبِّ إِنَّ قَوۡمِي كَذَّبُونِ ١١٧ |
| 118. Enti bu me ne wɔn ntɛm atɛn, na gye me ne agyidiefoɔ no a wɔka me ho no (fri abɔneɛfoɔ no nsam.)” | فَٱفۡتَحۡ بَيۡنِي وَبَيۡنَهُمۡ فَتۡحٗا وَنَجِّنِي وَمَن مَّعِيَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١١٨ |
| 119. Enti Yɛgyee no ne wɔn a wɔka ne ho no nkwa wɔ nsuom hyɛn a ayɛ mma no mu. | فَأَنجَيۡنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ فِي ٱلۡفُلۡكِ ٱلۡمَشۡحُونِ ١١٩ |
| 120. Afei Yɛmaa nsuo faa nkaeɛ no. | ثُمَّ أَغۡرَقۡنَا بَعۡدُ ٱلۡبَاقِينَ ١٢٠ |
| 121. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu, nanso wɔn mu dodoɔ no ara nnye nni. | إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٢١ |

| | |
|---|---|
| 122. Nokorɛ ampa sɛ, wo Wura Nyankopɔn, Ɔne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene no. | وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٢٢ |
| 123. Aadfoɔ no annye asomafoɔ no anni. | كَذَّبَتْ عَادٌ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٢٣ |
| 124. Ɛberɛ a wɔn nua Huud ka kyerɛɛ wɔn sɛ: “Adɛn monnsuro Nyame? | إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ هُودٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٢٤ |
| 125. Nokorɛ sɛ, meyɛ Ɔsomafoɔ nokwafoɔ ma mo. | إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ١٢٥ |
| 126. Enti monsuro Nyame na monyɛ sotie ma me. | فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٢٦ |
| 127. Memmisa mo (nsɛmpa a mereka kyerɛ mo no) ho akatua, na mmom m’akatua deɛ ɛwɔ Abɔdeɛ nyinaa Wura no hɔ. | وَمَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ١٢٧ |
| 128. Mosisi adan akɛseɛ wɔ mea mea a ɛhɔ korɔn wɔ akwan ho de gye mo ani kwa (wɔ aberɛ a montena mu)? | أَتَبْنُونَ بِكُلِّ رِيعٍ ءَايَةً تَعْبَثُونَ ١٢٨ |
| 129. Mosisi aban sorɔɔ a ɛyɛ fɛ nso ma mo ho tesɛ deɛ mobɛtena mu afe bɔɔ. | وَتَتَّخِذُونَ مَصَانِعَ لَعَلَّكُمْ تَخْلُدُونَ ١٢٩ |
| 130. Sɛ mosɔ (obi mu anaasɛ mo nsa ka obi a), mosɔ ne mu anaasɛ mo ne no di no wɔ atrimuɔden so. | وَإِذَا بَطَشْتُم بَطَشْتُمْ جَبَّارِينَ ١٣٠ |
| 131. Enti monsuro Nyankopɔn na monyɛ sotie ma me. | فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٣١ |
| 132. Monsuro Nea Ɔde deɛ monim no adom mo. | وَٱتَّقُواْ ٱلَّذِيٓ أَمَدَّكُم بِمَا تَعْلَمُونَ ١٣٢ |
| 133. Ɔde ayɛmmoa ne mma adom mo, | أَمَدَّكُم بِأَنْعَٰمٍ وَبَنِينَ ١٣٣ |
| 134. Ne mfuo ne nsuo aniwa. | وَجَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ١٣٤ |
| 135. Nokorɛ sɛ, medeɛ mesuro Da kɛseɛ no asotwee no ho asɛm ma mo”. | إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ١٣٥ |
| 136. Wɔkaa sɛ: “Sɛ wotu yɛn fo o, anaasɛ woanka afutufoɔ no ho o, ɛyɛ asɛm korɔ ma yɛn. | قَالُواْ سَوَآءٌ عَلَيْنَآ أَوَعَظْتَ أَمْ لَمْ تَكُن مِّنَ ٱلْوَٰعِظِينَ ١٣٦ |
| 137. Woi deɛ ɛyɛ tetefoɔ no suban no bia, | إِنْ هَٰذَآ إِلَّا خُلُقُ ٱلْأَوَّلِينَ ١٣٧ |
| 138. Yɛntwe yɛn aso biara “. | وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ١٣٨ |
| 139. Wɔbuu no ɔtorofo, enti Yɛsɛee wɔn. Nokorɛ se nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu, nanso wɔn mu dodoɔ no ara nnye nni. | فَكَذَّبُوهُ فَأَهْلَكْنَٰهُمْ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ١٣٩ |

| | |
|---|---|
| 140. Nokorɛ ampa sɛ, wo Wura Nyankopɔn Ɔne Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene no. | وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٤٠﴾ |
| 141. Samuudfoɔ buu Asomafoɔ no atorofo; | كَذَّبَتۡ ثَمُودُ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ﴿١٤١﴾ |
| 142. Ɛberɛ a wɔn nua Soalhu ka kyerɛɛ wɔn sɛ: “Adɛn, monsuro Nyame? | إِذۡ قَالَ لَهُمۡ أَخُوهُمۡ صَٰلِحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٤٢﴾ |
| 143. Nokorɛ sɛ, meyɛ (Nyankopɔn) Somafoɔ nokwafoɔ de ma mo. | إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ﴿١٤٣﴾ |
| 144. Enti monsuro Nyankopɔn na monyɛ sotie ma me. | فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٤٤﴾ |
| 145. Memmisa mo (nsɛmpa a mereka kyerɛ mo no) ho akatua, mmom m’akatua deɛ ɛwɔ Abɔdeɛ nyinaa Wura no hɔ. | وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿١٤٥﴾ |
| 146. Enti (modwen sɛ) yɛbɛgyae mo wɔ abodwoɔ mu wɔ deɛ mo wɔ mu wɔ ɛha yi ho? | أَتُتۡرَكُونَ فِي مَا هَٰهُنَآ ءَامِنِينَ ﴿١٤٦﴾ |
| 147. Wɔ turo ne nsutire mu, | فِي جَنَّٰتٖ وَعُيُونٖ ﴿١٤٧﴾ |
| 148. Ne mfudeɛ ne akyiresua a ɛso aba a agu nhyerɛnee na abɔ esa-sa. | وَزُرُوعٖ وَنَخۡلٖ طَلۡعُهَا هَضِيمٞ ﴿١٤٨﴾ |
| 149. Modwa mmepɔ mu deyɛ afie a moadare mu (anaa mode tu mo ho). | وَتَنۡحِتُونَ مِنَ ٱلۡجِبَالِ بُيُوتٗا فَٰرِهِينَ ﴿١٤٩﴾ |
| 150. Enti monsuro Nyankopɔn na monyɛ sotie mma me. | فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٥٠﴾ |
| 151. Na monhwɛ na moanni nsɛmmɔnedifoɔ no ahyɛdeɛ so, | وَلَا تُطِيعُوٓاْ أَمۡرَ ٱلۡمُسۡرِفِينَ ﴿١٥١﴾ |
| 152. Wɔn a wɔdi nsɛmmɔne wɔ asaase no soɔ na wɔntoto ntotoeɛ pa no “. | ٱلَّذِينَ يُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا يُصۡلِحُونَ ﴿١٥٢﴾ |
| 153. Wɔkaa sɛ: “Woka wɔn a konya anya wɔn no ho. | قَالُوٓاْ إِنَّمَآ أَنتَ مِنَ ٱلۡمُسَحَّرِينَ ﴿١٥٣﴾ |
| 154. Woyɛ nipa tesɛ yɛn ara, enti fa nsɛnkyerɛnee bi bra, sɛ woka nokorɛfoɔ no ho ampa a.” | مَآ أَنتَ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُنَا فَأۡتِ بِـَٔايَةٍ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿١٥٤﴾ |
| 155. (Soalhu) kaa sɛ: “Yoma bedeɛ bi nie, ɔwɔ ho kwan sɛ ɔnom (nsuo), ɛna monso mo wɔ ho kwan sɛ monom (nsuo) wɔ ɛda a yɛahyɛ (ama mo ne yoma no). | قَالَ هَٰذِهِۦ نَاقَةٞ لَّهَا شِرۡبٞ وَلَكُمۡ شِرۡبُ يَوۡمٖ مَّعۡلُومٖ ﴿١٥٥﴾ |
| 156. Monhwɛ yie na moanyɛ no bɔne biara, amma asotwee ammɛsɔ mo mu da kɛseɛ bi “. | وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٖ فَيَأۡخُذَكُمۡ عَذَابُ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ﴿١٥٦﴾ |
| 157. Nanso wɔkum no, enti wɔbɛnuu wɔn ho. | فَعَقَرُوهَا فَأَصۡبَحُواْ نَٰدِمِينَ ﴿١٥٧﴾ |

| | |
|---|---|
| 158. Enti asotwee no sɔɔ wɔn mu. Nokorɛ sɛ, nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu, nanso wɔn mu dodoɔ no ara nnye nni. | فَأَخَذَهُمُ ٱلۡعَذَابُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٥٨ |
| 159. Nokorɛ sɛ, wo Wura Nyankopɔn ne Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene no. | وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٥٩ |
| 160. Lut nkorɔfoɔ no buu asomafoɔ no atorofoɔ. | كَذَّبَتۡ قَوۡمُ لُوطٍ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٦٠ |
| 161. Ɛberɛ a wɔn nua Lut ka kyerɛɛ wɔn sɛ: "Adɛn, monsuro Nyame? | إِذۡ قَالَ لَهُمۡ أَخُوهُمۡ لُوطٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٦١ |
| 162. Nokorɛ sɛ, meyɛ Ɔsomafoɔ nokwafoɔ ma mo. | إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٦٢ |
| 163. Enti monsuro Nyankopɔn na monyɛ sotie ma me. | فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٦٣ |
| 164. Memmisa mo akatua (wɔ nsɛmpa a mereka kyerɛ mo no) ho; mmom m'akatua deɛ ɛwɔ Abɔdeɛ nyinaa Wura no hɔ. | وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦٤ |
| 165. Abɔdeɛ no mu no mmarima ho na mokɔ? | أَتَأۡتُونَ ٱلذُّكۡرَانَ مِنَ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦٥ |
| 166. Ɛna mogyae deɛ mo Wura Nyankopɔn abɔ ama mo a ɛyɛ mo ayerenom? Daabi, moyɛ amanfoɔ mmaratofoɔ paa". | وَتَذَرُونَ مَا خَلَقَ لَكُمۡ رَبُّكُم مِّنۡ أَزۡوَٰجِكُمۚ بَلۡ أَنتُمۡ قَوۡمٌ عَادُونَ ١٦٦ |
| 167. Wɔkaa sɛ: "Lut, sɛ wanyae (wonsɛm no ka a) wobɛka wɔn a yɛapamo wɔn anaa yɛatu wɔn (afiri y'asaase soɔ) no ho. | قَالُواْ لَئِن لَّمۡ تَنتَهِ يَٰلُوطُ لَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمُخۡرَجِينَ ١٦٧ |
| 168. Ɔkaa sɛ: "Nokorɛ sɛ, mekyiri metan mo neyɛɛ no. | قَالَ إِنِّي لِعَمَلِكُم مِّنَ ٱلۡقَالِينَ ١٦٨ |
| 169. Me Wura Nyankopɔn, gye me ne m'abusuafoɔ fri deɛ wɔreyɛ no mu ". | رَبِّ نَجِّنِي وَأَهۡلِي مِمَّا يَعۡمَلُونَ ١٦٩ |
| 170. Enti Yɛgyee no ne n'abusuafoɔ nyinaa- | فَنَجَّيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥٓ أَجۡمَعِينَ ١٧٠ |
| 171. Gyesɛ (ne yere) aberewa no, ɔkaa wɔn a wɔkaa akyire no ho. | إِلَّا عَجُوزٗا فِي ٱلۡغَٰبِرِينَ ١٧١ |
| 172. Afei Yɛsɛee wɔn a aka no pasaa. | ثُمَّ دَمَّرۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ١٧٢ |
| 173. Yɛtɔɔ nsuo (a ɛyɛ asotwee) paa de guu wɔn so. Na ɛyɛ nsutɔ bɔne paa ma wɔn a yɛbɔɔ wɔn kɔkɔ no. | وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهِم مَّطَرٗاۖ فَسَآءَ مَطَرُ ٱلۡمُنذَرِينَ ١٧٣ |
| 174. Nokorɛ sɛ, nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu, nanso wɔn mu dodoɔ no ara nnye nni. | إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٧٤ |
| 175. Nokorɛ sɛ wo Wura Nyankopɔn ne Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene no. | وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٧٥ |

176. Na Aikatfoɔ no buu asomafoɔ no atorofoɔ.
كَذَّبَ أَصْحَـٰبُ لْـَٔيْكَةِ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٧٦﴾

177. Ɛberɛ a Shu'aib ka kyerɛɛ wɔn sɛ: "Adɛn, monsuro Nyame?
إِذْ قَالَ لَهُمْ شُعَيْبٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٧٧﴾

178. Nokorɛ sɛ, meyɛ Ɔsomafoɔ nokwafoɔ ma mo.
إِنِّى لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٧٨﴾

179. Enti monsuro Nyankopɔn na monyɛ sotie ma me.
فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٧٩﴾

180. Memmisa mo (nsɛmpa a mereka kyerɛ mo no ho) akatua, mmom m'akatua deɛ ɛwɔ Abɔdeɛ nyinaa Wura no hɔ.
وَمَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِىَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿١٨٠﴾

181. Monhyɛ (biribiara) ma no nyɛ mma, na monhwɛ yie na moammɔ (amanfoɔ) nyansa korɔno.
أَوْفُوا۟ ٱلْكَيْلَ وَلَا تَكُونُوا۟ مِنَ ٱلْمُخْسِرِينَ ﴿١٨١﴾

182. Monfa nsanea a ɛtenee na ensusu (adeɛ ma amanfoɔ).
وَزِنُوا۟ بِٱلْقِسْطَاسِ ٱلْمُسْتَقِيمِ ﴿١٨٢﴾

183. Monhwɛ na moanfa nyansa (korɔno kwan so) ante amanfoɔ nneɛma so (ansisi wɔn) amma nsɛmmɔnee annkɔso wɔ asaase no so.
وَلَا تَبْخَسُوا۟ ٱلنَّاسَ أَشْيَآءَهُمْ وَلَا تَعْثَوْا۟ فِى ٱلْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿١٨٣﴾

184. Na monsuro Nyankopɔn no a Ɔbɔɔ mo ne awoɔ ntotoasoɔ a edii kan no ".
وَٱتَّقُوا۟ ٱلَّذِى خَلَقَكُمْ وَٱلْجِبِلَّةَ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٨٤﴾

185. Wɔkaa sɛ: "Wodeɛ woka wɔn a konya anya wɔn no ho.
قَالُوٓا۟ إِنَّمَآ أَنتَ مِنَ ٱلْمُسَحَّرِينَ ﴿١٨٥﴾

186. Woyɛ onipa tesɛ yɛn ara, na yɛn deɛ yɛdwene sɛ woka nkontompofoɔ no ho.
وَمَآ أَنتَ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا وَإِن نَّظُنُّكَ لَمِنَ ٱلْكَـٰذِبِينَ ﴿١٨٦﴾

187. Enti sɛ woyɛ nokwafoɔ ampa a ɛneɛ ma ɔsoro no mu sini bi mmu mɛgu yɛn so".
فَأَسْقِطْ عَلَيْنَا كِسَفًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّـٰدِقِينَ ﴿١٨٧﴾

188. Ɔkaa sɛ: "Me Wura Nyankopɔn nim dwuma a modie no (nyinaa) ".
قَالَ رَبِّىٓ أَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٨٨﴾

189. Wɔbuu no ɔtorofoɔ, enti asotwee sɔɔ wɔn mu wɔ nwunu da anaa esum da bi mu. Nokorɛ sɛ na ɛyɛ asotwee kɛseɛ Da.
فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمْ عَذَابُ يَوْمِ ٱلظُّلَّةِ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٨٩﴾

190. Nokorɛ sɛ, nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu, nanso wɔn mu dodoɔ no ara nnye nni.
إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٩٠﴾

191. Wo Wura Nyankopɔn, Ɔne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene no.
وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٩١﴾

192. Nokorɛ sɛ (Qur'aan yi) yɛ Adiyisɛm a efri Abɔdeɛ nyinaa Wura no hɔ.
وَإِنَّهُۥ لَتَنزِيلُ رَبِّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿١٩٢﴾

| | |
|---|---|
| 193. Honhom Nokwafoɔ no (Gabriel) na ɔdesiane | نَزَلَ بِهِ ٱلرُّوحُ ٱلۡأَمِينُ ١٩٣ |
| 194. baa w’akoma mu, sɛdeɛ wobɛka akɔkɔbɔfoɔ no ho, | عَلَىٰ قَلۡبِكَ لِتَكُونَ مِنَ ٱلۡمُنذِرِينَ ١٩٤ |
| 195. Wɔ Arab kasa pefee no mu. | بِلِسَانٍ عَرَبِيّٖ مُّبِينٖ ١٩٥ |
| 196. Nokorɛ sɛ, (Qur’aan yi, ne Nkɔmhyɛni Muhammad ho asɛm) wɔ Nyamesɛm Nwoma a edii kan (Tawra ne Injeel) no mu. | وَإِنَّهُۥ لَفِي زُبُرِ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٩٦ |
| 197. Enti ɛnyɛ nsɛnkyerɛnee mma Quraishfoɔ no sɛ Israel mu nwomanimfoɔ no nim yie (sɛ Qur’aan ho nkɔmhyɛ wɔ Tawra ne Injeel no mu)? | أَوَلَمۡ يَكُن لَّهُمۡ ءَايَةً أَن يَعۡلَمَهُۥ عُلَمَٰٓؤُاْ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ١٩٧ |
| 198. Sɛ Yɛsianee (Qur’aan yi) maa obi a ɔnyɛ Arabni mpo– | وَلَوۡ نَزَّلۡنَٰهُ عَلَىٰ بَعۡضِ ٱلۡأَعۡجَمِينَ ١٩٨ |
| 199. Ɛna ɔrekenkan kyerɛ wɔn a, anka wɔnnye nni. | فَقَرَأَهُۥ عَلَيۡهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ مُؤۡمِنِينَ ١٩٩ |
| 200. Saa ara na Yɛma (gye a wɔnnye Qur’aan nnie) no wura abɔneɛfoɔ no akoma mu. | كَذَٰلِكَ سَلَكۡنَٰهُ فِي قُلُوبِ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٢٠٠ |
| 201. Wɔnnye nni kɔpem sɛ wɔbɛhunu asotwee yaaya no ansa. | لَا يُؤۡمِنُونَ بِهِۦ حَتَّىٰ يَرَوُاْ ٱلۡعَذَابَ ٱلۡأَلِيمَ ٢٠١ |
| 202. Ɛbɛba wɔn so mpofirem a wɔnnim ho hwee koraa. | فَيَأۡتِيَهُم بَغۡتَةٗ وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ٢٠٢ |
| 203. Ɛhɔ na wɔbɛka sɛ: ”Enti yɛmma yɛn ahomegye berɛ?” | فَيَقُولُواْ هَلۡ نَحۡنُ مُنظَرُونَ ٢٠٣ |
| 204. Enti Y’asotwee na wɔrepɛ no ntɛm no? | أَفَبِعَذَابِنَا يَسۡتَعۡجِلُونَ ٢٠٤ |
| 205. (Nkɔmhyɛni), enti wahunu? Sɛ Yɛma wɔn mfeɛ tenten mpo a, | أَفَرَءَيۡتَ إِن مَّتَّعۡنَٰهُمۡ سِنِينَ ٢٠٥ |
| 206. Deɛ yɛahyɛ wɔn ho bɔ no ba wɔn so a, | ثُمَّ جَآءَهُم مَّا كَانُواْ يُوعَدُونَ ٢٠٦ |
| 207. (Mfe tenten a wɔdiiɛ) de gyee wɔn ani no ho mma mfasoɔ biara mma wɔn. | مَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يُمَتَّعُونَ ٢٠٧ |
| 208. Yɛansɛe kuro bi gyesɛ (Yɛdi kan ma) wɔnya kɔkɔbɔfoɔ - | وَمَآ أَهۡلَكۡنَا مِن قَرۡيَةٍ إِلَّا لَهَا مُنذِرُونَ ٢٠٨ |
| 209. De afutusɛm (brɛ wɔn); na Yɛn nyɛɛ bɔne da. | ذِكۡرَىٰ وَمَا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٢٠٩ |
| 210. Ɛnyɛ abonsamfoɔ na wɔsianee (Qur’aan) yi, | وَمَا تَنَزَّلَتۡ بِهِ ٱلشَّيَٰطِينُ ٢١٠ |
| 211. Na ɛmfata wɔn, na wɔntumi mpo. | وَمَا يَنۢبَغِي لَهُمۡ وَمَا يَسۡتَطِيعُونَ ٢١١ |
| 212. Nokorɛ sɛ yɛatwe wɔn afri (Qur’aan yi) ho kɔ akyirikyiri sɛ wɔbɛtie mpo. | إِنَّهُمۡ عَنِ ٱلسَّمۡعِ لَمَعۡزُولُونَ ٢١٢ |

| | |
|---|---|
| 213. Enti hwɛ na wansu amfrɛ nyame foforɔ biara anka Nyankopɔn ho na wo ankɔka wɔn a yɛbɛtwe wɔn aso no ho. | فَلَا تَدۡعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتَكُونَ مِنَ ٱلۡمُعَذَّبِينَ ٢١٣ |
| 214. Na bɔ w’abusuafoɔ no a wɔbɛn (woɔ) no nso kɔkɔ. | وَأَنذِرۡ عَشِيرَتَكَ ٱلۡأَقۡرَبِينَ ٢١٤ |
| 215. Na berɛ w’ataban ase fa ma agyidiefoɔ no a wɔdi w'akyire no. | وَٱخۡفِضۡ جَنَاحَكَ لِمَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢١٥ |
| 216. Na sɛ wɔantie wo a, ka sɛ: “Medeɛ matwe me ho afri dwuma a modie no ho “. | فَإِنۡ عَصَوۡكَ فَقُلۡ إِنِّي بَرِيٓءٞ مِّمَّا تَعۡمَلُونَ ٢١٦ |
| 217. Na fa wo ho to Otumfoɔ no a otumi ade nyinaa yɛ, Mmɔborɔhunufoɔ Hene no so; | وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱلۡعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ٢١٧ |
| 218. (Otumfoɔ) no a Ohu wo wɔ ɛberɛ a wasɔre agyina hɔ (rebɔ mpaeɛ anadwo), | ٱلَّذِي يَرَىٰكَ حِينَ تَقُومُ ٢١٨ |
| 219. Ne w’ahokeka wɔ wɔn a wɔde wɔn anim abutu fɔm (frɛ Nyame) no mu. | وَتَقَلُّبَكَ فِي ٱلسَّٰجِدِينَ ٢١٩ |
| 220. Nokorɛ sɛ, Ɔne Otiefoɔ no a Ɔte biribiara, na Ɔne Onimdefoɔ no. | إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٢٢٠ |
| 221. Enti Menkyerɛ mo obia abonsamfoɔ siane ba ne soɔ? | هَلۡ أُنَبِّئُكُمۡ عَلَىٰ مَن تَنَزَّلُ ٱلشَّيَٰطِينُ ٢٢١ |
| 222. Wɔsiane ba onipa biara a ɔyɛ nkontomponi, bɔnefoɔ no so. | تَنَزَّلُ عَلَىٰ كُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٖ ٢٢٢ |
| 223. (Nipa bɔneni no a) ɔyɛ aso de ma (ɔbonsam), na wɔn mu dodoɔ no ara yɛ nkontompofoɔ. | يُلۡقُونَ ٱلسَّمۡعَ وَأَكۡثَرُهُمۡ كَٰذِبُونَ ٢٢٣ |
| 224. Na wɔn a wɔka anwensɛm no deɛ ayerafoɔ no na wɔdi wɔn akyi. | وَٱلشُّعَرَآءُ يَتَّبِعُهُمُ ٱلۡغَاوُۥنَ ٢٢٤ |
| 225. Wonhunuu sɛ wɔdi akɔneaba wɔ bonhwa biara mu, (ka biribiara ho asɛm, kamfo deɛ ɛyɛ ne deɛ ɛnyɛ nyinaa wɔ anwensɛm mu?) | أَلَمۡ تَرَ أَنَّهُمۡ فِي كُلِّ وَادٖ يَهِيمُونَ ٢٢٥ |
| 226. Nokorɛ sɛ wɔka deɛ wɔnyɛ ho asɛm. | وَأَنَّهُمۡ يَقُولُونَ مَا لَا يَفۡعَلُونَ ٢٢٦ |
| 227. Gyesɛ wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa, na wɔkaekae Nyankopɔn (wɔ ɛberɛ) biara (mu), na wɔbɔ wɔn ho ban wɔ akyire yi a yɛasisi wɔn. Na wɔn a wɔyɛ bɔne no bɛhunu bea korɔ a wɔbɛdane wɔn ho akɔ. | إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَذَكَرُواْ ٱللَّهَ كَثِيرٗا وَٱنتَصَرُواْ مِنۢ بَعۡدِ مَا ظُلِمُواْۗ وَسَيَعۡلَمُ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ أَيَّ مُنقَلَبٖ يَنقَلِبُونَ ٢٢٧ |

# 27. An-Naml

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Toaa – Siin . Woi yɛ Qur'aan mu nsɛm, ɛyɛ Nwoma a ɛda (biribiara) adi pefee. | طسٓۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡقُرۡءَانِ وَكِتَابٖ مُّبِينٍ ١ |
| 2. (Ɛyɛ) kwankyerɛ ne anigyesɛm ma agyidiefoɔ no. | هُدٗى وَبُشۡرَىٰ لِلۡمُؤۡمِنِينَ ٢ |
| 3. Wɔn a wɔfrɛ Nyame wɔ ne brɛ mu na wɔyi Zaka, na wɔn adwen si wɔn pi wɔ Daakye no ho no. | ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ يُوقِنُونَ ٣ |
| 4. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔnnye Daakye no nnie no Yɛama wɔn dwumadi (bɔne no) ayɛ wɔn (aniso) fɛ, enti wɔredi akɔneaba sɛ anifirafoɔ. | إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ زَيَّنَّا لَهُمۡ أَعۡمَٰلَهُمۡ فَهُمۡ يَعۡمَهُونَ ٤ |
| 5. Saa nkorɔfoɔ no na wɔn wɔ asotwee bɔne no. Wɔn na Daakye no mu no wɔn ne berɛguofoɔ no. | أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَهُمۡ سُوٓءُ ٱلۡعَذَابِ وَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ هُمُ ٱلۡأَخۡسَرُونَ ٥ |
| 6. (Nkɔmhyɛni), nokorɛ sɛ wo nsa ka Qur'aan yi fri Onyansafoɔ, Nimdefoɔ no hɔ. | وَإِنَّكَ لَتُلَقَّى ٱلۡقُرۡءَانَ مِن لَّدُنۡ حَكِيمٍ عَلِيمٍ ٦ |
| 7. Kae ɛberɛ a Mose ka kyerɛɛ n'abusuafoɔ sɛ: "Nokorɛ sɛ mahunu egya; mede ho amaneɛ bɛba abɛbɔ mo anaasɛ mede nsramma bi bɛba ama moaka mo ho hye ". | إِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِأَهۡلِهِۦٓ إِنِّيٓ ءَانَسۡتُ نَارٗا سَـَٔاتِيكُم مِّنۡهَا بِخَبَرٍ أَوۡ ءَاتِيكُم بِشِهَابٖ قَبَسٖ لَّعَلَّكُمۡ تَصۡطَلُونَ ٧ |
| 8. Ɛberɛ a ɔbaa hoo no, yɛfrɛɛ no sɛ: "Nhyira ne nea ɔwɔ egya no mu no, ne obiara a ɔwɔ ho. Kronkron Hene ne Nyankopɔn, Abɔdeɛ nyinaa Wura no" | فَلَمَّا جَآءَهَا نُودِيَ أَنۢ بُورِكَ مَن فِي ٱلنَّارِ وَمَنۡ حَوۡلَهَا وَسُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٨ |
| 9. Mose, nokorɛ sɛ ɛyɛ Me, Onyankopɔn Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, Onyansafoɔ no. | يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّهُۥٓ أَنَا ٱللَّهُ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٩ |
| 10. To wopoma no to fɔm. Ɛberɛ a ohunuu sɛ ɛrekeka ne ho tesɛ ɔwɔ no, ɔdanee ne ho dwanee a wanhwɛ n'akyi. (Yɛkaa sɛ): "Mose, ensuro nokorɛ sɛ asomafoɔ no nsuro wɔ M'anim. | وَأَلۡقِ عَصَاكَۚ فَلَمَّا رَءَاهَا تَهۡتَزُّ كَأَنَّهَا جَآنّٞ وَلَّىٰ مُدۡبِرٗا وَلَمۡ يُعَقِّبۡۚ يَٰمُوسَىٰ لَا تَخَفۡ إِنِّي لَا يَخَافُ لَدَيَّ ٱلۡمُرۡسَلُونَ ١٠ |
| 11. Na mmom obi a wayɛ bɔne na ɛno akyiri no ɔde papa ahyɛ bɔne no anan mu no, nokorɛ sɛ, Mene Bɔnefakyɛ Hene, Mmɔborɔhunufoɔ Hene. | إِلَّا مَن ظَلَمَ ثُمَّ بَدَّلَ حُسۡنَۢا بَعۡدَ سُوٓءٖ فَإِنِّي غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١١ |

12. Enti fa wonsa hyɛ wo koko mu, ɛbɛba fitaa a ɛni nkekaawa biara. (Woi nom ka) nsɛnkyerɛnee nkron a wode rekɔ Farao ne ne nkorɔfoɔ hɔ no ho. Nokorɛ sɛ wɔyɛ amanfoɔ a wɔyɛ abɔneɛfoɔ paa.

وَأَدْخِلْ يَدَكَ فِي جَيْبِكَ تَخْرُجْ بَيْضَاءَ مِنْ غَيْرِ سُوءٍ ۖ فِي تِسْعِ آيَاتٍ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَقَوْمِهِ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمًا فَاسِقِينَ ﴿١٢﴾

13. Ɛberɛ a Yɛn nsɛnkyerɛnee pefee a wɔtumi hunu baa wɔn hɔ no, deɛ wɔkaeɛ ne sɛ: ”Woi deɛ ɛyɛ nkoyaa pefee”.

فَلَمَّا جَاءَتْهُمْ آيَاتُنَا مُبْصِرَةً قَالُوا هَٰذَا سِحْرٌ مُبِينٌ ﴿١٣﴾

14. Wɔko tiae aberɛ nso a wɔn akoma gye tom (sɛ ɛyɛ nokorɛ a efri Nyame hɔ), ɛnam bɔne ne ahomasoɔ nti. Enti hwɛ sɛdeɛ nsɛmɔnedifoɔ no awieɛ si wieɛ.

وَجَحَدُوا بِهَا وَاسْتَيْقَنَتْهَا أَنْفُسُهُمْ ظُلْمًا وَعُلُوًّا ۚ فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُفْسِدِينَ ﴿١٤﴾

15. Ampa nso sɛ Yɛmaa Dawid ne Solomon nimdeɛ. Wɔn mmienu kaa sɛ: “Aseda wɔ Nyankopɔn a Wahyɛ yɛn animuonyam kyɛn Ne nkoa agyidiefoɔ no mu bebree “.

وَلَقَدْ آتَيْنَا دَاوُودَ وَسُلَيْمَانَ عِلْمًا ۖ وَقَالَا الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي فَضَّلَنَا عَلَىٰ كَثِيرٍ مِنْ عِبَادِهِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٥﴾

16. Solomon bɛdii Dawid adeɛ, na ɔkaa sɛ: “Amanfoɔ, yɛakyerɛ yɛn nnomaa kasaa ɛna yɛama yɛn biribiara. Nokorɛ sɛ, woi yɛ adom a ɛda adi pefee”.

وَوَرِثَ سُلَيْمَانُ دَاوُودَ ۖ وَقَالَ يَا أَيُّهَا النَّاسُ عُلِّمْنَا مَنْطِقَ الطَّيْرِ وَأُوتِينَا مِنْ كُلِّ شَيْءٍ ۖ إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ الْفَضْلُ الْمُبِينُ ﴿١٦﴾

17. Na Jinn ne nnipa ne nnomaa, na ɛboa wɔn ho ano ma Solomon sɛ asraafoɔ dɔm, na wɔhyehyɛ wɔn ho paa (wɔ amia mu) akuo-akuo (deɛ odi hɔ deɛ odi hɔ).

وَحُشِرَ لِسُلَيْمَانَ جُنُودُهُ مِنَ الْجِنِّ وَالْإِنْسِ وَالطَّيْرِ فَهُمْ يُوزَعُونَ ﴿١٧﴾

18. (Wɔsii mu) kɔpem sɛ wɔduruu Ntɛteaa bonhwa no mu. Ntɛteaa no baako kaa sɛ: “Ntɛteaa, (monka mo ho) nkɔ wura mo atenaeɛ, na anyɛ a Solomon ne ne dɔm bɛtwi afa mo so atiatia mo so (akunkum mo) wɔ aberɛ a wɔnnim.

حَتَّىٰ إِذَا أَتَوْا عَلَىٰ وَادِ النَّمْلِ قَالَتْ نَمْلَةٌ يَا أَيُّهَا النَّمْلُ ادْخُلُوا مَسَاكِنَكُمْ لَا يَحْطِمَنَّكُمْ سُلَيْمَانُ وَجُنُودُهُ وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿١٨﴾

19. (Solomon) wewene seree wɔ tɛteaa no asɛm no ho. Ɔkaa sɛ: “Me Wura Nyankopɔn (mesrɛ sɛ) dom me na mentumi nyi W’adom a wode adom me ne m’agya no so ayɛ, na (boa me) ma mentumi nni dwuma pa a W’ani bɛgye ho, na fa W’ahummɔborɔ so fa me wura Wonkoa pa no mu.

فَتَبَسَّمَ ضَاحِكًا مِنْ قَوْلِهَا وَقَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِي أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ الَّتِي أَنْعَمْتَ عَلَيَّ وَعَلَىٰ وَالِدَيَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صَالِحًا تَرْضَاهُ وَأَدْخِلْنِي بِرَحْمَتِكَ فِي عِبَادِكَ الصَّالِحِينَ ﴿١٩﴾

20. Solomon hwehwɛɛ nnomaa no mu, na ɔkaa sɛ: “Adɛn nti na menhunu Hudhud? Anaa ɔka wɔn a wɔamma no ho?

وَتَفَقَّدَ الطَّيْرَ فَقَالَ مَا لِيَ لَا أَرَى الْهُدْهُدَ أَمْ كَانَ مِنَ الْغَائِبِينَ ﴿٢٠﴾

| | |
|---|---|
| 21. Nokorɛ sɛ, mede asotwee a ano yɛ den paa bɛtwe n'aso anaasɛ mɛku no, anaasɛ gyesɛ ɔde nyinasoɔ pefee bi berɛ me ". | لَأُعَذِّبَنَّهُۥ عَذَابًا شَدِيدًا أَوْ لَأَا۟ذْبَحَنَّهُۥٓ أَوْ لَيَأْتِيَنِّى بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ﴿٢١﴾ |
| 22. Hudhud ankyɛre pii (na ɔbaeɛ), na ɔbɛkaa sɛ: "Mahunu adeɛ bi a wonhunuiɛ. Mede amaneɛ pefee bi fri Saba'a na aberɛ woɔ. | فَمَكَثَ غَيْرَ بَعِيدٍ فَقَالَ أَحَطتُ بِمَا لَمْ تُحِطْ بِهِۦ وَجِئْتُكَ مِن سَبَإٍۭ بِنَبَإٍ يَقِينٍ ﴿٢٢﴾ |
| 23. Mehunuu ɔbaa bi sɛ ɔno na ɔdi wɔn so hemaa; yɛama no biribiara, na ɔwɔ ahennie a ɛsoo paa. | إِنِّى وَجَدتُّ ٱمْرَأَةً تَمْلِكُهُمْ وَأُوتِيَتْ مِن كُلِّ شَىْءٍ وَلَهَا عَرْشٌ عَظِيمٌ ﴿٢٣﴾ |
| 24. Mekɔtoo no sɛ ɔne ne nkorɔfoɔ no afri Nyankopɔn akyi som awia; na ɔbonsam ama wɔn dwumadi (bɔne no) ayɛ wɔn aniso fɛ, ama wasi wɔn (kwan pa no ho) kwan, enti wɔnni kwankyerɛ -- | وَجَدتُّهَا وَقَوْمَهَا يَسْجُدُونَ لِلشَّمْسِ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ أَعْمَٰلَهُمْ فَصَدَّهُمْ عَنِ ٱلسَّبِيلِ فَهُمْ لَا يَهْتَدُونَ ﴿٢٤﴾ |
| 25. (Ɛnam saa) nti wɔnnsom Nyankopɔn a ɔda deɛ asuma wɔ soro ne asaase so adie, na Onim deɛ mode suma ne deɛ moda no adie no. | أَلَّا يَسْجُدُوا۟ لِلَّهِ ٱلَّذِى يُخْرِجُ ٱلْخَبْءَ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَيَعْلَمُ مَا تُخْفُونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ﴿٢٥﴾ |
| 26. Onyankopɔn, awurade foforɔ biara nnihɔ gyesɛ Ɔno nko ara, Ɔne Ahennwa kɛseɛ no Wura no ". | ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْعَظِيمِ ۩ ﴿٢٦﴾ |
| 27. Solomon kaa sɛ: "Yɛbɛhwɛ sɛ, deɛ woreka no yɛ nokorɛ anaasɛ woka nkontompofoɔ no ho. | قَالَ سَنَنظُرُ أَصَدَقْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿٢٧﴾ |
| 28. Fa me nwoma yi kɔ na fa kɔma wɔn, na afei dane wo ho fri wɔn ho (bra), na yɛnhwɛ (mmuaeɛ) a wɔde bɛba". | ٱذْهَب بِّكِتَٰبِى هَٰذَا فَأَلْقِهْ إِلَيْهِمْ ثُمَّ تَوَلَّ عَنْهُمْ فَٱنظُرْ مَاذَا يَرْجِعُونَ ﴿٢٨﴾ |
| 29. (Ɔhemaa no) kaa sɛ: "Nhemfo, nokorɛ sɛ yɛde animuonyam nwoma bi aberɛ me. | قَالَتْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَؤُا۟ إِنِّىٓ أُلْقِىَ إِلَىَّ كِتَٰبٌ كَرِيمٌ ﴿٢٩﴾ |
| 30. Nokorɛ sɛ efri Solomon hɔ, na nokorɛ sɛ (mehyɛ ase wɔ) Nyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene. (Bismi Laahir-Rah'maanir-Rahiim): | إِنَّهُۥ مِن سُلَيْمَٰنَ وَإِنَّهُۥ بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿٣٠﴾ |
| 31. (Emu nsɛm ne sɛ): "Monhwɛ na moanyɛ ahomasoɔ antia me, na mmom momra me hɔ sɛ Muslimifoɔ wɔ ahobraseɛ mu. | أَلَّا تَعْلُوا۟ عَلَىَّ وَأْتُونِى مُسْلِمِينَ ﴿٣١﴾ |
| 32. (Ɔhemaa no) kaa sɛ: Nhemfo, mo mame adwen wɔ m'asɛm yi ho. Menfa adwen wɔ asɛm bi ho gyesɛ moka me ho (ne me dwene ho) ansa. | قَالَتْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَؤُا۟ أَفْتُونِى فِىٓ أَمْرِى مَا كُنتُ قَاطِعَةً أَمْرًا حَتَّىٰ تَشْهَدُونِ ﴿٣٢﴾ |

33. (Nhemfo no) kaa sɛ: “Yɛn ho yɛ den paa, na yɛwɔ ɔkoo mu nso ahoɔden papaapa; na wohɔ na tumi no wɔ, enti hwɛ deɛ wobɛhyɛ sɛ yɛnyɛ”.

قَالُوا۟ نَحْنُ أُو۟لُوا۟ قُوَّةٍ وَأُو۟لُوا۟ بَأْسٍ شَدِيدٍ وَٱلْأَمْرُ إِلَيْكِ فَٱنظُرِى مَاذَا تَأْمُرِينَ ﴿٣٣﴾

34. (Ɔhemaa no) kaa sɛ: “Nokorɛ sɛ, (Solomon) nhemfo no, sɛ wɔwura kuro bi mu a wɔsɛe no pasaa, na wɔbrɛ kuro no mu atitiriwfoɔ ne adehyeɛ no ase korakora. Na saa na wɔyɛ”.

قَالَتْ إِنَّ ٱلْمُلُوكَ إِذَا دَخَلُوا۟ قَرْيَةً أَفْسَدُوهَا وَجَعَلُوٓا۟ أَعِزَّةَ أَهْلِهَآ أَذِلَّةً ۖ وَكَذَٰلِكَ يَفْعَلُونَ ﴿٣٤﴾

35. Nokorɛ sɛ mede akyɛdeɛ bɛsoma ama yɛde akɔma wɔn na yɛahwɛ (mmuaɛ) a asomafoɔ no bɛsan de aba “.

وَإِنِّى مُرْسِلَةٌ إِلَيْهِم بِهَدِيَّةٍ فَنَاظِرَةٌۢ بِمَ يَرْجِعُ ٱلْمُرْسَلُونَ ﴿٣٥﴾

36. Ɛberɛ a (asomafoɔ no) baa Solomon hɔ no, ɔkaa sɛ: “Ahonya deɛ na mode rema no abu me soɔ? Deɛ Nyankopɔn de ama me no kyɛn deɛ Ɔde ama mo. Daabi, mona moanigye mo akyɛdeɛ no ho “.

فَلَمَّا جَآءَ سُلَيْمَٰنَ قَالَ أَتُمِدُّونَنِ بِمَالٍ فَمَآ ءَاتَىٰنِۦَ ٱللَّهُ خَيْرٌ مِّمَّآ ءَاتَىٰكُم ۚ بَلْ أَنتُم بِهَدِيَّتِكُمْ تَفْرَحُونَ ﴿٣٦﴾

37. (Solomon ka kyerɛɛ Ɔhemaa no bɔfo panin no sɛ): “San w'akyi kɔ wɔn hɔ, na yɛde dɔm a wɔntumi nyina ano bɛba wɔn so, na yɛbɛtu wɔn mu atitiriwfoɔ no afri kuro no mu, na yɛagu wɔn anim ase “.

ٱرْجِعْ إِلَيْهِمْ فَلَنَأْتِيَنَّهُم بِجُنُودٍ لَّا قِبَلَ لَهُم بِهَا وَلَنُخْرِجَنَّهُم مِّنْهَآ أَذِلَّةً وَهُمْ صَٰغِرُونَ ﴿٣٧﴾

38. (Solomon) kaa sɛ: ”Mpanimfoɔ, momu hwan na ɔde n’ahennwa no bɛbrɛ me ansa na wɔde ahobraseɛ aba me hɔ?”

قَالَ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَؤُا۟ أَيُّكُمْ يَأْتِينِى بِعَرْشِهَا قَبْلَ أَن يَأْتُونِى مُسْلِمِينَ ﴿٣٨﴾

39. Jinn no mu ɔhodenfoɔ (Ifriit) kaa sɛ: “Mede bɛbrɛ wo ansa na wasɔre afri faako a woteɛ yi. Nokorɛ sɛ mewɔ ahoɔden afei medi nokorɛ wɔ adwuma a ɛte saa no ho.

قَالَ عِفْرِيتٌ مِّنَ ٱلْجِنِّ أَنَا۠ ءَاتِيكَ بِهِۦ قَبْلَ أَن تَقُومَ مِن مَّقَامِكَ ۖ وَإِنِّى عَلَيْهِ لَقَوِىٌّ أَمِينٌ ﴿٣٩﴾

40. Nea ɔwɔ Nyamesɛm Nwoma no ho nimdeɛ no kaa sɛ: “Mede bɛbrɛ wo ntɛmso (tesɛ obi abɔ n’ani ateɛ). Ɛberɛ a Solomon hunuu sɛ (Ɔhemaa no ahennwa) no si n’anim no, ɔkaa sɛ: “Woi yɛ adom a efri me Wura Nyankopɔn hɔ sɛdeɛ Ɔde bɛsɔ me ahwɛ sɛ mɛyi (No ayɛ) anaa mɛyi (no) boniayɛ. Obi a ɔbɛyi (Nyankopɔn) ayɛ no, oyi ayɛ dema ɔno ara ne ho, na obia ɔbɛyi boniayɛ no nso nokorɛ sɛ, me Wura Nyankopɔn deɛ Wanya Ne ho, Ɔne Adom ne Animuonyam Hene.

قَالَ ٱلَّذِى عِندَهُۥ عِلْمٌ مِّنَ ٱلْكِتَٰبِ أَنَا۠ ءَاتِيكَ بِهِۦ قَبْلَ أَن يَرْتَدَّ إِلَيْكَ طَرْفُكَ ۚ فَلَمَّا رَءَاهُ مُسْتَقِرًّا عِندَهُۥ قَالَ هَٰذَا مِن فَضْلِ رَبِّى لِيَبْلُوَنِىٓ ءَأَشْكُرُ أَمْ أَكْفُرُ ۖ وَمَن شَكَرَ فَإِنَّمَا يَشْكُرُ لِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ رَبِّى غَنِىٌّ كَرِيمٌ ﴿٤٠﴾

41. (Solomon) kaa sɛ: “Monyɛ nsakraeɛ wɔ n’ahennwa no ho ma no na yɛnhwɛ sɛ wanya kwankyerɛ, anaasɛ ɔka wɔn a wɔnyaa kwan kyerɛ no ho.“

قَالَ نَكِّرُواْ لَهَا عَرۡشَهَا نَنظُرۡ أَتَهۡتَدِيٓ أَمۡ تَكُونُ مِنَ ٱلَّذِينَ لَا يَهۡتَدُونَ ٤١

42. Ɛberɛ a ɔbaeɛ no yɛkakyerɛɛ no sɛ: “Enti w’ahennwa no sei na ɛteɛ?” Ɔkaa sɛ: “Ɛbɛka sɛ ɛyɛ noa “.(Solomon kaa sɛ): Yɛadi kan anya ɛho nimdeɛ ansa na ɔreba. Na yɛdeɛ yɛyɛ Muslimifoɔ dada”.

فَلَمَّا جَآءَتۡ قِيلَ أَهَٰكَذَا عَرۡشُكِۖ قَالَتۡ كَأَنَّهُۥ هُوَۚ وَأُوتِينَا ٱلۡعِلۡمَ مِن قَبۡلِهَا وَكُنَّا مُسۡلِمِينَ ٤٢

43. Deɛ na (Ɔhemaa Bilqiis) fri Nyankopɔn akyi somoeɛ no sii no (Nyamesom ho) kwan efrisɛ na ɔka amanfoɔ boniyɛfoɔ no ho.

وَصَدَّهَا مَا كَانَت تَّعۡبُدُ مِن دُونِ ٱللَّهِۖ إِنَّهَا كَانَتۡ مِن قَوۡمٖ كَٰفِرِينَ ٤٣

44. Yɛka kyerɛɛ (Ɔhemaa) no sɛ: “Wura ahemfie kɛseɛ no mu”. Ɛberɛ a ohunuuiɛ no n’adwen yɛɛ no sɛ ɛyɛ asu tadeɛ bi, enti (ɔpagya n’ataadeɛ) yii ne nan ho. Solomon kaa sɛ: “Ɛyɛ ahemfie a yɛde nhwehwɛ na ayɛ no kokwakokwa“. Ɔhemmaa Bilqiis kaa sɛ: ”Me Wura Nyankopɔn, nokorɛ sɛ mayɛ bɔne atia me ho, na maka Solomon ho abrɛ me ho ase (sɛ Muslim) de ama Abɔdeɛ nyinaa Wura no.

قِيلَ لَهَا ٱدۡخُلِي ٱلصَّرۡحَۖ فَلَمَّا رَأَتۡهُ حَسِبَتۡهُ لُجَّةٗ وَكَشَفَتۡ عَن سَاقَيۡهَاۚ قَالَ إِنَّهُۥ صَرۡحٞ مُّمَرَّدٞ مِّن قَوَارِيرَۗ قَالَتۡ رَبِّ إِنِّي ظَلَمۡتُ نَفۡسِي وَأَسۡلَمۡتُ مَعَ سُلَيۡمَٰنَ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٤

45. Nokorɛ nso sɛ Yɛsomaa Samuudfoɔ nua Soalhu maa no kɔɔ wɔn hɔ sɛ (ɔnkɔka nkyerɛ wɔn) sɛ: “Monsom mo Wura Nyankopɔn“. Na hwɛ, wɔbɛyɛɛ akuo mmienu a wɔreko tia wɔn ho.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَآ إِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمۡ صَٰلِحًا أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ فَإِذَا هُمۡ فَرِيقَانِ يَخۡتَصِمُونَ ٤٥

46. (Soalhu) kaa sɛ: ”Me nkorɔfoɔ, adɛn nti na morepere mo ho de bɔne adi papa anim kan? Adɛn nti na monsrɛ Nyankopɔn hɔ bɔnefakyɛ sɛdeɛ ebia yɛbɛhu mo mmɔbɔ?”

قَالَ يَٰقَوۡمِ لِمَ تَسۡتَعۡجِلُونَ بِٱلسَّيِّئَةِ قَبۡلَ ٱلۡحَسَنَةِۖ لَوۡلَا تَسۡتَغۡفِرُونَ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ٤٦

47. Wɔkaa sɛ: “Wo ne wɔn a wɔka wo ho no yɛ mmusuo ma yɛn“. Soalhu kaa sɛ: ”Mo mmusuo no fri Nyankopɔn hɔ; daabi, moyɛ nnipa a mowɔ nsɔhwɛ mu “.

قَالُواْ ٱطَّيَّرۡنَا بِكَ وَبِمَن مَّعَكَۚ قَالَ طَٰٓئِرُكُمۡ عِندَ ٱللَّهِۖ بَلۡ أَنتُمۡ قَوۡمٞ تُفۡتَنُونَ ٤٧

48. Na mmarima nkron bi wɔ kuro no mu a wɔdi nsɛmmɔne wɔ asaase no so a wɔnyɛ ntotoeɛ pa.

وَكَانَ فِي ٱلۡمَدِينَةِ تِسۡعَةُ رَهۡطٖ يُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا يُصۡلِحُونَ ٤٨

49. Wɔnkaa sɛ: “Monfa Nyankopɔn nni nse nkyerɛ moho-moho sɛ, yɛbɛkɔ akɔto ahyɛ Soalhu ne n’abusuafoɔ so anadwo, na yɛaka akyerɛ ne nkorɔfoɔ sɛ: “Yɛnnim ɔne n’abusuafoɔ wuo no ho hwee, na nokorɛ na yɛreka no“.

قَالُواْ تَقَاسَمُواْ بِٱللَّهِ لَنُبَيِّتَنَّهُۥ وَأَهۡلَهُۥ ثُمَّ لَنَقُولَنَّ لِوَلِيِّهِۦ مَا شَهِدۡنَا مَهۡلِكَ أَهۡلِهِۦ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ٤٩

50. Enti wɔbɔɔ pɔ paa, na Yɛn nso Yɛbɔɔ pɔ paa wɔ aberɛ a na wɔnnim.

وَمَكَرُوا۟ مَكْرًا وَمَكَرْنَا مَكْرًا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ٥٠

51. Enti hwɛ sɛdeɛ wɔn pɔbɔɔ no awieɛ si wieɛ! Nokorɛ, Yɛsɛee wɔn ne wɔn nkorɔfoɔ no nyinaa pasaa.

فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَـٰقِبَةُ مَكْرِهِمْ أَنَّا دَمَّرْنَـٰهُمْ وَقَوْمَهُمْ أَجْمَعِينَ ٥١

52. Sɛdeɛ wɔn afie si yɔeɛ no-, adane amanfoo, ɛnam wɔn bɔne nti. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu de ma amanfoɔ a wɔnim.

فَتِلْكَ بُيُوتُهُمْ خَاوِيَةًۢ بِمَا ظَلَمُوٓا۟ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَةً لِّقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ٥٢

53. Yɛgyee wɔn a wɔgye diiɛ no a na wɔsuro Nyame no nkwa.

وَأَنجَيْنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَكَانُوا۟ يَتَّقُونَ ٥٣

54. Lut nso, ɛberɛ a ɔka kyerɛɛ ne nkorɔfoɔ no sɛ: "Adɛn, morebɔ bra bɔne wɔ aberɛ a mo ani tua?

وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ أَتَأْتُونَ ٱلْفَـٰحِشَةَ وَأَنتُمْ تُبْصِرُونَ ٥٤

55. Mofri mmaa no akyi de akɔnnɔ kɔ mmarima so? Daabi, moyɛ amanfoɔ bi a mo adwen awuo.

أَئِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلرِّجَالَ شَهْوَةً مِّن دُونِ ٱلنِّسَآءِ ۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ تَجْهَلُونَ ٥٥

56. Nanso mmuaeɛ a ne nkorɔfoɔ no de maeɛ ara ne sɛ, wɔkaa sɛ: "Montu Lut ne ne nkorɔfoɔ no mfri mo kuro no mu. Nokorɛ sɛ wɔyɛ nnipa a wɔdi wɔn ho ni (anaa wɔrepɛ akyerɛ sɛ wɔn na wɔdi wɔn ho ni).

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓا۟ أَخْرِجُوٓا۟ ءَالَ لُوطٍ مِّن قَرْيَتِكُمْ ۖ إِنَّهُمْ أُنَاسٌ يَتَطَهَّرُونَ ٥٦

57. Enti Yɛgyee no ne n'abusuafoɔ nkwa, gyesɛ neyere. Yɛhyehyɛ maa no sɛ ɔbɛka wɔn a wɔbɛka akyire no ho.

فَأَنجَيْنَـٰهُ وَأَهْلَهُۥٓ إِلَّا ٱمْرَأَتَهُۥ قَدَّرْنَـٰهَا مِنَ ٱلْغَـٰبِرِينَ ٥٧

58. Yɛtɔɔ nsuo bi paa guu wɔn so. Na ɛyɛ nsutɔ bɔne paa de ma amanfoɔ a yɛabɔ wɔn kɔkɔ no.

وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِم مَّطَرًا ۖ فَسَآءَ مَطَرُ ٱلْمُنذَرِينَ ٥٨

59. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Aseda wɔ Nyankopɔn, na Asomdwoeɛ nka Ne nkoa no a Wayi wɔn no. Nyankopɔn na Ɔyɛ, anaasɛ deɛ wɔde bata Ne ho no (na ɛyɛ)?"

قُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ وَسَلَـٰمٌ عَلَىٰ عِبَادِهِ ٱلَّذِينَ ٱصْطَفَىٰٓ ۗ ءَآللَّهُ خَيْرٌ أَمَّا يُشْرِكُونَ ٥٩

60. Anaasɛ hwan ne Nea Ɔbɔɔ soro ne asaase, na Osiane nsuo fri soro de ma mo na Yɛde ma mfuo yɛ fɛfɛɛfɛ? Ɛnyɛ motumi mu na ɛma emu nnua no nyini. Enti awurade bi wɔ hɔ ka Nyankopɔn ho? Daabi, nanso wɔyɛ nnipa a wɔde biribi toto (Nyankopɔn ho).

أَمَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَأَنزَلَ لَكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَنۢبَتْنَا بِهِۦ حَدَآئِقَ ذَاتَ بَهْجَةٍ مَّا كَانَ لَكُمْ أَن تُنۢبِتُوا۟ شَجَرَهَآ ۗ أَءِلَـٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ يَعْدِلُونَ ٦٠

61. Anaasɛ hwan na wayɛ asaase so asetena, ɛna Ɔde nsuo ahyehyɛ mfimfii, ɛna Ɔde mmepɔ asisi so pintinn, ɛna Ɔde ɛhyeɛ ato ɔpo mmienu (nsupa a ɛyɛ dɛ ne nkyenenkyene

أَمَّن جَعَلَ ٱلْأَرْضَ قَرَارًا وَجَعَلَ خِلَـٰلَهَآ أَنْهَـٰرًا وَجَعَلَ لَهَا رَوَٰسِىَ وَجَعَلَ بَيْنَ

| | |
|---|---|
| nsuo) no ntɛm. Enti awurade bi wɔhɔ ka Nyankopɔn ho? Daabi, nanso wɔn mu pii nnim. | ٱلْبَحْرَيْنِ حَاجِزًا ۗ أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٦١ |
| 62. Anaasɛ hwan na Otie ɔwerɛhoni sufrɛ, sɛ osu frɛ Nyankopɔn a, na Oyi ɔhaw no (fri ne soɔ), ɛna Wayɛ mo adedifoɔ anaasɛ anaamusifoɔ wɔ asaase no soɔ? Enti awurade bi wɔhɔ ka Nyankopɔn ho? Nanso kakraabi na mokaeɛ. | أَمَّن يُجِيبُ ٱلْمُضْطَرَّ إِذَا دَعَاهُ وَيَكْشِفُ ٱلسُّوٓءَ وَيَجْعَلُكُمْ خُلَفَآءَ ٱلْأَرْضِ ۗ أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ قَلِيلًا مَّا تَذَكَّرُونَ ٦٢ |
| 63. Anaasɛ hwan na Ɔkyerɛ mo kwan wɔ asaase so, ne ɔpo so sum mu, na hwan na Ɔsoma mframa sɛ anigyesɛm de di N'ahummɔborɔ no (a ɛne nsutɔ no) anim kan? Enti awurade bi wɔhɔ ka Nyankopɔn ho? Nyankopɔn yɛ Kokroko kyɛn deɛ wɔde bata Ne ho no. | أَمَّن يَهْدِيكُمْ فِى ظُلُمَٰتِ ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ وَمَن يُرْسِلُ ٱلرِّيَٰحَ بُشْرًۢا بَيْنَ يَدَىْ رَحْمَتِهِۦٓ ۗ أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ تَعَٰلَى ٱللَّهُ عَمَّا يُشْرِكُونَ ٦٣ |
| 64. Anaasɛ hwan na Ɔhyɛɛ abɔdeɛ aseɛ, na Ɔsan bɔ bio, anaasɛ hwan na Ɔbɔ mo akɔnhoma fri soro ne asaase soɔ? Enti awurade bi wɔhɔ ka Nyankopɔn ho? Ka sɛ: "Monfa mo nyinasoɔ mmra, sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a. | أَمَّن يَبْدَؤُا۟ ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ وَمَن يَرْزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ ۗ أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ قُلْ هَاتُوا۟ بُرْهَٰنَكُمْ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ٦٤ |
| 65. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Obiara nni soro ne asaase so a onim asumasɛm no, gyesɛ Nyankopɔn; na wɔnim ɛberɛ korɔ a wɔbɛsɔre afri owuo mu ". | قُل لَّا يَعْلَمُ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ٱلْغَيْبَ إِلَّا ٱللَّهُ ۚ وَمَا يَشْعُرُونَ أَيَّانَ يُبْعَثُونَ ٦٥ |
| 66. Daabi, wɔnni Daakye no ho nimdeɛ. Daabi, wɔn adwen nnsi pi wɔ ho. Daabi, wɔn ani afira koraa wɔ ho. | بَلِ ٱدَّٰرَكَ عِلْمُهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ ۚ بَلْ هُمْ فِى شَكٍّ مِّنْهَا ۖ بَلْ هُم مِّنْهَا عَمُونَ ٦٦ |
| 67. Deɛ wɔn a wɔnnye nnie no keka ne sɛ: "Enti sɛ yɛn, ne y'agyanom (wu) dane mfuturo a, ampa sɛ yɛbɛsan apue (aba nkwa mu bio)? | وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَءِذَا كُنَّا تُرَٰبًا وَءَابَآؤُنَآ أَئِنَّا لَمُخْرَجُونَ ٦٧ |
| 68. Ampa sɛ yɛde woi ahyɛ yɛn ne y'agyanom a wɔdii kan no bɔ. Nokorɛ sɛ woi deɛ tetefoɔ no ananseseɛm ". | لَقَدْ وُعِدْنَا هَٰذَا نَحْنُ وَءَابَآؤُنَا مِن قَبْلُ إِنْ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ٦٨ |
| 69. Ka sɛ: "Montu kwan wɔ asaase no so na monhwɛ sɛdeɛ abɔneɛfoɔ no awieɛ si wieɛ. | قُلْ سِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَٱنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُجْرِمِينَ ٦٩ |
| 70. Ɛmma wo werɛ nho wɔ wɔn ho, na ɛmma w'akoma nha wo fa pɔ a wɔrebɔ no ho. | وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَلَا تَكُن فِى ضَيْقٍ مِّمَّا يَمْكُرُونَ ٧٠ |

71. Deɛ wɔka ne sɛ: ”Dabɛn na saa bɔhyɛ yi (bɛba), sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a “.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ۝٧١

72. Ka sɛ: “Ebia deɛ morepre ho no bi mpo abɛn mo “.

قُلْ عَسَىٰٓ أَن يَكُونَ رَدِفَ لَكُم بَعْضُ ٱلَّذِى تَسْتَعْجِلُونَ ۝٧٢

73. Nokorɛ sɛ, wo Wura Nyankopɔn adom a ɛwɔ adasamma soɔ no so paa. Nanso wɔn mu dodoɔ no ara na wɔnnyi (Onyankopɔn) ayɛ.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَشْكُرُونَ ۝٧٣

74. Nokorɛ nso sɛ, wo Wura Nyankopɔn Nim deɛ ɛwɔ wɔn akoma mu ne deɛ wɔda no adie.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَعْلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمْ وَمَا يُعْلِنُونَ ۝٧٤

75. Biribiara a asuma wɔ ɔsoro ne asaase soɔ no nyinaa wɔ Nwoma pefee no mu.

وَمَا مِنْ غَآئِبَةٍ فِى ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ إِلَّا فِى كِتَٰبٍ مُّبِينٍ ۝٧٥

76. Nokorɛ sɛ, saa Qur’aan yi kasa fa nneɛma pii a Israel mma no nnte wɔn ho ase wɔ ho no ho.

إِنَّ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ يَقُصُّ عَلَىٰ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ أَكْثَرَ ٱلَّذِى هُمْ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ۝٧٦

77. Nokorɛ nso sɛ, (Qur’aan) yɛ kwan kyerɛ (Nwoma) ne ahummɔborɔ de ma agyidiefoɔ no.

وَإِنَّهُۥ لَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ ۝٧٧

78. Nokorɛ sɛ, wo Wura Nyankopɔn de N’atemmuo no bebu wɔn ntɛm atɛn. Ɔne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onimdefoɔ no.

إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِى بَيْنَهُم بِحُكْمِهِۦ ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْعَلِيمُ ۝٧٨

79. Enti fa wo ho to Nyankopɔn so; nokorɛ sɛ, wogyina nokorɛ pefee no so.

فَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ ۖ إِنَّكَ عَلَى ٱلْحَقِّ ٱلْمُبِينِ ۝٧٩

80. Nokorɛ sɛ, wontumi mma owufoɔ nte asɛm, na wontumi nso mma ɔsosifoɔ nnte frɛ wɔ ɛberɛ a wadane ne ho redwane kɔ.

إِنَّكَ لَا تُسْمِعُ ٱلْمَوْتَىٰ وَلَا تُسْمِعُ ٱلصُّمَّ ٱلدُّعَآءَ إِذَا وَلَّوْا۟ مُدْبِرِينَ ۝٨٠

81. Wontumi nso nkyerɛ anifirafoɔ kwan mfri wɔn yeraa mu. Nea wobetumi ama no ate ne obi a ɔgye Yɛn Nsɛm no die, na wɔyɛ Muslimifoɔ, (brɛ wɔn ho ase de ma Nyame).

وَمَآ أَنتَ بِهَٰدِى ٱلْعُمْىِ عَن ضَلَٰلَتِهِمْ ۖ إِن تُسْمِعُ إِلَّا مَن يُؤْمِنُ بِـَٔايَٰتِنَا فَهُم مُّسْلِمُونَ ۝٨١

82. Sɛ asɛm no berɛ no so tia wɔn a, Yɛbɛyi Aboa afri asaase mu ama ɔne wɔn abɛkasa, efrisɛ adasamma nnye Yɛn Nsɛm no nni.

وَإِذَا وَقَعَ ٱلْقَوْلُ عَلَيْهِمْ أَخْرَجْنَا لَهُمْ دَآبَّةً مِّنَ ٱلْأَرْضِ تُكَلِّمُهُمْ أَنَّ ٱلنَّاسَ كَانُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا لَا يُوقِنُونَ ۝٨٢

83. Ɛda a Yɛbɛboa ɔman biara mu fekuo no a wɔannye Yɛn Nsɛm no annie no ano no, yɛbɛhyehyɛ wɔn akuo akuo.

وَيَوْمَ نَحْشُرُ مِن كُلِّ أُمَّةٍ فَوْجًا مِّمَّن يُكَذِّبُ بِـَٔايَٰتِنَا فَهُمْ يُوزَعُونَ ۝٨٣

| | |
|---|---|
| 84. Kɔpem sɛ, wɔbɛba (aseni bea hɔ); Nyankopɔn bɛka sɛ: ”Enti moanye Me nsɛm no anni wɔ aberɛ a monni ho nimdeɛ? Enti dwuma bɛn na modii no (wɔ wiase)?” | حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُو قَالَ أَكَذَّبۡتُم بِـَٔايَٰتِي وَلَمۡ تُحِيطُواْ بِهَا عِلۡمًا أَمَّاذَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٨٤ |
| 85. Asɛm no bɛtɔ wɔn so, ɛnam wɔn bɔne a wɔdiiɛ ho nti, enti wɔnkasa. | وَوَقَعَ ٱلۡقَوۡلُ عَلَيۡهِم بِمَا ظَلَمُواْ فَهُمۡ لَا يَنطِقُونَ ٨٥ |
| 86. Enti wɔnhunuu sɛ Yɛayɛ anadwo ama wɔn a wɔde gye wɔn ahome, ɛna adekyeɛ nso wɔde hunu adeɛ (de hwehwɛ akɔnhoma)? Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu ma amanfoɔ a wɔgye die. | أَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّا جَعَلۡنَا ٱلَّيۡلَ لِيَسۡكُنُواْ فِيهِ وَٱلنَّهَارَ مُبۡصِرًاۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٨٦ |
| 87. Ɛda a yɛbɛbɔ Totorobɛnto no mu no, ehuu kɛseɛ paa bɛbɔ wɔn a wɔn wɔ soro ne asaase so nyinaa, gyesɛ obia Nyankopɔn pɛ. Na obiara bɛba Ne hɔ wɔ ahobraseɛ mu. | وَيَوۡمَ يُنفَخُ فِي ٱلصُّورِ فَفَزِعَ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ إِلَّا مَن شَآءَ ٱللَّهُۚ وَكُلٌّ أَتَوۡهُ دَٰخِرِينَ ٨٧ |
| 88. Na mmepɔ no a wohunu na w’adwen yɛ wo sɛ esisi hɔ pintinn a ɛnkeka ne ho no, ɛbetwa mu sɛdeɛ mununkum si twa mu no. Saa ara na Nyankopɔn a Wabɔ biribiara yie no nsa ano adwuma teɛ. Nokorɛ sɛ Ɔne dwuma a modie no {nyinaa} ho Amane bɔfoɔ. | وَتَرَى ٱلۡجِبَالَ تَحۡسَبُهَا جَامِدَةٗ وَهِيَ تَمُرُّ مَرَّ ٱلسَّحَابِۚ صُنۡعَ ٱللَّهِ ٱلَّذِيٓ أَتۡقَنَ كُلَّ شَيۡءٍۚ إِنَّهُۥ خَبِيرُۢ بِمَا تَفۡعَلُونَ ٨٨ |
| 89. Obi a ɔde papa bi bɛba no ɔwɔ ho nhyira a ɛkyɛn saa, na wɔn na saa Da no hubɔ no mu no wɔbɛnya ahotɔ. | مَن جَآءَ بِٱلۡحَسَنَةِ فَلَهُۥ خَيۡرٞ مِّنۡهَا وَهُم مِّن فَزَعٖ يَوۡمَئِذٍ ءَامِنُونَ ٨٩ |
| 90. Na obi a ɔde bɔne bɛba no, wɔn anim so na yɛbɛto wɔn atwene wɔ Ogya no mu. Enti ɛnyɛ dwuma a modiiɛ no so na yɛbɛtua mo so ka? | وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَكُبَّتۡ وُجُوهُهُمۡ فِي ٱلنَّارِ هَلۡ تُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٩٠ |
| 91. Medeɛ deɛ yɛahyɛ me ne sɛ mensom saa Kuro (Maka) yi Wura Nyankopɔn no a Wayɛ (kuro yi) kronkron na biribiara yɛ Ne dea no. Yɛahyɛ me nso sɛ menka Muslimifoɔ no ho, | إِنَّمَآ أُمِرۡتُ أَنۡ أَعۡبُدَ رَبَّ هَٰذِهِ ٱلۡبَلۡدَةِ ٱلَّذِي حَرَّمَهَا وَلَهُۥ كُلُّ شَيۡءٖۖ وَأُمِرۡتُ أَنۡ أَكُونَ مِنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ٩١ |
| 92. Na menkenkan Qur’aan. Enti obi a ɔbɛtenee no, ɔtene ma ɔno ara ne ho; na obi a ɔbɛyera no nso, ka sɛ: “Medeɛ meka kɔkɔbɔfoɔ no ho“. | وَأَنۡ أَتۡلُوَاْ ٱلۡقُرۡءَانَۖ فَمَنِ ٱهۡتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهۡتَدِي لِنَفۡسِهِۦۖ وَمَن ضَلَّ فَقُلۡ إِنَّمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُنذِرِينَ ٩٢ |
| 93. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ”Aseda nyinaa wɔ Nyankopɔn. Ɔbɛkyerɛ mo Ne nsɛnkyerɛnee ama mo ahunu. Na wo Wura Nyankopɔn mmuu N’ani nguu dwuma a modie no so. | وَقُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ سَيُرِيكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ فَتَعۡرِفُونَهَاۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعۡمَلُونَ ٩٣ |

# 28. Al-Qasas

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Toaa – Siin – Miim.

طسٓمٓ ﴿١﴾

2. Woi yɛ nsɛm a efri Nwoma pefee no mu.

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ﴿٢﴾

3. Yɛde nokorɛ no rekenkan Mose ne Farao ho nsɛm no akyerɛ wo (Muhammad afa wo so) de ama amanfoɔ a wɔgye die.

نَتۡلُواْ عَلَيۡكَ مِن نَّبَإِ مُوسَىٰ وَفِرۡعَوۡنَ بِٱلۡحَقِّ لِقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ﴿٣﴾

4. Nokorɛ sɛ, Farao maa ne ho so wɔ asaase no so, na ɔde so nnipa no guu akuo-akuo, berɛɛ wɔn mu kuo baako ase; ɔkunkum wɔn mma mmarima, maa wɔn mmaa tenaa ase. Nokorɛ sɛ, na ɔka nsɛmɔnedifoɔ no ho.

إِنَّ فِرۡعَوۡنَ عَلَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَجَعَلَ أَهۡلَهَا شِيَعٗا يَسۡتَضۡعِفُ طَآئِفَةٗ مِّنۡهُمۡ يُذَبِّحُ أَبۡنَآءَهُمۡ وَيَسۡتَحۡيِۦ نِسَآءَهُمۡۚ إِنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ﴿٤﴾

5. Yɛpɛɛ sɛ Yɛdom wɔn a yɛbrɛɛ wɔn aseɛ wɔ asaase no soɔ no, na Yɛyɛ wɔn akandifoɔ, na Yɛyɛ wɔn adedifoɔ nso,

وَنُرِيدُ أَن نَّمُنَّ عَلَى ٱلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَنَجۡعَلَهُمۡ أَئِمَّةٗ وَنَجۡعَلَهُمُ ٱلۡوَٰرِثِينَ ﴿٥﴾

6. Na Yɛma wɔn tumi wɔ asaase no so, na Yɛkyerɛ Farao ne Hamaan ne wɔn mmienu asraafoɔ no mu bi deɛ ɛbɛbɔ wɔn hu.

وَنُمَكِّنَ لَهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَنُرِيَ فِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَ وَجُنُودَهُمَا مِنۡهُم مَّا كَانُواْ يَحۡذَرُونَ ﴿٦﴾

7. Yɛyi kyerɛɛ Mose maame sɛ: "Wodeɛ ma no nufoɔ nom; na sɛ wosuro ma no a, fa no kɔto asubɔnten no mu, na ensuro na ɛmma wo werɛ nso nho; nokorɛ sɛ Yɛbɛsan de no abrɛ wo na yɛama no ayɛ asomafoɔ no mu baako.

وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰٓ أُمِّ مُوسَىٰٓ أَنۡ أَرۡضِعِيهِۖ فَإِذَا خِفۡتِ عَلَيۡهِ فَأَلۡقِيهِ فِي ٱلۡيَمِّ وَلَا تَخَافِي وَلَا تَحۡزَنِيٓۖ إِنَّا رَآدُّوهُ إِلَيۡكِ وَجَاعِلُوهُ مِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ﴿٧﴾

8. Enti Farao nkorɔfoɔ bɛfaa Mose sɛdeɛ ɔbɛyɛ ɔtamfo ne awerɛhoɔ ama wɔn. Nokorɛ sɛ, na Farao ne Haamaan ne wɔn asraafoɔ no yɛ abɔneɛfoɔ paa.

فَٱلۡتَقَطَهُۥٓ ءَالُ فِرۡعَوۡنَ لِيَكُونَ لَهُمۡ عَدُوّٗا وَحَزَنًاۗ إِنَّ فِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَ وَجُنُودَهُمَا كَانُواْ خَٰطِـِٔينَ ﴿٨﴾

9. Farao yere kaa sɛ: "(Saa akɔdaa yi yɛ) me ne wo awerɛkyekyerɛ, enti enku no, na ebia yɛbenya ne ho mfasoɔ (daakye), anaasɛ yɛde no bɛyɛ ba. Na wɔnnim (deɛ Mose so hwɛ no de bɛbrɛ wɔn).

وَقَالَتِ ٱمۡرَأَتُ فِرۡعَوۡنَ قُرَّتُ عَيۡنٖ لِّي وَلَكَۖ لَا تَقۡتُلُوهُ عَسَىٰٓ أَن يَنفَعَنَآ أَوۡ نَتَّخِذَهُۥ وَلَدٗا وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ﴿٩﴾

| | |
|---|---|
| 10. Na hwee nni Mose maame akoma mu (ka ne ba no ho adwendwen nko ara). Ɛkaa kakraabi sɛ anka ɔrema (asɛm no) ho ada hɔ, sɛ Yɛamma n'akoma anyina pintinn a. Sɛdeɛ ɔbɛka agyidiefoɔ no ho. | وَأَصۡبَحَ فُؤَادُ أُمِّ مُوسَىٰ فَٰرِغًاۖ إِن كَادَتۡ لَتُبۡدِي بِهِۦ لَوۡلَآ أَن رَّبَطۡنَا عَلَىٰ قَلۡبِهَا لِتَكُونَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿١٠﴾ |
| 11. Mose maame ka kyerɛɛ Mose nua baa (Mar'yam) sɛ: "Di n'akyi". Enti ɔkɔtɛɛ baabi akyirikyiri hwɛɛ, abrɛ a na wɔnnim (deɛ ɛrekɔsoɔ). | وَقَالَتۡ لِأُخۡتِهِۦ قُصِّيهِۖ فَبَصُرَتۡ بِهِۦ عَن جُنُبٖ وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ﴿١١﴾ |
| 12. Na Yɛadikan asi (Mose) kwan a Yɛamma no annum (obiara nufu), enti (Mose nua baa no) kaa sɛ: "Menkyerɛ mo efie bi mufoɔ a wɔbɛtete no ama mo na wahwɛ no so yie?" | وَحَرَّمۡنَا عَلَيۡهِ ٱلۡمَرَاضِعَ مِن قَبۡلُ فَقَالَتۡ هَلۡ أَدُلُّكُمۡ عَلَىٰٓ أَهۡلِ بَيۡتٖ يَكۡفُلُونَهُۥ لَكُمۡ وَهُمۡ لَهُۥ نَٰصِحُونَ ﴿١٢﴾ |
| 13. Enti Yɛde (Mose) san brɛɛ ne maame sɛdeɛ n'ani bɛgye na ne werɛ nhoɔ, ne sɛdeɛ ɔbɛhunu sɛ, ampa Onyankopɔn bɔhyɛ yɛ nokorɛ, nanso wɔn mu dodoɔ no ara nnim. | فَرَدَدۡنَٰهُ إِلَىٰٓ أُمِّهِۦ كَيۡ تَقَرَّ عَيۡنُهَا وَلَا تَحۡزَنَ وَلِتَعۡلَمَ أَنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ﴿١٣﴾ |
| 14. Ɛberɛ a (Mose) duruu ne mpanin berɛ mu, na odii mmu no, Yɛmaa no adwen, nyansa ne nimdeɛ. Saa ara na Yɛtua apapafoɔ no ka. | وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُۥ وَٱسۡتَوَىٰٓ ءَاتَيۡنَٰهُ حُكۡمٗا وَعِلۡمٗاۚ وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ﴿١٤﴾ |
| 15. (Da koro bi, Mose) kɔɔ kuro no mu wɔ ɛberɛ a na emu foɔ no ani nni wɔn ho soɔ; emu na ɔkɔhunuu mmarima mmienu bi a wɔreko, ɔbaako wɔ ne fekuo no mu (Israelni) ɛna ɔbaako no nso fri n'atamfoɔ no mu (Misrimni). Deɛ ɔfri ne fekuo no mu no hwehwɛɛ ne hɔ mmoa de tiaa deɛ ɔyɛ ne tamfoɔ no. Mose pomaa twɛdeɛ de bɔɔ no, na ɔkum no. Ɔkaa sɛ: "Woi ka ɔbonsam adwuma ho. Nokorɛ sɛ, ɔyɛ ɔtamfo ne obia ɔyera (nnipa) pefee ". | وَدَخَلَ ٱلۡمَدِينَةَ عَلَىٰ حِينِ غَفۡلَةٖ مِّنۡ أَهۡلِهَا فَوَجَدَ فِيهَا رَجُلَيۡنِ يَقۡتَتِلَانِ هَٰذَا مِن شِيعَتِهِۦ وَهَٰذَا مِنۡ عَدُوِّهِۦۖ فَٱسۡتَغَٰثَهُ ٱلَّذِي مِن شِيعَتِهِۦ عَلَى ٱلَّذِي مِنۡ عَدُوِّهِۦ فَوَكَزَهُۥ مُوسَىٰ فَقَضَىٰ عَلَيۡهِۖ قَالَ هَٰذَا مِنۡ عَمَلِ ٱلشَّيۡطَٰنِۖ إِنَّهُۥ عَدُوّٞ مُّضِلّٞ مُّبِينٞ ﴿١٥﴾ |
| 16. Mose kaa sɛ: "Me Wura Nyankopɔn, mayɛ bɔne atia me kraa enti fa kyɛ me". Enti Nyankopɔn de kyɛɛ no. Nokorɛ sɛ, Ɔne Bɔnefakyɛ Hene, na Ɔno ara nso ne Ahummɔborɔ Hene no. | قَالَ رَبِّ إِنِّي ظَلَمۡتُ نَفۡسِي فَٱغۡفِرۡ لِي فَغَفَرَ لَهُۥٓۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٦﴾ |
| 17. Mose kaa sɛ: "Me Wura Nyankopɔn, ɛnam adom a Wode adom me yi nti, memmoa abɔneɛfoɔ no bio ". | قَالَ رَبِّ بِمَآ أَنۡعَمۡتَ عَلَيَّ فَلَنۡ أَكُونَ ظَهِيرٗا لِّلۡمُجۡرِمِينَ ﴿١٧﴾ |

18. Afei ɔbɔɔ hu wɔ kuro no mu a na ɔretetɛ (retwɛn deɛ ɛbɛba), na hwɛ, obi a ɔhwehwɛɛ ne mmoa nnora no retea mu frɛ no ahwehwɛ ne mmoa (bio). Mose ka kyerɛɛ no sɛ: “Nokorɛ sɛ, woyɛ obia woyera (onipa) pefee“.

فَأَصْبَحَ فِي ٱلْمَدِينَةِ خَآئِفًا يَتَرَقَّبُ فَإِذَا ٱلَّذِي ٱسْتَنصَرَهُۥ بِٱلْأَمْسِ يَسْتَصْرِخُهُۥۚ قَالَ لَهُۥ مُوسَىٰٓ إِنَّكَ لَغَوِيٌّ مُّبِينٌ ﴿١٨﴾

19. Ɛberɛ a ɔpɛɛ sɛ anka ɔpari sɔ (Misrimni) no a ɔyɛ wɔn mmienu no tamfoɔ no mu no, (Israelni no de huu) kaa sɛ: “Mose, wopɛ sɛ woku me sɛdeɛ wokum onipa bi ɛnora no? Wopɛ sɛ wodi atumisɛm wɔ asaase no so, na wompɛ sɛ woka wɔn a wɔtoto ntotoeɛ pa no ho“.

فَلَمَّآ أَنْ أَرَادَ أَن يَبْطِشَ بِٱلَّذِي هُوَ عَدُوٌّ لَّهُمَا قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ أَتُرِيدُ أَن تَقْتُلَنِي كَمَا قَتَلْتَ نَفْسًا بِٱلْأَمْسِۖ إِن تُرِيدُ إِلَّآ أَن تَكُونَ جَبَّارًا فِي ٱلْأَرْضِ وَمَا تُرِيدُ أَن تَكُونَ مِنَ ٱلْمُصْلِحِينَ ﴿١٩﴾

20. Ɔbarima bi de mmirika fri kuro no mu akyirikyiri baabi bae bɛkaa sɛ: “Mose, ahemfo no rebɔ wo ho pɔ sɛ wɔbɛku wo, enti (yɛ ntɛm) fri (kuro yi mu) kɔ. Nokorɛ sɛ, meka wɔn a wɔpɛ wo yie die no ho “.

وَجَآءَ رَجُلٌ مِّنْ أَقْصَا ٱلْمَدِينَةِ يَسْعَىٰ قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّ ٱلْمَلَأَ يَأْتَمِرُونَ بِكَ لِيَقْتُلُوكَ فَٱخْرُجْ إِنِّي لَكَ مِنَ ٱلنَّٰصِحِينَ ﴿٢٠﴾

21. Mose de huu ne atetɛ-atetɛ fri (kuro no) mu. Ɔkaa sɛ: ”Me Wura Nyankopɔn, gye me fri nnipa bɔnefoɔ no nsam.

فَخَرَجَ مِنْهَا خَآئِفًا يَتَرَقَّبُۖ قَالَ رَبِّ نَجِّنِي مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٢١﴾

22. Ɛberɛ a ɔde n’ani kyerɛɛ Mad’yan (asaase soɔ) no, ɔkaa sɛ: “Ebia me Wura Nyankopɔn bɛkyerɛ me kwan akɔ ɔkwan pa no so “.

وَلَمَّا تَوَجَّهَ تِلْقَآءَ مَدْيَنَ قَالَ عَسَىٰ رَبِّيٓ أَن يَهْدِيَنِي سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ﴿٢٢﴾

23. Ɛberɛ a ɔduruu Mad’yan nsuo mu no, ohunuu nnipa kuo bi a wɔrema (wɔn ayɛmmoa) nsuo, na ɔhunuu mmaa mmienu bi nso a wɔate wɔn ho (de wɔn ayɛmmoa) gyina nkyɛn baabi. Mose kaa sɛ: “Mo amaneɛ ne sɛn?” Wɔka kyerɛɛ no sɛ: “Yɛntumi mma (y'ayɛmmoa no) nsuo gyesɛ nwanhwɛfoɔ no yi (wɔn mmoa no fri hɔ kɔ ansa), na yɛn agya nso yɛ akɔkora posoposo “.

وَلَمَّا وَرَدَ مَآءَ مَدْيَنَ وَجَدَ عَلَيْهِ أُمَّةً مِّنَ ٱلنَّاسِ يَسْقُونَ وَوَجَدَ مِن دُونِهِمُ ٱمْرَأَتَيْنِ تَذُودَانِۖ قَالَ مَا خَطْبُكُمَاۖ قَالَتَا لَا نَسْقِي حَتَّىٰ يُصْدِرَ ٱلرِّعَآءُۖ وَأَبُونَا شَيْخٌ كَبِيرٌ ﴿٢٣﴾

24. Enti Mose maa wɔn (nnwan no) nsuo, afei ɔdanee ne ho kɔɔ nwunu bi mu na ɔkaa sɛ: ”Me Wura Nyankopɔn, mehia ade pa biara a Wobɛsiane ama me “.

فَسَقَىٰ لَهُمَا ثُمَّ تَوَلَّىٰٓ إِلَى ٱلظِّلِّ فَقَالَ رَبِّ إِنِّي لِمَآ أَنزَلْتَ إِلَيَّ مِنْ خَيْرٍ فَقِيرٌ ﴿٢٤﴾

25. Mmaa no mu baako de fɛdeɛ nante baa Mose hɔ. Ɔkaa sɛ: “M’agya refrɛ wo sɛdeɛ ɔbetua wo (ayɛmmoa no a) womaa wɔn nsuo maa yɛn no so ka”. Enti ɛberɛ a Mose baa ne hɔ, na ɔbɔɔ no amaneɛ no, ɔkaa sɛ: “Ensuro,

فَجَآءَتْهُ إِحْدَىٰهُمَا تَمْشِي عَلَى ٱسْتِحْيَآءٍ قَالَتْ إِنَّ أَبِي يَدْعُوكَ لِيَجْزِيَكَ أَجْرَ مَا سَقَيْتَ لَنَاۚ فَلَمَّا جَآءَهُۥ وَقَصَّ

wanya wo ho afa adi afri nnipa bɔnefoɔ no nsam.

عَلَيْهِ ٱلْقَصَصَ قَالَ لَا تَخَفْ ۖ نَجَوْتَ
مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٥

---

26. Mmaa no mu baako kaa sɛ: “Agya, bɔ no paa. Nokorɛ sɛ, obia ɛyɛ paa sɛ wobɔ no paa ne ɔhoɔdenfoɔ nokwafoɔ (tesɛ saa abranteɛ yi)”.

قَالَتْ إِحْدَىٰهُمَا يَٰٓأَبَتِ ٱسْتَـْٔجِرْهُ ۖ إِنَّ
خَيْرَ مَنِ ٱسْتَـْٔجَرْتَ ٱلْقَوِىُّ ٱلْأَمِينُ ٢٦

---

27. (Ɔpanin no) kaa sɛ: ”Mepɛ sɛ mede me mma mmaa yi mu baako ma wo awadeɛ wɔ nyhehyɛe so sɛ, wobɛsom me mfeɛ nwɔtwe, na mmom sɛ woma no wie mfeɛ du a, ɛno deɛ efri wo ara wo hɔ, na mempɛ sɛ mɛha wo pii. Sɛ Onyankopɔn pɛ a wobɛhunu sɛ meka apapfoɔ no ho “.

قَالَ إِنِّىٓ أُرِيدُ أَنْ أُنكِحَكَ إِحْدَى
ٱبْنَتَىَّ هَٰتَيْنِ عَلَىٰٓ أَن تَأْجُرَنِى ثَمَٰنِىَ حِجَجٍ ۖ
فَإِنْ أَتْمَمْتَ عَشْرًا فَمِنْ عِندِكَ ۖ وَمَآ
أُرِيدُ أَنْ أَشُقَّ عَلَيْكَ ۚ سَتَجِدُنِىٓ إِن شَآءَ
ٱللَّهُ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٢٧

---

28. (Mose) kaa sɛ: ”Woi ne (nhyehyɛe) a ɛda me ne wo ntɛm, ɛberɛ no mu biara a mɛtumi adi soɔ no ɛnyɛ bɔne ma me; na Onyankopɔn ne deɛ yɛreka yi ho Kyitaafoɔ”.

قَالَ ذَٰلِكَ بَيْنِى وَبَيْنَكَ ۖ أَيَّمَا
ٱلْأَجَلَيْنِ قَضَيْتُ فَلَا عُدْوَٰنَ عَلَىَّ ۖ
وَٱللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ وَكِيلٌ ٢٨

---

29. Ɛberɛ a Mose wiee ɛberɛ no, na ɔne n’abusuafoɔ retu kwan akɔ (Misrim) no ɔtee egya bi nka wɔ bepɔ no nkyɛn hɔ baabi. Enti ɔka kyerɛɛ n’abusuafoɔ no sɛ: “Montwɛn ha na mahunu egya; ebia mede amaneɛ bi bɛfri hɔ abrɛ mo, anaasɛ (mɛnya) nsramma bi aberɛ mo sɛdeɛ mode bɛka mo ho hyeɛ.

فَلَمَّا قَضَىٰ مُوسَى ٱلْأَجَلَ وَسَارَ بِأَهْلِهِۦٓ
ءَانَسَ مِن جَانِبِ ٱلطُّورِ نَارًا ۖ قَالَ
لِأَهْلِهِ ٱمْكُثُوٓا۟ إِنِّىٓ ءَانَسْتُ نَارًا لَّعَلِّىٓ
ءَاتِيكُم مِّنْهَا بِخَبَرٍ أَوْ جَذْوَةٍ مِّنَ
ٱلنَّارِ لَعَلَّكُمْ تَصْطَلُونَ ٢٩

---

30. Ɛberɛ a ɔbaa hɔ no, yɛfrɛɛ no fri nifa fam wɔ nhyira bonhwa no mu wɔ deɛ na dua no sie hɔ sɛ: “Mose, nokorɛ sɛ, Mene Nyankopɔn, Abɔdeɛ nyinaa Wura no.

فَلَمَّآ أَتَىٰهَا نُودِىَ مِن شَٰطِئِ ٱلْوَادِ
ٱلْأَيْمَنِ فِى ٱلْبُقْعَةِ ٱلْمُبَٰرَكَةِ مِنَ
ٱلشَّجَرَةِ أَن يَٰمُوسَىٰٓ إِنِّىٓ أَنَا ٱللَّهُ رَبُّ
ٱلْعَٰلَمِينَ ٣٠

---

31. Fa wopoma no to fɔm“. Ɛberɛ a ɔhunuu sɛ ɛrekeka ne ho tesɛ ɔwɔ no, ɔdanee ne ho dwanee na wanhwɛ n’akyi. (Yɛfrɛɛ no sɛ): “Mose, pini ho, na ensuro; nokorɛ sɛ woka wɔn a wɔn wɔ akomatɔyɛmu no ho.

وَأَنْ أَلْقِ عَصَاكَ ۚ فَلَمَّا رَءَاهَا تَهْتَزُّ كَأَنَّهَا
جَآنٌّ وَلَّىٰ مُدْبِرًا وَلَمْ يُعَقِّبْ ۚ
يَٰمُوسَىٰٓ أَقْبِلْ وَلَا تَخَفْ ۖ إِنَّكَ مِنَ
ٱلْءَامِنِينَ ٣١

---

32. Fa wonsa hyɛ wo kotoku mu na ɛbɛba fitaa a ɛnyɛ bɔne biara. Na twe wo nsa gu wo ho na ehu no bɛgyae. Woi yɛ nyinasoɔ pefee mmienu a wode rekɔ Farao ne n'ahemfo no hɔ. Nokorɛ sɛ na wɔyɛ nnipa bɔnefoɔ paa“

ٱسْلُكْ يَدَكَ فِى جَيْبِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ
مِنْ غَيْرِ سُوٓءٍ وَٱضْمُمْ إِلَيْكَ جَنَاحَكَ
مِنَ ٱلرَّهْبِ ۖ فَذَٰنِكَ بُرْهَٰنَانِ مِن رَّبِّكَ إِلَىٰ

| | |
|---|---|
| | فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِۦٓۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمٗا فَٰسِقِينَ ٣٢ |
| 33. (Mose) kaa sɛ: “Me Wura Nyankopɔn, makum onipa bi wɔ wɔn mu, enti mesuro sɛ anhwɛ a na wɔaku me. | قَالَ رَبِّ إِنِّي قَتَلۡتُ مِنۡهُمۡ نَفۡسٗا فَأَخَافُ أَن يَقۡتُلُونِ ٣٣ |
| 34. Me nua Aaron, ɔne obia n’ano ate wɔ kasa mu kyɛn me, enti soma no ka me ho sɛ ɔboafoɔ na ɔnfoa me so (nhyɛ me den). Nokorɛ mesuro sɛ wɔbɛbu me ɔtorofo “. | وَأَخِي هَٰرُونُ هُوَ أَفۡصَحُ مِنِّي لِسَانٗا فَأَرۡسِلۡهُ مَعِيَ رِدۡءٗا يُصَدِّقُنِيٓۖ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يُكَذِّبُونِ ٣٤ |
| 35. Nyankopɔn kaa sɛ: ”Yɛde wo nua no bɛhyɛ wo abamu den, na Yɛbɛma mo mmienu tumi, na wɔ nsa nnka mo (anaasɛ wɔntumi nyɛ mo bɔne biara), ɛnam Yɛn nsɛnkyerɛnee no nti, mo mmienu ne wɔn a wɔbɛdi mo akyi no na mobɛdi nkonim. | قَالَ سَنَشُدُّ عَضُدَكَ بِأَخِيكَ وَنَجۡعَلُ لَكُمَا سُلۡطَٰنٗا فَلَا يَصِلُونَ إِلَيۡكُمَا بِـَٔايَٰتِنَآۚ أَنتُمَا وَمَنِ ٱتَّبَعَكُمَا ٱلۡغَٰلِبُونَ ٣٥ |
| 36. Enti ɛberɛ a Mose de Yɛ nsɛnkyerɛnee pefee no baa wɔn hɔ no, deɛ wɔkaeɛ ne sɛ: “Woi yɛ nkonyaa a wabɔ ne tri mu (na ayɛ), woi deɛ yɛntee ne mpaninsɛm wɔ y’agyanom tetefoɔ no hɔ “. | فَلَمَّا جَآءَهُم مُّوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا بَيِّنَٰتٖ قَالُواْ مَا هَٰذَآ إِلَّا سِحۡرٞ مُّفۡتَرٗى وَمَا سَمِعۡنَا بِهَٰذَا فِيٓ ءَابَآئِنَا ٱلۡأَوَّلِينَ ٣٦ |
| 37. Mose kaa sɛ: ”Me Wura Nyankopɔn na Onim deɛ ɔde tenenee fri Ne hɔ aba, ne nea ɔwɔ asetena pa wɔ awieɛ. Nokorɛ sɛ, abɔnefoɔ no deɛ wɔnni nkonim da “. | وَقَالَ مُوسَىٰ رَبِّيٓ أَعۡلَمُ بِمَن جَآءَ بِٱلۡهُدَىٰ مِنۡ عِندِهِۦ وَمَن تَكُونُ لَهُۥ عَٰقِبَةُ ٱلدَّارِۚ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٣٧ |
| 38. Farao kaa sɛ: ”Ahemfo, medeɛ mennim sɛ mowɔ nyame biara ka me ho, enti Haamaan sɔ gya wɔ ntayaa so ma me na si dan tenten bi ma me sɛdeɛ (mede bɛforo akɔ soro de) ahunu Mose Nyankopɔn no, efrisɛ megye di sɛ ɔka nkontompofoɔ no ho“. | وَقَالَ فِرۡعَوۡنُ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمَلَأُ مَا عَلِمۡتُ لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرِي فَأَوۡقِدۡ لِي يَٰهَٰمَٰنُ عَلَى ٱلطِّينِ فَٱجۡعَل لِّي صَرۡحٗا لَّعَلِّيٓ أَطَّلِعُ إِلَىٰٓ إِلَٰهِ مُوسَىٰ وَإِنِّي لَأَظُنُّهُۥ مِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٣٨ |
| 39. Ɔno ne n’asraafoɔ no yɛɛ ahomasoɔ wɔ asaase no so a wɔnni ho kwan sɛ wɔyɛ, na wɔdwen sɛ wɔnsan mma Yɛn hɔ bio. | وَٱسۡتَكۡبَرَ هُوَ وَجُنُودُهُۥ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَظَنُّوٓاْ أَنَّهُمۡ إِلَيۡنَا لَا يُرۡجَعُونَ ٣٩ |
| 40. Enti Yɛpari sɔɔ ɔne n’asraafoɔ no mu na Yɛtoo wɔn twenee wɔ ɔpo no mu. Enti hwɛ sɛdeɛ abɔneɛfoɔ no awieɛ si wieɛ. | فَأَخَذۡنَٰهُ وَجُنُودَهُۥ فَنَبَذۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡيَمِّۖ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٠ |
| 41. Yɛmaa wɔyɛɛ akandifoɔ a wɔbɛfrɛ (amanfoɔ) akɔ Ogya no mu, na Wusɔreɛ da no (obiara) mmoa wɔn. | وَجَعَلۡنَٰهُمۡ أَئِمَّةٗ يَدۡعُونَ إِلَى ٱلنَّارِۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ لَا يُنصَرُونَ ٤١ |

42. Yɛmaa nnomee dii wɔn akyi wɔ wiase, na Wusɔreɛ da no wɔbɛka wɔn a yɛagu wɔn anim aseɛ no ho, (anaa yɛapamo wɔn afri Nyame ahummborɔ mu) no ho.

وَأَتۡبَعۡنَٰهُمۡ فِي هَٰذِهِ ٱلدُّنۡيَا لَعۡنَةٗۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ هُم مِّنَ ٱلۡمَقۡبُوحِينَ ٤٢

43. Ampa sɛ akyire yi a Yɛsɛee awoɔ ntoatoasoɔ a edii kan no Yɛde Nwoma no a na ɛyɛ anibue ne kwankyerɛ ne ahummɔborɔ ma adasamma no maa Mose, sɛdeɛ wɔde bɛtu wɔn ho foɔ.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ مِنۢ بَعۡدِ مَآ أَهۡلَكۡنَا ٱلۡقُرُونَ ٱلۡأُولَىٰ بَصَآئِرَ لِلنَّاسِ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٗ لَّعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ٤٣

44. (Nkɔmhyɛni), na wonni Atɔeɛ fam hɔ wɔ berɛ a Yɛyii ahyɛdeɛ no maa Mose, na na wonka (ne nkorɔfoɔ a) na wɔn wɔ hɔ no nso ho.

وَمَا كُنتَ بِجَانِبِ ٱلۡغَرۡبِيِّ إِذۡ قَضَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَى ٱلۡأَمۡرَ وَمَا كُنتَ مِنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ٤٤

45. Nanso Yɛbɔɔ awoɔ ntoatoasoɔ (foforɔ wɔ Mose akyi), na nkwa nna yɛɛ tenten maa wɔn (wɔ wɔn ani so). (Nkɔmhyɛni), na wonyɛ obia wote Mad'yanfoɔ no mu ɛna worekenkan Yɛn nsɛm (a esii hɔ) akyerɛ wɔn, na mmom Yɛn na Yɛsoma (Asomafoɔ no).

وَلَٰكِنَّآ أَنشَأۡنَا قُرُونٗا فَتَطَاوَلَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡعُمُرُۚ وَمَا كُنتَ ثَاوِيٗا فِيٓ أَهۡلِ مَدۡيَنَ تَتۡلُواْ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتِنَا وَلَٰكِنَّا كُنَّا مُرۡسِلِينَ ٤٥

46. Na wonni bepɔ Tuur ho hɔ wɔ ɛberɛ a Yɛfrɛɛ (Mose), na mmom ɛyɛ ahummɔborɔ a efri wo Wura Nyankopɔn hɔ sɛdeɛ wode bɛbɔ amanfoɔ no a kɔkɔbɔni biara nii w'anim kan maa wɔn hɔ no kɔkɔ, sɛdeɛ wɔde bɛtu wɔn ho foɔ-,

وَمَا كُنتَ بِجَانِبِ ٱلطُّورِ إِذۡ نَادَيۡنَا وَلَٰكِن رَّحۡمَةٗ مِّن رَّبِّكَ لِتُنذِرَ قَوۡمٗا مَّآ أَتَىٰهُم مِّن نَّذِيرٖ مِّن قَبۡلِكَ لَعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ٤٦

47. Sɛdeɛ mmusuo bi to wɔn ɛnam dwuma a wɔn nsa adi ho nti a, wɔn ankɔka sɛ: "Yɛ Wura Nyankopɔn, sɛ Wosomaa ɔsomafoɔ maa no baa yɛn hɔ a, anka yɛbɛdi Wo nsɛm no akyi na yɛakɔka agyidiefoɔ no ho."

وَلَوۡلَآ أَن تُصِيبَهُم مُّصِيبَةُۢ بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡ فَيَقُولُواْ رَبَّنَا لَوۡلَآ أَرۡسَلۡتَ إِلَيۡنَا رَسُولٗا فَنَتَّبِعَ ءَايَٰتِكَ وَنَكُونَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٤٧

48. Nanso ɛberɛ a Nokorɛ no fri Yɛn nkyɛn baa wɔn hɔ no, deɛ wɔreka ne sɛ: "Adɛn nti na yɛmmaa (Muhammad) deɛ yɛde maa Mose no bie?" Deɛ kane yɛde maa Mose no wɔn ampo anka sɛ, nkonyaayifoɔ mmienu a wɔreboa wɔn ho wɔn ho? Wɔkaa sɛ: "Nokorɛ sɛ yɛnnye emu biara nni".

فَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلۡحَقُّ مِنۡ عِندِنَا قَالُواْ لَوۡلَآ أُوتِيَ مِثۡلَ مَآ أُوتِيَ مُوسَىٰٓۚ أَوَلَمۡ يَكۡفُرُواْ بِمَآ أُوتِيَ مُوسَىٰ مِن قَبۡلُۖ قَالُواْ سِحۡرَانِ تَظَٰهَرَا وَقَالُوٓاْ إِنَّا بِكُلّٖ كَٰفِرُونَ ٤٨

49. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Monfa Nwoma bi mfri Nyankopɔn hɔ a ɛtene kyɛn (Tora ne Qur'aan) no mmienu mmra na medi akyire, sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a.

قُلۡ فَأۡتُواْ بِكِتَٰبٖ مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِ هُوَ أَهۡدَىٰ مِنۡهُمَآ أَتَّبِعۡهُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٤٩

50. Enti sɛ wɔn amma wo mmuaeɛ a, ɛneɛ hunu sɛ wɔn apɛdeɛ hunu na wɔdi akyire. Hwan na wayera kyɛn obi a odi n'apɛdeɛ hunu akyi, na ɛnyɛ kwankyerɛ a efri Nyankopɔn hɔ? Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn deɛ Ɔnkyerɛ nnipa bɔnefoɔ no kwan.

فَإِن لَّمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَكَ فَٱعۡلَمۡ أَنَّمَا يَتَّبِعُونَ أَهۡوَآءَهُمۡۚ وَمَنۡ أَضَلُّ مِمَّنِ ٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ بِغَيۡرِ هُدٗى مِّنَ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥٠

---

51. Ampa sɛ, Yɛama asɛm no aduru wɔn hɔ sɛdeɛ wɔdebɛtu wɔn ho foɔ.

وَلَقَدۡ وَصَّلۡنَا لَهُمُ ٱلۡقَوۡلَ لَعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ٥١

---

52. Wɔn a Yɛmaa wɔn Nwoma dii (Qur'aan) anim kan no (mu bi), gye (Qur'aan) di.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ مِن قَبۡلِهِۦ هُم بِهِۦ يُؤۡمِنُونَ ٥٢

---

53. Sɛ yɛrekenkan kyerɛ wɔn a, wɔka sɛ: "Yɛgye di; nokorɛ sɛ, ɛyɛ nokorɛ a efri Yɛ Wura Nyankopɔn hɔ; na yɛdii kan yɛɛ Muslimifoɔ (brɛɛ yɛn ho ase maa Nyame) ansa na (Qur'aan reba).

وَإِذَا يُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِهِۦٓ إِنَّهُ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّنَآ إِنَّا كُنَّا مِن قَبۡلِهِۦ مُسۡلِمِينَ ٥٣

---

54. Saa nkorɔfoɔ no na yɛbɛma wɔn akatua mprenu ɛnam aboterɛ a wɔnyaeɛ no ho nti, na wɔde papa si bɔne ho kwan, na deɛ Yɛde akyɛ wɔn no nso wɔyi mu bi de ma.

أُوْلَٰٓئِكَ يُؤۡتَوۡنَ أَجۡرَهُم مَّرَّتَيۡنِ بِمَا صَبَرُواْ وَيَدۡرَءُونَ بِٱلۡحَسَنَةِ ٱلسَّيِّئَةَ وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ٥٤

---

55. Sɛ wɔte ahuhusɛm bi a wɔdane wɔn ho fri ho ka sɛ: "Y'adwuma wɔ yɛn, ɛna mo nso mo adwuma wɔ mo. Salaamu Alaikum' Asomdwoeɛ nka mo! Yɛnhwehwɛ abagyimifoɔ (asɛm biara)".

وَإِذَا سَمِعُواْ ٱللَّغۡوَ أَعۡرَضُواْ عَنۡهُ وَقَالُواْ لَنَآ أَعۡمَٰلُنَا وَلَكُمۡ أَعۡمَٰلُكُمۡ سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمۡ لَا نَبۡتَغِي ٱلۡجَٰهِلِينَ ٥٥

---

56. (Nkɔmhyɛni), nokorɛ sɛ wontumi ntene obia wodɔ no, na mmom Nyankopɔn na Ɔtene obia Ɔpɛ, na Ɔno na Onim obia watene.

إِنَّكَ لَا تَهۡدِي مَنۡ أَحۡبَبۡتَ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَهۡدِي مَن يَشَآءُۚ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُهۡتَدِينَ ٥٦

---

57. Deɛ (abosomfoɔ no) ka ne sɛ: "Sɛ yɛka wo ho ne wo fa ɔkwan tenenee no so a, yɛbɛyi yɛn afri yɛn man no mu". Yɛnfaa wɔn ntenaa abodwoɔ Kronkron bea a Yɛde nnuaba ahodoɔ biara bi (fri mea mea) ba hɔ? Ɛyɛ akɔnhoma a efri Yɛn hɔ, nanso wɔn mu dodoɔ no ara nnim.

وَقَالُوٓاْ إِن نَّتَّبِعِ ٱلۡهُدَىٰ مَعَكَ نُتَخَطَّفۡ مِنۡ أَرۡضِنَآۚ أَوَلَمۡ نُمَكِّن لَّهُمۡ حَرَمًا ءَامِنٗا يُجۡبَىٰٓ إِلَيۡهِ ثَمَرَٰتُ كُلِّ شَيۡءٖ رِّزۡقٗا مِّن لَّدُنَّا وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٥٧

---

58. Nkuro dodoɔ sɛn na ɛnam ahomasoɔ a wɔmaa wɔn ho so wɔ wɔn asetena pa mu nti Yɛasɛe wɔn?, Seesei wɔn akyiri no wɔn asetena no mu adane amanfoo gyesɛ emu kakraabi. Yɛn ne Adedifoɔ no.

وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِن قَرۡيَةِۭ بَطِرَتۡ مَعِيشَتَهَاۖ فَتِلۡكَ مَسَٰكِنُهُمۡ لَمۡ تُسۡكَن مِّنۢ بَعۡدِهِمۡ إِلَّا قَلِيلٗاۖ وَكُنَّا نَحۡنُ ٱلۡوَٰرِثِينَ ٥٨

59. Wo Wura Nyankopɔn nsɛe aman bi, gyesɛ (odikan) soma ɔsomafoɔ ma no ba n'ahenkuro mu ma no bɛkenkan Yɛn nsɛm no kyerɛ wɔn ansa. Na ɛmma sɛ Yɛbɛsɛe kuro bi, gyesɛ emufoɔ no yɛ abɔneɛfoɔ.

وَمَا كَانَ رَبُّكَ مُهۡلِكَ ٱلۡقُرَىٰ حَتَّىٰ يَبۡعَثَ فِيٓ أُمِّهَا رَسُولٗا يَتۡلُواْ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتِنَاۚ وَمَا كُنَّا مُهۡلِكِي ٱلۡقُرَىٰٓ إِلَّا وَأَهۡلُهَا ظَٰلِمُونَ ٥٩

60. Adeɛ biara a yɛde ama mo no yɛ wiase yi mu akɔnhoma ne emu afɛɛfɛdeɛ. Deɛ ɛwɔ Nyankopɔn hɔ no ɛno mmom na ɛyɛ, na ɛno nso na ɛwɔ hɔ daa. Adɛn, monte asɛm ase anaa?

وَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَيۡءٖ فَمَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَزِينَتُهَاۚ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيۡرٞ وَأَبۡقَىٰٓۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٦٠

61. Enti obi a Yɛde (ɔsoro Aheman no mu) bɔhyɛ pa no ahyɛ no bɔ, na ɔbɛhyia (saa bɔhyɛ no wɔ Onyame hɔ) no, ɔtesɛ obi a Yɛde wiase mu anigye deɛ ama no na Wusɔreɛ da no ɔbɛka wɔn a yɛde wɔn bɛba (asotwee mu abɛtwe n'aso)?

أَفَمَن وَعَدۡنَٰهُ وَعۡدًا حَسَنٗا فَهُوَ لَٰقِيهِ كَمَن مَّتَّعۡنَٰهُ مَتَٰعَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا ثُمَّ هُوَ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ مِنَ ٱلۡمُحۡضَرِينَ ٦١

62. Saa Da no Nyankopɔn bɛfrɛ wɔn aka akyerɛ wɔn sɛ: "Wɔn a na modwen sɛ wɔyɛ M'ahokafoɔ no wɔ hen?"

وَيَوۡمَ يُنَادِيهِمۡ فَيَقُولُ أَيۡنَ شُرَكَآءِيَ ٱلَّذِينَ كُنتُمۡ تَزۡعُمُونَ ٦٢

63. Wɔn a asɛm no nokorɛ atia wɔn no bɛka sɛ: "Yɛ Wura Nyankopɔn, woi nom a yɛyeraa wɔn no, yɛyeraa wɔn efrisɛ na yɛn nso yɛayera. Yɛresan yɛn ho wɔ W'anim. Ɛnyɛ yɛn na na wɔsom yɛn".

قَالَ ٱلَّذِينَ حَقَّ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقَوۡلُ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ أَغۡوَيۡنَآ أَغۡوَيۡنَٰهُمۡ كَمَا غَوَيۡنَاۖ تَبَرَّأۡنَآ إِلَيۡكَۖ مَا كَانُوٓاْ إِيَّانَا يَعۡبُدُونَ ٦٣

64. Yɛbɛka akyerɛ wɔn sɛ: "Monfrɛ wɔn a mode wɔn bataa Nyankopɔn ho no. Enti wɔbɛsu afrɛ wɔn, nanso wɔnnye wɔn so; na wɔbɛhunu asotwee no. (Saa Da no wɔbɛpɛ) sɛ anka wɔfaa kwan tenenee no so.

وَقِيلَ ٱدۡعُواْ شُرَكَآءَكُمۡ فَدَعَوۡهُمۡ فَلَمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَهُمۡ وَرَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَۚ لَوۡ أَنَّهُمۡ كَانُواْ يَهۡتَدُونَ ٦٤

65. Kae Ɛda no a (Nyankopɔn) bɛfrɛ wɔn aka akyerɛ wɔn sɛ: "Mmuaeɛ bɛn na mode maa Asomafoɔ no?"

وَيَوۡمَ يُنَادِيهِمۡ فَيَقُولُ مَاذَآ أَجَبۡتُمُ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٦٥

66. Saa Da no asɛm no mu nnahɔ mma wɔn yie (anaasɛ wɔntumi mma muaeɛ pa biara), na wɔntumi mmisa wɔn ho wɔn ho nso.

فَعَمِيَتۡ عَلَيۡهِمُ ٱلۡأَنۢبَآءُ يَوۡمَئِذٖ فَهُمۡ لَا يَتَسَآءَلُونَ ٦٦

67. Na mmom obia ɔbɛsakra n'adwen, na wagye adie, na wadi dwuma pa no, ebia ɔbɛka nkonimdifoɔ no ho.

فَأَمَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَعَسَىٰٓ أَن يَكُونَ مِنَ ٱلۡمُفۡلِحِينَ ٦٧

68. Wo Wura Nyankopɔn bɔ deɛ Ɔpɛ, ɛna Oyi (nea Ɔpɛ). Ɛnyɛ wɔn asɛdeɛ sɛ wɔn na wɔyi (nea wɔpɛ). Kronkron ne animuonyam Hene ne Nyankopɔn, Ɔkorɔn kyɛn deɛ wɔde bata Ne ho no.

وَرَبُّكَ يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُ وَيَخۡتَارُۗ مَا كَانَ لَهُمُ ٱلۡخِيَرَةُۚ سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٦٨

69. Wo Wura Nyankopɔn Nim deɛ asuma wɔ wɔn akoma mu, ne deɛ wɔda no adie.

وَرَبُّكَ يَعۡلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمۡ وَمَا يُعۡلِنُونَ ٦٩

70. Ɔne Nyankopɔn, awurade foforɔ biara nni hɔ ka Ne ho. Ɔno na ayeyie no wɔ no wɔ wiase yi mu ne Daakye no nso; na Ɔno na atemmuo no yɛ Ne dea, na Ne hɔ na mobɛsan akɔ.

وَهُوَ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ لَهُ ٱلۡحَمۡدُ فِي ٱلۡأُولَىٰ وَٱلۡأٓخِرَةِۖ وَلَهُ ٱلۡحُكۡمُ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٧٠

71. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Moahunu, sɛ anka Nyankopɔn rema adesaeɛ atoatoa so ama mo (a adeɛ nkyee) akosi Wusɔreɛ da no a, hwan ne nyame wɔ Nyankopɔn akyi a ɔbetumi ama mo nhyerɛnee? Adɛn monnte anaa?

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمُ ٱلَّيۡلَ سَرۡمَدًا إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ مَنۡ إِلَٰهٌ غَيۡرُ ٱللَّهِ يَأۡتِيكُم بِضِيَآءٍۚ أَفَلَا تَسۡمَعُونَ ٧١

72. Ka sɛ: “Moahunu, sɛ anka Onyankopɔn rema adekyeɛ atoa so saa ara ama mo akosi Wusɔreɛ da no a, hwan ne nyame wɔ Onyankopɔn akyi a ɔbɛtumi ama mo adesaeɛ a mogye mo ahome wɔ mu no? Adɛn monhunu anaa?”

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمُ ٱلنَّهَارَ سَرۡمَدًا إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ مَنۡ إِلَٰهٌ غَيۡرُ ٱللَّهِ يَأۡتِيكُم بِلَيۡلٍ تَسۡكُنُونَ فِيهِۚ أَفَلَا تُبۡصِرُونَ ٧٢

73. N’ahummɔborɔ no mu bi ne sɛ, Wayɛ adesaeɛ ne adekyeɛ a mode gye mo ahome wɔ mu san de hwehwɛ N’adom wɔ mu, sɛdeɛ mobɛyi ayɛ.

وَمِن رَّحۡمَتِهِۦ جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ لِتَسۡكُنُواْ فِيهِ وَلِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٧٣

74. Kae Ɛda no a Ɔbɛfrɛ wɔn aka akyerɛ wɔn sɛ: “Wɔn a na modwen sɛ wɔyɛ M’ahokafoɔ no wɔ hen?”

وَيَوۡمَ يُنَادِيهِمۡ فَيَقُولُ أَيۡنَ شُرَكَآءِيَ ٱلَّذِينَ كُنتُمۡ تَزۡعُمُونَ ٧٤

75. Yɛbɛyi ɔdanseni afri ɔman biara mu, na Yɛaka sɛ: “Monfa mo nyinasoɔ mmra”. Enti wɔbɛhunu sɛ nokorɛ no wɔ Nyankopɔn (nko ara), na deɛ wɔbɔɔ wɔn trim (yɔeɛ no nyinaa) bɛtu ayera wɔn.

وَنَزَعۡنَا مِن كُلِّ أُمَّةٖ شَهِيدٗا فَقُلۡنَا هَاتُواْ بُرۡهَٰنَكُمۡ فَعَلِمُوٓاْ أَنَّ ٱلۡحَقَّ لِلَّهِ وَضَلَّ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٧٥

76. Nokorɛ sɛ, na Kora nso ka Mose nkorɔfoɔ no ho, nanso ɔmaa ne ho so wɔ wɔn so. Yɛmaa no sika (ne mpempraneɛ) kɛse maa ɛkɔ baa sɛ, nnipa kuo ahodenfoɔ paa mpo, (n’akoradeɛ) nsafoa no bɛyɛ adesoa kɛse ama wɔn. Ɛberɛ a ne nkorɔfoɔ no ka kyerɛɛ no sɛ: “Entu wo ho; nokorɛ sɛ, Nyankopɔn mpɛ wɔn a wɔtu wɔn ho no asɛm.

إِنَّ قَٰرُونَ كَانَ مِن قَوۡمِ مُوسَىٰ فَبَغَىٰ عَلَيۡهِمۡۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ مِنَ ٱلۡكُنُوزِ مَآ إِنَّ مَفَاتِحَهُۥ لَتَنُوٓأُ بِٱلۡعُصۡبَةِ أُوْلِي ٱلۡقُوَّةِ إِذۡ قَالَ لَهُۥ قَوۡمُهُۥ لَا تَفۡرَحۡۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡفَرِحِينَ ٧٦

77. Na fa deɛ Nyankopɔn de ama woɔ no hwehwɛ Daakye asetena no, na ɛmma wo werɛ mmfi wo kyɛfa wɔ wiase, na yɛ papa (ma amanfoɔ) sɛdeɛ Nyankopɔn ayɛ papa ama woɔ

وَٱبۡتَغِ فِيمَآ ءَاتَىٰكَ ٱللَّهُ ٱلدَّارَ ٱلۡأٓخِرَةَۖ وَلَا تَنسَ نَصِيبَكَ مِنَ ٱلدُّنۡيَاۖ وَأَحۡسِن كَمَآ أَحۡسَنَ ٱللَّهُ إِلَيۡكَۖ وَلَا تَبۡغِ

no, na ɛnhwehwɛ sɛ bɔne bɛkɔ so wɔ asaase so. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn mpɛ nsɛmɔnedifoɔ no asɛm.

ٱلۡفَسَادَ فِي ٱلۡأَرۡضِۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٧٧

78. Kora kaa sɛ: “Ɛnam me nimdeɛ a me wɔ so na me nsa kaeɛ“. Enti Kora nnim sɛ Nyankopɔn adikan asɛe awoɔ ntoatoasoɔ bi wɔ n’anim a na wɔn ho yɛ den, san wɔ agyapadeɛ sen no? Yɛmmisa abɔneɛfoɔ no bɔne ho asɛm.

قَالَ إِنَّمَآ أُوتِيتُهُۥ عَلَىٰ عِلۡمٍ عِندِيٓۚ أَوَلَمۡ يَعۡلَمۡ أَنَّ ٱللَّهَ قَدۡ أَهۡلَكَ مِن قَبۡلِهِۦ مِنَ ٱلۡقُرُونِ مَنۡ هُوَ أَشَدُّ مِنۡهُ قُوَّةٗ وَأَكۡثَرُ جَمۡعٗاۚ وَلَا يُسۡـَٔلُ عَن ذُنُوبِهِمُ ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٧٨

79. Enti Kora de n’ahosiesie pue kɔɔ ne nkorɔfoɔ no mu. Wɔn a wɔpɛ wiase asetena no kaa sɛ: “Na anka yɛwɔ deɛ yɛde ama Kora yi bi. Nokorɛ sɛ ɔwɔ agyapadeɛ kɛse paa “.

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوۡمِهِۦ فِي زِينَتِهِۦۖ قَالَ ٱلَّذِينَ يُرِيدُونَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا يَٰلَيۡتَ لَنَا مِثۡلَ مَآ أُوتِيَ قَٰرُونُ إِنَّهُۥ لَذُو حَظٍّ عَظِيمٖ ٧٩

80. Wɔn a yɛama wɔn nimdeɛ no nso kaa sɛ: “Due nka mo! Nyankopɔn akatua no na ɛyɛ de ma obi a wagye adie na odi dwuma pa, na ɛnyɛ obiara na nensa bɛka gyesɛ aboterɛfoɔ no “.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ وَيۡلَكُمۡ ثَوَابُ ٱللَّهِ خَيۡرٞ لِّمَنۡ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗاۚ وَلَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ٱلصَّٰبِرُونَ ٨٠

81. Enti Yɛmaa asaase menee no, ne ne fie (nyinaa). Nanso wannya ɛdɔm bi ammoa no antia Nyankopɔn, na na ɔnka wɔn a wɔtumi bɔ wɔn ho ban no ho.

فَخَسَفۡنَا بِهِۦ وَبِدَارِهِ ٱلۡأَرۡضَ فَمَا كَانَ لَهُۥ مِن فِئَةٖ يَنصُرُونَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُنتَصِرِينَ ٨١

82. Wɔn a ɛnora na wɔnya Kora gyinaberɛ no a na anka wɔpɛ no, frii aseɛ kekaa sɛ: “Ei, nokorɛ sɛ Nyankopɔn ma N’akyɛdeɛ no bu Ne nkoa no mu obia a Ɔpɛ so, ɛna (obi a Ɔpɛ no nso) Ɔde ma no nkakrakra; sɛ ɛnyɛ Nyankopɔn na Ɔdom yɛn a, anka y’amem“. Ei, nokorɛ sɛ boniayɛfoɔ no nni nkonim.

وَأَصۡبَحَ ٱلَّذِينَ تَمَنَّوۡاْ مَكَانَهُۥ بِٱلۡأَمۡسِ يَقُولُونَ وَيۡكَأَنَّ ٱللَّهَ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦ وَيَقۡدِرُۖ لَوۡلَآ أَن مَّنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡنَا لَخَسَفَ بِنَاۖ وَيۡكَأَنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٨٢

83. Saa Daakye asetena no, Yɛayɛ de ama wɔn a wɔnnyɛ ahomasoɔ wɔ asaase no soɔ, na wɔnni nsɛmɔnee. Na awieɛ (pa) no deɛ ɛwɔ Nyame-surofoɔ no.

تِلۡكَ ٱلدَّارُ ٱلۡأٓخِرَةُ نَجۡعَلُهَا لِلَّذِينَ لَا يُرِيدُونَ عُلُوّٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فَسَادٗاۚ وَٱلۡعَٰقِبَةُ لِلۡمُتَّقِينَ ٨٣

84. Obi a ɔde papa bi bɛba no ɔbɛnya papa a ɛkyɛn saa, na obia ɔde bɔne bi bɛba no nso, yɛntua wɔn a wɔyɛ bɔne no so ka, na mmom dwuma a na wɔdie no so na (yɛgyina tua wɔn ka).

مَن جَآءَ بِٱلۡحَسَنَةِ فَلَهُۥ خَيۡرٞ مِّنۡهَاۖ وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَلَا يُجۡزَى ٱلَّذِينَ عَمِلُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ إِلَّا مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٨٤

85. Nokorɛ sɛ Nea Wayɛ Qur'aan yi nhyɛ de ato wo soɔ no, bɛsan de wo akɔ (wo) nkyi, (Maka anaasɛ Nyame hɔ). Ka sɛ: " Me Wura Nyankopɔn na Onim nea Ɔde tenenee na aba, ne (obi a) ɔwɔ ɔyera pefee paa mu.

إِنَّ ٱلَّذِى فَرَضَ عَلَيْكَ ٱلْقُرْءَانَ لَرَآدُّكَ إِلَىٰ مَعَادٍ ۚ قُل رَّبِّىٓ أَعْلَمُ مَن جَآءَ بِٱلْهُدَىٰ وَمَنْ هُوَ فِى ضَلَـٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٨٥﴾

86. Na anka w'ani nna so sɛ yɛbɛsiane Nwoma (bi a yɛfrɛ no Qur'aan) ama wo, na mmom ɛyɛ ahummɔborɔ a efri wo Wura Nyankopɔn hɔ. Enti hwɛ na wankɔtaa boniayɛfoɔ no akyi.

وَمَا كُنتَ تَرْجُوٓا۟ أَن يُلْقَىٰٓ إِلَيْكَ ٱلْكِتَـٰبُ إِلَّا رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ ۖ فَلَا تَكُونَنَّ ظَهِيرًا لِّلْكَـٰفِرِينَ ﴿٨٦﴾

87. Hwɛ nso na wɔn annsi wo kwan wɔ Nyankopɔn Nsɛm no ho wɔ akyire yi a yɛasiane ama woɔ. Na frɛ (amanfoɔ) kɔ wo Wura Nyankopɔn hɔ, na hwɛ na wankɔka wɔn a wɔde biribi bata Nyankopɔn ho no ho.

وَلَا يَصُدُّنَّكَ عَنْ ءَايَـٰتِ ٱللَّهِ بَعْدَ إِذْ أُنزِلَتْ إِلَيْكَ ۖ وَٱدْعُ إِلَىٰ رَبِّكَ ۖ وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿٨٧﴾

88. Hwɛ nso na wanfrɛ awurade foforɔ bi anka Nyankopɔn ho; awurade biara nni hɔ ka Ne ho. Adeɛ biara bɛwu anaa ɛbɛsɛe afri hɔ, gyesɛ N'animuonyam (nko ara na ɛbɛka). Ɔno na atemmuo no wɔ no, na Ne hɔ na mobɛsan akɔ.

وَلَا تَدْعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَـٰهًا ءَاخَرَ ۘ لَآ إِلَـٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ كُلُّ شَىْءٍ هَالِكٌ إِلَّا وَجْهَهُۥ ۚ لَهُ ٱلْحُكْمُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٨٨﴾

# 29. Al-Ankabuut

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Alif – Laam – Miim.

الٓمٓ ﴿١﴾

2. Enti nnipa dwen sɛ yɛbɛgyae wɔn sɛ, wɔn aka sɛ: Yɛagye adi, wɔ aberɛ a yɛnsɔ wɔn nhwɛ?

أَحَسِبَ ٱلنَّاسُ أَن يُتْرَكُوٓا۟ أَن يَقُولُوٓا۟ ءَامَنَّا وَهُمْ لَا يُفْتَنُونَ ﴿٢﴾

3. Ampa sɛ Yɛsɔɔ wɔn a wɔdii wɔn anim kan no hwɛɛ sɛdeɛ Nyankopɔn debɛhunu wɔn a wɔdi nokorɛ na Ɔde bɛhunu nkontompofoɔ no nso.

وَلَقَدْ فَتَنَّا ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۖ فَلَيَعْلَمَنَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ صَدَقُوا۟ وَلَيَعْلَمَنَّ ٱلْكَـٰذِبِينَ ﴿٣﴾

4. Anaasɛ, wɔn a wɔdi dwuma bɔne no adwen yɛ wɔn sɛ wɔbɛtumi adwane Yɛn anaa? Atemmuo bɔne paa na wɔrebuo no.

أَمْ حَسِبَ ٱلَّذِينَ يَعْمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن يَسْبِقُونَا ۚ سَآءَ مَا يَحْكُمُونَ ﴿٤﴾

5. Obi a ɔwɔ Nyankopɔn Nhyiamu no ho anidaasoɔ no, nokorɛ sɛ Nyankopɔn berɛ a Wahyɛ no reba. Ɔne Otiefoɔ no a Ɔte biribiara, na Ɔne Onimdefoɔ no a Ɔnim biribiara no.

مَن كَانَ يَرْجُوا۟ لِقَآءَ ٱللَّهِ فَإِنَّ أَجَلَ ٱللَّهِ لَءَاتٍ ۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٥﴾

6. Obi a ɔbɛbɔ mmɔden no, ɔbɔ mmɔden no dema neho. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn deɛ Wanya Neho wɔ abɔdeɛ nyinaa so, (Ɔnhia obiara mmoa anaa obi hwee).

وَمَن جَـٰهَدَ فَإِنَّمَا يُجَـٰهِدُ لِنَفْسِهِۦٓ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَغَنِىٌّ عَنِ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿٦﴾

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
لَنُكَفِّرَنَّ عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ
وَلَنَجۡزِيَنَّهُمۡ أَحۡسَنَ ٱلَّذِي كَانُواْ
يَعۡمَلُونَ ٧

7. Wɔn a wɔagye adie na wɔredi dwuma pa no Yɛbɛpepa wɔn bɔne afiri wɔn so, na Yɛama wɔn akatua wɔ dwumadi pa a na wɔdie no ho.

---

وَوَصَّيۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيۡهِ حُسۡنٗاۖ وَإِن
جَٰهَدَاكَ لِتُشۡرِكَ بِي مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ
عِلۡمٞ فَلَا تُطِعۡهُمَآۚ إِلَيَّ مَرۡجِعُكُمۡ
فَأُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٨

8. Yɛatu onipa fo sɛ ɔnyɛ ayɛmyɛ ma n’awofoɔ; na mmom sɛ wɔko tia wo sɛ fa biribi bata Meho (som no) a, ɛno deɛ ɛntie wɔn. Mehɔ ne monkyi, na Mɛbɔ mo dwuma a na modie no (nyinaa) ho amaneɛ.

---

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
لَنُدۡخِلَنَّهُمۡ فِي ٱلصَّٰلِحِينَ ٩

9. Wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no, nokorɛ sɛ Yɛde wɔn bɛka apapafoɔ no ho (wɔ Soro aheman no mu).

---

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ فَإِذَآ
أُوذِيَ فِي ٱللَّهِ جَعَلَ فِتۡنَةَ ٱلنَّاسِ
كَعَذَابِ ٱللَّهِۖ وَلَئِن جَآءَ نَصۡرٞ مِّن
رَّبِّكَ لَيَقُولُنَّ إِنَّا كُنَّا مَعَكُمۡۚ
أَوَلَيۡسَ ٱللَّهُ بِأَعۡلَمَ بِمَا فِي صُدُورِ
ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٠

10. Nnipa no mu bi wɔhɔ a wɔ’ka sɛ: Y’agye Nyankopɔn adi, nanso sɛ ɔhaw bi to wɔn wɔ Nyankopɔn ho nti a, wɔ’fa onipa haw no sɛ (ano yɛ den) tesɛ Nyankopɔn asotwee no, na sɛ mmoa anaa nkonimdie bi nso fri mo Wura Nyankopɔn hɔ ba a, deɛ wɔ’ka ne sɛ: “Nokorɛ sɛ na yɛ’ka moho“. Enti ɛnyɛ Nyankopɔn na Onim deɛ ɛwɔ nnipa nyinaa akoma mu?

---

وَلَيَعۡلَمَنَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَلَيَعۡلَمَنَّ
ٱلۡمُنَٰفِقِينَ ١١

11. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn Nim wɔn a wɔ’agye adie no, nokorɛ nso sɛ Onim nkɔnkɔnsafoɔ no nso.

---

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ
ٱتَّبِعُواْ سَبِيلَنَا وَلۡنَحۡمِلۡ خَطَٰيَٰكُمۡ
وَمَا هُم بِحَٰمِلِينَ مِنۡ خَطَٰيَٰهُم مِّن
شَيۡءٍۖ إِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ١٢

12. Wɔn a wɔ’nnye nnie no ka kyerɛ wɔn a wɔ’agye adie no sɛ: “Monfa yɛn kwan no so na yɛ’bɛsoa mobɔne (ama mo)“. Wɔ’nnsoa wɔn bɔne biara ho hwee. Nokorɛ sɛ wɔ’yɛ nkontompofoɔ.

---

وَلَيَحۡمِلُنَّ أَثۡقَالَهُمۡ وَأَثۡقَالٗا مَّعَ أَثۡقَالِهِمۡۖ
وَلَيُسۡـَٔلُنَّ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ عَمَّا كَانُواْ
يَفۡتَرُونَ ١٣

13. Nokorɛ sɛ, wɔ’bɛsoa wɔn ara adesoa, asan asoa adesoa foforɔ aka wɔn adesoa no ho; na nokorɛ sɛ Yɛ’bebisa wɔn fa wɔn nkontompo a wɔ’twaeɛ no ho asɛm wɔ Wusɔreɛ da no.

---

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ فَلَبِثَ
فِيهِمۡ أَلۡفَ سَنَةٍ إِلَّا خَمۡسِينَ عَامٗا
فَأَخَذَهُمُ ٱلطُّوفَانُ وَهُمۡ ظَٰلِمُونَ ١٤

14. Ampa sɛ Yɛ’somaa Noa maa no kɔɔ nenkorɔfoɔ hɔ. Ɔtenaa wɔn mu, ɛkaa mfie aduonum na anka mfie apem. Nanso nsuyire faa wɔn aberɛ a na wɔ’yɛ abɔneɛfoɔ.

| | |
|---|---|
| 15. Enti Yɛ’gyee no ne nsuom hyɛn no mu foɔ no (frii nsu yire no mu), na Yɛ’yɛɛ no nsɛnkyerɛnee demaa amansan. | فَأَنجَيۡنَٰهُ وَأَصۡحَٰبَ ٱلسَّفِينَةِ وَجَعَلۡنَٰهَآ ءَايَةٗ لِّلۡعَٰلَمِينَ ١٥ |
| 16. Abraham nso, ɛberɛ a ɔka kyerɛɛ nenkorɔfoɔ no sɛ: “Monsom Nyankopɔn na monsuro no, ɛno na ɛyɛ papa ma mo sɛ anka monim a. | وَإِبۡرَٰهِيمَ إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱتَّقُوهُۖ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ١٦ |
| 17. Abosom mmom na mofri Nyankopɔn akyi som, ɛna mobɔ motrim twa nkontompo. Nokorɛ sɛ wɔn a mofri Nyankopɔn akyi som wɔn no ntumi mmɔ mo akɔnhoma, enti monhwehwɛ akɔnhoma wɔ Nyankopɔn hɔ, na monsom no, na monfa ayeyie ma no. Nehɔ na mobɛsan akɔ. | إِنَّمَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡثَٰنٗا وَتَخۡلُقُونَ إِفۡكًاۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَا يَمۡلِكُونَ لَكُمۡ رِزۡقٗا فَٱبۡتَغُواْ عِندَ ٱللَّهِ ٱلرِّزۡقَ وَٱعۡبُدُوهُ وَٱشۡكُرُواْ لَهُۥٓۖ إِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ١٧ |
| 18. Sɛ mofa no atorɔsɛm a, ampa sɛ (saa ara na) aman a wɔ’dii moanim kan no nso faa no atorɔsɛm. Ɔsomafoɔ deɛ n’asɛdeɛ ne sɛ ɔbɛbɔ asɛm no ho dawuro akyerɛkyerɛ mu pefee. | وَإِن تُكَذِّبُواْ فَقَدۡ كَذَّبَ أُمَمٞ مِّن قَبۡلِكُمۡۖ وَمَا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ١٨ |
| 19. Anaasɛ wɔ’nhunuu sɛdeɛ Nyankopɔn hyɛɛ abɔdeɛ aseɛ na Ɔsan de (foforɔ) ba bio? Nokorɛ sɛ, ɛno deɛ ɛyɛ (adeɛ a ɛyɛ) mmrɛ ma Nyankopɔn. | أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ كَيۡفَ يُبۡدِئُ ٱللَّهُ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥٓۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ١٩ |
| 20. Ka sɛ: “Montu kwan wɔ asaase no so na monhwɛ sɛdeɛ (Nyankopɔn) hyɛɛ abɔdeɛ no aseɛ; na saa ara na Ɔbɛbɔ Daakye abɔdeɛ no“. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn wɔ biribiara so tumi. | قُلۡ سِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ بَدَأَ ٱلۡخَلۡقَۚ ثُمَّ ٱللَّهُ يُنشِئُ ٱلنَّشۡأَةَ ٱلۡأٓخِرَةَۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٢٠ |
| 21. Nyankopɔn twe obi a Ɔpɛ aso, na ohu obi a Ɔpɛ nso mmɔbɔ, na Nehɔ na mobɛsan akɔ. | يُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ وَيَرۡحَمُ مَن يَشَآءُۖ وَإِلَيۡهِ تُقۡلَبُونَ ٢١ |
| 22. Na montumi ndwane Nyankopɔn wɔ asaase so anaasɛ ɔsoro. Na Nyankopɔn akyiri no nso monni okyitaafoɔ anaasɛ ɔboafoɔ biara. | وَمَآ أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِۖ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٖ ٢٢ |
| 23. Wɔn a wɔ’po Nyankopɔn nsɛm ne Nenhyiamu (da) no, wɔ’ne nkorɔfoɔ no a wɔn aba mu abu wɔ M’ahummɔborɔ no ho no; saa nkorɔfoɔ no na wɔn wɔ asotwee yaaya no. | وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَلِقَآئِهِۦٓ أُوْلَٰٓئِكَ يَئِسُواْ مِن رَّحۡمَتِي وَأُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٢٣ |
| 24. Enti Abraham nkorɔfoɔ no mmuaeɛ a wɔ’de maeɛ ara ne sɛ: ”Monku no anaa monhye no!” Enti Nyankopɔn gyee no fri egya | فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوۡمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُواْ ٱقۡتُلُوهُ أَوۡ حَرِّقُوهُ فَأَنجَىٰهُ ٱللَّهُ مِنَ |

| | |
|---|---|
| no mu. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu dema amanfoɔ a wɔ’gye die. | ٱلنَّارِۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٢٤﴾ |
| 25. Abraham kaa sɛ: “Moafri Nyankopɔn akyi afa abosom (resom wɔn nam so) de ɔdɔ ato montɛm wɔ wiase ha, nanso Wusɔreɛ da no deɛ mobeyi moho-moho ama, na moadome moho-moho, na moasetena mu ne egya no mu, na monnya ɔboafoɔ biara. | وَقَالَ إِنَّمَا ٱتَّخَذْتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ أَوْثَٰنًا مَّوَدَّةَ بَيْنِكُمْ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَاۖ ثُمَّ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ يَكْفُرُ بَعْضُكُم بِبَعْضٍ وَيَلْعَنُ بَعْضُكُم بَعْضًا وَمَأْوَىٰكُمُ ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نَّٰصِرِينَ ﴿٢٥﴾ |
| 26. Enti Lut gyee no dii. Abraham kaa sɛ: ”Medeɛ meretu amantuo akɔ me Wura Nyankopɔn hɔ. Nokorɛ sɛ Ɔne Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyansafoɔ no “. | فَـَٔامَنَ لَهُۥ لُوطٌۘ وَقَالَ إِنِّى مُهَاجِرٌ إِلَىٰ رَبِّىٓۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢٦﴾ |
| 27. Yɛ’de Is’haaq ne Ya’aquub kyɛɛ no, na Yɛ’maa n’asefoɔ no nkɔmhyɛ (adwuma), san (maa wɔn) Nwoma, na Yɛ’de n’akatua maa no wɔ wiase; nokorɛ sɛ Daakye no ɔka apapafoɔ no ho. | وَوَهَبْنَا لَهُۥٓ إِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ وَجَعَلْنَا فِى ذُرِّيَّتِهِ ٱلنُّبُوَّةَ وَٱلْكِتَٰبَ وَءَاتَيْنَٰهُ أَجْرَهُۥ فِى ٱلدُّنْيَاۖ وَإِنَّهُۥ فِى ٱلْءَاخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٢٧﴾ |
| 28. Lut nso, ɛberɛ a ɔka kyerɛɛ nenkorɔfoɔ no sɛ: “Mobu ahohwi bra a amansan no mu biara nnii moanim kan nyɛɛ bi da; | وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلْفَٰحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنْ أَحَدٍ مِّنَ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٨﴾ |
| 29. Nokorɛ sɛ mokɔ (mo yɔnko) mmarima ho, ɛna mosi akwan ka akwan mu (wia akwantufoɔ nneɛma), san yɛ amumuyɛ wɔ monhyiamu ase?” Mmuaeɛ a nenkorɔfoɔ no demaeɛ ara ne sɛ wɔ’kaa sɛ: “Fa Nyankopɔn asotwee no brɛ yɛn, sɛ woka nokorɛfoɔ no ho ampa a“. | أَئِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلرِّجَالَ وَتَقْطَعُونَ ٱلسَّبِيلَ وَتَأْتُونَ فِى نَادِيكُمُ ٱلْمُنكَرَۖ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوا۟ ٱئْتِنَا بِعَذَابِ ٱللَّهِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٢٩﴾ |
| 30. Lut kaa sɛ: “Me Wura Nyankopɔn, boa me ma meni nsɛmmɔnedifoɔ yi so nkonim. “ | قَالَ رَبِّ ٱنصُرْنِى عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٣٠﴾ |
| 31. Ɛberɛ a Y’abɔfoɔ no de (Is’haaq awoɔ) anigyesɛm ho bɔhyɛ baa Abraham hɔ no, wɔ’kaa sɛ: “Nokorɛ sɛ yɛrekɔ sɛe saa kuro yi so foɔ no; nokorɛ sɛ emu foɔ no yɛ abɔneɛfoɔ paa. | وَلَمَّا جَآءَتْ رُسُلُنَآ إِبْرَٰهِيمَ بِٱلْبُشْرَىٰ قَالُوٓا۟ إِنَّا مُهْلِكُوٓا۟ أَهْلِ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةِۖ إِنَّ أَهْلَهَا كَانُوا۟ ظَٰلِمِينَ ﴿٣١﴾ |

32. Abraham kaa sɛ, Lut nso wɔhɔ bi. Abɔfoɔ no kaa sɛ Ye'nim nnipa a wɔn wɔ (kuro no) mu (nyinaa); na yɛ'bɛgye ɔno ne na'busuafoɔ no, na mmom neyere no deɛ ɔbɛka wɔn a wɔ'bɛka akyire no ho.

قَالَ إِنَّ فِيهَا لُوطٗاۚ قَالُواْ نَحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَن فِيهَاۖ لَنُنَجِّيَنَّهُۥ وَأَهۡلَهُۥٓ إِلَّا ٱمۡرَأَتَهُۥ كَانَتۡ مِنَ ٱلۡغَٰبِرِينَ ٣٢

33. Ɛberɛ a Ya'bɔfoɔ no baa Lut hɔ no, newerɛ ho maa wɔn, na neho kyeree no sɛ onni tumi a (ɔde bɛbɔ wɔn ho ban). (Abɔfoɔ no) kaa sɛ: "Ensuro na ɛmma wo werɛ nso nnho; nokorɛ sɛ yɛ'bɛgye wo ne w'abusuafoɔ, gyesɛ wo yere, ɔbɛka wɔn a wɔ'bɛka akyire no ho.

وَلَمَّآ أَن جَآءَتۡ رُسُلُنَا لُوطٗا سِيٓءَ بِهِمۡ وَضَاقَ بِهِمۡ ذَرۡعٗاۖ وَقَالُواْ لَا تَخَفۡ وَلَا تَحۡزَنۡ إِنَّا مُنَجُّوكَ وَأَهۡلَكَ إِلَّا ٱمۡرَأَتَكَ كَانَتۡ مِنَ ٱلۡغَٰبِرِينَ ٣٣

34. Nokorɛ sɛ, Yɛ'besiane asotwee afri soro aba saa kuro yi so foɔ no so, ɛnam bɔne a wɔ'die ho nti ".

إِنَّا مُنزِلُونَ عَلَىٰٓ أَهۡلِ هَٰذِهِ ٱلۡقَرۡيَةِ رِجۡزٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ٣٤

35. Ampa sɛ Ye'gyaa nsɛnkyerɛnee pefee wɔ woi mu demaa amanfoɔ a wɔ'dwen.

وَلَقَد تَّرَكۡنَا مِنۡهَآ ءَايَةَۢ بَيِّنَةٗ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٣٥

36. Madiyanfoɔ hɔ no nso (Yɛ'somaa) wɔn nua Shuaib. Ɔkaa sɛ: "Menkorɔfoɔ, monsom Nyankopɔn, na moma moani na Ɛda a edi akyire no so, na monhwɛ na moamma nsɛmɔnee ankɔso wɔ asaase no so.

وَإِلَىٰ مَدۡيَنَ أَخَاهُمۡ شُعَيۡبٗا فَقَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱرۡجُواْ ٱلۡيَوۡمَ ٱلۡأٓخِرَ وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ٣٦

37. Nanso wɔ'buu no ɔtorofo. Enti asaase wosoɔ denden bi sɔɔ wɔn mu, afei wɔ'dedaa hɔ wɔ wɔn adan mu (wuwui).

فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلرَّجۡفَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دَارِهِمۡ جَٰثِمِينَ ٣٧

38. Aad ne Samuudfoɔ no nso, ampa sɛ wɔn asetena mu da adi pefee ma mo, ɔbonsam maa wɔn dwumadi (bɔne) yɛɛ wɔn (ani so) fɛ, na ɔsii wɔn kwan (pa) no ho kwan, mmom na wɔn ani abue paa..

وَعَادٗا وَثَمُودَاْ وَقَد تَّبَيَّنَ لَكُم مِّن مَّسَٰكِنِهِمۡۖ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَعۡمَٰلَهُمۡ فَصَدَّهُمۡ عَنِ ٱلسَّبِيلِ وَكَانُواْ مُسۡتَبۡصِرِينَ ٣٨

39. Kora, ne Farao ne Haamaan nso, ampa sɛ Mose de nyinasoɔ anaa nkyerɛkyerɛmu pefee no brɛɛ wɔn, nanso wɔ'yɛɛ ahomasoɔ wɔ asaase no so, na ɛnyɛ adeɛ a wɔ'bɛtumi adwane anaa wɔn asan (Yɛn) ho.

وَقَٰرُونَ وَفِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَۖ وَلَقَدۡ جَآءَهُم مُّوسَىٰ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَٱسۡتَكۡبَرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا كَانُواْ سَٰبِقِينَ ٣٩

40. Enti Yɛ'de wɔn mu biara bɔne twee n'aso. Wɔn mu bi, Yɛ'somaa mframa den a aboɔ wɔ mu (na Yɛ'de sɛee wɔn), ebinom nso nteamu den na Yɛ'de twee wɔn aso, Wɔn mu bi nso Yɛ'maa asaase na ɛmenee wɔn, na wɔn mu bi nso Yɛ'maa nsuo na ɛfaa wɔn. Ɛnyɛ Nyankopɔn na Ɔyɛɛ wɔn bɔne, na mmom wɔn ara na wɔ'yɛɛ wɔn ho bɔne.

فَكُلًّا أَخَذۡنَا بِذَنۢبِهِۦۖ فَمِنۡهُم مَّنۡ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِ حَاصِبٗا وَمِنۡهُم مَّنۡ أَخَذَتۡهُ ٱلصَّيۡحَةُ وَمِنۡهُم مَّنۡ خَسَفۡنَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ وَمِنۡهُم مَّنۡ أَغۡرَقۡنَاۚ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظۡلِمَهُمۡ وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٤٠

41. Wɔn a wɔ’fri Nyankopɔn akyi fa akyitaafoɔ no mfatoho tesɛ ananse a wasi fie (ama neho). Nokorɛ sɛ efie a enni ahoɔden koraa ne ananse fie, sɛ anka wɔ’nim ampa a”.

مَثَلُ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ
أَوۡلِيَآءَ كَمَثَلِ ٱلۡعَنكَبُوتِ ٱتَّخَذَتۡ بَيۡتٗاۖ
وَإِنَّ أَوۡهَنَ ٱلۡبُيُوتِ لَبَيۡتُ ٱلۡعَنكَبُوتِۚ لَوۡ
كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٤١

42. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn Nim adeɛ biara a wɔ’fri N’akyi sufrɛ wɔn no. Ɔne Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyansafoɔ no.

إِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا يَدۡعُونَ مِن دُونِهِۦ
مِن شَيۡءٖۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٤٢

43. Saa bɛ a Ye’bu kyerɛɛ nnipa yi, wɔn a wɔ’bɛte aseɛ ne nimdefoɔ no.

وَتِلۡكَ ٱلۡأَمۡثَٰلُ نَضۡرِبُهَا لِلنَّاسِۖ وَمَا
يَعۡقِلُهَآ إِلَّا ٱلۡعَٰلِمُونَ ٤٣

44. Nokorɛ na Nyankopɔn debɔɔ soro ne asaase. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu dema agyidiefoɔ no.

خَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۚ
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٤٤

45. (Nkɔmhyɛni), kenkan deɛ yayi ama wo wɔ Nwoma no mu no, na frɛ Nyame wɔ nebrɛ mu. Nokorɛ sɛ, Nyamefrɛ bra akohwisɛm ne amumuyɛ; na Nyankopɔn ho nkaekaeɛ yɛ ade kɛseɛ papaapa (wɔ onipa abrabɔ mu). Onyankopɔn deɛ Onim deɛ moyɛ (nyinaa).

ٱتۡلُ مَآ أُوحِيَ إِلَيۡكَ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَأَقِمِ
ٱلصَّلَوٰةَۖ إِنَّ ٱلصَّلَوٰةَ تَنۡهَىٰ عَنِ
ٱلۡفَحۡشَآءِ وَٱلۡمُنكَرِۗ وَلَذِكۡرُ ٱللَّهِ أَكۡبَرُۗ
وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا تَصۡنَعُونَ ٤٥

46. Monhwɛ na mone wɔn a yama wɔn Nyamesom ho Nwoma no annye akyinnye, na mmom (sɛ ɛbɛba saa koraa a) ɛnyɛ kwan pa so; gyesɛ wɔn mu abɔneɛfoɔ no. Monka sɛ: ”Yɛ’gye deɛ yasiane ama yɛn no ne deɛ ya’siane ama mo no di; yɛn Nyankopɔn ne mo Nyankopɔn no yɛ Nyankopɔn baako, na Ɔno na yɛyɛ (Muslim) brɛ yɛn ho ase ma no“.

وَلَا تُجَٰدِلُوٓاْ أَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ إِلَّا بِٱلَّتِي هِيَ
أَحۡسَنُ إِلَّا ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مِنۡهُمۡۖ وَقُولُوٓاْ
ءَامَنَّا بِٱلَّذِيٓ أُنزِلَ إِلَيۡنَا وَأُنزِلَ إِلَيۡكُمۡ
وَإِلَٰهُنَا وَإِلَٰهُكُمۡ وَٰحِدٞ وَنَحۡنُ لَهُۥ
مُسۡلِمُونَ ٤٦

47. (Sɛdeɛ Yesianee Nwoma no maa asomafoɔ a edi kan no) saa ara nso na Y’asiane Nwoma no ama woɔ. Enti wɔn a Yɛ’de Nwoma no maa wɔn (Yudafoɔ ne Kristofoɔ no) mu bi gye di; na (Quraishfoɔ) woi nom mu bi nso wɔ hɔ a wɔ’gye die. Na mmom boniayɛfoɔ no na wɔ’ko tia Yɛn nsɛm no.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَۚ فَٱلَّذِينَ
ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يُؤۡمِنُونَ بِهِۦۖ
وَمِنۡ هَٰٓؤُلَآءِ مَن يُؤۡمِنُ بِهِۦۚ وَمَا يَجۡحَدُ
بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا ٱلۡكَٰفِرُونَ ٤٧

48. (Nkɔmhyɛni), na wonii kan nkenkan nwoma bi da, na wonfaa wonsa nifa nso ntwerɛɛ nwoma bi da; (sɛ na anka wonim akenkan anaasɛ atwerɛ dada mpo a), ɛneɛ na anka wɔn a atorɔsɛm na wɔ’di akyire no wɔ ho nyinasoɔ sɛ wɔn adwen nnsi wɔn pi (wɔ Qur’aan yi ho) “.

وَمَا كُنتَ تَتۡلُواْ مِن قَبۡلِهِۦ مِن كِتَٰبٖ
وَلَا تَخُطُّهُۥ بِيَمِينِكَۖ إِذٗا لَّٱرۡتَابَ
ٱلۡمُبۡطِلُونَ ٤٨

49. Daabi, (Qur’aan) yɛ nsɛnkyerɛnee a ɛda adi pefee (sɛ efri Nyame hɔ) a ɛwɔ (Yudafoɔ ne Kristofoɔ) no a yɛ’maa wɔn nimdeɛ no akoma mu. Na mmom abɔneɛfoɔ no na wɔ’ko tia Yɛ’nsɛm no.

بَلۡ هُوَ ءَايَٰتُۢ بَيِّنَٰتٞ فِي صُدُورِ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَۚ وَمَا يَجۡحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا ٱلظَّٰلِمُونَ ٤٩

50. Deɛ wɔ’ka ne sɛ: ”Adɛn nti na yensiane nsɛnkyerɛnee bi mfri ne Wura Nyankopɔn hɔ mma no? (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ”Nsɛnkyerɛnee no deɛ Nyankopɔn hɔ na ɛwɔ, na medeɛ meyɛ kɔkɔbɔni pefee.

وَقَالُواْ لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡهِ ءَايَٰتٞ مِّن رَّبِّهِۦۚ قُلۡ إِنَّمَا ٱلۡأٓيَٰتُ عِندَ ٱللَّهِ وَإِنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٞ مُّبِينٌ ٥٠

51. Enti ɛnsom bo mma wɔn sɛ, ampa sɛ Y’asiane Nwoma no ama woɔ a yɛrekenkan kyerɛ wɔn? Nokorɛ sɛ, ahummɔborɔ ne afutusɛm wɔ woi mu dema amanfoɔ a wɔ’gye die.

أَوَلَمۡ يَكۡفِهِمۡ أَنَّآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ يُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَرَحۡمَةٗ وَذِكۡرَىٰ لِقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٥١

52. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ”Onyankopɔn som bo wɔ me ne montɛm sɛ ɔdanseni. Onim deɛ ɛwɔ soro ne asaase so. Wɔn a nkontompo sɛm na wɔ’gye die, na wɔ’nnye Nyankopɔn nnie no, saa nkorɔfoɔ no ne berɛguofoɔ no.

قُلۡ كَفَىٰ بِٱللَّهِ بَيۡنِي وَبَيۡنَكُمۡ شَهِيدٗاۖ يَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱلۡبَٰطِلِ وَكَفَرُواْ بِٱللَّهِ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ٥٢

53. (Kaafirfoɔ no) repɛ sɛ wobɛma asotwee no aba ntɛm . Sɛ ɛnyɛ ɛberɛ na yahyɛ a, anka asotwee no bɛba wɔn so. Nokorɛ sɛ, ɛbɛba wɔn so mpofire mu wɔ ɛberɛ a wɔ’nnim koraa.

وَيَسۡتَعۡجِلُونَكَ بِٱلۡعَذَابِ وَلَوۡلَآ أَجَلٞ مُّسَمّٗى لَّجَآءَهُمُ ٱلۡعَذَابُۚ وَلَيَأۡتِيَنَّهُم بَغۡتَةٗ وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ٥٣

54. Wɔ’pɛ sɛ woma asotwee no ba ntɛm. Nokorɛ sɛ, ɔbonsam gya no betwa boniayɛfoɔ no ho ahyia.

يَسۡتَعۡجِلُونَكَ بِٱلۡعَذَابِ وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمُحِيطَةُۢ بِٱلۡكَٰفِرِينَ ٥٤

55. Ɛda no a asotwee no befri wɔn tri so ne wɔn nnan ase akata wɔn soɔ no, yɛ’bɛka sɛ: “Monka dwuma a modiiɛ no (so asotwee) nhwɛ“.

يَوۡمَ يَغۡشَىٰهُمُ ٱلۡعَذَابُ مِن فَوۡقِهِمۡ وَمِن تَحۡتِ أَرۡجُلِهِمۡ وَيَقُولُ ذُوقُواْ مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٥٥

56. Menkoa a moagye adie, M’asaase no trɛ; enti Menko ara na monsom Me.

يَٰعِبَادِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ أَرۡضِي وَٰسِعَةٞ فَإِيَّٰيَ فَٱعۡبُدُونِ ٥٦

57. Ɔkra biara bɛka owuo ahwɛ, na afei Yɛn hɔ na mobɛsan aba.

كُلُّ نَفۡسٖ ذَآئِقَةُ ٱلۡمَوۡتِۖ ثُمَّ إِلَيۡنَا تُرۡجَعُونَ ٥٧

58. Wɔn a wɔ’agye adie na wɔ’di dwuma pa no nso, nokorɛ sɛ Yɛ’bɛma wɔn asetena a ɛkorɔn wɔ Aheman no a nsubɔnten nenam aseɛ no mu, emu na wɔ’bɛtena. Akatua pa paa wɔhɔ ma wɔn a wɔ’di dwuma (pa) no-,

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَنُبَوِّئَنَّهُم مِّنَ ٱلۡجَنَّةِ غُرَفٗا تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ نِعۡمَ أَجۡرُ ٱلۡعَٰمِلِينَ ٥٨

59. Wɔn a wɔ’si aboterɛ na wɔ’de wɔn ho to wɔn Wura Nyankopɔn soɔ no.

ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ٥٩

60. Mmoadoma bebree na wɔ’nnsoa wɔn akɔnhoma (anaasɛ wɔ’nni ahoɔden sɛ wɔ’tumi hwehwɛ wɔn akonhoma). Nyankopɔn na Ɔbɔ wɔn ne mo (nyinaa) akɔnhoma. Ɔne Otiefoɔ no a Ɔte biribiara no, Ɔne Onimdefoɔ no.

وَكَأَيِّن مِّن دَآبَّةٖ لَّا تَحۡمِلُ رِزۡقَهَا ٱللَّهُ
يَرۡزُقُهَا وَإِيَّاكُمۡۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ
٦٠

61. Sɛ wobisa wɔn sɛ : ”Hwan na ɔbɔɔ soro ne asaase, ɛna w’abrɛ awia ne bosome ase a (ɛreyɛ adwuma a?) “Wɔ’bɛka sɛ: “Nyankopɔn“. Afei adɛn na wɔ’dane wɔn ho (fri nokorɛ no ho?)

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّنۡ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضَ وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَ لَيَقُولُنَّ
ٱللَّهُۖ فَأَنَّىٰ يُؤۡفَكُونَ ٦١

62. Nyankopɔn ma akɔnhoma no bu Nenkoa no mu nea Ɔpɛ so, ɛna (Nenkoa a Ɔpɛ nso) Osusu dema wɔn. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne biribiara ho Nimdefoɔ.

ٱللَّهُ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ مِنۡ
عِبَادِهِۦ وَيَقۡدِرُ لَهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ
شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٦٢

63. Sɛ wobisa wɔn nso sɛ: “Hwan na osiane nsuo fri soro de nyane asaase wɔ ne wuo akyi a?“ Wɔ’bɛka sɛ “Nyankopɔn”. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Aseda nyinaa wɔ Nyankopɔn“. Daabi, wɔn mu dodoɔ no ara nndwen.

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّن نَّزَّلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ
مَآءٗ فَأَحۡيَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ مِنۢ بَعۡدِ مَوۡتِهَا
لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُۚ قُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِۚ بَلۡ
أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡقِلُونَ ٦٣

64. Saa wiase asetena yi deɛ ɛyɛ anigyeɛ ne agorɔ (bi kɛkɛ) Nokorɛ sɛ, Daakye asetena no mmom na ɛyɛ asetena paa, sɛ anka wɔ’nim a.

وَمَا هَٰذِهِ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَآ إِلَّا لَهۡوٞ وَلَعِبٞۚ
وَإِنَّ ٱلدَّارَ ٱلۡأٓخِرَةَ لَهِيَ ٱلۡحَيَوَانُۚ لَوۡ
كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٦٤

65. Sɛ wɔ’foro nsuom hyɛn a wɔ’sufrɛ Nyankopɔn wɔ nokorɛ ne ahobraseɛ mu. Na sɛ Ɔgye wɔn nkwa de wɔn beduru asaase no so a, hwɛ, na wɔ’de biribi rebata (Nyankopɔn) ho,

فَإِذَا رَكِبُواْ فِي ٱلۡفُلۡكِ دَعَوُاْ ٱللَّهَ
مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ فَلَمَّا نَجَّىٰهُمۡ
إِلَى ٱلۡبَرِّ إِذَا هُمۡ يُشۡرِكُونَ ٦٥

66. Sɛdeɛ wɔ’beyi deɛ Yɛ’de ama wɔn no ho boniayɛ, na wɔn agye wɔn ani. Ɛnkyɛ koraa wɔ’behunu.

لِيَكۡفُرُواْ بِمَآ ءَاتَيۡنَٰهُمۡ وَلِيَتَمَتَّعُواْۖ
فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ٦٦

67. Anaasɛ (Quraishfoɔ no) nhunuu sɛ Ya’yɛ (Maka) kronkron bea no ahotɔ (bea) a (atamfo) rehwim nnipa a atwa wɔn ho ahyia no? Enti nkontompo na wɔ’gye die, na Nyankopɔn adom no deɛ wɔ’po?

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّا جَعَلۡنَا حَرَمًا ءَامِنٗا
وَيُتَخَطَّفُ ٱلنَّاسُ مِنۡ حَوۡلِهِمۡۚ
أَفَبِٱلۡبَٰطِلِ يُؤۡمِنُونَ وَبِنِعۡمَةِ ٱللَّهِ
يَكۡفُرُونَ ٦٧

68. Hwan na ɔyɛ nnipa bɔneni kyɛn obi a otwa nkontompo to Nyankopɔn soɔ, anaasɛ ɔnnye Nokorɛ no nnie wɔ aberɛ a (Nokorɛ no) aba nehɔ? Enti ɛnyɛ bonsam gya no mu na ɛyɛ atenaeɛ ma boniayɛfoɔ no?

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ
كَذِبًا أَوۡ كَذَّبَ بِٱلۡحَقِّ لَمَّا جَآءَهُۥٓۚ
أَلَيۡسَ فِي جَهَنَّمَ مَثۡوٗى لِّلۡكَٰفِرِينَ ٦٨

69. Wɔn a wɔ’bɔ wɔn ho mmɔden wɔ Yɛn ho no, nokorɛ sɛ Yɛ’bɛkyerɛ wɔn Ya’kwan no. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn deɛ ampa sɛ Ɔka ayɛmyɛfoɔ anaasɛ apapafoɔ no ho.

وَٱلَّذِينَ جَٰهَدُواْ فِينَا لَنَهۡدِيَنَّهُمۡ سُبُلَنَاۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَمَعَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٦٩

# 30. Ar-Ruum

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Alif – Laam – Miim.

الٓمٓ ١

2. Romafoɔ no adi nkoguo-

غُلِبَتِ ٱلرُّومُ ٢

3. Wɔ asaase bi a ɛbɛn no so; na wɔn nkoguo no akyi no wɔbɛdi nkonim -

فِيٓ أَدۡنَى ٱلۡأَرۡضِ وَهُم مِّنۢ بَعۡدِ غَلَبِهِمۡ سَيَغۡلِبُونَ ٣

4. Wɔ mfeɛ tiaa bi akyi. Onyankopɔn hɔ na ahyɛdeɛ a edikan ne deɛ edi akyire no wɔ. Saa da no na agyidiefoɔ no nso ani bɛgyeɛ.

فِي بِضۡعِ سِنِينَۗ لِلَّهِ ٱلۡأَمۡرُ مِن قَبۡلُ وَمِنۢ بَعۡدُۚ وَيَوۡمَئِذٖ يَفۡرَحُ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٤

5. Onyankopɔn mmoa, Ɔde boa obi a Ɔpɛ, Ɔno na Otumi ade nyinaa yɛ, Mmɔborɔ-hunufoɔ Hene ne no.

بِنَصۡرِ ٱللَّهِۚ يَنصُرُ مَن يَشَآءُۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٥

6. (Woi yɛ) Nyankopɔn bɔhyɛ; Nyankopɔn deɛ Ɔmmu Ne bɔhyɛ so, nanso nnipa pii nnim.

وَعۡدَ ٱللَّهِۖ لَا يُخۡلِفُ ٱللَّهُ وَعۡدَهُۥ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٦

7. Deɛ ɛda adi wɔ wiase asetena yi mu no na wɔnim, na Daakye no deɛ wɔn adwen nni so.

يَعۡلَمُونَ ظَٰهِرٗا مِّنَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَهُمۡ عَنِ ٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ غَٰفِلُونَ ٧

8. Anaasɛ ɛyɛ a wɔnnwen (nnkɔ akyiri) wɔ wɔn mu? Nyankopɔn de nokorɛ no na abɔ ɔsoro ne asaase ne deɛ ɛwɔ ne mmienu mfinfii no, (ɛwɔ) berɛ a yɛahyɛ ato ho. Nokorɛ sɛ, nnipa pii na wɔnnye wɔn Wura Nyankopɔn Nhyiamu (da) no nnie.

أَوَلَمۡ يَتَفَكَّرُواْ فِيٓ أَنفُسِهِمۗ مَّا خَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَآ إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَأَجَلٖ مُّسَمّٗىۗ وَإِنَّ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلنَّاسِ بِلِقَآيِٕ رَبِّهِمۡ لَكَٰفِرُونَ ٨

9. Anaasɛ wɔnntu kwan wɔ asaase no so nhwɛ sɛdeɛ wɔn a wɔdii wɔn anim kan no awieɛ si wieɛ? Na wɔn ho yɛ den kyɛn wɔn (Quraishfoɔ no), wɔfuntam asaase no tuu mu agudeɛ, dɔre hyɛɛ asaase so mma kyɛn sɛdeɛ wɔn ahyɛ asaase no so mma no; wɔn asomafoɔ no de nyinasoɔ ne nkyerɛkyerɛmu pefee no brɛɛ wɔn. Nyankopɔn deɛ Wanyɛ wɔn bɔne, na mmom wɔn ara na wɔyɛɛ wɔn ho bɔne.

أَوَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَانُوٓاْ أَشَدَّ مِنۡهُمۡ قُوَّةٗ وَأَثَارُواْ ٱلۡأَرۡضَ وَعَمَرُوهَآ أَكۡثَرَ مِمَّا عَمَرُوهَا وَجَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِۖ فَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظۡلِمَهُمۡ وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٩

10. Enti awieɛ bɔne paa na wɔn a wɔyɛɛ bɔne no wieɛ, efrisɛ, wɔfaa Nyankopɔn nsɛm no atorɔsɛm, na na wɔdi ho fɛw.

ثُمَّ كَانَ عَـٰقِبَةَ ٱلَّذِينَ أَسَـٰٓـُٔوا۟ ٱلسُّوٓأَىٰٓ أَن كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَـٰتِ ٱللَّهِ وَكَانُوا۟ بِهَا يَسْتَهْزِءُونَ ١٠

11. Nyankopɔn na Ɔhyɛɛ abɔdeɛ aseɛ, ɛna Ɔsan bɔ no bio, afei Ne hɔ na mo bɛsan akɔ.

ٱللَّهُ يَبْدَؤُا۟ ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ١١

12. Ɛda a Dɔnhwere no bɛsoo no abɔneɛfoɔ no bɛpa aba.

وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يُبْلِسُ ٱلْمُجْرِمُونَ ١٢

13. Wɔnya ntwitwagyefoɔ biara wɔ wɔn a wɔde wɔn bataa Nyankopɔn ho no mu, na wɔbɛpo wɔn mmatahoo no.

وَلَمْ يَكُن لَّهُم مِّن شُرَكَآئِهِمْ شُفَعَـٰٓؤُا۟ وَكَانُوا۟ بِشُرَكَآئِهِمْ كَـٰفِرِينَ ١٣

14. Ɛda a Dɔnhwere no bɛsoo no, saa Da no yɛbɛpaepae wɔn ntɛm.

وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَتَفَرَّقُونَ ١٤

15. Wɔn a wɔagye adie na wɔredi dwuma pa no bɛgye wɔn ani wɔ Aheman no mu.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ فَهُمْ فِى رَوْضَةٍ يُحْبَرُونَ ١٥

16. Wɔn nso a wɔannye annie na wɔfaa Yɛn Nsɛm no, ne Me Daakye nhyia mu no atorɔsɛm no, sa nkorɔfoɔ no bɛba asotwee no mu.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَـٰتِنَا وَلِقَآئِ ٱلْـَٔاخِرَةِ فَأُو۟لَـٰٓئِكَ فِى ٱلْعَذَابِ مُحْضَرُونَ ١٦

17. Enti bɔ Nyankopɔn abodin wɔ ɛberɛ a adeɛ bɛsa mo, ne ɛberɛ a adeɛ bɛkye mo;

فَسُبْحَـٰنَ ٱللَّهِ حِينَ تُمْسُونَ وَحِينَ تُصْبِحُونَ ١٧

18. Ɔno na ɔsoro ne asaase so ayeyie wɔ no wɔ ɛberɛ a onwunu bɛdwoɔ ne ɛberɛ a owia bɛgyina.

وَلَهُ ٱلْحَمْدُ فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَعَشِيًّا وَحِينَ تُظْهِرُونَ ١٨

19. Ɔno na Ɔyi ateasefoɔ firi awufoɔ mu, ɛna Ɔyi awufoɔ nso firi ateasefoɔ mu, ɛna Ɔnyane asaase wɔ ne wuo akyi. Saa ara na mobɛpue (afri asaase mu) aba (wɔ Daakye Atemmuda).

يُخْرِجُ ٱلْحَىَّ مِنَ ٱلْمَيِّتِ وَيُخْرِجُ ٱلْمَيِّتَ مِنَ ٱلْحَىِّ وَيُحْىِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ وَكَذَٰلِكَ تُخْرَجُونَ ١٩

20. Ne nsɛnkyerɛnee no mu bi ne sɛ, Ɔbɔɔ mo firi mfuturo mu, afei hwɛ, mo ayɛ nnipa ahwete (wɔ asaase so).

وَمِنْ ءَايَـٰتِهِۦٓ أَنْ خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ إِذَآ أَنتُم بَشَرٌ تَنتَشِرُونَ ٢٠

21. Ne nsɛnkyerɛnee no nso mu bi ne sɛ, Wabɔ yerenom afiri mo mu ama mo sɛdeɛ mobɛnya awerɛkyekyerɛ wɔ wɔn ho; ɛna Ɔde ɔdɔ ne ahummɔborɔ ato mo ntɛm. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu de ma wɔn a wɔkaekaeɛ.

وَمِنْ ءَايَـٰتِهِۦٓ أَنْ خَلَقَ لَكُم مِّنْ أَنفُسِكُمْ أَزْوَٰجًا لِّتَسْكُنُوٓا۟ إِلَيْهَا وَجَعَلَ بَيْنَكُم مَّوَدَّةً وَرَحْمَةً ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَـٰتٍ لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ٢١

| | |
|---|---|
| 22. Ne nsɛnkyerɛnee no mu bi nso ne ɔsoro ne asaase mmɔeɛ, ne mokasaa ne mo honam a egu sononko-sononko. Nokorɛ sɛ, nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu de ma nimdeɛfoɔ no. | وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦ خَلۡقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَٱخۡتِلَٰفُ أَلۡسِنَتِكُمۡ وَأَلۡوَٰنِكُمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّلۡعَٰلِمِينَ ٢٢ |
| 23. Mo nna a moda wɔ anadwo ne adekyeɛ mu no ka Onyame ɛnsɛnkyerɛnee ho, ɛna N'adom a mo rehwehwɛ, Nokorɛ sɛ, nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu dema wɔn a wɔyɛ sotie. | وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦ مَنَامُكُم بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَٱبۡتِغَآؤُكُم مِّن فَضۡلِهِۦٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَسۡمَعُونَ ٢٣ |
| 24. Na Ne Nsenkyerennee ahoroa no bi ne sɛ Ɔkyerɛ mo anyinam osuro ne anidasoɔ nti, na Ɔma nsuo firi soro ba fam na Ɔde nyane asaase no wɔ newuo akyi, Ampa ara sɛ wei mu no, wɔwɔ nsɛnkyerɛnnee dema nnipa a wɔ yɛ Badweneba. | وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦ يُرِيكُمُ ٱلۡبَرۡقَ خَوۡفٗا وَطَمَعٗا وَيُنَزِّلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَيُحۡيِۦ بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَآۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٢٤ |
| 25. Na ne nsɛnkyerɛnnee bi ne sɛ ɔsoro ne asaase nyinaa gyina wɔ ne nhyehyɛɛɛ ne Ne tumi mu , Afei, sɛ ɔfrɛ mo kɔ ɔfrɛ bi ɛfiri asaase so a, ɛntɛmso na mo repue pue. | وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦٓ أَن تَقُومَ ٱلسَّمَآءُ وَٱلۡأَرۡضُ بِأَمۡرِهِۦۚ ثُمَّ إِذَا دَعَاكُمۡ دَعۡوَةٗ مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ إِذَآ أَنتُمۡ تَخۡرُجُونَ ٢٥ |
| 26. Na obiara a ɔwɔ ɔsoro ne asaase no wɔ Nyame (yɛ Onyankopɔn dea), wɔn nyinaa yɛ osetie ma Onyankopɔn. | وَلَهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ كُلّٞ لَّهُۥ قَٰنِتُونَ ٢٦ |
| 27. Na Ɔno na Ɔhyɛ adebo ase, afei Ɔsan bɔ ade bio, na ɛyɛ mmerɛ ma No, na Ɔno na Ɔwɔ nhwɛso a ɛkorɔn sen biara wɔ ɔsoro ɛne asaase so, na Ɔno ne Otumfoo, Nyansafoo | وَهُوَ ٱلَّذِي يَبۡدَؤُاْ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ وَهُوَ أَهۡوَنُ عَلَيۡهِۚ وَلَهُ ٱلۡمَثَلُ ٱلۡأَعۡلَىٰ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٢٧ |
| 28. Ɔyɛ nhwɛso ma mo fi mo ankasa mu, Ana mowɔ ahokafoɔ wɔ wɔn Nkoa ne Mfinaa a wɔ ne wɔn rekyɛ wɔn agyapade anaa? Na mosuro wɔn sɛdeɛ mosuro mo ho no, Saa na Yɛkyerɛkyerɛ nsɛnkyerɛnnee (Aaya) ahorow no mu kɔ akyiri ma nnipa a wɔte ase Badwenebafo. | ضَرَبَ لَكُم مَّثَلٗا مِّنۡ أَنفُسِكُمۡۖ هَل لَّكُم مِّن مَّا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُم مِّن شُرَكَآءَ فِي مَا رَزَقۡنَٰكُمۡ فَأَنتُمۡ فِيهِ سَوَآءٞ تَخَافُونَهُمۡ كَخِيفَتِكُمۡ أَنفُسَكُمۡۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٢٨ |
| 29. Daabi, wɔn a wɔdi bɔne akyi no di wɔn apɛdeɛ hunu akyi a nimdeɛ biara nni mu. Enti hwan na ɔbɛkyerɛ obi a Nyankopɔn ayera no no kwan? Saa (nkorɔfoɔ no) nni boafoɔ. | بَلِ ٱتَّبَعَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ أَهۡوَآءَهُم بِغَيۡرِ عِلۡمٖۖ فَمَن يَهۡدِي مَنۡ أَضَلَّ ٱللَّهُۖ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٢٩ |

30. Enti dane w’ani kyerɛ ɔsom a ɛtenee no (Islam); (na fa wo ho ma) suban anaasɛ ɔsom a Nyankopɔn abɔ onipa asi soɔ no. Nsakraeɛ biara nni Nyankopɔn som no mu. ɛno ne ɔsom a ɛtenee na edi mmu na esi pi, nanso nnipa pii nnim.

فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفًاۚ فِطْرَتَ ٱللَّهِ
ٱلَّتِي فَطَرَ ٱلنَّاسَ عَلَيْهَاۚ لَا تَبْدِيلَ
لِخَلْقِ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلْقَيِّمُ
وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ٣٠

31. Monfa mo ho ma no korakora wɔ adwen sakra mu, na monsuro no, na monfrɛ Nyame wɔ ne berɛ mu, na monhwɛ na moankɔka wɔn a wɔyɛ (Nyame ho) matahoo no ho,

۞مُنِيبِينَ إِلَيْهِ وَٱتَّقُوهُ وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ
وَلَا تَكُونُواْ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ٣١

32. Wɔn a wɔn akyekyɛ wɔn som no mu na wɔgu akuo-akuo, na fekuo biara anigye deɛ ne nsa aka no ho no.

مِنَ ٱلَّذِينَ فَرَّقُواْ دِينَهُمْ وَكَانُواْ شِيَعًاۖ
كُلُّ حِزْبِۭ بِمَا لَدَيْهِمْ فَرِحُونَ ٣٢

33. Sɛ ɔhaw bi to nnipa a, wɔsu frɛ wɔn Wura Nyankopɔn, brɛ wɔn ho ase ma no; na sɛ Ɔma wɔka ahummɔborɔ bi firi Ne hɔ hwɛ a, wobɛhunu sɛ wɔn mu bi de biribi abata wɔn Wura Nyankopɔn ho,

وَإِذَا مَسَّ ٱلنَّاسَ ضُرٌّ دَعَوْاْ رَبَّهُم
مُّنِيبِينَ إِلَيْهِ ثُمَّ إِذَآ أَذَاقَهُم مِّنْهُ رَحْمَةً
إِذَا فَرِيقٌ مِّنْهُم بِرَبِّهِمْ يُشْرِكُونَ ٣٣

34. Sɛdeɛ wɔbɛpo deɛ Yɛde ama wɔn no. Enti modeɛ monye mo ani na ɛnkyɛre koraa mobɛhunu.

لِيَكْفُرُواْ بِمَآ ءَاتَيْنَٰهُمْۚ فَتَمَتَّعُواْ فَسَوْفَ
تَعْلَمُونَ ٣٤

35. Anaasɛ Yɛasiane tumii anaasɛ nyinasoɔ (Nwoma) bi ama wɔn a wɔgyina so de kasa fa deɛ wɔde abata Nyankopɔn ho no ho?

أَمْ أَنزَلْنَا عَلَيْهِمْ سُلْطَٰنًا فَهُوَ يَتَكَلَّمُ بِمَا
كَانُواْ بِهِۦ يُشْرِكُونَ ٣٥

36. Sɛ Yɛma nnipa ka ahummɔborɔ bi hwɛ a, na wɔn ani agye wɔ ho; na sɛ bɔne bi to wɔn wɔ dwuma a wɔn nsa adi ato wɔ anim no ho nti a, wobɛhunu sɛ wɔn aba mu abuo.

وَإِذَآ أَذَقْنَا ٱلنَّاسَ رَحْمَةً فَرِحُواْ بِهَاۖ
وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةُۢ بِمَا قَدَّمَتْ
أَيْدِيهِمْ إِذَا هُمْ يَقْنَطُونَ ٣٦

37. Anaasɛ wɔnhunuu sɛ Nyankopɔn ma akyɛdeɛ no bu obi a Ɔpɛ so, ɛna obi nso Osusu de ma no? Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu de ma amanfoɔ a wɔgye die.

أَوَلَمْ يَرَوْاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن
يَشَآءُ وَيَقْدِرُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوْمٖ
يُؤْمِنُونَ ٣٧

38. Enti monfa abusuafoɔ asɛdeɛ ma wɔn, (na monfa) ahiafoɔ ne akwantufoɔ (nso asɛdeɛ ma wɔn). Saa na ɛyɛ paa ma wɔn a wɔrepɛ Nyankopɔn hɔ animuonyam no. Saa nkorɔfoɔ no ne nkonimdifoɔ no.

فَـَٔاتِ ذَا ٱلْقُرْبَىٰ حَقَّهُۥ وَٱلْمِسْكِينَ وَٱبْنَ
ٱلسَّبِيلِۚ ذَٰلِكَ خَيْرٞ لِّلَّذِينَ يُرِيدُونَ وَجْهَ
ٱللَّهِۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ٣٨

39. Deɛ mode ma sɛ nsiho sɛdeɛ ɛbɛbɔ ho (ama mo) wɔ amanfoɔ sika mu no deɛ, enya mmɔhoo wɔ Nyankopɔn hɔ; na deɛ moyi no wɔ Zaka mu de hwehwɛ Nyankopɔn hɔ animuonyam no, woi nom na wɔbɛnya no mmɔhoo-mmɔhoo.

وَمَآ ءَاتَيْتُم مِّن رِّبٗا لِّيَرْبُوَاْ فِيٓ أَمْوَٰلِ
ٱلنَّاسِ فَلَا يَرْبُواْ عِندَ ٱللَّهِۖ وَمَآ
ءَاتَيْتُم مِّن زَكَوٰةٖ تُرِيدُونَ وَجْهَ ٱللَّهِ
فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُضْعِفُونَ ٣٩

40. Nyankopɔn na Ɔbɔɔ mo, ɛna Ɔbɔ mo akɔnhoma, ɛna Ɔbɛsan ama mo awuo, na afei Wasan anyane mo aba nkwa mu (bio). Enti wɔn a mode wɔn bata (Nyame) ho no betumi ayɛ woi nom mu bi? Kronkron Hene ne no, Ɔkorɔn kyɛn deɛ wɔde bata Ne ho no.

ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَكُمْ ثُمَّ رَزَقَكُمْ ثُمَّ
يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ ۖ هَلْ مِن
شُرَكَآئِكُم مَّن يَفْعَلُ مِن ذَٰلِكُم
مِّن شَىْءٍ ۚ سُبْحَـٰنَهُۥ وَتَعَـٰلَىٰ عَمَّا
يُشْرِكُونَ ٤٠

41. Bɔne rekɔso wɔ asaase so ne ɔpo so ɛnam deɛ nnipa nsa ayɛ nti, sɛdeɛ Ɔbɛma wɔn aka deɛ wɔn ayɛ no mu bi ahwɛ, sɛdeɛ ɛbɛyɛ na wɔbɛsan wɔn akyi (afiri wɔn bɔne no ho).

ظَهَرَ ٱلْفَسَادُ فِى ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ بِمَا
كَسَبَتْ أَيْدِى ٱلنَّاسِ لِيُذِيقَهُم بَعْضَ
ٱلَّذِى عَمِلُوا۟ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ٤١

42. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Montu kwan wɔ asaase no so na monhwɛ sɛdeɛ wɔn a wɔdii kan no awieɛ si wieɛ”. Na wɔn mu dodoɔ no ara yɛ (nnipa) a wɔde biribi bata Nyankopɔn ho.

قُلْ سِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَٱنظُرُوا۟ كَيْفَ
كَانَ عَـٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلُ ۚ كَانَ
أَكْثَرُهُم مُّشْرِكِينَ ٤٢

43. Enti fa w’ani kyerɛ ɔsom (Islam) a ɛtenee na edi mmu na esi pi no, ansa na Ɛda a efri Nyankopɔn hɔ no a (obiara) ntumi nsi ho kwan no aba. Saa Da no yɛbɛkyekyɛ wɔn mu akuo akuo.

فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ ٱلْقَيِّمِ مِن قَبْلِ أَن
يَأْتِىَ يَوْمٌ لَّا مَرَدَّ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِ ۖ يَوْمَئِذٍ
يَصَّدَّعُونَ ٤٣

44. Obi a ɔbɛyi boniayɛ no, ne boniayɛ no da ɔno ara so, na obi a ɔbɛdi dwuma pa no, wɔn kraa na wɔresiesie (asetena pa) ama no.

مَن كَفَرَ فَعَلَيْهِ كُفْرُهُۥ ۖ وَمَنْ عَمِلَ
صَـٰلِحًا فَلِأَنفُسِهِمْ يَمْهَدُونَ ٤٤

45. Sɛdeɛ ɔbɛfiri N’adom mu atua wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no ka. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn mpɛ boniayɛfoɔ no asɛm.

لِيَجْزِىَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟
ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ مِن فَضْلِهِۦٓ ۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ
ٱلْكَـٰفِرِينَ ٤٥

46. Ne nsɛnkyerɛnee no nso mu bi ne sɛ, Ɔsoma mframa sɛ anigyesɛm sɛdeɛ Ɔbɛma mo aka N’ahummɔborɔ no mu bi ahwɛ, ne sɛdeɛ nsuom hyɛn bɛtumi anante wɔ N’ahyɛdeɛ mu, ne sɛdeɛ mo bɛhwehwɛ N’adom na mobɛyi ayɛ.

وَمِنْ ءَايَـٰتِهِۦٓ أَن يُرْسِلَ ٱلرِّيَاحَ
مُبَشِّرَٰتٍ وَلِيُذِيقَكُم مِّن رَّحْمَتِهِۦ
وَلِتَجْرِىَ ٱلْفُلْكُ بِأَمْرِهِۦ وَلِتَبْتَغُوا۟ مِن
فَضْلِهِۦ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ٤٦

47. Ampa sɛ, Yedii kan somaa asomafoɔ dii w’anim kan maa wɔkɔɔ wɔn nkorɔfoɔ hɔ. Wɔde nyinasoɔ ne nkyerɛkyerɛmu pefee brɛɛ wɔn; na Yɛtuaa wɔn a wɔdii bɔne no so ka. Ɛyɛ Y’asɛdeɛ sɛ Yɛboa agyidiefoɔ no.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ رُسُلًا إِلَىٰ
قَوْمِهِمْ فَجَآءُوهُم بِٱلْبَيِّنَـٰتِ
فَٱنتَقَمْنَا مِنَ ٱلَّذِينَ أَجْرَمُوا۟ ۖ وَكَانَ
حَقًّا عَلَيْنَا نَصْرُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٤٧

48. Nyankopɔn na Ɔsoma mframa ma no kɔ kanyan mununkum na Watrɛ mu wɔ soro sɛdeɛ Ɔpɛ, afei na Wayɛ no asinasin a ɛtaataa soɔ,

ٱللَّهُ ٱلَّذِى يُرْسِلُ ٱلرِّيَـٰحَ فَتُثِيرُ سَحَابًا
فَيَبْسُطُهُۥ فِى ٱلسَّمَآءِ كَيْفَ يَشَآءُ

afei wobɛhunu sɛ nsuo firi (mununkum) no mfifii reba. Sɛ Ɔma no tɔ gu Ne nkoa no mu wɔn a Ɔpɛ so a, wobɛhunu sɛ wɔn ani agyeɛ.

وَيَجۡعَلُهُۥ كِسَفٗا فَتَرَى ٱلۡوَدۡقَ يَخۡرُجُ
مِنۡ خِلَٰلِهِۦۖ فَإِذَآ أَصَابَ بِهِۦ مَن يَشَآءُ
مِنۡ عِبَادِهِۦٓ إِذَا هُمۡ يَسۡتَبۡشِرُونَ ٤٨

49. Na nsuo no nnya nntɔ mmaa wɔn no, na wɔn abamu adikan abu ansa na nsuo no retɔ.

وَإِن كَانُواْ مِن قَبۡلِ أَن يُنَزَّلَ عَلَيۡهِم مِّن
قَبۡلِهِۦ لَمُبۡلِسِينَ ٤٩

50. Enti hwɛ sɛdeɛ Nyankopɔn nsɛnkyerɛnee no si yɛ, sɛdeɛ ɛsi nyane asaase wɔ ne wuo akyi. Nokorɛ sɛ saa ara na Ɔbɛnyane awufoɔ no. Ɔno na Ɔwɔ biribiara so tumi.

فَٱنظُرۡ إِلَىٰٓ ءَاثَٰرِ رَحۡمَتِ ٱللَّهِ كَيۡفَ يُحۡيِ
ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَآۚ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمُحۡيِ
ٱلۡمَوۡتَىٰۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٥٠

51. Sɛ Yɛsoma mframa (a ɛsɛɛ wɔn mfudeɛ no), na wɔhunu sɛ (wɔn mfudeɛ no) aboto wɔ akyire yi (a nsupa tɔ maa wɔn mfudeɛ yɛɛ fɛfɛɛfɛ no a) wɔyi boniayɛ.

وَلَئِنۡ أَرۡسَلۡنَا رِيحٗا فَرَأَوۡهُ مُصۡفَرّٗا
لَّظَلُّواْ مِنۢ بَعۡدِهِۦ يَكۡفُرُونَ ٥١

52. Enti (Nkɔmhyɛni), wontumi mma awufoɔ nte asɛm, na wontumi nso mma asosifoɔ nte frɛ no wɔ abrɛ a wɔadane wɔn akyi ama rekɔ.

فَإِنَّكَ لَا تُسۡمِعُ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَلَا تُسۡمِعُ ٱلصُّمَّ
ٱلدُّعَآءَ إِذَا وَلَّوۡاْ مُدۡبِرِينَ ٥٢

53. Wontumi nkyerɛ anifirafoɔ nso kwan mfri wɔn yera no mu. Nea wobɛtumi ama no ate ne obi a ɔgye Yɛn nsɛm no die na wɔyɛ Muslim (brɛ wɔn ho ase ma Nyankopɔn).

وَمَآ أَنتَ بِهَٰدِ ٱلۡعُمۡيِ عَن ضَلَٰلَتِهِمۡۖ إِن
تُسۡمِعُ إِلَّا مَن يُؤۡمِنُ بِـَٔايَٰتِنَا فَهُم
مُّسۡلِمُونَ ٥٣

54. Nyankopɔn na Ɔbɔɔ mo wɔ ɛberɛ a na moyɛ mmrɛ (tesɛ nkɔdaa a na monni ahoɔden), ɛna mo mmrɛ yɛ akyiri no Ɔmaa mo ahoɔden, ɛna ahoɔden no akyiri no (Ɔma mo san) yɛ mmrɛ fu dwono (bɔ nkɔkora posoposo). Ɔbɔ deɛ Ɔpɛ. Ɔne Onimdefoɔ no, Ɔne Otumfoɔ no.

ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن ضَعۡفٖ ثُمَّ
جَعَلَ مِنۢ بَعۡدِ ضَعۡفٖ قُوَّةٗ ثُمَّ جَعَلَ
مِنۢ بَعۡدِ قُوَّةٖ ضَعۡفٗا وَشَيۡبَةٗۚ يَخۡلُقُ مَا
يَشَآءُۚ وَهُوَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡقَدِيرُ ٥٤

55. Ɛda a Dɔnhwere no bɛsie no, abɔneɛfoɔ no bɛdi nse sɛ: Wɔtenaa (wiase) bɛyɛ sɛ dɔnhwere baako pɛ bi. Saa ara na na wɔdane wɔn ho firi kwan pa no so, di atorɔ, yɛ nneɛma a ɛmfata.

وَيَوۡمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يُقۡسِمُ ٱلۡمُجۡرِمُونَ مَا
لَبِثُواْ غَيۡرَ سَاعَةٖۚ كَذَٰلِكَ كَانُواْ يُؤۡفَكُونَ
٥٥

56. Wɔn a yɛama wɔn nimdeɛ ne gyidie no nso bɛka sɛ: “Motenaa (nna dodoɔ) sɛdeɛ Nyankopɔn ahyehyɛ, de kosii Wusɔreɛ da no; enti ɛnnɛ ne Wusɔreɛ da no, nanso modeɛ monnim”.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ وَٱلۡإِيمَٰنَ لَقَدۡ
لَبِثۡتُمۡ فِي كِتَٰبِ ٱللَّهِ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡبَعۡثِۖ
فَهَٰذَا يَوۡمُ ٱلۡبَعۡثِ وَلَٰكِنَّكُمۡ كُنتُمۡ لَا
تَعۡلَمُونَ ٥٦

57. Enti saa Da no deɛ, wɔn a wɔdi bɔne no kyɛwpa no ho mma mfasoɔ, na yɛmma wɔn kwan (sɛ wɔbɛpa kyɛw) anaasɛ wɔbɛsrɛ bɔnefakyɛ.

فَيَوۡمَئِذٖ لَّا يَنفَعُ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ
مَعۡذِرَتُهُمۡ وَلَا هُمۡ يُسۡتَعۡتَبُونَ ٥٧

58. Ampa sɛ Yɛayɛ mfatoho ahodoɔ pii wɔ saa Qur’aan yi mu ama adasamma. Nanso sɛ wode nsɛnkyerɛnee bi brɛ wɔn a, nokorɛ sɛ wɔn a wɔyi boniayɛ no bɛka sɛ: ”Moyɛ nkontompofoɔ “.

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا الْقُرْآنِ
مِن كُلِّ مَثَلٍ ۚ وَلَئِن جِئْتَهُم بِآيَةٍ
لَّيَقُولَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا إِنْ أَنتُمْ إِلَّا
مُبْطِلُونَ ﴿٥٨﴾

59. Saa ara na Nyankopɔn si wɔn a wɔnnim no akoma.

كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِ الَّذِينَ
لَا يَعْلَمُونَ ﴿٥٩﴾

60. Enti (Nkɔmhyɛni), si aboterɛ. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn bɔhyɛ no yɛ nokorɛ; na ɛmma wɔn a wɔn adwen nnsi wɔn pie no mmɔ wo ngu anaasɛ wɔmmu w’aba mu.

فَاصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ ۖ وَلَا
يَسْتَخِفَّنَّكَ الَّذِينَ لَا يُوقِنُونَ ﴿٦٠﴾

# 31. Lukman

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Alif – Laam – Miim.

الم ﴿١﴾

2. Woi yɛ Nyansa, adwen ne nimdeɛ Nwoma no mu nsɛm.

تِلْكَ آيَاتُ الْكِتَابِ الْحَكِيمِ ﴿٢﴾

3. Ɛyɛ kwankyerɛ ne ahummɔborɔ de ma apapafoɔ no-:

هُدًى وَرَحْمَةً لِّلْمُحْسِنِينَ ﴿٣﴾

4. Wɔn a wɔfrɛ Nyame wɔ ne berɛ mu, na wɔyi Zaka, na wɔn adwen si wɔn pi wɔ Daakye no ho no.

الَّذِينَ يُقِيمُونَ الصَّلَاةَ وَيُؤْتُونَ الزَّكَاةَ
وَهُم بِالْآخِرَةِ هُمْ يُوقِنُونَ ﴿٤﴾

5. Saa nkorɔfoɔ no na wɔnam kwan tenenee a efiri wɔn Wura Nyankopɔn hɔ no soɔ, na saa nkorɔfoɔ no ne nkonimdifoɔ no.

أُولَٰئِكَ عَلَىٰ هُدًى مِّن رَّبِّهِمْ ۖ وَأُولَٰئِكَ
هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿٥﴾

6. Nnipa no mu bi wɔ hɔ a wɔkɔtɔ ahuhusɛm a nimdeɛ biara nni mu, sɛdeɛ wɔde bɛyera (amanfoɔ) afiri Nyankopɔn kwan no soɔ, na wɔfa (Nyankopɔn kwan no sɛ) agorɔ. Saa nkorɔfoɔ no benya animguaseɛ asotwee.

وَمِنَ النَّاسِ مَن يَشْتَرِي لَهْوَ الْحَدِيثِ
لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ اللَّهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ
وَيَتَّخِذَهَا هُزُوًا ۚ أُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ
مُّهِينٌ ﴿٦﴾

7. Sɛ yɛrekenkan Yɛn nsɛm no kyerɛ no a ɔde ahomasoɔ dane ne ho kɔ, yɛ sɛdeɛ ɔntee koraa, tesɛ deɛ akraa bi wɔ n’aso mu. Enti (Nkɔmhyɛni), fa asotwee yaaya no hyɛ (saa nipa ) no bɔ.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ آيَاتُنَا وَلَّىٰ مُسْتَكْبِرًا
كَأَن لَّمْ يَسْمَعْهَا كَأَنَّ فِي أُذُنَيْهِ
وَقْرًا ۖ فَبَشِّرْهُ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٧﴾

8. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no, anigyeɛ Aheman no bɛyɛ wɔn dea.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
لَهُمْ جَنَّاتُ النَّعِيمِ ﴿٨﴾

9. Emu na wɔbɛtena afe bɔɔ. Ɛyɛ Nyankopɔn bɔhyɛ a ɛyɛ nokorɛ. Ɔne Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyansafoɔ no.

خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٗاۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٩

10. Wabɔ soro a adum biara nkuta mu a mohunu, ɛna Ɔde mmepɔ asisi asaase no so pintinn sɛdeɛ (asaase no) nnwoso mo, ɛna Wama mmoadoma ahodoɔ pii ahwete wɔ soɔ, ɛna Yɛsiane nsuo firi soro de ma nnɔbaeɛ papa ahodoɔ nyinaa nyini.

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ بِغَيۡرِ عَمَدٖ تَرَوۡنَهَاۖ وَأَلۡقَىٰ فِي ٱلۡأَرۡضِ رَوَٰسِيَ أَن تَمِيدَ بِكُمۡ وَبَثَّ فِيهَا مِن كُلِّ دَآبَّةٖۚ وَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوۡجٖ كَرِيمٍ ١٠

11. Woi yɛ Nyankopɔn abɔdeɛ. Enti monkyerɛ Me deɛ wɔn a wɔka Ne ho no nso abɔ. Daabi, abɔneɛfoɔ no wɔ ɔyera pefee paa mu.

هَٰذَا خَلۡقُ ٱللَّهِ فَأَرُونِي مَاذَا خَلَقَ ٱلَّذِينَ مِن دُونِهِۦۚ بَلِ ٱلظَّٰلِمُونَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ١١

12. Ampa sɛ, Yɛmaa Luqmaan adwen ne Nyansa, (na yɛka kyerɛɛ no) sɛ: ‘‘Yi Nyankopɔn ayɛ. Na obi a ɔbɛyi Nyankopɔn ayɛ no, oyi ayɛ no de ma ɔno ara ne ho. Obi a ɔbɛyi boniayɛ no nso, nokorɛ sɛ Onyankopɔn ne Ɔdefo , Ɔne Ayeyie Wura ‘‘

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا لُقۡمَٰنَ ٱلۡحِكۡمَةَ أَنِ ٱشۡكُرۡ لِلَّهِۚ وَمَن يَشۡكُرۡ فَإِنَّمَا يَشۡكُرُ لِنَفۡسِهِۦۖ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِيٌّ حَمِيدٞ ١٢

13. Kae ɛberɛ a Luq’maan ka kyerɛɛ ne ba wɔ ɛberɛ a na ɔretu no foɔ no sɛ: ”Meba, hwɛ yie na woamfa biribi ammata Nyankopɔn ho. Nokorɛ sɛ, biribi a yɛde bata Nyankopɔn ho no yɛ bɔne kɛseɛ paa

وَإِذۡ قَالَ لُقۡمَٰنُ لِٱبۡنِهِۦ وَهُوَ يَعِظُهُۥ يَٰبُنَيَّ لَا تُشۡرِكۡ بِٱللَّهِۖ إِنَّ ٱلشِّرۡكَ لَظُلۡمٌ عَظِيمٞ ١٣

14. Yɛatu onipa fo sɛ ɔnyɛ ayɛmyɛ ma n’awofoɔ. Ne maame nyinsɛn no wɔ ahometeɛ akyiri ahometeɛ mu, na mfie mmienu mu na yɛde maa no nufoɔ. Enti fa aseda ma Mene w’awofoɔ. Me hɔ ne (obiara) nnkyi.

وَوَصَّيۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيۡهِ حَمَلَتۡهُ أُمُّهُۥ وَهۡنًا عَلَىٰ وَهۡنٖ وَفِصَٰلُهُۥ فِي عَامَيۡنِ أَنِ ٱشۡكُرۡ لِي وَلِوَٰلِدَيۡكَ إِلَيَّ ٱلۡمَصِيرُ ١٤

15. Na sɛ wɔko tia wo sɛ fa biribi a wonni ho nimdeɛ bata Me ho a, ɛno deɛ enni wɔn akyi; na mmom fa wo ho bata wɔn ho wɔ wiase yi mu wɔ ayɛmyɛ mu; na di obi a ɔdane ne ho ba Me hɔ (wɔ adwen sakra mu) no kwan no so. Na Me hɔ ne monkyi. Na Mɛbɔ mo dwuma a na modie no (nyinaa) ho amaneɛ.

وَإِن جَٰهَدَاكَ عَلَىٰٓ أَن تُشۡرِكَ بِي مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٞ فَلَا تُطِعۡهُمَاۖ وَصَاحِبۡهُمَا فِي ٱلدُّنۡيَا مَعۡرُوفٗاۖ وَٱتَّبِعۡ سَبِيلَ مَنۡ أَنَابَ إِلَيَّۚ ثُمَّ إِلَيَّ مَرۡجِعُكُمۡ فَأُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ١٥

16. “Meba, (deɛ wobɛyɛ biara), sɛ emu duro tesɛ wisa aba, na sɛ ɛwɔ ɔbotan mu anaasɛ ɛwɔ soro anaasɛ asaase mu mpo a, Nyankopɔn de bɛba (ama wabu ho akonta). Nokorɛ sɛ Nyankopɔn yɛ Onitefo (wɔ atemmuo mu), na Ɔne biribiara ho amanebɔfoɔ.

يَٰبُنَيَّ إِنَّهَآ إِن تَكُ مِثۡقَالَ حَبَّةٖ مِّنۡ خَرۡدَلٖ فَتَكُن فِي صَخۡرَةٍ أَوۡ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ أَوۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ يَأۡتِ بِهَا ٱللَّهُۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَطِيفٌ خَبِيرٞ ١٦

17. Me ba, frɛ Nyame wɔ ne berɛ mu, na hyɛ (amanfoɔ) ma wɔnyɛ papa, na bra (amanfoɔ) ma wɔn ntwe wɔn ho mfiri amumu yɛ ho; na si aboterɛ wɔ deɛ ɛbɛto woɔ (biara) ho. Nokorɛ sɛ, woi ne asɛm no deɛ edi mmu paa.

يَٰبُنَيَّ أَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ وَأۡمُرۡ بِٱلۡمَعۡرُوفِ
وَٱنۡهَ عَنِ ٱلۡمُنكَرِ وَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَآ
أَصَابَكَۖ إِنَّ ذَٰلِكَ مِنۡ عَزۡمِ ٱلۡأُمُورِ
١٧

18. Hwɛ na woanyi w'ani amfri amanfoɔ so ammu wɔn animtia, na ɛmfa ahomasoɔ nnante wɔ asaase no so. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn mpɛ obi a ɔgye ne ho die na otu ne ho no asɛm.

وَلَا تُصَعِّرۡ خَدَّكَ لِلنَّاسِ وَلَا تَمۡشِ فِي
ٱلۡأَرۡضِ مَرَحًاۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخۡتَالٖ
فَخُورٖ ١٨

19. Na to wo bo ase anaa ma wonanteɛ nyɛ hɔ-ne-hɔ, na brɛ wo nne nso ase. Nokorɛ sɛ, ɛnne a (amanfoɔ) mpɛ koraa ne afunumu nne ".

وَٱقۡصِدۡ فِي مَشۡيِكَ وَٱغۡضُضۡ مِن
صَوۡتِكَۚ إِنَّ أَنكَرَ ٱلۡأَصۡوَٰتِ لَصَوۡتُ
ٱلۡحَمِيرِ ١٩

20. Enti monhunuu sɛ Nyankopɔn ama deɛ ɛwɔ soro ne deɛ ɛwɔ asaase soɔ (nyinaa) berɛ wɔn ho ase ma mo, ɛna Wama N'adom a ɛda adie ne deɛ asuma abu mo soɔ? Nnipa no bi wɔ hɔ a wɔgye Nyankopɔn ho akyinnye a nimdeɛ anaa kwankyerɛ anaa Nwoma pefee biara nni mu.

أَلَمۡ تَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ سَخَّرَ لَكُم مَّا فِي
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَأَسۡبَغَ
عَلَيۡكُمۡ نِعَمَهُۥ ظَٰهِرَةٗ وَبَاطِنَةٗۗ وَمِنَ
ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ
وَلَا هُدٗى وَلَا كِتَٰبٖ مُّنِيرٖ ٢٠

21. Sɛ woka kyerɛ wɔn sɛ, moni deɛ Nyankopɔn asiane aba no akyi a, deɛ wɔka ne sɛ: "Daabi, yɛdi deɛ yɛbɛtoo y'agyanom wɔ soɔ no akyi." Enti sɛ na ɔbonsam refrɛ wɔn (agyanom) akɔ Ogya frama asotwee no mu mpo a.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّبِعُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُواْ
بَلۡ نَتَّبِعُ مَا وَجَدۡنَا عَلَيۡهِ ءَابَآءَنَآۚ
أَوَلَوۡ كَانَ ٱلشَّيۡطَٰنُ يَدۡعُوهُمۡ إِلَىٰ
عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ٢١

22. Obiara a ɔbɛbrɛ ne ho (nyinaa) ase ama Nyankopɔn na ɔyɛ papa no, ampa sɛ (saa nipa no) asɔ gyidie homa no mu. Nyankopɔn hɔ na asɛm no nyinaa kɔ wie.

وَمَن يُسۡلِمۡ وَجۡهَهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ وَهُوَ مُحۡسِنٞ
فَقَدِ ٱسۡتَمۡسَكَ بِٱلۡعُرۡوَةِ ٱلۡوُثۡقَىٰۗ وَإِلَى ٱللَّهِ
عَٰقِبَةُ ٱلۡأُمُورِ ٢٢

23. Obia ɔbɛyi boniayɛ no, ɛmma ne boniayɛ no nnyɛ wo awerɛho. Yɛn hɔ ne wɔn nnkyi, na Yɛbɛbɔ wɔn dwuma a wɔdiiɛ no ho amaneɛ. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne deɛ ɛwɔ akoma mu no ho Nnimdefoɔ no.

وَمَن كَفَرَ فَلَا يَحۡزُنكَ كُفۡرُهُۥٓۚ إِلَيۡنَا
مَرۡجِعُهُمۡ فَنُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ
عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٢٣

24. Yɛbɛma wɔn agye wɔn ani kakra, na afei Yɛaka wɔn so de wɔn akɔ asotwee a emu yɛ duro no mu.

نُمَتِّعُهُمۡ قَلِيلٗا ثُمَّ نَضۡطَرُّهُمۡ إِلَىٰ
عَذَابٍ غَلِيظٖ ٢٤

25. Sɛ wobisa wɔn sɛ: ”Hwan na ɔbɔɔ soro ne asaase a, wɔbɛka sɛ: “Nyankopɔn”. Kasɛ: “Aseda wɔ Nyankopɔn”. Daabi, wɔn mu dodoɔ no ara nnim.

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ ۚ قُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ
بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٢٥

26. Deɛ ɛwɔ soro ne asaase so (nyinaa) wɔ Nyankopɔn. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn deɛ Ɔne Ɔdefoɔ, Ɔne Ayeyie Wura no.

لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ
ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ٢٦

27. Sɛ nnua a ɛwɔ asaase so nyinaa yɛ twerɛdua, ɛna ɔpo akyiri nso yɛde ɔpo foforɔ nson aka ho (ayɛ no twerɛ nsuo sɛ yɛretwerɛ Nyankopɔn asɛm) a, anka (nnua no ne ɔpo no bɛsa) na Nyankopɔn asɛm no nsae. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyansafoɔ.

وَلَوْ أَنَّمَا فِى ٱلْأَرْضِ مِن شَجَرَةٍ أَقْلَٰمٌ
وَٱلْبَحْرُ يَمُدُّهُۥ مِنۢ بَعْدِهِۦ سَبْعَةُ أَبْحُرٍ
مَّا نَفِدَتْ كَلِمَٰتُ ٱللَّهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ
حَكِيمٌ ٢٧

28. Mo mmɔeɛ (a edikan yi) anaasɛ mo sɔreɛ (wɔ mowuo akyiri no) tesɛ honam korɔ pɛpɛɛpɛ. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn Ne Otiefoɔ a Ɔte biribiara, Ohunu (biribiara).

مَّا خَلْقُكُمْ وَلَا بَعْثُكُمْ إِلَّا كَنَفْسٍ
وَٰحِدَةٍ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌۢ بَصِيرٌ ٢٨

29. Enti wonhunuu sɛ Nyankopɔn ma adesaeɛ wura adekyeɛ mu, ɛna Ɔma adekyeɛ nso wura adesaeɛ mu, ɛna Wama awia ne bosome abrɛ wɔn ho ase (ama mo), emu biara nam ne kwan so kɔsi ɛberɛ a yɛahyɛ. Nyankopɔn ne dwuma a modie nyinaa ho amanebɔfoɔ.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُولِجُ ٱلَّيْلَ فِى ٱلنَّهَارِ
وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِى ٱلَّيْلِ وَسَخَّرَ ٱلشَّمْسَ
وَٱلْقَمَرَ كُلٌّ يَجْرِىٓ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى وَأَنَّ
ٱللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ٢٩

30. Woi kyerɛ sɛ ampa, Nyankopɔn ne Nokorɛ no, na wɔn a wɔfri N’akyi sufrɛ wɔn no deɛ ɛyɛ atorɔsɛm. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Okokroko no, Ɔne Ɔkɛseɛ no.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْحَقُّ وَأَنَّ مَا يَدْعُونَ
مِن دُونِهِ ٱلْبَٰطِلُ وَأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْعَلِىُّ
ٱلْكَبِيرُ ٣٠

31. Wonhunuu sɛ nsuom hyɛn de Nyankopɔn adom na ɛnam ɔpo so, sɛdeɛ Ɔbɛkyerɛ mo Ne nsɛnkyerɛnee? Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu ma obiara a osi abotерɛ, yi (Nyankopɔn) ayɛ.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱلْفُلْكَ تَجْرِى فِى ٱلْبَحْرِ
بِنِعْمَتِ ٱللَّهِ لِيُرِيَكُم مِّنْ
ءَايَٰتِهِۦٓ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّكُلِّ
صَبَّارٍ شَكُورٍ ٣١

32. Sɛ asorɔkye bi tesɛ nwunu bɔ kata wɔn so (wɔ ɔpo no mu hɔ) a, wɔsu frɛ Nyankopɔn wɔ anidie ne ahobraseɛ mu. Nanso ɛberɛ a Yɛbɛgye wɔn de wɔn aba asaase soɔ no, wɔn mu bi yɛ bɔne ne papa de fra. Obi a ɔko tia Yɛ nsɛnkyerɛnee no ne obia ɔyɛ nipa bɔneni, obia onni nkaeɛ.

وَإِذَا غَشِيَهُم مَّوْجٌ كَٱلظُّلَلِ دَعَوُا۟ ٱللَّهَ
مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ فَلَمَّا نَجَّىٰهُمْ إِلَى ٱلْبَرِّ
فَمِنْهُم مُّقْتَصِدٌ ۚ وَمَا يَجْحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ
إِلَّا كُلُّ خَتَّارٍ كَفُورٍ ٣٢

33. Adasamma, monsuro mo Wura Nyankopɔn, na monsuro Ɛda no a agya ho mma mfasoɔ mma ne ba, na ɛba nso ho mma mfasoɔ mma agya wɔ hwee ho no. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn bɔhyɛ no yɛ nokorɛ; enti monhwɛ na moamma wiase asetena yi annaadaa mo, na momma (ɔbonsam) daadaafoɔ no nso nnaadaa mo wɔ Nyankopɔn ho.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمْ وَٱخْشَوْاْ
يَوْمًا لَّا يَجْزِى وَالِدٌ عَن وَلَدِهِۦ وَلَا
مَوْلُودٌ هُوَ جَازٍ عَن وَالِدِهِۦ شَيْـًٔا ۚ إِنَّ
وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ ۖ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ ٱلْحَيَوٰةُ
ٱلدُّنْيَا وَلَا يَغُرَّنَّكُم بِٱللَّهِ ٱلْغَرُورُ
٣٣

34. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn hɔ na Dɔnhwere no ho nimdeɛ no wɔ, Ɔno na Ɔma nsuo tɔ, na Onim deɛ ɛwɔ (ɔbaa) awodeɛ mu. Ɔkra biara nnim deɛ ɔbɛnya no ɔkyena, na ɔkra biara nso nnim asaase korɔ a ɔbɛwu atɔ soɔ. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn na Onim, Ɔne biribiara ho amanebɔ Wura.

إِنَّ ٱللَّهَ عِندَهُۥ عِلْمُ ٱلسَّاعَةِ وَيُنَزِّلُ
ٱلْغَيْثَ وَيَعْلَمُ مَا فِى ٱلْأَرْحَامِ ۖ وَمَا
تَدْرِى نَفْسٌ مَّاذَا تَكْسِبُ غَدًا ۖ
وَمَا تَدْرِى نَفْسٌۢ بِأَىِّ أَرْضٍ تَمُوتُ ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٌۢ ٣٤

## 32. As-Sajdah

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Alif – Laam – Miim.

الٓمٓ ١

2. Nwoma yi mu Adiyisɛm no, akyinnyeɛ biara nni ho, efri Abɔdeɛ nyinaa Wura Nyankopɔn no hɔ.

تَنزِيلُ ٱلْكِتَٰبِ لَا رَيْبَ فِيهِ مِن رَّبِّ
ٱلْعَٰلَمِينَ ٢

3. Anaasɛ wɔka sɛ, wabɔ ne trim? Daabi, ɛno ne nokorɛ no a efri wo Wura Nyankopɔn hɔ no, sɛdeɛ wode bɛbɔ amanfoɔ no a kɔkɔbɔni biara nnii w'anim kan mmaa wɔn hɔ da no kɔkɔ sɛdeɛ wɔbɛnya kwan kyerɛ.

أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰهُ ۚ بَلْ هُوَ ٱلْحَقُّ مِن
رَّبِّكَ لِتُنذِرَ قَوْمًا مَّآ أَتَىٰهُم مِّن نَّذِيرٍ مِّن
قَبْلِكَ لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُونَ ٣

4. Nyankopɔn no a Ɔde nna nsia bɔɔ soro ne asaase ne deɛ ɛwɔ ne mmienu mfinfii, ɛna afei Ɔde Neho sii Tumi ahennwa no soɔ. Monni okyitaafoɔ anaa otwitwagyefoɔ biara wɔ N'akyi. Enti monnfa adwen?

ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا
بَيْنَهُمَا فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى
ٱلْعَرْشِ ۖ مَا لَكُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَلِىٍّ
وَلَا شَفِيعٍ ۚ أَفَلَا تَتَذَكَّرُونَ ٤

5. Ɔyɛ ntotoeɛ no firi soro de ba asaase so; afei na ɛde dakoro a ne nsusueɛ bɛyɛ mfeɛ apem sɛdeɛ mosi bu monkonta no afro kɔ Ne hɔ.

يُدَبِّرُ ٱلْأَمْرَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ إِلَى ٱلْأَرْضِ ثُمَّ
يَعْرُجُ إِلَيْهِ فِى يَوْمٍ كَانَ مِقْدَارُهُۥٓ
أَلْفَ سَنَةٍ مِّمَّا تَعُدُّونَ ٥

6. Ɔno ne Kokoa mu ne Badwa mu Nimdefoɔ no, Otumfoɔ no a otumi ade nyinaa yɛ no, Ahumumɔborɔ Hene no -

ذَٰلِكَ عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلْعَزِيزُ
ٱلرَّحِيمُ ٦

| | |
|---|---|
| 7. (Otumfoɔ) no a Ɔbɔɔ biribiara yie; na Ɔde nɛtɛɛ na ɛhyɛɛ onipa mmɔɛɛ aseɛ, | ٱلَّذِىٓ أَحۡسَنَ كُلَّ شَىۡءٍ خَلَقَهُۥۖ وَبَدَأَ خَلۡقَ ٱلۡإِنسَٰنِ مِن طِينٖ ٧ |
| 8. Afei n'asefoɔ no nso Oyii wɔn firi nsuo a yɛbu no animtia mu. | ثُمَّ جَعَلَ نَسۡلَهُۥ مِن سُلَٰلَةٖ مِّن مَّآءٖ مَّهِينٖ ٨ |
| 9. Afei Ɔyɛɛ no pɛpɛɛpɛ, ɛna Ɔhomee Ne honhom guu ne mu; ɛna Ɔmaa mo (aso a mo de) te asɛm, ne (ani a mo de) hunuu adeɛ ne akoma. (Woi nyinaa mu no) aseda kakraabi na mo de da (no) aseɛ. | ثُمَّ سَوَّىٰهُ وَنَفَخَ فِيهِ مِن رُّوحِهِۦۖ وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ وَٱلۡأَفۡـِٔدَةَۚ قَلِيلٗا مَّا تَشۡكُرُونَ ٩ |
| 10. Deɛ wɔka ne sɛ: "(Enti sɛ yɛwu) na yɛyera wɔ asaase mu a yɛbɛsan ayɛ abɔdeɛ foforɔ bio?" Aane, nanso wɔnnye wɔn Wura Nyankopɔn nhyiamu (da no) nni. | وَقَالُوٓاْ أَءِذَا ضَلَلۡنَا فِى ٱلۡأَرۡضِ أَءِنَّا لَفِى خَلۡقٖ جَدِيدِۭۚ بَلۡ هُم بِلِقَآءِ رَبِّهِمۡ كَٰفِرُونَ ١٠ |
| 11. Ka sɛ: "Soro abɔfoɔ agyenkwa a ɔhwɛ mo soɔ no bɛyi mo nkwa. Afei mo Wura Nyankopɔn hɔ na mobɛsan akɔ" . | قُلۡ يَتَوَفَّىٰكُم مَّلَكُ ٱلۡمَوۡتِ ٱلَّذِى وُكِّلَ بِكُمۡ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمۡ تُرۡجَعُونَ ١١ |
| 12. Sɛ anka worehunu sɛdeɛ abɔneɛfoɔ no asisi wɔn tri ase wɔ wɔn Wura Nyankopɔn anim (reka sɛ): "Yɛ Wura afei deɛ yɛahunu na yɛate nso, enti ma yɛnsan y'akyi nkɔ (wiase) nkɔdi dwuma pa no, nokorɛ sɛ (afei deɛ) yɛagye adi paa." | وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلۡمُجۡرِمُونَ نَاكِسُواْ رُءُوسِهِمۡ عِندَ رَبِّهِمۡ رَبَّنَآ أَبۡصَرۡنَا وَسَمِعۡنَا فَٱرۡجِعۡنَا نَعۡمَلۡ صَٰلِحًا إِنَّا مُوقِنُونَ ١٢ |
| 13. Sɛ Yɛpɛ a anka Yɛde onipa biara kwankyerɛ bɛma no (anaasɛ anka yɛbɛkyerɛ onipa biara kwan), nanso asɛm a efri Me hɔ no yɛ nokorɛ sɛ: "Mɛka Jinn ne nnipa abom de wɔn ahyɛ Amanehunu gya no mma. | وَلَوۡ شِئۡنَا لَأٓتَيۡنَا كُلَّ نَفۡسٍ هُدَىٰهَا وَلَٰكِنۡ حَقَّ ٱلۡقَوۡلُ مِنِّى لَأَمۡلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنَ ٱلۡجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ أَجۡمَعِينَ ١٣ |
| 14. Enti monka (asotwee no) nhwɛ, ɛnam sɛ mo werɛ firii mo nnɛ da nhyiamu yi nti. Enti Yɛn nso Yɛ werɛ bɛfiri mo. Monka daadaa asotwee no nhwɛ, ɛnam dwuma a na modie no ho nti." | فَذُوقُواْ بِمَا نَسِيتُمۡ لِقَآءَ يَوۡمِكُمۡ هَٰذَآ إِنَّا نَسِينَٰكُمۡۖ وَذُوقُواْ عَذَابَ ٱلۡخُلۡدِ بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ١٤ |
| 15. Wɔn a wɔgye Yɛ nsɛm no die no ne wɔn a sɛ yɛde Yɛ nsɛm no tu wɔn fo a, wɔde wɔn ho kɔ fɔm de wɔn anim butu fɔm, na wɔbɔ wɔn Wura Nyankopɔn abodin kamfo no, na wɔnyɛ ahomasoɔ. | إِنَّمَا يُؤۡمِنُ بِـَٔايَٰتِنَا ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُواْ بِهَا خَرُّواْ سُجَّدٗا وَسَبَّحُواْ بِحَمۡدِ رَبِّهِمۡ وَهُمۡ لَا يَسۡتَكۡبِرُونَ۩ ١٥ |
| 16. (Nyankopɔn ho dɔ nti wɔsɔre anadwo) gya wɔn kɛtɛ, wɔsufrɛ wɔn Wura Nyankopɔn wɔ ehuu mu ne ani daasoɔ mu, na deɛ Yɛde ama wɔn no nso wɔyi mu bi de ma. | تَتَجَافَىٰ جُنُوبُهُمۡ عَنِ ٱلۡمَضَاجِعِ يَدۡعُونَ رَبَّهُمۡ خَوۡفٗا وَطَمَعٗا وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ١٦ |

17. Ɔkra biara nnim anigyedeɛ a yɛde asie ama wɔn; ɛyɛ dwumadi (pa) a na wɔn die no ho akatua.

فَلَا تَعْلَمُ نَفْسٌ مَّآ أُخْفِىَ لَهُم مِّن قُرَّةِ أَعْيُنٍ جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ١٧

18. Enti obi a ɔyɛ gyidini ne obi a ɔyɛ kohwini (anaa ɔbɔneɛni no) yɛ pɛ? (Daabi) wɔnyɛ pɛ.

أَفَمَن كَانَ مُؤْمِنًا كَمَن كَانَ فَاسِقًا ۚ لَّا يَسْتَوُۥنَ ١٨

19. Wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no deɛ wɔbɛnya Soro Aheman no mu atena, ɛhɔ yɛ ahomegye bea, ɛnam dwumadi pa a wɔdieɛ no nti.

أَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ فَلَهُمْ جَنَّـٰتُ ٱلْمَأْوَىٰ نُزُلًۢا بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ١٩

20. Wɔn nso a wɔbɔɔ akohwie (dii nsɛmmɔnee) no deɛ wɔn asetena ne egya no mu. Ɛberɛ biara a wɔbɛpɛsɛ wɔfiri mu no yɛbɛsan de wɔn akɔ mu bio, na yɛbɛka akyerɛ wɔn sɛ: “Monka egya asotwee no a mobuu no atorɔsɛm no nhwɛ “.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ فَسَقُوا۟ فَمَأْوَىٰهُمُ ٱلنَّارُ ۖ كُلَّمَآ أَرَادُوٓا۟ أَن يَخْرُجُوا۟ مِنْهَآ أُعِيدُوا۟ فِيهَا وَقِيلَ لَهُمْ ذُوقُوا۟ عَذَابَ ٱلنَّارِ ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ٢٠

21. Nokorɛ sɛ Yɛbɛma wɔn aka asotwee a ɛbɛn no bi ahwɛ (wɔ wiase ha), ansa na asotwee kɛseɛ no (aba) sɛdeɛ wɔbɛsan wɔn akyi (afri wɔn bɔne mu).

وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنَ ٱلْعَذَابِ ٱلْأَدْنَىٰ دُونَ ٱلْعَذَابِ ٱلْأَكْبَرِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ٢١

22. Hwan na ɔyɛ nnipa bɔneni kyɛn obi a yɛde ne Wura Nyankopɔn nsɛm no tu no fo a ɔtwe ne ho fri ho? Nokorɛ sɛ Yɛbɛtua abɔneɛfoɔ no so ka.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِـَٔايَـٰتِ رَبِّهِۦ ثُمَّ أَعْرَضَ عَنْهَآ ۚ إِنَّا مِنَ ٱلْمُجْرِمِينَ مُنتَقِمُونَ ٢٢

23. Ampa sɛ, Yɛde Nwoma no maa Mose, enti ɛmma w'adwen nnyɛ wo ntanta wɔ Ne nhyiamu no ho; na Yɛyɛɛ no kwankyerɛ (Nwoma) de maa Israel mma.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَـٰبَ فَلَا تَكُن فِى مِرْيَةٍ مِّن لِّقَآئِهِۦ ۖ وَجَعَلْنَـٰهُ هُدًى لِّبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٢٣

24. Yɛyɛɛ wɔn mu bi nso akandifoɔ a na wɔde Y’ahyɛdeɛ no kyerɛ (amanfoɔ) kwan ɛnam aboterɛ a wɔnyaeɛ ho nti, na wɔgye Yɛ nsɛm no di.

وَجَعَلْنَا مِنْهُمْ أَئِمَّةً يَهْدُونَ بِأَمْرِنَا لَمَّا صَبَرُوا۟ ۖ وَكَانُوا۟ بِـَٔايَـٰتِنَا يُوقِنُونَ ٢٤

25. Nokorɛ sɛ, wo Wura Nyankopɔn bɛbu wɔn ntɛm atɛn wɔ Wusɔreɛ da no wɔ deɛ wɔnte wɔn ho ase wɔ ho no ho.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَفْصِلُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ فِيمَا كَانُوا۟ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ٢٥

26. Enti awoɔ ntoatoasoɔ dodoɔ a wɔdii wɔn anim kan a Yɛasɛe wɔn a wɔnenam wɔn atenaeɛ no, ɛnyɛ kwankyerɛ (anaasɛ adesua anaasɛ afutuo) mma wɔn? Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu. Enti wɔnte anaa?

أَوَلَمْ يَهْدِ لَهُمْ كَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَبْلِهِم مِّنَ ٱلْقُرُونِ يَمْشُونَ فِى مَسَـٰكِنِهِمْ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَـٰتٍ ۚ أَفَلَا يَسْمَعُونَ ٢٦

27. Anaasɛ wɔnhunuu sɛ Yɛn na Yɛpia nsuo no dekɔ asaase a ɔpɛ asi soɔ a enni mfudeɛ biara no so, na Yɛde ma nnɔbaeɛ a wɔn nyɛmmoa ne wɔn ara die no fifi? Enti wɔnhunu anaa?

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّا نَسُوقُ ٱلۡمَآءَ إِلَى ٱلۡأَرۡضِ ٱلۡجُرُزِ فَنُخۡرِجُ بِهِۦ زَرۡعٗا تَأۡكُلُ مِنۡهُ أَنۡعَٰمُهُمۡ وَأَنفُسُهُمۡۚ أَفَلَا يُبۡصِرُونَ ٢٧

28. Deɛ wɔka ne sɛ: “Ɛberɛ bɛn na saa nkonimdie no bɛba sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a?”

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡفَتۡحُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٢٨

29. Ka sɛ: Nkonimdie da no, wɔn a wɔannye annie no gyidie ho mma mfasoɔ mma wɔn, na yɛmma wɔn ɛberɛ nso.

قُلۡ يَوۡمَ ٱلۡفَتۡحِ لَا يَنفَعُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِيمَٰنُهُمۡ وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ٢٩

30. Enti twe wo ho fri wɔn ho na twɛn, nokorɛ sɛ wɔn (nso) retwɛn.

فَأَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡ وَٱنتَظِرۡ إِنَّهُم مُّنتَظِرُونَ ٣٠

# 33. Al-Ahzaab

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Nkɔmhyɛni, Suro Nyankopɔn, na entie boniayɛfoɔ no ne nkɔnkɔnsafoɔ no. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Onimdefoɔ a Onim biribiara, Ɔne Onyansafoɔ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ ٱتَّقِ ٱللَّهَ وَلَا تُطِعِ ٱلۡكَٰفِرِينَ وَٱلۡمُنَٰفِقِينَۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمٗا ١

2. Di deɛ yɛayi ama woɔ a efiri wo Wura Nyankopɔn hɔ no akyi. Nokorɛ sɛ, Onyankopɔn ne dwuma a modie (nyinaa) ho amane bɔfoɔ.

وَٱتَّبِعۡ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٗا ٢

3. Na fa wo ho to Nyankopɔn so, na Nyankopɔn ne Okyitaafoɔ a Ɔsom bo.

وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلٗا ٣

4. Nyankopɔn nyɛɛ akoma mmienu nhyɛɛ onipa biara koko mu, na Ɔnyɛɛ moyere-nom a mode “Iz’haar” gyae wɔn awadeɛ no sɛ mo maame, na Ɔnyɛɛ wɔn a (wɔte monkyɛn a) mofrɛ wɔn momma no sɛ momma (paa). Woi yɛ moara mo ano asɛm, Onyankopɔn na Ɔka nokorɛ na Ɔno na Ɔkyerɛ kwan.

مَّا جَعَلَ ٱللَّهُ لِرَجُلٖ مِّن قَلۡبَيۡنِ فِي جَوۡفِهِۦۚ وَمَا جَعَلَ أَزۡوَٰجَكُمُ ٱلَّٰٓـِٔي تُظَٰهِرُونَ مِنۡهُنَّ أُمَّهَٰتِكُمۡۚ وَمَا جَعَلَ أَدۡعِيَآءَكُمۡ أَبۡنَآءَكُمۡۚ ذَٰلِكُمۡ قَوۡلُكُم بِأَفۡوَٰهِكُمۡۖ وَٱللَّهُ يَقُولُ ٱلۡحَقَّ وَهُوَ يَهۡدِي ٱلسَّبِيلَ ٤

5. Monfa wɔn papanom (din) mfrɛ wɔn, ɛno na ɛyɛ paa wɔ Nyankopɔn anim; sɛ monnim wɔn papanom a, ɛneɛ wɔyɛ mo nuanom ne (mo) ayɔnkofoɔ wɔ Nyamesom mu. Bɔne (biara) nni mo so wɔ mfomsoɔ a moayɛ ho, na mmom (bɔne wɔ mo so wɔ) deɛ mo akoma boapa ayɛ.

ٱدۡعُوهُمۡ لِأٓبَآئِهِمۡ هُوَ أَقۡسَطُ عِندَ ٱللَّهِۚ فَإِن لَّمۡ تَعۡلَمُوٓاْ ءَابَآءَهُمۡ فَإِخۡوَٰنُكُمۡ فِي ٱلدِّينِ وَمَوَٰلِيكُمۡۚ وَلَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٞ فِيمَآ أَخۡطَأۡتُم بِهِۦ وَلَٰكِن مَّا

| | |
|---|---|
| Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Ɔdɛɛfoɔ Hene. | تَعَمَّدَتۡ قُلُوبُكُمۡۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمًا ٥ |
| 6. Nkɔmhyɛni bɛn agyidiefoɔ no paa kyɛn wɔn ho wɔn ho, na ne yerenom yɛ (agyidiefoɔ no) maame. Na abusua-bogya bɛn wɔn ho wɔn ho wɔ Nyankopɔn nhyehyɛɛ mu kyɛn agyidiefoɔ no ne atukɔfoɔ no, gyesɛ (ebia) moreyɛ ayɛmyɛ bi ama mo ayɔnkofoɔ no. Saa na yɛatwerɛ no wɔ Nwoma no mu. | ٱلنَّبِيُّ أَوۡلَىٰ بِٱلۡمُؤۡمِنِينَ مِنۡ أَنفُسِهِمۡۖ وَأَزۡوَٰجُهُۥٓ أُمَّهَٰتُهُمۡۗ وَأُوْلُواْ ٱلۡأَرۡحَامِ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلَىٰ بِبَعۡضٖ فِي كِتَٰبِ ٱللَّهِ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُهَٰجِرِينَ إِلَّآ أَن تَفۡعَلُوٓاْ إِلَىٰٓ أَوۡلِيَآئِكُم مَّعۡرُوفٗاۚ كَانَ ذَٰلِكَ فِي ٱلۡكِتَٰبِ مَسۡطُورٗا ٦ |
| 7. Kae ɛberɛ a Yɛgyee apam firi Nkɔmhyɛfoɔ no hɔ, ɛne wo (Muhammad) hɔ, ne Noa ne Abraham ne Mose ɛna Yesu Mar'yam ba no hɔ; Yɛgyee apam a emu yɛ duro paa na efirii wɔn hɔ. | وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مِيثَٰقَهُمۡ وَمِنكَ وَمِن نُّوحٖ وَإِبۡرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَى ٱبۡنِ مَرۡيَمَۖ وَأَخَذۡنَا مِنۡهُم مِّيثَٰقًا غَلِيظٗا ٧ |
| 8. Sɛdeɛ (Nyankopɔn) bɛbisa nokwafoɔ no wɔn nokorɛdie ho asɛm. Nyankopɔn asiesie asotwee a ɛyɛ ya paa ato boniayɛfoɔ no hɔ. | لِّيَسۡـَٔلَ ٱلصَّٰدِقِينَ عَن صِدۡقِهِمۡۚ وَأَعَدَّ لِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابًا أَلِيمٗا ٨ |
| 9. Mo a moagye adie, monkae Onyankopɔn adom a ɛwɔ mosoɔ, ɛberɛ a asraafoɔ dɔm baa mo soɔ na Yɛsomaa mframa ne asraafoɔ a mo ani anhu wɔn baa wɔn soɔ. Onyankopɔn deɛ Ohu dwuma a modie biara. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَةَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ إِذۡ جَآءَتۡكُمۡ جُنُودٞ فَأَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ رِيحٗا وَجُنُودٗا لَّمۡ تَرَوۡهَاۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرًا ٩ |
| 10. Ɛberɛ a (atamfoɔ) no baa mo so firi mo soro ne mo ase, na ani yɛɛ kusuu na akoma pagya baa menewa mu, na modwenee adwen (bɔne) wɔ Nyankopɔn ho. | إِذۡ جَآءُوكُم مِّن فَوۡقِكُمۡ وَمِنۡ أَسۡفَلَ مِنكُمۡ وَإِذۡ زَاغَتِ ٱلۡأَبۡصَٰرُ وَبَلَغَتِ ٱلۡقُلُوبُ ٱلۡحَنَاجِرَ وَتَظُنُّونَ بِٱللَّهِ ٱلظُّنُونَا۠ ١٠ |
| 11. Ɛhɔ no Yɛsɔɔ agyidiefoɔ no hwɛe, na wɔn ho wosoo papaapa. | هُنَالِكَ ٱبۡتُلِيَ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ وَزُلۡزِلُواْ زِلۡزَالٗا شَدِيدٗا ١١ |
| 12. Na kae ɛberɛ no a nkɔnkɔnsafoɔ no ne wɔn a yadeɛ wɔ wɔn akoma mu no kaa sɛ: "Bɔ a Nyankopɔn ne ne Somafoɔ hyɛɛ yɛn no yɛ nnaadaa bi kwa". | وَإِذۡ يَقُولُ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ وَٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ مَّا وَعَدَنَا ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥٓ إِلَّا غُرُورٗا ١٢ |
| 13. Kae ɛberɛ nso a wɔn mu fekuo bi kaa sɛ: "Yasribfoɔ, monni gyinaberɛ biara, enti monsan mo akyi". Wɔn mu fa bi srɛɛ kwan wɔ Nkɔmhyɛni hɔ, wɔkaa sɛ: Y'afiee deda mpan, | وَإِذۡ قَالَت طَّآئِفَةٞ مِّنۡهُمۡ يَٰٓأَهۡلَ يَثۡرِبَ لَا مُقَامَ لَكُمۡ فَٱرۡجِعُواْۚ |

na ɛnyɛ nokorɛ sɛ ɛdeda mpan, na mmom dwane na wɔrepɛ adwane.

وَيَسْتَـْٔذِنُ فَرِيقٌ مِّنْهُمُ ٱلنَّبِىَّ يَقُولُونَ إِنَّ
بُيُوتَنَا عَوْرَةٌ وَمَا هِىَ بِعَوْرَةٍ ۖ إِن يُرِيدُونَ
إِلَّا فِرَارًا ١٣

---

14. Sɛ (atamfoɔ no) nyaa emu akwan bi wuraa (Madina kuro no mu) maa wɔbɛpuee (nkɔnkɔnsafoɔ no) so, ɛna wɔreka akyerɛ wɔn sɛ wɔnyɛ basabasa (anaasɛ wɔnko ntia Muslimifoɔ no) a, anka wɔbɛyɛ a wɔnkyɛre ho koraa.

وَلَوْ دُخِلَتْ عَلَيْهِم مِّنْ أَقْطَارِهَا ثُمَّ
سُئِلُوا۟ ٱلْفِتْنَةَ لَـَٔاتَوْهَا وَمَا تَلَبَّثُوا۟ بِهَآ
إِلَّا يَسِيرًا ١٤

---

15. Nokorɛ nso sɛ na wɔne Nyankopɔn adikan ahyɛ bɔ sɛ wɔnnane wɔn akyi mma (agyidiefoɔ no da). Apam a ɛwɔ Nyankopɔn hɔ deɛ, nokorɛ sɛ ɛwɔ ho ano yie.

وَلَقَدْ كَانُوا۟ عَـٰهَدُوا۟ ٱللَّهَ مِن قَبْلُ لَا
يُوَلُّونَ ٱلْأَدْبَـٰرَ ۚ وَكَانَ عَهْدُ ٱللَّهِ مَسْـُٔولًا
١٥

---

16. (Nkɔmhyɛni), ka kyerɛ (nkɔnkɔnsafoɔ no a wɔresrɛ kwan no) sɛ: "Sɛ owuo anaa okum ho nti na moredwane no a, ɛneɛ dwane no ho mma mfasoɔ mma mo, ɛyɛ ɛberɛ tiaa bi na mode bɛgye mo ani (wɔ wiase ha) "

قُل لَّن يَنفَعَكُمُ ٱلْفِرَارُ إِن فَرَرْتُم
مِّنَ ٱلْمَوْتِ أَوِ ٱلْقَتْلِ وَإِذًا لَّا تُمَتَّعُونَ
إِلَّا قَلِيلًا ١٦

---

17. Ka sɛ : "Sɛ Nyankopɔn pɛ mo bɔne bi, anaasɛ Ɔpɛ mo ahummɔborɔ bi a, hwan na ɔbɛbɔ mo ho ban afiri ne nsam? Nyankopɔn akyiri no wɔnya okyitaafoɔ anaa ɔboafoɔ mma wɔn.

قُلْ مَن ذَا ٱلَّذِى يَعْصِمُكُم مِّنَ ٱللَّهِ
إِنْ أَرَادَ بِكُمْ سُوٓءًا أَوْ أَرَادَ
بِكُمْ رَحْمَةً ۚ وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن
دُونِ ٱللَّهِ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ١٧

---

18. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn nim wɔn a wɔn wɔ mo mu no a wɔsi amanfoɔ kwan (na wɔmma wɔn mma ɔko no), ne wɔn a wɔka kyerɛ wɔn nuanom sɛ: "Mommra yɛn hɔ;" na (wɔn ara mpo mma ɔkoo gyesɛ (wɔn mu nnipa) kakraabi.

قَدْ يَعْلَمُ ٱللَّهُ ٱلْمُعَوِّقِينَ مِنكُمْ
وَٱلْقَآئِلِينَ لِإِخْوَٰنِهِمْ هَلُمَّ إِلَيْنَا ۖ وَلَا
يَأْتُونَ ٱلْبَأْسَ إِلَّا قَلِيلًا ١٨

---

19. Wɔnnfa mo ho (anaasɛ wɔmmoa mo wɔ kwan biara so). Nanso sɛ ehu bi ba a wobɛhunu sɛ wɔrehwɛ woɔ a wɔn ani retwa kuru-kuru tesɛ obia owuo refa no. Sɛ ehu no te kɔ a wɔde kɛterɛma naanam anaa kɛtrɛma dɛ twa wo de hwehwɛ papa. Saa nkorɔfoɔ no na wɔnnye nie no, enti Nyankopɔn ama wɔn nwuma no ayɛ kwa, ɛno yɛ adeɛ a ɛyɛ mmerɛ wɔ Nyankopɔn hɔ.

أَشِحَّةً عَلَيْكُمْ ۖ فَإِذَا جَآءَ ٱلْخَوْفُ
رَأَيْتَهُمْ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ تَدُورُ أَعْيُنُهُمْ
كَٱلَّذِى يُغْشَىٰ عَلَيْهِ مِنَ ٱلْمَوْتِ ۖ فَإِذَا
ذَهَبَ ٱلْخَوْفُ سَلَقُوكُم بِأَلْسِنَةٍ حِدَادٍ
أَشِحَّةً عَلَى ٱلْخَيْرِ ۚ أُو۟لَـٰٓئِكَ لَمْ يُؤْمِنُوا۟
فَأَحْبَطَ ٱللَّهُ أَعْمَـٰلَهُمْ ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى
ٱللَّهِ يَسِيرًا ١٩

20. (Nkɔnkɔnsafoɔ no) adwen yɛ wɔn sɛ (Ah'zaab) nkorɔfo kuo no nnya nkɔe, na sɛ nkorɔfo kuo no reba (bio) a, anka wɔbɛpɛ sɛ wɔbɛka ɛserɛ so Arabfoɔ no ho (ne wɔn awɔ ɛserɛ no so) na wɔn abisa mo ho asɛm (atie). Sɛ wɔka mo ho mpo a, anka wɔnko gyesɛ kakraa bi.

يَحۡسَبُونَ ٱلۡأَحۡزَابَ لَمۡ يَذۡهَبُواْۖ وَإِن يَأۡتِ ٱلۡأَحۡزَابُ يَوَدُّواْ لَوۡ أَنَّهُم بَادُونَ فِي ٱلۡأَعۡرَابِ يَسۡـَٔلُونَ عَنۡ أَنۢبَآئِكُمۡۖ وَلَوۡ كَانُواْ فِيكُم مَّا قَٰتَلُوٓاْ إِلَّا قَلِيلٗا ٢٠

21. Ampa sɛ nhwɛso pa wɔ Ɔsomafoɔ (Muhammad) suban mu ma mo, de ma obia n'ani da Nyankopɔn so ne Daakye no nso soɔ, na ɔkae Nyankopɔn pii.

لَّقَدۡ كَانَ لَكُمۡ فِي رَسُولِ ٱللَّهِ أُسۡوَةٌ حَسَنَةٞ لِّمَن كَانَ يَرۡجُواْ ٱللَّهَ وَٱلۡيَوۡمَ ٱلۡأٓخِرَ وَذَكَرَ ٱللَّهَ كَثِيرٗا ٢١

22. Ɛberɛ a agyidiefoɔ no hunuu nkorɔfo kuo no, wɔkaa sɛ: "Woi na Nyankopɔn ne Ne somafoɔ no hyɛɛ yɛn ho bɔ no, Nyankopɔn ne ne Somafoɔ asɛm yɛ nokorɛ. Deɛ wɔnya kaa ho ne gyidie ne ahobraseɛ.

وَلَمَّا رَءَا ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٱلۡأَحۡزَابَ قَالُواْ هَٰذَا مَا وَعَدَنَا ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ وَصَدَقَ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥۚ وَمَا زَادَهُمۡ إِلَّآ إِيمَٰنٗا وَتَسۡلِيمٗا ٢٢

23. Nnipa no bi wɔ agyidiefoɔ no mu a wɔdi nokorɛ wɔ apam a wɔ ne Nyankopɔn apam no ho. Ebinom nso wɔ hɔ a wɔadi wɔn bɔhyɛ no so (awu sɛ mogya ho adansefoɔ), na ebi nom nso wɔ hɔ a wɔretwɛn, na wɔnsesaa (wɔn adwen wɔ bɔhyɛ) no ho koraa.

مِّنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ رِجَالٞ صَدَقُواْ مَا عَٰهَدُواْ ٱللَّهَ عَلَيۡهِۖ فَمِنۡهُم مَّن قَضَىٰ نَحۡبَهُۥ وَمِنۡهُم مَّن يَنتَظِرُۖ وَمَا بَدَّلُواْ تَبۡدِيلٗا ٢٣

24. Sɛdeɛ Nyankopɔn bɛtua nokorɛfoɔ no nokorɛdie no so ka, na sɛ Ɔpɛ a Watwe nkɔnkɔnsafoɔ no aso, anaasɛ Ɔde bɛkyɛ wɔn. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

لِّيَجۡزِيَ ٱللَّهُ ٱلصَّٰدِقِينَ بِصِدۡقِهِمۡ وَيُعَذِّبَ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ إِن شَآءَ أَوۡ يَتُوبَ عَلَيۡهِمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ٢٤

25. Boniayɛfoɔ no abufuhyeɛ no mu no, Nyankopɔn atwe wɔn asan akyire; wɔannya mfasoɔ biara wɔ so. Nyankopɔn som bo ma agyidiefoɔ no wɔ ɔkoo mu. Nyankopɔn ne Ɔhoɔdenfoɔ na Ɔne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ.

وَرَدَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِغَيۡظِهِمۡ لَمۡ يَنَالُواْ خَيۡرٗاۚ وَكَفَى ٱللَّهُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٱلۡقِتَالَۚ وَكَانَ ٱللَّهُ قَوِيًّا عَزِيزٗا ٢٥

26. Nyamesom ho Nwomanimfoɔ a wɔboaa (atamfoɔ) no, Nyankopɔn sianee wɔn firii wɔn aban denden no so, na Ɔbɔɔ huu guu wɔn akoma mu; mokum ebinom na mofaa ebinom nso nnomum.

وَأَنزَلَ ٱلَّذِينَ ظَٰهَرُوهُم مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ مِن صَيَاصِيهِمۡ وَقَذَفَ فِي قُلُوبِهِمُ ٱلرُّعۡبَ فَرِيقٗا تَقۡتُلُونَ وَتَأۡسِرُونَ فَرِيقٗا ٢٦

27. (Nyankopɔn) maa motenaa wɔn anan mu wɔ wɔn nsaase so, ne wɔn afie mu, ne wɔn agyapadeɛ ne nsaase a mo nan nsii so da so. Nyankopɔn na Ɔwɔ biribiara so tumi.

وَأَوۡرَثَكُمۡ أَرۡضَهُمۡ وَدِيَٰرَهُمۡ وَأَمۡوَٰلَهُمۡ
وَأَرۡضٗا لَّمۡ تَطَـُٔوهَاۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ
كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٗا ٢٧

28. Nkɔmhyɛni, ka kyerɛ w'ayerenom sɛ: “Sɛ mopɛ wiase asetena ne emu afɛɛfɛdeɛ a, ɛneɛ mommra na mensum mo, na mama moakɔ no wɔ kwanpa so.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ قُل لِّأَزۡوَٰجِكَ إِن كُنتُنَّ
تُرِدۡنَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا وَزِينَتَهَا فَتَعَالَيۡنَ
أُمَتِّعۡكُنَّ وَأُسَرِّحۡكُنَّ سَرَاحٗا
جَمِيلٗا ٢٨

29. Na mmom sɛ mopɛ Nyankopɔn ne Ne somafoɔ no ne Daakye asetena (pa) no nso a, ɛneɛ Nyankopɔn asiesie akatua a ɛsom bo paa ama mo mu apapafoɔ no”.

وَإِن كُنتُنَّ تُرِدۡنَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَٱلدَّارَ
ٱلۡأٓخِرَةَ فَإِنَّ ٱللَّهَ أَعَدَّ لِلۡمُحۡسِنَٰتِ
مِنكُنَّ أَجۡرًا عَظِيمٗا ٢٩

30. Nkɔmhyɛni ayerenom, mo mu nea ɔbɛyi suban bɔne bi adie no, yɛde asotwee no bɛbɔ ho mmmienu ama no. Ɛno deɛ ɛyɛ adeɛ a ɛyɛ mmrɛ ma Nyankopɔn.

يَٰنِسَآءَ ٱلنَّبِيِّ مَن يَأۡتِ مِنكُنَّ بِفَٰحِشَةٖ
مُّبَيِّنَةٖ يُضَٰعَفۡ لَهَا ٱلۡعَذَابُ ضِعۡفَيۡنِۚ
وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٗا ٣٠

31. Mo mu nea ɔbɛbrɛ ne ho ase ama Nyankopɔn ne Ne somafoɔ na wayɛ papa no, Yɛbɛma no akatua mmɔho mmienu, na Yɛasiesie animuonyam akyɛdeɛ bi nso ama no.

وَمَن يَقۡنُتۡ مِنكُنَّ لِلَّهِ وَرَسُولِهِۦ
وَتَعۡمَلۡ صَٰلِحٗا نُّؤۡتِهَآ أَجۡرَهَا مَرَّتَيۡنِ
وَأَعۡتَدۡنَا لَهَا رِزۡقٗا كَرِيمٗا ٣١

32. Nkɔmhyɛni yerenom, montesɛ mmaa a aka no. Sɛ mosuro Nyankopɔn a, monhwɛ na (sɛ mone ɔbarima bi rekasa a) moammrɛ mone ase; anhwɛ a na obi a yadeɛ wɔ n'akoma mu no anya mo ho dɔ, na monka kasa a ɛyɛ kasa pa.

يَٰنِسَآءَ ٱلنَّبِيِّ لَسۡتُنَّ كَأَحَدٖ مِّنَ ٱلنِّسَآءِ
إِنِ ٱتَّقَيۡتُنَّۚ فَلَا تَخۡضَعۡنَ بِٱلۡقَوۡلِ
فَيَطۡمَعَ ٱلَّذِي فِي قَلۡبِهِۦ مَرَضٞ وَقُلۡنَ
قَوۡلٗا مَّعۡرُوفٗا ٣٢

33. Na montena mo afie mu, na monhwɛ na moanna mo ho afɛɛfɛdeɛ adi ankyerɛ, sɛdeɛ na tete abagyimi berɛ mmaa no (yɛ no); na monfrɛ Nyame wɔ ne berɛ mu na monyi Zaka, na monyɛ sotie ma Nyankopɔn ne Ne somafoɔ no. Deɛ Nyankopɔn pɛ ne sɛ, efie ha foɔ, Obeyi efii afiri mo so na Wate mo ho korɔgyee.

وَقَرۡنَ فِي بُيُوتِكُنَّ وَلَا تَبَرَّجۡنَ
تَبَرُّجَ ٱلۡجَٰهِلِيَّةِ ٱلۡأُولَىٰۖ وَأَقِمۡنَ ٱلصَّلَوٰةَ
وَءَاتِينَ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِعۡنَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓۚ
إِنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُذۡهِبَ عَنكُمُ
ٱلرِّجۡسَ أَهۡلَ ٱلۡبَيۡتِ وَيُطَهِّرَكُمۡ تَطۡهِيرٗا
٣٣

34. Na monkaekae deɛ yɛkenkan (kyerɛ mo) wɔ mo fie hɔ no a efri Nyankopɔn Nsɛm no mu no, ne Nyansasɛm no. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Onitefoɔ (wɔ atemmuo mu), na Ɔne biribiara ho Amane bɔfoɔ.

وَٱذۡكُرۡنَ مَا يُتۡلَىٰ فِي بُيُوتِكُنَّ مِنۡ
ءَايَٰتِ ٱللَّهِ وَٱلۡحِكۡمَةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ
لَطِيفًا خَبِيرًا ٣٤

35. Nokorɛ sɛ, Muslimifoɔ mmarima ne Muslimifoɔ mmaa, ne Agyidiefoɔ mmarima ne Agyidiefoɔ mmaa, ne Ahobraseɛfoɔ mmarima ne Ahobraseɛfoɔ mmaa, ne Nokorɛfoɔ mmarima ne Nokorɛfoɔ mmaa, ne Aboterɛfoɔ mmarima ne Aboterɛfoɔ mmaa, ne Nyame-surofoɔ mmarima ne Nyamesurofoɔ mmaa, ne Adɔeɛfoɔ mmarima ne Adɔeɛfoɔ mmaa, ne Akyiriwiafoɔ mmarima ne Akyiriwiafoɔ mmaa, ne mmarima a wɔhwɛ wɔn ho so yie ne mmaa a wɔhwɛ wɔn ho so yie (na wɔmmɔ adwaman), ne mmarima a wɔbɔ Nyame abodin kɛse ne mmaa a wɔbɔ Nyame abodin, Nyankopɔn asiesie bɔnefakyɛ ne akatua kɛseɛ ama wɔn (wɔ Daakye Atemmuda).

إِنَّ ٱلۡمُسۡلِمِينَ وَٱلۡمُسۡلِمَٰتِ وَٱلۡمُؤۡمِنِينَ
وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ وَٱلۡقَٰنِتِينَ وَٱلۡقَٰنِتَٰتِ
وَٱلصَّٰدِقِينَ وَٱلصَّٰدِقَٰتِ وَٱلصَّٰبِرِينَ
وَٱلصَّٰبِرَٰتِ وَٱلۡخَٰشِعِينَ
وَٱلۡخَٰشِعَٰتِ وَٱلۡمُتَصَدِّقِينَ
وَٱلۡمُتَصَدِّقَٰتِ وَٱلصَّٰٓئِمِينَ
وَٱلصَّٰٓئِمَٰتِ وَٱلۡحَٰفِظِينَ فُرُوجَهُمۡ
وَٱلۡحَٰفِظَٰتِ وَٱلذَّٰكِرِينَ ٱللَّهَ كَثِيرٗا
وَٱلذَّٰكِرَٰتِ أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُم مَّغۡفِرَةٗ وَأَجۡرًا
عَظِيمٗا ٣٥

36. Ɛnfata mma gyidini barima anaasɛ gyidini baa bi sɛ Nyankopɔn ne ne Somafoɔ bɛyɛ nhyehyɛeɛ bi na ɛbɛyɛ wɔn sɛ, deɛ wɔpɛ no na ɛyɛ kyɛn (Nyankopɔn ne Ne somafoɔ deɛ) no. Obia ɔbɛyɛ Nyankopɔn ne Ne somafoɔ (asɛm ho) asoɔden no, nokorɛ sɛ (saa nipa no) ayera yera pefee paa.

وَمَا كَانَ لِمُؤۡمِنٖ وَلَا مُؤۡمِنَةٍ إِذَا قَضَى
ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥٓ أَمۡرًا أَن يَكُونَ لَهُمُ
ٱلۡخِيَرَةُ مِنۡ أَمۡرِهِمۡۗ وَمَن يَعۡصِ ٱللَّهَ
وَرَسُولَهُۥ فَقَدۡ ضَلَّ ضَلَٰلٗا مُّبِينٗا ٣٦

37. (Nkɔmhyɛni), kae ɛberɛ nso a woka kyerɛɛ obi a Nyankopɔn adom no, na wonso w'adom no no sɛ: "Ka wo yere no bata wo ho, na suro Nyankopɔn." Nanso wode deɛ Nyankopɔn bɛda no adie no ahyɛ w'akoma mu, na wosuro nnipa, na Nyankopɔn na ɛwɔ ho kwan sɛ wosuro no. Enti ɛberɛ a Zaid guu ɔne (Zainab) awadeɛ no, Yɛde (ɔbaa) no maa wo (Nkɔmhyɛni) awadeɛ sɛdeɛ (daakye bi no) ɛnkɔ yɛ asɛm mma agyidiefoɔ no fa wɔn nkɔdaa a wɔte wɔn nkyɛn yerenom awadeɛ ho wɔ ɛberɛ a wɔn agu awadeɛ no. Nyankopɔn ahyɛdeɛ na ɛbɛyɛ hɔ.

وَإِذۡ تَقُولُ لِلَّذِيٓ أَنۡعَمَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِ
وَأَنۡعَمۡتَ عَلَيۡهِ أَمۡسِكۡ عَلَيۡكَ
زَوۡجَكَ وَٱتَّقِ ٱللَّهَ وَتُخۡفِي فِي نَفۡسِكَ
مَا ٱللَّهُ مُبۡدِيهِ وَتَخۡشَى ٱلنَّاسَ وَٱللَّهُ
أَحَقُّ أَن تَخۡشَىٰهُۖ فَلَمَّا قَضَىٰ زَيۡدٞ
مِّنۡهَا وَطَرٗا زَوَّجۡنَٰكَهَا لِكَيۡ لَا يَكُونَ
عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ حَرَجٞ فِيٓ أَزۡوَٰجِ
أَدۡعِيَآئِهِمۡ إِذَا قَضَوۡاْ مِنۡهُنَّ وَطَرٗاۚ وَكَانَ
أَمۡرُ ٱللَّهِ مَفۡعُولٗا ٣٧

38. Soboɔ biara nni Nkɔmhyɛni no so wɔ deɛ Nyankopɔn ayɛ no nhyɛ ama no, anaasɛ Wama no ho kwan ho; (ɛyɛ) Nyankopɔn sa a Watwa ato hɔ ama wɔn a watwa mu korɔ no. Nyankopɔn ahyɛdeɛ ne nhyehyɛɛ a ɛbɛyɛ hɔ.

مَّا كَانَ عَلَى ٱلنَّبِيِّ مِنۡ حَرَجٖ فِيمَا فَرَضَ
ٱللَّهُ لَهُۥۖ سُنَّةَ ٱللَّهِ فِي ٱلَّذِينَ خَلَوۡاْ مِن
قَبۡلُۚ وَكَانَ أَمۡرُ ٱللَّهِ قَدَرٗا مَّقۡدُورًا ٣٨

| | |
|---|---|
| 39. Wɔn a wɔbɔ Nyankopɔn Nsɛm no ho dawuro na wɔsuro no no, wɔnsuro obiara ka Nyankopɔn ho. Na Nyankopɔn som bo wɔ nkontabuo mu. | ٱلَّذِينَ يُبَلِّغُونَ رِسَٰلَٰتِ ٱللَّهِ وَيَخۡشَوۡنَهُۥ وَلَا يَخۡشَوۡنَ أَحَدًا إِلَّا ٱللَّهَۗ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ حَسِيبٗا ٣٩ |
| 40. Ɛnyɛ mo mmarima no mu biara agya ne Muhammad, na mmom (ɔyɛ) Nyankopɔn Somafoɔ ne Nkɔmhyɛfoɔ no (nyinaa) nea otwa toɔ. Nyankopɔn na Onim biribiara. | مَّا كَانَ مُحَمَّدٌ أَبَآ أَحَدٖ مِّن رِّجَالِكُمۡ وَلَٰكِن رَّسُولَ ٱللَّهِ وَخَاتَمَ ٱلنَّبِيِّـۧنَۗ وَكَانَ ٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٗا ٤٠ |
| 41. Mo a moagye adie, monkaekae Nyankopɔn, na moma (ne ho) nkaekaeɛ no nnɔɔso bebree, | يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ ذِكۡرٗا كَثِيرٗا ٤١ |
| 42. Na montontom no anɔpa ne anwummerɛ. | وَسَبِّحُوهُ بُكۡرَةٗ وَأَصِيلًا ٤٢ |
| 43. Ɔno na Ɔne N'asoro abɔfoɔ hyira mo, sɛdeɛ Obeyi mo afri esum mu akɔ ɛhyɛn no mu. Ɔyɛ Mmɔborɔhunufoɔ ma agyidiefoɔ no. | هُوَ ٱلَّذِي يُصَلِّي عَلَيۡكُمۡ وَمَلَٰٓئِكَتُهُۥ لِيُخۡرِجَكُم مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِۚ وَكَانَ بِٱلۡمُؤۡمِنِينَ رَحِيمٗا ٤٣ |
| 44. Ɛda a wɔbɛhyia no no, wɔn nkyea (a abɔfoɔ no de bɛkyea wɔn) ne 'Salaam': Asomdwoeɛ; Wasiesie animuonyam akatua nso ama wɔn. | تَحِيَّتُهُمۡ يَوۡمَ يَلۡقَوۡنَهُۥ سَلَٰمٞۚ وَأَعَدَّ لَهُمۡ أَجۡرٗا كَرِيمٗا ٤٤ |
| 45. Nkɔmhyɛni, nokorɛ Yɛasoma wo sɛ Ɔdanseni ne Anigyesɛm ne Kɔkɔbɔni ho bɔfoɔ, | يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِنَّآ أَرۡسَلۡنَٰكَ شَٰهِدٗا وَمُبَشِّرٗا وَنَذِيرٗا ٤٥ |
| 46. Ne ɔfrɛfrɛni a ɔfrɛ (amanfoɔ) kɔ Nyankopɔn hɔ wɔ N'akwamma mu, ne Kanea a ɛhyerɛn. | وَدَاعِيًا إِلَى ٱللَّهِ بِإِذۡنِهِۦ وَسِرَاجٗا مُّنِيرٗا ٤٦ |
| 47. Hyɛ agyidiefoɔ no bɔ sɛ, nokorɛ wɔn wɔ adom kɛse a efri Nyankopɔn hɔ. | وَبَشِّرِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ بِأَنَّ لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ فَضۡلٗا كَبِيرٗا ٤٧ |
| 48. Na hwɛ na wantie boniayɛfoɔ no ne nkɔnkɔnsafoɔ no, na ɛnfa wɔn haw no nyɛ asɛm, na fa wo ho to Nyankopɔn so, na Nyankopɔn yɛ Okyitaafoɔ a Ɔsom bo. | وَلَا تُطِعِ ٱلۡكَٰفِرِينَ وَٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَدَعۡ أَذَىٰهُمۡ وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلٗا ٤٨ |
| 49. Mo a moagye adie, sɛ moware agyidiefoɔ mmaa no na mogyae wɔn aberɛ a monya mfaa mo ho nkaa wɔn a, monni Idda biara wɔ wɔn ho a mobɛsesee. Na mmom monsum wɔn na mo ma wɔnkɔ no kwan pa so. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا نَكَحۡتُمُ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ ثُمَّ طَلَّقۡتُمُوهُنَّ مِن قَبۡلِ أَن تَمَسُّوهُنَّ فَمَا لَكُمۡ عَلَيۡهِنَّ مِنۡ عِدَّةٖ تَعۡتَدُّونَهَاۖ فَمَتِّعُوهُنَّ وَسَرِّحُوهُنَّ سَرَاحٗا جَمِيلٗا ٤٩ |

50. Nkɔmhyɛni, nokorɛ sɛ Yɛama wo w'ayerenom a watua wɔn tiri aseda no ho kwan, ne (mfenaa) a wɔyɛ wodea a Nyankopɔn de ama wo wɔ asadeɛ mu, ɛne wopapanom nua mma mmaa, ne wo nsewaanom mma mmaa, ne wo maame nua mmarima mma mmaa a wo ne wɔn tuu amantuo, ne gyedieni baa, sɛ ɔde ne ho ma Nkɔmhyɛni, na sɛ Nkɔmhyɛni pɛ sɛ ɔware no a, (woi) wɔ wo nko ara, agyidiefoɔ no nka ho. Ampa sɛ Yɛnim deɛ Yɛayɛ no nhyɛ ama (agyidiefoɔ no) wɔ wɔn ayerenom ho ne (wɔn mfenaa) wɔn a wɔyɛ wɔn dea no ho, sɛdeɛ biribiara mmɛda wo soɔ, efrisɛ Onyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Ɔdɛɛfoɔ Hene.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِنَّآ أَحۡلَلۡنَا لَكَ أَزۡوَٰجَكَ
ٱلَّٰتِيٓ ءَاتَيۡتَ أُجُورَهُنَّ وَمَا مَلَكَتۡ
يَمِينُكَ مِمَّآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَيۡكَ وَبَنَاتِ
عَمِّكَ وَبَنَاتِ عَمَّٰتِكَ وَبَنَاتِ خَالِكَ
وَبَنَاتِ خَٰلَٰتِكَ ٱلَّٰتِي هَاجَرۡنَ مَعَكَ
وَٱمۡرَأَةٗ مُّؤۡمِنَةً إِن وَهَبَتۡ نَفۡسَهَا لِلنَّبِيِّ إِنۡ
أَرَادَ ٱلنَّبِيُّ أَن يَسۡتَنكِحَهَا خَالِصَةٗ لَّكَ مِن
دُونِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۗ قَدۡ عَلِمۡنَا مَا فَرَضۡنَا
عَلَيۡهِمۡ فِيٓ أَزۡوَٰجِهِمۡ وَمَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُمۡ
لِكَيۡلَا يَكُونَ عَلَيۡكَ حَرَجٞۗ وَكَانَ ٱللَّهُ
غَفُورٗا رَّحِيمٗا ٥٠

51. Wotumi twe wɔn mu nea wopɛ sensɛn, gye nea wopɛ, na ɛnyɛ bɔne biara ma wo sɛ wobɛfrɛ obi a watwe no (asensɛn) a wopɛ. Woi na ɛbɛn sɛ wode bɛkyekyere wɔn werɛ, na wɔnni awerɛhoɔ na wɔn mu biara ani bɛgye deɛ wode ama wɔn no ho. Nyankopɔn Nim deɛ ɛwɔ mo akoma mu (nyinaa). Onyankopɔn ne Onimdefoɔ, Ɔne Ntoboaseɛ Hene.

تُرۡجِي مَن تَشَآءُ مِنۡهُنَّ وَتُـٔۡوِيٓ إِلَيۡكَ
مَن تَشَآءُۖ وَمَنِ ٱبۡتَغَيۡتَ مِمَّنۡ عَزَلۡتَ
فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكَۚ ذَٰلِكَ أَدۡنَىٰٓ أَن تَقَرَّ
أَعۡيُنُهُنَّ وَلَا يَحۡزَنَّ وَيَرۡضَيۡنَ بِمَآ
ءَاتَيۡتَهُنَّ كُلُّهُنَّۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا فِي
قُلُوبِكُمۡۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَلِيمٗا
٥١

52. (Mmaa a yɛakyerɛ mu yi) akyi, wonni ho kwan (sɛ woware ɔbaa biara bio), anaasɛ wobɛsesa ɔbaa akɔfa foforɔ, sɛ wɔn ho yɛ wo anigye mpo a, gyesɛ (mfenaa) no a wɔyɛ wo dea no. Nyankopɔn deɛ ɔwɛn biribiara.

لَّا يَحِلُّ لَكَ ٱلنِّسَآءُ مِنۢ بَعۡدُ وَلَآ أَن
تَبَدَّلَ بِهِنَّ مِنۡ أَزۡوَٰجٖ وَلَوۡ أَعۡجَبَكَ
حُسۡنُهُنَّ إِلَّا مَا مَلَكَتۡ يَمِينُكَۗ
وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ رَّقِيبٗا ٥٢

53. Mo a moagye adie, monhwɛ na moankɔ Nkɔmhyɛni fie (basabasa), gyesɛ yɛfrɛ mo adidi, na ɛnyɛ sɛ morekɔ twɛn ama no aben. Na mmom sɛ yɛfrɛ mo a ɛneɛ monkɔ, na sɛ modidi wie a monhwete nkɔ, na monhwɛ na moantena hɔ sɛ moredi nkɔmmɔ. Nokorɛ sɛ (saa suban) no ha Nkɔmhyɛni nanso ɔfɛre mo, na Nyankopɔn deɛ Ɔnfɛre nokorɛ no. Sɛ morebisa ne yerenom hɔ (biribi) a monyina ntwaremuu akyi na momisa, ɛno mmom na ɛyɛ koronkron de ma mo akoma ne wɔn akoma. Monni ho kwan sɛ mobɛha Nyankopɔn Somafoɔ anaasɛ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَدۡخُلُواْ بُيُوتَ
ٱلنَّبِيِّ إِلَّآ أَن يُؤۡذَنَ لَكُمۡ إِلَىٰ طَعَامٍ
غَيۡرَ نَٰظِرِينَ إِنَىٰهُ وَلَٰكِنۡ إِذَا دُعِيتُمۡ
فَٱدۡخُلُواْ فَإِذَا طَعِمۡتُمۡ فَٱنتَشِرُواْ وَلَا
مُسۡتَـٔۡنِسِينَ لِحَدِيثٍۚ إِنَّ ذَٰلِكُمۡ كَانَ
يُؤۡذِي ٱلنَّبِيَّ فَيَسۡتَحۡيِۦ مِنكُمۡۖ وَٱللَّهُ لَا
يَسۡتَحۡيِۦ مِنَ ٱلۡحَقِّۚ وَإِذَا سَأَلۡتُمُوهُنَّ
مَتَٰعٗا فَسۡـَٔلُوهُنَّ مِن وَرَآءِ حِجَابٖۚ

| | |
|---|---|
| mobɛware ne yere wɔ ne (wuo) akyi da. Nokorɛ sɛ woi yɛ asɛm kɛseɛ wɔ Nyankopɔn hɔ. | ذَٰلِكُمۡ أَطۡهَرُ لِقُلُوبِكُمۡ وَقُلُوبِهِنَّۚ وَمَا كَانَ لَكُمۡ أَن تُؤۡذُواْ رَسُولَ ٱللَّهِ وَلَآ أَن تَنكِحُوٓاْ أَزۡوَٰجَهُۥ مِنۢ بَعۡدِهِۦٓ أَبَدًاۚ إِنَّ ذَٰلِكُمۡ كَانَ عِندَ ٱللَّهِ عَظِيمًا ٥٣ |
| 54. Sɛ moda biribi adi o, anaasɛ mode suma o, nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne biribiara ho Nimdefoɔ. | إِن تُبۡدُواْ شَيۡـًٔا أَوۡ تُخۡفُوهُ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمًا ٥٤ |
| 55. Ɛnyɛ bɔne mma (mmaa no) sɛ (wɔnngu akatatire wɔ) wɔn papa anim, anaa wɔn mma mmarima anim, anaa wɔn nua mmarima nom anim anaa wɔn nua mmarima mma mmarima anim, anaa wɔn nua mmaa mma mmarima anim, anaa wɔn ara mmaa anim, anaa wɔn mfenaa anim, na monsuro Nyankopɔn. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn di biribiara ho adanseɛ. | لَّا جُنَاحَ عَلَيۡهِنَّ فِيٓ ءَابَآئِهِنَّ وَلَآ أَبۡنَآئِهِنَّ وَلَآ إِخۡوَٰنِهِنَّ وَلَآ أَبۡنَآءِ إِخۡوَٰنِهِنَّ وَلَآ أَبۡنَآءِ أَخَوَٰتِهِنَّ وَلَا نِسَآئِهِنَّ وَلَا مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُنَّۗ وَٱتَّقِينَ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدًا ٥٥ |
| 56. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne N'asoro abɔfoɔ hyira Nkɔmhyɛni. Mo a moagye adie, monsrɛ nhyira mma no na monkyea no wɔ asomdwoeɛ mu. | إِنَّ ٱللَّهَ وَمَلَٰٓئِكَتَهُۥ يُصَلُّونَ عَلَى ٱلنَّبِيِّۚ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ صَلُّواْ عَلَيۡهِ وَسَلِّمُواْ تَسۡلِيمًا ٥٦ |
| 57. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔhyɛ Nyankopɔn ne Ne somafoɔ no abufuo no, Nyankopɔn adome wɔn wɔ wiase ne Daakye, na Wasiesie animguaseɛ asotwee ato wɔn hɔ. | إِنَّ ٱلَّذِينَ يُؤۡذُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ وَأَعَدَّ لَهُمۡ عَذَابًا مُّهِينًا ٥٧ |
| 58. Wɔn a wɔhyɛ agyidiefoɔ mmarima ne agyidiefoɔ mmaa no nso abufuo wɔ deɛ wɔn nnyɔeɛ ho no, wɔbɛsoa ntwatosoɔ (nkontompo, ne adanse wia) ne bɔne a ɛda adi pefee (ho asotwee wɔ Atemmuada). | وَٱلَّذِينَ يُؤۡذُونَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ بِغَيۡرِ مَا ٱكۡتَسَبُواْ فَقَدِ ٱحۡتَمَلُواْ بُهۡتَٰنًا وَإِثۡمًا مُّبِينًا ٥٨ |
| 59. Nkɔmhyɛni, ka kyerɛ woyerenom, ne womma mmaa, ne agyidiefoɔ maa no sɛ: Wɔmfa wɔn akatasoɔ no nkata wɔn ho so nyinaa. Saa na ɛyɛ sɛdeɛ yɛbɛhu wɔn, na (obi) nnha wɔn. Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ قُل لِّأَزۡوَٰجِكَ وَبَنَاتِكَ وَنِسَآءِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ يُدۡنِينَ عَلَيۡهِنَّ مِن جَلَٰبِيبِهِنَّۚ ذَٰلِكَ أَدۡنَىٰٓ أَن يُعۡرَفۡنَ فَلَا يُؤۡذَيۡنَۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ٥٩ |
| 60. Sɛ nkɔnkɔnsafoɔ no, ne wɔn a yadeɛ wɔ wɔn akoma mu no, ne wɔn a wɔdi nsekuro no a wɔn wɔ Madina no annyae (wɔn suban bɔne no) a, Yɛde wɔn bɛhyɛ wo nsa, na wɔntumi ne | لَّئِن لَّمۡ يَنتَهِ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ وَٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ وَٱلۡمُرۡجِفُونَ فِي |

| | |
|---|---|
| wo mmɔ afipam wɔ (kuro no) mu gyesɛ (berɛ) tiaa bi. | ٱلْمَدِينَةِ لَنُغْرِيَنَّكَ بِهِمْ ثُمَّ لَا يُجَاوِرُونَكَ فِيهَآ إِلَّا قَلِيلًا ٦٠ |
| 61. Yɛadome wɔn; baabiara a yɛnsa bɛka wɔn no yɛbɛkye wɔn aku wɔn kum paa | مَّلْعُونِينَ ۖ أَيْنَمَا ثُقِفُوٓا۟ أُخِذُوا۟ وَقُتِّلُوا۟ تَقْتِيلًا ٦١ |
| 62. Nyankopɔn kwan a ɛda hɔ wɔ wɔn a wɔadikan atwa mu kɔ no ho ne no; na wonhunu nsakraeɛ wɔ kwan a Nyankopɔn atwa ato hɔ no mu. | سُنَّةَ ٱللَّهِ فِى ٱلَّذِينَ خَلَوْا۟ مِن قَبْلُ ۖ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّةِ ٱللَّهِ تَبْدِيلًا ٦٢ |
| 63. Nnipa no rebisa wo Dɔnhwere no ho asɛm. Ka sɛ: "Ɛho nimdeɛ no deɛ Nyankopɔn nko ara hɔ na ɛwɔ". Na deɛn na ɛbɛkyerɛ wo sɛ ebia Dɔnhwere no abɛn? | يَسْـَٔلُكَ ٱلنَّاسُ عَنِ ٱلسَّاعَةِ ۖ قُلْ إِنَّمَا عِلْمُهَا عِندَ ٱللَّهِ ۚ وَمَا يُدْرِيكَ لَعَلَّ ٱلسَّاعَةَ تَكُونُ قَرِيبًا ٦٣ |
| 64. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn adome boniayɛfoɔ no, na Wasiesie Ogya tanaa ato hɔ ama wɔn. | إِنَّ ٱللَّهَ لَعَنَ ٱلْكَٰفِرِينَ وَأَعَدَّ لَهُمْ سَعِيرًا ٦٤ |
| 65. Emu na wɔbɛtena afe bɔɔ, na wɔnnya okyitaafoɔ anaa ɔboafoɔ (biara). | خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۖ لَّا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ٦٥ |
| 66. Ɛda a yɛbɛdane wɔn anim abutu egya no mu no, wɔbɛka sɛ: "Sɛ yɛhunui a anka yɛyɛɛ sotie maa Nyankopɔn san yɛɛ sotie maa Ɔsomafoɔ no". | يَوْمَ تُقَلَّبُ وُجُوهُهُمْ فِى ٱلنَّارِ يَقُولُونَ يَٰلَيْتَنَآ أَطَعْنَا ٱللَّهَ وَأَطَعْنَا ٱلرَّسُولَا۠ ٦٦ |
| 67. Wɔbɛka sɛ: "Yɛ Wura Nyankopɔn, yɛdii yɛn nhemfo ne yɛn mpanimfoɔ nom akyi ɛna wɔyeraa yɛn frii kwan (tenenee) no soɔ". | وَقَالُوا۟ رَبَّنَآ إِنَّآ أَطَعْنَا سَادَتَنَا وَكُبَرَآءَنَا فَأَضَلُّونَا ٱلسَّبِيلَا۠ ٦٧ |
| 68. Yɛ Wura Nyankopɔn, (yɛsrɛ Wo sɛ): "Ma wɔn asotwee no mmɔho mmienu, na fa nnomee a ɛsoo paa dome wɔn." | رَبَّنَآ ءَاتِهِمْ ضِعْفَيْنِ مِنَ ٱلْعَذَابِ وَٱلْعَنْهُمْ لَعْنًا كَبِيرًا ٦٨ |
| 69. Mo a moagye adie, monhwɛ na moanyɛ sɛ wɔn a wɔhyɛɛ Mose abufuo na Nyankopɔn sanee ne ho firi deɛ wɔka (de too no soɔ) no ho no; na ɔyɛ (onipa a) ɔwɔ animuonyam wɔ Nyankopɔn hɔ. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ ءَاذَوْا۟ مُوسَىٰ فَبَرَّأَهُ ٱللَّهُ مِمَّا قَالُوا۟ ۚ وَكَانَ عِندَ ٱللَّهِ وَجِيهًا ٦٩ |
| 70. Mo a moagye adie, monsuro Nyankopɔn na (ɛberɛ biara mu no) monka kasa pa. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَقُولُوا۟ قَوْلًا سَدِيدًا ٧٠ |
| 71. Ɔbɛma mo nnwuma ayɛ yie ama mo, na Ɔde mo bɔne akyɛ mo; na obi a ɔbɛyɛ sotie ama Nyankopɔn ne Ne somafoɔ no, ɛyɛ nokorɛ a esipi sɛ wadi nkonim a ɛsoo paa. | يُصْلِحْ لَكُمْ أَعْمَٰلَكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ ۗ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَقَدْ فَازَ فَوْزًا عَظِيمًا ٧١ |

72. Nokorɛ sɛ, Yɛde nhwɛsodeɛ maa ɔsoro ne asaase ne mmepɔ, nanso wɔn ampene sɛ wɔbɛgye ato wɔn ho soɔ, na wɔnyaa ho suro, ɛna onipa gye soaeɛ. Nokorɛ sɛ, ɔyɛ omimfo, ogyegyentwie.

إِنَّا عَرَضۡنَا ٱلۡأَمَانَةَ عَلَى ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِ وَٱلۡجِبَالِ فَأَبَيۡنَ أَن يَحۡمِلۡنَهَا
وَأَشۡفَقۡنَ مِنۡهَا وَحَمَلَهَا ٱلۡإِنسَٰنُۖ إِنَّهُۥ
كَانَ ظَلُومٗا جَهُولٗا ﴿٧٢﴾

73. Sɛdeɛ Nyankopɔn bɛtwe nkɔnkɔnsafoɔ mmarima ne nkɔnkɔnsafoɔ mmaa ne abosomsomfoɔ mmarima ne abosomsomfoɔ mmaa no aso, na Ɔbɛgye agyidiefoɔ mmarima ne agyidiefoɔ mmaa no adwen sakra. Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

لِّيُعَذِّبَ ٱللَّهُ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَٱلۡمُنَٰفِقَٰتِ
وَٱلۡمُشۡرِكِينَ وَٱلۡمُشۡرِكَٰتِ وَيَتُوبَ
ٱللَّهُ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِۗ
وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمَۢا ﴿٧٣﴾

## 34. Sabai

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Aseda wɔ Nyankopɔn no a deɛ ɛwɔ soro ne deɛ ɛwɔ asaase so nyinaa yɛ Ne dea no; aseda no san wɔ no wɔ Daakye no nso. Ɔne Onyansafoɔ no, Ɔne biribiara ho Amanebɔ Wura no.

ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي لَهُۥ مَا فِي
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَهُ ٱلۡحَمۡدُ
فِي ٱلۡأٓخِرَةِۚ وَهُوَ ٱلۡحَكِيمُ ٱلۡخَبِيرُ ﴿١﴾

2. Onim deɛ ɛkɔ asaase mu, ne deɛ epue firi mu, ne deɛ esane firi soro ne deɛ ɛforo kɔ hɔ, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene no, Bɔnefakyɛ Wura no.

يَعۡلَمُ مَا يَلِجُ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا يَخۡرُجُ
مِنۡهَا وَمَا يَنزِلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا
يَعۡرُجُ فِيهَاۚ وَهُوَ ٱلرَّحِيمُ ٱلۡغَفُورُ ﴿٢﴾

3. Boniayɛfoɔ no ka sɛ: "Dɔnhwere no mma yɛn so biara". Kasɛ: ''Aane, Mede me Wura, Ahuntasɛm mu Nimdefoɔ no di nse sɛ, ɛbɛba mo so. Deɛ emu duro ketekete tesɛ aboboaa a (onipa) ani ntumi nhunu wɔ soro anaasɛ asaase so anaasɛ deɛ esua kyɛn saa anaasɛ deɛ ɛso kyɛn saa mpa ne ho, na mmom (nenyinaa) wɔ Nwoma pefee no mu.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَا تَأۡتِينَا
ٱلسَّاعَةُۖ قُلۡ بَلَىٰ وَرَبِّي لَتَأۡتِيَنَّكُمۡ
عَٰلِمِ ٱلۡغَيۡبِۖ لَا يَعۡزُبُ عَنۡهُ مِثۡقَالُ ذَرَّةٖ
فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَآ
أَصۡغَرُ مِن ذَٰلِكَ وَلَآ أَكۡبَرُ إِلَّا فِي
كِتَٰبٖ مُّبِينٖ ﴿٣﴾

4. Sɛdeɛ Ɔbɛtua wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no ka. Saa nkorɔfoɔ no wɔ bɔnefakyɛ ne akyɛdeɛ a animuonyam wɔ mu.

لِّيَجۡزِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ
وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ﴿٤﴾

5. Wɔn a wɔbɔ mmɔden kotia Yɛn Nsɛm no sɛdeɛ ɛbɛyɛ kwa no bɛnya asotwee akatua a ɛyɛ ya paa.

وَٱلَّذِينَ سَعَوۡ فِيٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ
أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٞ مِّن رِّجۡزٍ أَلِيمٞ ﴿٥﴾

| | |
|---|---|
| 6. Wɔn a yɛama wɔn nimdeɛ no hunu sɛ deɛ yɛasane afiri wo Wura Nyankopɔn hɔ abrɛ woɔ no ne Nokorɛ no, na ɛkyerɛ kwan kɔ Otumfoɔ Ayeyie Wura no kwan no so. | وَيَرَى ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ ٱلَّذِىٓ أُنزِلَ<br>إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ هُوَ ٱلْحَقَّ وَيَهْدِىٓ إِلَىٰ<br>صِرَٰطِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَمِيدِ ٦ |
| 7. Wɔn a wɔyi boniayɛ no ka sɛ: “Yɛnkyerɛ mo onipa bi a ɔreka kyerɛ mo sɛ, sɛ (mowu na) mo mu tete pasapasa a, nokorɛ sɛ mobɛsan ayɛ abɔdeɛ foforɔ? | وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ هَلْ نَدُلُّكُمْ عَلَىٰ<br>رَجُلٍ يُنَبِّئُكُمْ إِذَا مُزِّقْتُمْ كُلَّ مُمَزَّقٍ<br>إِنَّكُمْ لَفِى خَلْقٍ جَدِيدٍ ٧ |
| 8. Nkontompo na ɔretwa to Nyankopɔn soɔ anaasɛ wabɔ dam?” Daabi; wɔn a wɔnnye Daakye no nnie no wɔ asotwee ne ɔyera a ɛkɔ akyirikyiri paa mu. | أَفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَم بِهِۦ جِنَّةٌۢ ۗ<br>بَلِ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْـَٔاخِرَةِ فِى<br>ٱلْعَذَابِ وَٱلضَّلَـٰلِ ٱلْبَعِيدِ ٨ |
| 9. Enti wɔnhunuu deɛ ɛda wɔn anim ne deɛ ɛda wɔn akyi a ɛyɛ ɔsoro ne asaase? Sɛ Yɛpɛ a Yɛbɛma wɔn amem wɔ asaase no mu, anaasɛ Yɛbɛma ɔsoro no fa bi (ate) abɛhwe wɔn so. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ wei mu de ma akoa biara a ɔdane ne ho ma (Nyankopɔn) | أَفَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَىٰ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا<br>خَلْفَهُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ ۚ إِن نَّشَأْ<br>نَخْسِفْ بِهِمُ ٱلْأَرْضَ أَوْ نُسْقِطْ عَلَيْهِمْ<br>كِسَفًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَةً<br>لِّكُلِّ عَبْدٍ مُّنِيبٍ ٩ |
| 10. Nokorɛ sɛ Yɛde adom a ɛfiri Yɛn hɔ maa Dawud, kaa sɛ: ”Mmepɔ ne nnomaa monka ne ho ne no mmɔ (Nyankopɔn) abodin; na Yɛmaa dadeɛ yɛɛ mmrɛ maa no. | وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ مِنَّا فَضْلًا ۖ<br>يَـٰجِبَالُ أَوِّبِى مَعَهُۥ وَٱلطَّيْرَ ۖ وَأَلَنَّا لَهُ<br>ٱلْحَدِيدَ ١٠ |
| 11. (Yɛka kyerɛɛ no sɛ): “Yɛ dadeɛ akotaadeɛ a ɛsoo, na susu nkaa a egu akotaadeɛ no ano no pɛpɛɛpɛ. Dawud nkorɔfoɔ, monni dwuma pa. Nokorɛ sɛ Menim dwuma a modie (nyinaa) “. | أَنِ ٱعْمَلْ سَـٰبِغَـٰتٍ وَقَدِّرْ فِى ٱلسَّرْدِ ۖ<br>وَٱعْمَلُوا۟ صَـٰلِحًا ۖ إِنِّى بِمَا تَعْمَلُونَ<br>بَصِيرٌ ١١ |
| 12. Solomon nso (Yɛbrɛɛ) mframa (ase) maa no. Mframa no twa bosome kwan wɔ anɔpa, ɛna etwa bosome kwan nso anwummerɛ. Yɛmaa nsuo aniwa a ɛyɛ kɔɔbere a yɛaguo pue maa no. Jinnfoɔ no nso bi wɔ hɔ a wɔyɛɛ adwuma wɔ nehɔ wɔ ne Wura Nyankopɔn akwamma mu. Wɔn mu biara a ɔtwee ne ho firii Yɛn ahyɛdeɛ ho no Yɛbɛma no aka ogya asotwee no ahwɛ. | وَلِسُلَيْمَـٰنَ ٱلرِّيحَ غُدُوُّهَا شَهْرٌ<br>وَرَوَاحُهَا شَهْرٌ ۖ وَأَسَلْنَا لَهُۥ عَيْنَ ٱلْقِطْرِ ۖ<br>وَمِنَ ٱلْجِنِّ مَن يَعْمَلُ بَيْنَ يَدَيْهِ بِإِذْنِ<br>رَبِّهِۦ ۖ وَمَن يَزِغْ مِنْهُمْ عَنْ أَمْرِنَا نُذِقْهُ<br>مِنْ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ١٢ |
| 13. Wɔyɛɛ adwuma maa no sɛdeɛ ɔpɛ (sii) Nyamedan, (yɛɛ) ahonin ne nwinneɛ a n’akɛseɛ tesɛ nhina ne nkukuo akɛseɛ a esisi hɔ. “Dawud nkorɔfoɔ monfa ayɛyie nyɛ adwuma”. | يَعْمَلُونَ لَهُۥ مَا يَشَآءُ مِن مَّحَـٰرِيبَ<br>وَتَمَـٰثِيلَ وَجِفَانٍ كَٱلْجَوَابِ وَقُدُورٍ |

Nanso Menkoa no mu kakraa bi na wɔyi (Me) ayɛ.

رَّاسِيَٰتٍۚ ٱعۡمَلُوٓاْ ءَالَ دَاوُۥدَ شُكۡرٗاۚ
وَقَلِيلٞ مِّنۡ عِبَادِيَ ٱلشَّكُورُ ١٣

---

14. Ɛberɛ a Yɛhyehyɛɛ owuo maa (Solomon) no obiara (antumi) ankyerɛ (Jinnfoɔ no sɛ Solomon awu), na mmom asaase boaa (nkanka) na ɔwee nepoma. Enti ɛberɛ a (Solomon) tɔɔ fɔm no, ɛdaa adi maa Jinnfoɔ no sɛ, sɛ wɔnim nsumaeɛ mu asɛm a, anka wɔantena animguaseɛ asotwee mu saa.

فَلَمَّا قَضَيۡنَا عَلَيۡهِ ٱلۡمَوۡتَ مَا دَلَّهُمۡ عَلَىٰ
مَوۡتِهِۦٓ إِلَّا دَآبَّةُ ٱلۡأَرۡضِ تَأۡكُلُ
مِنسَأَتَهُۥۖ فَلَمَّا خَرَّ تَبَيَّنَتِ ٱلۡجِنُّ أَن
لَّوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٱلۡغَيۡبَ مَا لَبِثُواْ فِي
ٱلۡعَذَابِ ٱلۡمُهِينِ ١٤

---

15. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ Sabafoɔ (Sheba) asetena mu. (Na wɔn wɔ) turo mmienu, (baako) wɔ nifa so, ɛna (baako nso wɔ) benkum so. (Yɛka kyerɛɛ wɔn sɛ): “Monnidi mfiri mo Wura Nyankopɔn akɔnhoma no mu, na monfa ayɛyie mma no; kuro pa mufoɔ, (mo) Wura Nyankopɔn ne bɔnefakyɛ Hene.

لَقَدۡ كَانَ لِسَبَإٖ فِي مَسۡكَنِهِمۡ ءَايَةٞۖ
جَنَّتَانِ عَن يَمِينٖ وَشِمَالٖۖ كُلُواْ مِن
رِّزۡقِ رَبِّكُمۡ وَٱشۡكُرُواْ لَهُۥۚ بَلۡدَةٞ طَيِّبَةٞ
وَرَبٌّ غَفُورٞ ١٥

---

16. Nanso wɔtwee wɔn ho (firii Nyankopɔn ahyɛdeɛ ho), enti Yɛsomaa nsutɔ a ano yɛ den bi baa wɔn so. Yɛsesaa wɔn mfuo mmienu no de mfuo mmienu a ɛso nnuaba bɔne a ɛyɛ nwono ‘Atli’ ne ‘Sidir’ nnua kakraabi hyɛɛ anan mu.

فَأَعۡرَضُواْ فَأَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ سَيۡلَ ٱلۡعَرِمِ
وَبَدَّلۡنَٰهُم بِجَنَّتَيۡهِمۡ جَنَّتَيۡنِ ذَوَاتَيۡ أُكُلٍ
خَمۡطٖ وَأَثۡلٖ وَشَيۡءٖ مِّن سِدۡرٖ قَلِيلٖ ١٦

---

17. Wei na Yɛde tuaa wɔn ka ɛfa wɔn boniayɛ no ho nti, na Yɛntwe obi aso, gyesɛ boniayɛfoɔ no.

ذَٰلِكَ جَزَيۡنَٰهُم بِمَا كَفَرُواْۖ وَهَلۡ
نُجَٰزِيٓ إِلَّا ٱلۡكَفُورَ ١٧

---

18. Na wɔn ntam ne nkuro a Yɛahyira wɔn no (ntam nso) Yɛmaa nkuro a ɛda adi pefee bɛdaa hɔ, na Yɛhyehyɛɛ akwantuo gyinaberɛ wɔ mu (maa wɔn, ɛna Yɛka kyerɛɛ wɔn sɛ): “Montu kwan wɔ mu anadwo ne adekyeɛ wɔ abodwoɔ mu“.

وَجَعَلۡنَا بَيۡنَهُمۡ وَبَيۡنَ ٱلۡقُرَى ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا
فِيهَا قُرٗى ظَٰهِرَةٗ وَقَدَّرۡنَا فِيهَا ٱلسَّيۡرَۖ
سِيرُواْ فِيهَا لَيَالِيَ وَأَيَّامًا ءَامِنِينَ ١٨

---

19. Nanso wɔkaa sɛ: “Yɛn Wura Nyankopɔn, ma yɛn akwantuo gyinaberɛ no nware“, na wɔdii wɔn kraa amim na Yɛde wɔn yɛɛ asɛm-nahɔɔ na Yɛtetee wɔn ntam korakora. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ wei mu dema obi a ɔsi aboterɛ na ɔyi ayɛ.

فَقَالُواْ رَبَّنَا بَٰعِدۡ بَيۡنَ أَسۡفَارِنَا وَظَلَمُوٓاْ
أَنفُسَهُمۡ فَجَعَلۡنَٰهُمۡ أَحَادِيثَ
وَمَزَّقۡنَٰهُمۡ كُلَّ مُمَزَّقٍۚ إِنَّ فِي
ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّكُلِّ صَبَّارٖ شَكُورٖ
١٩

---

20. Ampa sɛ ɔbosam adwen yɛɛ nokorɛ wɔ wɔn hɔ, enti wɔdii n’akyi, gyesɛ agyidiefoɔ no mu fekuo bi.

وَلَقَدۡ صَدَّقَ عَلَيۡهِمۡ إِبۡلِيسُ ظَنَّهُۥ
فَٱتَّبَعُوهُ إِلَّا فَرِيقٗا مِّنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢٠

21. (Ɔbonsam) nni tumi wɔ wɔn so deɛ, na mmom sɛdeɛ Yɛbɛhu nea ɔgye Daakye no die, ne obi a n'adwen nsi no pi wɔ ho. Wo Wura Nyankopɔn ne biribiara so Wɛnfoɔ anaasɛ Hwɛsofoɔ.

وَمَا كَانَ لَهُۥ عَلَيۡهِم مِّن سُلۡطَٰنٍ إِلَّا لِنَعۡلَمَ مَن يُؤۡمِنُ بِٱلۡأٓخِرَةِ مِمَّنۡ هُوَ مِنۡهَا فِي شَكّٖۗ وَرَبُّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٍ حَفِيظٞ ٢١

22. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Monsu mfrɛ wɔn a moadwen yɛ mo sɛ wɔka Nyankopɔn ho no; wɔnni tumi a emu duro ketekete tesɛ aboboaa a ani ntumi nhu mpo wɔ soro anaa asaase so, na wɔnni ne mmienu mu kyɛfa bi, na (Nyankopɔn) nni ɔboafoɔ bi a ɔfiri wɔn mu.

قُلِ ٱدۡعُواْ ٱلَّذِينَ زَعَمۡتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ لَا يَمۡلِكُونَ مِثۡقَالَ ذَرَّةٖ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا لَهُمۡ فِيهِمَا مِن شِرۡكٖ وَمَا لَهُۥ مِنۡهُم مِّن ظَهِيرٖ ٢٢

23. Dwaatoa nso ho mma mfasoɔ wɔ Nehɔ, gyesɛ obi a (Nyankopɔn) bɛma no kwan. Kɔsi sɛ ehuu bɛfiri wɔn (Soro abɔfoɔ no) akoma mu, (abɔfoɔ no) bɛka sɛ: "Asɛm bɛn na Mo Wura Nyankopɔn kaeɛ?" Wɔbɛbua sɛ: "Nokorɛ''. Ɔne Okokroko no, Ɔno ara nso ne Ɔkɛseɛ no".

وَلَا تَنفَعُ ٱلشَّفَٰعَةُ عِندَهُۥٓ إِلَّا لِمَنۡ أَذِنَ لَهُۥۚ حَتَّىٰٓ إِذَا فُزِّعَ عَن قُلُوبِهِمۡ قَالُواْ مَاذَا قَالَ رَبُّكُمۡۖ قَالُواْ ٱلۡحَقَّۖ وَهُوَ ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡكَبِيرُ ٢٣

24. (Nkɔmhyɛni), kasɛ: "Hwan na ɔbɔ mo akɔnhoma firi soro ne asaase soɔ?" Kasɛ: "Nyankopɔn". Ɛneɛ nokorɛ sɛ yɛn, anaasɛ mo wɔ kwan tenenee paa so anaasɛ ɔyera pefee mu.

قُلۡ مَن يَرۡزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ قُلِ ٱللَّهُۖ وَإِنَّآ أَوۡ إِيَّاكُمۡ لَعَلَىٰ هُدًى أَوۡ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٢٤

25. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: Yɛmmisa mo fa yɛn fɔdie ho asɛm, na yɛmmisa yɛn fa dwuma a modiiɛ no ho asɛm.

قُل لَّا تُسۡـَٔلُونَ عَمَّآ أَجۡرَمۡنَا وَلَا نُسۡـَٔلُ عَمَّا تَعۡمَلُونَ ٢٥

26. Ka sɛ: "Yɛn Wura Nyankopɔn bɛboa yɛn nyinaa ano abom na afei Ɔde nokorɛ no abu yɛn ntam atɛn. Ɔne Otemmufoɔ Nokwafoɔ no, na Ɔne Onimdefoɔ no".

قُلۡ يَجۡمَعُ بَيۡنَنَا رَبُّنَا ثُمَّ يَفۡتَحُ بَيۡنَنَا بِٱلۡحَقِّ وَهُوَ ٱلۡفَتَّاحُ ٱلۡعَلِيمُ ٢٦

27. Ka sɛ: "Monkyerɛ me wɔn a mode wɔn ka (Nyankopɔn) ho sɛ ahokafoɔ no. Daabi, Ɔne Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, Onyansafoɔ no.

قُلۡ أَرُونِيَ ٱلَّذِينَ أَلۡحَقۡتُم بِهِۦ شُرَكَآءَۖ كَلَّاۚ بَلۡ هُوَ ٱللَّهُ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٢٧

28. (Nkɔmhyɛni), Yɛsomaa wo wɔ nnipa nyinaa hɔ sɛ anigyesɛm ne kɔkɔbɔ ho bɔfoɔ, nanso nnipa pii nnim.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ إِلَّا كَآفَّةٗ لِّلنَّاسِ بَشِيرٗا وَنَذِيرٗا وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٢٨

29. Deɛ wɔka ne sɛ: "Ɛberɛ bɛn na saa bɔhyɛ no bɛba, sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a?"

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٢٩

30. Ka sɛ: "Ɛwɔ berɛ a yɛde ahyɛ ama mo a montumi ntwe nkɔ akyire anaasɛ animu dɔnhwere baako mpo ".

قُل لَّكُم مِّيعَادُ يَوۡمٖ لَّا تَسۡتَـٔۡخِرُونَ عَنۡهُ سَاعَةٗ وَلَا تَسۡتَقۡدِمُونَ ٣٠

31. Boniayɛfoɔ no ka sɛ: “Yɛnnye saa Qur’aan yi anaa deɛ edi n’anim kan no nni“. Sɛ anka worehu sɛdeɛ yɛde abɔneɛfoɔ no agyina wɔn Wura Nyankopɔn anim, na wɔredane mfomsoɔ no to wɔn ho wɔn ho soɔ a; wɔn a na wɔyɛ mmerɛ (wɔ wiase) no bɛka akyerɛ wɔn a wɔmaa wɔn ho soɔ no sɛ: “Sɛ ɛnyɛ mo a, anka yɛyɛɛ agyidiefoɔ”.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَن نُّؤۡمِنَ بِهَٰذَا
ٱلۡقُرۡءَانِ وَلَا بِٱلَّذِي بَيۡنَ يَدَيۡهِۗ وَلَوۡ
تَرَىٰٓ إِذِ ٱلظَّٰلِمُونَ مَوۡقُوفُونَ عِندَ
رَبِّهِمۡ يَرۡجِعُ بَعۡضُهُمۡ إِلَىٰ بَعۡضٍ ٱلۡقَوۡلَ
يَقُولُ ٱلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ لِلَّذِينَ
ٱسۡتَكۡبَرُواْ لَوۡلَآ أَنتُمۡ لَكُنَّا مُؤۡمِنِينَ ٣١

32. Wɔn a wɔyɛɛ ahomasoɔ no bɛka akyerɛ wɔn a wɔyɛ mmerɛ no sɛ: “Ɛberɛ a tenenee no baa mo hɔ no yɛn na yɛsii mo kwan? Daabi, mo ara na moyɛ abɔneɛfoɔ“.

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ لِلَّذِينَ
ٱسۡتُضۡعِفُوٓاْ أَنَحۡنُ صَدَدۡنَٰكُمۡ عَنِ
ٱلۡهُدَىٰ بَعۡدَ إِذۡ جَآءَكُمۖ بَلۡ كُنتُم
مُّجۡرِمِينَ ٣٢

33. Wɔn a wɔyɛ mmerɛ no bɛka akyerɛ ahomasoɔfoɔ no sɛ: “(Ɛnam) anadwo ne awia pɔ a mobɔeɛ so, ɛberɛ a mohyɛɛ yɛn sɛ yɛnyi yɛn Wura Nyankopɔn boniayɛ na yɛmfa biribi ntoto Neho no“. Ɛberɛ a wɔbɛhunu asotwee no wɔbɛda wɔn nuhoo adi, na Yɛde nkɔnsɔnkɔnsɔn bɛgu boniayɛfoɔ no kɔn mu. Enti dwuma a wɔdiiɛ so na yɛbɛgyina atua wɔn ka.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ لِلَّذِينَ
ٱسۡتَكۡبَرُواْ بَلۡ مَكۡرُ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ إِذۡ
تَأۡمُرُونَنَآ أَن نَّكۡفُرَ بِٱللَّهِ وَنَجۡعَلَ
لَهُۥٓ أَندَادٗاۚ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّدَامَةَ لَمَّا رَأَوُاْ
ٱلۡعَذَابَۚ وَجَعَلۡنَا ٱلۡأَغۡلَٰلَ فِيٓ أَعۡنَاقِ
ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۖ هَلۡ يُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا
كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٣٣

34. Ɛberɛ biara a Yɛbɛsoma kɔkɔbɔni wɔ kuro bi soɔ no, gyesɛ emu adefoɔ no ka sɛ: “Yɛdeɛ deɛ yɛde somaa mo no yɛmpɛ“.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا فِي قَرۡيَةٖ مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا
قَالَ مُتۡرَفُوهَآ إِنَّا بِمَآ أُرۡسِلۡتُم بِهِۦ
كَٰفِرُونَ ٣٤

35. Deɛ wɔka ne sɛ: “Yɛwɔ sika ne mma pii, na yɛn deɛ yɛntwe yɛn aso.

وَقَالُواْ نَحۡنُ أَكۡثَرُ أَمۡوَٰلٗا وَأَوۡلَٰدٗا وَمَا
نَحۡنُ بِمُعَذَّبِينَ ٣٥

36. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Me Wura Nyankopɔn bae N’akyɛdeɛ mu ma obia Ɔpɛ, ɛna Osusu nso (ma obia Ɔpɛ) nanso nnipa pii nnim.

قُلۡ إِنَّ رَبِّي يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ
وَيَقۡدِرُ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا
يَعۡلَمُونَ ٣٦

37. Ɛnyɛ mo sika anaa mo mma na ɛde mo bɛbɛn Nyankopɔn wɔ gyinaberɛ mu, na mmom gyesɛ obi a ɔgye die na odi dwuma pa; saa nkorɔfoɔ no deɛ wɔn wɔ akatua a yɛde bɛbɔ ho (ama wɔn) wɔ dwuma a wɔdiiɛ no ho nti, na wɔbɛtena abansoroɔ so wɔ abodwoɔ mu.

وَمَآ أَمۡوَٰلُكُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُكُم بِٱلَّتِي
تُقَرِّبُكُمۡ عِندَنَا زُلۡفَىٰٓ إِلَّا مَنۡ ءَامَنَ
وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَأُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ جَزَآءُ

ٱلضِّعْفِ بِمَا عَمِلُوا۟ وَهُمْ فِى ٱلْغُرُفَٰتِ
ءَامِنُونَ ٣٧

38. Wɔn a wɔbɔ mmɔden kotia Yɛn Nsɛm sɛdeɛ ɛbɛyɛ kwa no, saa nkorɔfoɔ no na yɛde wɔn bɛba asotwee no mu no.

وَٱلَّذِينَ يَسْعَوْنَ فِىٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ
أُو۟لَٰٓئِكَ فِى ٱلْعَذَابِ مُحْضَرُونَ ٣٨

39. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ”Me Wura Nyankopɔn bae n’akyɛdeɛ no mu ma obia Ɔpɛ wɔ Nenkoa no mu, ɛna Ɔsusu nso ma no; na biribiara a mobɛyi no (Nyankopɔn nti) no Ɔbɛhyɛ anan mu, na Ɔne ɔkyaadeɛfoɔ no mu Nea ɔkyɛ akyɛdeɛ pa paa.

قُلْ إِنَّ رَبِّى يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ
مِنْ عِبَادِهِۦ وَيَقْدِرُ لَهُۥ ۚ وَمَآ أَنفَقْتُم
مِّن شَىْءٍ فَهُوَ يُخْلِفُهُۥ ۖ وَهُوَ خَيْرُ
ٱلرَّٰزِقِينَ ٣٩

40. Ɛda a Ɔbɛboa wɔn nyinaa ano no afei Ɔbɛka akyerɛ Soro abɔfoɔ no sɛ: ”Mo na na saa nkorɔfoɔ yi som mo no?

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا ثُمَّ يَقُولُ
لِلْمَلَٰٓئِكَةِ أَهَٰٓؤُلَآءِ إِيَّاكُمْ
كَانُوا۟ يَعْبُدُونَ ٤٠

41. Wɔbɛka sɛ: ”Kronkron hene ne Wo (Awurade)! Wone yɛn Kyitaafoɔ na ɛnyɛ wɔn ne (yɛn kyitaafoɔ). Daabi, na wɔsom Jinnfoɔ no, na wɔn na wɔn mu dodoɔ no ara gyee wɔn diiɛ”.

قَالُوا۟ سُبْحَٰنَكَ أَنتَ وَلِيُّنَا مِن دُونِهِم ۖ بَلْ
كَانُوا۟ يَعْبُدُونَ ٱلْجِنَّ ۖ أَكْثَرُهُم بِهِم
مُّؤْمِنُونَ ٤١

42. Enti saa Da no, mo mu biara nni papa anaasɛ bɔne bi ho tumi wɔ moho-moho so. Yɛbɛka akyerɛ wɔn a wɔdii bɔne no sɛ: “Monka egya asotwee a mofaa no nkontompɔsɛm no nhwɛ“.

فَٱلْيَوْمَ لَا يَمْلِكُ بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ
نَّفْعًا وَلَا ضَرًّا وَنَقُولُ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا۟
ذُوقُوا۟ عَذَابَ ٱلنَّارِ ٱلَّتِى كُنتُم بِهَا
تُكَذِّبُونَ ٤٢

43. Sɛ yɛrekenkan Yɛn Nsɛm pefee no kyerɛ wɔn a, deɛ wɔka nesɛ:” (Muhammad) wei ɔnyɛ hwee na mmom (ɔyɛ) onipa a ɔpɛ sɛ ɔsi mo deɛ na moagya nom som no ho kwan”. Wɔsan nso ka sɛ: ”(Qur’aan) wei nyɛ hwee na mmom nkontompo a yɛabɔ yɛn tirim (atwerɛ)“. Ɛberɛ (biara a) nokorɛ bɛba boniayɛfoɔ no hɔ no, deɛ wɔka kyerɛ (nokorɛ no) nesɛ: “Wei deɛ nkonyaa anaa naadaasɛm pefee“.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ قَالُوا۟
مَا هَٰذَآ إِلَّا رَجُلٌ يُرِيدُ أَن يَصُدَّكُمْ
عَمَّا كَانَ يَعْبُدُ ءَابَآؤُكُمْ وَقَالُوا۟ مَا
هَٰذَآ إِلَّآ إِفْكٌ مُّفْتَرًى ۚ وَقَالَ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ إِنْ هَٰذَآ
إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ٤٣

44. Yɛmmaa wɔn Nwoma a wɔsua mu, na Yɛnnii w’anim kan nsomaa kɔkɔbɔni biara wɔ wɔn hɔ.

وَمَآ ءَاتَيْنَٰهُم مِّن كُتُبٍ يَدْرُسُونَهَا ۖ وَمَآ
أَرْسَلْنَآ إِلَيْهِمْ قَبْلَكَ مِن نَّذِيرٍ ٤٤

45. Wɔn a wɔdii wɔn anim kan no faa no nkontomposɛm; (Quraishfoɔ) wei nom nnyaa deɛ Yɛde maa (tetefoɔ) no mu nkyɛmu du mu baako mpo; nanso wɔbu Me Somafoɔ no nkontomponi. Sɛdeɛ M’abufuhyeɛ siteɛ.

وَكَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَمَا بَلَغُوا۟
مِعْشَارَ مَآ ءَاتَيْنَٰهُمْ فَكَذَّبُوا۟ رُسُلِى ۖ
فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ٤٥

46. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ‘’Adeɛ fua pɛ na mede tu mo foɔ, ɛne sɛ mobɛgyina hɔ mmienu mmienu ne mfuamfua ama Nyankopɔn na afei moadwen (Muhammad ho abakɔsɛm a ɔne mo de te kuro yi mu ha ho). Mo yɔnko (Muhammad) no ɔmmɔɔ dam, na mmom ɔyɛ kɔkɔbɔni ma mo wɔ asotwee denden a ɛda (onipa ne Jinn) anim no ho.

قُلْ إِنَّمَآ أَعِظُكُم بِوَٰحِدَةٍ ۖ أَن تَقُومُوا۟ لِلَّهِ مَثْنَىٰ وَفُرَٰدَىٰ ثُمَّ تَتَفَكَّرُوا۟ ۚ مَا بِصَاحِبِكُم مِّن جِنَّةٍ ۚ إِنْ هُوَ إِلَّا نَذِيرٌ لَّكُم بَيْنَ يَدَىْ عَذَابٍ شَدِيدٍ ٤٦

47. Ka sɛ:” Memmisaa mo akatua a ɛyɛ modea; m’akatua deɛ Nyankopɔn hɔ na ɛwɔ. Ɔno na Ɔdi biribiara ho adanseɛ.

قُلْ مَا سَأَلْتُكُم مِّنْ أَجْرٍ فَهُوَ لَكُمْ ۖ إِنْ أَجْرِىَ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ٤٧

48. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ”Nokorɛ sɛ me Wura Nyankopɔn sane Nokorɛ no (anaasɛ Adiyisɛm no). (Ɔne) Nsumaeɛ mu Nimdefoɔ no“.

قُلْ إِنَّ رَبِّى يَقْذِفُ بِٱلْحَقِّ عَلَّٰمُ ٱلْغُيُوبِ ٤٨

49. Kasɛ: “Nokorɛ no aba, na nkontompo nsan nhyɛ aseɛ, na ɛnsan nkɔ so bio“.

قُلْ جَآءَ ٱلْحَقُّ وَمَا يُبْدِئُ ٱلْبَٰطِلُ وَمَا يُعِيدُ ٤٩

50. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Sɛ mayera (mpo) a meyera me ara meho, na sɛ manya kwankyerɛ nso a ɛnam deɛ me Wura Nyankopɔn ayi ama me no so. Nokorɛ sɛ, Ɔne Mpaebɔ Tiefoɔ, na Ɔno na Ɔbɛn (Na’koa biara).

قُلْ إِن ضَلَلْتُ فَإِنَّمَآ أَضِلُّ عَلَىٰ نَفْسِى ۖ وَإِنِ ٱهْتَدَيْتُ فَبِمَا يُوحِىٓ إِلَىَّ رَبِّىٓ ۚ إِنَّهُۥ سَمِيعٌ قَرِيبٌ ٥٠

51. Sɛ anka worehunu sɛdeɛ ehu bɛsi abɔ wɔn, (na saa berɛ no) dwane kɔbea (biara) nni hɔ a; yɛbɛsɔ wɔn mu wɔ bea bi a ɛbɛn paa.

وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذْ فَزِعُوا۟ فَلَا فَوْتَ وَأُخِذُوا۟ مِن مَّكَانٍ قَرِيبٍ ٥١

52. (Saa Da no) wɔbɛka sɛ (afei deɛ) yɛagye adi; na ɛbɛyɛ dɛn na wɔbɛnya (gyidie) wɔ baabi akyirikyiri (saa)?

وَقَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِهِۦ وَأَنَّىٰ لَهُمُ ٱلتَّنَاوُشُ مِن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ ٥٢

53. Nokorɛ sɛ wɔannye (Asɛm) no anni wɔ mfitiaseɛ no, na wɔde (wɔn) adwen ka nsumaeɛ mu nsɛm a ɛfiri baabi akyirikyiri no ho asɛm.

وَقَدْ كَفَرُوا۟ بِهِۦ مِن قَبْلُ ۖ وَيَقْذِفُونَ بِٱلْغَيْبِ مِن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ ٥٣

54. Ntwaremu bɛtware wɔn ne deɛ wɔpɛ paa no ntam sɛdeɛ yɛde yɛɛ wɔn sɛso foɔ no a wɔdii kan no. Nokorɛ sɛ (ɛberɛ a na wɔn wɔ wiaseɛ no) na wɔn adwen nsipi koraa (wɔ Wusɔreɛ no ho).

وَحِيلَ بَيْنَهُمْ وَبَيْنَ مَا يَشْتَهُونَ كَمَا فُعِلَ بِأَشْيَاعِهِم مِّن قَبْلُ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ فِى شَكٍّ مُّرِيبٍۭ ٥٤

# 35. Faatir

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Aseda no wɔ Onyankopɔn, ɔsoro ne asaase Bɔfo no a Wayɛ Soro abɔfoɔ asomafoɔ a (ebi) wɔ ntaban mmienu ne mmiɛnsa ne nnan. Ɔde deɛ Ɔpɛ ka N'abɔdeɛ no ho. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn wɔ biribiara so tumi.

ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
جَاعِلِ ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ رُسُلًا أُو۟لِىٓ
أَجْنِحَةٍ مَّثْنَىٰ وَثُلَٰثَ وَرُبَٰعَ ۚ يَزِيدُ
فِى ٱلْخَلْقِ مَا يَشَآءُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ
شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١﴾

---

2. Adeɛ a Onyankopɔn bebue ama onipa afiri N'ahummɔborɔ mu no obiara nni hɔ a ɔbɛtumi asi ho kwan. Na deɛ Wasi ho kwan no nso obiara nni hɔ a ɔbɛtumi afiri N'akyi de ama. Ɔne Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyansafoɔ no.

مَّا يَفْتَحِ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ مِن رَّحْمَةٍ فَلَا
مُمْسِكَ لَهَا ۖ وَمَا يُمْسِكْ فَلَا مُرْسِلَ لَهُۥ
مِنۢ بَعْدِهِۦ ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢﴾

---

3. Adasamma, monkae Onyankopɔn adom a ɛwɔ mosoɔ. Enti Onyankopɔn akyiri no ɔbɔɔ adeɛ foforɔ bi wɔ hɔ a ɔbɔ mo akɔnhoma firi soro ne asaase soɔ? Awurade (foforɔ) biara nni hɔ gyesɛ Ɔno (nko ara). Afei adɛn na moredane mo ho firi ( Ne ho)?

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ
عَلَيْكُمْ ۚ هَلْ مِنْ خَٰلِقٍ غَيْرُ ٱللَّهِ
يَرْزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ ۚ لَآ إِلَٰهَ
إِلَّا هُوَ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٣﴾

---

4. (Nkɔmhyɛni), sɛ wɔbu wo nkontomponi a, saa ara na wɔbuu asomafoɔ a wɔdii w'anim kan no nkontompofoɔ. Onyankopɔn hɔ na dwumadie nyinaa san kɔ.

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كُذِّبَتْ رُسُلٌ مِّن
قَبْلِكَ ۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ﴿٤﴾

---

5. Adasamma, ampa sɛ Onyankopɔn bɔhyɛ yɛ nokorɛ, enti momma wiase asetena yi nnaadaa mo, na momma nnaadaafoɔ hene (bonsam) no nnaadaa mo fa Onyankopɔn ho

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ ۖ فَلَا
تَغُرَّنَّكُمُ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَا
يَغُرَّنَّكُم بِٱللَّهِ ٱلْغَرُورُ ﴿٥﴾

---

6. Nokorɛ sɛ ɔbonsam yɛ ɔtamfo ma mo, enti momfa no nyɛ motamfo. Deɛ ɔrefrɛ nenkorɔfoɔ no akɔ ara ne sɛ deɛ wɔbɛyɛ Ogya no mu foɔ.

إِنَّ ٱلشَّيْطَٰنَ لَكُمْ عَدُوٌّ فَٱتَّخِذُوهُ عَدُوًّا ۚ
إِنَّمَا يَدْعُوا۟ حِزْبَهُۥ لِيَكُونُوا۟ مِنْ
أَصْحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ﴿٦﴾

---

7. Wɔn a wɔyi boniayɛ no wɔ asotwee a ano yɛ den, na wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no wɔ bɔnefakyɛ ne akatua kɛseɛ (wɔ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ).

ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ ۖ
وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿٧﴾

8. Obia ne dwumadi bɔne yɛ no fɛ na ɔhunu (dwumadi bɔne) no sɛ papa no, (saa nipa no ne obia odi dwuma pa na ɛsɛ)? Nokorɛ sɛ Onyankopɔn yera obi a Ɔpɛ ɛna Ɔtene obi a Ɔpɛ nso. Enti (Nkɔmhyɛni), ɛmma wo kraa ho nyera no nni wɔn ho awerɛhoɔ. Nokorɛ sɛ Onyankopɔn Nim dwuma a wɔdie (nyinaa).

أَفَمَن زُيِّنَ لَهُۥ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ فَرَءَاهُ حَسَنًاۖ
فَإِنَّ ٱللَّهَ يُضِلُّ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِي مَن
يَشَآءُۖ فَلَا تَذۡهَبۡ نَفۡسُكَ عَلَيۡهِمۡ
حَسَرَٰتٍۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِمَا يَصۡنَعُونَ
٨

9. Onyankopɔn na Ɔsoma mframa ma ɛboa mununkum ano, na Yɛapia kɔ ɔman a awuo so, na Yɛde anyane asaase wɔ newuo akyi. Saa ara na Owusɔreɛ no teɛ.

وَٱللَّهُ ٱلَّذِيٓ أَرۡسَلَ ٱلرِّيَٰحَ فَتُثِيرُ سَحَابٗا
فَسُقۡنَٰهُ إِلَىٰ بَلَدٖ مَّيِّتٖ فَأَحۡيَيۡنَا بِهِ
ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَاۚ كَذَٰلِكَ ٱلنُّشُورُ
٩

10. Obia ɔrehwehwɛ animuonyam (anaa) tumi no, animuonyam (anaa) tumi nyinaa wɔ Nyankopɔn. Nehɔ na kasapa ma nehoso kɔ, ɛna dwumadi pa nso Ɔbɔ n'abasoɔ. Wɔn a wɔrefa bɔne ho adwen no wɔ asotwee a ano yɛ den paa, saa adwen bɔne no bɛsopa.

مَن كَانَ يُرِيدُ ٱلۡعِزَّةَ فَلِلَّهِ ٱلۡعِزَّةُ جَمِيعًاۚ
إِلَيۡهِ يَصۡعَدُ ٱلۡكَلِمُ ٱلطَّيِّبُ وَٱلۡعَمَلُ
ٱلصَّٰلِحُ يَرۡفَعُهُۥۚ وَٱلَّذِينَ يَمۡكُرُونَ
ٱلسَّيِّـَٔاتِ لَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٞۖ وَمَكۡرُ
أُوْلَٰٓئِكَ هُوَ يَبُورُ ١٠

11. Onyankopɔn bɔɔ mo firii mfuturo mu, ɛna afei ahobaeɛ mu ɛna Ɔyɛɛ mo mmienu mmienu (onini ne ɔbedeɛ). Sɛ ɔbaa bi bɛnyinsɛn anaasɛ ɔbɛwoɔ (ne nyinaa wɔ) Nenimdeɛ mu. Ɛmma sɛ yɛbɛma obi nkwa tenten anaa nenkwa so bɛteɛ (nenyinaa) wɔ Nwoma mu. Nokorɛ sɛ wei deɛ ɛyɛ adeɛ a ɛyɛ mmrɛ ma Nyankopɔn.

وَٱللَّهُ خَلَقَكُم مِّن تُرَابٖ ثُمَّ مِن
نُّطۡفَةٖ ثُمَّ جَعَلَكُمۡ أَزۡوَٰجٗاۚ وَمَا تَحۡمِلُ
مِنۡ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلۡمِهِۦۚ وَمَا
يُعَمَّرُ مِن مُّعَمَّرٖ وَلَا يُنقَصُ مِنۡ
عُمُرِهِۦٓ إِلَّا فِي كِتَٰبٍۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى
ٱللَّهِ يَسِيرٞ ١١

12. Ɔpo mmienu no (mu nsuo) nnyɛ pɛ; wei yɛ abodwo (suo a) ne nom yɛ dɛ, wei nso yɛ nkyenenkyene nyononyonoonyon. Emu biara mu no (monya) nam mono a moweɛ firi mu, san yi mpempranneɛ a mode siesie moho firi mu. Mohunu nsuo mu hyɛn nso sɛ ɛnam asorɔkye mu, sɛdeɛ mode bɛhwehwɛ N'adom na anka mobɛyi (no) ayɛ.

وَمَا يَسۡتَوِي ٱلۡبَحۡرَانِ هَٰذَا عَذۡبٞ
فُرَاتٞ سَآئِغٞ شَرَابُهُۥ وَهَٰذَا مِلۡحٌ
أُجَاجٞۖ وَمِن كُلّٖ تَأۡكُلُونَ لَحۡمٗا طَرِيّٗا
وَتَسۡتَخۡرِجُونَ حِلۡيَةٗ تَلۡبَسُونَهَاۖ
وَتَرَى ٱلۡفُلۡكَ فِيهِ مَوَاخِرَ لِتَبۡتَغُواْ مِن
فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٢

13. Ɔma anadwo wura adekyeɛ mu ɛna Ɔma adekyeɛ nso wura anadwo mu, ɛna Wama awia ne bosome abrɛ wɔn ho ase. Wɔn mu biara nam wɔ berɛ a yɛahyehyɛ so. Wei ne Nyankopɔn, mo Wura no; Ɔno na ahennie no

يُولِجُ ٱلَّيۡلَ فِي ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِي
ٱلَّيۡلِ وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ كُلّٞ
يَجۡرِي لِأَجَلٖ مُّسَمّٗىۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ

| | |
|---|---|
| wɔ no. Wɔn a mofiri N'ákyi sufrɛ wɔn no wɔnni akyiresua aba hono mpo ho tumi. | رَبُّكُمْ لَهُ ٱلْمُلْكُ ۚ وَٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ مَا يَمْلِكُونَ مِن قِطْمِيرٍ ١٣ |
| 14. Sɛ mosu frɛ wɔn a wɔnte mo sufrɛ; sɛ wɔte mpo a wɔnnye mo so. Atemuda no wɔbɛpo sɛ mode wɔn bataa (Onyankopɔn) ho no. (Saa Da no) obiara ntumi mmɔ mo amaneɛ tesɛ deɛ Biribiara ho Nimdefoɔ no bɛbɔ mo (amaneɛ) no. | إِن تَدْعُوهُمْ لَا يَسْمَعُوا۟ دُعَآءَكُمْ وَلَوْ سَمِعُوا۟ مَا ٱسْتَجَابُوا۟ لَكُمْ ۖ وَيَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ يَكْفُرُونَ بِشِرْكِكُمْ ۚ وَلَا يُنَبِّئُكَ مِثْلُ خَبِيرٍ ١٤ |
| 15. Adasamma, mo na mohia Nyankopɔn, na Onyankopɔn deɛ Ɔne Ɔdefoɔ no, Ɔne Ayɛyie Wura no. | يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ أَنتُمُ ٱلْفُقَرَآءُ إِلَى ٱللَّهِ ۖ وَٱللَّهُ هُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ١٥ |
| 16. Sɛ Ɔpɛ a Ɔbɛyi mo afiri hɔ na Ɔde abɔdeɛ foforɔ aba (abɛsi moanan mu). | إِن يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ وَيَأْتِ بِخَلْقٍ جَدِيدٍ ١٦ |
| 17. Na ɛno deɛ ɛnyɛ den mma Nyankopɔn koraa, | وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ بِعَزِيزٍ ١٧ |
| 18. Na obi a ɔso adesoa no nsoa obi foforɔ adesoa. Sɛ obi a ɔso adesoa a emu yɛ duro frɛ ɔfoforɔ (sɛ ɔmmoa no) na ɔyɛ nebusuani mpo a, (ontumi) nsoa (n'adesoa no) mu hwee. (Nkɔmhyɛni), obi a bɔ no kɔkɔ ne wɔn a wɔsuro Onyankopɔn wɔ nsumaeɛ mu na wɔfrɛ Nyame wɔ ne berɛ mu. Na obi a ɔte (ne kraa) ho no, ɔte (ne kraa) no ho dema ɔno ara ne ho. Na Onyankopɔn hɔ ne (biribiara) nkyi. | وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۚ وَإِن تَدْعُ مُثْقَلَةٌ إِلَىٰ حِمْلِهَا لَا يُحْمَلْ مِنْهُ شَىْءٌ وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰٓ ۗ إِنَّمَا تُنذِرُ ٱلَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُم بِٱلْغَيْبِ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ ۚ وَمَن تَزَكَّىٰ فَإِنَّمَا يَتَزَكَّىٰ لِنَفْسِهِۦ ۚ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلْمَصِيرُ ١٨ |
| 19. Onifrani ne obi a ɔhunu adeɛ nyɛ pɛ. | وَمَا يَسْتَوِى ٱلْأَعْمَىٰ وَٱلْبَصِيرُ ١٩ |
| 20. Na esum ne ɛhan nso (nyɛ pɛ). | وَلَا ٱلظُّلُمَـٰتُ وَلَا ٱلنُّورُ ٢٠ |
| 21. Saa ara nso na enwunu ne ɔhyew (nyɛ pɛ). | وَلَا ٱلظِّلُّ وَلَا ٱلْحَرُورُ ٢١ |
| 22. Awufoɔ ne ateasefoɔ nso nyɛ pɛ. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ma obi a Ɔpɛ te, na wontumi mma wɔn a wɔn wɔ adakamena mu no nte asɛm. | وَمَا يَسْتَوِى ٱلْأَحْيَآءُ وَلَا ٱلْأَمْوَٰتُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُسْمِعُ مَن يَشَآءُ ۖ وَمَآ أَنتَ بِمُسْمِعٍ مَّن فِى ٱلْقُبُورِ ٢٢ |
| 23. (Nkɔmhyɛni), w'asɛdeɛ ara ne sɛ woyɛ kɔkɔbɔni. | إِنْ أَنتَ إِلَّا نَذِيرٌ ٢٣ |
| 24. Yɛde Nokorɛ no na asoma wo sɛ anohoba ne kɔkɔbɔ bɔfoɔ. Ɔman biara so (yɛsomaa) kɔkɔbɔni kɔɔ wɔn hɔ, | إِنَّآ أَرْسَلْنَـٰكَ بِٱلْحَقِّ بَشِيرًا وَنَذِيرًا ۚ وَإِن مِّنْ أُمَّةٍ إِلَّا خَلَا فِيهَا نَذِيرٌ ٢٤ |

25. Sɛ wɔbu wo nkontomponi a, saa ara na wɔbuu wɔn a wɔdii wɔn anim kan no nkontompofoɔ. Wɔn asomafoɔ no de nyinasoɔ ne nkyerɛkyerɛmu pefee no ne Nyamesɛm no ne Nwoma pefee no brɛɛ wɔn.

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَبِٱلزُّبُرِ وَبِٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُنِيرِ ٢٥

26. Afei Mesɔɔ wɔn a wɔpoeɛ no mu; na sɛdeɛ M'abufuhyeɛ siteɛ.

ثُمَّ أَخَذْتُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۖ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ٢٦

27. Wonhunuu sɛ Onyankopɔn sane nsuo firi soro, dema nnuaba puepue a ɛho sononko-sononko, ɛna mmepɔ mu nso akwan fufuo ne kɔkɔɔ a egu sononko-sononko wɔ mu, (ebi) nso yɛ tuntum.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَخْرَجْنَا بِهِۦ ثَمَرَٰتٍ مُّخْتَلِفًا أَلْوَٰنُهَا ۚ وَمِنَ ٱلْجِبَالِ جُدَدٌۢ بِيضٌ وَحُمْرٌ مُّخْتَلِفٌ أَلْوَٰنُهَا وَغَرَابِيبُ سُودٌ ٢٧

28. Saa ara nso na nnipa ne nkekaboa ne nyɛmmoa nso gu sononko-sononko. Wɔn a wɔsuro Nyankopɔn wɔ ne nenkoa no mu ne nwomanimfoɔ. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Bɔnefakyɛ Hene.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ وَٱلدَّوَآبِّ وَٱلْأَنْعَٰمِ مُخْتَلِفٌ أَلْوَٰنُهُۥ كَذَٰلِكَ ۗ إِنَّمَا يَخْشَى ٱللَّهَ مِنْ عِبَادِهِ ٱلْعُلَمَٰٓؤُا۟ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ غَفُورٌ ٢٨

29. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔkenkan Nyankopɔn Nwoma no na wɔfrɛ Nyame wɔ ne berɛ mu na wɔyi deɛ Yɛde abɔ wɔn akonhoma no mu bi ma wɔ kokoa mu ne badwa mu no, wɔrehwehwɛ adwadie a ɛka bɔ biara nni ho no.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَتْلُونَ كِتَٰبَ ٱللَّهِ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَنفَقُوا۟ مِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ سِرًّا وَعَلَانِيَةً يَرْجُونَ تِجَٰرَةً لَّن تَبُورَ ٢٩

30. Sɛdeɛ Ɔbɛtua wɔn so ka pɛpɛɛpɛ na Ɔde N'adom no bi bɛka ho ama wɔn. Nokorɛ sɛ Ɔne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Ayɛyie Wura.

لِيُوَفِّيَهُمْ أُجُورَهُمْ وَيَزِيدَهُم مِّن فَضْلِهِۦٓ ۚ إِنَّهُۥ غَفُورٌ شَكُورٌ ٣٠

31. Nwoma no mu deɛ Yɛayi akyerɛ woɔ no ɛno ne nokorɛ no a ɛrehyɛ deɛ edi n'anim kan no ma. Nokorɛ sɛ Onyankopɔn ani tua N'akoa, na Ɔhu biribiara.

وَٱلَّذِىٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ مِنَ ٱلْكِتَٰبِ هُوَ ٱلْحَقُّ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِعِبَادِهِۦ لَخَبِيرٌۢ بَصِيرٌ ٣١

32. Afei Yɛde Yɛ'nkoa no mu bi a yɛyii wɔn bɛdii Nwoma no akonwa; wɔn mu bi yɛɛ bɔne tiaa wɔn ho, na ebinom nso (dwumadie) yɛ hɔ-ne-hɔ, na wɔn mu bi nso di papayɔ ho akansie wɔ Nyankopɔn pɛ mu, ɛno ne adom kɛseɛ no.

ثُمَّ أَوْرَثْنَا ٱلْكِتَٰبَ ٱلَّذِينَ ٱصْطَفَيْنَا مِنْ عِبَادِنَا ۖ فَمِنْهُمْ ظَالِمٌ لِّنَفْسِهِۦ وَمِنْهُم مُّقْتَصِدٌ وَمِنْهُمْ سَابِقٌۢ بِٱلْخَيْرَٰتِ بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَضْلُ ٱلْكَبِيرُ ٣٢

33. (Saa nkorɔfoɔ no) bɛkɔ Aheman a ɛwɔ hɔ daa no mu, na yɛde sika kɔkɔɔ mpɔkoa ne nhwenepa bɛsiesie wɔn na wɔbɛfira kyeme ntoma pa wɔ hɔ.

جَنَّٰتُ عَدْنٍ يَدْخُلُونَهَا يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٍ وَلُؤْلُؤًا ۖ وَلِبَاسُهُمْ فِيهَا حَرِيرٌ ٣٣

| | |
|---|---|
| 34. Wɔbɛka sɛ: "Aseda wɔ Nyankopɔn a Wayi awerɛhoɔ afiri yɛn soɔ. Nokorɛ sɛ, Yɛn wura ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Ayɛyie Wura. | وَقَالُواْ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِيٓ أَذۡهَبَ عَنَّا ٱلۡحَزَنَۖ إِنَّ رَبَّنَا لَغَفُورٞ شَكُورٌ ٣٤ |
| 35. (Onyankopɔn) no ara N'adom mu no Ɔde yɛn atena Daa asetena yi mu na ɔberɛ nto yɛn, na ɔhaw nso mma yɛn soɔ. | ٱلَّذِيٓ أَحَلَّنَا دَارَ ٱلۡمُقَامَةِ مِن فَضۡلِهِۦ لَا يَمَسُّنَا فِيهَا نَصَبٞ وَلَا يَمَسُّنَا فِيهَا لُغُوبٞ ٣٥ |
| 36. Wɔn a wɔyi boniayɛ no nso wɔ Amanehunu gya; yɛnhyehyɛɛ ɛberɛ mmaa wɔn sɛ wɔbɛwu (wɔ Ogya no mu), na yɛngo emu asotwee no mu mma wɔn koraa. Saa ara na yɛtua (onipa) biara a oyi boniayɛ no so ka. | وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَهُمۡ نَارُ جَهَنَّمَ لَا يُقۡضَىٰ عَلَيۡهِمۡ فَيَمُوتُواْ وَلَا يُخَفَّفُ عَنۡهُم مِّنۡ عَذَابِهَاۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي كُلَّ كَفُورٖ ٣٦ |
| 37. Wɔbɛsu esu denden wɔ mu {aka) sɛ: "Yɛn Wura Nyankopɔn, yi yɛn (firi amane-hunu yi) mu, na ma yɛnsan nkɔ wiase bio na) yɛbɛdi dwumapa a ɛnyɛ dwuma bɔne a na yɛdie no. (Onyankopɔn bɛka sɛ): "Yɛamma mo nkwa tenten a anka obia ɔde bɛtu (neho) foɔ no (bɛtumi) de atu (neho) foɔ? Kɔkɔbɔni no nso baa mo hɔ". Enti monka (mo dwumadie so aba) nhwɛ, na abɔneɛfoɔ no deɛ wɔnnya boafoɔ. | وَهُمۡ يَصۡطَرِخُونَ فِيهَا رَبَّنَآ أَخۡرِجۡنَا نَعۡمَلۡ صَٰلِحًا غَيۡرَ ٱلَّذِي كُنَّا نَعۡمَلُۚ أَوَلَمۡ نُعَمِّرۡكُم مَّا يَتَذَكَّرُ فِيهِ مَن تَذَكَّرَ وَجَآءَكُمُ ٱلنَّذِيرُۖ فَذُوقُواْ فَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِن نَّصِيرٍ ٣٧ |
| 38. Nokorɛ sɛ, Onyankopɔn ne ɔsoro ne asaase so Nsumaeɛ mu Nimdefoɔ. Nokorɛ sɛ Ɔnim deɛ ɛwɔ akoma mu. | إِنَّ ٱللَّهَ عَٰلِمُ غَيۡبِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٣٨ |
| 39. Ɔno na Ɔyɛɛ mo ananmusifoɔ wɔ asaase soɔ. Enti obi a ɔbɛyi boniayɛ no, ne boniayɛ no tia ɔno ara, na boniayɛfoɔ no boniayɛ no nyɛ nkɔsoɔ (biara mma wɔn) wɔ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ, gyesɛ abufuhyeɛ, na boniayɛfoɔ no boniayɛ no nyɛ nkɔsoɔ (biara mma wɔn) gyesɛ berɛguo. | هُوَ ٱلَّذِي جَعَلَكُمۡ خَلَٰٓئِفَ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ فَمَن كَفَرَ فَعَلَيۡهِ كُفۡرُهُۥۖ وَلَا يَزِيدُ ٱلۡكَٰفِرِينَ كُفۡرُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡ إِلَّا مَقۡتٗاۖ وَلَا يَزِيدُ ٱلۡكَٰفِرِينَ كُفۡرُهُمۡ إِلَّا خَسَارٗا ٣٩ |
| 40. Ka kyerɛ wɔn sɛ: ''Moahunu wɔn a mode wɔn bata (Nyankopɔn) ho na mofiri Nyankopɔn akyi sufrɛ wɔn no? Monkyerɛ me deɛ wɔn abɔ wɔ asaase so, anaasɛ wɔn wɔ kyɛfa wɔ ɔsoro? Anaasɛ yɛama wɔn nwoma bi a emu nkyerɛkyerɛmu na wɔnam soɔ? Aane; Nnebɔneɛfoɔ no hyɛ wɔn ho wɔn ho bɔ, nanso (wɔn bɔhyɛ no) yɛ nnaadaa. | قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ شُرَكَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَرُونِي مَاذَا خَلَقُواْ مِنَ ٱلۡأَرۡضِ أَمۡ لَهُمۡ شِرۡكٞ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ أَمۡ ءَاتَيۡنَٰهُمۡ كِتَٰبٗا فَهُمۡ عَلَىٰ بَيِّنَتٖ مِّنۡهُۚ بَلۡ إِن يَعِدُ ٱلظَّٰلِمُونَ بَعۡضُهُم بَعۡضًا إِلَّا غُرُورًا ٤٠ |

41. Nokorɛ sɛ Onyankopɔn na Ɔkuta ɔsoro ne asaase mu sɛdeɛ ɛmfiri (netebea) hɔ. Nasɛ ɛfiri hɔ a, obiara nnihɔ a ɔbɛtumi asɔ mu ka Neho. Nokorɛ sɛ Ɔne Ntoboaseɛ Hene, Ɔne Bɔnefakyɛ Wura.

إِنَّ ٱللَّهَ يُمۡسِكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ أَن
تَزُولَاۚ وَلَئِن زَالَتَآ إِنۡ أَمۡسَكَهُمَا مِنۡ
أَحَدٖ مِّنۢ بَعۡدِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ كَانَ حَلِيمًا
غَفُورٗا ٤١

---

42. Wɔde Nyankopɔn dii wɔn nsedie akɛseɛ no sɛ: "Sɛ kɔkɔbɔfoɔ bi baa wɔn hɔ a anka wɔbɛyɛ ateneneefoɔ akyɛn ɔman biara. Nanso ɔkɔkɔbɔni baa wɔn hɔ no wɔn annya nkɔsoɔ biara na mmom dwanee (na wɔdwanee nokorɛ no)-,

وَأَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ لَئِن
جَآءَهُمۡ نَذِيرٞ لَّيَكُونُنَّ أَهۡدَىٰ مِنۡ
إِحۡدَى ٱلۡأُمَمِۖ فَلَمَّا جَآءَهُمۡ نَذِيرٞ مَّا
زَادَهُمۡ إِلَّا نُفُورًا ٤٢

---

43. Yɛɛ akɛsesɛm wɔ asaase no so bɔɔ pɔ bɔne; na pɔ bɔne no, ɛnnya obiara na mmom deɛ ɔbɔɔ (pɔ bɔne no ara na ɛbenya) no. Enti deɛ wɔretwɛn ara ne (asotwee) a ɛtoo tetefoɔ no (sɛso)? Wonnya nsesaeɛ wɔ Onyankopɔn kwan no mu, na wonhunu nsakraeɛ nso wɔ kwan a Onyankopɔn atwa ato hɔ no so.

ٱسۡتِكۡبَارٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَكۡرَ ٱلسَّيِّيِٕۚ وَلَا
يَحِيقُ ٱلۡمَكۡرُ ٱلسَّيِّئُ إِلَّا بِأَهۡلِهِۦۚ فَهَلۡ
يَنظُرُونَ إِلَّا سُنَّتَ ٱلۡأَوَّلِينَۚ فَلَن تَجِدَ
لِسُنَّتِ ٱللَّهِ تَبۡدِيلٗاۖ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّتِ
ٱللَّهِ تَحۡوِيلًا ٤٣

---

44. Enti wɔntu kwan wɔ asaase no so nhwɛ sɛdeɛ wɔn a wɔdii wɔn anim kan no awieeɛ si wieeɛ? Na wɔn ho yɛ den sen wɔn wɔ tumi mu. Onyankopɔn deɛ biribiara nnihɔ a etumi bu fa ne so wɔ soro anaasɛ asaase so. Nokorɛ sɛ Ɔne Onimdefoɔ, Ɔne Otumfoɔ.

أَوَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ
كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ وَكَانُوٓاْ
أَشَدَّ مِنۡهُمۡ قُوَّةٗۚ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُعۡجِزَهُۥ
مِن شَيۡءٖ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ
إِنَّهُۥ كَانَ عَلِيمٗا قَدِيرٗا ٤٤

---

45. Sɛ nka Onyankopɔn retwe nnipa aso (wiase ha) wɔ dwuma a wɔn adie ho a, anka ɛnka abɔdeɛ biara wɔ asaase no so, na mmom Ɔma wɔn berɛ dekɔsi ɛberɛ a yɛahyɛ ato hɔ no. Enti sɛ wɔn berɛ no so a, ɛneɛ nokorɛ sɛ Onyankopɔn deɛ Ɔhu Nenkoa no (nyinaa).

وَلَوۡ يُؤَاخِذُ ٱللَّهُ ٱلنَّاسَ بِمَا كَسَبُواْ مَا
تَرَكَ عَلَىٰ ظَهۡرِهَا مِن دَآبَّةٖ
وَلَٰكِن يُؤَخِّرُهُمۡ إِلَىٰٓ أَجَلٖ
مُّسَمّٗىۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ
كَانَ بِعِبَادِهِۦ بَصِيرَۢا ٤٥

# 36. Yasiin

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Yaa siin. | يسٓ ۝١ |
| 2. Nyankopɔn de Qur'aan a Nyansa ne adwen ahyɛ mu mma no di nse sɛ: | وَٱلۡقُرۡءَانِ ٱلۡحَكِيمِ ۝٢ |
| 3. (Nkɔmhyɛni), nokorɛ sɛ woka Asomafoɔ no ho; | إِنَّكَ لَمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ۝٣ |
| 4. (Na wonam) ɔkwan tenenee no so. | عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ۝٤ |
| 5. (Qur'aan) yɛ Adiyisɛm a efri Otumfoɔ, Mɔborɔhunufoɔ Hene no hɔ, | تَنزِيلَ ٱلۡعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ۝٥ |
| 6. Sɛdeɛ wode bɛbɔ amanfoɔ a yɛammɔ wɔn agyanom kɔkɔ no a, enti wɔn werɛ afri (wɔn ho) no kɔkɔ. | لِتُنذِرَ قَوۡمٗا مَّآ أُنذِرَ ءَابَآؤُهُمۡ فَهُمۡ غَٰفِلُونَ ۝٦ |
| 7. Ampa sɛ, asɛm no mu nokorɛ atia wɔn mu (nnipa) pii, efirisɛ wɔnnye nni. | لَقَدۡ حَقَّ ٱلۡقَوۡلُ عَلَىٰٓ أَكۡثَرِهِمۡ فَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ۝٧ |
| 8. Nokorɛ sɛ, Yɛde dadewɛmfoɔ agu wɔn kɔn mu abɛpem wɔn abɔdwe, enti wɔn ti apagya hwɛ soro (a wɔntumi nsi wɔn tri aseɛ). | إِنَّا جَعَلۡنَا فِيٓ أَعۡنَٰقِهِمۡ أَغۡلَٰلٗا فَهِيَ إِلَى ٱلۡأَذۡقَانِ فَهُم مُّقۡمَحُونَ ۝٨ |
| 9. Yɛde ɛban nso asi wɔn anim, ɛna ɛban san wɔ wɔn akyi ɛna Yɛakata wɔn soɔ, enti wɔn nhunu hwee. | وَجَعَلۡنَا مِنۢ بَيۡنِ أَيۡدِيهِمۡ سَدّٗا وَمِنۡ خَلۡفِهِمۡ سَدّٗا فَأَغۡشَيۡنَٰهُمۡ فَهُمۡ لَا يُبۡصِرُونَ ۝٩ |
| 10. Sɛ wobɔ wɔn kɔkɔ o, anaasɛ wammɔ wɔn kɔkɔ o, ɛyɛ asɛm korɔ ma wɔn sɛ wɔnnye nni. | وَسَوَآءٌ عَلَيۡهِمۡ ءَأَنذَرۡتَهُمۡ أَمۡ لَمۡ تُنذِرۡهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ۝١٠ |
| 11. Nea ɛsɛsɛ wobɔ no kɔkɔ ne obi a odi Afutusɛm (Qur'aan) no akyi, na osuro Ahummɔborɔ Hene no wɔ kokoa mu. (Nkɔmhyɛni), Fa bɔnefakyɛ ne Animuonyam akatua kɛseɛ no ho bɔhyɛ ma (saa nipa) no. | إِنَّمَا تُنذِرُ مَنِ ٱتَّبَعَ ٱلذِّكۡرَ وَخَشِيَ ٱلرَّحۡمَٰنَ بِٱلۡغَيۡبِۖ فَبَشِّرۡهُ بِمَغۡفِرَةٖ وَأَجۡرٖ كَرِيمٍ ۝١١ |
| 12. Nokorɛ sɛ, Yɛn na Yɛnyane awufoɔ no, na Yɛtwerɛ deɛ (adasamma ayɛ) de ato (wɔn) anim ne (faako a) wɔn anamɔn (anante akɔduru biara), na Yɛasese biribiara wɔ Nwoma pefee no mu. | إِنَّا نَحۡنُ نُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَنَكۡتُبُ مَا قَدَّمُواْ وَءَاثَٰرَهُمۡۚ وَكُلَّ شَيۡءٍ أَحۡصَيۡنَٰهُ فِيٓ إِمَامٖ مُّبِينٖ ۝١٢ |
| 13. Fa kuro (Antiok) sofoɔ no yɛ mfatoho ma wɔn, ɛberɛ a Asomafoɔ no baa wɔn hɔ no. | وَٱضۡرِبۡ لَهُم مَّثَلًا أَصۡحَٰبَ ٱلۡقَرۡيَةِ إِذۡ جَآءَهَا ٱلۡمُرۡسَلُونَ ۝١٣ |

| | |
|---|---|
| 14. Ɛberɛ a Yɛsomaa (Asomafoɔ) mmienu kɔɔ wɔn hɔ no, wɔannye wɔn anni, enti Yɛde deɛ ɔtɔso mmiɛnsa bɛfoaa wɔn so; na wɔka kyerɛɛ (kuro no mu foɔ no) sɛ: "Nokorɛ sɛ, yɛyɛ mo asomafoɔ''. | إِذْ أَرْسَلْنَآ إِلَيْهِمُ ٱثْنَيْنِ فَكَذَّبُوهُمَا فَعَزَّزْنَا بِثَالِثٍ فَقَالُوٓا۟ إِنَّآ إِلَيْكُم مُّرْسَلُونَ ١٤ |
| 15. (Antiokfoɔ no) kaa sɛ: "Moyɛ nnipa tesɛ yɛn ara. Ahummɔborɔ Hene no nsianee hwee (maa mo), mo saa (nkorɔfoɔ yi) mo yɛ nkontompofoɔ". | قَالُوا۟ مَآ أَنتُمْ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا وَمَآ أَنزَلَ ٱلرَّحْمَٰنُ مِن شَىْءٍ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا تَكْذِبُونَ ١٥ |
| 16. (Asomafoɔ no) kaa sɛ: "Yɛ Wura Nyankopɔn Nim yie sɛ, nokorɛ, yɛyɛ Asomafoɔ ma mo, | قَالُوا۟ رَبُّنَا يَعْلَمُ إِنَّآ إِلَيْكُمْ لَمُرْسَلُونَ ١٦ |
| 17. Y'adwuma ara ne sɛ, yɛbɛbɔ (Asɛm no ho) dawuro akyerɛkyerɛ mu. | وَمَا عَلَيْنَآ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ٱلْمُبِينُ ١٧ |
| 18. (Antiokfoɔ no) kaa sɛ: ''Yɛhunu sɛ mo yɛ mmusuo ma yɛn, enti sɛ moanyae (mo nsɛm no ka) a, yɛbɛsi mo aboɔ, na yɛde asotwee a ɛyɛ ya paa a efiri yɛn hɔ atwe mo aso. | قَالُوٓا۟ إِنَّا تَطَيَّرْنَا بِكُمْ ۖ لَئِن لَّمْ تَنتَهُوا۟ لَنَرْجُمَنَّكُمْ وَلَيَمَسَّنَّكُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٨ |
| 19. (Asomafoɔ no) kaa sɛ: "Mo mmusuo no firi mo ara mo hɔ, sɛ anka moredwen a. Daabi, mo yɛ nnipa nsɛmmɔnedifoɔ. | قَالُوا۟ طَٰٓئِرُكُم مَّعَكُمْ ۚ أَئِن ذُكِّرْتُم ۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ مُّسْرِفُونَ ١٩ |
| 20. Ɔbarima bi (Habiib Najaar) de ahoɔherɛ fri kuro no akyirikyiri baabi bae bɛkaa sɛ: "Menkorɔfoɔ, moni Asomafoɔ no akyi. | وَجَآءَ مِنْ أَقْصَا ٱلْمَدِينَةِ رَجُلٌ يَسْعَىٰ قَالَ يَٰقَوْمِ ٱتَّبِعُوا۟ ٱلْمُرْسَلِينَ ٢٠ |
| 21. Moni wɔn a wɔmmisa mo (nsɛmpa a wɔreka kyerɛ mo) no ho akatua no akyi, efrisɛ wɔyɛ ateneneefoɔ. | ٱتَّبِعُوا۟ مَن لَّا يَسْـَٔلُكُمْ أَجْرًا وَهُم مُّهْتَدُونَ ٢١ |
| 22. Ɛdeɛn nti na ɛnsɛsɛ mesom (Nyankopɔn) no a Ɔbɔɔ me, na Ne hɔ na mobɛsan akɔ? | وَمَا لِىَ لَآ أَعْبُدُ ٱلَّذِى فَطَرَنِى وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٢٢ |
| 23. Menfri N'akyi mfa anyame (foforɔ nsom wɔn wɔ aberɛ a) sɛ Ahummɔborɔ Hene Nyankopɔn pɛ me bɔne anaa ɔhaw bi a, (anyame no) ntwitwagyeɛ ho mma me mfasoɔ biara, na wɔntumi nnye me nso? | ءَأَتَّخِذُ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً إِن يُرِدْنِ ٱلرَّحْمَٰنُ بِضُرٍّ لَّا تُغْنِ عَنِّى شَفَٰعَتُهُمْ شَيْـًٔا وَلَا يُنقِذُونِ ٢٣ |
| 24. (Sɛ meyɛ saa a), ɛneɛ na nokorɛ sɛ, mewɔ ɔyera pefee paa mu. | إِنِّىٓ إِذًا لَّفِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ٢٤ |
| 25. Nokorɛ sɛ magye mo Wura Nyankopɔn no adi enti montie me". | إِنِّىٓ ءَامَنتُ بِرَبِّكُمْ فَٱسْمَعُونِ ٢٥ |
| 26. Yɛka kyerɛɛ no sɛ: "Wura Soro Aheman no mu. (Habiib) kaa sɛ: "Sɛ anka me nkorɔfoɔ no nim- | قِيلَ ٱدْخُلِ ٱلْجَنَّةَ ۖ قَالَ يَٰلَيْتَ قَوْمِى يَعْلَمُونَ ٢٦ |

| | |
|---|---|
| 27. Sɛdeɛ me Wura Nyankopɔn de me bɔne akyɛ me, na Ɔde me aka animuonyamfoɔ no ho a". | بِمَا غَفَرَ لِي رَبِّي وَجَعَلَنِي مِنَ ٱلۡمُكۡرَمِينَ ٢٧ |
| 28. (Habiib Najaar kum no) akyi no, Yɛansoma asraafoɔ amfiri soro amma ne nkorɔfoɔ no so, na enhia sɛ yɛsoma mpo. | وَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَىٰ قَوۡمِهِۦ مِنۢ بَعۡدِهِۦ مِن جُندٖ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا كُنَّا مُنزِلِينَ ٢٨ |
| 29. Na mmom ɛyɛ nteamu fua pɛ (na Nyankopɔn maa Ɔbɔfoɔ Gabriel bɛteaa mu guu wɔn soɔ), na hwɛ, wɔn (nyinaa) tɛm dinn (a wɔn awuwuo). | إِن كَانَتۡ إِلَّا صَيۡحَةٗ وَٰحِدَةٗ فَإِذَا هُمۡ خَٰمِدُونَ ٢٩ |
| 30. A o, berɛ a Me nkoa no aberɛ aguo! Ɛberɛ biara a ɔsomafoɔ bi bɛba wɔn hɔ no gyesɛ wɔdi ne ho fɛw. | يَٰحَسۡرَةً عَلَى ٱلۡعِبَادِۚ مَا يَأۡتِيهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٣٠ |
| 31. Enti wɔnhunuu awoɔ ntoatoasoɔ dodoɔ a wɔdii wɔn anim kan a Yɛasɛe wɔn, na wɔnsan mma wɔn hɔ bio? | أَلَمۡ يَرَوۡاْ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّنَ ٱلۡقُرُونِ أَنَّهُمۡ إِلَيۡهِمۡ لَا يَرۡجِعُونَ ٣١ |
| 32. Nokorɛ nso sɛ wɔn mu biara, (wɔn) nyinaa Y'anim na wɔbɛsan aba. | وَإِن كُلّٞ لَّمَّا جَمِيعٞ لَّدَيۡنَا مُحۡضَرُونَ ٣٢ |
| 33. Asaase a awuo nso yɛ nsɛnkyerɛnee ma wɔn, Yɛnyane no, na Yɛama nnɔbaeɛ apuepue afiri mu, na emu bi na wɔdie. | وَءَايَةٞ لَّهُمُ ٱلۡأَرۡضُ ٱلۡمَيۡتَةُ أَحۡيَيۡنَٰهَا وَأَخۡرَجۡنَا مِنۡهَا حَبّٗا فَمِنۡهُ يَأۡكُلُونَ ٣٣ |
| 34. (Asaase no ara) so na Yɛayɛ akyiresua ne bobe fuo, emu ara nso na Yɛma nsutire puepue. | وَجَعَلۡنَا فِيهَا جَنَّٰتٖ مِّن نَّخِيلٖ وَأَعۡنَٰبٖ وَفَجَّرۡنَا فِيهَا مِنَ ٱلۡعُيُونِ ٣٤ |
| 35. Sɛdeɛ wɔbɛdi ne nnuaba no; (woi nom nyinaa) ɛnyɛ wɔn nsa na wɔde yɔeɛ. Enti wɔn (nhwɛ ho) nna (Nyankopɔn) ase? | لِيَأۡكُلُواْ مِن ثَمَرِهِۦ وَمَا عَمِلَتۡهُ أَيۡدِيهِمۡۚ أَفَلَا يَشۡكُرُونَ ٣٥ |
| 36. Kronkron Hene ne Nea Ɔbɔɔ adeɛ a ɛwɔ asaase so nyinaa mmienu-mmienu (onini ne bedeɛ), ne wɔn ara mu nso (saa ara na yɛabɔ wɔn onini ne ɔbedeɛ), ne adeɛ a wɔnnim nso mu. | سُبۡحَٰنَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلۡأَزۡوَٰجَ كُلَّهَا مِمَّا تُنۢبِتُ ٱلۡأَرۡضُ وَمِنۡ أَنفُسِهِمۡ وَمِمَّا لَا يَعۡلَمُونَ ٣٦ |
| 37. Adesaeɛ a yɛyi firi adekyeɛ mu ma esum to wɔn no nso yɛ nsɛnkyerɛnee ma wɔn. | وَءَايَةٞ لَّهُمُ ٱلَّيۡلُ نَسۡلَخُ مِنۡهُ ٱلنَّهَارَ فَإِذَا هُم مُّظۡلِمُونَ ٣٧ |
| 38. Awia nam ne kwan a yɛahyehyɛ ama no so. Woi yɛ Otumfoɔ Nimdefoɔ no nhyehyɛɛ. | وَٱلشَّمۡسُ تَجۡرِي لِمُسۡتَقَرّٖ لَّهَاۚ ذَٰلِكَ تَقۡدِيرُ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡعَلِيمِ ٣٨ |
| 39. Bosome nso Yɛahyehyɛ soɛ berɛ ama no kɔpem sɛ ɛbɛsan ayɛ sɛ akyiresua papa dadaa a awoɔ na akoa. | وَٱلۡقَمَرَ قَدَّرۡنَٰهُ مَنَازِلَ حَتَّىٰ عَادَ كَٱلۡعُرۡجُونِ ٱلۡقَدِيمِ ٣٩ |

40. Ɛmma sɛ awia bɛto bosome, anaasɛ anadwo bɛsan adekyeɛ ho. Wɔn mu biara nam ne kwan so yɔɔ.

لَا ٱلشَّمۡسُ يَنۢبَغِي لَهَآ أَن تُدۡرِكَ ٱلۡقَمَرَ وَلَا ٱلَّيۡلُ سَابِقُ ٱلنَّهَارِۚ وَكُلّٞ فِي فَلَكٖ يَسۡبَحُونَ ٤٠

41. Wɔn asefoɔ a Yɛsoaa wɔn wɔ (Noa) hyɛn a ayɛ mma no mu no yɛ nsɛnkyerɛnee ma wɔn.

وَءَايَةٞ لَّهُمۡ أَنَّا حَمَلۡنَا ذُرِّيَّتَهُمۡ فِي ٱلۡفُلۡكِ ٱلۡمَشۡحُونِ ٤١

42. Yɛabɔ (Noa nhyɛmma no) nso sɛso ama wɔn a wɔforo tena mu.

وَخَلَقۡنَا لَهُم مِّن مِّثۡلِهِۦ مَا يَرۡكَبُونَ ٤٢

43. Sɛ Yɛpɛ a, anka Yɛbɛma wɔn amem na wɔnya obi a wɔbɛsu afrɛ no anaa obia ɔbɛgye wɔn.

وَإِن نَّشَأۡ نُغۡرِقۡهُمۡ فَلَا صَرِيخَ لَهُمۡ وَلَا هُمۡ يُنقَذُونَ ٤٣

44. Mmom ɛyɛ ahummɔborɔ a efiri Yɛn nkyɛn, ne anigyedeɛ de kɔpem ɛberɛ ( a yɛahyɛ).

إِلَّا رَحۡمَةٗ مِّنَّا وَمَتَٰعًا إِلَىٰ حِينٖ ٤٤

45. Sɛ yɛka kyerɛ wɔn sɛ: “Monsuro deɛ ɛda mo anim ne deɛ ɛda mo akyi sɛdeɛ yɛbɛhu mo mmɔbɔ a,

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّقُواْ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيكُمۡ وَمَا خَلۡفَكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ٤٥

46. Nsɛnkyerɛnee mu nsɛnkyerɛnee biara a efri wɔn Wura Nyankopɔn hɔ aba wɔn hɔ no, wɔdanee wɔn ho firii ho.

وَمَا تَأۡتِيهِم مِّنۡ ءَايَةٖ مِّنۡ ءَايَٰتِ رَبِّهِمۡ إِلَّا كَانُواْ عَنۡهَا مُعۡرِضِينَ ٤٦

47. Sɛ yɛka kyerɛ wɔn sɛ: “Monyi deɛ Nyankopɔn de ama mo no mu bi ma a, wɔn a wɔnnye nnie no ka kyerɛ wɔn a wɔagye adie no sɛ: ”Yɛmɔ wɔn a sɛ Nyankopɔn pɛ a Ɔbɛtumi abɔ wɔn akɔnhoma no akɔnhoma? (Kaafirfoɔ no ka kyerɛ agyidiefoɔ no sɛ): “Nokorɛ sɛ mowɔ ɔyera pefee paa mu “.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ أَنفِقُواْ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَنُطۡعِمُ مَن لَّوۡ يَشَآءُ ٱللَّهُ أَطۡعَمَهُۥٓ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٤٧

48. Wɔka nso (kyerɛ agyidiefoɔ no) sɛ: “Sɛ mo yɛ nokwafoɔ ampa a, dabɛn na saa bɔhyɛ no (bɛba)?”

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٤٨

49. Enti deɛ (boniayɛfoɔ no) retwɛn ara ne Nteamu fua pɛ no?. Ɛbɛsɔ wɔn mu wɔ ɛberɛ a wɔregye akyinnyeɛ!

مَا يَنظُرُونَ إِلَّا صَيۡحَةٗ وَٰحِدَةٗ تَأۡخُذُهُمۡ وَهُمۡ يَخِصِّمُونَ ٤٩

50. (Saa Da no) wɔntumi nyɛ nsamansɛɛ, na wɔntumi nso nsan nkɔ wɔn abusuafoɔ hɔ bio.

فَلَا يَسۡتَطِيعُونَ تَوۡصِيَةٗ وَلَآ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِمۡ يَرۡجِعُونَ ٥٠

51. Sɛ yɛbɔ totorobɛnto no mu (deɛ etwa toɔ no) a, wobɛhunu sɛ wɔde ahoɔhare firi adakamena mu rekɔ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ.

وَنُفِخَ فِي ٱلصُّورِ فَإِذَا هُم مِّنَ ٱلۡأَجۡدَاثِ إِلَىٰ رَبِّهِمۡ يَنسِلُونَ ٥١

52. (Saa Da no boniayɛfoɔ no) bɛka sɛ: ”Adi ayɛ yɛn! Hwan na wanyane yɛn afiri faako a yɛda yi? (Soro abɔfoɔ anaasɛ agyidiefoɔ no bɛyi wɔn ano sɛ): “Woi na Ahummɔborɔ Hene

قَالُواْ يَٰوَيۡلَنَا مَنۢ بَعَثَنَا مِن مَّرۡقَدِنَاۜۗ هَٰذَا مَا وَعَدَ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَصَدَقَ ٱلۡمُرۡسَلُونَ ٥٢

no hyɛɛ ho bɔ no. Asomafoɔ no asɛm no ayɛ nokorɛ".

| | |
|---|---|
| 53. (Wusɔreɛ no deɛ) ɛyɛ nteamu fua pɛ, na wobɛhunu sɛ yɛde wɔn nyinaa aba Y'anim. | إِن كَانَتۡ إِلَّا صَيۡحَةٗ وَٰحِدَةٗ فَإِذَا هُمۡ جَمِيعٞ لَّدَيۡنَا مُحۡضَرُونَ ٥٣ |
| 54. Saa Da no yɛnsisi ɔkra bi wɔ biribiara ho, na mmom dwuma a modiiɛ no na yɛbɛtua mo ho ka. | فَٱلۡيَوۡمَ لَا تُظۡلَمُ نَفۡسٞ شَيۡـٔٗا وَلَا تُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٥٤ |
| 55. Nokorɛ sɛ saa Da no, Soro Aheman no mu foɔ no bɛgye wɔn ani papaapa (anaasɛ anigyeɛ bɛgye wɔn adaagyeɛ). | إِنَّ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ ٱلۡيَوۡمَ فِي شُغُلٖ فَٰكِهُونَ ٥٥ |
| 56. Wɔn ne wɔn ayerenom wɔ nwunu mu, tete ahennwa so. | هُمۡ وَأَزۡوَٰجُهُمۡ فِي ظِلَٰلٍ عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِ مُتَّكِـُٔونَ ٥٦ |
| 57. Nnuaba (ahodoɔ nyinaa bi) wɔ hɔ ma wɔn, na wɔnsa bɛka deɛ wɔbɛbisa biara. | لَهُمۡ فِيهَا فَٰكِهَةٞ وَلَهُم مَّا يَدَّعُونَ ٥٧ |
| 58. 'Salaam!' Asomdwoeɛ ne kasa a efiri Mmɔborɔhunufoɔ Hene no hɔ. | سَلَٰمٞ قَوۡلٗا مِّن رَّبّٖ رَّحِيمٖ ٥٨ |
| 59. Abɔneɛfoɔ, ɛnnɛ Da yi montwe mo ho (mfri agyidiefoɔ no ho). | وَٱمۡتَٰزُواْ ٱلۡيَوۡمَ أَيُّهَا ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٥٩ |
| 60. (Nyankopɔn bɛka sɛ): "Adasamma Mantu mofo sɛ, monhwɛ yie na moansom ɔbonsam, efirisɛ ɔyɛ mo tamfo pefee? | أَلَمۡ أَعۡهَدۡ إِلَيۡكُمۡ يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ أَن لَّا تَعۡبُدُواْ ٱلشَّيۡطَٰنَۖ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٦٠ |
| 61. Na mmom monsom Me, na ɛno ne ɔkwan tenenee no? | وَأَنِ ٱعۡبُدُونِيۚ هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٦١ |
| 62. Nokorɛ sɛ (ɔbonsam) ayera mo mu nnipa dɔm pii, enti monfa adwen? | وَلَقَدۡ أَضَلَّ مِنكُمۡ جِبِلّٗا كَثِيرًاۖ أَفَلَمۡ تَكُونُواْ تَعۡقِلُونَ ٦٢ |
| 63. Woi ne Amanehunugya no a yɛhyɛɛ mo ho bɔ no. | هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِي كُنتُمۡ تُوعَدُونَ ٦٣ |
| 64. Monwura mu nnɛ Da yi ɛnam sɛ moannye annie nti. | ٱصۡلَوۡهَا ٱلۡيَوۡمَ بِمَا كُنتُمۡ تَكۡفُرُونَ ٦٤ |
| 65. Saa Da no Yɛbɛsi wɔn ano ho kwan, na wɔnsa bɛkasa akyerɛ Yɛn, na wɔn nnan nso bɛdi adanseɛ wɔ deɛ wɔnyɛɛɛ no ho. | ٱلۡيَوۡمَ نَخۡتِمُ عَلَىٰٓ أَفۡوَٰهِهِمۡ وَتُكَلِّمُنَآ أَيۡدِيهِمۡ وَتَشۡهَدُ أَرۡجُلُهُم بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٦٥ |
| 66. Sɛ Yɛpɛ a, anka yɛbɛma wɔn ani afira na wɔakeka apɛ kwan no, na sɛn na anka wɔbɛsi ahunu (kwan)? | وَلَوۡ نَشَآءُ لَطَمَسۡنَا عَلَىٰٓ أَعۡيُنِهِمۡ فَٱسۡتَبَقُواْ ٱلصِّرَٰطَ فَأَنَّىٰ يُبۡصِرُونَ ٦٦ |
| 67. Sɛ Yɛpɛ nso a anka Yɛbɛsesa wɔn wɔ wɔn tebea mu (ama wɔn adane tesɛ mmoa anaasɛ | وَلَوۡ نَشَآءُ لَمَسَخۡنَٰهُمۡ عَلَىٰ مَكَانَتِهِمۡ فَمَا ٱسۡتَطَٰعُواْ مُضِيّٗا وَلَا يَرۡجِعُونَ ٦٧ |

biribi) a wɔntumi nkeka wɔn ho na (wɔn nkɔ nso) wɔmma.

68. Obia Yɛma no nkwa tenten no Yɛsan no ba akyire wɔ mmɔeɛ no mu (ma n'ahoɔden akyi no ɔbɛyɛ mmrɛ). Enti wɔnni nteasɛ?

وَمَن نُّعَمِّرۡهُ نُنَكِّسۡهُ فِي ٱلۡخَلۡقِۚ أَفَلَا يَعۡقِلُونَ ٦٨

69. Yɛankyerɛ (Muhammad) awensɛm, na ɛmfata mma no, na mmom ɛyɛ afutusɛm, ɛyɛ Qu'raan (a emu nsɛm da adi) pefee,

وَمَا عَلَّمۡنَٰهُ ٱلشِّعۡرَ وَمَا يَنۢبَغِي لَهُۥٓۚ إِنۡ هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ وَقُرۡءَانٞ مُّبِينٞ ٦٩

70. Sɛdeɛ ɔde bɛbɔ obi a ɔte aseɛ kɔkɔ, na asɛm no ayɛ nyinasoɔ atia boniayɛfoɔ no.

لِّيُنذِرَ مَن كَانَ حَيّٗا وَيَحِقَّ ٱلۡقَوۡلُ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٧٠

71. Enti wɔnhunuu sɛ Yɛn na Yɛbɔɔ nneɛma a Yɛ nsa ayɛ a emu bi ne nyɛmmoa a wɔdi wɔn so (tumi) no maa wɔn?

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّا خَلَقۡنَا لَهُم مِّمَّا عَمِلَتۡ أَيۡدِينَآ أَنۡعَٰمٗا فَهُمۡ لَهَا مَٰلِكُونَ ٧١

72. Ɛna Yɛabrɛ wɔn ase ama wɔn a, emu bi wɔforo tena wɔn so, ɛna emu bi nso wɔwe (wɔn nam).

وَذَلَّلۡنَٰهَا لَهُمۡ فَمِنۡهَا رَكُوبُهُمۡ وَمِنۡهَا يَأۡكُلُونَ ٧٢

73. Ɛna wɔnya mfasoɔ (pii) wɔ wɔn ho, ne anomdeɛ (tesɛ nufusuo). Enti wɔn (nhwɛ ho) nyi (Nyankopɔn) ayɛ?

وَلَهُمۡ فِيهَا مَنَٰفِعُ وَمَشَارِبُۚ أَفَلَا يَشۡكُرُونَ ٧٣

74. Wɔafiri Nyankopɔn akyi afa anyame (foforɔ) sɛ wɔbɛboa wɔn.

وَٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ ءَالِهَةٗ لَّعَلَّهُمۡ يُنصَرُونَ ٧٤

75. Wɔntumi mmoa wɔn, na mmom yɛde wɔn bɛba sɛ ɛdɔm (ama wako atia wɔn a wɔsom wɔn no wɔ atemmuda).

لَا يَسۡتَطِيعُونَ نَصۡرَهُمۡ وَهُمۡ لَهُمۡ جُندٞ مُّحۡضَرُونَ ٧٥

76. Enti (Nkɔmhyɛni), ɛmma wɔn nsɛmkeka no nnyɛ wo awerɛho, nokorɛ sɛ Yɛnim deɛ wɔde suma ne deɛ wɔda no adie (nyinaa).

فَلَا يَحۡزُنكَ قَوۡلُهُمۡۘ إِنَّا نَعۡلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعۡلِنُونَ ٧٦

77. Anaasɛ onipa nhunuu sɛ Yɛn na Yɛbɔɔ no firi ahobaeɛ mu? Na hwɛ sɛ ɔno mmom ne ɔkotiafoɔ pefee no.

أَوَلَمۡ يَرَ ٱلۡإِنسَٰنُ أَنَّا خَلَقۡنَٰهُ مِن نُّطۡفَةٖ فَإِذَا هُوَ خَصِيمٞ مُّبِينٞ ٧٧

78. Ɔde Yɛn yɛ mfatoho ma ne werɛ firi ne mmɔeɛ (ahyɛase). Ɔka sɛ: "Hwan na ɔbɛnyane nnompe a ahunu?''.

وَضَرَبَ لَنَا مَثَلٗا وَنَسِيَ خَلۡقَهُۥۖ قَالَ مَن يُحۡيِ ٱلۡعِظَٰمَ وَهِيَ رَمِيمٞ ٧٨

79. (Nkɔmhyɛni) Ka sɛ: "Nea Ɔbɔɔ no wɔ ɛberɛ a edi kan no, (saa Tumfoɔ no) ara na Ɔbɛnyane no, na Ɔne abɔdeɛ biara ho Nimdefoɔ.

قُلۡ يُحۡيِيهَا ٱلَّذِيٓ أَنشَأَهَآ أَوَّلَ مَرَّةٖۖ وَهُوَ بِكُلِّ خَلۡقٍ عَلِيمٌ ٧٩

80. Ɔno na Ɔma mo egya firi dua mono mu a ɛno na mosɔ.

ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُم مِّنَ ٱلشَّجَرِ ٱلۡأَخۡضَرِ نَارٗا فَإِذَآ أَنتُم مِّنۡهُ تُوقِدُونَ ٨٠

81. Enti Nea Ɔbɔɔ soro ne asaase no, Onni tumi sɛ Ɔtumi bɔ ne sɛ so? Aane; Ɔne Ɔbɔɔ Adeɛ, Nimdefoɔ no.

أَوَلَيۡسَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يَخۡلُقَ مِثۡلَهُمۚ بَلَىٰ وَهُوَ ٱلۡخَلَّٰقُ ٱلۡعَلِيمُ ٨١

82. Nokorɛ, sɛ Ɔpɛsɛ Ɔyɛ biribi a, N'ahyɛdeɛ ara ne sɛ Ɔbɛka sɛ: " Yɛ!" Na ayɛ.

إِنَّمَآ أَمۡرُهُۥٓ إِذَآ أَرَادَ شَيۡـًٔا أَن يَقُولَ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٨٢

83. Enti Kronkron Hene ne Nea biribiara ho tumi wɔ Ne nsa mu no, na Ne hɔ na mo mobɛsan akɔ.

فَسُبۡحَٰنَ ٱلَّذِي بِيَدِهِۦ مَلَكُوتُ كُلِّ شَيۡءٖ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٨٣

## 37. As-Soaafaat

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Mede (Soro abɔfoɔ) a wato santen (resom Nyame),

وَٱلصَّٰٓفَّٰتِ صَفّٗا ١

2. Ne wɔn a wɔde anibereɛ bɔ kɔkɔ. (Anaasɛ) Soro abɔfoɔ a wɔka mununkum so wɔ kwan pa soɔ,

فَٱلزَّٰجِرَٰتِ زَجۡرٗا ٢

3. Ne wɔn a wɔkenkan Afutusɛm no, di nse sɛ:

فَٱلتَّٰلِيَٰتِ ذِكۡرًا ٣

4. Nokorɛ, mo Wura Nyankopɔn, Ɔyɛ baako.

إِنَّ إِلَٰهَكُمۡ لَوَٰحِدٞ ٤

5. Ɔsoro ne asaase ne deɛ ɛwɔ ne mmienu mfimfii Wura, ne apueɛ ahodoɔ no Wura .

رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا وَرَبُّ ٱلۡمَشَٰرِقِ ٥

6. Nokorɛ sɛ Yɛde nsoromma fɛ asiesie ɔsoro a ɛwɔ wiase no.

إِنَّا زَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنۡيَا بِزِينَةٍ ٱلۡكَوَاكِبِ ٦

7. Na ɛwɛn ɔbonsam soɔdeni biara.

وَحِفۡظٗا مِّن كُلِّ شَيۡطَٰنٖ مَّارِدٖ ٧

8. Wɔnte (ɔsoro abɔfoɔ) badwa a ɛkorɔn no mu nsɛm, efrisɛ, yɛto (nsoromma) fri bea biara de bɔ wɔn,

لَّا يَسَّمَّعُونَ إِلَى ٱلۡمَلَإِ ٱلۡأَعۡلَىٰ وَيُقۡذَفُونَ مِن كُلِّ جَانِبٖ ٨

9. depam wɔn, na wɔn wɔ daa asotwee.

دُحُورٗاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٞ وَاصِبٌ ٩

10. Mmom nea ɔbɛwiawia ne ho ahwim biribi no, egya a ɛhyerɛn bɛdi n'akyi.

إِلَّا مَنۡ خَطِفَ ٱلۡخَطۡفَةَ فَأَتۡبَعَهُۥ شِهَابٞ ثَاقِبٞ ١٠

11. Enti bisa wɔn sɛ, wɔn mmɔeɛ na ɛyɛ den anaasɛ (abɔdeɛ nkaeɛ) a Yɛabɔ noa? Yɛbɔɔ wɔn firi dɔteɛ a ɛsɔ twann mu.

فَٱسۡتَفۡتِهِمۡ أَهُمۡ أَشَدُّ خَلۡقًا أَم مَّنۡ خَلَقۡنَآۚ إِنَّا خَلَقۡنَٰهُم مِّن طِينٖ لَّازِبِۭ ١١

12. Nokorɛ sɛ (Nkɔmhyɛni), ɛyɛ wo nwanwa (sɛ saa nkorɔfoɔ no ani tua Nyankopɔn tumi

بَلۡ عَجِبۡتَ وَيَسۡخَرُونَ ١٢

| | |
|---|---|
| nanso wɔnnye nnie) na wɔredi (wo ne Qur'aan ho) fɛw. | |
| 13. Sɛ yɛtu wɔn fo a wɔntere fo, (anaa wɔnfa afutuo no nyɛ adwuma). | وَإِذَا ذُكِّرُوا۟ لَا يَذْكُرُونَ ١٣ |
| 14. Sɛ wɔhunu nsɛnkyerɛnee bi (firi Nyankopɔn hɔ a) wɔde di fɛw. | وَإِذَا رَأَوْا۟ ءَايَةً يَسْتَسْخِرُونَ ١٤ |
| 15. Deɛ wɔka ara ne sɛ: "Woi deɛ ɛyɛ nkonyaa anaa naadaasɛm pefee. | وَقَالُوٓا۟ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ١٥ |
| 16. Ɛdeɛn! Sɛ yɛwu na yɛyɛ mfuturo ne nnompe a yɛbɛsan anyane (bio)? | أَءِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ١٦ |
| 17. Anaasɛ yɛn agyanom tetefoɔ no nso?" | أَوَءَابَآؤُنَا ٱلْأَوَّلُونَ ١٧ |
| 18. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Aane! Na yɛbɛbrɛ mo ase agu mo anim ase. | قُلْ نَعَمْ وَأَنتُمْ دَٰخِرُونَ ١٨ |
| 19. Ɛbɛyɛ nteamu fua pɛ, na wobɛhunu sɛ wɔrehwɛ (Wusɔreɛ da no)''. | فَإِنَّمَا هِىَ زَجْرَةٌ وَٰحِدَةٌ فَإِذَا هُمْ يَنظُرُونَ ١٩ |
| 20. Wɔbɛka sɛ: "Adi ayɛ yɛn! Akatua da no nie! | وَقَالُوا۟ يَٰوَيْلَنَا هَٰذَا يَوْمُ ٱلدِّينِ ٢٠ |
| 21. Woi ne Asenida no a mofaa no nkontomposɛm no. | هَٰذَا يَوْمُ ٱلْفَصْلِ ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ٢١ |
| 22. (Yɛbɛka akyerɛ Soro abɔfoɔ no sɛ): "Momoaboa wɔn a wɔyɛɛ bɔne no ne wɔn ahokafoɔ (a wɔwɔ abonsamfoɔ no mu) ne deɛ wɔsomeɛ-- | ٱحْشُرُوا۟ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ وَأَزْوَٰجَهُمْ وَمَا كَانُوا۟ يَعْبُدُونَ ٢٢ |
| 23. – Wɔ Nyankopɔn akyi no ano, na monkyerɛ wɔn kwan nkɔ Amanehunu gya no ho. | مِن دُونِ ٱللَّهِ فَٱهْدُوهُمْ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلْجَحِيمِ ٢٣ |
| 24. Moma wɔn nyina hɔ, nokorɛ sɛ wɔn wɔ nsɛmmisa. | وَقِفُوهُمْ ۖ إِنَّهُم مَّسْـُٔولُونَ ٢٤ |
| 25. Ɛdeɛn na ɛha mo a (afei deɛ) mommoa mo ho mo ho (sɛdeɛ na moyɛ no wɔ wiaseɛ no?) | مَا لَكُمْ لَا تَنَاصَرُونَ ٢٥ |
| 26. Daabi, saa Da no wɔbɛberɛ wɔn ho ase. | بَلْ هُمُ ٱلْيَوْمَ مُسْتَسْلِمُونَ ٢٦ |
| 27. Wɔbɛdane wɔn ho ahwɛ wɔn ho wɔn ho anim abisa-bisa, | وَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَآءَلُونَ ٢٧ |
| 28. Wɔbɛka sɛ: "Mo na na mofiri nifaso (anaasɛ na mo ne mpanimfoɔ a) moba yɛn hɔ (bɛtu yɛn fo bɔne). | قَالُوٓا۟ إِنَّكُمْ كُنتُمْ تَأْتُونَنَا عَنِ ٱلْيَمِينِ ٢٨ |
| 29. (Wɔn mu mpanimfoɔ no nso) bɛbua wɔn sɛ: "Daabi, moara nso na monyɛ agyidiefoɔ, | قَالُوا۟ بَل لَّمْ تَكُونُوا۟ مُؤْمِنِينَ ٢٩ |

| | |
|---|---|
| 30. Na yɛnni tumi biara wɔ mo so, Daabi, na moara nso moyɛ nnipa atuateɛfoɔ. | وَمَا كَانَ لَنَا عَلَيۡكُم مِّن سُلۡطَٰنِۭۖ بَلۡ كُنتُمۡ قَوۡمٗا طَٰغِينَ ٣٠ |
| 31. Enti yɛ Wura Nyankopɔn asɛm no ayɛ nokorɛ atia yɛn; nokorɛ sɛ yɛbɛka (asotwee no) ahwɛ. | فَحَقَّ عَلَيۡنَا قَوۡلُ رَبِّنَآۖ إِنَّا لَذَآئِقُونَ ٣١ |
| 32. Nea enti yɛyeraa mo ne sɛ, na yɛn ara nso yɛayera. | فَأَغۡوَيۡنَٰكُمۡ إِنَّا كُنَّا غَٰوِينَ ٣٢ |
| 33. Nokorɛ sɛ saa Da no, wɔbɛkyɛ asotwee no, (anaasɛ obiara bɛnya ne kyɛfa sɛdeɛ ne dwuma bɔne a odiiɛ teɛ). | فَإِنَّهُمۡ يَوۡمَئِذٖ فِي ٱلۡعَذَابِ مُشۡتَرِكُونَ ٣٣ |
| 34. Nokorɛ sɛ saa na Yɛde bɛyɛ abɔneɛfoɔ no. | إِنَّا كَذَٰلِكَ نَفۡعَلُ بِٱلۡمُجۡرِمِينَ ٣٤ |
| 35. Nokorɛ sɛ, na yɛka kyerɛ wɔn sɛ Awurade foforɔ biara nni hɔ ka Nyankopɔn ho a, na wɔreyɛ ahomasoɔ. | إِنَّهُمۡ كَانُوٓاْ إِذَا قِيلَ لَهُمۡ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا ٱللَّهُ يَسۡتَكۡبِرُونَ ٣٥ |
| 36. Deɛ wɔka ne sɛ: "Yɛnnyae y'abosom mɛdi odwontofoɔ bɔdamfoɔ yi akyi? " | وَيَقُولُونَ أَئِنَّا لَتَارِكُوٓاْ ءَالِهَتِنَا لِشَاعِرٖ مَّجۡنُونِۭ ٣٦ |
| 37. Daabi, (Muhammad) de Nokorɛ no aba a ɔde bɛhyɛ asomafoɔ no (nsɛm) no mma. | بَلۡ جَآءَ بِٱلۡحَقِّ وَصَدَّقَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٣٧ |
| 38. Nokorɛ sɛ mobɛka asotwee yaaya no ahwɛ. | إِنَّكُمۡ لَذَآئِقُواْ ٱلۡعَذَابِ ٱلۡأَلِيمِ ٣٨ |
| 39. Dwuma a modiiɛ ho na yɛretua mo so ka. | وَمَا تُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٣٩ |
| 40. Mmom Nyankopɔn nkoa nokorɛfoɔ no deɛ, | إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٤٠ |
| 41. Saa nkorɔfoɔ no na wɔbɛnya akɔnhoma a yɛahyehyɛ ato hɔ no— | أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ رِزۡقٞ مَّعۡلُومٞ ٤١ |
| 42. (Ebi ne) Nnuaba; na yɛbɛhyɛ wɔn animuonyam – | فَوَٰكِهُۖ وَهُم مُّكۡرَمُونَ ٤٢ |
| 43. Wɔ anigyeɛ Aheman no mu - | فِي جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٤٣ |
| 44. Wɔbɛtena Ahennwa a (ebi) hwɛ (ebi) anim so. | عَلَىٰ سُرُرٖ مُّتَقَٰبِلِينَ ٤٤ |
| 45. Nsa kuruwa a efri nsuo aniwa mu bɛdi wɔn so akɔneaba. | يُطَافُ عَلَيۡهِم بِكَأۡسٖ مِّن مَّعِينِۭ ٤٥ |
| 46. (Ɛyɛ) fitaa, dɛdɛɛdɛ ma wɔn a wɔnom. | بَيۡضَآءَ لَذَّةٖ لِّلشَّٰرِبِينَ ٤٦ |
| 47. Ɛmma wɔn ɔhaw (tesɛ tipaeɛ anaa yafun keka anaa adwen sɛɛɛ biara) na wɔmmoro nso. | لَا فِيهَا غَوۡلٞ وَلَا هُمۡ عَنۡهَا يُنزَفُونَ ٤٧ |
| 48. Mmaa nso a wɔbɔ wɔn nhwɛ anaa wɔn ani ho ban, a wɔn ani akɛse-akɛse fɛfɛɛfɛ bɛka wɔn ho. | وَعِندَهُمۡ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرۡفِ عِينٞ ٤٨ |
| 49. Wobɛka sɛ (saa mmaa no yɛ) kosua a yɛahwɛ so yie paa. | كَأَنَّهُنَّ بَيۡضٞ مَّكۡنُونٞ ٤٩ |

| | |
|---|---|
| 50. Wɔn mu bi bɛdane wɔn ho ahwɛ ebinom abisa, | فَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَآءَلُونَ ٥٠ |
| 51. Wɔn mu nea ɔbɛkasa no bɛka sɛ: “Nokorɛ sɛ na mewɔ adamfoɔ bi - | قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ إِنِّى كَانَ لِى قَرِينٌ ٥١ |
| 52. Na ɔka sɛ: “Enti nokorɛ sɛ woka wɔn a wɔgye (Wusɔreɛ no) die no ho? | يَقُولُ أَءِنَّكَ لَمِنَ ٱلْمُصَدِّقِينَ ٥٢ |
| 53. Sɛ yɛwu na yɛyɛ mfuturu ne nnompe a yɛbɛtua yɛn (dwumadi papa ne yɛn dwumadi bɔne no so) ka?” | أَءِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَدِينُونَ ٥٣ |
| 54. (Obi) bɛka sɛ: ”Monnhwɛ (aseɛ hɔ)?” | قَالَ هَلْ أَنتُم مُّطَّلِعُونَ ٥٤ |
| 55. Na ɔhwɛɛ (aseɛ hɔ) no, ohunuu no wɔ Amane-hunu gya no mfimfii. | فَٱطَّلَعَ فَرَءَاهُ فِى سَوَآءِ ٱلْجَحِيمِ ٥٥ |
| 56. Ɔbɛka sɛ: ”Medɔ Nyame sɛ, ɛkaa kakraabi sɛ anka wode me kɔɔ ɔsɛɛɛ mu. | قَالَ تَٱللَّهِ إِن كِدتَّ لَتُرْدِينِ ٥٦ |
| 57. Sɛ ɛnyɛ me Wura Nyankopɔn adom nti a, anka meka wɔn a yɛde wɔn baa (Amane-hunu gya no) mu no ho. | وَلَوْلَا نِعْمَةُ رَبِّى لَكُنتُ مِنَ ٱلْمُحْضَرِينَ ٥٧ |
| 58. (Soro aheman no mu foɔ no bɛka sɛ): “Enti yɛnwu (bio)? | أَفَمَا نَحْنُ بِمَيِّتِينَ ٥٨ |
| 59. Gyesɛ yɛwuo a edikan no ara? Na yɛntwe y'aso nso? | إِلَّا مَوْتَتَنَا ٱلْأُولَىٰ وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ٥٩ |
| 60. Nokorɛ sɛ, woi ne nkonimdie kɛseɛ paa no. | إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ٦٠ |
| 61. Woi sɛso nti, wɔn a wɔredi dwuma (pa) no nni dwuma (pa) mfa ma. | لِمِثْلِ هَٰذَا فَلْيَعْمَلِ ٱلْعَٰمِلُونَ ٦١ |
| 62. (Soro aheman no mu) anigyesɛm no na ɛyɛ, anaasɛ Zaquum dua noa? | أَذَٰلِكَ خَيْرٌ نُّزُلًا أَمْ شَجَرَةُ ٱلزَّقُّومِ ٦٢ |
| 63. Nokorɛ sɛ, Yɛayɛ no suntidua ama abɔneɛfoɔ no. | إِنَّا جَعَلْنَٰهَا فِتْنَةً لِّلظَّٰلِمِينَ ٦٣ |
| 64. Nokorɛ sɛ (Zaquum) yɛ dua a efifi wɔ Amane-hunu gya no ase. | إِنَّهَا شَجَرَةٌ تَخْرُجُ فِىٓ أَصْلِ ٱلْجَحِيمِ ٦٤ |
| 65. N’aba no pue tesɛ awɔwɔ ti. | طَلْعُهَا كَأَنَّهُۥ رُءُوسُ ٱلشَّيَٰطِينِ ٦٥ |
| 66. Nokorɛ sɛ, (saa dua no) so na (abɔneɛfoɔ no) bɛdidi de ahyɛ wɔn y'afunu mma. | فَإِنَّهُمْ لَءَاكِلُونَ مِنْهَا فَمَالِـُٔونَ مِنْهَا ٱلْبُطُونَ ٦٦ |
| 67. Na akyire yi nokorɛ sɛ, yɛbɛma wɔn nsuohyeɛ a adi afra (anom) agu so. | ثُمَّ إِنَّ لَهُمْ عَلَيْهَا لَشَوْبًا مِّنْ حَمِيمٍ ٦٧ |
| 68. Na afei wɔn nkyi a wɔbɛsan akɔ ne gya frama no mu. | ثُمَّ إِنَّ مَرْجِعَهُمْ لَإِلَى ٱلْجَحِيمِ ٦٨ |
| 69. Nokorɛ sɛ wɔbɛtoo wɔn agyanom sɛ wɔn ayera; | إِنَّهُمْ أَلْفَوْا۟ ءَابَآءَهُمْ ضَآلِّينَ ٦٩ |

| | |
|---|---|
| 70. Na wɔn anamɔn so na wɔpɛ ntɛm kɔ. | فَهُمۡ عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِمۡ يُهۡرَعُونَ ٧٠ |
| 71. Ampa sɛ, tetefoɔ a wɔdii wɔn anim kan no beberee yerae. | وَلَقَدۡ ضَلَّ قَبۡلَهُمۡ أَكۡثَرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٧١ |
| 72. Ampa nso sɛ Yɛsomaa kɔkɔbɔfoɔ firi wɔn mu (baa wɔn hɔ bɛbɔɔ wɔn kɔkɔ.) | وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا فِيهِم مُّنذِرِينَ ٧٢ |
| 73. Enti hwɛ sɛdeɛ wɔn a yɛbɔɔ wɔn kɔkɔ (na wɔantie kɔkɔbɔ no ) awieɛ si wieɛ. | فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُنذَرِينَ ٧٣ |
| 74. Na mmom Nyankopɔn nkoa a wɔdi nokorɛ no deɛ, (wɔbɛnya ɔgyeɛ). | إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٧٤ |
| 75. Ampa nso sɛ Noa su frɛɛ Yɛn; na nnyeso pa paa na Yɛde gyee (no) soɔ. | وَلَقَدۡ نَادَىٰنَا نُوحٞ فَلَنِعۡمَ ٱلۡمُجِيبُونَ ٧٥ |
| 76. Yɛgyee ɔno ne n'abusuafoɔ nkwa firi mmusuo kɛseɛ no mu. | وَنَجَّيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥ مِنَ ٱلۡكَرۡبِ ٱلۡعَظِيمِ ٧٦ |
| 77. Yɛmaa n'asefoɔ na ɛkaeɛ. | وَجَعَلۡنَا ذُرِّيَّتَهُۥ هُمُ ٱلۡبَاقِينَ ٧٧ |
| 78. Yɛgyaa no maa nkyirimma (maa wɔbɔɔ no din pa). | وَتَرَكۡنَا عَلَيۡهِ فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ٧٨ |
| 79. Asomdwoeɛ a efiri amansan so nyinaa wɔ Noa so. | سَلَٰمٌ عَلَىٰ نُوحٖ فِي ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧٩ |
| 80. Nokorɛ sɛ, saa na yɛtua apapafoɔ no ka. | إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٨٠ |
| 81. Nokorɛ sɛ na ɔka Yɛ nkoa agyidifoɔ no ho. | إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٨١ |
| 82. Afei Yɛmaa nsuo faa nkaeɛ no. | ثُمَّ أَغۡرَقۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ٨٢ |
| 83. Nokorɛ sɛ ne nkorɔfoɔ a (wɔdii n'anamɔn soɔ) no bi ne Abraham. | وَإِنَّ مِن شِيعَتِهِۦ لَإِبۡرَٰهِيمَ ٨٣ |
| 84. Ɛberɛ a ɔde akoma pa a emu teɛ baa ne Wura Nyankopɔn hɔ. | إِذۡ جَآءَ رَبَّهُۥ بِقَلۡبٖ سَلِيمٍ ٨٤ |
| 85. Ɛberɛ a ɔka kyerɛɛ n'agya ne ne nkorɔfoɔ sɛ: "Ɛdeɛn na moresom yi? | إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦ مَاذَا تَعۡبُدُونَ ٨٥ |
| 86. Nkontompo anyame na mofri Nyankopɔn akyi pɛ (wɔn)? | أَئِفۡكًا ءَالِهَةٗ دُونَ ٱللَّهِ تُرِيدُونَ ٨٦ |
| 87. Mo adwen ne sɛn wɔ Abɔdeɛ nyinaa Wura Nyankopɔn no ho? " | فَمَا ظَنُّكُم بِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٨٧ |
| 88. Ɔhwɛɛ nsoromma mu hwɛe. | فَنَظَرَ نَظۡرَةٗ فِي ٱلنُّجُومِ ٨٨ |
| 89. Ɔkaa sɛ: "Meyare". | فَقَالَ إِنِّي سَقِيمٞ ٨٩ |
| 90. Enti wɔdanee wɔn ho firii ne ho kɔe. | فَتَوَلَّوۡاْ عَنۡهُ مُدۡبِرِينَ ٩٠ |
| 91. (Abraham) danee ne ho kɔɔ wɔn abosom no ho ka kyerɛɛ (abosom no) sɛ: "Monni di? | فَرَاغَ إِلَىٰٓ ءَالِهَتِهِمۡ فَقَالَ أَلَا تَأۡكُلُونَ ٩١ |
| 92. Ɛdeɛn na ɛha mo a enti monkasa yi? " | مَا لَكُمۡ لَا تَنطِقُونَ ٩٢ |
| 93. Ɔdane ne ho kɔɔ wɔn so de (ne) nsa nifa bobɔɔ wɔn. | فَرَاغَ عَلَيۡهِمۡ ضَرۡبَۢا بِٱلۡيَمِينِ ٩٣ |

| | |
|---|---|
| 94. (Ne nkorɔfoɔ no) de ahoɔherɛ baa ne hɔ. | فَأَقۡبَلُوٓاْ إِلَيۡهِ يَزِفُّونَ ٩٤ |
| 95. (Abraham) kaa sɛ: “Mosom adeɛ a (moara mode monsa) asene? | قَالَ أَتَعۡبُدُونَ مَا تَنۡحِتُونَ ٩٥ |
| 96. Aberɛ a Nyankopɔn na abɔ mo, ne adeɛ a moyɔ no “. | وَٱللَّهُ خَلَقَكُمۡ وَمَا تَعۡمَلُونَ ٩٦ |
| 97. (Ne nkorɔfoɔ no) kaa sɛ: “Monsi (fononoo) dan ma no na monhye no wɔ gya tanaa no mu. | قَالُواْ ٱبۡنُواْ لَهُۥ بُنۡيَٰنٗا فَأَلۡقُوهُ فِي ٱلۡجَحِيمِ ٩٧ |
| 98. Wɔhwehwɛ bɔɔ ne ho pɔ, nanso Yɛbrɛɛ wɔn ase. | فَأَرَادُواْ بِهِۦ كَيۡدٗا فَجَعَلۡنَٰهُمُ ٱلۡأَسۡفَلِينَ ٩٨ |
| 99. Ɔkaa sɛ: “Medeɛ merekɔ me Wura Nyankopɔn hɔ na Ɔbɛkyerɛ me kwan”. | وَقَالَ إِنِّي ذَاهِبٌ إِلَىٰ رَبِّي سَيَهۡدِينِ ٩٩ |
| 100. “Me Wura, dom me na kyɛ me (ɔba) pa. | رَبِّ هَبۡ لِي مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١٠٠ |
| 101. Enti Yɛde abɔfra a ɔwɔ ntoboaseɛ hyɛɛ no bɔ. | فَبَشَّرۡنَٰهُ بِغُلَٰمٍ حَلِيمٖ ١٠١ |
| 102. Ɛberɛ a (abɔfra no) duruu (sɛ wanyin a) ɔbɛka ne ho (aboa no) adwuma no, (Abraham) kaa sɛ: “Me ba, mahunu wɔ me daeɛ mu sɛ meretwa wo mene (de wo abɔ afɔdeɛ ama Nyankopɔn) enti kyerɛ deɛ wadwen yɛ woɔ. (Abɔfra no) kaa sɛ: ”M’agya, yɛ sɛdeɛ yɛahyɛ woɔ no, na sɛ Nyankopɔn pɛ a wo bɛhunu sɛ meka aboterɛfoɔ no ho “. | فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ ٱلسَّعۡيَ قَالَ يَٰبُنَيَّ إِنِّيٓ أَرَىٰ فِي ٱلۡمَنَامِ أَنِّيٓ أَذۡبَحُكَ فَٱنظُرۡ مَاذَا تَرَىٰۚ قَالَ يَٰٓأَبَتِ ٱفۡعَلۡ مَا تُؤۡمَرُۖ سَتَجِدُنِيٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلصَّٰبِرِينَ ١٠٢ |
| 103. Enti ɛberɛ a wɔn mmienu brɛɛ wɔn ho ase (maa Nyankopɔn ahyɛdeɛ), na (Abraham) de no too hɔ wɔ (ne) momasoɔ no, | فَلَمَّآ أَسۡلَمَا وَتَلَّهُۥ لِلۡجَبِينِ ١٠٣ |
| 104. Yɛfrɛɛ no sɛ: “Abraham! | وَنَٰدَيۡنَٰهُ أَن يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُ ١٠٤ |
| 105. Nokorɛ sɛ wadi yikyerɛ no so. Nokorɛ sɛ saa ara na Yɛtua apapafoɔ no ka. | قَدۡ صَدَّقۡتَ ٱلرُّءۡيَآۚ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٠٥ |
| 106. Nokorɛ sɛ woi yɛ nsɔhwɛ a ɛda adi pefee | إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلۡبَلَٰٓؤُاْ ٱلۡمُبِينُ ١٠٦ |
| 107. Na Yɛde afɔrebɔ deɛ kɛseɛ bi (odwan paa a otua dua) sii n’anan, | وَفَدَيۡنَٰهُ بِذِبۡحٍ عَظِيمٖ ١٠٧ |
| 108. Na yɛgyaa no de maa nkyirimma (maa wɔbɔɔ no din pa). | وَتَرَكۡنَا عَلَيۡهِ فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ١٠٨ |
| 109. Asomdwoeɛ wɔ Abraham so. | سَلَٰمٌ عَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ ١٠٩ |
| 110. Saa ara na Yɛtua apapafoɔ no ka. | كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١١٠ |
| 111. Nokorɛ sɛ (Abraham) ka Yɛ nkoa agyidiefoɔ no ho. | إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١١١ |

| | |
|---|---|
| 112. Yɛde Is'haaq, nkɔmhyɛni a ɔka apapafoɔ no ho no (awoɔ ho) bɔhyɛ maa no. | وَبَشَّرْنَٰهُ بِإِسْحَٰقَ نَبِيًّا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١١٢ |
| 113. Na Yɛhyiraa no ne Is'haaq. Wɔn asefoɔ no mu, na ebi yɛ apapafoɔ, na ebinom nso yɛɛ bɔne sisii wɔn ho pefee. | وَبَٰرَكْنَا عَلَيْهِ وَعَلَىٰٓ إِسْحَٰقَ ۚ وَمِن ذُرِّيَّتِهِمَا مُحْسِنٌ وَظَالِمٌ لِّنَفْسِهِۦ مُبِينٌ ١١٣ |
| 114. Nokorɛ sɛ Yɛde Y'adom dom Mose ne Aaron. | وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ١١٤ |
| 115. Na Yɛgyee wɔn mmienu ne wɔn nkorɔfoɔ firi ɔhaw kɛseɛ no mu, | وَنَجَّيْنَٰهُمَا وَقَوْمَهُمَا مِنَ ٱلْكَرْبِ ٱلْعَظِيمِ ١١٥ |
| 116. Na Yɛboaa wɔn maa wɔbɛyɛɛ nkonimdifoɔ, | وَنَصَرْنَٰهُمْ فَكَانُوا۟ هُمُ ٱلْغَٰلِبِينَ ١١٦ |
| 117. Na Yɛde Nwoma pefee no maa wɔn mmienu. | وَءَاتَيْنَٰهُمَا ٱلْكِتَٰبَ ٱلْمُسْتَبِينَ ١١٧ |
| 118. Na Yɛkyerɛɛ wɔn mmienu kwan tenenee no. | وَهَدَيْنَٰهُمَا ٱلصِّرَٰطَ ٱلْمُسْتَقِيمَ ١١٨ |
| 119. Na Yɛgyaa wɔn de maa nkyirimma (maa wɔbɔɔ wɔn din pa). | وَتَرَكْنَا عَلَيْهِمَا فِى ٱلْءَاخِرِينَ ١١٩ |
| 120. Asomdwoeɛ wɔ Mose ne Aaron so. | سَلَٰمٌ عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ١٢٠ |
| 121. Nokorɛ sɛ saa ara na Yɛtua apapafoɔ no ka. | إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ١٢١ |
| 122. Nokorɛ sɛ wɔn mmienu ka Yɛ nkoa agyidiefoɔ no ho. | إِنَّهُمَا مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٢٢ |
| 123. Nokorɛ sɛ, Elia nso ka Asomafoɔ no ho. | وَإِنَّ إِلْيَاسَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٢٣ |
| 124. Ɛberɛ a ɔka kyerɛɛ ne nkorɔfoɔ no sɛ: "Enti monnsuro Nyankopɔn? | إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ أَلَا تَتَّقُونَ ١٢٤ |
| 125. "Mosu frɛ (ɔbosom) Baal, ɛna motwa Nea Ɔbɔɔ adeɛ (nyinaa) yie no gya - | أَتَدْعُونَ بَعْلًا وَتَذَرُونَ أَحْسَنَ ٱلْخَٰلِقِينَ ١٢٥ |
| 126. Nyankopɔn a Ɔne mo Wura, ne mo agyanom a wɔdii kan no Wura no? " | ٱللَّهَ رَبَّكُمْ وَرَبَّ ءَابَآئِكُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ١٢٦ |
| 127. Nanso wɔanye (Elia) anni, enti nokorɛ sɛ yɛde wɔn bɛba (asotwee no mu). | فَكَذَّبُوهُ فَإِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ١٢٧ |
| 128. Gyesɛ Nyankopɔn nkoa no a yɛayi wɔn no. | إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ١٢٨ |
| 129. Na Yɛgyaa no de maa nkyirimma (maa wɔbɔɔ no din pa). | وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِى ٱلْءَاخِرِينَ ١٢٩ |
| 130. Asomdwoeɛ wɔ Elia so. | سَلَٰمٌ عَلَىٰٓ إِلْ يَاسِينَ ١٣٠ |
| 131. Nokorɛ sɛ saa ara na Yɛtua apapafoɔ no ka. | إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ١٣١ |
| 132. Nokorɛ sɛ ɔka Yɛ nkoa agyidiefoɔ no ho. | إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٣٢ |

| | |
|---|---|
| 133. Nokorɛ sɛ Lut nso ka Asomafoɔ no ho. | وَإِنَّ لُوطًا لَّمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٣٣ |
| 134. Ɛberɛ a Yɛgyee no ne n'abusuafoɔ nyinaa - | إِذۡ نَجَّيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥٓ أَجۡمَعِينَ ١٣٤ |
| 135. Gyesɛ (ne yere) aberewa no; na ɔka wɔn a wɔkaa akyire no ho. | إِلَّا عَجُوزٗا فِي ٱلۡغَٰبِرِينَ ١٣٥ |
| 136. Afei Yɛsɛee nkaeɛ no pasaa. | ثُمَّ دَمَّرۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ١٣٦ |
| 137. Nokorɛ sɛ motwam wɔ wɔn ho anɔpa | وَإِنَّكُمۡ لَتَمُرُّونَ عَلَيۡهِم مُّصۡبِحِينَ ١٣٧ |
| 138. Ne anadwo, Enti monfa adwen? | وَبِٱلَّيۡلِۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ١٣٨ |
| 139. Nokorɛ sɛ Yona nso ka Asomafoɔ no ho. | وَإِنَّ يُونُسَ لَمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٣٩ |
| 140. Ɛberɛ a odwane kɔɔ nsuom hyɛn a ayɛ mma no mu no, | إِذۡ أَبَقَ إِلَى ٱلۡفُلۡكِ ٱلۡمَشۡحُونِ ١٤٠ |
| 141. (Ɔpenee so ne wɔn) twee ntonto, na ɔkaa wɔn a wɔdii nkuguo no ho. | فَسَاهَمَ فَكَانَ مِنَ ٱلۡمُدۡحَضِينَ ١٤١ |
| 142. Enti adwene (kɛseɛ) no menee no, na na ɔfata soboɔ. | فَٱلۡتَقَمَهُ ٱلۡحُوتُ وَهُوَ مُلِيمٞ ١٤٢ |
| 143. Nokorɛ sɛ, sɛ na ɔnka wɔn a wɔbɔ (Nyankopɔn) abodin no ho a, | فَلَوۡلَآ أَنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلۡمُسَبِّحِينَ ١٤٣ |
| 144. Anka ɔbɛtena (adwene no) yɛm hɔ akosi Wusɔreɛ da. | لَلَبِثَ فِي بَطۡنِهِۦٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ١٤٤ |
| 145. Na Yɛtoo no twenee wɔ mpoano petee bi mu a (saa berɛ no na) ɔyareɛ. | فَنَبَذۡنَٰهُ بِٱلۡعَرَآءِ وَهُوَ سَقِيمٞ ١٤٥ |
| 146. Yɛmaa kɔntoa dua fifiri maa no. | وَأَنۢبَتۡنَا عَلَيۡهِ شَجَرَةٗ مِّن يَقۡطِينٖ ١٤٦ |
| 147. Na Yɛsomaa no kɔɔ (nnipa) mpem ha anaasɛ deɛ ɛboro saa hɔ. | وَأَرۡسَلۡنَٰهُ إِلَىٰ مِاْئَةِ أَلۡفٍ أَوۡ يَزِيدُونَ ١٤٧ |
| 148. Na wɔgye dii, enti Yɛbɔɔ wɔn akɔnhoma (anaa Yɛmaa wɔgyee wɔn ani) kɔpem ɛberɛ bi. | فَـَٔامَنُواْ فَمَتَّعۡنَٰهُمۡ إِلَىٰ حِينٖ ١٤٨ |
| 149. Enti bisa wɔn sɛ: "Wo Wura Nyankopɔn wɔ mma mmaa, ɛna wɔn nso wɔn wɔ mma mmarima? | فَٱسۡتَفۡتِهِمۡ أَلِرَبِّكَ ٱلۡبَنَاتُ وَلَهُمُ ٱلۡبَنُونَ ١٤٩ |
| 150. Anaasɛ Yɛbɔɔ soro abɔfoɔ no mmaa abrɛ a wɔhunuiɛ?" | أَمۡ خَلَقۡنَا ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ إِنَٰثٗا وَهُمۡ شَٰهِدُونَ ١٥٠ |
| 151. Ɛnyɛ wɔn ara wɔn nkontomposɛm mu na wɔka sɛ:- | أَلَآ إِنَّهُم مِّنۡ إِفۡكِهِمۡ لَيَقُولُونَ ١٥١ |
| 152. "Nyankopɔn awo ba? Nokorɛ sɛ wɔyɛ nkontompofoɔ" | وَلَدَ ٱللَّهُ وَإِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ١٥٢ |
| 153. Enti (Nyankopɔn) pɛ mma mmaa asɛm kyɛn mma mmarima? | أَصۡطَفَى ٱلۡبَنَاتِ عَلَى ٱلۡبَنِينَ ١٥٣ |
| 154. Ɛdeɛn na ɛha mo a mobu atɛn saa? | مَا لَكُمۡ كَيۡفَ تَحۡكُمُونَ ١٥٤ |

| | |
|---|---|
| 155. Adɛn monnwen? | أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ١٥٥ |
| 156. Anaasɛ mowɔ nyinasoɔ pefee bi? | أَمْ لَكُمْ سُلْطَٰنٌ مُّبِينٌ ١٥٦ |
| 157. Sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a, ɛneɛ monfa mo Nwoma no mmra. | فَأْتُوا۟ بِكِتَٰبِكُمْ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ١٥٧ |
| 158. Wɔde abusuabɔ ato (Nyankopɔn) ne Jinn ntɛm. Ampa sɛ Jinnfoɔ no nim yie sɛ wɔbɛba (atemmuo mu wɔ Nyankopɔn anim). | وَجَعَلُوا۟ بَيْنَهُۥ وَبَيْنَ ٱلْجِنَّةِ نَسَبًا ۚ وَلَقَدْ عَلِمَتِ ٱلْجِنَّةُ إِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ١٥٨ |
| 159. Kronkron Hene ne Nyankopɔn, (Ne ho te) sɛ wɔde biribi susu no no. | سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ١٥٩ |
| 160. Gyesɛ Nyankopɔn nkoa a wɔdi nokorɛ no. | إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ١٦٠ |
| 161. Enti nokorɛ sɛ, (abosomsomfoɔ), mone deɛ mosom no (nyinaa) - | فَإِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُونَ ١٦١ |
| 162. -Montumi nyɛ suntidua (anaa montumi nyera obiara mma) entia Nyankopɔn, | مَآ أَنتُمْ عَلَيْهِ بِفَٰتِنِينَ ١٦٢ |
| 163. Gyesɛ obi a (yɛahyehyɛ sɛ) ɔbɛhye wɔ gya frama no mu. | إِلَّا مَنْ هُوَ صَالِ ٱلْجَحِيمِ ١٦٣ |
| 164. Yɛn (soro abɔfoɔ), yɛn mu biara wɔ bea bi a yɛahyehyɛ ama no. | وَمَا مِنَّآ إِلَّا لَهُۥ مَقَامٌ مَّعْلُومٌ ١٦٤ |
| 165. Nokorɛ sɛ yɛto santen (frɛ Nyame). | وَإِنَّا لَنَحْنُ ٱلصَّآفُّونَ ١٦٥ |
| 166. Nokorɛ nso sɛ yɛn na yɛbɔ (Nyankopɔn) abodin paa. | وَإِنَّا لَنَحْنُ ٱلْمُسَبِّحُونَ ١٦٦ |
| 167. Na (abosomsomfoɔ no) ka sɛ: | وَإِن كَانُوا۟ لَيَقُولُونَ ١٦٧ |
| 168. "Sɛ yɛnyaa Afutusɛm tesɛ tetefoɔ no a, | لَوْ أَنَّ عِندَنَا ذِكْرًا مِّنَ ٱلْأَوَّلِينَ ١٦٨ |
| 169. Anka yɛbɛyɛ Nyankopɔn asomfoɔ nokorɛfoɔ no mu bi ". | لَكُنَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ١٦٩ |
| 170. Nanso (afei a Qur'aan aba wɔn hɔ no nso) wɔnnye nni, enti sɛdeɛ ɛteɛ biara no wɔbɛhunu. | فَكَفَرُوا۟ بِهِۦ ۖ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ١٧٠ |
| 171. Nokorɛ sɛ Y'asɛm adikan akɔ Yɛ nkoa Asomafoɔ no hɔ | وَلَقَدْ سَبَقَتْ كَلِمَتُنَا لِعِبَادِنَا ٱلْمُرْسَلِينَ ١٧١ |
| 172. Sɛ, nokorɛ wɔbɛnya mmoa. | إِنَّهُمْ لَهُمُ ٱلْمَنصُورُونَ ١٧٢ |
| 173. Nokorɛ nso sɛ Y'asraafoɔ no na wɔbɛdi nkonim. | وَإِنَّ جُندَنَا لَهُمُ ٱلْغَٰلِبُونَ ١٧٣ |
| 174. Enti (Nkɔmhyɛni), twe wo ho firi wɔn ho kɔpem ɛberɛ bi. | فَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ١٧٤ |
| 175. Na wodeɛ hwɛ wɔn, na wɔbɛhunu (asotwee no). | وَأَبْصِرْهُمْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ١٧٥ |

| | |
|---|---|
| 176. Enti Y'asotwee na wɔrepɛ no ntɛm no? | أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ١٧٦ |
| 177. Sɛ esiane ba wɔn fie adihɔ a, ɛbɛyɛ anɔpa bɔne ama wɔn a yɛabɔ wɔn kɔkɔ no. | فَإِذَا نَزَلَ بِسَاحَتِهِمْ فَسَآءَ صَبَاحُ ٱلْمُنذَرِينَ ١٧٧ |
| 178. Enti wodeɛ twe wo ho firi wɔn ho kɔpem ɛberɛ bi, | وَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ١٧٨ |
| 179. Na wodeɛ hwɛ, na ɛnkyɛ koraa w'bɛhunu (asotwee no). | وَأَبْصِرْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ١٧٩ |
| 180. Kronkron Hene ne wo Wura Nyankopɔn, Tumi ne Animuonyam Wura ne no (Ne ho te sen) sɛdeɛ wɔsusu no no. | سُبْحَـٰنَ رَبِّكَ رَبِّ ٱلْعِزَّةِ عَمَّا يَصِفُونَ ١٨٠ |
| 181. Asomdwoeɛ wɔ asomafoɔ no so. | وَسَلَـٰمٌ عَلَى ٱلْمُرْسَلِينَ ١٨١ |
| 182. Aseda no wɔ Nyankopɔn, abɔdeɛ nyinaa Wura no. | وَٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ١٨٢ |

## 38. Soaad

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Soaad. Mede Qur'aan a afutusɛm ahyɛ mma no di nse. | صٓ ۚ وَٱلْقُرْءَانِ ذِى ٱلذِّكْرِ ١ |
| 2. Nanso Wɔn a wɔyi boniayɛ no wɔ ahomasoɔ ne kotia paa mu. | بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فِى عِزَّةٍ وَشِقَاقٍ ٢ |
| 3. Awoɔ ntoatoasoɔ dodoɔ sɛn na edii wɔn anim kan a Yɛsɛe wɔn? Wɔsui wɔ ɛberɛ a na dwane-kɔbea biara nnihɔ no. | كَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَبْلِهِم مِّن قَرْنٍ فَنَادَوا۟ وَّلَاتَ حِينَ مَنَاصٍ ٣ |
| 4. Ɛyɛ (abosomsomfoɔ no) nwanwa sɛ kɔkɔbɔni fri wɔn mu aba wɔn hɔ. Deɛ boniayɛfoɔ no ka nesɛ: "Woi yɛ nkonyaayini, nkontomponi paa". | وَعَجِبُوٓا۟ أَن جَآءَهُم مُّنذِرٌ مِّنْهُمْ ۖ وَقَالَ ٱلْكَـٰفِرُونَ هَـٰذَا سَـٰحِرٌ كَذَّابٌ ٤ |
| 5. Wayɛ anyame no Nyankopɔn baako? Woi yɛ anwanwasɛm paa. | أَجَعَلَ ٱلْـَٔالِهَةَ إِلَـٰهًا وَٰحِدًا ۖ إِنَّ هَـٰذَا لَشَىْءٌ عُجَابٌ ٥ |
| 6. Wɔn mu mpanimfoɔ no nenam ke ka sɛ: "Monkɔ na monyina pintinn wɔ mo abosomsom no so. Nokorɛ sɛ, woi ne adeɛ a ɔrepɛ (ayɛ de atia mo). | وَٱنطَلَقَ ٱلْمَلَأُ مِنْهُمْ أَنِ ٱمْشُوا۟ وَٱصْبِرُوا۟ عَلَىٰٓ ءَالِهَتِكُمْ ۖ إِنَّ هَـٰذَا لَشَىْءٌ يُرَادُ ٦ |
| 7. Woi deɛ yɛntee bi da wɔ ɔsom a edi akyire no mu. Nokorɛ sɛ, woi deɛ wabɔ ne trim (na aka). | مَا سَمِعْنَا بِهَـٰذَا فِى ٱلْمِلَّةِ ٱلْـَٔاخِرَةِ إِنْ هَـٰذَآ إِلَّا ٱخْتِلَـٰقٌ ٧ |

8. Enti yɛn mu ɔno (nko ara na ɔfata sɛ) yɛsiane Afutusɛm no ma no? “Daabi, (boniayɛfoɔ no) adwen nnsi pi wɔ M’afutusɛm no ho. Daabi, wɔnya nkaa asotwee no nhwɛɛ nti.

أَءُنزِلَ عَلَيْهِ ٱلذِّكْرُ مِنۢ بَيْنِنَاۚ بَلْ هُمْ فِى شَكٍّ مِّن ذِكْرِىۚ بَل لَّمَّا يَذُوقُوا۟ عَذَابِ ٨

9. Anaasɛ wo Wura Tumfoɔ, Ɔkyɛ adeɛ Hene no ahummɔborɔ akoradeɛ wɔ wɔn hɔ anaa?

أَمْ عِندَهُمْ خَزَآئِنُ رَحْمَةِ رَبِّكَ ٱلْعَزِيزِ ٱلْوَهَّابِ ٩

10. Anaasɛ ɔsoro ne asaase ne deɛ ɛwɔ mfinfii no ahennie no wɔ wɔn? (Sɛ ɛwɔ wɔn deɛ a,) ɛneɛ wɔnfa kwan bi so mforo (nkɔ soro hɔ).

أَمْ لَهُم مُّلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَاۖ فَلْيَرْتَقُوا۟ فِى ٱلْأَسْبَٰبِ ١٠

11. Wɔyɛ ɛdɔm a wɔbɛdi nkoguo sɛdeɛ Akuo-akuo dɔm a wɔdii kan no (dii nkoguo no).

جُندٌ مَّا هُنَالِكَ مَهْزُومٌ مِّنَ ٱلْأَحْزَابِ ١١

12. Noa nkorɔfoɔ ne Aadfoɔ ne Farao, owura a na ɔbɔ (nnipa) pa mu no, dii wɔn anim kan faa (Asomafoɔ no) atorofoɔ.

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَعَادٌ وَفِرْعَوْنُ ذُو ٱلْأَوْتَادِ ١٢

13. Ɛne Samuudfoɔ ne Lut nkorɔfoɔ no, ne Nnua mu tenafoɔ no. Woi nom ne Akuo-akuo no.

وَثَمُودُ وَقَوْمُ لُوطٍ وَأَصْحَٰبُ لْـَٔيْكَةِۚ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلْأَحْزَابُ ١٣

14. Wɔn mu biara (nnihɔ a wɔgye diiɛ), na mmom wɔbuu Asomafoɔ no atorofoɔ, enti M’asotwee no yɛɛ nokorɛ.

إِن كُلٌّ إِلَّا كَذَّبَ ٱلرُّسُلَ فَحَقَّ عِقَابِ ١٤

15. Deɛ (Kaafirfoɔ) woi nom rentwɛn ne (Totorobɛnto) nteamu baako pɛ a ntwentwɛnsoɔ biara nni ho no.

وَمَا يَنظُرُ هَٰٓؤُلَآءِ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً مَّا لَهَا مِن فَوَاقٍ ١٥

16. Wɔka (de di fɛw sɛ): ”Yɛ Wura Nyankopɔn fa yɛn kyɛfa (wɔ asotwee no mu) ma yɛn ntɛm ansa na Nkontabuo da no (aba)“

وَقَالُوا۟ رَبَّنَا عَجِّل لَّنَا قِطَّنَا قَبْلَ يَوْمِ ٱلْحِسَابِ ١٦

17. (Nkɔmhyɛni), si aboterɛ wɔ deɛ wɔrekeka no ho, na kae Y’akoa Dawud a na ɔwɔ tumi no. Nokorɛ sɛ ɔdanee ne ho (nyinaa) de maa (Me).

ٱصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱذْكُرْ عَبْدَنَا دَاوُۥدَ ذَا ٱلْأَيْدِۖ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ١٧

18. Nokorɛ sɛ, Yɛbrɛɛ mmepɔ ase kaa ne ho maa wɔtontom (Me) anwummerɛ ne anɔpa.

إِنَّا سَخَّرْنَا ٱلْجِبَالَ مَعَهُۥ يُسَبِّحْنَ بِٱلْعَشِىِّ وَٱلْإِشْرَاقِ ١٨

19. Nnomaa nso boa wɔn ho ano (ne no tontom Me). Obiara yɛɛ sotie maa no.

وَٱلطَّيْرَ مَحْشُورَةًۖ كُلٌّ لَّهُۥٓ أَوَّابٌ ١٩

20. Yɛhyɛɛ n’ahennie no den, na Yɛmaa no adwen ne kasa nkyerɛkyerɛmu.

وَشَدَدْنَا مُلْكَهُۥ وَءَاتَيْنَٰهُ ٱلْحِكْمَةَ وَفَصْلَ ٱلْخِطَابِ ٢٠

21. (Nkɔmhyɛni), wate mansotwefoɔ no asɛm no? Ɛberɛ a wɔforo fasuo no baa (Dawud) pie mu hɔ no.

وَهَلْ أَتَىٰكَ نَبَؤُا۟ ٱلْخَصْمِ إِذْ تَسَوَّرُوا۟ ٱلْمِحْرَابَ ٢١

22. Ɛberɛ a wɔbɛpuee Dawud soɔ no ɔbɔɔ hu wɔ wɔn ho. Wɔkaa sɛ: “Ensuro, (yɛyɛ) mansotwefoɔ mmienu a ɔbaako resisi ɔbaako. Enti fa nokorɛ bu yɛn ntɛm atɛn, na emmu ntɛnkyea, na kyerɛ yɛn kwan pa no.

إِذْ دَخَلُوا۟ عَلَىٰ دَاوُۥدَ فَفَزِعَ مِنْهُمْ ۖ قَالُوا۟ لَا تَخَفْ ۖ خَصْمَانِ بَغَىٰ بَعْضُنَا عَلَىٰ بَعْضٍ فَٱحْكُم بَيْنَنَا بِٱلْحَقِّ وَلَا تُشْطِطْ وَٱهْدِنَآ إِلَىٰ سَوَآءِ ٱلصِّرَٰطِ ﴿٢٢﴾

23. Nokorɛ sɛ me nua woi, ɔwɔ nnwan bedeɛ aduɔkron-nkoron, ɛna menso me wɔ odwan bedeɛ baako. Ɔse menfa (medeɛ baako no nso) mma no, na n’ano yɛ den wɔ kasa mu kyɛn me”.

إِنَّ هَٰذَآ أَخِى لَهُۥ تِسْعٌ وَتِسْعُونَ نَعْجَةً وَلِىَ نَعْجَةٌ وَٰحِدَةٌ فَقَالَ أَكْفِلْنِيهَا وَعَزَّنِى فِى ٱلْخِطَابِ ﴿٢٣﴾

24. (Dawud) kaa sɛ: “Wayɛ wo bɔne sɛ obisaa wo dwan bedeɛ sɛ wonfa (nka) ne nnwan bedeɛ ho. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔka wɔn ho bom (yɛ adwuma no mu) pii taa sisi wɔn ho-wɔn ho, gyesɛ wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no, na (saa nnipa no mpo) wɔyɛ kakraabi. Dawud hunuu sɛ Yɛasɔ no ahwɛ, enti ɔsrɛɛ ne Wura Nyankopɔn hɔ bɔnefakyɛ, na ɔde ne ho kɔɔ fɔm de n’anim butuu fɔm, na ɔdanee ne ho maa (Nyankopɔn).

قَالَ لَقَدْ ظَلَمَكَ بِسُؤَالِ نَعْجَتِكَ إِلَىٰ نِعَاجِهِۦ ۖ وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ ٱلْخُلَطَآءِ لَيَبْغِى بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَقَلِيلٌ مَّا هُمْ ۗ وَظَنَّ دَاوُۥدُ أَنَّمَا فَتَنَّٰهُ فَٱسْتَغْفَرَ رَبَّهُۥ وَخَرَّ رَاكِعًا وَأَنَابَ ۩ ﴿٢٤﴾

25. Enti Yɛde kyɛɛ no, na Yɛn hɔ no (Dawud) bɛn, na (ɔwɔ) nkyi pa (Daakye).

فَغَفَرْنَا لَهُۥ ذَٰلِكَ ۖ وَإِنَّ لَهُۥ عِندَنَا لَزُلْفَىٰ وَحُسْنَ مَـَٔابٍ ﴿٢٥﴾

26. Dawud, nokorɛ sɛ Yɛayɛ wo Ananmusini wɔ asaase so. Enti fa nokorɛ no bu nnipa ntɛm atɛn, na enni apɛdeɛ akyi, anyɛ saa a ɛbɛyera wo afiri Nyankopɔn kwan no so. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔayera afiri Nyankopɔn kwan soɔ no wɔ asotwee a emu yɛ den ɛnam awerɛfire a wɔn werɛ firii Akontabuo da no nti.

يَٰدَاوُۥدُ إِنَّا جَعَلْنَٰكَ خَلِيفَةً فِى ٱلْأَرْضِ فَٱحْكُم بَيْنَ ٱلنَّاسِ بِٱلْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعِ ٱلْهَوَىٰ فَيُضِلَّكَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَضِلُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌۢ بِمَا نَسُوا۟ يَوْمَ ٱلْحِسَابِ ﴿٢٦﴾

27. Yɛammɔ ɔsoro ne asaase ne deɛ ɛwɔ ntɛm no kwa. Saa na boniayɛfoɔ no adwen yɛ wɔn. Enti due nka wɔn a wɔyi boniayɛ no wɔ Ogya no ho.

وَمَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَآءَ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا بَٰطِلًا ۚ ذَٰلِكَ ظَنُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۚ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنَ ٱلنَّارِ ﴿٢٧﴾

28. Anaasɛ Yɛbɛyɛ wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no tesɛ wɔn a wɔdi nsɛmɔnee wɔ asaase soɔ no? Anaasɛ Yɛbɛyɛ Nyame-surofoɔ no tesɛ abɔneɛfoɔ no?

أَمْ نَجْعَلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ كَٱلْمُفْسِدِينَ فِى ٱلْأَرْضِ أَمْ نَجْعَلُ ٱلْمُتَّقِينَ كَٱلْفُجَّارِ ﴿٢٨﴾

| | |
|---|---|
| 29. (Nkɔmhyɛni), Yɛasiane Nhyira Nwoma no ama wo, sɛdeɛ wɔbɛdwen emu nsɛm no ho, na afei nnipa mu mmadwemmafoɔ no de bɛtu wɔn ho foɔ. | كِتَٰبٌ أَنزَلۡنَٰهُ إِلَيۡكَ مُبَٰرَكٞ لِّيَدَّبَّرُوٓاْ ءَايَٰتِهِۦ وَلِيَتَذَكَّرَ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٢٩ |
| 30. Yɛde Solomon kyɛɛ Dawud. Akoa pa paa ne no. Nokorɛ sɛ, ɔdanee ne ho nyinaa maa (Nyankopɔn). | وَوَهَبۡنَا لِدَاوُۥدَ سُلَيۡمَٰنَۚ نِعۡمَ ٱلۡعَبۡدُ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ٣٠ |
| 31. Ɛberɛ a yɛde apɔnkɔ a yɛayɛn wɔn yie na wɔn ho yɛ hare brɛɛ no (dabi) anwummerɛ no, | إِذۡ عُرِضَ عَلَيۡهِ بِٱلۡعَشِيِّ ٱلصَّٰفِنَٰتُ ٱلۡجِيَادُ ٣١ |
| 32. Ɔkaa sɛ: “Nokorɛ sɛ madɔ nnepa ama abroso akyɛn me Wura Nyankopɔn ho adwendwen akosi sɛ (awia) akɔ wura (anadwo} ntware mu akyi {anaasɛ awia akɔtɔ). | فَقَالَ إِنِّيٓ أَحۡبَبۡتُ حُبَّ ٱلۡخَيۡرِ عَن ذِكۡرِ رَبِّي حَتَّىٰ تَوَارَتۡ بِٱلۡحِجَابِ ٣٢ |
| 33. Monfa wɔn nsan merɛ me; na ɔhyɛɛ aseɛ de ne nsa fefaa wɔn nnan ho ne wɔn kɔn ho. | رُدُّوهَا عَلَيَّۖ فَطَفِقَ مَسۡحَۢا بِٱلسُّوقِ وَٱلۡأَعۡنَاقِ ٣٣ |
| 34. Nokorɛ sɛ Yɛsɔɔ Solomon hwɛe na Yɛde honam (hunu) tenaa n’akonnwa so, enti ɔdanee ne ho maa Nyankopɔn. | وَلَقَدۡ فَتَنَّا سُلَيۡمَٰنَ وَأَلۡقَيۡنَا عَلَىٰ كُرۡسِيِّهِۦ جَسَدٗا ثُمَّ أَنَابَ ٣٤ |
| 35. Ɔkaa sɛ: ”Me Wura Nyankopɔn, fa me bɔne kyɛ me, na ma me ahennie a ɛmfata mma obiara wɔ m’akyi; nokorɛ sɛ Wo ne Ɔkyɛ adeɛ Hene no. | قَالَ رَبِّ ٱغۡفِرۡ لِي وَهَبۡ لِي مُلۡكٗا لَّا يَنۢبَغِي لِأَحَدٖ مِّنۢ بَعۡدِيٓۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡوَهَّابُ ٣٥ |
| 36. Enti Yɛbrɛɛ mframa ase maa no; ɛbɔɔ bɔkɔɔ wɔ ne nhyɛ mu wɔ faako a ɔpɛ (sɛ mframa no mɔ nkɔ) biara, | فَسَخَّرۡنَا لَهُ ٱلرِّيحَ تَجۡرِي بِأَمۡرِهِۦ رُخَآءً حَيۡثُ أَصَابَ ٣٦ |
| 37. (Yɛsan) nso (brɛɛ) abonsamfoɔ no ne adansifoɔ ne asukɔdɔfoɔ nyinaa-, | وَٱلشَّيَٰطِينَ كُلَّ بَنَّآءٖ وَغَوَّاصٖ ٣٧ |
| 38. Ne (abonsamfoɔ) a aka a na yɛagu wɔn mpokyerɛ no (nyinaa ase maa no). | وَءَاخَرِينَ مُقَرَّنِينَ فِي ٱلۡأَصۡفَادِ ٣٨ |
| 39. (Onyankopɔn ka kyerɛɛ Solomon sɛ): “Woi yɛ Y’akyɛdeɛ, fakyɛ anaasɛ mfankyɛ, (wo) mmu ho akonta (biara). | هَٰذَا عَطَآؤُنَا فَٱمۡنُنۡ أَوۡ أَمۡسِكۡ بِغَيۡرِ حِسَابٖ ٣٩ |
| 40. Nokorɛ sɛ Yɛnkyɛn no ɔbɛn, na (ɛhɔ) yɛ nkyi pa (ma no). | وَإِنَّ لَهُۥ عِندَنَا لَزُلۡفَىٰ وَحُسۡنَ مَـَٔابٖ ٤٠ |
| 41. Na kae Y’akoa Hiob, ɛberɛ a osu frɛɛ ne Wura Nyankopɔn sɛ: “(Me Wura), ɔbonsam de ɔbrɛ ne ɔhaw ato me so “. | وَٱذۡكُرۡ عَبۡدَنَآ أَيُّوبَ إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥٓ أَنِّي مَسَّنِيَ ٱلشَّيۡطَٰنُ بِنُصۡبٖ وَعَذَابٍ ٤١ |
| 42. (Nyankopɔn kakyerɛɛ no sɛ): ”Fa wonan pem fɔm, Woi yɛ nsuo nyunyuuyunu a yɛde dwareɛ na yɛnom. | ٱرۡكُضۡ بِرِجۡلِكَۖ هَٰذَا مُغۡتَسَلُۢ بَارِدٞ وَشَرَابٞ ٤٢ |

| | |
|---|---|
| 43. Na Yɛde n'abusuafoɔ no maa no, san de ne sɛso kaa wɔn ho, (woi yɛ) ahummɔborɔ a efiri Yɛn hɔ, na ɛsan nso yɛ afutusɛm de ma mmadwemmafoɔ no . | وَوَهَبْنَا لَهُۥٓ أَهْلَهُۥ وَمِثْلَهُم مَّعَهُمْ رَحْمَةً مِّنَّا وَذِكْرَىٰ لِأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٤٣﴾ |
| 44. (Yɛka kyerɛɛ Ayuub sɛ): "Fa berɛ (anaa ɛserɛ wira) wo nsa mma na fa bɔ (wo yere no) na hwɛ na wanyɛ bɔne anaa wammu bɔhyɛ so; na Yɛhunuu (Ayuub) sɛ (ɔyɛ onipa a) ɔwɔ aboterɛ. Nokorɛ sɛ akoa pa paa ne no. Nokorɛ sɛ ɔde ne ho nyinaa maa Onyankopɔn. | وَخُذْ بِيَدِكَ ضِغْثًا فَٱضْرِب بِّهِۦ وَلَا تَحْنَثْ ۗ إِنَّا وَجَدْنَٰهُ صَابِرًا ۚ نِّعْمَ ٱلْعَبْدُ ۖ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ﴿٤٤﴾ |
| 45. Na kae Yɛ nkoa Abraham ne Is'haaq ne Ya'aquub. Nokorɛ sɛ na wɔyɛ nnipa a wɔn wɔ ahoɔden (wɔ Nyamesom mu) na wɔn wɔ anisoade-hunu nso. | وَٱذْكُرْ عِبَٰدَنَآ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ أُو۟لِى ٱلْأَيْدِى وَٱلْأَبْصَٰرِ ﴿٤٥﴾ |
| 46. Nokorɛ sɛ Yɛyii wɔn yɛɛ wɔn sononko maa wɔde Daakye asetena no ho adwen sii wɔn ani so. | إِنَّآ أَخْلَصْنَٰهُم بِخَالِصَةٍ ذِكْرَى ٱلدَّارِ ﴿٤٦﴾ |
| 47. Nokorɛ sɛ Yɛn hɔ deɛ wɔka apapafoɔ no a yɛayi wɔn no ho. | وَإِنَّهُمْ عِندَنَا لَمِنَ ٱلْمُصْطَفَيْنَ ٱلْأَخْيَارِ ﴿٤٧﴾ |
| 48. Na kae Ismail ne Elyasa'a ne Zulkifl, wɔn nyinaa ka apapafoɔ no ho. | وَٱذْكُرْ إِسْمَٰعِيلَ وَٱلْيَسَعَ وَذَا ٱلْكِفْلِ ۖ وَكُلٌّ مِّنَ ٱلْأَخْيَارِ ﴿٤٨﴾ |
| 49. Woi yɛ Afutusɛm. Nokorɛ sɛ Nyame-surofoɔ no wɔ nnkyi pa. | هَٰذَا ذِكْرٌ ۚ وَإِنَّ لِلْمُتَّقِينَ لَحُسْنَ مَـَٔابٍ ﴿٤٩﴾ |
| 50. Yɛbɛbue Soro Aheman a ɛwɔ hɔ daa no apono no ama wɔn. | جَنَّٰتِ عَدْنٍ مُّفَتَّحَةً لَّهُمُ ٱلْأَبْوَٰبُ ﴿٥٠﴾ |
| 51. Wɔbɛdwodwo wɔn ho wɔ hɔ, na wɔbɛfrɛ ama yɛde nnuaba ahodoɔ pii ne anomdeɛ (abrɛ wɔn) wɔ hɔ. | مُتَّكِـِٔينَ فِيهَا يَدْعُونَ فِيهَا بِفَٰكِهَةٍ كَثِيرَةٍ وَشَرَابٍ ﴿٥١﴾ |
| 52. Mmaa a wɔbɔ wɔn ani ho ban a wɔbɔ atipɛn bɛka wɔn ho. | وَعِندَهُمْ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ أَتْرَابٌ ﴿٥٢﴾ |
| 53. (Yɛbɛka akyerɛ wɔn sɛ): "Woi na yɛhyɛɛ mo ho bɔ wɔ Akontabuo da no". | هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِيَوْمِ ٱلْحِسَابِ ﴿٥٣﴾ |
| 54. Nokorɛ sɛ, woi yɛ Y'akɔnhoma a ɛnsa da; | إِنَّ هَٰذَا لَرِزْقُنَا مَا لَهُۥ مِن نَّفَادٍ ﴿٥٤﴾ |
| 55. Woi (wɔ agyidiefoɔ no). Nokorɛ sɛ asoɔdenfoɔ no wɔ nnkyi bɔne. | هَٰذَا ۚ وَإِنَّ لِلطَّٰغِينَ لَشَرَّ مَـَٔابٍ ﴿٥٥﴾ |
| 56. Amanehunu gya no na wɔbɛkɔ mu, na ahomegyebea bɔne paa ne hɔ. | جَهَنَّمَ يَصْلَوْنَهَا فَبِئْسَ ٱلْمِهَادُ ﴿٥٦﴾ |
| 57. Saa ara na ɛteɛ! Enti mo ma wɔnka nsuohyeɛ ne akuro mu nsuo kankankan no nhwɛ. | هَٰذَا فَلْيَذُوقُوهُ حَمِيمٌ وَغَسَّاقٌ ﴿٥٧﴾ |

| | |
|---|---|
| 58. Ne (asotwee) a ɛtete saa no ahodoɔ (na ɛbɛto abɔneɛfoɔ no). | وَءَاخَرُ مِن شَكْلِهِۦٓ أَزْوَٰجٌ ٥٨ |
| 59. Woi nom ne ɛdɔm no a wɔne mo bɛwura mu, yɛmma wɔn akwaaba. Nokorɛ sɛ wɔbɛhye wɔ egya no mu. | هَٰذَا فَوْجٌ مُّقْتَحِمٌ مَّعَكُمْ لَا مَرْحَبًۢا بِهِمْ إِنَّهُمْ صَالُوا۟ ٱلنَّارِ ٥٩ |
| 60. (Wɔn a wɔdii mpanimfoɔ no akyi no bɛka akyerɛ mpanimfoɔ no) sɛ: “Daabi, mo nso yɛamma mo akwaaba! Mona mode woi too animu maa yɛn”. Asetena bɔne paa ne hɔ. | قَالُوا۟ بَلْ أَنتُمْ لَا مَرْحَبًۢا بِكُمْ أَنتُمْ قَدَّمْتُمُوهُ لَنَا فَبِئْسَ ٱلْقَرَارُ ٦٠ |
| 61. Wɔbɛka sɛ: “Yɛ Wura Nyankopɔn, deɛ ɔde woi too y’anim maa yɛn no, fa asotwe no bi ka ne ho mmɔhoo wɔ Amanehunu gya no mu “. | قَالُوا۟ رَبَّنَا مَن قَدَّمَ لَنَا هَٰذَا فَزِدْهُ عَذَابًا ضِعْفًا فِى ٱلنَّارِ ٦١ |
| 62. Wɔbɛka sɛ: ”Adɛn na yɛnhu mmarima no a na yɛkan wɔn ka abɔneɛfoɔ no ho no?“ | وَقَالُوا۟ مَا لَنَا لَا نَرَىٰ رِجَالًا كُنَّا نَعُدُّهُم مِّنَ ٱلْأَشْرَارِ ٦٢ |
| 63. Yɛdii wɔn ho fɛw bi kwa anaasɛ (yɛ) ani mmom na apa wɔn soɔ?” | أَتَّخَذْنَٰهُمْ سِخْرِيًّا أَمْ زَاغَتْ عَنْهُمُ ٱلْأَبْصَٰرُ ٦٣ |
| 64. Ampa sɛ ɛno ne nokorɛ. Egya no mu foɔ no reko. | إِنَّ ذَٰلِكَ لَحَقٌّ تَخَاصُمُ أَهْلِ ٱلنَّارِ ٦٤ |
| 65. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ”Medeɛ meyɛ kɔkɔbɔni, na Awurade (foforɔ) biara nni hɔ, gyesɛ Onyankopɔn Baako no, Opumpuni no a Ɔkorɔn boro biribiara soɔ no. | قُلْ إِنَّمَآ أَنَا۠ مُنذِرٌ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّا ٱللَّهُ ٱلْوَٰحِدُ ٱلْقَهَّارُ ٦٥ |
| 66. Ɔsoro ne asaase ne deɛ ɛwɔ mfinfii no Wura, Otumfoɔ Bɔnefakyɛ Hene no“. | رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ٱلْعَزِيزُ ٱلْغَفَّٰرُ ٦٦ |
| 67. Ka sɛ: “(Qur’aan yi mu nsɛm no) yɛ amanebɔ kɛseɛ paa -- | قُلْ هُوَ نَبَؤٌا۟ عَظِيمٌ ٦٧ |
| 68. Ɛna moretwe mo ho firi ho no! | أَنتُمْ عَنْهُ مُعْرِضُونَ ٦٨ |
| 69. (Sɛ ɛnyɛ Adiyisɛm a Nyankopɔn ayi akyerɛ me a, anka) me nni ɔsoro nhemfo (abɔfoɔ) no ho nimdeɛ wɔ ɛberɛ a na wɔregye (Adam ho) nkyingyeɛ no. | مَا كَانَ لِىَ مِنْ عِلْمٍۭ بِٱلْمَلَإِ ٱلْأَعْلَىٰٓ إِذْ يَخْتَصِمُونَ ٦٩ |
| 70. Deɛ yɛayi akyerɛ me ara ne sɛ, meyɛ kɔkɔbɔni pefee. | إِن يُوحَىٰٓ إِلَىَّ إِلَّآ أَنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ٧٠ |
| 71. Ɛberɛ a wo Wura Nyankopɔn ka kyerɛɛ Soro abɔfoɔ no sɛ: “Mede nɛteɛ rebɛbɔ onipa. | إِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّى خَٰلِقٌۢ بَشَرًا مِّن طِينٍ ٧١ |
| 72. Sɛ Me nwene no, na Mehome Me honhom gu ne mu a, momrɛ mo ho ase mfa mo anim mutu fɔm ma no. | فَإِذَا سَوَّيْتُهُۥ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِن رُّوحِى فَقَعُوا۟ لَهُۥ سَٰجِدِينَ ٧٢ |

| | |
|---|---|
| 73. Soro abɔfoɔ no nyinaa bɔɔ mu de wɔn anim butuu fɔm, | فَسَجَدَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ أَجْمَعُونَ ٧٣ |
| 74. Gyesɛ Iblis, ɔyɛɛ ahomasoɔ, na ɔka boniayɛfoɔ no ho. | إِلَّآ إِبْلِيسَ ٱسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ٧٤ |
| 75. (Nyankopɔn) kaa sɛ: “Iblis, ɛdeɛn na asi wo kwan a woamfa w’anim ammɔ fɔm amma deɛ Mede me nsa abɔ? Woayɛ akɛsesɛm anaasɛ woka wɔn a wɔma wɔn ho soɔ no ho? | قَالَ يَٰٓإِبْلِيسُ مَا مَنَعَكَ أَن تَسْجُدَ لِمَا خَلَقْتُ بِيَدَىَّ ۖ أَسْتَكْبَرْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ ٱلْعَالِينَ ٧٥ |
| 76. (Iblis) kaa sɛ: “Meyɛ kyɛn no: Wobɔɔ me firi egya mu, ɛna Wobɔɔ ɔno nso firi nɛteɛ mu “. | قَالَ أَنَا۠ خَيْرٌ مِّنْهُ ۖ خَلَقْتَنِى مِن نَّارٍ وَخَلَقْتَهُۥ مِن طِينٍ ٧٦ |
| 77. (Nyankopɔn) kaa sɛ: “Ɛneɛ fri ha kɔ! Nokorɛ sɛ woka wɔn a yɛato wɔn atwene no ho. | قَالَ فَٱخْرُجْ مِنْهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٌ ٧٧ |
| 78. Nokorɛ sɛ, Menomee wɔ wo so kɔpem Atemmuda “. | وَإِنَّ عَلَيْكَ لَعْنَتِىٓ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلدِّينِ ٧٨ |
| 79. (Iblis) kaa sɛ: “Me Wura Nyankopɔn, ɛneɛ ma me berɛ kɔpem da a yɛbenyane awufoɔ“. | قَالَ رَبِّ فَأَنظِرْنِىٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ٧٩ |
| 80. (Onyankopɔn) kaa sɛ: “Woka wɔn a yɛama wɔn berɛ no ho, | قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلْمُنظَرِينَ ٨٠ |
| 81. Kɔpem ɛda no berɛ a yɛahyɛ no “. | إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْوَقْتِ ٱلْمَعْلُومِ ٨١ |
| 82. (Iblis) kaa sɛ: “Mede Wo tumi di nse sɛ, mɛyera wɔn nyinaa, | قَالَ فَبِعِزَّتِكَ لَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ٨٢ |
| 83. Gyesɛ Wonkoa nokorɛfoɔ a ɛwɔ wɔn mu no”. | إِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ ٱلْمُخْلَصِينَ ٨٣ |
| 84. (Onyankopɔn) kaa sɛ: “Nokorɛ, na nokorɛ na Maka no – | قَالَ فَٱلْحَقُّ وَٱلْحَقَّ أَقُولُ ٨٤ |
| 85. Sɛ: “Mede wo ne wɔn a wɔbɛdi w’akyi wɔ wɔn mu no nyinnaa bɛhyɛ Amanehunu gya no mma “. | لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكَ وَمِمَّن تَبِعَكَ مِنْهُمْ أَجْمَعِينَ ٨٥ |
| 86. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Me mmisa mo (nsɛmpa a mereka kyerɛ mo no) ho akatua, na menka wɔn a wɔpatu de adesoa a enni hɔ soa no ho. | قُلْ مَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُتَكَلِّفِينَ ٨٦ |
| 87. (Qur’aan adwuma ara ne sɛ) ɛyɛ Afutusɛm de ma amansan nyinaa. | إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَٰلَمِينَ ٨٧ |
| 88. Na mobɛhu emu nokorɛ no wɔ mmrɛ tiaa bi akyi. | وَلَتَعْلَمُنَّ نَبَأَهُۥ بَعْدَ حِينٍۭ ٨٨ |

# 39. Az-Zumar

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Nwoma yi mu Adiyisɛm no fri Nyankopɔn, Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, Onyansafoɔ no hɔ.

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ١

2. Nokorɛ sɛ (Nkɔmhyɛni), Yɛn na Yɛde nokorɛ no asiane Nwoma no ama woɔ, enti som Nyankopɔn wɔ nokorɛdie mu, (na) Ɔno na ɔsom wɔ no.

إِنَّآ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ فَٱعۡبُدِ ٱللَّهَ مُخۡلِصٗا لَّهُ ٱلدِّينَ ٢

3. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn na ɔsom kronkron wɔ no. Deɛ wɔn a wɔfiri N'akyi fa akyitaafoɔ no (ka ne sɛ): "Deɛ nti yɛresom wɔn ne sɛ, sɛdeɛ wɔde yɛn bɛbɛn Nyankopɔn. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn bɛbu wɔn ntɛm atɛn wɔ deɛ wɔnte wɔn ho ase wɔ ho no ho. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn nkyerɛ obia ɔyɛ nkontompo, yɛ boniayɛni no kwan.

أَلَا لِلَّهِ ٱلدِّينُ ٱلۡخَالِصُۚ وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءَ مَا نَعۡبُدُهُمۡ إِلَّا لِيُقَرِّبُونَآ إِلَى ٱللَّهِ زُلۡفَىٰٓ إِنَّ ٱللَّهَ يَحۡكُمُ بَيۡنَهُمۡ فِي مَا هُمۡ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي مَنۡ هُوَ كَٰذِبٞ كَفَّارٞ ٣

4. Sɛ Nyankopɔn pɛ sɛ Ɔnya ɔba a, anka Ɔbɛyi deɛ Wabɔ no mu deɛ Ɔpɛ. Kronkron Hene ne no. Ɔne Nyankopɔn Baako no, Opumpuni no a Ɔkorɔn wɔ biribiara soɔ no.

لَّوۡ أَرَادَ ٱللَّهُ أَن يَتَّخِذَ وَلَدٗا لَّٱصۡطَفَىٰ مِمَّا يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُۚ سُبۡحَٰنَهُۥۖ هُوَ ٱللَّهُ ٱلۡوَٰحِدُ ٱلۡقَهَّارُ ٤

5. Ɔde nokorɛ na ɛbɔɔ ɔsoro ne asaase; Ɔde adesaeɛ kata adekyeɛ so, ɛna Ɔde adekyeɛ nso kata adesaeɛ soɔ, ɛna Wama awia ne bosome abrɛ wɔn ho ase. Wɔn mu biara nam (ne kwan so) kɔsi ɛberɛ a yɛahyehyɛ. Ɛnyɛ Ɔne Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, Bɔnefakyɛ Hene no?

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۖ يُكَوِّرُ ٱلَّيۡلَ عَلَى ٱلنَّهَارِ وَيُكَوِّرُ ٱلنَّهَارَ عَلَى ٱلَّيۡلِۖ وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ كُلّٞ يَجۡرِي لِأَجَلٖ مُّسَمًّىۗ أَلَا هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡغَفَّٰرُ ٥

6. Ɔbɔɔ mo firi honam baako pɛ mu, ɛna Ɔyɛɛ ɔhokafoɔ firii ne mu, ɛna Wasiane ayɛmmoa nwɔtwe no (yoma, nantwie odwan ne abrekyie, onini ne ɔbedeɛ) mmienu mmienu ama mo. Ɔbɔɔ mo wɔ mo maame nom yafunu mu, mmɔeɛ akyi mmɔeɛ akyi wɔ esum (ahodoɔ} mmiɛnsa mu. Nyankopɔn ne no, (Ɔne) mo Wura no. Ahennie yɛ Ne dea. Awurade biara nni hɔ gyesɛ Ɔno nko ara. Na afei adɛn nti na moredane mo ho?

خَلَقَكُم مِّن نَّفۡسٖ وَٰحِدَةٖ ثُمَّ جَعَلَ مِنۡهَا زَوۡجَهَا وَأَنزَلَ لَكُم مِّنَ ٱلۡأَنۡعَٰمِ ثَمَٰنِيَةَ أَزۡوَٰجٖۚ يَخۡلُقُكُمۡ فِي بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمۡ خَلۡقٗا مِّنۢ بَعۡدِ خَلۡقٖ فِي ظُلُمَٰتٖ ثَلَٰثٖۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمۡ لَهُ ٱلۡمُلۡكُۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ فَأَنَّىٰ تُصۡرَفُونَ ٦

7. Sɛ moyi boniayɛ a, nokorɛ sɛ Nyankopɔn deɛ Wanya ne ho kyɛn mo. N'ani nnye ho sɛ Ne nkoa bɛyɛ boniayɛfoɔ. Sɛ moyi ayɛ a Ɔbɛgye atom ama mo. Obia ɔso adesoa nsoa obi adesoa. Mo Wura Nyankopɔn hɔ ne mo nkyi na Ɔbɛbɔ mo deɛ moyɔeɛ (nyinaa) ho amaneɛ. Nokorɛ sɛ Ɔne deɛ ɛwɔ akoma mu no ho Nimdefoɔ.

إِن تَكۡفُرُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِيٌّ عَنكُمۡۖ
وَلَا يَرۡضَىٰ لِعِبَادِهِ ٱلۡكُفۡرَۖ وَإِن
تَشۡكُرُواْ يَرۡضَهُ لَكُمۡۗ وَلَا تَزِرُ
وَازِرَةٞ وِزۡرَ أُخۡرَىٰۗ ثُمَّ إِلَىٰ
رَبِّكُم مَّرۡجِعُكُمۡ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا
كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَۚ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ
ٱلصُّدُورِ ٧

8. Sɛ ɔhaw bi to onipa a, osu frɛ ne Wura Nyankopɔn dane ne ho (nyinaa) ma no, na sɛ Ɔkyɛ no Ne hɔ adom bi a, ne werɛ firi Nea na ɔresu frɛ no kane no, na ɔde biribi resusu no sɛdeɛ ɔde bɛyera Ne kwan no. Ka sɛ: "Wodeɛ gye w'ani wɔ wo boniayɛ no mu kakra. Nokorɛ sɛ, woka egya no mu foɔ no ho ".

وَإِذَا مَسَّ ٱلۡإِنسَٰنَ ضُرّٞ دَعَا رَبَّهُۥ مُنِيبًا
إِلَيۡهِ ثُمَّ إِذَا خَوَّلَهُۥ نِعۡمَةٗ مِّنۡهُ نَسِيَ
مَا كَانَ يَدۡعُوٓاْ إِلَيۡهِ مِن قَبۡلُ وَجَعَلَ
لِلَّهِ أَندَادٗا لِّيُضِلَّ عَن سَبِيلِهِۦۚ قُلۡ
تَمَتَّعۡ بِكُفۡرِكَ قَلِيلًا إِنَّكَ مِنۡ
أَصۡحَٰبِ ٱلنَّارِ ٨

9. Enti obia ɔbrɛ ne ho ase (ma Nyankopɔn) anadwo berɛ, de n'anim butu fɔm, na ogyina hɔ (som Nyame), yɛ ahwɛyie wɔ Daakye no ho, na ɔhwehwɛ ne Wura Nyankopɔn ahummɔborɔ no, (ɔtesɛ obi a ɔnye nnie)? (Nkɔmhyɛni), kasɛ: "Enti wɔn a wɔnim ne wɔn a wɔnnim yɛ pɛ?" Wɔn a wɔde (saa Afutusɛm yi) bɛto wɔn adwene mu no ne nnipa mu mmadwemmafoɔ no.

أَمَّنۡ هُوَ قَٰنِتٌ ءَانَآءَ ٱلَّيۡلِ سَاجِدٗا وَقَآئِمٗا
يَحۡذَرُ ٱلۡأٓخِرَةَ وَيَرۡجُواْ رَحۡمَةَ رَبِّهِۦۗ
قُلۡ هَلۡ يَسۡتَوِي ٱلَّذِينَ يَعۡلَمُونَ وَٱلَّذِينَ
لَا يَعۡلَمُونَۗ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ
٩

10. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Me nkoa a moagye adie, monsuro mo Wura Nyankopɔn. Wɔn a wɔyɛ papa wɔ saa wiase yi mu no, wɔ papa (ho akatua); na Nyankopɔn asaase no terɛ. Nokorɛ sɛ, Ɔbɛtua akatua a ɛnni ano pɛpɛɛpɛ ama aboterɛfoɔ no.

قُلۡ يَٰعِبَادِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمۡۚ
لِلَّذِينَ أَحۡسَنُواْ فِي هَٰذِهِ ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةٞۗ
وَأَرۡضُ ٱللَّهِ وَٰسِعَةٌۗ إِنَّمَا يُوَفَّى ٱلصَّٰبِرُونَ
أَجۡرَهُم بِغَيۡرِ حِسَابٖ ١٠

11. Ka sɛ: "Medeɛ yɛahyɛ me sɛ menfa nokorɛ nsom Nyankopɔn, na menfa ɔsom ho anidie ne ahobraseɛ ma no;

قُلۡ إِنِّيٓ أُمِرۡتُ أَنۡ أَعۡبُدَ ٱللَّهَ مُخۡلِصٗا لَّهُ
ٱلدِّينَ ١١

12. Yɛahyɛ me nso sɛ, menyɛ obi a odikan a wabrɛ ne ho ase wɔ Muslimifoɔ no mu".

وَأُمِرۡتُ لِأَنۡ أَكُونَ أَوَّلَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ١٢

13. Ka sɛ: "Medeɛ mesuro sɛ mɛte me Wura Nyankopɔn (asɛm ho) atua, ɛnam Da Kɛseɛ no asotwee no nti ".

قُلۡ إِنِّيٓ أَخَافُ إِنۡ عَصَيۡتُ رَبِّي عَذَابَ
يَوۡمٍ عَظِيمٖ ١٣

14. Ka sɛ: Medeɛ Nyankopɔn na mede nokorɛ som no, de m'anidie ne ahobraseɛ ma no.

قُلِ ٱللَّهَ أَعۡبُدُ مُخۡلِصٗا لَّهُۥ دِينِي ١٤

15. Enti modeɛ monfiri N'akyi nsom deɛ mopɛ (biara). Ka sɛ: "Nokorɛ sɛ berɛguofoɔ no ne wɔn a wɔayera wɔn ho ne wɔn abusuafoɔ wɔ Atemmuda no. Aane! ɛno ne berɛguo pefee paa no."

فَٱعۡبُدُواْ مَا شِئۡتُم مِّن دُونِهِۦۗ قُلۡ إِنَّ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ وَأَهۡلِيهِمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ أَلَا ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡخُسۡرَانُ ٱلۡمُبِينُ ١٥

16. Wɔbɛnya akatasoɔ a efiri egya no mu (akata) wɔn so, asan (anya) akatasoɔ wɔ wɔn ase. Woi na Nyankopɔn de hunahuna Ne nkoa no; enti Me nkoa, monsuro Me.

لَهُم مِّن فَوۡقِهِمۡ ظُلَلٞ مِّنَ ٱلنَّارِ وَمِن تَحۡتِهِمۡ ظُلَلٞۚ ذَٰلِكَ يُخَوِّفُ ٱللَّهُ بِهِۦ عِبَادَهُۥۚ يَٰعِبَادِ فَٱتَّقُونِ ١٦

17. Wɔn a wɔtwe wɔn ho fri abosom ho sɛ wɔnsom wɔn, na wɔdane wɔn ho ma Nyankopɔn no, wɔn wɔ anigyesɛm. Enti bɔ Me nkoa no anohoba.

وَٱلَّذِينَ ٱجۡتَنَبُواْ ٱلطَّٰغُوتَ أَن يَعۡبُدُوهَا وَأَنَابُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ لَهُمُ ٱلۡبُشۡرَىٰۚ فَبَشِّرۡ عِبَادِ ١٧

18. Wɔn a wotie Asɛm no na wɔdi emu papa no akyire no; woi nom na Nyankopɔn atene wɔn, na wɔn ne nnipa mu mmadwemmafoɔ no.

ٱلَّذِينَ يَسۡتَمِعُونَ ٱلۡقَوۡلَ فَيَتَّبِعُونَ أَحۡسَنَهُۥٓۚ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ هَدَىٰهُمُ ٱللَّهُۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ١٨

19. (Nkɔmhyɛni), obi a asotwee no asɛm no nokorɛ atia no no, wobetumi agye nea ɔwɔ Ogya no mu no nkwa?

أَفَمَنۡ حَقَّ عَلَيۡهِ كَلِمَةُ ٱلۡعَذَابِ أَفَأَنتَ تُنقِذُ مَن فِي ٱلنَّارِ ١٩

20. Mmom wɔn a wɔsuro wɔn Wura Nyankopɔn no bɛnya afie akɛseɛ a yɛasi bi wɔ ne soro a nsubɔnten nenam aseɛ. (Woi yɛ) Nyankopɔn bɔhyɛ, (na) Nyankopɔn deɛ Ɔmmu bɔhyɛ no so.

لَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ رَبَّهُمۡ لَهُمۡ غُرَفٞ مِّن فَوۡقِهَا غُرَفٞ مَّبۡنِيَّةٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ وَعۡدَ ٱللَّهِ لَا يُخۡلِفُ ٱللَّهُ ٱلۡمِيعَادَ ٢٠

21. Wonhunuu sɛ Nyankopɔn Siane nsuo firi soro, ɛna Ɔma no nam asaase no mu kɔ nsuo aniwa mu, ɛna Ɔsan de ma mfudeɛ sononko-sononko puepue, afei na ahoa, wobɛhunu sɛ ayɛ sɛ akokɔ sradeɛ, afei na Wama no adwan? Nokorɛ sɛ afutusɛm wɔ woi mu de ma nnipa mmadwemmafoɔ no.

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَسَلَكَهُۥ يَنَٰبِيعَ فِي ٱلۡأَرۡضِ ثُمَّ يُخۡرِجُ بِهِۦ زَرۡعٗا مُّخۡتَلِفًا أَلۡوَٰنُهُۥ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَىٰهُ مُصۡفَرّٗا ثُمَّ يَجۡعَلُهُۥ حُطَٰمًاۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكۡرَىٰ لِأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٢١

22. Enti obia Nyankopɔn abue n'akoma ama Islam, na enti ɔwɔ nhyerɛnee a efiri ne Wura Nyankopɔn hɔ no mu no, (saa nipa no tesɛ obi a ɔnam esum mu)? Enti due nka wɔn a wɔyɛ akoma den wɔ Nyankopɔn Afutusɛm no ho no. Saa nkorɔfoɔ no na wɔn wɔ ɔyera pefee mu no.

أَفَمَن شَرَحَ ٱللَّهُ صَدۡرَهُۥ لِلۡإِسۡلَٰمِ فَهُوَ عَلَىٰ نُورٖ مِّن رَّبِّهِۦۚ فَوَيۡلٞ لِّلۡقَٰسِيَةِ قُلُوبُهُم مِّن ذِكۡرِ ٱللَّهِۚ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ٢٢

23. Nyankopɔn asiane Nsɛmpa paa (Qur'aan), Nwoma (a, emu nsɛm no bi) sesɛ, (na) ɛfoa (emu nsɛm no) soɔ; wɔn a wɔsuro wɔn Wura Nyankopɔn no wedeɛ woso (anaasɛ awɔse gu wɔn so) wɔ ho, ma wɔn honam ne wɔn akoma yɛ mmrɛ wɔ Nyankopɔn nkaekaeɛ no ho. Woi ne Nyankopɔn kwankyerɛ, Ɔde kyerɛ obi a Ɔpɛ kwan, na obi a Ɔbɛyera no no, ɔnnya ɔkwan kyerɛfoɔ.

ٱللَّهُ نَزَّلَ أَحۡسَنَ ٱلۡحَدِيثِ كِتَٰبٗا مُّتَشَٰبِهٗا مَّثَانِيَ تَقۡشَعِرُّ مِنۡهُ جُلُودُ ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُمۡ ثُمَّ تَلِينُ جُلُودُهُمۡ وَقُلُوبُهُمۡ إِلَىٰ ذِكۡرِ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكَ هُدَى ٱللَّهِ يَهۡدِي بِهِۦ مَن يَشَآءُۚ وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنۡ هَادٍ ٢٣

24. Enti obia ɔde n'anim na ɛbehyia asotwe bɔne no wɔ Wusɔreɛ da no (saa nipa no tesɛ obia ɔbɔɔ ne ho ban frii egya no ho?) Yɛbɛka akyerɛ abɔneɛfoɔ no sɛ: "Monka deɛ monyaeɛ no nhwɛ!"

أَفَمَن يَتَّقِي بِوَجۡهِهِۦ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ وَقِيلَ لِلظَّٰلِمِينَ ذُوقُواْ مَا كُنتُمۡ تَكۡسِبُونَ ٢٤

25. Wɔn a wɔdii wɔn anim kan no faa no atorɔsɛm, enti asotwee no baa wɔn so wɔ ɛberɛ a na wɔnnim deɛ efire.

كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَأَتَىٰهُمُ ٱلۡعَذَابُ مِنۡ حَيۡثُ لَا يَشۡعُرُونَ ٢٥

26. Enti Nyankopɔn maa wɔkaa wiase asetena mu animguaseɛ no hwɛe. Nokorɛ sɛ Daakye asotwee no deɛ ɛso paa, sɛ anka wɔnim a.

فَأَذَاقَهُمُ ٱللَّهُ ٱلۡخِزۡيَ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَعَذَابُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَكۡبَرُۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٢٦

27. Nokorɛ sɛ Yɛayɛ mfatoho ahodoɔ pii wɔ saa Qur'aan yi mu ama adasamma, sɛdeɛ wɔbɛfa adwen anaa wɔde bɛtu wɔn ho foɔ.

وَلَقَدۡ ضَرَبۡنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٖ لَّعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ٢٧

28. Qur'aan yɛ Arab kasa, deɛ akyea biara nni mu, sɛdeɛ wɔbɛyɛ ahwɛyie.

قُرۡءَانًا عَرَبِيًّا غَيۡرَ ذِي عِوَجٖ لَّعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ ٢٨

29. Nyankopɔn reyɛ mfatoho bi: "Onipa a ɔwɔ ahokafoɔ pii na wɔn adwen nyɛ baako, ne onipa a otu ne ho ma ɔbarima fua pɛ, enti wɔn mfatoho yɛ pɛ? Aseda wɔ Nyankopɔn! Nanso nnipa pii nnim.

ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا رَّجُلٗا فِيهِ شُرَكَآءُ مُتَشَٰكِسُونَ وَرَجُلٗا سَلَمٗا لِّرَجُلٍ هَلۡ يَسۡتَوِيَانِ مَثَلًاۚ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٢٩

30. Nokorɛ sɛ (Nkɔmhyɛni) wobɛwu, na nokorɛ nso sɛ wɔnso bɛwu.

إِنَّكَ مَيِّتٞ وَإِنَّهُم مَّيِّتُونَ ٣٠

31. Afei nokorɛ sɛ, Wusɔreɛ da no mobɛgye akyinnye wɔ mo Wura Nyankopɔn anim.

ثُمَّ إِنَّكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ عِندَ رَبِّكُمۡ تَخۡتَصِمُونَ ٣١

32. Enti hwan paa na ɔyɛ onipa bɔneni kyɛn obia otwa nkontompo to Nyankopɔn soɔ na ɔfa Nokorɛ no atorɔsɛm wɔ ɛberɛ a (Nokorɛ no) aba ne hɔ? Enti Amanehunu gya nnyɛ fie mma boniayɛfoɔ no?

فَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّن كَذَبَ عَلَى ٱللَّهِ وَكَذَّبَ بِٱلصِّدۡقِ إِذۡ جَآءَهُۥٓۚ أَلَيۡسَ فِي جَهَنَّمَ مَثۡوٗى لِّلۡكَٰفِرِينَ ٣٢

| | |
|---|---|
| 33. Obi a ɔde Nokorɛ aba na wagye (Nokorɛ no) adie (anaasɛ ɔfoa soɔ) no, saa nkorɔfoɔ no ne Nyame-surofoɔ no. | وَٱلَّذِى جَآءَ بِٱلصِّدْقِ وَصَدَّقَ بِهِۦٓ<br>أُو۟لَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُتَّقُونَ ٣٣ |
| 34. Wɔbɛnya deɛ wɔpɛ biara wɔ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ. Ɛno ne apapafoɔ no akatua. | لَهُم مَّا يَشَآءُونَ عِندَ رَبِّهِمْ ۚ ذَٰلِكَ<br>جَزَآءُ ٱلْمُحْسِنِينَ ٣٤ |
| 35. Sɛdeɛ Ɔbɛpepa wɔn bɔne a wayɛ no afiri wɔn soɔ, na Ɔde wɔn dwumadi pa a wɔdiiɛ ho akatua bɛma wɔn. | لِيُكَفِّرَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ أَسْوَأَ ٱلَّذِى عَمِلُوا۟<br>وَيَجْزِيَهُمْ أَجْرَهُم بِأَحْسَنِ ٱلَّذِى<br>كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٣٥ |
| 36. Enti Nyankopɔn nnsom bo mma n'akoa anaa? Wɔde wɔn a wɔde abata Ne ho (na entumi nyɛ huu) no hunahuna wo. Obia Nyankopɔn bɛyera no no, (saa nipa no) nni ɔkwankyerɛfoɔ. | أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِكَافٍ عَبْدَهُۥ ۖ وَيُخَوِّفُونَكَ<br>بِٱلَّذِينَ مِن دُونِهِۦ ۚ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ<br>فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ٣٦ |
| 37. Obia Nyankopɔn atene no no, obiara ntumi nyera no. Enti ɛnyɛ Nyankopɔn ne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ, Bɔne so awerɛtɔ Wura no? | وَمَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن مُّضِلٍّ ۗ<br>أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِعَزِيزٍ ذِى ٱنتِقَامٍ ٣٧ |
| 38. Sɛ wobisa wɔn sɛ: "Hwan na ɔbɔɔ soro ne asasae a?" Deɛ wɔbɛka ne sɛ: "Onyankopɔn". Ka sɛ: "Moahunu deɛ mofri Nyankopɔn akyi su frɛ wɔn no, sɛ Nyankopɔn pɛ me bɔne a, wɔbɛtumi ayi Ne bɔne no (afri me so)? Anaa nso sɛ Ɔpɛ me ahummɔborɔ bi a wɔbɛtumi asi N'ahummɔborɔ no ho kwan anaa? Kasɛ: "Nyankopɔn som bo ma me. Nyankopɔn na wɔn a wɔrepɛ obi de wɔn ho atwere no no mfa wɔn ho ntwere no. | وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ<br>وَٱلْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ ۚ قُلْ أَفَرَءَيْتُم مَّا<br>تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ إِنْ أَرَادَنِىَ<br>ٱللَّهُ بِضُرٍّ هَلْ هُنَّ كَـٰشِفَـٰتُ ضُرِّهِۦٓ أَوْ<br>أَرَادَنِى بِرَحْمَةٍ هَلْ هُنَّ مُمْسِكَـٰتُ<br>رَحْمَتِهِۦ ۚ قُلْ حَسْبِىَ ٱللَّهُ ۖ عَلَيْهِ يَتَوَكَّلُ<br>ٱلْمُتَوَكِّلُونَ ٣٨ |
| 39. Ka sɛ: "Me nkorɔfoɔ, modeɛ monyɛ mo adwuma sɛdeɛ mo kwan kyerɛ (mo), nokorɛ sɛ me nso mereyɛ adwuma, na ɛnkyɛ biara mobɛhunu, | قُلْ يَـٰقَوْمِ ٱعْمَلُوا۟ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنِّى<br>عَـٰمِلٌ ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ٣٩ |
| 40. Obi a animguaseɛ asotwee bɛba ne so, ne obi a daa asotwee bɛba ne soɔ. | مَن يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيْهِ<br>عَذَابٌ مُّقِيمٌ ٤٠ |
| 41. (Nkɔmhyɛni) Yɛde nokorɛ no na asiane Nwoma no ama woɔ ama adasamma (yie die). Enti obi a ɔbɛfa tenenee (kwan) no, ɛwɔ ɔno ara ne kraa, na obi a ɔbɛfa ɔyera (kwan no nso) etia ɔno ara ne kraa; na wonyɛ wɔn so hwɛfoɔ. | إِنَّآ أَنزَلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَـٰبَ لِلنَّاسِ<br>بِٱلْحَقِّ ۖ فَمَنِ ٱهْتَدَىٰ فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَن<br>ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۖ وَمَآ أَنتَ<br>عَلَيْهِم بِوَكِيلٍ ٤١ |

| | |
|---|---|
| 42. Nyankopɔn yi (onipa) nkwa wɔ berɛ a wɔn awuo, ɛna wɔn a wɔnya nnwuiɛ no nso ɛberɛ a wɔn ada. Afei na Wayi wɔn a yɛahyehyɛ owuo ama wɔn no (nkwa ama wɔn awu), na wɔn a aka no (a wɔn berɛ nsoeɛ a wɔn ada no) Ɔma wɔsan (ba nkwa mu bio) kɔpem ɛberɛ a yɛahyehyɛ (ama wɔn sɛ wɔbɛwuo). Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu ma wɔn a wɔdwen. | ٱللَّهُ يَتَوَفَّى ٱلۡأَنفُسَ حِينَ مَوۡتِهَا وَٱلَّتِي لَمۡ تَمُتۡ فِي مَنَامِهَاۖ فَيُمۡسِكُ ٱلَّتِي قَضَىٰ عَلَيۡهَا ٱلۡمَوۡتَ وَيُرۡسِلُ ٱلۡأُخۡرَىٰٓ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمًّىۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ٤٢ |
| 43. Anaasɛ wɔn afri Nyankopɔn akyi afa ntwitwagyefoɔ bi? (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Sɛ (wɔn ntwitwagyefoɔ no) nni hwee ho tumi, na wɔnni adwene mpo a?" | أَمِ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ شُفَعَآءَۚ قُلۡ أَوَلَوۡ كَانُواْ لَا يَمۡلِكُونَ شَيۡـٔٗا وَلَا يَعۡقِلُونَ ٤٣ |
| 44. Kasɛ: Ntwitwagyeɛ nyinaa wɔ Nyankopɔn. Ɔno na ɔsoro ne asaase so ahennie (nyinaa) yɛ Ne dea. Ne hɔ na mobɛsan akɔ. | قُل لِّلَّهِ ٱلشَّفَٰعَةُ جَمِيعٗاۖ لَّهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ ثُمَّ إِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٤٤ |
| 45. Sɛ yɛbɔ Nyankopɔn nko ara din a, wɔn a wɔnnye Daakye no nnie no akoma kyiri koraa, na sɛ yɛbɔ wɔn a (wɔde) bata Ne ho no din a wobɛhunu sɛ wɔn ani agyeɛ. | وَإِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَحۡدَهُ ٱشۡمَأَزَّتۡ قُلُوبُ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِۖ وَإِذَا ذُكِرَ ٱلَّذِينَ مِن دُونِهِۦٓ إِذَا هُمۡ يَسۡتَبۡشِرُونَ ٤٥ |
| 46. Kasɛ: "Otweduampɔn Nyankopɔn, ɔsoro ne asaase Bɔfoɔ, Ahuntasɛm mu ne Badwa mu Nimdefoɔ, Wona Wobɛbu Wo nkoa ntɛm atɛn wɔ deɛ wɔnte wɔn ho ase wɔ ho no ho". | قُلِ ٱللَّهُمَّ فَاطِرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ عَٰلِمَ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ أَنتَ تَحۡكُمُ بَيۡنَ عِبَادِكَ فِي مَا كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ٤٦ |
| 47. Sɛ abɔneɛfoɔ no wɔ deɛ ɛwɔ asaase so nyinaa ne deɛ ɛte saa ka ho mpo a, anka wɔde bɛyɛ mpata (anya wɔn ho) afiri Wusɔreɛ da no asotwee bɔne no mu. Deɛ wɔnsusuu ho no bɛda adi afiri Nyankopɔn hɔ akyerɛ wɔn. | وَلَوۡ أَنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ مَا فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا وَمِثۡلَهُۥ مَعَهُۥ لَٱفۡتَدَوۡاْ بِهِۦ مِن سُوٓءِ ٱلۡعَذَابِ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ وَبَدَا لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مَا لَمۡ يَكُونُواْ يَحۡتَسِبُونَ ٤٧ |
| 48. Bɔne a wɔnyaeɛ no bɛda adi akyerɛ wɔn, na deɛ wɔdii ho fɛw no bɛtwa wɔn ho ahyia. | وَبَدَا لَهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُواْ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٤٨ |
| 49. Sɛ ɔhaw bi to onipa a, osu frɛ Yɛn (wɔ ahobraseɛ mu), na sɛ Yɛsesa (ɔhaw no) de ahummɔborɔ bi firi Yɛn hɔ dom no a, deɛ ɔka ne sɛ: "Ɛnam me nimdeɛ so nti na yɛde maa me". Daabi, ɛyɛ nsɔhwɛ, nanso wɔn mu pii nnim. | فَإِذَا مَسَّ ٱلۡإِنسَٰنَ ضُرّٞ دَعَانَا ثُمَّ إِذَا خَوَّلۡنَٰهُ نِعۡمَةٗ مِّنَّا قَالَ إِنَّمَآ أُوتِيتُهُۥ عَلَىٰ عِلۡمِۭۚ بَلۡ هِيَ فِتۡنَةٞ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٤٩ |

50. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔdii wɔn anim kan no kaa saa ara, na deɛ wɔnyaeɛ no ho amma mfasoɔ amma wɔn.

قَدۡ قَالَهَا ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَمَآ أَغۡنَىٰ
عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٥٠

51. Enti deɛ wɔnyaeɛ no ho bɔne too wɔn. Abɔneɛfoɔ a ɛwɔ saa nkorɔfoɔ yi (a yɛasoma wo wɔ wɔn hɔ no) mu no, bɔne bɛto wɔn ɛnam deɛ wɔ nsa aka no ho nti, na wɔntumi nsi ano kwan.

فَأَصَابَهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُواْۚ وَٱلَّذِينَ
ظَلَمُواْ مِنۡ هَٰٓؤُلَآءِ سَيُصِيبُهُمۡ
سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُواْ وَمَا هُم
بِمُعۡجِزِينَ ٥١

52. Enti wɔnnim sɛ Nyankopɔn bae akyɛdeɛ no mu ma obi a Ɔpɛ, ɛna Osusu nso (de ma obi a Ɔpɛ?) Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ woi mu de ma amanfoɔ a wɔgye die.

أَوَلَمۡ يَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ
لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٥٢

53. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Me nkoa a moayɛ bɔne atia mokraa, ɛmma mo mmpa aba wɔ Nyankopɔn ahummɔborɔ no ho; nokorɛ sɛ Nyankopɔn de bɔne biara kyɛ. Nokorɛ sɛ Ɔne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene no.

قُلۡ يَٰعِبَادِيَ ٱلَّذِينَ أَسۡرَفُواْ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡ
لَا تَقۡنَطُواْ مِن رَّحۡمَةِ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ
يَغۡفِرُ ٱلذُّنُوبَ جَمِيعًاۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡغَفُورُ
ٱلرَّحِيمُ ٥٣

54. Na monane mo ho nkɔ mo Wura Nyankopɔn hɔ, na momrɛ mo ho ase ma no ansa na asotwee no aba mo so, (efrisɛ, saa berɛ no deɛ) monya mmoa.

وَأَنِيبُوٓاْ إِلَىٰ رَبِّكُمۡ وَأَسۡلِمُواْ لَهُۥ مِن قَبۡلِ
أَن يَأۡتِيَكُمُ ٱلۡعَذَابُ ثُمَّ لَا تُنصَرُونَ ٥٤

55. Moni adepa a yɛasiane firi mo Wura Nyankopɔn hɔ abrɛ mo no akyi ansa na asotwee no aba mo so mpofirem wɔ aberɛ a monnim,

وَٱتَّبِعُوٓاْ أَحۡسَنَ مَآ أُنزِلَ إِلَيۡكُم مِّن
رَّبِّكُم مِّن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَكُمُ
ٱلۡعَذَابُ بَغۡتَةٗ وَأَنتُمۡ لَا تَشۡعُرُونَ ٥٥

56. Sɛdeɛ ɔkra bi nkɔka sɛ: "O, maberɛ magu sɛ manyɛ m'asɛdeɛ a efiri Nyankopɔn hɔ; na ampa sɛ na me ka asereserefoɔ no ho".

أَن تَقُولَ نَفۡسٞ يَٰحَسۡرَتَىٰ عَلَىٰ مَا فَرَّطتُ
فِي جَنۢبِ ٱللَّهِ وَإِن كُنتُ لَمِنَ
ٱلسَّٰخِرِينَ ٥٦

57. Anaasɛ woankɔka sɛ: "Sɛ Nyankopɔn kyerɛɛ me kwan a, anka mɛka Nyamesurofoɔ no ho.

أَوۡ تَقُولَ لَوۡ أَنَّ ٱللَّهَ هَدَىٰنِي لَكُنتُ
مِنَ ٱلۡمُتَّقِينَ ٥٧

58. Anaasɛ ɛberɛ a wobɛhunu asotwee no wannka sɛ: "Sɛ menya kwan (kɔ wiase) bio a, anka mɛka apapafoɔ no ho".

أَوۡ تَقُولَ حِينَ تَرَى ٱلۡعَذَابَ لَوۡ أَنَّ لِي
كَرَّةٗ فَأَكُونَ مِنَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٥٨

59. Daabi, nokorɛ sɛ Mensɛm no baa wo hɔ na wannye anni na woyɛɛ ahomasoɔ, na woka boniayɛfoɔ no ho.

بَلَىٰ قَدۡ جَآءَتۡكَ ءَايَٰتِي فَكَذَّبۡتَ بِهَا
وَٱسۡتَكۡبَرۡتَ وَكُنتَ مِنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٥٩

| | |
|---|---|
| 60. Wusɔreɛ da no, wobɛhunu wɔn a wɔtwaa nkontompo too Nyankopɔn soɔ no anim sɛ ayɛ tumm. Enti Amanehunu gya no nyɛ fie mma ahomasoɔfoɔ no? | وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ تَرَى ٱلَّذِينَ كَذَبُواْ عَلَى ٱللَّهِ وُجُوهُهُم مُّسۡوَدَّةٌۚ أَلَيۡسَ فِي جَهَنَّمَ مَثۡوٗى لِّلۡمُتَكَبِّرِينَ ٦٠ |
| 61. Wɔn a wɔsuroo Nyankopɔn no, Nyankopɔn de wɔn nkunimdie bɛgye wɔn nkwa, na bɔne (biara) nto wɔn na wɔn werɛ nso nho. | وَيُنَجِّي ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ بِمَفَازَتِهِمۡ لَا يَمَسُّهُمُ ٱلسُّوٓءُ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٦١ |
| 62. Nyankopɔn ne biribiara Bɔfo, na Ɔne biribiara Kyitaafoɔ. | ٱللَّهُ خَٰلِقُ كُلِّ شَيۡءٖۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ وَكِيلٞ ٦٢ |
| 63. Ɔsoro ne asaase so akoradeɛ (nyinaa) yɛ Ne dea; wɔn a wɔnnye Nyankopɔn Nsɛm no nnie no, saa nkorɔfoɔ no ne berɛguofoɔ no. | لَّهُۥ مَقَالِيدُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ٦٣ |
| 64. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Abagyimifoɔ, morehyɛ me sɛ menfri Nyankopɔn akyi nsom ade foforɔ?” | قُلۡ أَفَغَيۡرَ ٱللَّهِ تَأۡمُرُوٓنِّيٓ أَعۡبُدُ أَيُّهَا ٱلۡجَٰهِلُونَ ٦٤ |
| 65. Nokorɛ sɛ (Nkɔmhyɛni), yɛayi akyerɛ wo ne wɔn a wɔdii w’anim kan no sɛ: ”Nokorɛ sɛ, sɛ wode biribi bata (Nyankopɔn) ho a, wo dwumadie bɛyɛ kwa na wakɔka berɛguofoɔ no ho. | وَلَقَدۡ أُوحِيَ إِلَيۡكَ وَإِلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكَ لَئِنۡ أَشۡرَكۡتَ لَيَحۡبَطَنَّ عَمَلُكَ وَلَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٦٥ |
| 66. Aane, Onyankopɔn (nko ara) na som no, na ka wɔn a wɔyi (no) ayɛ no ho. | بَلِ ٱللَّهَ فَٱعۡبُدۡ وَكُن مِّنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ٦٦ |
| 67. Wɔmfa obuo mma Nyankopɔn sɛdeɛ ɛsɛsɛ anka wɔde ma no. Asaase nyinaa hyɛ Ne nsam wɔ Wusɔreɛ da no, na yɛbɛbobɔ soro nso wɔ ne nsa nifa mu. Kronkron Hene ne no, Ɔso Korɔn kyɛn deɛ wɔde bata (Ne ho no). | وَمَا قَدَرُواْ ٱللَّهَ حَقَّ قَدۡرِهِۦ وَٱلۡأَرۡضُ جَمِيعٗا قَبۡضَتُهُۥ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَٱلسَّمَٰوَٰتُ مَطۡوِيَّٰتُۢ بِيَمِينِهِۦۚ سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٦٧ |
| 68. Yɛbɛbɔ Totorobɛnto no mu, na wɔn a wɔn wɔ soro ne wɔn a wɔn wɔ asaase so nyinaa bɛtwitwa ahwe awu, gyesɛ nea Nyankopɔn pɛ. Afei yɛbɔ mu bio a, wobɛhunu sɛ, wɔgyina hɔ rehwɛ (Wusɔreɛ da no). | وَنُفِخَ فِي ٱلصُّورِ فَصَعِقَ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ إِلَّا مَن شَآءَ ٱللَّهُۖ ثُمَّ نُفِخَ فِيهِ أُخۡرَىٰ فَإِذَا هُمۡ قِيَامٞ يَنظُرُونَ ٦٨ |
| 69. Asaase de ne Wura Nyankopɔn nhyerɛnee bɛhyerɛn, na yɛde Nwoma no bɛto hɔ (abue mu); na yɛde Akɔmhyɛfoɔ no ne adansefoɔ no aba; na yɛde nokorɛ no bɛbu wɔn ntɛm atɛn na yɛnni wɔn amim. | وَأَشۡرَقَتِ ٱلۡأَرۡضُ بِنُورِ رَبِّهَا وَوُضِعَ ٱلۡكِتَٰبُ وَجِاْيٓءَ بِٱلنَّبِيِّـۧنَ وَٱلشُّهَدَآءِ وَقُضِيَ بَيۡنَهُم بِٱلۡحَقِّ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ٦٩ |

70. Yɛbɛtua ɔkra biara dwuma a odiiɛ so ka pɛpɛɛpɛ; Onim dwuma a wɔdie biara.

وَوُفِّيَتۡ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا عَمِلَتۡ وَهُوَ
أَعۡلَمُ بِمَا يَفۡعَلُونَ ٧٠

71. Yɛbɛka wɔn a wɔyii boniayɛ no so akuo-akuo akɔ Amanehunu gya no mu, akɔpem sɛ wɔbɛba (egya no) ho (wɔ ɛberɛ) a yɛabuebue n'apono no. (Egya no) so awɛnfoɔ no bɛka akyerɛ wɔn sɛ: "Enti Asomafoɔ anfiri mo mu amma mo hɔ a wɔbɛkenkan mo Wura Nyankopɔn nsɛm no kyerɛɛ mo, ɛna wɔbɔɔ mo kɔkɔ fa mo nnɛda yi nhyiamu ho?" Wɔbɛka sɛ: "Aane! Nanso asotwee no asɛm no ayɛ nokorɛ atia boniayɛfoɔ no ".

وَسِيقَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِلَىٰ جَهَنَّمَ زُمَرًاۖ
حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوهَا فُتِحَتۡ أَبۡوَٰبُهَا وَقَالَ
لَهُمۡ خَزَنَتُهَآ أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ رُسُلٞ
مِّنكُمۡ يَتۡلُونَ عَلَيۡكُمۡ ءَايَٰتِ
رَبِّكُمۡ وَيُنذِرُونَكُمۡ لِقَآءَ
يَوۡمِكُمۡ هَٰذَاۚ قَالُواْ بَلَىٰ وَلَٰكِنۡ حَقَّتۡ
كَلِمَةُ ٱلۡعَذَابِ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٧١

72. Yɛbɛka akyerɛ wɔn sɛ: "Monwura Amanehunu gya no apono no mu nkɔtena hɔ afe bɔɔ. Nokorɛ sɛ, ɛhɔ yɛ efie bɔne paa ma ahomasoɔfoɔ no.

قِيلَ ٱدۡخُلُوٓاْ أَبۡوَٰبَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ
فَبِئۡسَ مَثۡوَى ٱلۡمُتَكَبِّرِينَ ٧٢

73. Yɛde wɔn a wɔsuroo wɔn Wura Nyankopɔn no nso bɛkɔ Soro Aheman no mu akuo-akuo. Kɔpem sɛ wɔbɛduru hɔ na yɛbɛbue n'apono no; ɛhɔ awɛmfoɔ no bɛka akyerɛ wɔn sɛ: "Asomdwoeɛ wɔ mo so, moadi mo ho nni anaasɛ mommo ne yɔ; monwura (Aheman no) mu na monkɔtena hɔ afe bɔɔ.

وَسِيقَ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ رَبَّهُمۡ إِلَى ٱلۡجَنَّةِ
زُمَرًاۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوهَا وَفُتِحَتۡ
أَبۡوَٰبُهَا وَقَالَ لَهُمۡ خَزَنَتُهَا سَلَٰمٌ
عَلَيۡكُمۡ طِبۡتُمۡ فَٱدۡخُلُوهَا خَٰلِدِينَ ٧٣

74. (Agyidiefoɔ no) bɛka sɛ: "Aseda wɔ Nyankopɔn a Wadi Ne bɔhyɛ so ama yɛn, na Wama yɛadi adeɛ wɔ asaase no soɔ, ama yɛtumi tena Aheman no mu babiara a yɛpɛ". Sɛdeɛ adwumayɛfoɔ no akatuapa siteɛ!

وَقَالُواْ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي صَدَقَنَا وَعۡدَهُۥ
وَأَوۡرَثَنَا ٱلۡأَرۡضَ نَتَبَوَّأُ مِنَ ٱلۡجَنَّةِ
حَيۡثُ نَشَآءُۖ فَنِعۡمَ أَجۡرُ ٱلۡعَٰمِلِينَ ٧٤

75. Wobɛhunu Soro abɔfoɔ no sɛ wɔatwa Ahennwa no ho ahyia de wɔn Wura Nyankopɔn ayeyie abodin no rebɔ no mmranee. Yɛde nokorɛ no abu wɔn ntɛm atɛn, na yɛbɛka sɛ: "Aseda wɔ Onyankopɔn, Abɔdeɛ nyinaa Wura no".

وَتَرَى ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ حَآفِّينَ مِنۡ حَوۡلِ
ٱلۡعَرۡشِ يُسَبِّحُونَ بِحَمۡدِ رَبِّهِمۡۚ وَقُضِيَ
بَيۡنَهُم بِٱلۡحَقِّۚ وَقِيلَ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ
ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧٥

# 40. Al-Gaafir/Mu’min

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Haa Miim.

حمٓ ١

2. Nwoma yi mu Adiyisɛm no firi Onyankopɔn Tumfoɔ Nimdefoɔ no hɔ,

تَنزِيلُ ٱلْكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْعَلِيمِ ٢

3. (Otumfoɔ) Bɔnefakyɛ Hene no, (Otumfoɔ a) Ɔtie Adwensakra, (Otumfoɔ a) N’asotwee ano yɛ den, (Otumfoɔ a) Ɔwɔ Adom ma no borosoɔ. Awurade foforɔ biara nni hɔ gyesɛ Ɔno nko ara, Nehɔ na (biribiara) bɛsan akɔ.

غَافِرِ ٱلذَّنۢبِ وَقَابِلِ ٱلتَّوْبِ شَدِيدِ ٱلْعِقَابِ ذِى ٱلطَّوْلِ ۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ إِلَيْهِ ٱلْمَصِيرُ ٣

4. Obiara nnye Onyankopɔn Nsɛm no ho akyinnye gyesɛ wɔn a wɔyi boniayɛ no, enti (Nkɔmhyɛni) ɛmma wɔn akɔneaba (anaa tumi) a wɔdi no wɔ asaase soɔ no nnaadaa wo.

مَا يُجَٰدِلُ فِىٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فَلَا يَغْرُرْكَ تَقَلُّبُهُمْ فِى ٱلْبِلَٰدِ ٤

5. Noa nkorɔfoɔ a wɔdii (Quraishfoɔ) anim kan, ne mmusua-kuo a wɔbaa (Noa) nom akyire no faa (wɔn asomafoɔ nsɛm no) atorɔsɛm. Amanfoɔ no mu biara bɔɔ wɔn somafoɔ no ho pɔ sɛdeɛ wɔbɛsɔ ne mu; wɔde nkontompo gyee akyinnye sɛdeɛ wɔde bɛgu nokorɛ no. Enti Yɛsɔɔ wɔn mu. Sɛdeɛ M’awerɛtɔ (huu) siteɛ.

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَٱلْأَحْزَابُ مِنۢ بَعْدِهِمْ ۖ وَهَمَّتْ كُلُّ أُمَّةٍۭ بِرَسُولِهِمْ لِيَأْخُذُوهُ ۖ وَجَٰدَلُوا۟ بِٱلْبَٰطِلِ لِيُدْحِضُوا۟ بِهِ ٱلْحَقَّ فَأَخَذْتُهُمْ ۖ فَكَيْفَ كَانَ عِقَابِ ٥

6. Saa ara na wo Wura Nyankopɔn asɛm no yɛɛ nokorɛ tiaa wɔn a wɔyii boniayɛ no, nokorɛ sɛ wɔyɛ amanehunu gya no mu nnipa.

وَكَذَٰلِكَ حَقَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَنَّهُمْ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ٦

7. (Abɔfoɔ) a wɔso Tumi Ahennwa no, ne wɔn a wɔwɔ ho no de wɔn Wura Nyankopɔn abodin ne Nenkamfoɔ yi no ayɛ, na wɔgye no di; na wɔsrɛ bɔnefakyɛ ma wɔn a wɔagye adie no, sɛ: “Yɛn Wura Nyankopɔn a W’ahummɔborɔ ne Wo nimdeɛ duru biribiara soɔ, fa wɔn a wɔsakra wɔn adwen na wɔnam Wo kwan no soɔ no bɔne kyɛ wɔn, na bɔ wɔn ho ban firi gya frama asotwee no mu.

ٱلَّذِينَ يَحْمِلُونَ ٱلْعَرْشَ وَمَنْ حَوْلَهُۥ يُسَبِّحُونَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَيُؤْمِنُونَ بِهِۦ وَيَسْتَغْفِرُونَ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۖ رَبَّنَا وَسِعْتَ كُلَّ شَىْءٍ رَّحْمَةً وَعِلْمًا فَٱغْفِرْ لِلَّذِينَ تَابُوا۟ وَٱتَّبَعُوا۟ سَبِيلَكَ وَقِهِمْ عَذَابَ ٱلْجَحِيمِ ٧

8. Yɛn Wura Nyankopɔn, ma wɔn ne wɔn agyanom mu wɔn a wɔyɛɛ papa no, ne wɔn yerenom, ne wɔn asefoɔ nwura daadaa Aheman a Wahyɛ wɔn ho bɔ no mu. Nokorɛ sɛ

رَبَّنَا وَأَدْخِلْهُمْ جَنَّٰتِ عَدْنٍ ٱلَّتِى وَعَدتَّهُمْ وَمَن صَلَحَ مِنْ ءَابَآئِهِمْ

Wo ne Otumfoɔ no a Wotumi ade nyinaa yɛ, Onyansafoɔ no.

وَأَزْوَٰجِهِمْ وَذُرِّيَّٰتِهِمْ ۚ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٨﴾

9. Na bɔ wɔn ho ban firi bɔne (biara) ho, na obia Wobɛbɔ neho ban afiri bɔne ho wɔ saa Da no deɛ, nokorɛ sɛ na Wahu no mmɔbɔ. Na ɛno nso ne nkonimdie kɛseɛ no.

وَقِهِمُ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ۚ وَمَن تَقِ ٱلسَّيِّـَٔاتِ يَوْمَئِذٍ فَقَدْ رَحِمْتَهُۥ ۚ وَذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿٩﴾

10. Nokorɛ sɛ (soro abɔfoɔ) bɛfrɛ wɔn a wɔyii boniayɛ no (aka akyerɛ wɔn sɛ): "Ɛberɛ a na yɛrefrɛ mo akɔ gyidie mu na moampɛ no, na Onyankopɔn abufuo kyɛn moabufuo a mobo afu moho no.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُنَادَوْنَ لَمَقْتُ ٱللَّهِ أَكْبَرُ مِن مَّقْتِكُمْ أَنفُسَكُمْ إِذْ تُدْعَوْنَ إِلَى ٱلْإِيمَٰنِ فَتَكْفُرُونَ ﴿١٠﴾

11. Wɔbɛka sɛ: "Yɛn Wura Nyankopɔn, Wama yɛawu awu prenu, ɛna Wama yɛaba nkwa mu nso mprenu. Afei yɛaka yɛn bɔne, enti ɛkwan bi wɔ hɔ a yɛde bepue (afiri saa amanehunu yi mu)?

قَالُوا۟ رَبَّنَآ أَمَتَّنَا ٱثْنَتَيْنِ وَأَحْيَيْتَنَا ٱثْنَتَيْنِ فَٱعْتَرَفْنَا بِذُنُوبِنَا فَهَلْ إِلَىٰ خُرُوجٍ مِّن سَبِيلٍ ﴿١١﴾

12. (Mo asotwee no ase) ne sɛ: Sɛ yɛbɔ Nyankopɔn nko ara din a monnye nni, nasɛ yɛde biribi bata Neho a, ɛno deɛ mogye di. Enti atemmuo no deɛ ɛwɔ Nyankopɔn Kokroko, Ɔkɛseɛ no (nko ara).

ذَٰلِكُم بِأَنَّهُۥٓ إِذَا دُعِىَ ٱللَّهُ وَحْدَهُۥ كَفَرْتُمْ ۖ وَإِن يُشْرَكْ بِهِۦ تُؤْمِنُوا۟ ۚ فَٱلْحُكْمُ لِلَّهِ ٱلْعَلِىِّ ٱلْكَبِيرِ ﴿١٢﴾

13. Ɔno na Ɔda Nensɛnkyerɛnee no adi dekyerɛ mo, ɛna Osane akɔnhoma firi soro ma mo. Obi a ɔdwen (saa nsɛnkyerɛnee yi ho na) ɔdetu neho foɔ ne obi a ɔdane ne ho kɔ (Nyankopɔn hɔ).

هُوَ ٱلَّذِى يُرِيكُمْ ءَايَٰتِهِۦ وَيُنَزِّلُ لَكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ رِزْقًا ۚ وَمَا يَتَذَكَّرُ إِلَّا مَن يُنِيبُ ﴿١٣﴾

14. Enti monsu mfrɛ Nyankopɔn wɔ nokorɛdie mu, mfa moho nyinaa ma no, sɛ boniayɛfoɔ no mpɛ mpo a.

فَٱدْعُوا۟ ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿١٤﴾

15. Ɔkorɔn wɔ gyina berɛ, abodin ne suban biara mu, (Otumfoɔ) a Tumi Ahennwa no yɛ Nedea. Ɔma Honhom no (anaasɛ Adiyisɛm no) ba N'akoa a Ɔpɛ so wɔ Netumi mu, sɛdeɛ ɔbɛbɔ (amanfoɔ) kɔkɔ fa Nhyiamu Da no ho.

رَفِيعُ ٱلدَّرَجَٰتِ ذُو ٱلْعَرْشِ يُلْقِى ٱلرُّوحَ مِنْ أَمْرِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ لِيُنذِرَ يَوْمَ ٱلتَّلَاقِ ﴿١٥﴾

16. Ɛda no a wɔbɛpuepue (afiri adaka-mena mu) no, deɛ ɛfa wɔn ho no mu biara nni hɔ a ɛsuma Nyankopɔn. Saa Da no tumi ne ahennie no yɛ hwan dea? Ɛwɔ Nyankopɔn Baako no, Opumpuni a Ɔkorɔn wɔ biribiara soɔ no.

يَوْمَ هُم بَٰرِزُونَ ۖ لَا يَخْفَىٰ عَلَى ٱللَّهِ مِنْهُمْ شَىْءٌ ۚ لِّمَنِ ٱلْمُلْكُ ٱلْيَوْمَ ۖ لِلَّهِ ٱلْوَٰحِدِ ٱلْقَهَّارِ ﴿١٦﴾

17. Saa Da no yɛbɛtua deɛ ɔkra biara nyaeɛ so ka (pɛpɛɛpɛ). Asisie biara nnihɔ wɔ saa Da no mu. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn deɛ Neho yɛ hare paa wɔ akontabuo no mu.

ٱلْيَوْمَ تُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ ۚ لَا ظُلْمَ ٱلْيَوْمَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ﴿١٧﴾

18. Bɔ wɔn kɔkɔ fa Ɛda a ɛrebɛn no ho; ɛberɛ a akoma a awerɛhoɔ ahyɛ no ma bɛba abɛduru onipa mene mu ama ahini wɔn. Abɔneɛfoɔ no nnya yɔnkoɔ anaa otwitwagyefoɔ a ɔbɛtie (wɔn asɛm no bi ama wɔn).

وَأَنذِرۡهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡأٓزِفَةِ إِذِ ٱلۡقُلُوبُ لَدَى
ٱلۡحَنَاجِرِ كَٰظِمِينَۚ مَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنۡ
حَمِيمٖ وَلَا شَفِيعٖ يُطَاعُ ١٨

19. Nyankopɔn Nim hwammɔ a (onipa) ani die, ne deɛ (onipa) akoma desie (nyinaa).

يَعۡلَمُ خَآئِنَةَ ٱلۡأَعۡيُنِ وَمَا تُخۡفِي ٱلصُّدُورُ
١٩

20. Nyankopɔn na Ɔde nokorɛ bu atɛn, aberɛ a wɔn (anyame) a wɔfiri N'akyi sufrɛ wɔn no ntumi mmu atɛn biara. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Otiefoɔ a Ɔte biribiara, Ɔno na Ɔhu biribiara.

وَٱللَّهُ يَقۡضِي بِٱلۡحَقِّۖ وَٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ
مِن دُونِهِۦ لَا يَقۡضُونَ بِشَيۡءٍۗ إِنَّ ٱللَّهَ
هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡبَصِيرُ ٢٠

21. Anaasɛ wɔntu kwan wɔ asaase no so nhwɛ sɛdeɛ wɔn a wɔdii wɔn anim kan no awieeɛ si wiener ɛ? Na wɔn ho yɛ den kyɛn (Quraishfoɔ) yi (wɔ tumi ne ahoɔden ne nkwa tenten mu), wɔyɛɛ nsɛnkyerɛnee (sisii aban tenten) wɔ asaase no so. Nanso Nyankopɔn de wɔn bɔne sɔɔ wɔn mu. Wɔannya obiara amma wammɔ wɔn ho ban wɔ Nyankopɔn nsam.

أَوَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ
كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ كَانُواْ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَانُواْ
هُمۡ أَشَدَّ مِنۡهُمۡ قُوَّةٗ وَءَاثَارٗا فِي
ٱلۡأَرۡضِ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ بِذُنُوبِهِمۡ وَمَا
كَانَ لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن وَاقٖ ٢١

22. (Wɔn asotwee no ase ne sɛ): Wɔn Asomafoɔ no de nkyerɛkyerɛmu ne nyinasoɔ pefee no brɛɛ wɔn, nanso wɔpoe. Enti Nyankopɔn sɔɔ wɔn mu. Nokorɛ sɛ, Ɔne Ɔhoɔdenfoɔ, N'awerɛtɔ nso ano yɛ den papaapa.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَانَت تَّأۡتِيهِمۡ رُسُلُهُم
بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَكَفَرُواْ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُۚ إِنَّهُۥ
قَوِيّٞ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٢٢

23. Ampa nso sɛ: "Yɛde Yɛn nsɛnkyerɛnee ne tumi pefee somaa Mose –

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلۡطَٰنٖ
مُّبِينٍ ٢٣

24. Maa no kɔɔ Farao ne Haamaan ne Qaarun (Kora) hɔ. Nanso asɛm a wɔkaeɛ nesɛ: "Nkonyaayini, Nkontomponi ".

إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَ وَقَٰرُونَ فَقَالُواْ سَٰحِرٞ
كَذَّابٞ ٢٤

25. Ɛberɛ a ɔde Nokorɛ no a ɛfiri Yɛn nkyɛn brɛɛ wɔn no wɔkaa sɛ: "Monkunkum wɔn a wɔagye adie aka neho no mma mmarima, na moma wɔn mmaa no ntena ase." Nanso boniayɛfoɔ no pɔ a wɔbɔ deɛ ɛyɛ kwa.

فَلَمَّا جَآءَهُم بِٱلۡحَقِّ مِنۡ عِندِنَا قَالُواْ
ٱقۡتُلُوٓاْ أَبۡنَآءَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ
وَٱسۡتَحۡيُواْ نِسَآءَهُمۡۚ وَمَا كَيۡدُ ٱلۡكَٰفِرِينَ
إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ ٢٥

26. Farao kaa sɛ: "Monnyae me ma menkum Mose na ɔnfrɛ ne Wura no (ma no mɛgye no), efirisɛ mesuro sɛ anhwɛ a na wabɛsesa mosom no, anaasɛ ɔbɛyi nsɛmmɔne adi wɔ asaase no so".

وَقَالَ فِرۡعَوۡنُ ذَرُونِيٓ أَقۡتُلۡ مُوسَىٰ وَلۡيَدۡعُ
رَبَّهُۥٓۖ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يُبَدِّلَ دِينَكُمۡ
أَوۡ أَن يُظۡهِرَ فِي ٱلۡأَرۡضِ ٱلۡفَسَادَ ٢٦

27. Mose kaa sɛ: “Nokorɛ sɛ mehwehwɛ ntwitwagyeɛ wɔ me Wura Nyankopɔn ne wo Wura Nyankopɔn no hɔ afiri onipa biara a ɔyɛ ahomasoɔ na ɔnnye Akontabuo Da no nnie no ho.

وَقَالَ مُوسَىٰٓ إِنِّي عُذۡتُ بِرَبِّي
وَرَبِّكُم مِّن كُلِّ مُتَكَبِّرٖ لَّا يُؤۡمِنُ
بِيَوۡمِ ٱلۡحِسَابِ ٢٧

28. Ɔbarima gyidieni bi a ɔfiri Farao nkorɔfoɔ no mu a ɔde ne gyidie no asuma kaa sɛ: “Mobɛkum onipa sɛ waka sɛ: “Me Wura ne Nyankopɔn nti, na ampa nso sɛ ɔde nyinasoɔ ne nkyerɛkyerɛmu pefee firi mo Wura Nyankopɔn hɔ abrɛ mo?” Sɛ ɔyɛ nkontomponi a, ne nkontompo no da ɔno ara neso, nasɛ ɔyɛ nokwafoɔ nso a, deɛ ɔrebɔ mo ho kɔkɔ no ho (asotwee) bi bɛka mo. Nokorɛ sɛ, Onyankopɔn deɛ Ɔnkyerɛ obi a ɔyɛ nsɛmɔnedifoɔ, nkontomponi no kwan.

وَقَالَ رَجُلٞ مُّؤۡمِنٞ مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ
يَكۡتُمُ إِيمَٰنَهُۥٓ أَتَقۡتُلُونَ رَجُلًا أَن يَقُولَ
رَبِّيَ ٱللَّهُ وَقَدۡ جَآءَكُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ مِن
رَّبِّكُمۡۖ وَإِن يَكُ كَٰذِبٗا فَعَلَيۡهِ كَذِبُهُۥۖ
وَإِن يَكُ صَادِقٗا يُصِبۡكُم بَعۡضُ ٱلَّذِي
يَعِدُكُمۡۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي مَنۡ هُوَ
مُسۡرِفٞ كَذَّابٞ ٢٨

29. Menkorɔfoɔ, ɛnnɛ deɛ ahennie no wɔ mo, mona modi asaase no soɔ. Enti sɛ Onyankopɔn asotwee no ba yɛn so a hwan na ɔbɛboa yɛn? Farao kaa sɛ: “Deɛ mehunu (sɛ ɛyɛ no) na merekyerɛ mo, na ɔkwan a ɛtene no na merekyerɛ mo.

يَٰقَوۡمِ لَكُمُ ٱلۡمُلۡكُ ٱلۡيَوۡمَ ظَٰهِرِينَ
فِي ٱلۡأَرۡضِ فَمَن يَنصُرُنَا مِنۢ بَأۡسِ ٱللَّهِ
إِن جَآءَنَاۚ قَالَ فِرۡعَوۡنُ مَآ أُرِيكُمۡ إِلَّا مَآ
أَرَىٰ وَمَآ أَهۡدِيكُمۡ إِلَّا سَبِيلَ ٱلرَّشَادِ
٢٩

30. Nea wagye adie no kaa sɛ: “Menkorɔfoɔ, nokorɛ sɛ, mesuro mamo sɛ, (asotwee a ɛtoo) mmusua kuo no bi saa da no sɛso (bɛto mo) –

وَقَالَ ٱلَّذِيٓ ءَامَنَ يَٰقَوۡمِ إِنِّيٓ أَخَافُ
عَلَيۡكُم مِّثۡلَ يَوۡمِ ٱلۡأَحۡزَابِ ٣٠

31. Tesɛ deɛ ɛtoo Noa nkorɔfoɔ no ne Aad, ne Samuud, ne wɔn a wɔbaa wɔ wɔn akyi no. Onyankopɔn deɛ Ɔmpɛ bɔne mma Nenkoa.

مِثۡلَ دَأۡبِ قَوۡمِ نُوحٖ وَعَادٖ وَثَمُودَ وَٱلَّذِينَ
مِنۢ بَعۡدِهِمۡۚ وَمَا ٱللَّهُ يُرِيدُ ظُلۡمٗا لِّلۡعِبَادِ
٣١

32. Enti menkorɔfoɔ, medeɛ mesuro Afrɛfrɛ (ne osuu) Da no ma mo.

وَيَٰقَوۡمِ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ يَوۡمَ ٱلتَّنَادِ
٣٢

33. Ɛda no a mobɛdane moakyi adwanee no, monnya ɔgyefoɔ wɔ Nyankopɔn anim. Na obi a Onyankopɔn ayera no no, ɔnnya kwankyerɛfoɔ.

يَوۡمَ تُوَلُّونَ مُدۡبِرِينَ مَا لَكُم مِّنَ ٱللَّهِ
مِنۡ عَاصِمٖۗ وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنۡ
هَادٖ ٣٣

34. Ampa sɛ, Yosef dii kan de nyinasoɔ ne nkyerɛkyerɛmu pefee no brɛɛ mo, na moadwen ansi mo pi da wɔ deɛ ɔde brɛɛ mo no ho kɔpem sɛ owuiɛ; mokaa sɛ: ‘’Onyankopɔn nsoma ɔsomafoɔ biara bio wɔ n’akyi’’. Saa ara na Nyankopɔn ma obia ɔyɛ nsɛmmɔneni na

وَلَقَدۡ جَآءَكُمۡ يُوسُفُ مِن قَبۡلُ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ
فَمَا زِلۡتُمۡ فِي شَكّٖ مِّمَّا جَآءَكُم بِهِۦۖ
حَتَّىٰٓ إِذَا هَلَكَ قُلۡتُمۡ لَن يَبۡعَثَ ٱللَّهُ مِنۢ

n’adwen nsi no pi (wɔ Onyankopɔn asɛm ho no) yera.

بَعۡدِهِۦ رَسُولٗاۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَنۡ هُوَ
مُسۡرِفٞ مُّرۡتَابٌ ٣٤

35. Wɔn a wɔgye Nyankopɔn nsɛnkyerɛnee no ho akyinnyeɛ wɔ berɛ a wɔnni nyinasoɔ bi a yɛde ama wɔn no, ɛyɛ abufusɛm kɛse wɔ Nyankopɔn ne wɔn a wɔagye adie no hɔ. Saa ara na Nyankopɔn tua obia ɔyɛ ahomasoɔ tu neho no akoma ano.

ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِيٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بِغَيۡرِ
سُلۡطَٰنٍ أَتَىٰهُمۡۖ كَبُرَ مَقۡتًا عِندَ ٱللَّهِ
وَعِندَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْۚ كَذَٰلِكَ يَطۡبَعُ ٱللَّهُ
عَلَىٰ كُلِّ قَلۡبِ مُتَكَبِّرٖ جَبَّارٖ ٣٥

36. Farao kaa sɛ: ”Haamaan, si aban tenten mame sɛdeɛ mɛnya akwan, -

وَقَالَ فِرۡعَوۡنُ يَٰهَٰمَٰنُ ٱبۡنِ لِي صَرۡحٗا
لَّعَلِّيٓ أَبۡلُغُ ٱلۡأَسۡبَٰبَ ٣٦

37. Akwan a ɛkɔ soro, na menkɔhwɛ Mose Nyankopɔn no, medeɛ medwen sɛ ɔyɛ ɔtorofo“. Saa ara na yɛmaa Farao dwumadi bɔne yɛɛ n’ani so fɛ na yɛsii no kwan (firii ɔkwan pa no ho). Farao adwen bɔne no amfa mfasoɔ biara amma sɛ ɔsɛeɛ (na ɛbaa nesoɔ).

أَسۡبَٰبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ فَأَطَّلِعَ إِلَىٰٓ إِلَٰهِ مُوسَىٰ
وَإِنِّي لَأَظُنُّهُۥ كَٰذِبٗاۚ وَكَذَٰلِكَ
زُيِّنَ لِفِرۡعَوۡنَ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ وَصُدَّ
عَنِ ٱلسَّبِيلِۚ وَمَا كَيۡدُ فِرۡعَوۡنَ إِلَّا فِي
تَبَابٖ ٣٧

38. Nea wagye adie no kaa sɛ: “Menkorɔfoɔ, monni m’akyi na mɛkyerɛ mo kwan akɔ kwan tenenee no so.

وَقَالَ ٱلَّذِيٓ ءَامَنَ يَٰقَوۡمِ ٱتَّبِعُونِ
أَهۡدِكُمۡ سَبِيلَ ٱلرَّشَادِ ٣٨

39. Menkorɔfoɔ, nokorɛ sɛ, wiase asetena yi deɛ ɛyɛ anigyesɛm bi kwa, na nokorɛ sɛ Daakye no ne asetena a ɛwɔ hɔ daa.

يَٰقَوۡمِ إِنَّمَا هَٰذِهِ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا مَتَٰعٞ
وَإِنَّ ٱلۡأٓخِرَةَ هِيَ دَارُ ٱلۡقَرَارِ ٣٩

40. Obia ɔbɛdi dwuma bɔne bi no, nesɛso so akatua pɛpɛɛpɛ na yɛde bɛtua no ka; na obi a ɔbɛdi dwuma pa no nso, sɛ ɔyɛ ɔbarima anaasɛ ɔbaa na ɔyɛ gyidieni a, saa nkorɔfoɔ no na wɔbɛkɔ Soro aheman no mu no, yɛbɛbɔ wɔn akɔnhoma a ɛnni ano.

مَنۡ عَمِلَ سَيِّئَةٗ فَلَا يُجۡزَىٰٓ إِلَّا مِثۡلَهَاۖ
وَمَنۡ عَمِلَ صَٰلِحٗا مِّن ذَكَرٍ أَوۡ
أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَأُوْلَٰٓئِكَ يَدۡخُلُونَ
ٱلۡجَنَّةَ يُرۡزَقُونَ فِيهَا بِغَيۡرِ حِسَابٖ ٤٠

41. Menkorɔfoɔ, adɛn na merefrɛ mo akɔ nkwagyeɛ mu na morefrɛ me akɔ egya mu?

۞وَيَٰقَوۡمِ مَا لِيٓ أَدۡعُوكُمۡ إِلَى ٱلنَّجَوٰةِ
وَتَدۡعُونَنِيٓ إِلَى ٱلنَّارِ ٤١

42. Morefrɛ me sɛ mempo me Wura Nyankopɔn na menfa adeɛ a menni ho nimdeɛ mmata Neho, abrɛ nso a merefrɛ mo akɔ Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, Bɔnefakyɛ Hene no hɔ.

تَدۡعُونَنِي لِأَكۡفُرَ بِٱللَّهِ وَأُشۡرِكَ بِهِۦ مَا
لَيۡسَ لِي بِهِۦ عِلۡمٞ وَأَنَا۠ أَدۡعُوكُمۡ إِلَى
ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡغَفَّٰرِ ٤٢

43. Akyinyeɛ biara nni ho sɛ, deɛ morefrɛ me akɔ nehɔ no nni ho kwan sɛ yesu frɛ no wɔ wiase ha anaasɛ Daakye. Yɛn nkyi ne Onyankopɔn hɔ. Nokorɛ sɛ, nsɛmɔnedifoɔ no wɔne egya no mu nnipa no.

لَا جَرَمَ أَنَّمَا تَدۡعُونَنِيٓ إِلَيۡهِ لَيۡسَ لَهُۥ
دَعۡوَةٞ فِي ٱلدُّنۡيَا وَلَا فِي ٱلۡأٓخِرَةِ وَأَنَّ
مَرَدَّنَآ إِلَى ٱللَّهِ وَأَنَّ ٱلۡمُسۡرِفِينَ هُمۡ
أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ ٤٣

| | |
|---|---|
| 44. Mobɛkae deɛ mereka kyerɛ mo yi, na medeɛ mede mensɛm ama Nyankopɔn. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn na Ohunu Nenkoa nom". | فَسَتَذْكُرُونَ مَآ أَقُولُ لَكُمْۚ وَأُفَوِّضُ<br>أَمْرِيٓ إِلَى ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ بَصِيرُۢ بِٱلْعِبَادِ<br>٤٤ |
| 45. Enti Nyankopɔn gyee no firii ɛpɔ a wɔbɔ (tiaa no no) bɔne mu, na asotwee bɔne no twaa Farao nkorɔfoɔ no ho hyiae. | فَوَقَىٰهُ ٱللَّهُ سَيِّـَٔاتِ مَا مَكَرُواْۖ وَحَاقَ بِـَٔالِ<br>فِرْعَوْنَ سُوٓءُ ٱلْعَذَابِ ٤٥ |
| 46. Yɛde wɔn ba egya no anim anɔpa ne anwummerɛ (biara), na Da a dɔnhwere no bɛsie no deɛ (yɛbɛka akyerɛ abɔfoɔ no sɛ): " Monfa Farao nkorɔfoɔ no nkɔ asotwee a ɛyɛ den paa no mu. | ٱلنَّارُ يُعْرَضُونَ عَلَيْهَا غُدُوّٗا وَعَشِيّٗاۚ<br>وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ أَدْخِلُوٓاْ ءَالَ<br>فِرْعَوْنَ أَشَدَّ ٱلْعَذَابِ ٤٦ |
| 47. Sɛ wɔregye wɔn ho akyinnye wɔ egya no mu a, wɔn a na wɔnni ahoɔden (wɔ wiase) no bɛka akyerɛ wɔn a wɔyɛɛ ahomasoɔ no sɛ: "Nokorɛ sɛ moakyi na yediiɛ. Enti montumi nyi egya no mu bi mfiri yɛn so? " | وَإِذْ يَتَحَآجُّونَ فِي ٱلنَّارِ فَيَقُولُ<br>ٱلضُّعَفَـٰٓؤُاْ لِلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓاْ إِنَّا<br>كُنَّا لَكُمْ تَبَعٗا فَهَلْ أَنتُم مُّغْنُونَ<br>عَنَّا نَصِيبٗا مِّنَ ٱلنَّارِ ٤٧ |
| 48. Wɔn a wɔyɛɛ ahomasoɔ no bɛka sɛ: "Nokorɛ sɛ yɛn nyinaa wɔ (asotwee no) mu. Nokorɛ sɛ Onyankopɔn abu Nenkoa ntam atɛn (tenenee). | قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓاْ إِنَّا كُلّٞ فِيهَآ إِنَّ<br>ٱللَّهَ قَدْ حَكَمَ بَيْنَ ٱلْعِبَادِ ٤٨ |
| 49. Wɔn a wɔn wɔ egya no mu no bɛka akyerɛ egya no so hwɛfoɔ no sɛ: "Monfrɛ mo Wura Nyankopɔn na ɔngo asotwee no mu kakra mma yɛn nnɛ ". | وَقَالَ ٱلَّذِينَ فِي ٱلنَّارِ لِخَزَنَةِ جَهَنَّمَ ٱدْعُواْ<br>رَبَّكُمْ يُخَفِّفْ عَنَّا يَوْمٗا مِّنَ<br>ٱلْعَذَابِ ٤٩ |
| 50. Wɔbɛka sɛ: "Moasomafoɔ no amfa nkyerɛkyerɛmu pefee no ammrɛ mo?" Wɔbɛka sɛ: "Aane!" Wɔbɛka sɛ, ɛneɛ monsu mfrɛ (obi a mopɛ). Boniayɛfoɔ no sufrɛ deɛ ɛyɛ kwa. | قَالُوٓاْ أَوَلَمْ تَكُ تَأْتِيكُمْ رُسُلُكُم<br>بِٱلْبَيِّنَٰتِۖ قَالُواْ بَلَىٰۚ قَالُواْ فَٱدْعُواْۗ وَمَا<br>دُعَـٰٓؤُاْ ٱلْكَٰفِرِينَ إِلَّا فِي ضَلَٰلٍ ٥٠ |
| 51. Nokorɛ sɛ, Yɛbɛboa Y'asomafoɔ no ne wɔn a wɔagye adie no ama wɔn adi nkonim wɔ wiase asetena yi mu, ɛne Ɛda a Adansefoɔ no bɛgyina hɔ no. | إِنَّا لَنَنصُرُ رُسُلَنَا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ فِي<br>ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَيَوْمَ يَقُومُ ٱلْأَشْهَٰدُ ٥١ |
| 52. Ɛda no a abɔneɛfoɔ no kyɛw pa ho mma mfasoɔ mma wɔn no; wɔn so na nnomee no wɔ, na wɔn wɔ asetena bɔne paa mu. | يَوْمَ لَا يَنفَعُ ٱلظَّٰلِمِينَ مَعْذِرَتُهُمْۖ وَلَهُمُ<br>ٱللَّعْنَةُ وَلَهُمْ سُوٓءُ ٱلدَّارِ ٥٢ |
| 53. Ampa sɛ Yɛde kwan kyerɛ no maa Mose, na Yɛmaa Israel mma no dii Nwoma no akonnwa. | وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْهُدَىٰ وَأَوْرَثْنَا<br>بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱلْكِتَٰبَ ٥٣ |
| 54. (Na Nwoma no) yɛ kwankyerɛ ne afutusɛm dema nnipa mu mmadwemmafoɔ no. | هُدٗى وَذِكْرَىٰ لِأُوْلِي ٱلْأَلْبَٰبِ ٥٤ |

55. Enti si aboterɛ, nokorɛ sɛ Nyankopɔn bɔhyɛ no yɛ nokorɛ, na srɛ wo mfomsoɔ ho bɔnefakyɛ, na bɔ wo Wura Nyankopɔn abodin na yi N'ayɛ wɔ anwummerɛ ne anɔpa.

فَٱصۡبِرۡ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ وَٱسۡتَغۡفِرۡ
لِذَنۢبِكَ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ بِٱلۡعَشِيِّ
وَٱلۡإِبۡكَٰرِ ٥٥

56. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔgye Nyankopɔn nsɛnkyerɛnee no ho akyinnyeɛ aberɛ a yɛnfaa nyinasoɔ biara mmaa wɔn no, hwee nni wɔn akoma mu sɛ akɛsesɛm, nanso wɔnnya (deɛ wɔrehwehwɛ no). Enti hwehwɛ Nyankopɔn hɔ ntwitwagyeɛ. Nokorɛ sɛ, Ɔne mpaebɔ Tiefoɔ no, na Ɔno ara nso na Ohunu biribiara.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِيٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بِغَيۡرِ
سُلۡطَٰنٍ أَتَىٰهُمۡ إِن فِي صُدُورِهِمۡ
إِلَّا كِبۡرٞ مَّا هُم بِبَٰلِغِيهِۚ فَٱسۡتَعِذۡ بِٱللَّهِۖ
إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡبَصِيرُ ٥٦

57. Nokorɛ sɛ, ɔsoro ne asaase mmɔeɛ no so kyɛn nnipa mmɔeɛ nanso nnipa pii nnim.

لَخَلۡقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ أَكۡبَرُ مِنۡ
خَلۡقِ ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا
يَعۡلَمُونَ ٥٧

58. Onifirani ne obia ohunu adeɛ nyɛ pɛ, ɛna wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no ne abɔneɛfoɔ no (nso nyɛ pɛ). (Nnipa mu) kakraabi na wɔdwen.

وَمَا يَسۡتَوِي ٱلۡأَعۡمَىٰ وَٱلۡبَصِيرُ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَلَا ٱلۡمُسِيٓءُۚ
قَلِيلٗا مَّا تَتَذَكَّرُونَ ٥٨

59. Nokorɛ sɛ Dɔnhwere no reba a akyinnyeɛ biara nni ho, nanso nnipa pii nnye nni.

إِنَّ ٱلسَّاعَةَ لَأٓتِيَةٞ لَّا رَيۡبَ فِيهَا وَلَٰكِنَّ
أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يُؤۡمِنُونَ ٥٩

60. Mo Wura Nyankopɔn kaa sɛ: "Monsu mfrɛ Me na Mɛgye mo so". Nokorɛ sɛ wɔn a wɔyɛ ahomasoɔ wɔ Mesom ho no deɛ wɔbɛwura bonsam gyem wɔ animguaseɛ mu.

وَقَالَ رَبُّكُمُ ٱدۡعُونِيٓ أَسۡتَجِبۡ لَكُمۡۚ
إِنَّ ٱلَّذِينَ يَسۡتَكۡبِرُونَ عَنۡ عِبَادَتِي
سَيَدۡخُلُونَ جَهَنَّمَ دَاخِرِينَ ٦٠

61. Nyankopɔn na Wayɛ anadwo ama mo sɛdeɛ mobɛgye moahome wɔ mu, ɛna (Wayɛ) adekyeɛ nso (ama mo sɛdeɛ mode) bɛhunu adeɛ. Nokorɛ sɛ Onyankopɔn adom a ɛwɔ nnipa soɔ no so paa nanso nnipa pii nnyi (Nyankopɔn) ayɛ.

ٱللَّهُ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ لِتَسۡكُنُواْ
فِيهِ وَٱلنَّهَارَ مُبۡصِرًاۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو فَضۡلٍ
عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا
يَشۡكُرُونَ ٦١

62. Wei ne mo Wura Nyankopɔn no, Adeɛ nyinaa Bɔfo no, awurade foforɔ biara nnihɔ gyesɛ Ɔno nko ara. Na ɛhen na moredane moho korɔ yi?

ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمۡ خَٰلِقُ كُلِّ شَيۡءٖ
لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ فَأَنَّىٰ تُؤۡفَكُونَ ٦٢

63. Saa ara na wɔn a wɔko tia Nyankopɔn nsɛnkyerɛnee no dane wɔn ho (firi Nyankopɔn Nsɛm no ho).

كَذَٰلِكَ يُؤۡفَكُ ٱلَّذِينَ كَانُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ
يَجۡحَدُونَ ٦٣

64. Nyankopɔn na Wayɛ asaase so asetena ama mo, ɛna (Wayɛ) ɔsoro no nso (tesɛ ɛdan) nkurusoɔ, ɛna Ɔnwenee mo, na Ɔnwenee mo

ٱللَّهُ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ قَرَارٗا
وَٱلسَّمَآءَ بِنَآءٗ وَصَوَّرَكُمۡ فَأَحۡسَنَ

| | |
|---|---|
| fɛfɛɛfɛ (anaasɛ ɔnwenee mo yie), ɛna Ɔde nnepa bɔ mo akɔnhoma. Wei ne mo Wura Nyankopɔn no. Enti nhyira Wura ne Nyankopɔn, Abɔdeɛ nyinaa Wura no. | صُوَرَكُمْ وَرَزَقَكُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ ۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ ۖ فَتَبَارَكَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٦٤ |
| 65. Ɔne Ɔteasefoɔ no, awurade biara nnihɔ gyesɛ Ɔno nko ara. Enti monfa nokorɛ ne ahobraseɛ nsu mfrɛ no mfa ɔsom ma no. Aseda nyinaa wɔ Nyankopɔn Abɔdeɛ nyinaa Wura no. | هُوَ ٱلْحَىُّ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱدْعُوهُ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ ۗ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٦٥ |
| 66. (Nkɔmhyɛni) ka sɛ: ”Medeɛ yɛabra me sɛ mɛsom adeɛ a mofiri Nyankopɔn akyi sufrɛ wɔn no wɔ abrɛ a nyinasoɔ ne nkyerɛkyerɛmu pefee firi me Wura Nyankopɔn hɔ aba me hɔ; na yɛahyɛ me sɛ memmrɛ me ho ase mma Abɔdeɛ nyinaa Wura Nyankopɔn. | قُلْ إِنِّى نُهِيتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَمَّا جَآءَنِىَ ٱلْبَيِّنَٰتُ مِن رَّبِّى وَأُمِرْتُ أَنْ أُسْلِمَ لِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٦٦ |
| 67. Ɔno na Ɔbɔɔ mo firi mfuturo mu ansa na (Ɔreyi mo) afiri ahobaeɛ nkwa boa mu, ansa na (Ɔreyi mo) afiri mogya a abɔ toa mu, ɛna afei Ɔmaa mo pue (firii mo maame nom yafunu mu a na moyɛ) nkwadaa, ansa na morenyin aduru mompanin berɛ mu, na afei moabɔ nkɔkora (ne mmerewa) na momu bi nso dikan wu (wɔ aberɛ a wɔmmɔɔ nkɔkora anaa mmerewa) sɛdeɛ mobɛduru ɛberɛ a yɛahyɛ no, na mobɛte aseɛ. | هُوَ ٱلَّذِى خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ مِنْ عَلَقَةٍ ثُمَّ يُخْرِجُكُمْ طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوٓا۟ أَشُدَّكُمْ ثُمَّ لِتَكُونُوا۟ شُيُوخًا ۚ وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ مِن قَبْلُ ۖ وَلِتَبْلُغُوٓا۟ أَجَلًا مُّسَمًّى وَلَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ٦٧ |
| 68. Ɔno na Ɔma nkwa ɛna Ɔma (abɔdeɛ a ɛwɔ nkwa) wuo. Enti sɛ Ɔhyehyɛ biribi a, deɛ Ɔka kyerɛ (adeɛ) no ne sɛ: Yɛ! na ayɛ. | هُوَ ٱلَّذِى يُحْىِۦ وَيُمِيتُ ۖ فَإِذَا قَضَىٰٓ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٦٨ |
| 69. Wonhunuu wɔn a wɔko tia Nyankopɔn Nsɛm no? Sɛdeɛ wɔdane wɔn ho (firi nokorɛ no ho)? | أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِىٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ أَنَّىٰ يُصْرَفُونَ ٦٩ |
| 70. Wɔn a wɔnnye Nwoma no ne deɛ Yɛsane demaa Y’asomafoɔ no nnie no, sɛ ɛteɛ biara no wɔbɛhunu. | ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِٱلْكِتَٰبِ وَبِمَآ أَرْسَلْنَا بِهِۦ رُسُلَنَا ۖ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ٧٠ |
| 71. Ɛberɛ a dadewɛnfoɔ ne dadeɛ nkɔnsɔnkɔnsɔn begu wɔn kɔn mu no, yɛbɛtwe wɔn ase akɔ - | إِذِ ٱلْأَغْلَٰلُ فِىٓ أَعْنَٰقِهِمْ وَٱلسَّلَٰسِلُ يُسْحَبُونَ ٧١ |
| 72. Nsuo hyeɛ mu, na afei yɛakɔhye wɔn wɔ egya no mu. | فِى ٱلْحَمِيمِ ثُمَّ فِى ٱلنَّارِ يُسْجَرُونَ ٧٢ |
| 73. Afei yɛbɛbisa wɔn sɛ: ”Deɛ mode bataa (Nyankopɔn) ho no wɔ hen- | ثُمَّ قِيلَ لَهُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ تُشْرِكُونَ ٧٣ |

74. (Deɛ) mofiri Nyankopɔn akyi no?" Wɔbɛka sɛ wɔn ayera afiri yɛn ho kɔ; daabi, kane no na yɛnsu mfrɛ biribiara. Saa ara na Nyankopɔn yera boniayɛfoɔ no.

مِن دُونِ ٱللَّهِۖ قَالُواْ ضَلُّواْ عَنَّا بَل لَّمۡ نَكُن نَّدۡعُواْ مِن قَبۡلُ شَيۡـٔٗاۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٧٤

75. Ɛne sɛ, modii ahurusie wɔ asaase no so a ɛnyɛ ne kwan soɔ, na afei momaa moho so.

ذَٰلِكُم بِمَا كُنتُمۡ تَفۡرَحُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَبِمَا كُنتُمۡ تَمۡرَحُونَ ٧٥

76. Monwura Amanehunu gya no apono no mu nkɔtena hɔ. Efie bɔne paa ne wɔn a wɔyɛ ahomasoɔ no fie.

ٱدۡخُلُوٓاْ أَبۡوَٰبَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ فَبِئۡسَ مَثۡوَى ٱلۡمُتَكَبِّرِينَ ٧٦

77. Enti (Nkɔmhyɛni), si aboterɛ. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn bɔhyɛ no yɛ nokorɛ. Enti sɛ Yɛde deɛ yɛde ahyɛ wɔn bɔ no mu bi bɛkyerɛ woɔ, anaasɛ Yɛbɛma wo awuo, Yɛn hɔ na wɔbɛsan aba.

فَٱصۡبِرۡ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞۚ فَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعۡضَ ٱلَّذِي نَعِدُهُمۡ أَوۡ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيۡنَا يُرۡجَعُونَ ٧٧

78. Ampa sɛ Yɛsomaa asomafoɔ dii w'anim kan; wɔn mu bi wɔhɔ a Yɛaka wɔn ho abakɔsɛm akyerɛ woɔ, na wɔn mu bi nso wɔhɔ a Yɛnkaa wɔn ho abakɔsɛm nkyerɛɛ wo. Na ɛmma sɛ ɔsomafoɔ bi de nsɛnkyerɛnee bi bɛba, gyesɛ Nyankopɔn ma ho kwan. Enti sɛ Nyankopɔn ahyɛdeɛ no ba a, nokorɛ no na yɛde bɛbu atɛn, na ɛhɔ no wɔn a wɔdii atorɔsɛm akyi no abrɛ agu.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا رُسُلٗا مِّن قَبۡلِكَ مِنۡهُم مَّن قَصَصۡنَا عَلَيۡكَ وَمِنۡهُم مَّن لَّمۡ نَقۡصُصۡ عَلَيۡكَۗ وَمَا كَانَ لِرَسُولٍ أَن يَأۡتِيَ بِـَٔايَةٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ فَإِذَا جَآءَ أَمۡرُ ٱللَّهِ قُضِيَ بِٱلۡحَقِّ وَخَسِرَ هُنَالِكَ ٱلۡمُبۡطِلُونَ ٧٨

79. Onyankopɔn na Wayɛ nyɛmmoa ama mo sɛdeɛ mobɛtena wɔn mu bi soɔ, na wɔn mu bi nso moawe wɔn (nnam).

ٱللَّهُ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَنۡعَٰمَ لِتَرۡكَبُواْ مِنۡهَا وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ٧٩

80. Monya mfasoɔ (pii) nso firi wɔn so, sɛdeɛ mobɛtena wɔn so afa wɔn so aduru mobotaeɛ a ɛwɔ moakoma mu, ɛna nsuo mu hyɛn nso a motena mu.

وَلَكُمۡ فِيهَا مَنَٰفِعُ وَلِتَبۡلُغُواْ عَلَيۡهَا حَاجَةٗ فِي صُدُورِكُمۡ وَعَلَيۡهَا وَعَلَى ٱلۡفُلۡكِ تُحۡمَلُونَ ٨٠

81. Ɔrekyerɛ mo Nensɛkyerɛnee. Enti Onyankopɔn nsɛnkyerɛnee no mu deɛ ɛwɔ hen na mompɛ?

وَيُرِيكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ فَأَيَّ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ تُنكِرُونَ ٨١

82. Anaasɛ wɔntuu kwan wɔ asaase no so nhwɛɛ sɛdeɛ wɔn a wɔdii wɔn anim kan no awieeɛ si wieeɛ? Na wɔdɔɔso kyɛn wɔn, na wɔn ho nso yɛ den kyɛn wɔn, (wɔyɛɛ) nsɛnkyerɛne-deɛ (pii) wɔ asaase no so. Nanso deɛ wɔn nsa kaeɛ no ho amma mfasoɔ amma wɔn.

أَفَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَانُوٓاْ أَكۡثَرَ مِنۡهُمۡ وَأَشَدَّ قُوَّةٗ وَءَاثَارٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٨٢

83. Ɛberɛ a wɔn Asomafoɔ no de nyinasoɔ ne nkyerɛkyerɛmu pefee no brɛɛ wɔn no, wɔn ani gyee nimdeɛ a na wɔn wɔ no ho, na deɛ wɔdii ho fɛw no twaa wɔn ho hyiae.

فَلَمَّا جَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَرِحُواْ بِمَا عِندَهُم مِّنَ ٱلۡعِلۡمِ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٨٣

84. Ɛberɛ a wɔhunuu Y'asotwee no, wɔkaa sɛ: "Yɛagye Onyankopɔn nko ara adi, na yɛapo deɛ yɛde bata Neho no ".

فَلَمَّا رَأَوۡاْ بَأۡسَنَا قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَحۡدَهُۥ وَكَفَرۡنَا بِمَا كُنَّا بِهِۦ مُشۡرِكِينَ ٨٤

85. Nanso wɔn gyidie no ho amma mfasoɔ amma wɔn wɔ ɛberɛ a wɔhunuu Y'asotwee no. (Saa na) Nyankopɔn kwan a watwa ato hɔ ama nenkoa no (siteɛ), na ɛhɔ deɛ na boniayɛfoɔ no abrɛ agu.

فَلَمۡ يَكُ يَنفَعُهُمۡ إِيمَٰنُهُمۡ لَمَّا رَأَوۡاْ بَأۡسَنَاۖ سُنَّتَ ٱللَّهِ ٱلَّتِي قَدۡ خَلَتۡ فِي عِبَادِهِۦۖ وَخَسِرَ هُنَالِكَ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٨٥

# 41. Fussilat

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Haa – Miim

حمٓ ١

2. (Wei yɛ) Adiyisɛm a ɛfiri Ahummɔborɔ Hene Ɔdɛɛfoɔ Hene no hɔ.

تَنزِيلٞ مِّنَ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ٢

3. (Ɛyɛ) Nwoma a yɛakyerɛkyerɛ emu nsɛm no mu pefee; Qur'aan wɔ Arab (kasa mu) dema amanfoɔ a wɔnim.

كِتَٰبٞ فُصِّلَتۡ ءَايَٰتُهُۥ قُرۡءَانًا عَرَبِيّٗا لِّقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ٣

4. (Ɛyɛ) anigyesɛm ne kɔkɔbɔ (Nwoma). Nanso dodoɔ no ara na atwe wɔn ho (afiri ho) a enti wɔntie.

بَشِيرٗا وَنَذِيرٗا فَأَعۡرَضَ أَكۡثَرُهُمۡ فَهُمۡ لَا يَسۡمَعُونَ ٤

5. Deɛ wɔka ne sɛ: "Y'akoma wɔ akatasoɔ mu wɔ deɛ morefrɛ yɛn kɔ no, na akraa nso wɔ y'aso mu, na ntwaremu nso wɔ yɛ ne wo ntam, enti (kɔso) yɛ adwuma na nokorɛ sɛ yɛn nso yɛreyɛ adwuma ".

وَقَالُواْ قُلُوبُنَا فِيٓ أَكِنَّةٖ مِّمَّا تَدۡعُونَآ إِلَيۡهِ وَفِيٓ ءَاذَانِنَا وَقۡرٞ وَمِنۢ بَيۡنِنَا وَبَيۡنِكَ حِجَابٞ فَٱعۡمَلۡ إِنَّنَا عَٰمِلُونَ ٥

6. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Meyɛ onipa tesɛ moara. Yɛayi akyerɛ me sɛ, mo Awurade no Ɔyɛ Awurade Baako, enti monfa kwan tenenee a ɛkɔ Nehɔ no so, na monsrɛ Nehɔ bɔnefakyɛ. Due nka wɔn a wɔde biribi bata Onyankopɔn ho no.

قُلۡ إِنَّمَآ أَنَا۠ بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ يُوحَىٰٓ إِلَيَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ فَٱسۡتَقِيمُوٓاْ إِلَيۡهِ وَٱسۡتَغۡفِرُوهُۗ وَوَيۡلٞ لِّلۡمُشۡرِكِينَ ٦

7. Wɔn a wɔnnyi Zaka no, Daakye no wɔnom ne (Kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ no.

ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ كَٰفِرُونَ ٧

8. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔagye adie na wɔredi dwuma pa no wɔ akatua a ɛtoɔ ntwa da.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمۡ أَجۡرٌ غَيۡرُ مَمۡنُونٖ ٨

9. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Enti nokorɛ paa sɛ, moyi Nea Ɔde nna mmienu bɔɔ asaase no boniayɛ, san de biribi susu no? Abɔdeɛ nyinaa Wura no ne no;

قُلۡ أَئِنَّكُمۡ لَتَكۡفُرُونَ بِٱلَّذِي خَلَقَ
ٱلۡأَرۡضَ فِي يَوۡمَيۡنِ وَتَجۡعَلُونَ لَهُۥٓ
أَندَادٗاۚ ذَٰلِكَ رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٩

10. Na Ɔyɛɛ mmepɔ de sisii sɔɔ, na Ohyiraa sɔɔ, ɛna Ɔde ɛnna nnan pɛpɛɛpɛ hyehyɛɛ ɛso nnuane no demaa wɔn a wɔbisa (akɔnhoma).

وَجَعَلَ فِيهَا رَوَٰسِيَ مِن فَوۡقِهَا وَبَٰرَكَ
فِيهَا وَقَدَّرَ فِيهَآ أَقۡوَٰتَهَا فِيٓ أَرۡبَعَةِ
أَيَّامٖ سَوَآءٗ لِّلسَّآئِلِينَ ١٠

11. Afei Ɔdanee Neho kɔɔ soro, na ɛyɛ wisie, enti Ɔka kyerɛɛ (ɔsoro) ne asaase sɛ: Mo mmienu monfa ahobraseɛ mmra, anaa mommra no amemenemfe mu. Wɔkaa sɛ: ”Yɛreba no wɔ ahobraseɛ mu“.

ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰٓ إِلَى ٱلسَّمَآءِ وَهِيَ دُخَانٞ فَقَالَ
لَهَا وَلِلۡأَرۡضِ ٱئۡتِيَا طَوۡعًا أَوۡ كَرۡهٗا قَالَتَآ
أَتَيۡنَا طَآئِعِينَ ١١

12. Ɔde nna mmienu wiee ɔsoro nson; na Oyii ɔsoro no mu biara ahyɛdeɛ kyerɛɛ no. Ɛna Ɔde nkanea siesiee wiase soro no, (san yɛɛ nkanea no) ban bɔ (a yɛde pam abonsamfoɔ). Wei yɛ Otumfoɔ Nimdefoɔ no nhyehyɛeɛ.

فَقَضَىٰهُنَّ سَبۡعَ سَمَٰوَاتٖ فِي يَوۡمَيۡنِ
وَأَوۡحَىٰ فِي كُلِّ سَمَآءٍ أَمۡرَهَاۚ وَزَيَّنَّا
ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنۡيَا بِمَصَٰبِيحَ وَحِفۡظٗاۚ
ذَٰلِكَ تَقۡدِيرُ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡعَلِيمِ ١٢

13. Sɛ wɔtwi fa so a, ɛnneɛ ka sɛ: “Merebɔ mo asotwee no ho kɔkɔ, asotwee a ɛtesɛ Aad ne Samuudfoɔ deɛ no “.

فَإِنۡ أَعۡرَضُواْ فَقُلۡ أَنذَرۡتُكُمۡ صَٰعِقَةٗ
مِّثۡلَ صَٰعِقَةِ عَادٖ وَثَمُودَ ١٣

14. Ɛberɛ a asomafoɔ no firi wɔn anim ne wɔn akyi baa wɔn hɔ (bɛkaa sɛ): “Monhwɛ na moansom obiara gyesɛ Nyankopɔn nko ara no“. Asɛm a wɔkaeɛ ne sɛ: “Sɛ anka Onyankopɔn pɛ (sɛ Ɔsoma obi) a anka Ɔsanee Soro abɔfoɔ. Enti yɛn deɛ, deɛ yɛde asoma mo no yɛnnye nni.

إِذۡ جَآءَتۡهُمُ ٱلرُّسُلُ مِنۢ بَيۡنِ أَيۡدِيهِمۡ وَمِنۡ
خَلۡفِهِمۡ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَۖ قَالُواْ لَوۡ
شَآءَ رَبُّنَا لَأَنزَلَ مَلَٰٓئِكَةٗ فَإِنَّا بِمَآ
أُرۡسِلۡتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ١٤

15. Enti Aadfoɔ no yɛɛ ahomasoɔ wɔ asaase no so a wɔnni ho kwan (sɛ wɔyɛ). Deɛ wɔkaeɛ ne sɛ: “Hwan na neho yɛ den kyɛn yɛn? “Enti wɔnhunuu sɛ nokorɛ, Onyankopɔn no a Ɔbɔɔ wɔn no Ɔne Ɔhoɔdenfoɔ a Ɔkyɛn wɔn? Na wɔko tiaa Yɛn nsɛnkyerɛnee no.

فَأَمَّا عَادٞ فَٱسۡتَكۡبَرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ
ٱلۡحَقِّ وَقَالُواْ مَنۡ أَشَدُّ مِنَّا قُوَّةًۖ أَوَلَمۡ
يَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِي خَلَقَهُمۡ هُوَ أَشَدُّ
مِنۡهُمۡ قُوَّةٗۖ وَكَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يَجۡحَدُونَ
١٥

16. Enti Yɛsomaa mframa huhuu yunuyunu a ano yɛ den papaapa baa wɔn so wɔ nna bɔne bi mu, sɛdeɛ Yɛbɛma wɔn aka animguaseɛ asotwee no ahwɛ wɔ wiase ha. Daakye asotwee no bɛyɛ animguaseɛ paa, na obiara nso mmoa wɔn.

فَأَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ رِيحٗا صَرۡصَرٗا فِيٓ
أَيَّامٖ نَّحِسَاتٖ لِّنُذِيقَهُمۡ عَذَابَ ٱلۡخِزۡيِ
فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَعَذَابُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَخۡزَىٰۖ
وَهُمۡ لَا يُنصَرُونَ ١٦

| | |
|---|---|
| 17. Samuudfoɔ nso Yɛkyerɛɛ wɔn kwan no, nanso na wɔpɛ anifira (anaasɛ ɔyera) kyɛn kwankyerɛ no. Enti ɔsɛɛɛ animguaseɛ asotwee no sɔɔ wɔn mu, ɛnam deɛ wɔn nsa kaeɛ no ho nti. | وَأَمَّا ثَمُودُ فَهَدَيْنَٰهُمْ فَٱسْتَحَبُّوا۟ ٱلْعَمَىٰ<br>عَلَى ٱلْهُدَىٰ فَأَخَذَتْهُمْ صَٰعِقَةُ<br>ٱلْعَذَابِ ٱلْهُونِ بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ١٧ |
| 18. Yɛgyee wɔn a wɔgye diiɛ no a na wɔsuro Nyame no nkwa. | وَنَجَّيْنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَكَانُوا۟ يَتَّقُونَ ١٨ |
| 19. Ɛda a yɛbɛboa Nyankopɔn atamfoɔ no ano aka wɔn so akɔ egya no mu no, wɔbɛkɔ no akuo akuo. | وَيَوْمَ يُحْشَرُ أَعْدَآءُ ٱللَّهِ إِلَى ٱلنَّارِ فَهُمْ<br>يُوزَعُونَ ١٩ |
| 20. Kɔpem sɛ wɔbɛba (asenni bea) hɔ, wɔn aso ne wɔn ani ne wɔn wedeɛ bɛdi adanseɛ atia wɔn wɔ dwuma a wɔdiiɛ no ho. | حَتَّىٰٓ إِذَا مَا جَآءُوهَا شَهِدَ عَلَيْهِمْ<br>سَمْعُهُمْ وَأَبْصَٰرُهُمْ وَجُلُودُهُم بِمَا<br>كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٢٠ |
| 21. Wɔbɛka akyerɛ wɔn wedeɛ no sɛ: "Adɛn nti na moredi adanseɛ atia yɛn? "Wɔn (wedeɛ no) bɛka sɛ: "Onyankopɔn no a Ɔma biribiara kasa no na Wama yɛn akasa. Ɔno na Ɔbɔɔ mo wɔ ɛberɛ a edikan no, na Nehɔ na moasan aba no ". | وَقَالُوا۟ لِجُلُودِهِمْ لِمَ شَهِدتُّمْ عَلَيْنَا ۖ<br>قَالُوٓا۟ أَنطَقَنَا ٱللَّهُ ٱلَّذِىٓ أَنطَقَ كُلَّ شَىْءٍ ۚ<br>وَهُوَ خَلَقَكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَإِلَيْهِ<br>تُرْجَعُونَ ٢١ |
| 22. Moantumi amfa (moho) ansie (wɔ ɛberɛ a na moredi dwuma bɔne) sɛdeɛ moaso ne moani ne mo wedeɛ bɛdi adanseɛ atia mo, na mmom modwenee sɛ deɛ moyɛ dodoɔ no Nyankopɔn Nnim. | وَمَا كُنتُمْ تَسْتَتِرُونَ أَن يَشْهَدَ<br>عَلَيْكُمْ سَمْعُكُمْ وَلَآ أَبْصَٰرُكُمْ<br>وَلَا جُلُودُكُمْ وَلَٰكِن ظَنَنتُمْ أَنَّ<br>ٱللَّهَ لَا يَعْلَمُ كَثِيرًا مِّمَّا تَعْمَلُونَ ٢٢ |
| 23. Moadwen (bɔne) a modwen faa mo Wura Nyankopɔn ho no na agu mo asuo anaa asopa mo, enti moabɛka berɛguofoɔ no ho. | وَذَٰلِكُمْ ظَنُّكُمُ ٱلَّذِى ظَنَنتُم بِرَبِّكُمْ<br>أَرْدَىٰكُمْ فَأَصْبَحْتُم مِّنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ٢٣ |
| 24. Enti sɛ wɔbɛnya aboterɛ a, ɛneɛ egya no mu ne wɔn asetena. Sɛ wɔpɛ sɛ wɔyɛ biribi ma ɛsɔ (Nyankopɔn) ani a, wɔnnyɛ (nnipa) a wɔyɛ biribi ma ɛsɔ ani (wɔ saa Da no). | فَإِن يَصْبِرُوا۟ فَٱلنَّارُ مَثْوًى لَّهُمْ ۖ وَإِن<br>يَسْتَعْتِبُوا۟ فَمَا هُم مِّنَ ٱلْمُعْتَبِينَ ٢٤ |
| 25. Na Yɛayi (abonsamfoɔ no) ayɔnkofoɔ ama wɔn (wɔ wiase), enti (abonsamfoɔ no) ma deɛ ɛwɔ wɔn anim ne deɛ ɛwɔ wɔn akyi no yɛ wɔn fɛ. Enti asɛm no nokorɛ no atia wɔn firi Jinn ne nnipa aman-aman a wɔn adi wɔn anim kan atwamu kɔ no mu. Nokorɛ sɛ wɔn abrɛ agu. | وَقَيَّضْنَا لَهُمْ قُرَنَآءَ فَزَيَّنُوا۟ لَهُم مَّا بَيْنَ<br>أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَحَقَّ عَلَيْهِمُ<br>ٱلْقَوْلُ فِىٓ أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِم مِّنَ<br>ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ خَٰسِرِينَ ٢٥ |
| 26. Deɛ boniayɛfoɔ no kakyerɛ (wɔn ho) ne sɛ: "(Sɛ yɛrekenkan) Qur'aan no a monhwɛ na moantie, (na mmom) monyɛ dede wɔ mu sɛdeɛ mobɛfa (wɔn) soɔ. | وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَا تَسْمَعُوا۟ لِهَٰذَا<br>ٱلْقُرْءَانِ وَٱلْغَوْا۟ فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَغْلِبُونَ<br>٢٦ |

27. Enti Yɛbɛma wɔn a wɔnnye nnie no aka asotwee a ano yɛ den paa ahwɛ, na akatua bɔne paa na Yɛde bɛtua wɔn deɛ na wɔyɛ no so ka.

فَلَنُذِيقَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَذَابًا شَدِيدًا وَلَنَجۡزِيَنَّهُمۡ أَسۡوَأَ ٱلَّذِي كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢٧

28. Amanehunu gyem ne Nyankopɔn atamfoɔ no akatua. Emu na wɔbɛnya efie a wɔbɛtena mu daa. (Wei yɛ) akatua ma (wɔn) ɛnam sɛ na wɔko tia Nyankopɔn nsɛnkyerɛnee.

ذَٰلِكَ جَزَآءُ أَعۡدَآءِ ٱللَّهِ ٱلنَّارُۖ لَهُمۡ فِيهَا دَارُ ٱلۡخُلۡدِ جَزَآءَۢ بِمَا كَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يَجۡحَدُونَ ٢٨

29. Wɔn a wɔnnye nnie no bɛka sɛ: “Yɛn Wura Nyankopɔn, kyerɛ yɛn wɔn a wɔwɔ Jinn ne nnipa no mu a wɔyeraa yɛn no na nka yɛntiatia wɔn so wɔ yɛn nan ase, na yɛmmerɛ wɔn ase korakora “.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ رَبَّنَآ أَرِنَا ٱلَّذَيۡنِ أَضَلَّانَا مِنَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِ نَجۡعَلۡهُمَا تَحۡتَ أَقۡدَامِنَا لِيَكُونَا مِنَ ٱلۡأَسۡفَلِينَ ٢٩

30. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔka sɛ: ”Yɛn Awurade ne Nyankopɔn na afei wɔagyina pintinn no, Soro abɔfoɔ sane ba wɔn so (wɔ ɛberɛ a wɔrewuo, bɛka kyerɛ wɔn sɛ): Ɛmma monsuro, na momma mo werɛ nso nho, na momma moani nnye wɔ Soro aheman no a yɛahyɛ mo ho bɔ no ho.

إِنَّ ٱلَّذِينَ قَالُواْ رَبُّنَا ٱللَّهُ ثُمَّ ٱسۡتَقَٰمُواْ تَتَنَزَّلُ عَلَيۡهِمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ أَلَّا تَخَافُواْ وَلَا تَحۡزَنُواْ وَأَبۡشِرُواْ بِٱلۡجَنَّةِ ٱلَّتِي كُنتُمۡ تُوعَدُونَ ٣٠

31. Yɛ ne mo kyitaafoɔ wɔ wiase asetena no mu ne Daakye no nso; na mo wɔ deɛ mokraa kɔn dɔ biara wɔ (deɛ morekɔ) hɔ, na deɛ mobɛbisa biara nso monsa bɛka.

نَحۡنُ أَوۡلِيَآؤُكُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِۖ وَلَكُمۡ فِيهَا مَا تَشۡتَهِيٓ أَنفُسُكُمۡ وَلَكُمۡ فِيهَا مَا تَدَّعُونَ ٣١

32. (Wei yɛ akyɛdeɛ) a ɛfiri Bɔnefakyɛ Wura, Mɔborɔhunufoɔ Hene no hɔ a yɛde som hɔhoɔ,

نُزُلٗا مِّنۡ غَفُورٖ رَّحِيمٖ ٣٢

33. Hwan na ɔwɔ kasa pa kyɛn obia ɔfrɛ (amanfoɔ) kɔ Nyankopɔn hɔ na (saa nipa) no di dwuma pa, na waka sɛ: “Nokorɛ meka Muslimifoɔ no ho? “

وَمَنۡ أَحۡسَنُ قَوۡلٗا مِّمَّن دَعَآ إِلَى ٱللَّهِ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا وَقَالَ إِنَّنِي مِنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ٣٣

34. Papa ne bɔne nsɛ. Fa papa si (bɔne) kwan, na deɛ na nka ɔtan da wo ne no ntam no, ɔbɛyɛ sɛ yɔnkoɔ a mobɔ kosua taferɛɛ.

وَلَا تَسۡتَوِي ٱلۡحَسَنَةُ وَلَا ٱلسَّيِّئَةُۚ ٱدۡفَعۡ بِٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُ فَإِذَا ٱلَّذِي بَيۡنَكَ وَبَيۡنَهُۥ عَدَٰوَةٞ كَأَنَّهُۥ وَلِيٌّ حَمِيمٞ ٣٤

35. Ɛnyɛ obiara na ɔbɛnya (saa adom yi), gyesɛ wɔn a wɔsi abotерɛ, na ɛnyɛ obiara na ɔbɛnya, gyesɛ obia ɔwɔ kyɛfa a ɛsom bo paa.

وَمَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَمَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ذُو حَظٍّ عَظِيمٖ ٣٥

36. Sɛ naadaasɛm bi firi ɔbonsam hɔ bɛdaadaa wo a, hwehwɛ ntwitwagyeɛ firi Nyankopɔn hɔ. Nokorɛ sɛ Ɔne mpaebɔ Tiefoɔ no, na Ɔne Onimdefoɔ no.

وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ نَزۡغٞ فَٱسۡتَعِذۡ بِٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٣٦

37. Nensɛnkyerɛnee no mu bi ne: Adesaeɛ ne adekyeɛ, ne awia ne bosome. Monhwɛ na moankoto amma awia anaa bosome, na mmom monkoto mma Nea Ɔbɔɔ wɔn no, sɛ (ɛyɛ nokorɛ sɛ) Ɔno nko ara na moresom no ampa a.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِ ٱلَّيۡلُ وَٱلنَّهَارُ وَٱلشَّمۡسُ وَٱلۡقَمَرُۚ لَا تَسۡجُدُواْ لِلشَّمۡسِ وَلَا لِلۡقَمَرِ وَٱسۡجُدُواْۤ لِلَّهِ ٱلَّذِي خَلَقَهُنَّ إِن كُنتُمۡ إِيَّاهُ تَعۡبُدُونَ ٣٧

38. Sɛ wɔyɛ ahomasoɔ a, ɛneɛ wɔn a ɛwɔ wo Wura Nyankopɔn hɔ no (a wɔne Soro abɔfoɔ no) bɔ no abodin anadwo ne adekyeɛ na wɔmmerɛ (ho).

فَإِنِ ٱسۡتَكۡبَرُواْ فَٱلَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ يُسَبِّحُونَ لَهُۥ بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَهُمۡ لَا يَسۡـَٔمُونَ۩ ٣٨

39. Ne nsɛnkyerɛnee no nso mu bi ne sɛ: Wohunu sɛ asaase awoɔ (anaa ɔpɛ asi soɔ a mfudeɛ biara nni soɔ); sɛ Yɛsane nsuo gu so a, na akanyan no na mfudeɛ afifi. Nea Ɔnyane (asaase a awuo no) ampa sɛ Ɔno ara na Ɔbɛnyane awufoɔ no. Nokorɛ sɛ Ɔwɔ tumi wɔ biribiara so.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنَّكَ تَرَى ٱلۡأَرۡضَ خَٰشِعَةٗ فَإِذَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡهَا ٱلۡمَآءَ ٱهۡتَزَّتۡ وَرَبَتۡۚ إِنَّ ٱلَّذِيٓ أَحۡيَاهَا لَمُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰٓۚ إِنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٣٩

40. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔsesa Yɛn nsɛm no, wɔnsumaa Yɛn. Obi a Wusɔreɛ da no mu yɛbɛto no atwene egya no mu no na ɔyɛ, anaasɛ obi a ɔbɛba asomdweɛ mu noa? Modeɛ monyɛ deɛ mopɛ. Nokorɛ sɛ N'ani tua deɛ moyɛ (nyinaa).

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُلۡحِدُونَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا لَا يَخۡفَوۡنَ عَلَيۡنَآۗ أَفَمَن يُلۡقَىٰ فِي ٱلنَّارِ خَيۡرٌ أَم مَّن يَأۡتِيٓ ءَامِنٗا يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ ٱعۡمَلُواْ مَا شِئۡتُمۡ إِنَّهُۥ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٌ ٤٠

41. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔnnye Afutusɛm no nnie wɔ ɛberɛ a abɛduru wɔn hɔ no (bɛnya asotwee). Nokorɛ sɛ (Qur'aan} yɛ Nwoma a ɛsom bo na edi mu paa.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِٱلذِّكۡرِ لَمَّا جَآءَهُمۡۖ وَإِنَّهُۥ لَكِتَٰبٌ عَزِيزٞ ٤١

42. Nkontompo ntumi mfiri animu anaa akyire mma mu da. (Ɛyɛ) Adiyisɛm a ɛfiri Onyansafoɔ, Ayɛyie Wura Nyankopɔn no hɔ.

لَّا يَأۡتِيهِ ٱلۡبَٰطِلُ مِنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَلَا مِنۡ خَلۡفِهِۦۖ تَنزِيلٞ مِّنۡ حَكِيمٍ حَمِيدٖ ٤٢

43. (Nkɔmhyɛni), asɛm a wɔn aka akyerɛ woɔ biara no, wɔka kyerɛɛ asomafoɔ no a wɔdii w'anim kan no. Nokorɛ sɛ wo Wura Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, na Ɔne Otumfoɔ a ɔwɔ awerɛtɔ a ano yɛ den paa.

مَّا يُقَالُ لَكَ إِلَّا مَا قَدۡ قِيلَ لِلرُّسُلِ مِن قَبۡلِكَۚ إِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغۡفِرَةٖ وَذُو عِقَابٍ أَلِيمٖ ٤٣

44. Sɛ Yɛyɛɛ Qur'aan no wɔ potɔ kasa bi (mu) a, anka (Makafoɔ no) bɛka sɛ: "Adɛn na yɛannyɛ emu nsɛm no pefee (wɔ yɛn kasaa

وَلَوۡ جَعَلۡنَٰهُ قُرۡءَانًا أَعۡجَمِيّٗا لَّقَالُواْ لَوۡلَا فُصِّلَتۡ ءَايَٰتُهُۥٓۖ ءَا۬عۡجَمِيّٞ وَعَرَبِيّٞۗ قُلۡ

mu)? Ɛdeɛn (Nwoma na ɛwɔ) potɔ-kasa (mu) ne (Ɔsomafoɔ a ɔyɛ) Arabni?" (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: (Saa Nwoma yi) yɛ kwankyerɛ ne ayaresa (Nwoma) ma wɔn a wɔgye die no. Wɔn a wɔnnye nnie no deɛ akraa wɔ wɔn asom na wɔn ani afira (wɔ Qur'aan yi ho). Wɔnom ne amanfoɔ no a yɛrefrɛ wɔn firi akyirikyiri no.

هُوَ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ هُدًى وَشِفَآءٌ ۖ وَٱلَّذِينَ
لَا يُؤْمِنُونَ فِىٓ ءَاذَانِهِمْ وَقْرٌ وَهُوَ عَلَيْهِمْ
عَمًى ۚ أُو۟لَـٰٓئِكَ يُنَادَوْنَ مِن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ ﴿٤٤﴾

45. Nokorɛ sɛ Yɛde Nwoma no maa Mose, nanso nkyinyeɛ baa mu. Sɛ ɛnyɛ asɛm no na adikan wɔ wo Wura Nyankopɔn hɔ a, anka yɛabu wɔn ntam atɛn. Nokorɛ sɛ wɔn adwen nsi pi wɔ (Qur'aan yi) ho.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَـٰبَ فَٱخْتُلِفَ
فِيهِ ۗ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ
لَقُضِىَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ لَفِى شَكٍّ مِّنْهُ
مُرِيبٍ ﴿٤٥﴾

46. Obi a ɔyɛ papa no, ɔyɛ ma ne ho, na nea ɔyɛ bɔne no nso etia ɔno ara. Wo Wura Nyankopɔn deɛ Ɔnni Nenkoa amim.

مَّنْ عَمِلَ صَـٰلِحًا فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَنْ أَسَآءَ
فَعَلَيْهَا ۗ وَمَا رَبُّكَ بِظَلَّـٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٤٦﴾

47. Nehɔ nko ara na Dɔnhwere no ho nimdeɛ no wɔ; aduaba biara a ɛbɛfri n'abena mu afire, anaa ɔbaa biara a obɛyinsɛn anaasɛ ɔbɛwoɔ no, ne (nyinaa) wɔ ne Nimdeɛ mu. Ɛda a yɛbɛfrɛ wɔn (abisa wɔn sɛ): "Wɔn a na mode wɔn bata Meho no wɔ hen no?" Wɔbɛka sɛ: "Yɛrebɔ Wo amaneɛ sɛ (ɛnnɛ da yi) yɛn mu biara nni hɔ a ɔbɛtumi adi adanseɛ (sɛ Wowɔ obi a ɔka Wo ho).

إِلَيْهِ يُرَدُّ عِلْمُ ٱلسَّاعَةِ ۚ وَمَا تَخْرُجُ مِن
ثَمَرَٰتٍ مِّنْ أَكْمَامِهَا وَمَا تَحْمِلُ مِنْ
أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهِۦ ۚ وَيَوْمَ
يُنَادِيهِمْ أَيْنَ شُرَكَآءِى قَالُوٓا۟ ءَاذَنَّـٰكَ مَا
مِنَّا مِن شَهِيدٍ ﴿٤٧﴾

48. Deɛ na kane no wɔsu frɛ wɔn no ayi wɔn ama, wɔbɛhunu sɛ wɔnni dwane-kɔbea (biara).

وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَدْعُونَ مِن قَبْلُ ۖ
وَظَنُّوا۟ مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٍ ﴿٤٨﴾

49. Onipa (Kaafir'ni) mmrɛ ho sɛ ɔsrɛ papa (firi Nyame hɔ), nanso sɛ bɔne bi to no a, na n'aba mu abu, na wapa aba.

لَّا يَسْـَٔمُ ٱلْإِنسَـٰنُ مِن دُعَآءِ ٱلْخَيْرِ وَإِن
مَّسَّهُ ٱلشَّرُّ فَيَـُٔوسٌ قَنُوطٌ ﴿٤٩﴾

50. Nokorɛ sɛ, sɛ Yɛma no ka Yɛn hɔ ahummɔborɔ bi hwɛ wɔ akyire yi a ahokyerɛ bi too no a, nokorɛ deɛ ɔka nesɛ: "Wei firi me ara, na mennye nni sɛ Dɔnhwere no bɛba, na sɛ yɛsan de me kɔ me Wura Nyankopɔn hɔ mpo a, mewɔ papa wɔ Nehɔ. Enti nokorɛ sɛ Yɛbɛbɔ wɔn a wɔyii boniayɛ no dwuma (bɔne) a wɔdiiɛ no ho amaneɛ, na Yɛama wɔn aka asotwee a emu yɛ duro ahwɛ.

وَلَئِنْ أَذَقْنَـٰهُ رَحْمَةً مِّنَّا مِنۢ بَعْدِ ضَرَّآءَ
مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ هَـٰذَا لِى وَمَآ أَظُنُّ
ٱلسَّاعَةَ قَآئِمَةً وَلَئِن رُّجِعْتُ إِلَىٰ رَبِّىٓ
إِنَّ لِى عِندَهُۥ لَلْحُسْنَىٰ ۚ فَلَنُنَبِّئَنَّ
ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِمَا عَمِلُوا۟ وَلَنُذِيقَنَّهُم
مِّنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٥٠﴾

51. Sɛ Yɛde Y'adom bi dom onipa (Kaafirni) a, ɔdane ne ho de neho to neho so, na sɛ bɔne bi to no a, (ɛhɔ na) ɔbɔ mpaeɛ atenten.

وَإِذَآ أَنْعَمْنَا عَلَى ٱلْإِنسَـٰنِ أَعْرَضَ وَنَـَٔا
بِجَانِبِهِۦ وَإِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ فَذُو دُعَآءٍ
عَرِيضٍ ﴿٥١﴾

52. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Sɛ moahunu, sɛ (Qur’aan yi)) firi Nyankopɔn hɔ na monnye nnie a, hwan na ɔwɔ yera mu kyɛn obia ɔko tia (nokorɛ, na saa nipa no ayera kɔ) akyirikyiri? “

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِن كَانَ مِنۡ عِندِ ٱللَّهِ ثُمَّ كَفَرۡتُم بِهِۦ مَنۡ أَضَلُّ مِمَّنۡ هُوَ فِي شِقَاقِۭ بَعِيدٖ ٥٢

53. Yɛbɛkyerɛ wɔn Yɛn nsɛnkyerɛnee wɔ ewiem ne wɔn nnipa dua mu akɔpem sɛ ɛbɛda adi ama wɔn sɛ, ampa, (Qur’aan no) ne Nokorɛ no. Enti ɛnsom bo sɛ, nokorɛ, wo Wura Nyankopɔn di biribiara ho Adanseɛ?

سَنُرِيهِمۡ ءَايَٰتِنَا فِي ٱلۡأٓفَاقِ وَفِيٓ أَنفُسِهِمۡ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَهُمۡ أَنَّهُ ٱلۡحَقُّۗ أَوَلَمۡ يَكۡفِ بِرَبِّكَ أَنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٌ ٥٣

54. Ampa sɛ, wɔn adwen nsi wɔn pi wɔ wɔn Wura Nyankopɔn Nhyiamu (Da) no ho? Nokorɛ sɛ (Onyankopɔn) atwa biribiara ho ahyia.

أَلَآ إِنَّهُمۡ فِي مِرۡيَةٖ مِّن لِّقَآءِ رَبِّهِمۡۗ أَلَآ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَيۡءٖ مُّحِيطُۢ ٥٤

# 42. Ash-Shuraa

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Haa – Miim.

حمٓ ١

2. Ain - Siin - Qaaf

عٓسٓقٓ ٢

3. (Nkɔmhyɛni) sɛdeɛ Nyankopɔn Tumfoɔ, Nyansafoɔ no Yi (Adiyisɛm no) ma woɔ no, saa ara na Ɔyi maa wɔn a wɔdii W’anim kan no.

كَذَٰلِكَ يُوحِيٓ إِلَيۡكَ وَإِلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكَ ٱللَّهُ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٣

4. Adeɛ a ɛwɔ soro ne adeɛ a ɛwɔ asaase so nyinaa wɔ no; Ɔne Okokroko no, Ɔne Ɔkɛseɛ no.

لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡعَظِيمُ ٤

5. Ɔsoro mu reyɛ apaepae wɔ wɔn apampamu (wɔ N’animuonyam mu), na Soro abɔfoɔ de wɔn Wura Nyankopɔn abodin no bɔ no, wɔsan srɛ bɔnefakyɛ nso ma wɔn a wɔn wɔ asaase soɔ no. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Wura no, Ɔne Mmɔborɔhunu Hene no.

تَكَادُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ يَتَفَطَّرۡنَ مِن فَوۡقِهِنَّۚ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يُسَبِّحُونَ بِحَمۡدِ رَبِّهِمۡ وَيَسۡتَغۡفِرُونَ لِمَن فِي ٱلۡأَرۡضِۗ أَلَآ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ٥

6. Wɔn a wɔfiri N’akyi fa akyitaafoɔ no, Onyankopɔn ne wɔn Hwɛsofoɔ, na (Nkɔmhyɛni), wonyɛ wɔn so hwɛfoɔ.

وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءَ ٱللَّهُ حَفِيظٌ عَلَيۡهِمۡ وَمَآ أَنتَ عَلَيۡهِم بِوَكِيلٖ ٦

7. Saa ara na Yɛayi Qur’aan wɔ Arab (kasa mu) ama woɔ sɛdeɛ wode bɛbɔ Ahenkuro (Maka), ne wɔn a atwa ho ahyia no kɔkɔ, na wobɛbɔ (amanfoɔ) kɔkɔ wɔ Nhyiamu da a

وَكَذَٰلِكَ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ قُرۡءَانًا عَرَبِيّٗا لِّتُنذِرَ أُمَّ ٱلۡقُرَىٰ وَمَنۡ حَوۡلَهَا

| | |
|---|---|
| akyinyeɛ biara nni ho no ho. (Saa Da no nnipa no mu) fekuo bi bɛkɔ Soro Aheman no mu, na fekuo bi nso bɛkɔ Amanehunu gya no mu. | وَتُنذِرَ يَوْمَ ٱلْجَمْعِ لَا رَيْبَ فِيهِ ۚ فَرِيقٌ فِى ٱلْجَنَّةِ وَفَرِيقٌ فِى ٱلسَّعِيرِ ٧ |
| 8. Sɛ Nyankopɔn pɛ a nka Ɔbɛyɛ wɔn (nyinaa) ɔman baako (ama wɔn nyinaa asom ɔsom korɔ), nanso Ɔde obi a Ɔpɛ wura N'ahummɔborɔ no mu. Na abɔneɛfoɔ no deɛ wɔ'nnya okyitaafoɔ anaa ɔboafoɔ (biara). | وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَهُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَلَٰكِن يُدْخِلُ مَن يَشَآءُ فِى رَحْمَتِهِۦ ۚ وَٱلظَّٰلِمُونَ مَا لَهُم مِّن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ٨ |
| 9. Anaasɛ wɔafiri N'akyi afa akyitaafoɔ? Onyankopɔn nko ara ne Okyitaafoɔ. Ɔno na Ɔma owufoɔ nkwa, na Ɔno na Ɔwɔ tumi wɔ biribiara soɔ. | أَمِ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءَ ۖ فَٱللَّهُ هُوَ ٱلْوَلِىُّ وَهُوَ يُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٩ |
| 10. Deɛ monte moho ase wɔ ho no, ɛho atemmuo no wɔ Nyankopɔn hɔ. Ɔno ne Nyankopɔn, me Wura no; Neso na mede meho toɔ, na Nehɔ na medane meho dema. | وَمَا ٱخْتَلَفْتُمْ فِيهِ مِن شَىْءٍ فَحُكْمُهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبِّى عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَإِلَيْهِ أُنِيبُ ١٠ |
| 11. Ɔsoro ne asaase Yɛfoɔ no, Wayɛ mo mmienu mmienu (ɔbaa ne ɔbarima) firi mo ara mo mu ama mo, nyɛmmoa nso onini ne ɔbedeɛ, (saa kwan yi) so na Wama mo adɔɔso. Biribiara ntesɛ Ɔno. Ɔne Otiefoɔ no a Ɔte biribiara no, na Ɔno ara nso na Ɔhu biribiara. | فَاطِرُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ جَعَلَ لَكُم مِّنْ أَنفُسِكُمْ أَزْوَٰجًا وَمِنَ ٱلْأَنْعَٰمِ أَزْوَٰجًا ۖ يَذْرَؤُكُمْ فِيهِ ۚ لَيْسَ كَمِثْلِهِۦ شَىْءٌ ۖ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْبَصِيرُ ١١ |
| 12. Ɔsoro ne asaase so akoradeɛ safoa wɔ no, Ɔbae N'adom no mu ma obi a Ɔpɛ, ɛna Ɔsusu nso (ma obi a Ɔpɛ). Nokorɛ sɛ Ɔne biribiara ho Nimdefoɔ. | لَهُۥ مَقَالِيدُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ١٢ |
| 13. Wakyerɛ mu pefee akyerɛ mo fa Nyamesom no a Ɔde maa Noah ne deɛ Yɛayi de ama woɔ yi, ne deɛ Yɛde maa Abraham ne Mose ne Yesu. Yɛka kyerɛɛ wɔn sɛ: "Monfa ɔsom no nsi hɔ na monhwɛ na moanyɛ mpaepaemu wɔ ho. Ɛyɛ asɛm a ɛyɛ den ma abosomsomfoɔ no wɔ deɛ worefrɛ wɔn akɔ no. Onyankopɔn yi obia Ɔpɛ dema Neho, na Ɔkyerɛ obia Ɔdane neho ba Nehɔ no kwan. | شَرَعَ لَكُم مِّنَ ٱلدِّينِ مَا وَصَّىٰ بِهِۦ نُوحًا وَٱلَّذِىٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ وَمَا وَصَّيْنَا بِهِۦٓ إِبْرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَىٰٓ ۖ أَنْ أَقِيمُوا۟ ٱلدِّينَ وَلَا تَتَفَرَّقُوا۟ فِيهِ ۚ كَبُرَ عَلَى ٱلْمُشْرِكِينَ مَا تَدْعُوهُمْ إِلَيْهِ ۚ ٱللَّهُ يَجْتَبِىٓ إِلَيْهِ مَن يَشَآءُ وَيَهْدِىٓ إِلَيْهِ مَن يُنِيبُ ١٣ |
| 14. (Mfitiaseɛ no) na wɔn mu ampaepae kɔpem akyire yi a nimdeɛ baa wɔn hɔ, ɛnam ahoɔyaa a ɛwɔ wɔn mu no nti. Sɛ ɛnyɛ asɛm a adi kan afiri wo Wura Nyankopɔn hɔ de ama Ɛberɛ a yɛahyɛ no a, nka yɛabu wɔn ntam atɛn. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔbɛdii Nwoma no akonwa wɔ wɔn | وَمَا تَفَرَّقُوٓا۟ إِلَّا مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلْعِلْمُ بَغْيًۢا بَيْنَهُمْ ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى لَّقُضِىَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ أُورِثُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ |

(a wɔbaa wɔn a wɔdii Nkɔmhyɛfoɔ no) akyiri no adwen nsipi wɔ ho koraa.

مِنۢ بَعۡدِهِمۡ لَفِي شَكّٖ مِّنۡهُ مُرِيبٖ ١٤

---

15. Enti (Islam som) so na frɛ (amanfoɔ kɔ), na gyina pintinn sɛdeɛ yɛahyɛ woɔ no, na ɛnni wɔn apɛdeɛ akyi, na kasɛ: "Megye deɛ Nyankopɔn asane no wɔ Nwoma no mu no di, na yɛahyɛ me sɛ menni nokorɛ wɔ montɛm. Onyankopɔn ne yɛn Wura, Ɔne monso mo Wura. Yɛn nwuma wɔ yɛn, monso monwuma wɔ mo. Akyinyeɛ biara nna yɛn ne mo ntam. Onyankopɔn bɛboa yɛn nyinaa ano, na Nehɔ ne biribiara nkyi ".

فَلِذَٰلِكَ فَٱدۡعُۖ وَٱسۡتَقِمۡ كَمَآ أُمِرۡتَۖ وَلَا
تَتَّبِعۡ أَهۡوَآءَهُمۡۖ وَقُلۡ ءَامَنتُ بِمَآ أَنزَلَ
ٱللَّهُ مِن كِتَٰبٖۖ وَأُمِرۡتُ لِأَعۡدِلَ
بَيۡنَكُمُۖ ٱللَّهُ رَبُّنَا وَرَبُّكُمۡۖ لَنَآ أَعۡمَٰلُنَا
وَلَكُمۡ أَعۡمَٰلُكُمۡۖ لَا حُجَّةَ بَيۡنَنَا
وَبَيۡنَكُمُۖ ٱللَّهُ يَجۡمَعُ بَيۡنَنَاۖ وَإِلَيۡهِ ٱلۡمَصِيرُ
١٥

---

16. Wɔn a wɔgye Nyankopɔn (anaa Nesom) ho akyinyeɛ wɔ akyire yi a (amanfoɔ) agye soɔ no, (saa nkorɔfoɔ no) kyɛw pa nsi hwee wɔ wɔn Wura Nyankopɔn anim; na abufuo wɔ wɔn so na wɔn wɔ asotwee a ano yɛ den paa.

وَٱلَّذِينَ يُحَآجُّونَ فِي ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مَا
ٱسۡتُجِيبَ لَهُۥ حُجَّتُهُمۡ دَاحِضَةٌ عِندَ
رَبِّهِمۡ وَعَلَيۡهِمۡ غَضَبٞ وَلَهُمۡ عَذَابٞ
شَدِيدٌ ١٦

---

17. Nyankopɔn na Ɔde nokorɛ no asane Nwoma no, ɛne nsania. Na deɛn na ɛbɛkyerɛ wo sɛ ebia Dɔnhwere no abɛn?

ٱللَّهُ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ
وَٱلۡمِيزَانَۗ وَمَا يُدۡرِيكَ لَعَلَّ ٱلسَّاعَةَ
قَرِيبٞ ١٧

---

18. Wɔn a wɔnnye nnie no pɛ (saa Da) no ntɛntɛm; na wɔn a wɔgye die no nso bɔ hu wɔ ho, na wɔnim yie sɛ (saa Da no) yɛ nokorɛ. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔgye Dɔnhwere no ho akyinyeɛ no wɔ ɔyera mu (kɔ) akyirikyiri paa.

يَسۡتَعۡجِلُ بِهَا ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِهَاۖ
وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مُشۡفِقُونَ مِنۡهَا
وَيَعۡلَمُونَ أَنَّهَا ٱلۡحَقُّۗ أَلَآ إِنَّ ٱلَّذِينَ
يُمَارُونَ فِي ٱلسَّاعَةِ لَفِي ضَلَٰلِۭ
بَعِيدٍ ١٨

---

19. Onyankopɔn yɛ Ayɛmyɛ Hene dema Nenkoa. Ɔbɔ obi a Ɔpɛ akɔnhoma, na Ɔne Ɔhoɔdenfoɔ no, Ɔne Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ.

ٱللَّهُ لَطِيفُۢ بِعِبَادِهِۦ يَرۡزُقُ مَن يَشَآءُۖ
وَهُوَ ٱلۡقَوِيُّ ٱلۡعَزِيزُ ١٩

---

20. Obi a ɔrepɛ Daakye akatua no Yɛde n'akatua no bɔ ho ma no; na obi a ɔpɛ wiase akatua no nso Yɛde ma no, na ɔnni kyɛfa wɔ Daakye no mu.

مَن كَانَ يُرِيدُ حَرۡثَ ٱلۡأٓخِرَةِ نَزِدۡ لَهُۥ
فِي حَرۡثِهِۦۖ وَمَن كَانَ يُرِيدُ حَرۡثَ ٱلدُّنۡيَا
نُؤۡتِهِۦ مِنۡهَا وَمَا لَهُۥ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ مِن
نَّصِيبٍ ٢٠

---

21. Anaasɛ wɔn wɔ wɔn a wɔde wɔn bata (Nyankopɔn) ho a wɔn ahyehyɛ ɔsom mmra bi ama wɔn a Onyankopɔn mmaa ho kwan? Sɛ ɛnyɛ sɛ asɛm no (adikan dada) wɔ atemmuo no

أَمۡ لَهُمۡ شُرَكَٰٓؤُاْ شَرَعُواْ لَهُم مِّنَ ٱلدِّينِ
مَا لَمۡ يَأۡذَنۢ بِهِ ٱللَّهُۚ وَلَوۡلَا كَلِمَةُ

| | |
|---|---|
| ho a, anka yɛabu wɔn ntam atɛn. Nokorɛ sɛ abɔneɛfoɔ no wɔ asotwee a ɛyɛ ya paa. | ٱلْفَصْلِ لَقُضِىَ بَيْنَهُمْ ۗ وَإِنَّ ٱلظَّـٰلِمِينَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٢١ |
| 22. (Atemmuda no) wobɛhunu sɛdeɛ abɔneɛfoɔ no bɛsi abɔ hu wɔ deɛ wɔnsa aka no ho, na (ɛho asotwee no) bɛba wɔn so. Wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no nso wɔ Soro aheman frɔmfrɔm anigye bea no mu. Wɔbɛnya deɛ wɔpɛ biara wɔ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ. Wei yɛ adom kɛseɛ paa. | تَرَى ٱلظَّـٰلِمِينَ مُشْفِقِينَ مِمَّا كَسَبُوا۟ وَهُوَ وَاقِعٌۢ بِهِمْ ۗ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ فِى رَوْضَاتِ ٱلْجَنَّاتِ ۖ لَهُم مَّا يَشَآءُونَ عِندَ رَبِّهِمْ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَضْلُ ٱلْكَبِيرُ ٢٢ |
| 23. Wei ne bɔhyɛ a Nyankopɔn dehyɛ nenkoa a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Memmisaa mo (nsɛmpa a mereka kyerɛ mo no) so akatua, na mmom (deɛ merehwehwɛ ne) abusua dɔ. Obi a ɔbɛnya papa no, Yɛde papa no bi bɛka ho ama no. Nokorɛ sɛ Onyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Ayɛyie Wura ". | ذَٰلِكَ ٱلَّذِى يُبَشِّرُ ٱللَّهُ عِبَادَهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ ۗ قُل لَّآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ أَجْرًا إِلَّا ٱلْمَوَدَّةَ فِى ٱلْقُرْبَىٰ ۗ وَمَن يَقْتَرِفْ حَسَنَةً نَّزِدْ لَهُۥ فِيهَا حُسْنًا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ شَكُورٌ ٢٣ |
| 24. Anaasɛ (Nkɔmhyɛni), wɔn (a wɔnnye nnie no) ka sɛ, wabɔ wotirim atwa nkontompo ato Onyankopɔn so? Sɛ Ɔpɛ a nka Ɔbɛsi w'akoma ano (ama wo werɛ afri deɛ wonim no wɔ Qur'aan yi ho). Onyankopɔn pepa nkontompo na Ɔde Nekasaa ama nokorɛ agyina. Nokorɛ Ɔne deɛ ɛwɔ akoma mu no ho Nimdefoɔ. | أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا ۖ فَإِن يَشَإِ ٱللَّهُ يَخْتِمْ عَلَىٰ قَلْبِكَ ۗ وَيَمْحُ ٱللَّهُ ٱلْبَـٰطِلَ وَيُحِقُّ ٱلْحَقَّ بِكَلِمَـٰتِهِۦٓ ۚ إِنَّهُۥ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٢٤ |
| 25. Ɔno na Ɔgye N'akoa adwen sakra soɔ, ɛna Ɔde bɔne firie, Ɔnim dwuma a modie nyinaa. | وَهُوَ ٱلَّذِى يَقْبَلُ ٱلتَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهِۦ وَيَعْفُوا۟ عَنِ ٱلسَّيِّـَٔاتِ وَيَعْلَمُ مَا تَفْعَلُونَ ٢٥ |
| 26. Ɔtie wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no sufrɛ, na Ɔde N'adom no bi ka wɔn ho. Boniayɛfoɔ no deɛ wɔbɛnya asotwee a ano yɛ den paa. | وَيَسْتَجِيبُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ وَيَزِيدُهُم مِّن فَضْلِهِۦ ۚ وَٱلْكَـٰفِرُونَ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ ٢٦ |
| 27. Sɛ Nyankopɔn rebae N'akɔnhoma mu paa ama Nenkoa a, anka wɔbɛte atua wɔ asaase so, na mmom Ɔsane no nkakra nkakra (dema wɔn) sɛdeɛ Ɔpɛ. Nokorɛ sɛ Onim Nenkoa yie, na Ɔhu wɔn nso. | وَلَوْ بَسَطَ ٱللَّهُ ٱلرِّزْقَ لِعِبَادِهِۦ لَبَغَوْا۟ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَـٰكِن يُنَزِّلُ بِقَدَرٍ مَّا يَشَآءُ ۚ إِنَّهُۥ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرٌۢ بَصِيرٌ ٢٧ |

28. Ɔno na Ɔsane nsuo wɔ akyire yi a wɔn aba mu abuo, na Wahwete N'ahummɔborɔ (ama Nenkoa). Ɔne Okyitaafoɔ, Ɔne Ayɛyie Wura no.

وَهُوَ ٱلَّذِى يُنَزِّلُ ٱلْغَيْثَ مِنۢ بَعْدِ مَا
قَنَطُوا۟ وَيَنشُرُ رَحْمَتَهُۥ ۚ وَهُوَ ٱلْوَلِىُّ
ٱلْحَمِيدُ ﴿٢٨﴾

29. Nensɛnkyerɛnee no bi ne ɔsoro ne asaase mmɔeɛ, ɛna (ɔsoro ne asaase no) mmienu no so Ɔde abɔdeɛ ahwete wɔ soɔ. Ɔwɔ ho tumi sɛ, Ɔpɛ a Ɔbɛboa wɔn ano (wɔ wɔn wuo akyi).

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦ خَلْقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
وَمَا بَثَّ فِيهِمَا مِن دَآبَّةٍ ۚ وَهُوَ عَلَىٰ
جَمْعِهِمْ إِذَا يَشَآءُ قَدِيرٌ ﴿٢٩﴾

30. Mmusuo a ɛbɛto mo biara no gyina dwuma a monsa adie so, na pii mpo Ɔde kyɛ.

وَمَآ أَصَٰبَكُم مِّن مُّصِيبَةٍ فَبِمَا
كَسَبَتْ أَيْدِيكُمْ وَيَعْفُوا۟ عَن كَثِيرٍ ﴿٣٠﴾

31. Montumi nsi (Nyankopɔn nhyehyɛɛ) ho kwan wɔ asaase so, na Onyankopɔn akyiri no monni okyitaafoɔ anaasɛ ɔboafoɔ (biara).

وَمَآ أَنتُم بِمُعْجِزِينَ فِى ٱلْأَرْضِ ۖ وَمَا
لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ
﴿٣١﴾

32. Nensɛnkyerɛnee no bi nso ne nsuo mu hyɛn a ɛwɔ ɛpo so tesɛ mmepɔ.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِ ٱلْجَوَارِ فِى ٱلْبَحْرِ
كَٱلْأَعْلَٰمِ ﴿٣٢﴾

33. Sɛ Ɔpɛ a ɔbɛma mframa no agyina na wɔn atɛm dinn a wɔn nkeka wɔn ho koraa wɔ ɛpo no so. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ wei mu dema obia ɔsi aboterɛ na ɔyi (Nyame) ayɛ.

إِن يَشَأْ يُسْكِنِ ٱلرِّيحَ فَيَظْلَلْنَ رَوَاكِدَ
عَلَىٰ ظَهْرِهِۦٓ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّكُلِّ
صَبَّارٍ شَكُورٍ ﴿٣٣﴾

34. Anaasɛ (Ɔpɛ nso a) Ɔbɛma wɔn amem ɛnam dwuma a wɔn nsa adie ho nti; Ɔde pii mpo kyɛ;

أَوْ يُوبِقْهُنَّ بِمَا كَسَبُوا۟ وَيَعْفُ عَن
كَثِيرٍ ﴿٣٤﴾

35. Wɔn a wɔgye Yɛn Nsɛm no ho akyinnyeɛ no bɛhunu sɛ dwane-kɔbea biara nni hɔ ma wɔn.

وَيَعْلَمَ ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِىٓ ءَايَٰتِنَا مَا
لَهُم مِّن مَّحِيصٍ ﴿٣٥﴾

36. Enti deɛ yɛde ama mo biara no yɛ wiase asetena mu akɔnhoma, na deɛ ɛwɔ Nyankopɔn hɔ no, ɛno na ɛyɛ paa, na ɛno nso na ɛwɔ hɔ daa dema wɔn a wɔagye adie, na wɔn Wura Nyankopɔn so na wɔde wɔn ho tɔɔ-

فَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَىْءٍ فَمَتَٰعُ ٱلْحَيَوٰةِ
ٱلدُّنْيَا ۖ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ
لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ
يَتَوَكَّلُونَ ﴿٣٦﴾

37. Ne wɔn a wɔtwe wɔn ho firi bɔne akɛseɛ ne akohwi bra ho, na sɛ wɔn bofu mpo a, wɔde kyɛ.

وَٱلَّذِينَ يَجْتَنِبُونَ كَبَٰٓئِرَ ٱلْإِثْمِ
وَٱلْفَوَٰحِشَ وَإِذَا مَا غَضِبُوا۟ هُمْ يَغْفِرُونَ
﴿٣٧﴾

38. Ne wɔn a wɔgye wɔn Wura Nyankopɔn frɛ no soɔ, na wɔfrɛ Nyame wɔ ne berɛ mu, na wɔn dwumadie (biara no wɔtena ase) kyerɛ wɔn adwen wɔ ho, na akyɛdeɛ a Yɛde akyɛ wɔn no wɔyi mu bi dema.

وَٱلَّذِينَ ٱسۡتَجَابُواْ لِرَبِّهِمۡ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ
وَأَمۡرُهُمۡ شُورَىٰ بَيۡنَهُمۡ وَمِمَّا
رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ٣٨

39. Ne wɔn a sɛ obi redi wɔn amim a (wɔngo wɔn ho mma saa nipa no, na mmom) wɔbɔ wɔn ho ban.

وَٱلَّذِينَ إِذَآ أَصَابَهُمُ ٱلۡبَغۡيُ هُمۡ
يَنتَصِرُونَ ٣٩

40. Bɔne akatua ne bɔne no ara sɛso; na mmom obi a ɔdebɛkyɛ na wayɛ papa no, n'akatua wɔ Nyankopɔn hɔ. Nokorɛ sɛ (Onyankopɔn) mpɛ abɔneɛfoɔ no asɛm.

وَجَزَٰٓؤُاْ سَيِّئَةٖ سَيِّئَةٞ مِّثۡلُهَاۖ فَمَنۡ عَفَا
وَأَصۡلَحَ فَأَجۡرُهُۥ عَلَى ٱللَّهِۚ إِنَّهُۥ لَا
يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٠

41. Obia ɔbɔ ne ho ban wɔ ɛberɛ a obi adi no amim no, saa nkorɔfoɔ no deɛ ɛnsɛsɛ yɛfa kwan bi so tia wɔn (anaa yɛbɔ wɔn soboɔ).

وَلَمَنِ ٱنتَصَرَ بَعۡدَ ظُلۡمِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ مَا
عَلَيۡهِم مِّن سَبِيلٍ ٤١

42. (Wɔn a) ɛkwan wɔ hɔ (sɛ yɛbɔ wɔn soboɔ) ne wɔn a wɔdi amanfoɔ amim na wɔdi bɔne wɔ asaase no so a ɛnni ho kwan sɛ wɔyɛ (saa). Saa nkorɔfoɔ no na wɔbɛnya asotwee yaaya no.

إِنَّمَا ٱلسَّبِيلُ عَلَى ٱلَّذِينَ يَظۡلِمُونَ
ٱلنَّاسَ وَيَبۡغُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّۚ
أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٤٢

43. Nokorɛ sɛ obi a ɔbɛnya aboterɛ na ɔde bɔne afirie no, nokorɛ sɛ ɛno ne dwumadie a edi mmu (a Onyankopɔn pɛ).

وَلَمَن صَبَرَ وَغَفَرَ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمِنۡ عَزۡمِ
ٱلۡأُمُورِ ٤٣

44. Obi a Nyankopɔn ayera no no, ɔnni okyitaafoɔ (biara) wɔ N'akyi. Wobɛhunu abɔneɛfoɔ no wɔ ɛberɛ a wɔbɛhunu asotwee no sɛ, wɔreka sɛ: "Enti ɛkwan biara nni hɔ a yɛde bɛsan (akɔ wiase bio)?"

وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن وَلِيّٖ مِّنۢ
بَعۡدِهِۦۗ وَتَرَى ٱلظَّٰلِمِينَ لَمَّا رَأَوُاْ
ٱلۡعَذَابَ يَقُولُونَ هَلۡ إِلَىٰ مَرَدّٖ مِّن سَبِيلٖ
٤٤

45. Wobɛhunu sɛ yɛde wɔn aba (egya no) anim na wɔrebɛrɛ wɔn ho ase wɔ animguaseɛ mu, na wɔde wɔn ani to rehwɛ (egya no) sie. Wɔn a wɔagye adie no bɛka sɛ: "Nokorɛ sɛ berɛguofoɔ no ne wɔn a wɔahwere wɔn ho ne wɔn abusuafoɔ wɔ Wusɔreɛ da no. Nokorɛ sɛ abɔneɛfoɔ no wɔ asotwee a ɛwɔ hɔ daa mu.

وَتَرَىٰهُمۡ يُعۡرَضُونَ عَلَيۡهَا خَٰشِعِينَ مِنَ
ٱلذُّلِّ يَنظُرُونَ مِن طَرۡفٍ خَفِيّٖۗ وَقَالَ
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٱلَّذِينَ
خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ وَأَهۡلِيهِمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ
أَلَآ إِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ فِي عَذَابٖ مُّقِيمٖ ٤٥

46. Wɔnnya okyitaafoɔ a ɔbɛboa wɔn wɔ Onyankopɔn akyi. Na obi a Nyankopɔn bɛyera no no (saa nipa no) nni ɔkwan (kyerɛ).

وَمَا كَانَ لَهُم مِّنۡ أَوۡلِيَآءَ يَنصُرُونَهُم مِّن
دُونِ ٱللَّهِۗ وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ
مِن سَبِيلٍ ٤٦

47. Monnye mo Wura Nyankopɔn frɛ no so ansa na Ɛda bi a ɛfiri Nyankopɔn hɔ a akwansideɛ biara nni ho no aba. Saa Da no

ٱسۡتَجِيبُواْ لِرَبِّكُم مِّن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَ
يَوۡمٞ لَّا مَرَدَّ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِۚ مَا لَكُم

| | |
|---|---|
| monni dwanekɔbea biara; na monni (tumi bi a modebɛka sɛ) Mompene (asotwee a yɛde bɛma mo no) so. | مِّن مَّلۡجَإٖ يَوۡمَئِذٖ وَمَا لَكُم مِّن نَّكِيرٖ ٤٧ |
| 48. Enti (Nkɔmhyɛni), sɛ wɔtwe wɔn ho (firi Nokorɛ no) ho a, Yɛansoma wo sɛ bɛyɛ wɔn so wɛnfoɔ. W'adwuma ne sɛ wobɛbɔ Asɛm no ho dawuro. Nokorɛ sɛ, sɛ Yɛma nnipa ka ahummɔborɔ bi firi Yɛn hɔ hwɛ a na n'ani agye ho, sɛ mmusuo bi nso to wɔn wɔ dwuma a wɔn adi ato wɔn anim no ho nti a, (ɛhɔ na wobɛhunu sɛ) nokorɛ, onipa yɛ boniayɛni. | فَإِنۡ أَعۡرَضُواْ فَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ عَلَيۡهِمۡ حَفِيظًاۖ إِنۡ عَلَيۡكَ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُۗ وَإِنَّآ إِذَآ أَذَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ مِنَّا رَحۡمَةٗ فَرِحَ بِهَاۖ وَإِن تُصِبۡهُمۡ سَيِّئَةُۢ بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡ فَإِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ كَفُورٞ ٤٨ |
| 49. Onyankopɔn na ɔsoro ne asaase so ahennie wɔ no. Ɔbɔ adeɛ a Ɔpɛ. Ɔde ɔba baa kyɛ obi a Ɔpɛ, ɛna Ɔde ɔba barima nso kyɛ obi a Ɔpɛ. | لِّلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُۚ يَهَبُ لِمَن يَشَآءُ إِنَٰثٗا وَيَهَبُ لِمَن يَشَآءُ ٱلذُّكُورَ ٤٩ |
| 50. Anaasɛ Ɔde mmaa ne mmarima kabom (dekyɛ obi a Ɔpɛ); obi a Ɔpɛ nso Ɔyɛ no bonini. Nokorɛ sɛ Ɔne Onimdefoɔ, Ɔne Otumfoɔ a Ɔhyehyɛ biribiara. | أَوۡ يُزَوِّجُهُمۡ ذُكۡرَانٗا وَإِنَٰثٗاۖ وَيَجۡعَلُ مَن يَشَآءُ عَقِيمًاۚ إِنَّهُۥ عَلِيمٞ قَدِيرٞ ٥٠ |
| 51. Onyankopɔn nkasa nkyerɛ onipa gyesɛ Ɔdefa Adiyisɛm so, anaasɛ ntwaremu bi akyi, anaasɛ Ɔsoma Bɔfoɔ wɔ Netumi mu ma no bɛyi deɛ Ɔpɛ no kyerɛ no. Nokorɛ sɛ Ɔne Otumfoɔ a Ɔkorɔn, Ɔne Onyansafoɔ. | وَمَا كَانَ لِبَشَرٍ أَن يُكَلِّمَهُ ٱللَّهُ إِلَّا وَحۡيًا أَوۡ مِن وَرَآيِٕ حِجَابٍ أَوۡ يُرۡسِلَ رَسُولٗا فَيُوحِيَ بِإِذۡنِهِۦ مَا يَشَآءُۚ إِنَّهُۥ عَلِيٌّ حَكِيمٞ ٥١ |
| 52. Saa ara na Yɛnam Yɛn tumi so ayi Honhom no (Qur'aan) ama woɔ. Na nka wonnim deɛ yɛfrɛ no Nwoma no, anaasɛ gyidie. Na mmom Yɛayɛ Qur'aan yi nhyerɛnee, Yɛde kyerɛ Yɛn nkoa no mu nea Yɛpɛ kwan. Nokorɛ sɛ wo kyerɛ (amanfoɔ) kwan kɔ kwan tenenee no so, | وَكَذَٰلِكَ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ رُوحٗا مِّنۡ أَمۡرِنَاۚ مَا كُنتَ تَدۡرِي مَا ٱلۡكِتَٰبُ وَلَا ٱلۡإِيمَٰنُ وَلَٰكِن جَعَلۡنَٰهُ نُورٗا نَّهۡدِي بِهِۦ مَن نَّشَآءُ مِنۡ عِبَادِنَاۚ وَإِنَّكَ لَتَهۡدِيٓ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٥٢ |
| 53. Onyankopɔn a ɔsoro ne asaase wɔ no no kwan no so. Nokorɛ sɛ Onyankopɔn hɔ na nsɛm nyinaa san kɔwie. | صِرَٰطِ ٱللَّهِ ٱلَّذِي لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ أَلَآ إِلَى ٱللَّهِ تَصِيرُ ٱلۡأُمُورُ ٥٣ |

# 43. Az-Zuhruf

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Haa – Miim. | حمٓ ١ |
| 2. Mede Nwoma no a ɛda (biribiara) adi pefee no di nse sɛ: | وَٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ٢ |
| 3. Nokorɛ, Yɛayɛ Qur'aan no wɔ Arab kasa mu sɛdeɛ mobɛte aseɛ. | إِنَّا جَعَلۡنَٰهُ قُرۡءَٰنًا عَرَبِيّٗا لَّعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ٣ |
| 4. Efiri Nwoma (nyinaa) Maame (Lawhul-Mah'fuuz) a ɛwɔ Yɛnkyɛn no mu, (Nwoma a) yɛamaso paa, adwen ne nyansa ahyɛ mma. | وَإِنَّهُۥ فِيٓ أُمِّ ٱلۡكِتَٰبِ لَدَيۡنَا لَعَلِيٌّ حَكِيمٌ ٤ |
| 5. Enti Yɛnyi afutuo no mfiri mo so ɛnam sɛ moyɛ nnipa bɔnefoɔ nti? | أَفَنَضۡرِبُ عَنكُمُ ٱلذِّكۡرَ صَفۡحًا أَن كُنتُمۡ قَوۡمٗا مُّسۡرِفِينَ ٥ |
| 6. Nkɔmhyɛfoɔ dodoɔ sɛn na Yɛsomaa wɔn baa tetefoɔ no hɔ? | وَكَمۡ أَرۡسَلۡنَا مِن نَّبِيّٖ فِي ٱلۡأَوَّلِينَ ٦ |
| 7. Nkɔmhyɛni a ɔbaa wɔn hɔ biara gyesɛ wɔdi ne ho fɛw. | وَمَا يَأۡتِيهِم مِّن نَّبِيٍّ إِلَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٧ |
| 8. Yɛasɛe wɔn a wɔyɛ den sen wɔn wɔ ahoɔden mu; na tetefoɔ no mfatoho adi wɔn anim kan atwam kɔ. | فَأَهۡلَكۡنَآ أَشَدَّ مِنۡهُم بَطۡشٗا وَمَضَىٰ مَثَلُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٨ |
| 9. Sɛ wobisa wɔn nso sɛ: "Hwan na ɔbɔɔ soro ne asaase a? "Wɔbɛka sɛ: "Otumfoɔ Onimdefoɔ no na Ɔbɔeɛ". | وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّنۡ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ لَيَقُولُنَّ خَلَقَهُنَّ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡعَلِيمُ ٩ |
| 10. (Otumfoɔ) no a, Wayɛ asaase de asɛ hɔ atrɛ mu ama mo, ayɛ akwan atoto mu sɛdeɛ mobɛhunu kwan. | ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ مَهۡدٗا وَجَعَلَ لَكُمۡ فِيهَا سُبُلٗا لَّعَلَّكُمۡ تَهۡتَدُونَ ١٠ |
| 11. (Onyankopɔn) no a Ɔsane nsuo firi soro sɛdeɛ ɛsɛ, na Yɛde nyane asaase a awuo; saa ara na mo nso mobɛpue (afrii adakamena mu). | وَٱلَّذِي نَزَّلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءَۢ بِقَدَرٖ فَأَنشَرۡنَا بِهِۦ بَلۡدَةٗ مَّيۡتٗاۚ كَذَٰلِكَ تُخۡرَجُونَ ١١ |
| 12. (Otumfoɔ) no a Ɔbɔɔ biribiara mmienu mmienu, ɛna Wama mo nsuom hyɛn ne nyɛmmoa a moforo (tena wɔn soɔ), | وَٱلَّذِي خَلَقَ ٱلۡأَزۡوَٰجَ كُلَّهَا وَجَعَلَ لَكُم مِّنَ ٱلۡفُلۡكِ وَٱلۡأَنۡعَٰمِ مَا تَرۡكَبُونَ ١٢ |

| | |
|---|---|
| 13. Sɛdeɛ mobɛtena wɔn akyi, na afei mobɛkae Onyankopɔn adom wɔ ɛberɛ a mote so pintinn no na moaka sɛ: "Kronkron Hene ne Nea Wabrɛ wei ase ama yɛn, na anka (yɛn ara yɛn mmɔdemmɔ mma) yɛntumi nnya. | لِتَسْتَوُۥا۟ عَلَىٰ ظُهُورِهِۦ ثُمَّ تَذْكُرُوا۟ نِعْمَةَ رَبِّكُمْ إِذَا ٱسْتَوَيْتُمْ عَلَيْهِ وَتَقُولُوا۟ سُبْحَـٰنَ ٱلَّذِى سَخَّرَ لَنَا هَـٰذَا وَمَا كُنَّا لَهُۥ مُقْرِنِينَ ١٣ |
| 14. Nokorɛ sɛ yɛ'Wura Nyankopɔn hɔ na yɛbɛsan akɔ. | وَإِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا لَمُنقَلِبُونَ ١٤ |
| 15. Nanso wɔde kyɛfa bi a ɛwɔ no ama Nenkoa no mu bi. Nokorɛ sɛ onipa yɛ boniayɛni pefee. | وَجَعَلُوا۟ لَهُۥ مِنْ عِبَادِهِۦ جُزْءًا ۚ إِنَّ ٱلْإِنسَـٰنَ لَكَفُورٌ مُّبِينٌ ١٥ |
| 16. Anaasɛ Onyankopɔn Ayi mmaa (ama Neho) wɔ deɛ Wabɔ no mu, ɛna Wayi mmarima ama mo? | أَمِ ٱتَّخَذَ مِمَّا يَخْلُقُ بَنَاتٍ وَأَصْفَىٰكُم بِٱلْبَنِينَ ١٦ |
| 17. Nanso sɛ yɛbɔ wɔn mu bi amaneɛ wɔ adeɛ a ɔdema Nyankopɔn no sɛso (sɛ neyere awo ɔbaa) a na n'anim ayɛ kusuu (wamuna tumm), na nebo afu. | وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِمَا ضَرَبَ لِلرَّحْمَـٰنِ مَثَلًا ظَلَّ وَجْهُهُۥ مُسْوَدًّا وَهُوَ كَظِيمٌ ١٧ |
| 18. Anaasɛ deɛ yɛde afɛɛfɛdeɛ asiesie no a sɛ akyinnyeɛ ba a, ɔntumi nkasa nkyerɛkyerɛ mu no (na mode no toto Onyankopɔn ho)? | أَوَمَن يُنَشَّؤُا۟ فِى ٱلْحِلْيَةِ وَهُوَ فِى ٱلْخِصَامِ غَيْرُ مُبِينٍ ١٨ |
| 19. (Abosomsomfoɔ no) ayɛ Ahummɔborɔ Hene asomfoɔ Soro abɔfoɔ no nso mmaa. Wɔahunu (Soro abɔfoɔ no) bɔsuo (pɛn a enti ɛma wɔkyerɛ sɛ soro abɔfoɔ yɛ mmaa)? Yɛbɛtwerɛ wɔn adanse-kunumu no, na yɛbɛbisa wɔn. | وَجَعَلُوا۟ ٱلْمَلَـٰٓئِكَةَ ٱلَّذِينَ هُمْ عِبَـٰدُ ٱلرَّحْمَـٰنِ إِنَـٰثًا ۚ أَشَهِدُوا۟ خَلْقَهُمْ ۚ سَتُكْتَبُ شَهَـٰدَتُهُمْ وَيُسْـَٔلُونَ ١٩ |
| 20. Deɛ wɔka ne sɛ: "Sɛ Ahummɔborɔ Hene no pɛ a anka yɛnsom wɔn". Wɔnni wei ho nimdeɛ, atorɔsɛm na wɔdie. | وَقَالُوا۟ لَوْ شَآءَ ٱلرَّحْمَـٰنُ مَا عَبَدْنَـٰهُم ۗ مَّا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِنْ هُمْ إِلَّا يَخْرُصُونَ ٢٠ |
| 21. Anaasɛ Yɛadi kan ama wɔn nwoma bi a wɔgyina soɔ? | أَمْ ءَاتَيْنَـٰهُمْ كِتَـٰبًا مِّن قَبْلِهِۦ فَهُم بِهِۦ مُسْتَمْسِكُونَ ٢١ |
| 22. Daabi; Deɛ wɔka ne sɛ: "Yɛbɛtoo yɛn agyanom wɔ (saa) kwan no so, na wɔn anammɔn so na ɛkyerɛ yɛn kwan. | بَلْ قَالُوٓا۟ إِنَّا وَجَدْنَآ ءَابَآءَنَا عَلَىٰٓ أُمَّةٍ وَإِنَّا عَلَىٰٓ ءَاثَـٰرِهِم مُّهْتَدُونَ ٢٢ |
| 23. Saa ara na kɔkɔbɔni biara a Yɛdii kan somaa no dii w'anim kan wɔ kuro bi soɔ no, emu adefoɔ no kaa sɛ: "Nokorɛ sɛ yɛbɛtoo y'agyanom wɔ (saa) kwan (yi) so na wɔn anammɔn so na yɛdi akyire. | وَكَذَٰلِكَ مَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ فِى قَرْيَةٍ مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتْرَفُوهَآ إِنَّا وَجَدْنَآ ءَابَآءَنَا عَلَىٰٓ أُمَّةٍ وَإِنَّا عَلَىٰٓ ءَاثَـٰرِهِم مُّقْتَدُونَ ٢٣ |

24. (Kɔkɔbɔni no) kaa sɛ: “Na sɛ mede deɛ ɛtene kyɛn deɛ mobɛtoo no mo agyanom hɔ no brɛ mo mpo a?“ Wɔbuaa sɛ: “Yɛdeɛ yɛnnye deɛ yɛde asoma mo no nni “.

قَٰلَ أَوَلَوْ جِئْتُكُم بِأَهْدَىٰ مِمَّا
وَجَدتُّمْ عَلَيْهِ ءَابَآءَكُمْ ۖ قَالُوٓا۟ إِنَّا بِمَآ
أُرْسِلْتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ﴿٢٤﴾

25. Enti Yɛtuaa wɔn so ka; na hwɛ sɛdeɛ wɔn a wɔannye (Nokorɛ no) annie no awieeɛ si wieeɛ.

فَٱنتَقَمْنَا مِنْهُمْ ۖ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ
ٱلْمُكَذِّبِينَ ﴿٢٥﴾

26. Kae ɛberɛ a Abraham ka kyerɛɛ n’agya ne nenkorɔfoɔ no sɛ: ”Medeɛ matwe me ho afiri deɛ mosom no ho.

وَإِذْ قَالَ إِبْرَٰهِيمُ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِۦٓ إِنَّنِى
بَرَآءٌ مِّمَّا تَعْبُدُونَ ﴿٢٦﴾

27. Gyesɛ Nea Ɔbɔɔ me, efirisɛ Ɔno na Ɔbɛkyerɛ me kwan.

إِلَّا ٱلَّذِى فَطَرَنِى فَإِنَّهُۥ سَيَهْدِينِ ﴿٢٧﴾

28. Ɔyɛɛ (saa kasa) no nsɛnnahɔ demaa nenkyiri mma sɛdeɛ wɔbɛsan (akɔ mu).

وَجَعَلَهَا كَلِمَةًۢ بَاقِيَةً فِى عَقِبِهِۦ لَعَلَّهُمْ
يَرْجِعُونَ ﴿٢٨﴾

29. Aane, Memaa saa nkorɔfoɔ no ne wɔn agyanom gyee wɔn ani kɔpem sɛ Nokorɛ no ne Ɔsomafoɔ a ɔda (nsɛm no) adi pefee no baa wɔn hɔ.

بَلْ مَتَّعْتُ هَٰٓؤُلَآءِ وَءَابَآءَهُمْ حَتَّىٰ
جَآءَهُمُ ٱلْحَقُّ وَرَسُولٌ مُّبِينٌ ﴿٢٩﴾

30. Ɛberɛ a Nokorɛ no baeɛ no wɔkaa sɛ : “Wei deɛ ɛyɛ nkonyaa anaa naadaasɛm, na yɛn deɛ yɛnnye nni“.

وَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلْحَقُّ قَالُوا۟ هَٰذَا سِحْرٌ وَإِنَّا
بِهِۦ كَٰفِرُونَ ﴿٣٠﴾

31. Deɛ wɔka ne sɛ: “Adɛn nti na yɛansane saa Qur’aan yi amma onipa a odi mu wɔ nkuro mmienu no mu (Maka ne Taif)?

وَقَالُوا۟ لَوْلَا نُزِّلَ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانُ عَلَىٰ رَجُلٍ
مِّنَ ٱلْقَرْيَتَيْنِ عَظِيمٍ ﴿٣١﴾

32. Wɔn na wɔkyekyɛ wo Wura Nyankopɔn Ahummɔborɔ no? Yɛn na Yɛkyekyɛ wɔn wiase asetena mu akɔnhoma no mu ma wɔn, ɛna Yɛpagya ebinom kyɛn ebinom wɔ gyinaberɛ mu sɛdeɛ ebinom bɛfa ebinom ama wɔn ayɛ adwuma ama wɔn. Na wo Wura Nyankopɔn ahummɔborɔ no yɛ kyɛn (wiase ahonyadeɛ a) wɔreboaboa ano no.

أَهُمْ يَقْسِمُونَ رَحْمَتَ رَبِّكَ ۚ نَحْنُ
قَسَمْنَا بَيْنَهُم مَّعِيشَتَهُمْ فِى ٱلْحَيَوٰةِ
ٱلدُّنْيَا ۚ وَرَفَعْنَا بَعْضَهُمْ فَوْقَ
بَعْضٍ دَرَجَٰتٍ لِّيَتَّخِذَ بَعْضُهُم
بَعْضًا سُخْرِيًّا ۗ وَرَحْمَتُ رَبِّكَ خَيْرٌ مِّمَّا
يَجْمَعُونَ ﴿٣٢﴾

33. Sɛ ɛnyɛ sɛ anhwɛ a nnipa nyinaa abɛyɛ nnipa korɔ (anaasɛ wɔn nyinaa adwen bɛtwe akosi wiase afɛɛfɛdeɛ so) a, anka Yɛbɛma wɔn a wɔyi Ahummɔborɔ Hene no boniayɛ no afie nkurusoɔ ayɛ dwetɛ, na n’atwedeɛ a yɛde forɔ no nso (ayɛ dwetɛ saa ara),

وَلَوْلَآ أَن يَكُونَ ٱلنَّاسُ أُمَّةً وَٰحِدَةً
لَّجَعَلْنَا لِمَن يَكْفُرُ بِٱلرَّحْمَٰنِ
لِبُيُوتِهِمْ سُقُفًا مِّن فِضَّةٍ وَمَعَارِجَ
عَلَيْهَا يَظْهَرُونَ ﴿٣٣﴾

34. Ne wɔn afie apono ne wɔn mpa a wɔdeda soɔ nso (ayɛ dwetɛ)-

وَلِبُيُوتِهِمْ أَبْوَٰبًا وَسُرُرًا عَلَيْهَا يَتَّكِـُٔونَ
﴿٣٤﴾

35. Ne sika kɔkɔɔ. Wei nom nyinaa yɛ wiase asetena mu anigyedeɛ, na Daakye no deɛ, ɛwɔ wo Wura Nyankopɔn hɔ dema Nyame-surofoɔ no (nko ara).

وَزُخْرُفًا ۚ وَإِن كُلُّ ذَٰلِكَ لَمَّا مَتَٰعُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۚ وَٱلْءَاخِرَةُ عِندَ رَبِّكَ لِلْمُتَّقِينَ ٣٥

36. Obi a ɔtwe ne ho firi Ahummɔborɔ hene no nkaekaeɛ ho no, Yɛde no ma ɔbonsam ma ɔfa no yɔnkoɔ.

وَمَن يَعْشُ عَن ذِكْرِ ٱلرَّحْمَٰنِ نُقَيِّضْ لَهُۥ شَيْطَٰنًا فَهُوَ لَهُۥ قَرِينٌ ٣٦

37. Nokorɛ sɛ, (abonsamfoɔ no) si wɔn kwan, na wɔn adwen yɛ wɔn sɛ wɔanya kwankyerɛ

وَإِنَّهُمْ لَيَصُدُّونَهُمْ عَنِ ٱلسَّبِيلِ وَيَحْسَبُونَ أَنَّهُم مُّهْتَدُونَ ٣٧

38. (Ɔbɛkɔso saa ara) akosi sɛ ɔbɛba Yɛn hɔ, (saa berɛ no na) ɔbɛka sɛ: ”Mɛnya a anka me ne wo (nipa bɔneni no) ntam kwan aware sɛdeɛ apueɛ ne atɔeɛ (ntam tenten siteɛ); enti ɔyɔnko bɔne paa ne no.

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَنَا قَالَ يَٰلَيْتَ بَيْنِى وَبَيْنَكَ بُعْدَ ٱلْمَشْرِقَيْنِ فَبِئْسَ ٱلْقَرِينُ ٣٨

39. Moyɛɛ bɔne yi deɛ, ɛnnɛ da yi nokorɛ sɛ, kyɛ a mobɛkyɛ asotwee no mu no ho mma mfasoɔ mma mo.

وَلَن يَنفَعَكُمُ ٱلْيَوْمَ إِذ ظَّلَمْتُمْ أَنَّكُمْ فِى ٱلْعَذَابِ مُشْتَرِكُونَ ٣٩

40. (Nkɔmhyɛni), wobɛtumi ama ɔsosifoɔ ate asɛm, anaa watene onifrani a ɔwɔ yera mu kɔ akyirikyi paa no?

أَفَأَنتَ تُسْمِعُ ٱلصُّمَّ أَوْ تَهْدِى ٱلْعُمْىَ وَمَن كَانَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ٤٠

41. Enti sɛ Yɛyi wo firi hɔ mpo a, nokorɛ sɛ Yɛbɛtua wɔn bɔne no so ka.

فَإِمَّا نَذْهَبَنَّ بِكَ فَإِنَّا مِنْهُم مُّنتَقِمُونَ ٤١

42. Anaa nso sɛ Yɛbɛma wo (atena ase) ahu deɛ Yɛahyɛ wɔn ho bɔ no; na ɛyɛ nokorɛ sɛ Yɛwɔ wɔn so tumi.

أَوْ نُرِيَنَّكَ ٱلَّذِى وَعَدْنَٰهُمْ فَإِنَّا عَلَيْهِم مُّقْتَدِرُونَ ٤٢

43. Enti (Nkɔmhyɛni), sɔ Adiyisɛm a Yɛayi ama woɔ no mu yie; nokorɛ sɛ, wo wɔ kwan tenenee so.

فَٱسْتَمْسِكْ بِٱلَّذِىٓ أُوحِىَ إِلَيْكَ ۖ إِنَّكَ عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٤٣

44. Nokorɛ sɛ (Qur'aan yi) yɛ afutusɛm ma wo ne wo nkorɔfoɔ, na yɛbɛbisa mo (ɛho asɛm).

وَإِنَّهُۥ لَذِكْرٌ لَّكَ وَلِقَوْمِكَ ۖ وَسَوْفَ تُسْـَٔلُونَ ٤٤

45. Bisa Asomafoɔ no a Yɛsomaa wɔn maa wɔdii w'anim kan no sɛ: "Yɛfirii Mmɔborɔhunufoɔ Hene no akyi yɛɛ anyame bi maa wɔn sɛ wɔnsom wɔn anaa?

وَسْـَٔلْ مَنْ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ مِن رُّسُلِنَآ أَجَعَلْنَا مِن دُونِ ٱلرَّحْمَٰنِ ءَالِهَةً يُعْبَدُونَ ٤٥

46. Nokorɛ sɛ Yɛde Yɛn nsɛnkyerɛnee somaa Mose maa no kɔɔ Farao ne nenhemfo hɔ, na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: "Meyɛ abɔdeɛ nyinaa Wura Nyankopɔn no Somafoɔ".

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِۦ فَقَالَ إِنِّى رَسُولُ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٤٦

47. Nanso ɛberɛ a ɔde Yɛn nsɛnkyerɛnee no brɛɛ wɔn no, hwɛ! wɔseree (Yɛn nsɛnkyeɛnee no).

فَلَمَّا جَآءَهُم بِـَٔايَٰتِنَآ إِذَا هُم مِّنْهَا يَضْحَكُونَ ﴿٤٧﴾

48. Nsɛnkyerɛnee a Yɛyi kyerɛɛ wɔn (akyire yi) biara no, na ɛso kyɛn ne nua (nsɛnkyerɛnee dada a edii kan no); na Yɛde asotwee sɔɔ wɔn mu sɛdeɛ wɔbɛsan wɔn akyi (afiri kwan bɔne so aba kwan pa no soɔ).

وَمَا نُرِيهِم مِّنْ ءَايَةٍ إِلَّا هِىَ أَكْبَرُ مِنْ أُخْتِهَا ۖ وَأَخَذْنَٰهُم بِٱلْعَذَابِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٤٨﴾

49. Asɛm a wɔka kyerɛɛ (Mose) ne sɛ: "Nkonyaayini, frɛ wo Wura Nyankopɔn ma yɛn sɛdeɛ Ɔne wo bɔhyɛ kyerɛ no. Nokorɛ sɛ yɛbɛfa tenenee (kwan no) so.

وَقَالُوا۟ يَٰٓأَيُّهَ ٱلسَّاحِرُ ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِندَكَ إِنَّنَا لَمُهْتَدُونَ ﴿٤٩﴾

50. Nanso ɛberɛ a Yɛyii asotwee no firii wɔn soɔ no, hwɛ! wɔbuu bɔhyɛ no so.

فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُمُ ٱلْعَذَابَ إِذَا هُمْ يَنكُثُونَ ﴿٥٠﴾

51. Farao bɔɔ no dawuro wɔ nenkorɔfoɔ no mu, ɔkaa sɛ: "Ɛnyɛ me na Misirim ahennie no ne saa nsubɔnten a ɛnenam m'ase yi wɔ me? Enti monhunu anaa?"

وَنَادَىٰ فِرْعَوْنُ فِى قَوْمِهِۦ قَالَ يَٰقَوْمِ أَلَيْسَ لِى مُلْكُ مِصْرَ وَهَٰذِهِ ٱلْأَنْهَٰرُ تَجْرِى مِن تَحْتِىٓ ۖ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٥١﴾

52. Menyɛ nkyɛn (Mose) wei, animguaseɛ (nipa) yi a ɔntumi nkasa pefee yi?

أَمْ أَنَا۠ خَيْرٌ مِّنْ هَٰذَا ٱلَّذِى هُوَ مَهِينٌ وَلَا يَكَادُ يُبِينُ ﴿٥٢﴾

53. Adɛn na yɛmma no sika kɔkɔɔ nkapo, anaasɛ Soro abɔfoɔ mma mmɛka ne ho ne no nto santen?

فَلَوْلَآ أُلْقِىَ عَلَيْهِ أَسْوِرَةٌ مِّن ذَهَبٍ أَوْ جَآءَ مَعَهُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ مُقْتَرِنِينَ ﴿٥٣﴾

54. (Farao) yɛ maa ne nkorɔfoɔ no faa (asɛm kɛseɛ) no agodisɛm, enti wɔyɛɛ sotie maa no. Nokorɛ sɛ na wɔyɛ nkorɔfoɔ a wɔyɛ nsɛmɔnedifoɔ paa.

فَٱسْتَخَفَّ قَوْمَهُۥ فَأَطَاعُوهُ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿٥٤﴾

55. Ɛberɛ a wɔhyɛɛ Yɛn abufuo no Yɛtuaa wɔn bɔne no so ka, na Yɛmaa nsuo faa wɔn nyinaa.

فَلَمَّآ ءَاسَفُونَا ٱنتَقَمْنَا مِنْهُمْ فَأَغْرَقْنَٰهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٥٥﴾

56. Na Yɛyɛɛ wɔn nsɛnnahɔ ne mfatoho de maa nkyiri mma no.

فَجَعَلْنَٰهُمْ سَلَفًا وَمَثَلًا لِّلْءَاخِرِينَ ﴿٥٦﴾

57. Ɛberɛ a yɛbɔɔ Mar'yam ba (Yesu) din yɛɛ mfatoho no, hwɛ sɛ na wo nkorɔfoɔ no de anigyeɛ reyɛ dede.

وَلَمَّا ضُرِبَ ٱبْنُ مَرْيَمَ مَثَلًا إِذَا قَوْمُكَ مِنْهُ يَصِدُّونَ ﴿٥٧﴾

58. Wɔkaa sɛ: "Y'abosom no mmom na ɛyɛ anaa sɛ ɔno (Yesu)? Ɛnyɛ hwee ho nti na wɔyɛɛ saa mfatoho yi kyerɛɛ woɔ, na mmom akyinnyeɛ nti. Aane, wɔyɛ nkorɔfoɔ bi a wɔyɛ akyinnyegyefoɔ paa.

وَقَالُوٓا۟ ءَأَٰلِهَتُنَا خَيْرٌ أَمْ هُوَ ۚ مَا ضَرَبُوهُ لَكَ إِلَّا جَدَلًۢا ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ خَصِمُونَ ﴿٥٨﴾

59. (Yesu) gyinaberɛ ara ne sɛ ɔyɛ (Onyankopɔn) akoa a Yɛde Y'adom dom no na Yɛde no yɛɛ mfatoho maa Israel mma.

إِنۡ هُوَ إِلَّا عَبۡدٌ أَنۡعَمۡنَا عَلَيۡهِ وَجَعَلۡنَٰهُ مَثَلٗا لِّبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٥٩

60. Sɛ Yɛpɛ a nka Yɛbɛma mo mu bi ayɛ Soro abɔfoɔ asi moanan mu wɔ asaase so.

وَلَوۡ نَشَآءُ لَجَعَلۡنَا مِنكُم مَّلَٰٓئِكَةٗ فِي ٱلۡأَرۡضِ يَخۡلُفُونَ ٦٠

61. Nokorɛ sɛ ɔno anaa ɛno ne dɔnhwere no nimdeɛ ho nsɛnkyerɛnee, enti monhwɛ na moamma moadwen annyɛ mo ntanta wɔ ho na monni m'akyi. Wei ne ɔkwan tenenee no.

وَإِنَّهُۥ لَعِلۡمٞ لِّلسَّاعَةِ فَلَا تَمۡتَرُنَّ بِهَا وَٱتَّبِعُونِۚ هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٦١

62. Na momma ɔbonsam nsi mo kwan; nokorɛ sɛ ɔyɛ motamfo pefee.

وَلَا يَصُدَّنَّكُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُۖ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٦٢

63. Ɛberɛ a Yesu de nyinasoɔ ne nkyerɛkyerɛmu pefee baeɛ no ɔkaa sɛ: "Nokorɛ mede adwen (anaasɛ nyansa) abrɛ mo, na merebɛkyerɛ mo nneɛma bi a monte moho ase wɔ ho no ho. Enti monsuro Nyankopɔn na monyɛ sotie mma me ".

وَلَمَّا جَآءَ عِيسَىٰ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ قَالَ قَدۡ جِئۡتُكُم بِٱلۡحِكۡمَةِ وَلِأُبَيِّنَ لَكُم بَعۡضَ ٱلَّذِي تَخۡتَلِفُونَ فِيهِۖ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ٦٣

64. Nokorɛ sɛ Onyankopɔn na Ɔyɛ me Wura ɛna Ɔyɛ monso mo Wura, enti monsom no. Wei ne ɔkwan tenenee no.

إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ رَبِّي وَرَبُّكُمۡ فَٱعۡبُدُوهُۚ هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٦٤

65. Nanso wɔn mu mmusua kuo no mu kyekyɛɛɛɛ. Enti due nka wɔn a wɔyɛ bɔne no wɔ asotwee yaaya da no.

فَٱخۡتَلَفَ ٱلۡأَحۡزَابُ مِنۢ بَيۡنِهِمۡۖ فَوَيۡلٞ لِّلَّذِينَ ظَلَمُواْ مِنۡ عَذَابِ يَوۡمٍ أَلِيمٍ ٦٥

66. Enti deɛ wɔretwɛn ara ne sɛ Dɔnhwere no bɛba wɔn so mpofirim wɔ abrɛ a wɔnnim?

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّا ٱلسَّاعَةَ أَن تَأۡتِيَهُم بَغۡتَةٗ وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ٦٦

67. Saa Da no ayɔnkofoɔ bɛdane atamfoɔ ama wɔn ho wɔn ho, gyesɛ Nyamesurofoɔ no.

ٱلۡأَخِلَّآءُ يَوۡمَئِذِۭ بَعۡضُهُمۡ لِبَعۡضٍ عَدُوٌّ إِلَّا ٱلۡمُتَّقِينَ ٦٧

68. (Yɛbɛka akyerɛ agyidiefoɔ no sɛ): "Menkoa, suro biara nnihɔ dema mo Ɛnnɛ da yi, na mowerɛ nso nho.

يَٰعِبَادِ لَا خَوۡفٌ عَلَيۡكُمُ ٱلۡيَوۡمَ وَلَآ أَنتُمۡ تَحۡزَنُونَ ٦٨

69. (Menkoa no a) na wɔgye Yɛn Nsɛm no die a na wɔyɛ Muslimifoɔ, brɛ wɔn ho aseɛ no.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُواْ مُسۡلِمِينَ ٦٩

70. "Mone moyerenom monfa anigyeɛ nwura Soro aheman no mu.

ٱدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ أَنتُمۡ وَأَزۡوَٰجُكُمۡ تُحۡبَرُونَ ٧٠

| | |
|---|---|
| 71. Sika nyowa ne nkuruwa bɛtwa wɔn ho ahyia; ɔkra akɔnnɔdeɛ ne deɛ ɛyɛ anii fɛ biara bi wɔ mu; na emu na mobɛtena afe bɔɔ. | يُطَافُ عَلَيْهِم بِصِحَافٍ مِّن ذَهَبٍ وَأَكْوَابٍ ۖ وَفِيهَا مَا تَشْتَهِيهِ ٱلْأَنفُسُ وَتَلَذُّ ٱلْأَعْيُنُ ۖ وَأَنتُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٧١ |
| 72. Wei ne Soro aheman no a ɛnam dwumadie a modiiɛ no ho nti yɛbɛma mo adi adeɛ wɔ mu no. | وَتِلْكَ ٱلْجَنَّةُ ٱلَّتِىٓ أُورِثْتُمُوهَا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٧٢ |
| 73. Mowɔ nnuaba pii wɔ mu, na emu na mobɛdidie. | لَكُمْ فِيهَا فَٰكِهَةٌ كَثِيرَةٌ مِّنْهَا تَأْكُلُونَ ٧٣ |
| 74. Nokorɛ sɛ abɔneɛfoɔ no bɛtena Amanehunu gya asotwee mu. | إِنَّ ٱلْمُجْرِمِينَ فِى عَذَابِ جَهَنَّمَ خَٰلِدُونَ ٧٤ |
| 75. Yɛngo (asotwee no) mu mma wɔn koraa, na emu na wɔbɛnya abamu buo. | لَا يُفَتَّرُ عَنْهُمْ وَهُمْ فِيهِ مُبْلِسُونَ ٧٥ |
| 76. Ɛnyɛ Yɛn na Yɛdii wɔn amim, na mmom na wɔyɛ abɔneɛfoɔ. | وَمَا ظَلَمْنَٰهُمْ وَلَٰكِن كَانُوا۟ هُمُ ٱلظَّٰلِمِينَ ٧٦ |
| 77. Wɔbɛsu (afrɛ ɔbɔfoɔ a ɔhwɛ Egya no soɔ no sɛ): “Maalik, Mawo Wura Nyankopɔn nku yɛn prɛko.” (Maalik) bɛka akyerɛ wɔn sɛ: “Mobɛtena mu afe bɔɔ. | وَنَادَوْا۟ يَٰمَٰلِكُ لِيَقْضِ عَلَيْنَا رَبُّكَ ۖ قَالَ إِنَّكُم مَّٰكِثُونَ ٧٧ |
| 78. Ampa sɛ Yɛde Nokorɛ no abrɛ mo, nanso mo mu pii kyiri Nokorɛ no. | لَقَدْ جِئْنَٰكُم بِٱلْحَقِّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَكُمْ لِلْحَقِّ كَٰرِهُونَ ٧٨ |
| 79. Anaasɛ (Qurashfoɔ), moabɔ (Me Nkɔmhyɛni no ho) pɔ bɔne bi anaa? Ɛneɛ Yɛn nso Yɛafa adwen. | أَمْ أَبْرَمُوٓا۟ أَمْرًا فَإِنَّا مُبْرِمُونَ ٧٩ |
| 80. Anaasɛ (abɔneɛfoɔ no) dwen sɛ Yɛnte wɔn nsumaeɛ mu ne wɔn kokoa mu agyinatuo no mu nsɛm anaa? Daabi, Y’asomafoɔ wɔ wɔn hɔ a wɔretwerɛ (biribiara). | أَمْ يَحْسَبُونَ أَنَّا لَا نَسْمَعُ سِرَّهُمْ وَنَجْوَىٰهُم ۚ بَلَىٰ وَرُسُلُنَا لَدَيْهِمْ يَكْتُبُونَ ٨٠ |
| 81. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ”Sɛ Ahummɔborɔ Hene no wɔ ba a, ɛneɛ me ne asomfoɔ no nea odi kan”. | قُلْ إِن كَانَ لِلرَّحْمَٰنِ وَلَدٌ فَأَنَا۠ أَوَّلُ ٱلْعَٰبِدِينَ ٨١ |
| 82. Kronkron Hene ne ɔsoro ne asaase Wura Nyankopɔn, Tumi Ahennwa Wura no Ɔkorɔn, so kyɛn deɛ wɔde susu no no. | سُبْحَٰنَ رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ رَبِّ ٱلْعَرْشِ عَمَّا يَصِفُونَ ٨٢ |
| 83. Enti (Nkɔmhyɛni), wodeɛ gyae wɔn ma wɔnkeka nsɛm hunu na wɔnni agorɔ nkosi sɛ wɔbɛhyia wɔn Da no a yɛahyɛ wɔn ho bɔ no. | فَذَرْهُمْ يَخُوضُوا۟ وَيَلْعَبُوا۟ حَتَّىٰ يُلَٰقُوا۟ يَوْمَهُمُ ٱلَّذِى يُوعَدُونَ ٨٣ |

| | |
|---|---|
| 84. Ɔno ne Nyankopɔn wɔ soro, na Ɔno ara nso ne Nyankopɔn wɔ asaase so, na Ɔne Onyansafoɔ no, na Ɔno ara nso ne Onimdefoɔ no a Ɔnim biribiara no. | وَهُوَ ٱلَّذِى فِى ٱلسَّمَآءِ إِلَٰهٌ وَفِى ٱلْأَرْضِ إِلَٰهٌ ۚ وَهُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٨٤﴾ |
| 85. Nhyira ne Nea ɔsoro ne asaase so, ne deɛ ɛwɔ mfimfii (nyinaa) ahennie wɔ no no, na Ne hɔ na Dɔnhwere no ho nimdeɛ no wɔ; na Ne hɔ na mobɛsan akɔ. | وَتَبَارَكَ ٱلَّذِى لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَعِندَهُۥ عِلْمُ ٱلسَّاعَةِ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٨٥﴾ |
| 86. Wɔn a wɔfiri N'akyi su frɛ wɔn no nni ntwitwagyeɛ ho tumi, na mmom gyesɛ wɔn a wɔdi Nokorɛ no ho adanseɛ no, na wɔnim (sɛ Nyankopɔn yɛ baako ampa). | وَلَا يَمْلِكُ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِهِ ٱلشَّفَٰعَةَ إِلَّا مَن شَهِدَ بِٱلْحَقِّ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٨٦﴾ |
| 87. Sɛ wobisa wɔn sɛ: “Hwan na Ɔbɔɔ wɔn a, wɔbɛka sɛ: “Nyankopɔn”. Adɛn na afei wɔretwe wɔn ho (firi Nokorɛ no ho)? | وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَهُمْ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ ۖ فَأَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٨٧﴾ |
| 88. (Nkɔmhyɛni) suu nesɛ: “Me Wura Nyankopɔn, weinom yɛ nkorɔfoɔ a wɔnnye nnie; | وَقِيلِهِۦ يَٰرَبِّ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ قَوْمٌ لَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٨٨﴾ |
| 89. (Nkɔmhyɛni), Dane woho firi wɔn ho na ka sɛ: “Asomdwoeɛ.” Na ɛnkyɛ wɔbɛhu (nokorɛ a ɛwɔ mu biara). | فَٱصْفَحْ عَنْهُمْ وَقُلْ سَلَٰمٌ ۚ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٨٩﴾ |

# 44. Ad-Dukhaan

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Haa – Miim. | حمٓ ﴿١﴾ |
| 2. Mede Nwoma no a ɛda (biribiara) adi pefee no di nse sɛ: | وَٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُبِينِ ﴿٢﴾ |
| 3. Nokorɛ, Yɛsanee (Qur'aan) no wɔ nhyira anadwo (Lailatul Qadr) no mu. Nokorɛ sɛ Yɛn na Yɛbɔ (nnipa) kɔkɔ. | إِنَّآ أَنزَلْنَٰهُ فِى لَيْلَةٍ مُّبَٰرَكَةٍ ۚ إِنَّا كُنَّا مُنذِرِينَ ﴿٣﴾ |
| 4. (Saa anadwo no) mu na yɛtoto dwumadie a edi mu biara ho ntotoeɛ- | فِيهَا يُفْرَقُ كُلُّ أَمْرٍ حَكِيمٍ ﴿٤﴾ |
| 5. Ahyɛdeɛ a ɛfiri Yɛn hɔ. Nokorɛ sɛ Yɛn na Yɛsoma Asomafoɔ. | أَمْرًا مِّنْ عِندِنَآ ۚ إِنَّا كُنَّا مُرْسِلِينَ ﴿٥﴾ |
| 6. (Ɛyɛ) ahummɔborɔ firi wo Wura Nyankopɔn hɔ. Nokorɛ sɛ Ɔne Otiefoɔ no a Ɔte biribiara no, na Ɔne Onimdefoɔ no. | رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٦﴾ |
| 7. Ɔsoro ne asaase ne deɛ ɛwɔ mfimfini Wura no, sɛ moadwen si mo pi ampa a. | رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَآ ۖ إِن كُنتُم مُّوقِنِينَ ﴿٧﴾ |

| | |
|---|---|
| 8. Awurade foforɔ biara nni hɔ gyesɛ Ɔno nko ara, Ɔma nkwa ɛna Ɔkum; (Ɔne) mo Wura Nyankopɔn ne moagyanom tetefoɔ no nso Wura Nyankopɔn no. | لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ يُحۡيِۦ وَيُمِيتُۖ رَبُّكُمۡ وَرَبُّ ءَابَآئِكُمُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٨ |
| 9. Aane, wɔn adwen nsi wɔn pi, ɛna wɔredi agorɔ. | بَلۡ هُمۡ فِي شَكّٖ يَلۡعَبُونَ ٩ |
| 10. Enti twɛn ɛda no a wisie kumoo a ɛda adi pefee bɛba ewiem no, | فَٱرۡتَقِبۡ يَوۡمَ تَأۡتِي ٱلسَّمَآءُ بِدُخَانٖ مُّبِينٖ ١٠ |
| 11. Ɛbɛkata nnipa so. (Boniayɛfoɔ no bɛka sɛ): "Wei yɛ asotwee a ɛyɛ ya paa. | يَغۡشَى ٱلنَّاسَۖ هَٰذَا عَذَابٌ أَلِيمٞ ١١ |
| 12. YɛWura, yi asotwee no firi yɛn so, Nokorɛ sɛ (afei deɛ) yɛyɛ agyediefoɔ. | رَّبَّنَا ٱكۡشِفۡ عَنَّا ٱلۡعَذَابَ إِنَّا مُؤۡمِنُونَ ١٢ |
| 13. Afutuo bɛn bio, wɔ ɛberɛ a Ɔsomafoɔ aba wɔn hɔ rekyerɛkyerɛ biribiara mu pefee, | أَنَّىٰ لَهُمُ ٱلذِّكۡرَىٰ وَقَدۡ جَآءَهُمۡ رَسُولٞ مُّبِينٞ ١٣ |
| 14. Nanso wɔdane wɔn ho firi ne ho, na wɔka sɛ: obi na ɛkyerɛ no, ɔyɛ bɔdamfoɔ? | ثُمَّ تَوَلَّوۡاْ عَنۡهُ وَقَالُواْ مُعَلَّمٞ مَّجۡنُونٌ ١٤ |
| 15. Nokorɛ sɛ, Yɛbɛyi asotwee no (kakra). Nokorɛ sɛ mobɛsan akɔ (mo bɔne no) mu. | إِنَّا كَاشِفُواْ ٱلۡعَذَابِ قَلِيلًاۚ إِنَّكُمۡ عَآئِدُونَ ١٥ |
| 16. Ɛda a Yɛbɛpari asɔ (wɔn) mu nsɔdene no, nokorɛ sɛ Yɛbɛtua wɔn bɔne no so ka | يَوۡمَ نَبۡطِشُ ٱلۡبَطۡشَةَ ٱلۡكُبۡرَىٰٓ إِنَّا مُنتَقِمُونَ ١٦ |
| 17. Nokorɛ sɛ Yɛsɔɔ Faro nkorɔfoɔ a wɔdii wɔn anim kan no hwɛɛ; na Ɔsomafoɔ Onimuonyamfoɔ no baa wɔn hɔ- | وَلَقَدۡ فَتَنَّا قَبۡلَهُمۡ قَوۡمَ فِرۡعَوۡنَ وَجَآءَهُمۡ رَسُولٞ كَرِيمٌ ١٧ |
| 18. (Bɛka kyerɛɛ wɔn) sɛ: "Fa Onyankopɔn nkoa no ma me". Nokorɛ meyɛ Ɔsomafoɔ nokwafoɔ ma mo. | أَنۡ أَدُّوٓاْ إِلَيَّ عِبَادَ ٱللَّهِۖ إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٨ |
| 19. Na monhwɛ na moamma mo ho so wɔ Nyankopɔn so. Nokorɛ sɛ mede tumi anaa nyinasoɔ pefee paa abrɛ mo. | وَأَن لَّا تَعۡلُواْ عَلَى ٱللَّهِۖ إِنِّيٓ ءَاتِيكُم بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٖ ١٩ |
| 20. Mehwehwɛ ntwitwagyeɛ firi me Wura ne mo Wura Nyankopɔn no hɔ sɛ monsi me abɔɔ nku me. | وَإِنِّي عُذۡتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُمۡ أَن تَرۡجُمُونِ ٢٠ |
| 21. Sɛ monnye me nni a monyae me komm. | وَإِن لَّمۡ تُؤۡمِنُواْ لِي فَٱعۡتَزِلُونِ ٢١ |
| 22. Enti (Mose) su frɛɛ ne Wura Nyankopɔn sɛ: "Saa nkorɔfoɔ yi yɛ nnipa bɔnefoɔ". | فَدَعَا رَبَّهُۥٓ أَنَّ هَٰٓؤُلَآءِ قَوۡمٞ مُّجۡرِمُونَ ٢٢ |
| 23. (Onyankopɔn ka kyerɛɛ Mose sɛ}: "Fa Menkoa no nante anadwo, nokorɛ sɛ (Farao ne ne dɔm no) be ti mo. | فَأَسۡرِ بِعِبَادِي لَيۡلًا إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ٢٣ |

| | |
|---|---|
| 24. (Sɛ wo ne wo nkorɔfoɔ twa nsuo no wie a) gyae ɔpo a ayɛ dinn na emu akyekyɛ no, Nokorɛ sɛ, (Farao ne nenkorɔfoɔ) yɛ ɛdɔm a nsuo bɛfa wɔn. | وَٱتْرُكِ ٱلْبَحْرَ رَهْوًا ۖ إِنَّهُمْ جُندٌ مُّغْرَقُونَ ٢٤ |
| 25. Turo ne asutire dodoɔ sɛn na wɔgyaaɛ? | كَمْ تَرَكُوا۟ مِن جَنَّـٰتٍ وَعُيُونٍ ٢٥ |
| 26. Ne mfuo ne adan pa, | وَزُرُوعٍ وَمَقَامٍ كَرِيمٍ ٢٦ |
| 27. Ne nnepa a na wɔn anigye ho no; | وَنَعْمَةٍ كَانُوا۟ فِيهَا فَـٰكِهِينَ ٢٧ |
| 28. Saa na ɛteɛ. Yɛmaa nnipa foforɔ bɛtenaa wɔn anan mu. | كَذَٰلِكَ ۖ وَأَوْرَثْنَـٰهَا قَوْمًا ءَاخَرِينَ ٢٨ |
| 29. Enti ɔsoro ne asaase ansu wɔn, na yɛamma wɔn berɛ. | فَمَا بَكَتْ عَلَيْهِمُ ٱلسَّمَآءُ وَٱلْأَرْضُ وَمَا كَانُوا۟ مُنظَرِينَ ٢٩ |
| 30. Ampa sɛ Yɛgyee Israel mma no firii animguaseɛ asotwee no mu. | وَلَقَدْ نَجَّيْنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ مِنَ ٱلْعَذَابِ ٱلْمُهِينِ ٣٠ |
| 31. (Yɛgyee wɔn) firi Farao nsam. Nokorɛ sɛ na ɔyɛ ahomasoɔ, na ɔka nsɛmmɔnedifoɔ no ho. | مِن فِرْعَوْنَ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَالِيًا مِّنَ ٱلْمُسْرِفِينَ ٣١ |
| 32. Ampa sɛ Yɛde nimdeɛ yii (Israel mma) no maa wɔkyɛn amansan no nyinaa (wɔ Mose berɛ so) | وَلَقَدِ ٱخْتَرْنَـٰهُمْ عَلَىٰ عِلْمٍ عَلَى ٱلْعَـٰلَمِينَ ٣٢ |
| 33. Yɛmaa wɔn nsɛnkyerɛnee nso a nsɔhwɛ pefee wɔ mu. | وَءَاتَيْنَـٰهُم مِّنَ ٱلْـَٔايَـٰتِ مَا فِيهِ بَلَـٰٓؤٌا۟ مُّبِينٌ ٣٣ |
| 34. Nokorɛ sɛ saa nkorɔfoɔ (Quraishfoɔ) yi ka sɛ: | إِنَّ هَـٰٓؤُلَآءِ لَيَقُولُونَ ٣٤ |
| 35. "Ɛno ara ne yɛwuo a edi kan no, na yɛnnyane yɛn mfiri owuo mu bio. | إِنْ هِىَ إِلَّا مَوْتَتُنَا ٱلْأُولَىٰ وَمَا نَحْنُ بِمُنشَرِينَ ٣٥ |
| 36. Sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa (sɛ yɛbɛsan anyane yɛn afiri owuo mu bio a) ɛneɛ momfa y'agyanom (a wɔn awuo no) mmra". | فَأْتُوا۟ بِـَٔابَآئِنَآ إِن كُنتُمْ صَـٰدِقِينَ ٣٦ |
| 37. Saa nkorɔfoɔ yi na ɛyɛ, anaasɛ Tubbafoɔ no, ne wɔn a wɔdii wɔn anim kan noa? Yɛsɛee wɔn (nyinaa) efirisɛ nokorɛ, na wɔyɛ abɔneɛfoɔ. | أَهُمْ خَيْرٌ أَمْ قَوْمُ تُبَّعٍ وَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ أَهْلَكْنَـٰهُمْ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ مُجْرِمِينَ ٣٧ |
| 38. Ɛnnyɛ agodie nti na Yɛbɔɔ ɔsoro ne asaase ne deɛ ɛwɔ mfimfii no. | وَمَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا لَـٰعِبِينَ ٣٨ |
| 39. Yɛammɔ ne mmienu wɔ (agorɔ so) na mmom nokorɛ nti, nanso wɔn mu pii nnim. | مَا خَلَقْنَـٰهُمَآ إِلَّا بِٱلْحَقِّ وَلَـٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٣٩ |
| 40. Nokorɛ sɛ Aseni Da no yɛ ɛberɛ a yɛahyɛ ama wɔn nyinaa, | إِنَّ يَوْمَ ٱلْفَصْلِ مِيقَـٰتُهُمْ أَجْمَعِينَ ٤٠ |

| | |
|---|---|
| 41. (Ɛyɛ) Da a adamfoɔ ho mma mfasoɔ mma adamfoɔ bi, na wɔnnya mmoa nso. | يَوْمَ لَا يُغْنِى مَوْلًى عَن مَّوْلًى شَيْـًٔا وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ٤١ |
| 42. Gyesɛ obia Nyankopɔn ahu no mmɔbɔ. Nokorɛ sɛ Ɔne Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene no. | إِلَّا مَن رَّحِمَ ٱللَّهُ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٤٢ |
| 43. Nokorɛ sɛ, dua Zaquum, | إِنَّ شَجَرَتَ ٱلزَّقُّومِ ٤٣ |
| 44. Yɛ abɔneɛfoɔ no aduane. | طَعَامُ ٱلْأَثِيمِ ٤٤ |
| 45. Ɛtesɛ yaawa a yɛanane; ehuru wɔ (wɔn) yafunu mu, | كَٱلْمُهْلِ يَغْلِى فِى ٱلْبُطُونِ ٤٥ |
| 46. Tesɛ nsuohyeɛ a ɛrehuro. | كَغَلْىِ ٱلْحَمِيمِ ٤٦ |
| 47. (Yɛbɛka akyerɛ Abɔfoɔ aniɛdenfoɔ no sɛ): "Monyere no ntwe n'ase nkɔto Amanehunu gya no mfinfii; | خُذُوهُ فَٱعْتِلُوهُ إِلَىٰ سَوَآءِ ٱلْجَحِيمِ ٤٧ |
| 48. Na afei monhwie nsuohyeɛ asotwee ngu ne tiri so. | ثُمَّ صُبُّوا۟ فَوْقَ رَأْسِهِۦ مِنْ عَذَابِ ٱلْحَمِيمِ ٤٨ |
| 49. "Ka hwɛ, (na w'adwen yɛ wo sɛ) wo ne otumfoɔ nimuonyamfoɔ no. | ذُقْ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْكَرِيمُ ٤٩ |
| 50. Nokorɛ sɛ wei na na moadwen nsi pi wɔ ho no. | إِنَّ هَٰذَا مَا كُنتُم بِهِۦ تَمْتَرُونَ ٥٠ |
| 51. Nokorɛ sɛ, Nyamesurofoɔ no wɔ baabi a ahotɔ wɔ. | إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى مَقَامٍ أَمِينٍ ٥١ |
| 52. Wɔ Aheman ne nsubɔnten mu. | فِى جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ٥٢ |
| 53. Wɔfirafira serekye kyeme ntomapa duuduro bi ma wɔn anim kyerɛ wɔn ho wɔn ho anim. | يَلْبَسُونَ مِن سُندُسٍ وَإِسْتَبْرَقٍ مُّتَقَٰبِلِينَ ٥٣ |
| 54. Saa (na ɛbɛyɛ). Na Yɛde mmaa ahoɔfɛfoɔ a wɔn ani-mma akɛse-akɛse bɛka wɔn ho. | كَذَٰلِكَ وَزَوَّجْنَٰهُم بِحُورٍ عِينٍ ٥٤ |
| 55. Wɔde ahotɔ bɛfrɛ aduaba biara a (wɔpɛ). | يَدْعُونَ فِيهَا بِكُلِّ فَٰكِهَةٍ ءَامِنِينَ ٥٥ |
| 56. Wɔnka owuo nhwɛ (bio), gyesɛ owuo a edii kan no (ara), na Ɔbɛbɔ wɔn ho ban afiri Amanehunu gya no asotwee no mu. | لَا يَذُوقُونَ فِيهَا ٱلْمَوْتَ إِلَّا ٱلْمَوْتَةَ ٱلْأُولَىٰ ۖ وَوَقَىٰهُمْ عَذَابَ ٱلْجَحِيمِ ٥٦ |
| 57. (Wei yɛ) adom a efiri wo Wura Nyankopɔn hɔ. Ɛno ne nkonimdie kɛseɛ paa no. | فَضْلًا مِّن رَّبِّكَ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ٥٧ |
| 58. Ampa sɛ Yɛama (Qur'aan yi) ayɛ mmrɛ wɔ wo kɛterɛma so sɛdeɛ wɔbɛkae. | فَإِنَّمَا يَسَّرْنَٰهُ بِلِسَانِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ٥٨ |
| 59. Enti wodeɛ twɛn; nokorɛ sɛ wɔn (nso) retwɛn. | فَٱرْتَقِبْ إِنَّهُم مُّرْتَقِبُونَ ٥٩ |

# 45. Al-Jaathiya

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Haa – Miim. | حمٓ ١ |
| 2. Nwoma yi mu Adiyisɛm no siane fri Onyankopɔn, Otumfoɔ Nyansafoɔ no hɔ. | تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ٢ |
| 3. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ ɔsoro ne asaase so de ma agyidiefoɔ no. | إِنَّ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ لَأٓيَٰتٖ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٣ |
| 4. Nsɛnkyerɛnee san wɔ sɛdeɛ yɛsi bɔɔ mo, ne mmoadoma a Wama wɔn ahwete (wɔ asaase soɔ no) mu ma amanfoɔ a wɔgye die. | وَفِي خَلۡقِكُمۡ وَمَا يَبُثُّ مِن دَآبَّةٍ ءَايَٰتٞ لِّقَوۡمٖ يُوقِنُونَ ٤ |
| 5. Nsɛnkyerɛnee nso wɔ adesaeɛ ne adekyeɛ a ɛbɔ abira, ne deɛ Onyankopɔn siane firi soro a ɛyɛ akɔnhoma a Ɔde bɛnyane asaase wɔ ne wuo akyi, ne mframa a edi adaneadane no mu ma amanfoɔ a wɔn wɔ nteaseɛ. | وَٱخۡتِلَٰفِ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن رِّزۡقٖ فَأَحۡيَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَا وَتَصۡرِيفِ ٱلرِّيَٰحِ ءَايَٰتٞ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٥ |
| 6. (Nkɔmhyɛni), woi nom yɛ Onyankopɔn nsɛm a yɛrekenkan kyerɛ wo wɔ nokorɛ mu. Enti Onyankopɔn ne Ne nsɛnkyerɛnee akyi no asɛm bɛn bio na wɔbɛgye adie? | تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ نَتۡلُوهَا عَلَيۡكَ بِٱلۡحَقِّۖ فَبِأَيِّ حَدِيثِۭ بَعۡدَ ٱللَّهِ وَءَايَٰتِهِۦ يُؤۡمِنُونَ ٦ |
| 7. Na due nka nkontomponi, bɔneni biara- | وَيۡلٞ لِّكُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٖ ٧ |
| 8. (Onipa) a ɔte Nyankopɔn nsɛm sɛ yɛrekenkan nanso ɔtɔ kɔso yɛ akɛsesɛm sɛdeɛ ɔnteeɛ. Enti fa asotwee yaaya no bɔ (saa nipa no) anohoba. | يَسۡمَعُ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ ثُمَّ يُصِرُّ مُسۡتَكۡبِرٗا كَأَن لَّمۡ يَسۡمَعۡهَاۖ فَبَشِّرۡهُ بِعَذَابٍ أَلِيمٖ ٨ |
| 9. Sɛ ɔnya nimdeɛ bi firi Yɛn Nsɛm no mu a, ɔde di fɛw. Saa nkorɔfoɔ no na animguaseɛ asotwee no bɛyɛ wɔn dea no. | وَإِذَا عَلِمَ مِنۡ ءَايَٰتِنَا شَيۡـًٔا ٱتَّخَذَهَا هُزُوًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٞ مُّهِينٞ ٩ |
| 10. Amanehunu gya da wɔn anim, na deɛ wɔanya no ensi wɔn hwee, na deɛ wɔn afri Nyankopɔn akyi de wɔn ayɛ akyitaafoɔ no nso (ho mma mfasoɔ mma wɔn), na wɔn wɔ asotwee a ɛsoo paa. | مِّن وَرَآئِهِمۡ جَهَنَّمُۖ وَلَا يُغۡنِي عَنۡهُم مَّا كَسَبُواْ شَيۡـٔٗا وَلَا مَا ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡلِيَآءَۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٠ |
| 11. (Qur'aan) woi yɛ kwankyerɛ (Nwoma); na wɔn a wɔnnye wɔn Wura Nyankopɔn Nsɛm no nnie no, wɔn wɔ asotwee bɔne a ɛyɛ ya papaapa. | هَٰذَا هُدٗىۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ لَهُمۡ عَذَابٞ مِّن رِّجۡزٍ أَلِيمٌ ١١ |

12. Onyankopɔn na Wabrɛ ɔpo ase ama mo, sɛdeɛ nsuom hyɛn bɛnante so wɔ Ne tumi mu, ne sɛdeɛ mobɛhwehwɛ N'adom, ne sɛdeɛ mobɛyi (no) ayɛ.

ٱللَّهُ ٱلَّذِى سَخَّرَ لَكُمُ ٱلۡبَحۡرَ لِتَجۡرِىَ ٱلۡفُلۡكُ فِيهِ بِأَمۡرِهِۦ وَلِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٢

13. Ɛna Wabrɛ deɛ ɛwɔ soro ne deɛ ɛwɔ asaase so (nyinaa) ase ama mo, ne nyinaa firi Ne hɔ. Nokorɛ sɛ nsɛnkyerɛnee wɔ woi nom mu ma amanfoɔ a wɔkaekaeɛ.

وَسَخَّرَ لَكُم مَّا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا مِّنۡهُۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ١٣

14. (Nkɔmhyɛni), ka kyerɛ wɔn a wɔagye adie no sɛ: "Wɔnfa wɔn a wɔn ani nna Nyankopɔn Nna no soɔ no bɔne nkyɛ wɔn, sɛdeɛ Ɔbɛtua amanfoɔ bi dwuma a wɔdiiɛ no so ka.

قُل لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ يَغۡفِرُواْ لِلَّذِينَ لَا يَرۡجُونَ أَيَّامَ ٱللَّهِ لِيَجۡزِىَ قَوۡمَۢا بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ١٤

15. Obia ɔbɛdi dwuma pa no ɛwɔ ɔno ara kraa, na obi nso a ɔbɛdi dwuma bɔne no nso etia ɔno ara kraa; na ɛno akyiri no, mo Wura Nyankopɔn hɔ na mobɛsan akɔ.

مَنۡ عَمِلَ صَٰلِحٗا فَلِنَفۡسِهِۦۖ وَمَنۡ أَسَآءَ فَعَلَيۡهَاۖ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمۡ تُرۡجَعُونَ ١٥

16. Nokorɛ sɛ Yɛde Nwoma ne atemmuo ne nkɔmhyɛ maa Israel mma no, na Yɛde adepa bɔɔ wɔn akɔnhoma na Yɛmaa wɔn so kyɛn amansan no nyinaa (wɔ saa berɛ no).

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا بَنِىٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحُكۡمَ وَٱلنُّبُوَّةَ وَرَزَقۡنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَفَضَّلۡنَٰهُمۡ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦

17. Yɛmaa wɔn ahyɛdeɛ no nso ho nkyerɛkyerɛmu. Na ntotoo biara nni wɔn mu kɔpem akyire yi a wɔnyaa nimdeɛ, ɛnam ahoɔyaa a ɛda wɔn ntɛm no nti. Nokorɛ sɛ wo Wura Nyankopɔn bɛbu wɔn ntɛm atɛn Atemmuda wɔ deɛ wɔnte wɔn ho ase wɔ ho no ho.

وَءَاتَيۡنَٰهُم بَيِّنَٰتٖ مِّنَ ٱلۡأَمۡرِۖ فَمَا ٱخۡتَلَفُوٓاْ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلۡعِلۡمُ بَغۡيَۢا بَيۡنَهُمۡۚ إِنَّ رَبَّكَ يَقۡضِى بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ١٧

18. Afei (Nkɔmhyɛni), Yɛde wo sii ɔsom no ahyɛdeɛ no ho mmra kwan pefee no so. Enti di akyire, na hwɛ na w'anni wɔn a wɔnnim no apɛdeɛ akyi.

ثُمَّ جَعَلۡنَٰكَ عَلَىٰ شَرِيعَةٖ مِّنَ ٱلۡأَمۡرِ فَٱتَّبِعۡهَا وَلَا تَتَّبِعۡ أَهۡوَآءَ ٱلَّذِينَ لَا يَعۡلَمُونَ ١٨

19. Nokorɛ sɛ wɔn ho mma mfasoɔ biara mma wo wɔ Nyankopɔn hɔ. Nokorɛ sɛ abɔneɛfoɔ no yɛ akyitaafoɔ ma wɔn ho wɔn ho. Na Onyankopɔn nso ne Nyamesurofoɔ no Kyitaafoɔ.

إِنَّهُمۡ لَن يُغۡنُواْ عَنكَ مِنَ ٱللَّهِ شَيۡـٔٗاۚ وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلِيَآءُ بَعۡضٖۖ وَٱللَّهُ وَلِىُّ ٱلۡمُتَّقِينَ ١٩

20. (Qur'aan) woi yɛ anibue (Nwoma) de ma adasamma, na ɛsan yɛ kwan kyerɛ ne ahummɔborɔ de ma amanfoɔ a wɔgye die.

هَٰذَا بَصَٰٓئِرُ لِلنَّاسِ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٞ لِّقَوۡمٖ يُوقِنُونَ ٢٠

21. Anaasɛ wɔn a wɔdi bɔne no dwen sɛ Yɛbɛyɛ wɔn tesɛ wɔn a wɔagye adie na wɔredi dwuma pa no; sɛ wɔn nkwa nna mu ne wɔn wuo mu bɛyɛ pɛ? Bɔne mu paa na wɔbu atɛn.

أَمۡ حَسِبَ ٱلَّذِينَ ٱجۡتَرَحُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن نَّجۡعَلَهُمۡ كَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَوَآءٗ مَّحۡيَاهُمۡ وَمَمَاتُهُمۡۚ سَآءَ مَا يَحۡكُمُونَ ٢١

22. Onyankopɔn de nokorɛ na abɔ ɔsoro ne asaase, sɛdeɛ ɔkra biara bɛnya n'akatua wɔ deɛ ɔyɔeɛ ho, na yɛnni wɔn amim.

وَخَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّ وَلِتُجۡزَىٰ كُلُّ نَفۡسِۭ بِمَا كَسَبَتۡ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ٢٢

23. Wonhunuu nea wafa n'apɛdeɛ ayɛ ne nyame no? Onyankopɔn Nim (saa nipa no), na ɔgyae no ma no yera, na Ɔsi n'aso ne n'akoma na Ɔde akatasoɔ kata n'ani. Na hwan na ɔbɛfiri Nyankopɔn akyi atene (saa nipa) no? Adɛn monnwen anaa?

أَفَرَءَيۡتَ مَنِ ٱتَّخَذَ إِلَٰهَهُۥ هَوَىٰهُ وَأَضَلَّهُ ٱللَّهُ عَلَىٰ عِلۡمٖ وَخَتَمَ عَلَىٰ سَمۡعِهِۦ وَقَلۡبِهِۦ وَجَعَلَ عَلَىٰ بَصَرِهِۦ غِشَٰوَةٗ فَمَن يَهۡدِيهِ مِنۢ بَعۡدِ ٱللَّهِۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٢٣

24. Deɛ wɔka ne sɛ: "Hwee nni hɔ bio ka yɛn wiase asetena yi ho. Yɛrewu na yɛsan te nkwa mu, na hwee nsɛe yɛn sɛ ɛberɛ". (Nkɔmhyɛni, saa nkorɔfoɔ yi) nni ɛno ho nimdeɛ; deɛ wɔn adwen yɛ wɔn (na wɔrekeka no).

وَقَالُواْ مَا هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا ٱلدُّنۡيَا نَمُوتُ وَنَحۡيَا وَمَا يُهۡلِكُنَآ إِلَّا ٱلدَّهۡرُۚ وَمَا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنۡ عِلۡمٍۖ إِنۡ هُمۡ إِلَّا يَظُنُّونَ ٢٤

25. Sɛ yɛrekenkan Yɛn Nsɛm pefee no kyerɛ wɔn a, wɔn nyinasoɔ ara ne sɛ: "Sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a ɛneɛ monfa y'agyanom (a wɔn awuo no) mmra (nkwa mu bio ma yɛnhwɛ)".

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٖ مَّا كَانَ حُجَّتَهُمۡ إِلَّآ أَن قَالُواْ ٱئۡتُواْ بِـَٔابَآئِنَآ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٢٥

26. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Onyankopɔn na Ɔma mo nkwa, na afei Wama mo awu, ansa na Waboaboa mo ano wɔ Wusɔreɛ da a akyingyeɛ biara nni ho no mu; nanso nnipa pii nnim.

قُلِ ٱللَّهُ يُحۡيِيكُمۡ ثُمَّ يُمِيتُكُمۡ ثُمَّ يَجۡمَعُكُمۡ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ لَا رَيۡبَ فِيهِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٢٦

27. Nyankopɔn na ɔsoro ne asaase so ahennie wɔ no. Ɛda a Dɔnhwere no bɛso no, saa Da no wɔn a wɔdii nkontompo akyire no bɛbrɛ agu.

وَلِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَيَوۡمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يَوۡمَئِذٖ يَخۡسَرُ ٱلۡمُبۡطِلُونَ ٢٧

28. (Saa Da no) wobɛhu ɔman biara sɛ wabu nkotodwe. Yɛbɛfrɛ ɔman biara akɔ ne (dwumadie) Nwoma no mu. Saa Da no dwuma a modiiɛ no so na (yɛbɛgyina) atua mo ka.

وَتَرَىٰ كُلَّ أُمَّةٖ جَاثِيَةٗۚ كُلُّ أُمَّةٖ تُدۡعَىٰٓ إِلَىٰ كِتَٰبِهَا ٱلۡيَوۡمَ تُجۡزَوۡنَ مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٢٨

29. Yɛn Nwoma woi, asɛm nokorɛ a ɛfa mo ho na ɛka. Nokorɛ sɛ na Yɛtwerɛ dwuma a na modie biara.

هَٰذَا كِتَٰبُنَا يَنطِقُ عَلَيۡكُم بِٱلۡحَقِّۚ إِنَّا كُنَّا نَسۡتَنسِخُ مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٢٩

30. Wɔn a wɔgye diiɛ na wɔdii dwuma pa no deɛ, wɔn Wura Nyankopɔn de wɔn bɛwura N'ahummɔborɔ no mu, na ɛno ne nkonimdie pefee no.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَيُدۡخِلُهُمۡ رَبُّهُمۡ فِي رَحۡمَتِهِۦۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡمُبِينُ ٣٠

31. (Yɛbɛka akyerɛ) wɔn a wɔyii boniayɛ no sɛ: "Enti yɛankenkan Me nsɛm no ankyerɛ mo?" Nanso moyɛɛ ahomasoɔ, na moyɛ amanfoɔ nnebɔneɛfoɔ.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَفَلَمۡ تَكُنۡ ءَايَٰتِي تُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ فَٱسۡتَكۡبَرۡتُمۡ وَكُنتُمۡ قَوۡمٗا مُّجۡرِمِينَ ٣١

32. Sɛ yɛka kyerɛ mo sɛ: ''Onyankopɔn bɔhyɛ no yɛ nokorɛ ampa, na Dɔnhwere no nso akyinyeɛ biara nni ho a", deɛ na moka ne sɛ: "Yɛdeɛ yɛnnim deɛ yɛfrɛ no Dɔnhwere no. Yɛdwen sɛ ɛyɛ adwen kyerɛ bi kwa, na yɛdeɛ y'adwen nsi yɛn pi wɔ ho."

وَإِذَا قِيلَ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ وَٱلسَّاعَةُ لَا رَيۡبَ فِيهَا قُلۡتُم مَّا نَدۡرِي مَا ٱلسَّاعَةُ إِن نَّظُنُّ إِلَّا ظَنّٗا وَمَا نَحۡنُ بِمُسۡتَيۡقِنِينَ ٣٢

33. Bɔne a wɔyɔeɛ no bɛyi ne ho adi akyerɛ wɔn, na deɛ wɔde dii fɛw no bɛtwa wɔn ho ahyia.

وَبَدَا لَهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا عَمِلُواْ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٣٣

34. Yɛbɛka akyerɛ wɔn sɛ: "Ɛnnɛ da yi Yɛwerɛ bɛfri mo sɛdeɛ mo werɛ firii sɛ mobɛhyia mu wɔ moda woi mu no. Mo fie ne Amanehunu gya no mu, na monni ɔboafoɔ,

وَقِيلَ ٱلۡيَوۡمَ نَنسَىٰكُمۡ كَمَا نَسِيتُمۡ لِقَآءَ يَوۡمِكُمۡ هَٰذَا وَمَأۡوَىٰكُمُ ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٣٤

35. Efirisɛ mofaa Nyankopɔn asɛm no fɛw die, na wiase asetena no daadaa mo. Enti saa Da no wɔnnya kwan mfiri wɔ (Amanehunu gya no) mu, na wɔnnya kwan nso sɛ yɛbɛma wɔn kwan aba wiase bio (abɛsakra wɔn adwen anya kwan asrɛ bɔnefakyɛ).

ذَٰلِكُم بِأَنَّكُمُ ٱتَّخَذۡتُمۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ هُزُوٗا وَغَرَّتۡكُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَاۚ فَٱلۡيَوۡمَ لَا يُخۡرَجُونَ مِنۡهَا وَلَا هُمۡ يُسۡتَعۡتَبُونَ ٣٥

36. Enti aseda no wɔ Nyankopɔn, ɔsoro Wura ne asaase Wura, Abɔdeɛ nyinaa Wura no.

فَلِلَّهِ ٱلۡحَمۡدُ رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَرَبِّ ٱلۡأَرۡضِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٣٦

37. Ɔno na ɔsoro ne asaase so Kɛseyɛ wɔ no, Ɔne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyansafoɔ no.

وَلَهُ ٱلۡكِبۡرِيَآءُ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٣٧

# 46. Al-Ahqaaf

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Haa – Miim.

حمٓ ١

2. Nwoma yi mu Adiyisɛm no sane firi Onyankopɔn Tumfoɔ Nyansafoɔ no hɔ.

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ٢

3. Yɛde nokorɛ no na abɔ ɔsoro ne asaase ne deɛ ɛwɔ mfinfii no, ɛna yɛahyehyɛ ɛberɛ ato ho. Wɔn a wɔnnye (Nokorɛ no) nnie no dane wɔn ho firi deɛ yɛrebɔ wɔn kɔkɔ wɔ ho no ho.

مَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَآ إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَأَجَلٖ مُّسَمّٗىۚ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَمَّآ أُنذِرُواْ مُعۡرِضُونَ ٣

4. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Moahunu deɛ mofiri Onyankopɔn akyi sufrɛ wɔn no? Monkyerɛ me (nneɛma a ɛwɔ) asaase so emu deɛ wɔn abɔ? Anaasɛ wɔwɔ kyɛfa bi wɔ ɔsoro? Monfa nwoma a edi wei anim kan mmrɛ me, anaa nimdeɛ nsohyɛdeɛ bi (a ɛkyerɛ saa), sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a “.

قُلۡ أَرَءَيۡتُم مَّا تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَرُونِي مَاذَا خَلَقُواْ مِنَ ٱلۡأَرۡضِ أَمۡ لَهُمۡ شِرۡكٞ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِۖ ٱئۡتُونِي بِكِتَٰبٖ مِّن قَبۡلِ هَٰذَآ أَوۡ أَثَٰرَةٖ مِّنۡ عِلۡمٍ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٤

5. Hwan na ayera kyɛn obi a ɔfiri Nyankopɔn akyi sufrɛ (biribi foforɔ) na (saa adeɛ no ntumi) mma no mmuaeɛ kɔsi Atemmuda, na (saa adeɛ a wɔresu frɛ wɔn no mpo) nnim wɔn sufrɛ no ho hwee?”

وَمَنۡ أَضَلُّ مِمَّن يَدۡعُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَن لَّا يَسۡتَجِيبُ لَهُۥٓ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَهُمۡ عَن دُعَآئِهِمۡ غَٰفِلُونَ ٥

6. Sɛ yɛboa nnipa ano (wɔ Wusɔreɛ da no a wɔn anyane no) bɛyɛ wɔn atamfo; na wɔbɛpo som a wɔsom wɔn no.

وَإِذَا حُشِرَ ٱلنَّاسُ كَانُواْ لَهُمۡ أَعۡدَآءٗ وَكَانُواْ بِعِبَادَتِهِمۡ كَٰفِرِينَ ٦

7. Sɛ yɛkenkan Yɛn Nsɛm pefee no kyerɛ wɔn a, deɛ wɔn a wɔnnye nnie no ka kyerɛ Nokorɛ no wɔ ɛberɛ a aba wɔn hɔ no nesɛ: “Wei deɛ ɛyɛ ntafowa anaa naadaasɛm pefee“.

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٖ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلۡحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمۡ هَٰذَا سِحۡرٞ مُّبِينٌ ٧

8. Anaasɛ (Nkɔmhyɛni) wɔka sɛ wabɔ wotrim (na watwerɛ Qur’aan yi)? Ka sɛ: ‘’Sɛ m’abɔ metrim koraa a monni tumii biara a mode bɛbɔ me ho ban afiri Onyankopɔn (abufuo). Ɔnim deɛ morekeka fa (Qur’aan) ho nyinaa. Ɔne Ɔdanseni a Ɔsom bo wɔ me ne mo ntam. Ɔne Bɔnefakyɛ Hene no, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene no.

أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۖ قُلۡ إِنِ ٱفۡتَرَيۡتُهُۥ فَلَا تَمۡلِكُونَ لِي مِنَ ٱللَّهِ شَيۡـًٔاۖ هُوَ أَعۡلَمُ بِمَا تُفِيضُونَ فِيهِۚ كَفَىٰ بِهِۦ شَهِيدَۢا بَيۡنِي وَبَيۡنَكُمۡۖ وَهُوَ ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ٨

9. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Ɛnyɛ me ne (onipa a) ɔdikan wɔ Asomafoɔ no mu, na mennim deɛ yɛde bɛyɛ me anaa deɛ yɛde bɛyɛ mo. Medeɛ menni (biribiara) akyi, gyesɛ deɛ yɛayi akyerɛ me no, na m’adwuma ara nesɛ meyɛ kɔkɔbɔni pefee.

قُلْ مَا كُنتُ بِدْعًا مِّنَ ٱلرُّسُلِ وَمَآ أَدْرِى مَا يُفْعَلُ بِى وَلَا بِكُمْ ۖ إِنْ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰٓ إِلَىَّ وَمَآ أَنَا۠ إِلَّا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ٩

10. Ka sɛ: ‘’Sɛ moahunu sɛ, (Qur’aan yi) firi Oyankopɔn hɔ ɛna moapo a, ɔdanseni bi firi Israel mma no mu adi nesɛso ho adanseɛ sɛ (ɛyɛ nokorɛ Nwoma a ɛfiri Onyankopɔn hɔ) tesɛ (deɛ Tora no nso firi Onyankopɔn hɔ no), enti wagye adi ɛna modeɛ moreyɛ ahomasoɔ. Nokorɛ sɛ Onyankopɔn nkyerɛ abɔneyɛfoɔ no kwan.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن كَانَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ وَكَفَرْتُم بِهِۦ وَشَهِدَ شَاهِدٌ مِّنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ عَلَىٰ مِثْلِهِۦ فَـَٔامَنَ وَٱسْتَكْبَرْتُمْ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٠

11. Wɔn a wɔnnye nnie no ka kyerɛ wɔn a wɔagye adie no sɛ: “Sɛ nka (Qur’aan ne Islam som yi) yɛ ade papa bi a, nka monsan yɛn ho nnya”. Ɛnam sɛ wɔnnyaa (Qur’aan yi) ho kwan kyerɛ nti no, deɛ wɔka ne sɛ: “Wei yɛ nkontompo dadaa”.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَوْ كَانَ خَيْرًا مَّا سَبَقُونَآ إِلَيْهِ ۚ وَإِذْ لَمْ يَهْتَدُوا۟ بِهِۦ فَسَيَقُولُونَ هَٰذَآ إِفْكٌ قَدِيمٌ ١١

12. Mose Nwoma no na edii (Qur’aan) anim kan, (na ɛyɛ) kwankyerɛ Nwoma ne ahummɔborɔ. Saa Nwoma yi rehyɛ (Mose deɛ) no mma; (ɛyɛ) Arab kasa, sɛdeɛ ɛbɛbɔ wɔn a wɔyɛ bɔne no kɔkɔ, na abɔ apapafoɔ no nso anohoba.

وَمِن قَبْلِهِۦ كِتَٰبُ مُوسَىٰٓ إِمَامًا وَرَحْمَةً ۚ وَهَٰذَا كِتَٰبٌ مُّصَدِّقٌ لِّسَانًا عَرَبِيًّا لِّيُنذِرَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ وَبُشْرَىٰ لِلْمُحْسِنِينَ ١٢

13. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔ’ka sɛ: “YɛWura ne Nyankopɔn na afei wɔgyina (pintinn) no, ehu biara nni wɔn so (wɔ Wusɔreɛ da no) na wɔn werɛ nso nho.

إِنَّ ٱلَّذِينَ قَالُوا۟ رَبُّنَا ٱللَّهُ ثُمَّ ٱسْتَقَٰمُوا۟ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ١٣

14. Saa nkorɔfoɔ no ne Soro aheman no mu foɔ no, na emu na wɔbɛtena afe bɔɔ. Dwuma (pa) a wɔdiiɛ no ho akatua ne no.

أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ خَٰلِدِينَ فِيهَا جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ١٤

15. Yɛahyɛ onipa sɛ ɔnyɛ ayamyɛ mma na’wofoɔ. Ɔmaame nyinsɛn no wɔ ɔberɛ ne ahometeɛ so, ɛna ɔwoo no wɔ ɔberɛ ne ahometeɛ mu. Ne nyinsɛn ne ne nufu ma yɛ abosome aduasa; kɔpem sɛ ɔbɛnyin na ɔbɛduru mfeɛ aduanan no ɔka sɛ: “Me wura Nyankopɔn, boa me na menfa W’adom a Wode adom me ne m’awofoɔ ho aseda mma Wo, na (boa me) ma menyɛ papa a ɛbɛyɛ W’anisɔ, na yɛ m’asefoɔ yie ma me. Nokorɛ sɛ me sakra m’adwen dema Wo; na nokorɛ sɛ

وَوَصَّيْنَا ٱلْإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيْهِ إِحْسَٰنًا ۖ حَمَلَتْهُ أُمُّهُۥ كُرْهًا وَوَضَعَتْهُ كُرْهًا ۖ وَحَمْلُهُۥ وَفِصَٰلُهُۥ ثَلَٰثُونَ شَهْرًا ۚ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ أَشُدَّهُۥ وَبَلَغَ أَرْبَعِينَ سَنَةً قَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِىٓ أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ ٱلَّتِىٓ أَنْعَمْتَ عَلَىَّ وَعَلَىٰ وَٰلِدَىَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صَٰلِحًا تَرْضَىٰهُ وَأَصْلِحْ لِى

| | |
|---|---|
| meka Muslimifoɔ (anaasɛ) wɔn a wɔbrɛ wɔn ho ase no ho". | فِي ذُرِّيَّتِيٓۖ إِنِّي تُبۡتُ إِلَيۡكَ وَإِنِّي مِنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ١٥ |
| 16. Saa nkorɔfoɔ yi na Yɛbɛgye wɔn dwumadi pa a wɔdiiɛ no, na yɛabɔ wɔn mfomsoɔ atra wɔ Soro ahemanmufoɔ no mu. (Wei yɛ) nokorɛ bɔhyɛ na yɛahyɛ wɔn no. | أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ نَتَقَبَّلُ عَنۡهُمۡ أَحۡسَنَ مَا عَمِلُواْ وَنَتَجَاوَزُ عَن سَيِّـَٔاتِهِمۡ فِيٓ أَصۡحَٰبِ ٱلۡجَنَّةِۖ وَعۡدَ ٱلصِّدۡقِ ٱلَّذِي كَانُواْ يُوعَدُونَ ١٦ |
| 17. Na mmom obi a ɔbɛka akyerɛ n'awofoɔ (wɔ ɛberɛ a wɔrefrɛ no akɔ gyidie mu no) sɛ: "Medeɛ kyerɛ! Morehyɛ me bɔ sɛ (mewuo akyi no) mɛsan apue (aba nkwa mu bio), aberɛ a awoɔ ntoatoasoɔ (pii) atwam wɔ m'anim (a wɔn mu biara nsɔreeɛ)? Na wɔn mmienu (agya ne ɛna no) srɛ Nyankopɔn mmoa (dema wɔn ba no, ka kyerɛ no sɛ): "Due nka wo, Gye di; nokorɛ sɛ Onyankopɔn bɔhyɛ no yɛ nokorɛ "Nanso deɛ ɔka ne sɛ: "Wei deɛ ɛyɛ tetefoɔ no anansesɛm " | وَٱلَّذِي قَالَ لِوَٰلِدَيۡهِ أُفّٖ لَّكُمَآ أَتَعِدَانِنِيٓ أَنۡ أُخۡرَجَ وَقَدۡ خَلَتِ ٱلۡقُرُونُ مِن قَبۡلِي وَهُمَا يَسۡتَغِيثَانِ ٱللَّهَ وَيۡلَكَ ءَامِنۡ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ فَيَقُولُ مَا هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٧ |
| 18. Saa nkorɔfoɔ no na asɛm no nokorɛ atia wɔn wɔ amanfoɔ a wɔatwa mu kɔ no wɔ Jinni ne adasamma no mu no. Nokorɛ sɛ wɔn aberɛ agu. | أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ حَقَّ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقَوۡلُ فِيٓ أُمَمٖ قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِهِم مِّنَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِۖ إِنَّهُمۡ كَانُواْ خَٰسِرِينَ ١٨ |
| 19. Obiara wɔ abasobɔdeɛ sɛdeɛ wɔn nwuma kyerɛ, sɛdeɛ (Nyankopɔn) bɛtua wɔn nwuma so ka pɛpɛɛpɛ, na yɛnni wɔn amim. | وَلِكُلّٖ دَرَجَٰتٞ مِّمَّا عَمِلُواْۖ وَلِيُوَفِّيَهُمۡ أَعۡمَٰلَهُمۡ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ١٩ |
| 20. Ɛda a yɛde wɔn a wɔnnye nnie no bɛba Ogya no anim no, (yɛbɛka akyerɛ wɔn sɛ): "Monsa kaa mo wiase asetena no mu papa no, ɛna mode gyee moani. Enti ɛnnɛ da yi yɛde animguaseɛ asotwee na ɛbɛtua mo so ka wɔ moahomasoɔ a moyɛɛ no wɔ asaase soɔ a na ɛnni ho kwan (sɛ moyɛ), ɛne mo nsɛmmɔnee a modiiɛ no ho. | وَيَوۡمَ يُعۡرَضُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَلَى ٱلنَّارِ أَذۡهَبۡتُمۡ طَيِّبَٰتِكُمۡ فِي حَيَاتِكُمُ ٱلدُّنۡيَا وَٱسۡتَمۡتَعۡتُم بِهَا فَٱلۡيَوۡمَ تُجۡزَوۡنَ عَذَابَ ٱلۡهُونِ بِمَا كُنتُمۡ تَسۡتَكۡبِرُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَبِمَا كُنتُمۡ تَفۡسُقُونَ ٢٠ |
| 21. Na kae Aadfoɔ nua (Huud), ɛberɛ a ɔbɔɔ nenkorɔfoɔ no kɔkɔ wɔ Ahqaaf. Ampa sɛ na kɔkɔbɔfoɔ (pii) atwam wɔ n'anim ne n'akyi. (Ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ): "Monhwɛ na moansom biribiara, gyesɛ Onyankopɔn nko ara. Nokorɛ sɛ mesuro Da kɛseɛ no asotwee no ma mo ". | وَٱذۡكُرۡ أَخَا عَادٍ إِذۡ أَنذَرَ قَوۡمَهُۥ بِٱلۡأَحۡقَافِ وَقَدۡ خَلَتِ ٱلنُّذُرُ مِنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَمِنۡ خَلۡفِهِۦٓ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ٢١ |

22. Wɔkaa sɛ: “Wobaa yɛn hɔ sɛ worebɛdane y’ani afiri yɛn abosom no so? Sɛ woyɛ nokwafoɔ ampa a, ɛnneɛ ma deɛ wode hyɛ yɛn bɔ (hunahuna yɛn) no mmra yɛn so”.

قَالُوٓاْ أَجِئۡتَنَا لِتَأۡفِكَنَا عَنۡ ءَالِهَتِنَا فَأۡتِنَا
بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٢٢

23. Obuaa sɛ: ”(Dɔnhwere no ho) nimdeɛ no deɛ ɛwɔ Nyankopɔn nko ara hɔ, na deɛ yɛde somaa me no na merebɔ ho dawuro akyerɛ mo no. Na mmom mahunu sɛ moyɛ amanfoɔ bi a motiri awuo.

قَالَ إِنَّمَا ٱلۡعِلۡمُ عِندَ ٱللَّهِ وَأُبَلِّغُكُم
مَّآ أُرۡسِلۡتُ بِهِۦ وَلَٰكِنِّيٓ أَرَىٰكُمۡ
قَوۡمٗا تَجۡهَلُونَ ٢٣

24. Ɛberɛ a wɔhunuu mununkum kɛseɛ bi sɛ ani kyerɛ wɔn bonhwa no mu hɔ no, wɔkaa sɛ: “Wei yɛ mununkum a ɛrebrɛ yɛn nsuo”. Daabi! Wei ne (asotwee) no ara na morepɛ no ntɛm no. Mframa a ɛwɔ mu no yɛ asotwee a ɛyɛ ya paa.

فَلَمَّا رَأَوۡهُ عَارِضٗا مُّسۡتَقۡبِلَ أَوۡدِيَتِهِمۡ
قَالُواْ هَٰذَا عَارِضٞ مُّمۡطِرُنَاۚ بَلۡ هُوَ
مَا ٱسۡتَعۡجَلۡتُم بِهِۦۖ رِيحٞ فِيهَا
عَذَابٌ أَلِيمٞ ٢٤

25. (Saa mframa no) sɛɛ biribiara pasaa wɔ ne Wura Nyankopɔn ahyɛdeɛ mu. Enti adeɛ kyeeɛ no wonhunu hwee gyesɛ wɔn asetena mu. Saa na Yɛtua nnebɔnefoɔ no so ka.

تُدَمِّرُ كُلَّ شَيۡءِۭ بِأَمۡرِ رَبِّهَا فَأَصۡبَحُواْ
لَا يُرَىٰٓ إِلَّا مَسَٰكِنُهُمۡۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي
ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٢٥

26. Ampa sɛ Yɛmaa wɔn asetena pa paa wɔ asaase no so a mo (Quraishfoɔ) Yɛmmaa mo (saa) asetena pa no bie, na Yɛmaa wɔn aso ne ani ne akoma, na wɔn aso anaa wɔn ani anaa wɔn akoma no ho amma mfasoɔ biara amma wɔn wɔ ɛberɛ a wɔ ne Nyankopɔn nsɛm dii asie, na deɛ wɔdii ho fɛw no bɛtwaa wɔn ho hyiaeɛ.

وَلَقَدۡ مَكَّنَّٰهُمۡ فِيمَآ إِن مَّكَّنَّٰكُمۡ فِيهِ
وَجَعَلۡنَا لَهُمۡ سَمۡعٗا وَأَبۡصَٰرٗا وَأَفۡـِٔدَةٗ
فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُمۡ سَمۡعُهُمۡ وَلَآ
أَبۡصَٰرُهُمۡ وَلَآ أَفۡـِٔدَتُهُم مِّن شَيۡءٍ
إِذۡ كَانُواْ يَجۡحَدُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ
وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ
٢٦

27. Ampa sɛ Yɛasɛe nkuro a atwa mo ho ahyia no, na Yɛkɔɔ so yii nsɛnkyerɛnee (pii) adi kyerɛɛ wɔn sɛdeɛ ɛbɛyɛ a wɔbɛsan wɔn akyi (afiri wɔn bɔne mu).

وَلَقَدۡ أَهۡلَكۡنَا مَا حَوۡلَكُم مِّنَ ٱلۡقُرَىٰ
وَصَرَّفۡنَا ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ٢٧

28. Afei adɛn na wɔn a wɔfirii Nyankopɔn akyi faa wɔn sɛ anyame, sɛdeɛ ɛde wɔn bɛbɛn Nyankopɔn no ammoa wɔn? Daabi, (wɔn anyame no) ayi wɔn ama. Wei ne wɔn nkontomposɛm a wɔbɔ wɔn tirim keka no.

فَلَوۡلَا نَصَرَهُمُ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ
ٱللَّهِ قُرۡبَانًا ءَالِهَةَۢۖ بَلۡ ضَلُّواْ عَنۡهُمۡۚ
وَذَٰلِكَ إِفۡكُهُمۡ وَمَا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٢٨

29. (Nkɔmhyɛni), kae ɛberɛ a Yɛdanee Jinn kuo bi ani kyerɛɛ wo hɔ, na wɔtiee Qur’aan (akenkan), ɛberɛ a wɔbaa hɔ no, wɔka kyerɛɛ (wɔn ho) sɛ: ”Monyɛ komm! Ɛberɛ a (akenkan

وَإِذۡ صَرَفۡنَآ إِلَيۡكَ نَفَرٗا مِّنَ ٱلۡجِنِّ
يَسۡتَمِعُونَ ٱلۡقُرۡءَانَ فَلَمَّا حَضَرُوهُ قَالُوٓاْ

no) siiɛ no, wɔdanee wɔn ho kɔɔ wɔn nkorɔfoɔ hɔ kɔbɔɔ (wɔn) kɔkɔ.

أَنصِتُواْۖ فَلَمَّا قُضِيَ وَلَّوْاْ إِلَىٰ قَوْمِهِم
مُّنذِرِينَ ٢٩

---

30. Wɔkaa sɛ: "Yɛn nkorɔfoɔ, nokorɛ sɛ yɛate Nwoma bi a yɛasane aba Mose akyi no mu nsɛm, na ɛhyɛ (Nwoma) a edi n'anim kan no mma, ɛkyerɛ kwan kɔ nokorɛ ne ɔkwan tenenee no so".

قَالُواْ يَٰقَوْمَنَآ إِنَّا سَمِعْنَا كِتَٰبًا أُنزِلَ
مِنۢ بَعْدِ مُوسَىٰ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيْنَ
يَدَيْهِ يَهْدِيٓ إِلَى ٱلْحَقِّ وَإِلَىٰ طَرِيقٖ
مُّسْتَقِيمٖ ٣٠

---

31. Yɛn nkorɔfoɔ, monnye Nyankopɔn frɛ no so na monnye no nni, na Ɔde mo bɔne no bi bɛkyɛ mo, na Wabɔ mo ho ban afiri asotwee yaaya no ho.

يَٰقَوْمَنَآ أَجِيبُواْ دَاعِيَ ٱللَّهِ وَءَامِنُواْ بِهِۦ
يَغْفِرْ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمْ
وَيُجِرْكُم مِّنْ عَذَابٍ أَلِيمٖ ٣١

---

32. Na obia wannye Nyankopɔn frɛ no soɔ no, ɔnni dwanekɔbea (biara) wɔ asaase yi so, na ɔnni okyitaafoɔ biara wɔ Nyankopɔn akyi. Saa nkorɔfoɔ no na wɔn wɔ ɔyera pefee paa mu no''

وَمَن لَّا يُجِبْ دَاعِيَ ٱللَّهِ فَلَيْسَ
بِمُعْجِزٖ فِي ٱلْأَرْضِ وَلَيْسَ لَهُۥ مِن
دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءُۚ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ
٣٢

---

33. Enti wɔnhunuu sɛ Onyankopɔn no a Ɔbɔɔ soro ne asaase, na Wammerɛ wɔ ne mmɔeɛ no ho no wɔ tumi sɛ Ɔnyane awufoɔ? Aane! Nokorɛ sɛ Ɔwɔ tumi wɔ biribiara so.

أَوَلَمْ يَرَوْاْ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِي خَلَقَ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَلَمْ يَعْيَ بِخَلْقِهِنَّ
بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحْـِۧيَ ٱلْمَوْتَىٰۚ بَلَىٰٓۚ إِنَّهُۥ
عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٖ قَدِيرٞ ٣٣

---

34. Ɛda a Yɛde wɔn a wɔannye annie no bɛba egya no anim no, (yɛbɛbisa wɔn sɛ): "Wei nyɛ nokorɛ anaa?" Wɔbɛka sɛ: "Aane! Yɛde yɛn Wura Nyankopɔn di nse". (Onyankopɔn) bɛka sɛ: "Monsɔ (asotwee no) nhwɛ ɛnam sɛ mopoo (nokorɛ) no nti."

وَيَوْمَ يُعْرَضُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَلَى ٱلنَّارِ
أَلَيْسَ هَٰذَا بِٱلْحَقِّۖ قَالُواْ بَلَىٰ
وَرَبِّنَاۚ قَالَ فَذُوقُواْ ٱلْعَذَابَ بِمَا كُنتُمْ
تَكْفُرُونَ ٣٤

---

35. Enti (Nkɔmhyɛni), wodeɛ si aboterɛ sɛdeɛ Asomafoɔ no mu atitiriw no sii aboterɛ no, na ɛmpere (asotwee no) ho mma wɔn. Ɛda a wɔbɛhunu deɛ Yɛahyɛ wɔn ho bɔ no, ɛbɛyɛ wɔn sɛ, wɔantena (wiase) gyesɛ bɛyɛ adekyeɛ mu dɔnhwere baako bi pɛ. (Qur'aan yi yɛ) amanebɔ. Enti ɛnyɛ asoɔdenfoɔ no na (asotwee no ba a) wɔbɛsɛeɛ?

فَٱصْبِرْ كَمَا صَبَرَ أُوْلُواْ ٱلْعَزْمِ مِنَ
ٱلرُّسُلِ وَلَا تَسْتَعْجِل لَّهُمْۚ كَأَنَّهُمْ
يَوْمَ يَرَوْنَ مَا يُوعَدُونَ لَمْ يَلْبَثُوٓاْ إِلَّا
سَاعَةٗ مِّن نَّهَارِۭۚ بَلَٰغٞۚ فَهَلْ يُهْلَكُ
إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ٣٥

# 47. Muhammad

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Wɔn a wɔpo nokorɛ no na wɔsi (amanfoɔ) kwan firi Nyankopɔn kwan no soɔ no, (Onyankopɔn) bɛma wɔnwuma ayɛ kwa.

ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَصَدُّوا۟ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ أَضَلَّ أَعْمَـٰلَهُمْ ١

2. Wɔn nso a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa, na wɔgye deɛ yɛasane ama Muhammad no die sɛ ɛno ne nokorɛ a efiri wɔn Wura Nyankopɔn hɔ no, Ɔbɛpepa wɔn bɔne afiri wɔn so na Wayɛ wɔn abrabɔ mu yie (ama wɔn).

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ وَءَامَنُوا۟ بِمَا نُزِّلَ عَلَىٰ مُحَمَّدٍ وَهُوَ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّهِمْ كَفَّرَ عَنْهُمْ سَيِّـَٔاتِهِمْ وَأَصْلَحَ بَالَهُمْ ٢

3. Efrisɛ, wɔn a wɔpo nokorɛ no di nkontompo akyi, ɛna wɔn a wɔagye adie no nso di nokorɛ a efiri wɔn Wura Nyankopɔn hɔ no akyi. Saa na Nyankopɔn de wɔn yɛ mfatoho ma adasamma.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱتَّبَعُوا۟ ٱلْبَـٰطِلَ وَأَنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّبَعُوا۟ ٱلْحَقَّ مِن رَّبِّهِمْ ۚ كَذَٰلِكَ يَضْرِبُ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ أَمْثَـٰلَهُمْ ٣

4. Enti sɛ mo ne aboniayɛfoɔ no hyia wɔ ɔkoo mu a, montwitwa wɔn kɔn nkosi sɛ mobɛdi wɔn so nkonim, na monfa wɔn nnomum, na mongu wɔn mpokyerɛ mmia mu; na akyire yi a ɔkoo no aguo no, (mobɛtumi} adom (de wɔn ho akyɛ wɔn), anaasɛ (mobɛtumi) ama wɔn atua mpata. Saa ara na sɛ Nyankopɔn pɛ a, nka Ɔno ara bɛtwe wɔn aso, na mmom sɛdeɛ Ɔde mo ho bɛyɛ mo ho mo ho nsɔhwɛ. Wɔn a yɛaku wɔn wɔ Nyankopɔn kwan soɔ no nso Ɔmma wɔn nnwuma nnyɛ kwa.

فَإِذَا لَقِيتُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فَضَرْبَ ٱلرِّقَابِ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَثْخَنتُمُوهُمْ فَشُدُّوا۟ ٱلْوَثَاقَ فَإِمَّا مَنًّۢا بَعْدُ وَإِمَّا فِدَآءً حَتَّىٰ تَضَعَ ٱلْحَرْبُ أَوْزَارَهَا ۚ ذَٰلِكَ ۖ وَلَوْ يَشَآءُ ٱللَّهُ لَٱنتَصَرَ مِنْهُمْ وَلَـٰكِن لِّيَبْلُوَا۟ بَعْضَكُم بِبَعْضٍ ۗ وَٱلَّذِينَ قُتِلُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ فَلَن يُضِلَّ أَعْمَـٰلَهُمْ ٤

5. Ɔbɛtene wɔn na Wayɛ wɔn asetena mu yie,

سَيَهْدِيهِمْ وَيُصْلِحُ بَالَهُمْ ٥

6. Na Ɔde wɔn awura Soro aheman no a Ɔde akyerɛ wɔn no mu.

وَيُدْخِلُهُمُ ٱلْجَنَّةَ عَرَّفَهَا لَهُمْ ٦

7. Mo a moagye adie, sɛ moboa Nyankopɔn a Ɔno nso bɛboa mo, na Wama moagyina moanan so pintin.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِن تَنصُرُوا۟ ٱللَّهَ يَنصُرْكُمْ وَيُثَبِّتْ أَقْدَامَكُمْ ٧

8. Na wɔn a wɔnnye nnie no deɛ, ɔsɛɛɛ na ɛwɔ wɔn soɔ, na (Nyankopɔn) bɛma wɔn nnwuma ayɛ kwa.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فَتَعْسًا لَّهُمْ وَأَضَلَّ أَعْمَـٰلَهُمْ ٨

9. Efirisɛ wɔmpɛ adeɛ a Nyankopɔn asane aba no, enti Wama wɔn nnwuma (nyinaa) ayɛ kwa.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَرِهُوا۟ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأَحْبَطَ أَعْمَـٰلَهُمْ ٩

| | |
|---|---|
| 10. Enti wɔntu kwan wɔ asaase no so nhwɛ sɛdeɛ boniayɛfoɔ no a wɔdii kan no awieeɛ si wieeɛ? Onyankopɔn sɛee wɔn pasaa. Na boniayɛfoɔ no wɔ ne (saa asotwee no) sɛ so. | أَفَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۖ دَمَّرَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡۖ وَلِلۡكَٰفِرِينَ أَمۡثَٰلُهَا ١٠ |
| 11. Efirisɛ Nyankopɔn ne wɔn a wɔagye adie no Kyitaafoɔ, na boniayɛfoɔ no deɛ wɔnni okyitaafoɔ biara. | ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ مَوۡلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَأَنَّ ٱلۡكَٰفِرِينَ لَا مَوۡلَىٰ لَهُمۡ ١١ |
| 12. Nokorɛ sɛ Nyankpɔn de wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no bɛwura Soro aheman a nsubɔnten nenam aseɛ no mu. Na wɔn a wɔyi boniayɛ no deɛ, wɔregye wɔn ani na wɔdidi tesɛ deɛ nyɛmmoa didie, na boniayɛfoɔ no fie ne Amanehunu gyam. | إِنَّ ٱللَّهَ يُدۡخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يَتَمَتَّعُونَ وَيَأۡكُلُونَ كَمَا تَأۡكُلُ ٱلۡأَنۡعَٰمُ وَٱلنَّارُ مَثۡوٗى لَّهُمۡ ١٢ |
| 13. Nkuro pii na na wɔyɛ den kyɛn wo kuro (Maka) a yɛatu wo afiri mu no. Yɛsɛee wɔn pasaa na wɔanya boafoɔ. | وَكَأَيِّن مِّن قَرۡيَةٍ هِيَ أَشَدُّ قُوَّةٗ مِّن قَرۡيَتِكَ ٱلَّتِيٓ أَخۡرَجَتۡكَ أَهۡلَكۡنَٰهُمۡ فَلَا نَاصِرَ لَهُمۡ ١٣ |
| 14. Obi a ɔgyina nyinasoɔ anaa nokorɛ pefee a ɛfiri ne Wura Nyankopɔn hɔ no soɔ, (saa nipa no) tesɛ wɔn a wɔdi dwumadi bɔne na ɛyɛ wɔn fɛ na wɔdi wɔn apɛdeɛ akyire no? | أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّهِۦ كَمَن زُيِّنَ لَهُۥ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ وَٱتَّبَعُوٓاْ أَهۡوَآءَهُم ١٤ |
| 15. Ɔsoro aheman a yɛde ahyɛ Nyame-surofoɔ no bɔ no sei na ne mfatoho siteɛ: Nsubɔnten a emu nsuo no dɛ ne ne pampan no nsesa wɔ hɔ, ɛne nsubɔnten a emu nsuo no yɛ nufusuo na ne dɛ no nsesa (nso wɔ hɔ), ne nsubɔnten a emu nsuo no yɛ nsa na ɛyɛ dɛ ma wɔn a wɔnom no (nso wɔ hɔ), ɛne nsubɔnten a ɛyɛ ɛwoɔ a ani korɔgyee (nso wɔ hɔ). Na wɔbenya aduaba biara nso bi wɔ hɔ, na (wasan anya) bɔnefakyɛ a ɛfiri wɔn Wura Nyankopɔn hɔ. (Enti Aheman no mu foɔ no) tesɛ wɔn a wɔbɛtena Amanehunu gya no mu afe bɔɔ na nsuohyeɛ a ahuro na yɛbɛma wɔn anom ama atwitwa wɔn nsono mu no? | مَّثَلُ ٱلۡجَنَّةِ ٱلَّتِي وُعِدَ ٱلۡمُتَّقُونَۖ فِيهَآ أَنۡهَٰرٞ مِّن مَّآءٍ غَيۡرِ ءَاسِنٖ وَأَنۡهَٰرٞ مِّن لَّبَنٖ لَّمۡ يَتَغَيَّرۡ طَعۡمُهُۥ وَأَنۡهَٰرٞ مِّنۡ خَمۡرٖ لَّذَّةٖ لِّلشَّٰرِبِينَ وَأَنۡهَٰرٞ مِّنۡ عَسَلٖ مُّصَفّٗىۖ وَلَهُمۡ فِيهَا مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ وَمَغۡفِرَةٞ مِّن رَّبِّهِمۡۖ كَمَنۡ هُوَ خَٰلِدٞ فِي ٱلنَّارِ وَسُقُواْ مَآءً حَمِيمٗا فَقَطَّعَ أَمۡعَآءَهُمۡ ١٥ |
| 16. (Nkɔmhyɛni), wɔn mu bi wɔ hɔ a wɔtie wo kɔpem sɛ, sɛ wɔfiri wo hɔ kɔ a, wɔka kyerɛ wɔn a Yɛama wɔn nimdeɛ (wɔ wɔn nkorɔfoɔ no mu no) sɛ: "Ɛdeɛn na ɔka kyerɛɛ mo sesei no?" Saa nkorɔfoɔ no na Nyankopɔn asi wɔn akoma ano, na wɔdi wɔn apɛdeɛ akyire no. | وَمِنۡهُم مَّن يَسۡتَمِعُ إِلَيۡكَ حَتَّىٰٓ إِذَا خَرَجُواْ مِنۡ عِندِكَ قَالُواْ لِلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ مَاذَا قَالَ ءَانِفًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ |

طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ وَٱتَّبَعُوٓا۟ أَهْوَآءَهُمْ
١٦

17. Wɔn a wɔanya kwankyerɛ no nso Yɛde tenenee bɛsan aka wɔn ho na yɛde wɔn Nyamesuro nso ama wɔn.

وَٱلَّذِينَ ٱهْتَدَوْا۟ زَادَهُمْ هُدًى وَءَاتَىٰهُمْ
تَقْوَىٰهُمْ ١٧

18. Enti deɛ wɔrentwɛn ara ne sɛ Dɔnhwere no bɛba wɔn so mpofirim? Nokorɛ sɛ ɛho nsohyɛdeɛ no bi aba. Na sɛ ɛba wɔn so a, sɛn na wɔbɛsi anya wɔn afutuo no so mfasoɔ?

فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا ٱلسَّاعَةَ أَن تَأْتِيَهُم
بَغْتَةً ۖ فَقَدْ جَآءَ أَشْرَاطُهَا ۚ فَأَنَّىٰ لَهُمْ إِذَا
جَآءَتْهُمْ ذِكْرَىٰهُمْ ١٨

19. Enti hunu sɛ Nokorɛ, awurade foforɔ biara nni hɔ gyesɛ Nyankopɔn. Enti srɛ no bɔnefakyɛ wɔ wo mfomsoɔ ho, na (srɛ no bɔnefakyɛ nso ma) agyidiefoɔ mmarima ne agyidiefoɔ mmaa no. Onyankopɔn Nim mo nanteɛ mu ne moatenaseɛ mu (nyinaa).

فَٱعْلَمْ أَنَّهُۥ لَآ إِلَـٰهَ إِلَّا ٱللَّهُ وَٱسْتَغْفِرْ
لِذَنۢبِكَ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَـٰتِ ۗ
وَٱللَّهُ يَعْلَمُ مُتَقَلَّبَكُمْ وَمَثْوَىٰكُمْ ١٩

20. Wɔn a wɔagye adie no ka sɛ: “Adɛn nti na yɛnnyi Suura bi (a ɛma yɛn ɔkoo ho kwan) mma? Sɛ Suura a ɛda adi pefee ba na yɛbɔ ɔkoo so wɔ mu a, wobɛhunu sɛ wɔn a yadeɛ wɔ wɔn akoma mu no rehwɛ wo tesɛ obia owuo asi ne soɔ nhwɛ. Enti due nka wɔn.

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَوْلَا نُزِّلَتْ سُورَةٌ ۖ
فَإِذَآ أُنزِلَتْ سُورَةٌ مُّحْكَمَةٌ وَذُكِرَ
فِيهَا ٱلْقِتَالُ ۙ رَأَيْتَ ٱلَّذِينَ فِى
قُلُوبِهِم مَّرَضٌ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ نَظَرَ
ٱلْمَغْشِىِّ عَلَيْهِ مِنَ ٱلْمَوْتِ ۖ فَأَوْلَىٰ لَهُمْ
٢٠

21. Setie ne kasapa (na ɛyɛ ma wɔn). Na sɛ yɛde dwuma no si y’ani so, ɛna nka wɔredi nokorɛ ama Onyankopɔn a, nka ɛyɛ ma wɔn.

طَاعَةٌ وَقَوْلٌ مَّعْرُوفٌ ۚ فَإِذَا عَزَمَ ٱلْأَمْرُ
فَلَوْ صَدَقُوا۟ ٱللَّهَ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ
٢١

22. Sɛ monsa ka tumi a, bɔne na ebia mobɛyɛ no wɔ asaase no soɔ, na moatete moabusua ntam.

فَهَلْ عَسَيْتُمْ إِن تَوَلَّيْتُمْ أَن تُفْسِدُوا۟
فِى ٱلْأَرْضِ وَتُقَطِّعُوٓا۟ أَرْحَامَكُمْ ٢٢

23. Saa nkorɔfoɔ no (a wɔdi nsɛmɔne, na wɔtete abusua ntam no) na Onyankopɔn abɔ wɔn dua no, Wafira wɔn ani, na Wama wɔn aso nso asi.

أُو۟لَـٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُ فَأَصَمَّهُمْ
وَأَعْمَىٰٓ أَبْصَـٰرَهُمْ ٢٣

24. Enti wɔnnwen Qur’aan no ho nnkɔ akyiri anaa? Anaasɛ (yɛde) krado ato wɔn akoma mu (a enti ɛmma nokorɛ no ntumi nwura mu anaa)?

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ ٱلْقُرْءَانَ أَمْ عَلَىٰ قُلُوبٍ
أَقْفَالُهَآ ٢٤

25. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔsan wɔn akyi firi (Islam som mu) wɔ akyire yi a yɛakyerɛkyerɛ ɔkwan tenenee no mu pefee akyerɛ wɔn no, ɔbonsam ma (wɔn anidaasoɔ hunu no) yɛ wɔn fɛ, na ɔma (wɔn nkwa nna no) yɛ (wɔn aniso) tenten ma wɔn.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱرۡتَدُّواْ عَلَىٰٓ أَدۡبَٰرِهِم مِّنۢ بَعۡدِ
مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلۡهُدَى ٱلشَّيۡطَٰنُ
سَوَّلَ لَهُمۡ وَأَمۡلَىٰ لَهُمۡ ٢٥

26. Efirisɛ wɔka kyerɛ wɔn a wɔtan deɛ Onyankopɔn asane aba no sɛ: “Yɛbɛyɛ sotie ama mo wɔ nsɛm bi mu”. Nanso Onyankopɔn nim wɔn nsumaeɛ mu nsɛm (nyinaa).

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَالُواْ لِلَّذِينَ كَرِهُواْ مَا نَزَّلَ
ٱللَّهُ سَنُطِيعُكُمۡ فِي بَعۡضِ ٱلۡأَمۡرِۖ
وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ إِسۡرَارَهُمۡ ٢٦

27. Na sɛn na ɛbɛsi ayɛ, sɛ Soro abɔfoɔ (agyenkwa) regye wɔn nkwa a? Wɔpaepae wɔn ani so (bobɔ) wɔn akyi nso.

فَكَيۡفَ إِذَا تَوَفَّتۡهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَضۡرِبُونَ
وُجُوهَهُمۡ وَأَدۡبَٰرَهُمۡ ٢٧

28. Efirisɛ wɔdi deɛ ɛhyɛ Onyankopɔn abufuo no akyi, na wɔtan deɛ Onyankopɔn pɛ. Enti Wama wɔn nnwuma ayɛ kwa.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ ٱتَّبَعُواْ مَآ أَسۡخَطَ ٱللَّهَ
وَكَرِهُواْ رِضۡوَٰنَهُۥ فَأَحۡبَطَ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٢٨

29. Enti wɔn a yadeɛ wɔ wɔn akoma mu no dwene sɛ Nyankopɔn nyi wɔn adwen bɔne a asuma no adi anaa?

أَمۡ حَسِبَ ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ
أَن لَّن يُخۡرِجَ ٱللَّهُ أَضۡغَٰنَهُمۡ ٢٩

30. Sɛ Yɛpɛ a nka Yɛde wɔn bɛkyerɛ mo ama mode wɔn nsohyɛdeɛ ahu wɔn. Nokorɛ sɛ wode wɔn nne kasa bɛhu wɔn. Onyankopɔn nim mo dwumadie (nyinaa).

وَلَوۡ نَشَآءُ لَأَرَيۡنَٰكَهُمۡ فَلَعَرَفۡتَهُم
بِسِيمَٰهُمۡۚ وَلَتَعۡرِفَنَّهُمۡ فِي لَحۡنِ
ٱلۡقَوۡلِۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ أَعۡمَٰلَكُمۡ ٣٠

31. Nokorɛ sɛ, Yɛbɛsɔ mo ahwɛ kɔpem sɛ Yɛbɛhu mo mu mmɔdemmɔfoɔ no ne aboterɛfoɔ no, na Yɛbɛsɔ mo ahwɛ wɔ monsɛm mu.

وَلَنَبۡلُوَنَّكُمۡ حَتَّىٰ نَعۡلَمَ ٱلۡمُجَٰهِدِينَ
مِنكُمۡ وَٱلصَّٰبِرِينَ وَنَبۡلُوَاْ
أَخۡبَارَكُمۡ ٣١

32. Wɔn a wɔpo nokorɛ na wɔsi (amanfoɔ) kwan firi Nyankopɔn kwan no soɔ, na wɔko tia Ɔsomafoɔ no wɔ akyire yi a ɔkwan tenenee no ada adi ama wɔn no, wɔntumi nnyɛ Nyankopɔn hwee na Ɔbɛma wɔn nnwuma ayɛ kwa.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ
ٱللَّهِ وَشَآقُّواْ ٱلرَّسُولَ مِنۢ بَعۡدِ مَا
تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلۡهُدَىٰ لَن يَضُرُّواْ ٱللَّهَ
شَيۡـٔٗا وَسَيُحۡبِطُ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٣٢

33. Mo a moagye adie, monyɛ sotie mma Nyankopɔn ne ne Somafoɔ no, na monhwɛ na moansɛe mo nnwuma.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ
ٱلرَّسُولَ وَلَا تُبۡطِلُوٓاْ أَعۡمَٰلَكُمۡ ٣٣

34. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔyi boniayɛ, na wɔsi (amanfoɔ) kwan firi Nyankopɔn kwan no soɔ, na wɔwu wɔ aberɛ a wɔyɛ (Kaafirifoɔ) boniayɛfoɔ no, Onyankopɔn mfa wɔn bɔne nkyɛ wɔn.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ
ٱللَّهِ ثُمَّ مَاتُواْ وَهُمۡ كُفَّارٞ فَلَن يَغۡفِرَ
ٱللَّهُ لَهُمۡ ٣٤

35. Enti monhwɛ na moango mo ho anyɛ sɛ deɛ morefrɛ wɔn akɔ asomdwoeɛ (apam) mu; na mo ne nkonimdifoɔ, Onyankopɔn ka mo ho, na Ɔmma mo nnwuma pa no so akatua so nte.

فَلَا تَهِنُوا۟ وَتَدْعُوٓا۟ إِلَى ٱلسَّلْمِ وَأَنتُمُ ٱلْأَعْلَوْنَ وَٱللَّهُ مَعَكُمْ وَلَن يَتِرَكُمْ أَعْمَٰلَكُمْ ٣٥

36. Wiase asetena yi yɛ agorɔ ne ahurusie; na sɛ mogye di na mosuro Nyame a, Ɔde moakatua bɛma mo, na Ɔmmisa mo moagyapadeɛ.

إِنَّمَا ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا لَعِبٌ وَلَهْوٌ ۚ وَإِن تُؤْمِنُوا۟ وَتَتَّقُوا۟ يُؤْتِكُمْ أُجُورَكُمْ وَلَا يَسْـَٔلْكُمْ أَمْوَٰلَكُمْ ٣٦

37. Sɛ nka Ɔrebisa mo (agyapadeɛ no) ɛna Ɔrehyɛ mo mpo a, nka mobɛyɛ ho pɛpɛɛ; na Ɔbɛyi moadwen bɔne no adi.

إِن يَسْـَٔلْكُمُوهَا فَيُحْفِكُمْ تَبْخَلُوا۟ وَيُخْرِجْ أَضْغَٰنَكُمْ ٣٧

38. Hwɛ, mone nkorɔfoɔ no a yɛafrɛ mo sɛ monyi (mosika) wɔ Nyame kwan soɔ no. Nanso mo mu bi wɔ hɔ a wɔyɛ pɛpɛɛ (anaa wɔbɔ ayɛmuɔnwono) na obi a ɔyɛ pɛpɛɛ no, ɔyɛ pɛpɛɛ no ma ne ho; na Nyankopɔn deɛ Wanya ne ho, mo na moyɛ ahiafoɔ; na sɛ modane moakyi (ma Islam som no) a, Ɔde amanfoɔ foforɔ bɛhyɛ mo anan mu, na wɔn deɛ wɔnyɛ tesɛ mo.

هَٰٓأَنتُمْ هَٰٓؤُلَآءِ تُدْعَوْنَ لِتُنفِقُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ فَمِنكُم مَّن يَبْخَلُ ۖ وَمَن يَبْخَلْ فَإِنَّمَا يَبْخَلُ عَن نَّفْسِهِۦ ۚ وَٱللَّهُ ٱلْغَنِىُّ وَأَنتُمُ ٱلْفُقَرَآءُ ۚ وَإِن تَتَوَلَّوْا۟ يَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ ثُمَّ لَا يَكُونُوٓا۟ أَمْثَٰلَكُم ٣٨

# 48. Al-Fathi

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Nkɔmhyɛni, nokorɛ sɛ Yɛama wo nkonimdie a ɛda adi pefee.

إِنَّا فَتَحْنَا لَكَ فَتْحًا مُّبِينًا ١

2. Sɛdeɛ Nyankopɔn de wo mfomsoɔ a atwa mu ne deɛ ɛda w'anim no bɛkyɛ woɔ, na Ɔde N'adom bɛwie wo soɔ, na W'akyerɛ wo kwan akɔ ɔkwan tenenee soɔ,

لِّيَغْفِرَ لَكَ ٱللَّهُ مَا تَقَدَّمَ مِن ذَنۢبِكَ وَمَا تَأَخَّرَ وَيُتِمَّ نِعْمَتَهُۥ عَلَيْكَ وَيَهْدِيَكَ صِرَٰطًا مُّسْتَقِيمًا ٢

3. Na Onyankopɔn bɛboa wo mmoa a ɛsom bo paa.

وَيَنصُرَكَ ٱللَّهُ نَصْرًا عَزِيزًا ٣

4. Ɔno na Osianee awerɛkyekyerɛ bɛhyɛɛ agyidiefoɔ no akoma mu, sɛdeɛ Ɔde gyidie bɛka wɔn gyidie no ho. Ɔsoro ne asaase so asraafoɔ no nyinaa wɔ Nyankopɔn. Onyankopɔn ne Onimdefoɔ, Ɔne Onyansafoɔ.

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ ٱلسَّكِينَةَ فِى قُلُوبِ ٱلْمُؤْمِنِينَ لِيَزْدَادُوٓا۟ إِيمَٰنًا مَّعَ إِيمَٰنِهِمْ ۗ وَلِلَّهِ جُنُودُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ٤

5. Sɛdeɛ Ɔde agyidiefoɔ mmarima ne agyidiefoɔ mmaa no bɛwura Aheman a nsubɔnten nenam aseɛ no mu, na Wapepa wɔn

لِّيُدْخِلَ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ

bɔne afiri wɔn soɔ. Onyankopɔn hɔ no, ɛno yɛ nkonimdie kɛseɛ paa.

فِيهَا وَيُكَفِّرَ عَنْهُمْ سَيِّـَٔاتِهِمْۚ وَكَانَ
ذَٰلِكَ عِندَ ٱللَّهِ فَوْزًا عَظِيمًا ٥

---

6. Na Ɔbɛtwe nkɔnkɔnsafoɔ mmarima ne nkɔnkɔnsafoɔ mmaa, ne abosomsomfoɔ mmarima ne abosomsomfoɔ mmaa no, ne wɔn a wɔdwen Nyankopɔn ho adwen bɔne no aso. Wɔn so na bɔne no dane kɔ. Onyankopɔn abufuo ne Ne nomee wɔ wɔn so na Wasiesie Amane-hunu gya ama wɔn; na awieɛ bɔne paa ne hɔ.

وَيُعَذِّبَ ٱلْمُنَٰفِقِينَ وَٱلْمُنَٰفِقَٰتِ
وَٱلْمُشْرِكِينَ وَٱلْمُشْرِكَٰتِ ٱلظَّآنِّينَ بِٱللَّهِ
ظَنَّ ٱلسَّوْءِۚ عَلَيْهِمْ دَآئِرَةُ ٱلسَّوْءِۖ وَغَضِبَ
ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ وَلَعَنَهُمْ وَأَعَدَّ لَهُمْ جَهَنَّمَۖ
وَسَآءَتْ مَصِيرًا ٦

---

7. Ɔsoro ne asaase so asraafoɔ (nyinaa) wɔ Nyankopɔn. Onyankopɔn ne Otumfoɔ a Ɔtumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyansafoɔ.

وَلِلَّهِ جُنُودُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ
عَزِيزًا حَكِيمًا ٧

---

8. Nokorɛ sɛ (Nkɔmhyɛni), Yɛasoma wo sɛ ɔdanseni, ne anigyesɛm, ne kɔkɔbɔ ho bɔfoɔ,

إِنَّآ أَرْسَلْنَٰكَ شَٰهِدًا وَمُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ٨

---

9. Sɛdeɛ mobɛgye Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ no adie, na moaboa (Ɔsomafoɔ) no, na moadi no nni, na mobɛbɔ (Onyankopɔn) abodin atontom no anɔpa ne anwummerɛ.

لِّتُؤْمِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتُعَزِّرُوهُ
وَتُوَقِّرُوهُۚ وَتُسَبِّحُوهُ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ٩

---

10. (Nkɔmhyɛni), nokorɛ sɛ wɔn a wɔsuae kyerɛɛ woɔ no, Nyankopɔn na wɔsuae kyerɛɛ no; Nyankopɔn nsa wɔ wɔ nsa so. Enti obi a ɔbɛbu (ne nsedie no) soɔ no, ɔbu so tia ɔno ara ne kraa, na obia ɔbɛdi bɔhyɛ a ɔne Nyankopɔn ahyɛ no soɔ no, Ɔbɛma no akatua a ɛsoo paa.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُبَايِعُونَكَ إِنَّمَا يُبَايِعُونَ ٱللَّهَ
يَدُ ٱللَّهِ فَوْقَ أَيْدِيهِمْۚ فَمَن نَّكَثَ
فَإِنَّمَا يَنكُثُ عَلَىٰ نَفْسِهِۦۖ وَمَنْ أَوْفَىٰ بِمَا
عَٰهَدَ عَلَيْهُ ٱللَّهَ فَسَيُؤْتِيهِ أَجْرًا
عَظِيمًا ١٠

---

11. Ɛserɛ so Arabfoɔ a wɔkaa akyire no bɛka akyerɛ wo sɛ: “Y’agyapadeɛ ne y’abusua gyee y’adaagyeɛ, enti srɛ bɔnefakyɛ ma yɛn”. Wɔde wɔn kɛtrɛma ka deɛ enni wɔn akoma mu. Ka sɛ: “Sɛ Onyankopɔn pɛ mo bɔne anaasɛ Ɔpɛ mo yie a, hwan na ɔwɔ tumi bi de tia Onyankopɔn ma mo? Aane, Onyankopɔn ne dwuma a modie ho amanebɔ Wura.

سَيَقُولُ لَكَ ٱلْمُخَلَّفُونَ مِنَ ٱلْأَعْرَابِ
شَغَلَتْنَآ أَمْوَٰلُنَا وَأَهْلُونَا فَٱسْتَغْفِرْ لَنَاۚ
يَقُولُونَ بِأَلْسِنَتِهِم مَّا لَيْسَ فِى
قُلُوبِهِمْۚ قُلْ فَمَن يَمْلِكُ لَكُم مِّنَ ٱللَّهِ
شَيْـًٔا إِنْ أَرَادَ بِكُمْ ضَرًّا أَوْ أَرَادَ بِكُمْ
نَفْعًۢاۚ بَلْ كَانَ ٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ
خَبِيرًا ١١

---

12. Aane, modwenee sɛ Ɔsomafoɔ no ne agyidiefoɔ no nsan mma wɔn abusuafoɔ hɔ bio, na ɛno yɛɛ mo fɛ wɔ mo akoma mu, na modwen adwen bɔne, na (ɛnam so maa) moyɛɛ nnipa a moasopa.

بَلْ ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَنقَلِبَ ٱلرَّسُولُ
وَٱلْمُؤْمِنُونَ إِلَىٰٓ أَهْلِيهِمْ أَبَدًا وَزُيِّنَ
ذَٰلِكَ فِى قُلُوبِكُمْ وَظَنَنتُمْ ظَنَّ
ٱلسَّوْءِ وَكُنتُمْ قَوْمًۢا بُورًا ١٢

13. Obi a ɔnye Onyankopɔn ne Ne somafoɔ no nnie no, nokorɛ sɛ Yɛasiesie Ogya ato boniayɛfoɔ no hɔ.

وَمَن لَّمۡ يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ فَإِنَّآ أَعۡتَدۡنَا لِلۡكَٰفِرِينَ سَعِيرٗا ١٣

14. Onyankopɔn na ɔsoro ne asaase so ahennie wɔ no. Ɔde obi a Ɔpɛ bɔne kyɛ no, ɛna Ɔtwe obia Ɔpɛ nso aso. Onyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

وَلِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ يَغۡفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ١٤

15. Wɔn a wɔkaa akyire no bɛka sɛ: ”Sɛ mosim sɛ morekɔ pɛ asadeɛ a, moma yɛn kwan ma yɛni mo akyi’’. Wɔpɛsɛ wɔsesa Nyankopɔn asɛm no. Ka sɛ: “Monnni yɛn akyi; saa na Nyankopɔn adi kan aka’’. Wɔbɛka sɛ: ”Aane, moreyɛ yɛn ho ahoɔyaa”. Daabi, nanso wɔnte aseɛ gyesɛ kakraabi.

سَيَقُولُ ٱلۡمُخَلَّفُونَ إِذَا ٱنطَلَقۡتُمۡ إِلَىٰ مَغَانِمَ لِتَأۡخُذُوهَا ذَرُونَا نَتَّبِعۡكُمۡۖ يُرِيدُونَ أَن يُبَدِّلُواْ كَلَٰمَ ٱللَّهِۚ قُل لَّن تَتَّبِعُونَا كَذَٰلِكُمۡ قَالَ ٱللَّهُ مِن قَبۡلُۖ فَسَيَقُولُونَ بَلۡ تَحۡسُدُونَنَاۚ بَلۡ كَانُواْ لَا يَفۡقَهُونَ إِلَّا قَلِيلٗا ١٥

16. Kakyerɛ ɛserɛ so Arabfoɔ a wɔkaa akyire no sɛ: “Yɛbɛfrɛ mo ama moako atia amanfoɔ bi a wɔn ho yɛ den yie wɔ akoo-die mu, akosi sɛ wɔbɛbrɛ wɔn ho aseɛ. Afei sɛ moyɛ sotie a Onyankopɔn bɛma mo akatua pa paa; na sɛ modane mo akyi de ma, sɛdeɛ modii kan danee mo akyi maeɛ no a, Ɔde asotwee a ɛyɛ ya paa bɛtwe mo aso “.

قُل لِّلۡمُخَلَّفِينَ مِنَ ٱلۡأَعۡرَابِ سَتُدۡعَوۡنَ إِلَىٰ قَوۡمٍ أُوْلِي بَأۡسٖ شَدِيدٖ تُقَٰتِلُونَهُمۡ أَوۡ يُسۡلِمُونَۖ فَإِن تُطِيعُواْ يُؤۡتِكُمُ ٱللَّهُ أَجۡرًا حَسَنٗاۖ وَإِن تَتَوَلَّوۡاْ كَمَا تَوَلَّيۡتُم مِّن قَبۡلُ يُعَذِّبۡكُمۡ عَذَابًا أَلِيمٗا ١٦

17. Bɔne nni Onifirani so, bɔne nni obubuaani nso so, na bɔne nni ɔyarefoɔ nso so, (sɛ wɔntumi nkɔ ɔkoo no bie). Obi a ɔbɛyɛ sotie ama Onyankopɔn ne ne Somafoɔ no, Ɔde no bɛwura Soro aheman a nsubɔnten nenam aseɛ no mu, na obia ɔbɛdane ne ho no, Ɔde asotwee a ɛyɛ ya paa bɛtwe n’aso.

لَّيۡسَ عَلَى ٱلۡأَعۡمَىٰ حَرَجٞ وَلَا عَلَى ٱلۡأَعۡرَجِ حَرَجٞ وَلَا عَلَى ٱلۡمَرِيضِ حَرَجٞۗ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ يُدۡخِلۡهُ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ وَمَن يَتَوَلَّ يُعَذِّبۡهُ عَذَابًا أَلِيمٗا ١٧

18. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn agye agyidiefoɔ no atom wɔ ɛberɛ a wɔsuae kyerɛɛ wo wɔ dua no aseɛ no; na Ɔnim deɛ ɛwɔ wɔn akoma mu, enti Ɔsianee awerɛkyekyerɛ baa wɔn so, ɛna Ɔde nkonim a ɛbɛn no tuaa wɔn ka-,

لَّقَدۡ رَضِيَ ٱللَّهُ عَنِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ إِذۡ يُبَايِعُونَكَ تَحۡتَ ٱلشَّجَرَةِ فَعَلِمَ مَا فِي قُلُوبِهِمۡ فَأَنزَلَ ٱلسَّكِينَةَ عَلَيۡهِمۡ وَأَثَٰبَهُمۡ فَتۡحٗا قَرِيبٗا ١٨

19. Ne asadeɛ bebrebe a wɔbɛnya no. Onyankopɔn ne Otumfoɔ a Ɔtumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyansafoɔ.

وَمَغَانِمَ كَثِيرَةٗ يَأۡخُذُونَهَاۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمٗا ١٩

20. Onyankopɔn hyɛɛ mo asadeɛ pii a mobɛnya no ho bɔ, na Ɔyɛɛ woi ntɛm maa mo, na Oyii nnipa nsa firii mo so, sɛdeɛ ɛbɛyɛ

وَعَدَكُمُ ٱللَّهُ مَغَانِمَ كَثِيرَةٗ تَأۡخُذُونَهَا فَعَجَّلَ لَكُمۡ هَٰذِهِۦ وَكَفَّ أَيۡدِيَ

nsɛnkyerɛnee ama agyidiefoɔ no, na Wakyerɛ mo kwan afa ɔkwan tenene soɔ.

ٱلنَّاسِ عَنكُمۡ وَلِتَكُونَ ءَايَةٗ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ وَيَهۡدِيَكُمۡ صِرَٰطٗا مُّسۡتَقِيمٗا ٢٠

---

21. Deɛ aka a monsa nnya nnkaeɛ no Onyankopɔn atwa ho nyinaa ahyia (anaasɛ Onim). Onyankopɔn na Ɔwɔ tumi wɔ biribiara soɔ.

وَأُخۡرَىٰ لَمۡ تَقۡدِرُواْ عَلَيۡهَا قَدۡ أَحَاطَ ٱللَّهُ بِهَاۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٗا ٢١

---

22. Sɛ wɔn a wɔpo nokorɛ no ne mo ko mpo a, nokorɛ sɛ wɔbɛdane wɔn akyi ama, na wɔnnya okyitaafoɔ anaasɛ ɔboafoɔ (biara).

وَلَوۡ قَٰتَلَكُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوَلَّوُاْ ٱلۡأَدۡبَٰرَ ثُمَّ لَا يَجِدُونَ وَلِيّٗا وَلَا نَصِيرٗا ٢٢

---

23. Saa ara na Onyankopɔn kwan a Ɔtwa too hɔ de maa wɔn a wɔatwa mu kɔ no teɛ, na wonhunu sɛ Onyankopɔn kwan no asesa.

سُنَّةَ ٱللَّهِ ٱلَّتِي قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلُۖ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّةِ ٱللَّهِ تَبۡدِيلٗا ٢٣

---

24. Ɔno na Oyii (atamfoɔ no) nsa firii mo soɔ, ɛna oyii monso monsa firii wɔn soɔ wɔ Maka (kuro no) mu wɔ akyire yi a Ɔmaa mo dii nkonim wɔ wɔn soɔ no. Na Onyankopɔn deɛ Ohunu dwuma a modie (nyinaa).

وَهُوَ ٱلَّذِي كَفَّ أَيۡدِيَهُمۡ عَنكُمۡ وَأَيۡدِيَكُمۡ عَنۡهُم بِبَطۡنِ مَكَّةَ مِنۢ بَعۡدِ أَنۡ أَظۡفَرَكُمۡ عَلَيۡهِمۡۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرًا ٢٤

---

25. Wɔn ne wɔn a wɔpo nokorɛ, na wɔsii mo Nyamedan kronkron no ho kwan, na afɔrebɔ no annuru n'agyinaeɛ hɔ. Sɛ na ɛnyɛ agyidiefoɔ mmarima ne agyidiefoɔ mmaa a monni wɔn, na anhwɛ a na moatiatia wɔn so (aku wɔn) wɔ aberɛ a monnim ho hwee ama asɛm bɔne bi ato mo a, (anka Ɔmaa mo wuraa Maka). Sɛdeɛ Onyankopɔn de obi a Ɔpɛ bɛwura N'ahummɔborɔ no mu. Sɛ anka (agyidiefoɔ a ɛwɔ Maka a wɔde wɔn gyidie asuma no ne Kaafirfoɔ no) ho da nso a, anka Yɛde asotwee a emu yɛ den paa twee wɔn mu boniayɛfoɔ no aso.

هُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّوكُمۡ عَنِ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ وَٱلۡهَدۡيَ مَعۡكُوفًا أَن يَبۡلُغَ مَحِلَّهُۥۚ وَلَوۡلَا رِجَالٞ مُّؤۡمِنُونَ وَنِسَآءٞ مُّؤۡمِنَٰتٞ لَّمۡ تَعۡلَمُوهُمۡ أَن تَطَـُٔوهُمۡ فَتُصِيبَكُم مِّنۡهُم مَّعَرَّةُۢ بِغَيۡرِ عِلۡمٖۖ لِّيُدۡخِلَ ٱللَّهُ فِي رَحۡمَتِهِۦ مَن يَشَآءُۚ لَوۡ تَزَيَّلُواْ لَعَذَّبۡنَا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡهُمۡ عَذَابًا أَلِيمًا ٢٥

---

26. Ɛberɛ a wɔn a wɔnnye nnie no de akɛsesɛm ne ahomasoɔ, abagyimi berɛ ahomasoɔ hyɛɛ wɔn akoma mu no, Nyankopɔn sianee N'awerɛkyekyerɛ maa Ne Somafoɔ ne agyidiefoɔ no, na Ɔmaa wɔsɔɔ Nyame suro kasa (Laa ilaaha illal-Laah) no mu pintinn, na na (agyidiefoɔ no) wɔ ho kwan, na ɛfata wɔn nso. Na Nyankopɔn deɛ Ɔne biribiara ho Nimdefoɔ.

إِذۡ جَعَلَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي قُلُوبِهِمُ ٱلۡحَمِيَّةَ حَمِيَّةَ ٱلۡجَٰهِلِيَّةِ فَأَنزَلَ ٱللَّهُ سَكِينَتَهُۥ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ وَعَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَأَلۡزَمَهُمۡ كَلِمَةَ ٱلتَّقۡوَىٰ وَكَانُوٓاْ أَحَقَّ بِهَا وَأَهۡلَهَاۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٗا ٢٦

27. Ampa sɛ Nyankopɔn hyɛɛ N'akoa no yikyerɛ no mma wɔ nokorɛ mu sɛ: "Sɛ Onyankopɔn pɛ a wode abodwoɔ bɛwura Nyamedan kronkron no mu a, (mo mu bi) awɛre wɔn tri ho, na (mo mu bi nso) abubu wɔn tri soɔ a suro biara nni mu. Na Onim deɛ monnnim; na ɛno akyiri no Ɔmaa (mo) nkonim die a ɛbɛn.

لَّقَدْ صَدَقَ ٱللَّهُ رَسُولَهُ ٱلرُّءْيَا بِٱلْحَقِّ ۖ
لَتَدْخُلُنَّ ٱلْمَسْجِدَ ٱلْحَرَامَ إِن شَآءَ
ٱللَّهُ ءَامِنِينَ مُحَلِّقِينَ رُءُوسَكُمْ
وَمُقَصِّرِينَ لَا تَخَافُونَ ۖ فَعَلِمَ مَا لَمْ
تَعْلَمُوا۟ فَجَعَلَ مِن دُونِ ذَٰلِكَ فَتْحًا
قَرِيبًا ﴿٢٧﴾

28. Ɔno na Ɔde tenenee no ne nokorɛ som no asoma ne Somafoɔ no, sɛdeɛ Ɔbɛma no akata ɔsom biara soɔ. Onyankopɔn som bo sɛ Ɔdansefoɔ.

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلْهُدَىٰ وَدِينِ
ٱلْحَقِّ لِيُظْهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦ ۚ وَكَفَىٰ
بِٱللَّهِ شَهِيدًا ﴿٢٨﴾

29. Muhammad yɛ Onyankopɔn Somafoɔ, wɔn a wɔka ne ho no yɛ den wɔ boniayɛfoɔ no so papaapa, na wɔhu wɔn ho wɔn ho mmɔbɔ. Wobɛhu wɔn sɛ wɔrebɔ wɔn mu ase de wɔn anim butu fɔm hwehwɛ Onyankopɔn adom ne Ne nyetomu. Wɔn nsohyɛdeɛ wɔ wɔn anim, ɛnam (wɔn) anim a wɔde butu fam no nti. Woi ne wɔn mfatoho wɔ Tora mu; na wɔn mfatoho wɔ Injiil mu no nso, wɔtesɛ: Aduaba a (yɛadua na) afifire na ayɛ den na asipi na agyina pintinn wɔ ne dua no soɔ, na okuafoɔ no ani agye ho; sɛdeɛ Ɔbɛhyɛ boniayɛfoɔ no abufuo. Onyankopɔn de bɔnefakyɛ ne akatua a ɛsoo paa ho bɔ ahyɛ wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa wɔ wɔn mu no.

مُّحَمَّدٌ رَّسُولُ ٱللَّهِ ۚ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥٓ أَشِدَّآءُ
عَلَى ٱلْكُفَّارِ رُحَمَآءُ بَيْنَهُمْ ۖ تَرَىٰهُمْ رُكَّعًا
سُجَّدًا يَبْتَغُونَ فَضْلًا مِّنَ ٱللَّهِ
وَرِضْوَٰنًا ۖ سِيمَاهُمْ فِى وُجُوهِهِم مِّنْ
أَثَرِ ٱلسُّجُودِ ۚ ذَٰلِكَ مَثَلُهُمْ فِى ٱلتَّوْرَىٰةِ ۚ
وَمَثَلُهُمْ فِى ٱلْإِنجِيلِ كَزَرْعٍ أَخْرَجَ
شَطْـَٔهُۥ فَـَٔازَرَهُۥ فَٱسْتَغْلَظَ
فَٱسْتَوَىٰ عَلَىٰ سُوقِهِۦ يُعْجِبُ ٱلزُّرَّاعَ
لِيَغِيظَ بِهِمُ ٱلْكُفَّارَ ۗ وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ مِنْهُم مَّغْفِرَةً
وَأَجْرًا عَظِيمًۢا ﴿٢٩﴾

# 49. Al-Hujuraat

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Mo a moagye adie, monhwɛ na moanni Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ no anim kan, na monsuro Nyankopɔn. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn te biribiara, Ɔne Onimdefoɔ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيِ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ١

---

2. Mo a moagye adie, monhwɛ na moamma mo nne so amma no ammoro Nkɔmhyɛni no nne so, na monhwɛ na moantea mu anfrɛ no sɛdeɛ motea mu frɛ moho moho no, na amma mo nyuma anyɛ kwa aberɛ a monnnim.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَرۡفَعُوٓاْ أَصۡوَٰتَكُمۡ فَوۡقَ صَوۡتِ ٱلنَّبِيِّ وَلَا تَجۡهَرُواْ لَهُۥ بِٱلۡقَوۡلِ كَجَهۡرِ بَعۡضِكُمۡ لِبَعۡضٍ أَن تَحۡبَطَ أَعۡمَٰلُكُمۡ وَأَنتُمۡ لَا تَشۡعُرُونَ ٢

---

3. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔbrɛ wɔn nne ase wɔ Nyankopɔn Somafoɔ no anim no, saa nkorɔfoɔ no na Nyankopɔn asɔ wɔn akoma ahwɛ wɔ Nyame-suro mu. Wɔn wɔ bɔnefakyɛ ne akatua kɛseɛ paa.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَغُضُّونَ أَصۡوَٰتَهُمۡ عِندَ رَسُولِ ٱللَّهِ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱمۡتَحَنَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُمۡ لِلتَّقۡوَىٰۚ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٌ عَظِيمٌ ٣

---

4. (Nkɔmhyɛni), nokorɛ sɛ wɔn a (wɔgyina) mfikyire (tea mu) frɛ woɔ no, wɔn mu bebree nni adwen.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُنَادُونَكَ مِن وَرَآءِ ٱلۡحُجُرَٰتِ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡقِلُونَ ٤

---

5. Sɛ anka wɔrenya aboterɛ akɔpem sɛ wobɛpue aba wɔn hɔ a, anka ɛyɛ ma wɔn. Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

وَلَوۡ أَنَّهُمۡ صَبَرُواْ حَتَّىٰ تَخۡرُجَ إِلَيۡهِمۡ لَكَانَ خَيۡرٗا لَّهُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥

---

6. Mo a moagye adie, sɛ onipa bɔnefoɔ bi de amaneɛ bi bɛbɔ mo a, monhwehwɛ mu yie (ansa na moatu ho anamɔn), na moanfa agyimisɛm so ankɔ ha amanfoɔ bi, ankɔnu mo ho wɔ deɛ moayɛ no ho.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن جَآءَكُمۡ فَاسِقُۢ بِنَبَإٖ فَتَبَيَّنُوٓاْ أَن تُصِيبُواْ قَوۡمَۢا بِجَهَٰلَةٖ فَتُصۡبِحُواْ عَلَىٰ مَا فَعَلۡتُمۡ نَٰدِمِينَ ٦

---

7. Na monhunu sɛ Nyankopɔn Somafoɔ wɔ mo mu. Sɛ ɔyɛ sotie ma mo wɔ nneɛma pii ho a, anka ɛde mobɛkɔ ɔhaw paa mu, nanso Nyankopɔn ama moanya gyidie ho dɔ, ɛna Wama (gyidie nnwuma) no ayɛ mo fɛ wɔ moakoma mu. ɛna Wayɛ boniayɛ ne akohwisɛm ne asoɔden (nnwuma nso) akyiwadeɛ ama mo. Saa nkorɔfoɔ no ne ateneneefoɔ no.

وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ فِيكُمۡ رَسُولَ ٱللَّهِۚ لَوۡ يُطِيعُكُمۡ فِي كَثِيرٖ مِّنَ ٱلۡأَمۡرِ لَعَنِتُّمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ حَبَّبَ إِلَيۡكُمُ ٱلۡإِيمَٰنَ وَزَيَّنَهُۥ فِي قُلُوبِكُمۡ وَكَرَّهَ إِلَيۡكُمُ ٱلۡكُفۡرَ وَٱلۡفُسُوقَ وَٱلۡعِصۡيَانَۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلرَّٰشِدُونَ ٧

8. (Woi yɛ) adom ne akyɛdeɛ a efiri Nyankopɔn hɔ. Nyankopɔn ne Onimdefoɔ, Ɔne Onyansafoɔ.

فَضْلًا مِّنَ ٱللَّهِ وَنِعْمَةً ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ٨

9. Sɛ agyidiefoɔ no mu akuo mmienu bi nya ntɔkwa a, monsiesie wɔn ntɛm. Sɛ ɔbaako na ɔredi ɔbaako amim a, monko ntia deɛ ɔredi amim no nkɔpem sɛ (saa fekuo no) bɛsan aba Nyankopɔn ahyɛdeɛ no soɔ. Na sɛ ɔtwe san a, monfa nokorɛ nsiesie wɔn ntɛm, na montoto biribiara pɛpɛɛpɛ. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn pɛ wɔn a wɔtoto ntotoɛ pa no asɛm.

وَإِن طَآئِفَتَانِ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٱقْتَتَلُوا۟ فَأَصْلِحُوا۟ بَيْنَهُمَا ۖ فَإِنۢ بَغَتْ إِحْدَىٰهُمَا عَلَى ٱلْأُخْرَىٰ فَقَٰتِلُوا۟ ٱلَّتِى تَبْغِى حَتَّىٰ تَفِىٓءَ إِلَىٰٓ أَمْرِ ٱللَّهِ ۚ فَإِن فَآءَتْ فَأَصْلِحُوا۟ بَيْنَهُمَا بِٱلْعَدْلِ وَأَقْسِطُوٓا۟ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُقْسِطِينَ ٩

10. Agyediefoɔ no yɛ anuanom, enti monsisie mo nuanom ntɛm, na monsuro Nyankopɔn sɛdeɛ ebia yɛbɛhu mo mmɔbɔ.

إِنَّمَا ٱلْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا۟ بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ١٠

11. Mo a moagye adie, ɛnsɛsɛ nnipa kuo bi bɛsere nnipa kuo bi, ebia na (wɔn a wɔresere wɔn no) kyɛn wɔn (wɔ Nyankopɔn anim); mmaa nso nhwɛ na wɔansere (wɔn yɔnko nom) mmaa, ebia na wɔkyɛn wɔn; na monhwɛ na moanhwehwɛ mfomsoɔ amma mo ho-mo ho, na monhwɛ na moanfrɛ mo ho mmranee (bɔne); Ɛyɛ bɔne sɛ yɛde akohwi din bi bɛfrɛ obi wɔ akyire yi a (saa nipa no) anya gyidie, na obi a (ɔbɛte saa asɛm yi) na wansakra n'adwen no, saa nkorɔfoɔ no ne abɔneɛfoɔ no.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا يَسْخَرْ قَوْمٌ مِّن قَوْمٍ عَسَىٰٓ أَن يَكُونُوا۟ خَيْرًا مِّنْهُمْ وَلَا نِسَآءٌ مِّن نِّسَآءٍ عَسَىٰٓ أَن يَكُنَّ خَيْرًا مِّنْهُنَّ ۖ وَلَا تَلْمِزُوٓا۟ أَنفُسَكُمْ وَلَا تَنَابَزُوا۟ بِٱلْأَلْقَٰبِ ۖ بِئْسَ ٱلِٱسْمُ ٱلْفُسُوقُ بَعْدَ ٱلْإِيمَٰنِ ۚ وَمَن لَّمْ يَتُبْ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ١١

12. Mo a moagye adie, montwe mo ho mfiri m'adwen yɛ me sɛ (onya a ɔbɛyɛ) bebrebe no ho; nokorɛ sɛ, m'adwen yɛ me sɛ (onya a ɔbɛyɛ) no mu bi yɛ bɔne. Na monhwɛ na moantetɛtetɛ (mo ho) na monhwɛ na moanka mo ho-mo ho akyiri asɛm. Mo mu bi pɛ sɛ ɔwe ne nua a wawuo nam? Mokyiri saa. Enti monsuro Nyankopɔn. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn na Ɔgye adwen sakra, na Ɔno ara nso ne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱجْتَنِبُوا۟ كَثِيرًا مِّنَ ٱلظَّنِّ إِنَّ بَعْضَ ٱلظَّنِّ إِثْمٌ ۖ وَلَا تَجَسَّسُوا۟ وَلَا يَغْتَب بَّعْضُكُم بَعْضًا ۚ أَيُحِبُّ أَحَدُكُمْ أَن يَأْكُلَ لَحْمَ أَخِيهِ مَيْتًا فَكَرِهْتُمُوهُ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ تَوَّابٌ رَّحِيمٌ ١٢

13. Adasamma, nokorɛ sɛ Yɛbɔɔ mo firii ɔbarima (Adam) ne ɔbaa (Hawa) mu, ɛna Yɛayɛ mo nntɔn ne mmusua kuo sɛdeɛ mobɛhunu mo ho, (na mmom ɛnyɛ sɛ mobɛbu mo ho mo ho animtia). Nokorɛ sɛ mo mu

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّا خَلَقْنَٰكُم مِّن ذَكَرٍ وَأُنثَىٰ وَجَعَلْنَٰكُمْ شُعُوبًا وَقَبَآئِلَ

onimuonyamfoɔ wɔ Nyankopɔn hɔ deɛ ɔne mo mu Nyamesuroni. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Onimdefoɔ, Ɔne Amanebɔ Wura.

لِتَعَارَفُوٓاْۚ إِنَّ أَكۡرَمَكُمۡ عِندَ ٱللَّهِ
أَتۡقَىٰكُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٞ ١٣

14. Ɛserɛ so Arabfoɔ no ka sɛ: "Yɛagye adi. (Nkɔmhyɛni), ka kyerɛ wɔn sɛ: "Monya nnye nnii, na mmom monka sɛ: Yɛaberɛ yɛn ho ase (ayɛ Muslimifoɔ), efrisɛ gyedie nya nwuraa mo akoma mu". Na sɛ moyɛ sotie ma Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ no a, Ɔmma hwee so nnte mfiri mo nnwuma (pa akatua no) so. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

قَالَتِ ٱلۡأَعۡرَابُ ءَامَنَّاۖ قُل لَّمۡ تُؤۡمِنُواْ
وَلَٰكِن قُولُوٓاْ أَسۡلَمۡنَا وَلَمَّا يَدۡخُلِ
ٱلۡإِيمَٰنُ فِي قُلُوبِكُمۡۖ وَإِن تُطِيعُواْ ٱللَّهَ
وَرَسُولَهُۥ لَا يَلِتۡكُم مِّنۡ أَعۡمَٰلِكُمۡ
شَيۡـًٔاۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٤

15. Agyidiefoɔ paa no ne wɔn a wɔagye Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ no adie, na afei wɔn adwen nhinhim, na wɔde wɔn agyapadeɛ ne wɔn kraa bɔ mmɔden wɔ Nyankopɔn kwan no soɔ. Saa nkorɔfoɔ no ne nokwafoɔ no.

إِنَّمَا ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ
وَرَسُولِهِۦ ثُمَّ لَمۡ يَرۡتَابُواْ وَجَٰهَدُواْ
بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۚ
أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلصَّٰدِقُونَ ١٥

16. (Nkɔmhyɛni, ka sɛ: "Enti morekyerɛ mo som de akyerɛ Nyankopɔn, aberɛ a Nyankopɔn Nim deɛ ɛwɔ soro ne asaase so (nyinaa)? Onyankopɔn ne biribiara ho Nimdefoɔ.

قُلۡ أَتُعَلِّمُونَ ٱللَّهَ بِدِينِكُمۡ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ
مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ وَٱللَّهُ
بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ١٦

17. (Wɔpɛ sɛ wɔkyerɛ) sɛ wɔayɛ wo adom sɛ wɔn abɛyɛ Muslim. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Monnfa mo Islam (a moayɛ) no nkyerɛ adom a moayɛ ama me. Daabi, Nyankopɔn na adom mo sɛ Wakyerɛ mo kwan aba gyidie no mu, sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a.

يَمُنُّونَ عَلَيۡكَ أَنۡ أَسۡلَمُواْۖ قُل لَّا تَمُنُّواْ
عَلَيَّ إِسۡلَٰمَكُمۖ بَلِ ٱللَّهُ يَمُنُّ عَلَيۡكُمۡ
أَنۡ هَدَىٰكُمۡ لِلۡإِيمَٰنِ إِن كُنتُمۡ
صَٰدِقِينَ ١٧

18. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn Nim ɔsoro ne asaase so ahuntasɛm (nyinaa). Onyankopɔn deɛ N'ani tua dwuma a modie (nyinaa).

إِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ غَيۡبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ
وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٨

# 50. Qaaf

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Qaaf. Mede Qur’aan, Animuonyam (Nwoma no) di nse. | قٓۚ وَٱلۡقُرۡءَانِ ٱلۡمَجِيدِ ١ |
| 2. Daabi, ɛyɛ wɔn nwanwa sɛ kɔkɔbɔni fri wɔn ara wɔn mu aba wɔn hɔ. Enti deɛ boniayɛfoɔ no ka nesɛ: “Woi deɛ anwanwasɛm ni.” | بَلۡ عَجِبُوٓاْ أَن جَآءَهُم مُّنذِرٞ مِّنۡهُمۡ فَقَالَ ٱلۡكَٰفِرُونَ هَٰذَا شَيۡءٌ عَجِيبٌ ٢ |
| 3. Sɛ yewu na yɛdane mfuturo a? (Onipa) bɛsan aba (nkwa mu bio) no deɛ (ɛne nokorɛ ntɛm) kwan ware paa. | أَءِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗاۖ ذَٰلِكَ رَجۡعُۢ بَعِيدٞ ٣ |
| 4. Ampa sɛ, Yenim wɔn mu (nnipa dodoɔ) a asaase te wɔn so (fri ateasefoɔ mu, anaasɛ wɔ’wu) fri wɔn mu, na Nwoma bi wɔ Yɛn hɔ a ɛbɔ ho ban. | قَدۡ عَلِمۡنَا مَا تَنقُصُ ٱلۡأَرۡضُ مِنۡهُمۡۖ وَعِندَنَا كِتَٰبٌ حَفِيظُۢ ٤ |
| 5. Daabi, ɛberɛ a Nokorɛ (Qur’aan) no baa wɔn hɔ no, wɔ’annye anni, enti wɔn wɔ tebea bi a wɔ’nnim deɛ wɔn wɔ mu. | بَلۡ كَذَّبُواْ بِٱلۡحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمۡ فَهُمۡ فِيٓ أَمۡرٖ مَّرِيجٍ ٥ |
| 6. Enti wɔn nhwɛ ɔsoro a ɛwɔ wɔn apampamu no, sɛdeɛ Yɛsi abɔ no, asiesie no a tokuro anaa apaepaeɛ biara nni mu? | أَفَلَمۡ يَنظُرُوٓاْ إِلَى ٱلسَّمَآءِ فَوۡقَهُمۡ كَيۡفَ بَنَيۡنَٰهَا وَزَيَّنَّٰهَا وَمَا لَهَا مِن فُرُوجٖ ٦ |
| 7. Ɛne sɛdeɛ Yasi atrɛ asaase mu, de mmepɔ asisi soɔ, na Yɛma nnuaba ahodoɔ nyinaa bi fifiri wɔ soɔ - | وَٱلۡأَرۡضَ مَدَدۡنَٰهَا وَأَلۡقَيۡنَا فِيهَا رَوَٰسِيَ وَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوۡجِۭ بَهِيجٖ ٧ |
| 8. (Yɛyɛɛ woi nom nyinaa) de bue (onipa) ani, san yɛɛ no afutusɛm dema akoa biara a ɔdane neho ma (Nyankopɔn). | تَبۡصِرَةٗ وَذِكۡرَىٰ لِكُلِّ عَبۡدٖ مُّنِيبٖ ٨ |
| 9. Ɛna Yɛsiane nsuo a nhyira wɔ mu fri soro dema mfuo ne nnuaba a yetwa fifi, | وَنَزَّلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ مُّبَٰرَكٗا فَأَنۢبَتۡنَا بِهِۦ جَنَّٰتٖ وَحَبَّ ٱلۡحَصِيدِ ٩ |
| 10. Ne akyiresua atenten a egu nhyerɛnee na ɛbɔ esa-sa ma ebi deda ebi soɔ. | وَٱلنَّخۡلَ بَاسِقَٰتٖ لَّهَا طَلۡعٞ نَّضِيدٞ ١٠ |
| 11. (Woi yɛ) akɔnhoma ma (Nyame) nkoa; ɛna Yɛde (nsuo no) nyane asaase a awuo. Saa ara na Owusɔreɛ no bɛyɛ. | رِّزۡقٗا لِّلۡعِبَادِۖ وَأَحۡيَيۡنَا بِهِۦ بَلۡدَةٗ مَّيۡتٗاۚ كَذَٰلِكَ ٱلۡخُرُوجُ ١١ |
| 12. Noa nkorɔfoɔ, ne Rassfoɔ, ne Samuudfoɔ no dii (Makafoɔ no) anim kan faa (Nyame asɛm) no atorɔsɛm; | كَذَّبَتۡ قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوحٖ وَأَصۡحَٰبُ ٱلرَّسِّ وَثَمُودُ ١٢ |
| 13. Aadfoɔ ne Farao ne Lut nuanom nso saa ara; | وَعَادٞ وَفِرۡعَوۡنُ وَإِخۡوَٰنُ لُوطٖ ١٣ |

| | |
|---|---|
| 14. Ne wɔn a na wɔte nnua mu no, ne Tubbafoɔ. Wɔn mu biara buu asomafoɔ no atorɔfoɔ. Enti M'ahunahuna no yɛɛ nokorɛ (baa wɔn so). | وَأَصۡحَٰبُ ٱلۡأَيۡكَةِ وَقَوۡمُ تُبَّعٖۚ كُلّٞ كَذَّبَ ٱلرُّسُلَ فَحَقَّ وَعِيدِ ١٤ |
| 15. Enti (Yɛrebɔ) abɔdeɛ a edi kan no Yɛbrɛɛ ho anaa? Nanso wɔn adwen nnsi pi wɔ abɔdeɛ foforɔ (anaasɛ Owusɔreɛ) no ho. | أَفَعَيِينَا بِٱلۡخَلۡقِ ٱلۡأَوَّلِۚ بَلۡ هُمۡ فِي لَبۡسٖ مِّنۡ خَلۡقٖ جَدِيدٖ ١٥ |
| 16. Ampa sɛ Yɛn na Yɛbɔɔ onipa, na Yɛnim sɛdeɛ n'adwen si daadaa no. Na Yɛbɛn no kyɛn ne nkomena (anaasɛ nekɔn ho ntini). | وَلَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ وَنَعۡلَمُ مَا تُوَسۡوِسُ بِهِۦ نَفۡسُهُۥۖ وَنَحۡنُ أَقۡرَبُ إِلَيۡهِ مِنۡ حَبۡلِ ٱلۡوَرِيدِ ١٦ |
| 17. Ɛberɛ a (Soro abɔfoɔ) mmienu no a wɔ'gye nsɛm (a onipa ka no) regye nsɛm no, (ɔbaako) te nifa so ɛna (ɔbaako nso) te benkum soɔ, | إِذۡ يَتَلَقَّى ٱلۡمُتَلَقِّيَانِ عَنِ ٱلۡيَمِينِ وَعَنِ ٱلشِّمَالِ قَعِيدٞ ١٧ |
| 18. Asɛm a ɛbefri n'ano aba biara no ɔwɛnfoɔ wɔhɔ (a ɔretwerɛ asɛm a ɔbɛka biara). | مَّا يَلۡفِظُ مِن قَوۡلٍ إِلَّا لَدَيۡهِ رَقِيبٌ عَتِيدٞ ١٨ |
| 19. Owuo ahometeɛ bɛba wɔ nokorɛ mu. Na woi ne adeɛ a na woredwane no no. | وَجَآءَتۡ سَكۡرَةُ ٱلۡمَوۡتِ بِٱلۡحَقِّۖ ذَٰلِكَ مَا كُنتَ مِنۡهُ تَحِيدُ ١٩ |
| 20. Na Yɛbɛbɔ Totorobɛnto no mu; saa Da no na yabɔ (nnipa) kɔkɔ wɔ ho no. | وَنُفِخَ فِي ٱلصُّورِۚ ذَٰلِكَ يَوۡمُ ٱلۡوَعِيدِ ٢٠ |
| 21. (Saa Da no) onipa biara bɛba (atemmuo mu) a (Soro abɔfoɔ a) ɔreka nesoɔ ne (Soro abɔfoɔ a) ɔrebedi (neho) adanseɛ ka neho. | وَجَآءَتۡ كُلُّ نَفۡسٖ مَّعَهَا سَآئِقٞ وَشَهِيدٞ ٢١ |
| 22. (Yɛbɛka akyerɛ abɔneɛfoɔ no sɛ): "Ampa sɛ momaa mowerɛ frii (saa Da kɛseɛ) woi. Afei deɛ Yayi w'akatasoɔ no (a na ɛmma wonhunu nokorɛ no), enti ɛnnɛ Da yi deɛ w'ani hunu adeɛ kann. | لَّقَدۡ كُنتَ فِي غَفۡلَةٖ مِّنۡ هَٰذَا فَكَشَفۡنَا عَنكَ غِطَآءَكَ فَبَصَرُكَ ٱلۡيَوۡمَ حَدِيدٞ ٢٢ |
| 23. Neyɔnko (Soro abɔfoɔ a ɔka neho dabiara no) bɛka sɛ: "Ne dwumadie ho Nwoma wɔ mehɔ, yawie (biribiara)". | وَقَالَ قَرِينُهُۥ هَٰذَا مَا لَدَيَّ عَتِيدٌ ٢٣ |
| 24. (Nyankopɔn bɛka akyerɛ Soro abɔfoɔ no a ɔreka onipa no soɔ no ne nea ɔredi adanseɛ no sɛ): "Monto boniayɛfoɔ, atuatefoɔ no nyinaa ngu Amane hunu gya no mu, - | أَلۡقِيَا فِي جَهَنَّمَ كُلَّ كَفَّارٍ عَنِيدٖ ٢٤ |
| 25. (Wɔn a) wɔsi papa ho kwan, abɔneɛfoɔ, wɔn a wɔn adwen nnsipie no, | مَّنَّاعٖ لِّلۡخَيۡرِ مُعۡتَدٖ مُّرِيبٍ ٢٥ |
| 26. (Onipa) no a wayɛ nyame aka Nyankopɔn ho no. Monto no ntwene asotwee denden no mu. | ٱلَّذِي جَعَلَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَأَلۡقِيَاهُ فِي ٱلۡعَذَابِ ٱلشَّدِيدِ ٢٦ |

| | |
|---|---|
| 27. Neyɔnko (bonsam) bɛka sɛ: ”Ye’Wura Nyankopɔn, ɛnyɛ me na mehyɛɛ no maa no tee atua, na mmom ɔno ara na ɔyera kɔɔ akyirikyiri. | قَالَ قَرِينُهُۥ رَبَّنَا مَآ أَطۡغَيۡتُهُۥ وَلَٰكِن كَانَ فِي ضَلَٰلِۭ بَعِيدٖ ٢٧ |
| 28. Nyankopɔn bɛka sɛ: Monhwɛ na moanye akyinnye wɔ M’anim, Medii kan de kɔkɔbɔ brɛɛ mo. | قَالَ لَا تَخۡتَصِمُواْ لَدَيَّ وَقَدۡ قَدَّمۡتُ إِلَيۡكُم بِٱلۡوَعِيدِ ٢٨ |
| 29. Asɛm a Maka no ntumi nsesa, na Menso Menni (Me) nkoa nom amim. | مَا يُبَدَّلُ ٱلۡقَوۡلُ لَدَيَّ وَمَآ أَنَا۠ بِظَلَّٰمٖ لِّلۡعَبِيدِ ٢٩ |
| 30. Ɛda no Yɛbɛka akyerɛ Amanehu gya no sɛ: “Woayɛ mma?” Na (Amanehunu gya no) nso bɛka sɛ) “Ebi wɔhɔ bio a yɛbɛsan de wɔn aka ho?” | يَوۡمَ نَقُولُ لِجَهَنَّمَ هَلِ ٱمۡتَلَأۡتِ وَتَقُولُ هَلۡ مِن مَّزِيدٖ ٣٠ |
| 31. Yɛde Soro aheman no bɛbɛn Nyamesurofoɔ no, na enni akyiri koraa. | وَأُزۡلِفَتِ ٱلۡجَنَّةُ لِلۡمُتَّقِينَ غَيۡرَ بَعِيدٍ ٣١ |
| 32. (Yɛbɛka akyerɛ agyidiefoɔ no sɛ): ”Woi na yɛde hyɛɛ mo bɔ no; ɛwɔ nipa biara a ɔsakraa n’adwen na ɔhwɛ (ahyɛdeɛ no nyinaa) so yie. | هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِكُلِّ أَوَّابٍ حَفِيظٖ ٣٢ |
| 33. Obi a osuroo Ahummɔborɔ Hene no wɔ kokoa mu, na ɔde nnuhoo anaasɛ adwen sakra akoma san baeɛ no. | مَّنۡ خَشِيَ ٱلرَّحۡمَٰنَ بِٱلۡغَيۡبِ وَجَآءَ بِقَلۡبٖ مُّنِيبٍ ٣٣ |
| 34. Monfa asomdweɛ nwura (Aheman no) mu; ɛno ne daa nkwa Da no. | ٱدۡخُلُوهَا بِسَلَٰمٖۖ ذَٰلِكَ يَوۡمُ ٱلۡخُلُودِ ٣٤ |
| 35. Wɔ’nsa bɛka deɛ wɔpɛ biara wɔhɔ, na (akyɛdeɛ) pii nso wɔ Yɛn hɔ a yɛde bɛka wɔn ho. | لَهُم مَّا يَشَآءُونَ فِيهَا وَلَدَيۡنَا مَزِيدٞ ٣٥ |
| 36. Awoɔ ntoatoasoɔ dodoɔ sɛn na Yadi wɔn anim kan asɛe wɔn? Na wɔn ho yɛden kyɛn wɔn, (ɛberɛ a asotwee no too wɔn no) wɔ’tutuu mmirika wɔ asaase no so (hwehwɛɛ dwanekɔ bea). Enti dwane kɔbea bi wɔ baabi? | وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّن قَرۡنٍ هُمۡ أَشَدُّ مِنۡهُم بَطۡشٗا فَنَقَّبُواْ فِي ٱلۡبِلَٰدِ هَلۡ مِن مَّحِيصٍ ٣٦ |
| 37. Nokorɛ sɛ afutusɛm wɔ woi mu dema obia ɔwɔ akoma anaa ɔyɛ aso tie (asɛm no) na n’adwen wɔ soɔ (anaasɛ odi ho adanseɛ). | إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكۡرَىٰ لِمَن كَانَ لَهُۥ قَلۡبٌ أَوۡ أَلۡقَى ٱلسَّمۡعَ وَهُوَ شَهِيدٞ ٣٧ |
| 38. Ampa sɛ Yɛde nna nsia na ɛbɔɔ ɔsoro ne asaase, ne deɛ ɛwɔ mfimfii (no nyinaa), na ɔbrɛ biara annto Yɛn. | وَلَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَا فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ وَمَا مَسَّنَا مِن لُّغُوبٖ ٣٨ |
| 39. Enti (nkɔmhyɛni), nya deɛ wɔrekeka no ho aboterɛ, na bɔ wo Wura Nyankopɔn abodin ansa na awia apue (ne ɛbrɛ a) ansa na (awia) bɛkɔ akɔtɔ. | فَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ قَبۡلَ طُلُوعِ ٱلشَّمۡسِ وَقَبۡلَ ٱلۡغُرُوبِ ٣٩ |

40. Anadwo no mu bi nso bɔ no abodin, na wode w’anim abutu fɔm anaasɛ w’afrɛ Nyame awie no nso (tontom no).

وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَسَبِّحۡهُ وَأَدۡبَٰرَ ٱلسُّجُودِ ٤٠

41. Na tie, Ɛda no a Ɔfrɛfoɔ no (Asraafeel) bɛfrɛ afri bea bi a ɛbɛn no,

وَٱسۡتَمِعۡ يَوۡمَ يُنَادِ ٱلۡمُنَادِ مِن مَّكَانٖ قَرِيبٖ ٤١

42. Ɛda no na wɔbɛte nteamu denden no wɔ nokorɛ mu no. Saa Da no ne pue Da no (a nnipa nyinaa bepue afri wɔn adakamena mu no).

يَوۡمَ يَسۡمَعُونَ ٱلصَّيۡحَةَ بِٱلۡحَقِّۚ ذَٰلِكَ يَوۡمُ ٱلۡخُرُوجِ ٤٢

43. Nokorɛ sɛ, Yɛn na Yɛma nkwa ɛna Yekum, na Yɛhɔ ne (obiara) nnkyi.

إِنَّا نَحۡنُ نُحۡيِۦ وَنُمِيتُ وَإِلَيۡنَا ٱلۡمَصِيرُ ٤٣

44. Ɛda a asaase no bɛwaewae afri wɔn ho no, wɔde ntɛmpɛ (na ɛbepue akɔ faako a yɛrekɔbu wɔn atɛn no). Saa (awufoɔ no) anoboa no yɛ adeɛ a ɛyɛ mmrɛ ma Yɛn.

يَوۡمَ تَشَقَّقُ ٱلۡأَرۡضُ عَنۡهُمۡ سِرَاعٗاۚ ذَٰلِكَ حَشۡرٌ عَلَيۡنَا يَسِيرٞ ٤٤

45. Deɛ wɔrekeka no (nyinaa) Yenim; na wonyɛ obi a wohyɛ wɔn soɔ. Enti fa Qur’aan no tu obi a osuro Ma’hunahuna no fo.

نَّحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَا يَقُولُونَۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيۡهِم بِجَبَّارٖۖ فَذَكِّرۡ بِٱلۡقُرۡءَانِ مَن يَخَافُ وَعِيدِ ٤٥

# 51. Zaariyaat

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Mede (mframa den a) etu mfutro hwete,

وَٱلذَّٰرِيَٰتِ ذَرۡوٗا ١

2. Ne mununkum a ɛsoa nsuo a emu yɛ duro,

فَٱلۡحَٰمِلَٰتِ وِقۡرٗا ٢

3. Ne nsuom hyɛn a ɛnam po so bɔkɔɔ,

فَٱلۡجَٰرِيَٰتِ يُسۡرٗا ٣

4. Ne (Soro abɔfoɔ) no a wɔkyekyɛ ahyɛdeɛ no, di nse sɛ:

فَٱلۡمُقَسِّمَٰتِ أَمۡرًا ٤

5. Ampa, deɛ yahyɛ mo ho bɔ no yɛ nokorɛ paa.

إِنَّمَا تُوعَدُونَ لَصَادِقٞ ٥

6. Nokorɛ nso sɛ Akatua (da) no besi.

وَإِنَّ ٱلدِّينَ لَوَٰقِعٞ ٦

7. Mede ɔsoro a akwan ahodoɔ wɔ mu no di nse sɛ:

وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلۡحُبُكِ ٧

8. “Nokorɛ sɛ, mowɔ nsɛm sononko-sononko (na moka fa Nkɔmhyɛni ne Qur’aan ho).

إِنَّكُمۡ لَفِي قَوۡلٖ مُّخۡتَلِفٖ ٨

9. Obi a wayera na ɔdane neho (fri Nokorɛ no ho no) dane neho fri ho.

يُؤۡفَكُ عَنۡهُ مَنۡ أُفِكَ ٩

10. Due nka wɔn a wɔbɔ wɔn trim twa, nkontompo no.

قُتِلَ ٱلۡخَرَّٰصُونَ ١٠

| | |
|---|---|
| 11. Wɔn a wɔn wɔ anibianaso ne awerɛfire mu no. | ٱلَّذِينَ هُمۡ فِي غَمۡرَةٖ سَاهُونَ ١١ |
| 12. Wɔbisa (dedi fɛw) sɛ: “Ɛberɛ bɛn ne Owusɔreɛ da no?’’ | يَسۡـَٔلُونَ أَيَّانَ يَوۡمُ ٱلدِّينِ ١٢ |
| 13. Ɛne Ɛda no a yɛbɛsɔ wɔn ahwɛ anaasɛ yɛbɛhyɛ wɔn aniɛyaa wɔ Ogya no mu no. | يَوۡمَ هُمۡ عَلَى ٱلنَّارِ يُفۡتَنُونَ ١٣ |
| 14. (Yɛbɛka akyerɛ wɔn sɛ): “ Monka monsɔhwɛ no a na morepɛ no ntɛm no nhwɛ“. | ذُوقُواْ فِتۡنَتَكُمۡ هَٰذَا ٱلَّذِي كُنتُم بِهِۦ تَسۡتَعۡجِلُونَ ١٤ |
| 15. Nokorɛ sɛ Nyame-surofoɔ no wɔ Soro aheman no ne nsuo aniwa mu, | إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٖ وَعُيُونٍ ١٥ |
| 16. Wɔregye deɛ wɔn Wura Nyankopɔn dema wɔn no. Nokorɛ sɛ kane no na wɔyɛ ayɛmyɛfoɔ. | ءَاخِذِينَ مَآ ءَاتَىٰهُمۡ رَبُّهُمۡۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَبۡلَ ذَٰلِكَ مُحۡسِنِينَ ١٦ |
| 17. Na (ɛberɛ) ketewaabi na na wɔde da wɔ anadwo, | كَانُواْ قَلِيلٗا مِّنَ ٱلَّيۡلِ مَا يَهۡجَعُونَ ١٧ |
| 18. Na ahomakye no wɔde srɛ (Nyankopɔn hɔ) bɔnefakyɛ. | وَبِٱلۡأَسۡحَارِ هُمۡ يَسۡتَغۡفِرُونَ ١٨ |
| 19. Na adesrɛfoɔ ne ahiafoɔ wɔ kyɛfa wɔ wɔn agyapadeɛ mu. | وَفِيٓ أَمۡوَٰلِهِمۡ حَقّٞ لِّلسَّآئِلِ وَٱلۡمَحۡرُومِ ١٩ |
| 20. Nsɛnkyerɛnee (pii) wɔ asaase so dema wɔn a wɔgye die no. | وَفِي ٱلۡأَرۡضِ ءَايَٰتٞ لِّلۡمُوقِنِينَ ٢٠ |
| 21. Ɛne mo nipa dua no mu nso; enti mo nnhunu anaa? | وَفِيٓ أَنفُسِكُمۡۚ أَفَلَا تُبۡصِرُونَ ٢١ |
| 22. Ɔsoro na moakɔnhoma ne deɛ yahyɛ mo ho bɔ no wɔ. | وَفِي ٱلسَّمَآءِ رِزۡقُكُمۡ وَمَا تُوعَدُونَ ٢٢ |
| 23. Enti Mede ɔsoro ne asaase Wura no di nse sɛ, (deɛ yahyɛ mo ho bɔ no) yɛ nokorɛ sɛdeɛ morekasa no ara pɛpɛɛpɛ. | فَوَرَبِّ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ إِنَّهُۥ لَحَقّٞ مِّثۡلَ مَآ أَنَّكُمۡ تَنطِقُونَ ٢٣ |
| 24. Enti Abraham ahɔhoɔ nimuonyamfoɔ no ho asɛm no abeduru wo hɔ? | هَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ضَيۡفِ إِبۡرَٰهِيمَ ٱلۡمُكۡرَمِينَ ٢٤ |
| 25. Ɛberɛ a wɔbaa nehɔ no, wɔkaa sɛ: “‘Salaam’ Asomdwiɛ nka wo“.(Abraham nso) kaa sɛ: “Salaam: Asomdwiɛ nka mo”; moyɛ ahɔhoɔ a yenni mo. | إِذۡ دَخَلُواْ عَلَيۡهِ فَقَالُواْ سَلَٰمٗاۖ قَالَ سَلَٰمٞ قَوۡمٞ مُّنكَرُونَ ٢٥ |
| 26. Enti ɔdanee neho kɔɔ nefiefoɔ hɔ de nantwie a wadɔre nam a yahoɔ (anaasɛ yatotoo) bae. | فَرَاغَ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ فَجَآءَ بِعِجۡلٖ سَمِينٖ ٢٦ |
| 27. Ɔde besii wɔn anim kaa sɛ: ”Adɛn monnidi?” | فَقَرَّبَهُۥٓ إِلَيۡهِمۡ قَالَ أَلَا تَأۡكُلُونَ ٢٧ |
| 28. Enti onyaa wɔn ho suro bi. (Abɔfoɔ no) kaa sɛ: “Ensuro! Wɔ’de abarimaa nimdefoɔ bi (Is’haaq) hyɛɛ no bɔ “. | فَأَوۡجَسَ مِنۡهُمۡ خِيفَةٗۖ قَالُواْ لَا تَخَفۡۖ وَبَشَّرُوهُ بِغُلَٰمٍ عَلِيمٖ ٢٨ |

| | |
|---|---|
| 29. Abraham yere (Saratu) de nteamu fri bae, na ɔbɔɔ (ɔno ara) aniso kaa sɛ: Aberewa bonini. | فَأَقْبَلَتِ ٱمْرَأَتُهُۥ فِى صَرَّةٍ فَصَكَّتْ وَجْهَهَا وَقَالَتْ عَجُوزٌ عَقِيمٌ ٢٩ |
| 30. Wɔkaa sɛ: “Saa ara na wo Wura Nyankopɔn aka. Nokorɛ sɛ Ɔne Onyansafoɔ no, Ɔne Onimdefoɔ no. | قَالُوا۟ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْعَلِيمُ ٣٠ |
| 31. Abraham kaa sɛ: “Asomafoɔ, na mo amaneɛ paa ne sɛn?” | قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا ٱلْمُرْسَلُونَ ٣١ |
| 32. Wɔkaa sɛ: “Y’asoma yɛn wɔ amanfoɔ nnebɔneɛfoɔ bi hɔ, | قَالُوٓا۟ إِنَّآ أُرْسِلْنَآ إِلَىٰ قَوْمٍ مُّجْرِمِينَ ٣٢ |
| 33. Sɛ yɛnkɔto aboɔ a yɛde nɛteɛ a yatoo na ayɛ ngu wɔn so. | لِنُرْسِلَ عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّن طِينٍ ٣٣ |
| 34. (Aboɔ a yɛde nɛteɛ a yato na ayɛ a) yahyɛ no nso fri wo Wura Nyankopɔn hɔ dema abɔneɛfoɔ no (a obiara din wɔ nedeɛ soɔ)“. | مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَ لِلْمُسْرِفِينَ ٣٤ |
| 35. Enti Yeyii obiara a na ɔyɛ gyedieni frii mu. | فَأَخْرَجْنَا مَن كَانَ فِيهَا مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٣٥ |
| 36. Na Yɛ nnyaa efie biara gyesɛ (efie) baako pɛ na na ɛyɛ Muslimifoɔ (fie). | فَمَا وَجَدْنَا فِيهَا غَيْرَ بَيْتٍ مِّنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ٣٦ |
| 37. Enti Yɛ gyaa nsɛnkyerɛnee wɔ hɔ maa wɔn a wɔ’suro asotwee yaaya no. | وَتَرَكْنَا فِيهَآ ءَايَةً لِّلَّذِينَ يَخَافُونَ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَلِيمَ ٣٧ |
| 38. Mose hɔ nso, ɛberɛ a Yɛde nyinasoɔ pefee somaa no kɔɔ Farao hɔ, | وَفِى مُوسَىٰٓ إِذْ أَرْسَلْنَٰهُ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ٣٨ |
| 39. Nanso (Farao) de neho too netumi so kaa sɛ: “Nkoyaayini anaasɛ ɔbɔdamfoɔ”. | فَتَوَلَّىٰ بِرُكْنِهِۦ وَقَالَ سَٰحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ٣٩ |
| 40. Enti Yɛpari sɔɔ ɔne nedɔm no mu, na Yɛde wɔn guu ɔpo mu; na ɔyɛ obi a ɔfata sobɔɔ. | فَأَخَذْنَٰهُ وَجُنُودَهُۥ فَنَبَذْنَٰهُمْ فِى ٱلْيَمِّ وَهُوَ مُلِيمٌ ٤٠ |
| 41. Aadfoɔ no hɔ nso , ɛberɛ a Yɛsomaa mframa nini no baa wɔn soɔ. | وَفِى عَادٍ إِذْ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ ٱلرِّيحَ ٱلْعَقِيمَ ٤١ |
| 42. Adeɛ biara nnihɔ a ɛtoo no na egyaee no, na mmom ebubuu mu yɛɛ no muhumuhu tesɛ nsoo (anaa kasɛɛ a ahunu). | مَا تَذَرُ مِن شَىْءٍ أَتَتْ عَلَيْهِ إِلَّا جَعَلَتْهُ كَٱلرَّمِيمِ ٤٢ |
| 43. Samuudfoɔ no hɔ nso; ɛberɛ a yɛka kyerɛɛ wɔn sɛ: “Modeɛ monye moani nkosi ɛberɛ bi “. | وَفِى ثَمُودَ إِذْ قِيلَ لَهُمْ تَمَتَّعُوا۟ حَتَّىٰ حِينٍ ٤٣ |
| 44. Nanso wɔtee wɔn Wura Nyankopɔn ahyɛdeɛ no so atua. Enti nteamu asotwee no sɔɔ wɔn mu aberɛ a na wɔn ani tua. | فَعَتَوْا۟ عَنْ أَمْرِ رَبِّهِمْ فَأَخَذَتْهُمُ ٱلصَّٰعِقَةُ وَهُمْ يَنظُرُونَ ٤٤ |

| | |
|---|---|
| 45. Wɔn antumi ansɔre anyina (wɔn nan so), na wɔn antumi ammoa wɔn ho nso. | فَمَا ٱسْتَطَٰعُوا۟ مِن قِيَامٍ وَمَا كَانُوا۟ مُنتَصِرِينَ ﴿٤٥﴾ |
| 46. Na Noa nkorɔfoɔ na wɔdii kan; na wɔyɛ nnipa nsɛmɔnedifoɔ. | وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿٤٦﴾ |
| 47. Yɛde Yetumi na esii ɔsoro no, na nokorɛ sɛ, Yɛn ara na Yɛbae (ɔsoro) ntrɛmu no mu. | وَٱلسَّمَآءَ بَنَيْنَٰهَا بِأَيْي۟دٍ وَإِنَّا لَمُوسِعُونَ ﴿٤٧﴾ |
| 48. Ɛna Yɛde asaase no nso asɛ hɔ; na sɛdeɛ Yasi atrɛ mu yie paa. | وَٱلْأَرْضَ فَرَشْنَٰهَا فَنِعْمَ ٱلْمَٰهِدُونَ ﴿٤٨﴾ |
| 49. Adeɛ biara no Yabɔ no mmienu mmienu (onini ne ɔbedeɛ) sɛdeɛ mobɛkaeɛ. | وَمِن كُلِّ شَىْءٍ خَلَقْنَا زَوْجَيْنِ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٤٩﴾ |
| 50. Enti monwane nkɔ mo Wura Nyankopɔn hɔ. Nokorɛ sɛ meyɛ kɔkɔbɔni pefee fri Nehɔ mamo. | فَفِرُّوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ ۖ إِنِّى لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥٠﴾ |
| 51. Na monhwɛ na moanyɛ awurade foforɔ biara anka Nyankopɔn ho. Nokorɛ sɛ, meyɛ kɔkɔbɔni pefee fri Nehɔ mamo. | وَلَا تَجْعَلُوا۟ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ ۖ إِنِّى لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥١﴾ |
| 52. Saa ara nso na Asomafoɔ a wɔbaa amanfoɔ a wɔdii wɔn anim kan no hɔ no, wɔka kyerɛɛ wɔn sɛ wɔyɛ nkoyaayifoɔ anaasɛ wɔn abobɔ adam. | كَذَٰلِكَ مَآ أَتَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا قَالُوا۟ سَاحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ﴿٥٢﴾ |
| 53. (Tetefoɔ no) na wɔtuu wɔn fo saa anaa? Daabi, wɔn ara yɛ nnipa a wɔto mmara. | أَتَوَاصَوْا۟ بِهِۦ ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُونَ ﴿٥٣﴾ |
| 54. Enti twe woho fri wɔn ho, na yɛmmɔ wo soboɔ. | فَتَوَلَّ عَنْهُمْ فَمَآ أَنتَ بِمَلُومٍ ﴿٥٤﴾ |
| 55. Na tufo, efrisɛ afutuo no ho wɔ mfasoɔ ma agyidiefoɔ no. | وَذَكِّرْ فَإِنَّ ٱلذِّكْرَىٰ تَنفَعُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٥٥﴾ |
| 56. Ɛnyɛ hwee ho nti na Mebɔɔ Jinn ne nnipa, na mmom (Mebɔɔ wɔn) sɛ wɔ'nsom Me. | وَمَا خَلَقْتُ ٱلْجِنَّ وَٱلْإِنسَ إِلَّا لِيَعْبُدُونِ ﴿٥٦﴾ |
| 57. Mennhwehwɛ akɔnhoma biara wɔ wɔn hɔ, na mennhwehwɛ nso sɛ wɔ'ma Me biribi nni. | مَآ أُرِيدُ مِنْهُم مِّن رِّزْقٍ وَمَآ أُرِيدُ أَن يُطْعِمُونِ ﴿٥٧﴾ |
| 58. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn ne Ɔkyɛ adeɛ Hene; Otumfoɔ Ɔhoɔdenfoɔ paa ne no. | إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلرَّزَّاقُ ذُو ٱلْقُوَّةِ ٱلْمَتِينُ ﴿٥٨﴾ |
| 59. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔ'di bɔne no wɔ bɔne so asotwee tesɛ wɔn a wɔ'dii kan wɔ wɔn anim no ara pɛpɛɛpɛ; enti ɛmma wɔn mpre ho sɛ Memfa (asotwee no) mmra. | فَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ ذَنُوبًا مِّثْلَ ذَنُوبِ أَصْحَٰبِهِمْ فَلَا يَسْتَعْجِلُونِ ﴿٥٩﴾ |
| 60. Enti due nka wɔn a wɔ'po (nokorɛ) no wɔ wɔn Da a yahyɛ wɔn ho bɔ no mu. | فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن يَوْمِهِمُ ٱلَّذِى يُوعَدُونَ ﴿٦٠﴾ |

# 52. At-Tuur

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Mede Bepɔ Tuur (a Mene Mose kasaa wɔ soɔ), | وَٱلطُّورِ ١ |
| 2. Ne Nwoma a yatwerɛ- | وَكِتَٰبٖ مَّسۡطُورٖ ٢ |
| 3. Wɔ nwoma a yatrɛ mu soɔ, | فِي رَقّٖ مَّنشُورٖ ٣ |
| 4. Ne Efie no a ( Soro abɔfoɔ) twa ho hyia, | وَٱلۡبَيۡتِ ٱلۡمَعۡمُورِ ٤ |
| 5. Ne (ɔsoro) nkurusoɔ a yapagya, | وَٱلسَّقۡفِ ٱلۡمَرۡفُوعِ ٥ |
| 6. Ne ɔpo a nsuo ayiri ayɛ mma (anaasɛ ɔpo a egya bɛtɔ mu wɔ Atemmuda) no di nse sɛ: | وَٱلۡبَحۡرِ ٱلۡمَسۡجُورِ ٦ |
| 7. "Nokorɛ, wo Wura Nyankopɔn asotwee no besi ampa. | إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ لَوَٰقِعٞ ٧ |
| 8. Na enni obia obetumi asi ano kwan. | مَّا لَهُۥ مِن دَافِعٖ ٨ |
| 9. Ɛda a ɔsoro bɛwoso nwosoeɛ paa no, | يَوۡمَ تَمُورُ ٱلسَّمَآءُ مَوۡرٗا ٩ |
| 10. Na mmepɔ betutu afri hɔ tutu paa no, | وَتَسِيرُ ٱلۡجِبَالُ سَيۡرٗا ١٠ |
| 11. Saa Da no due nka wɔn a wɔfaa nokorɛ no atorɔsɛm no, | فَوَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١١ |
| 12. Wɔn a wɔde ahuhudeɛ na ɛgye wɔn ani no. | ٱلَّذِينَ هُمۡ فِي خَوۡضٖ يَلۡعَبُونَ ١٢ |
| 13. Ɛda no a yɛbepia wɔn wɔ ɔhyɛ so akɔ Amanehunu gya no mu no, | يَوۡمَ يُدَعُّونَ إِلَىٰ نَارِ جَهَنَّمَ دَعًّا ١٣ |
| 14. (Yɛbɛka akyerɛ wɔn sɛ): "Ogya no a na moka sɛ ɛyɛ nkontompo no nie. | هَٰذِهِ ٱلنَّارُ ٱلَّتِي كُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ١٤ |
| 15. Woi yɛ nkonyaa anaa naadaasɛm, anaasɛ monhunu?" | أَفَسِحۡرٌ هَٰذَآ أَمۡ أَنتُمۡ لَا تُبۡصِرُونَ ١٥ |
| 16. Monhye wɔ mu; sɛ mosi aboterɛ o, sɛ monsi aboterɛ o, ɛyɛ asɛm korɔ mamo. Dwuma a modiiɛ no ara ho akatua na yɛde tua moka. | ٱصۡلَوۡهَا فَٱصۡبِرُوٓاْ أَوۡ لَا تَصۡبِرُواْ سَوَآءٌ عَلَيۡكُمۡۖ إِنَّمَا تُجۡزَوۡنَ مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ١٦ |
| 17. Nokorɛ sɛ Nyamesurofoɔ no benya Aheman ne anigyeɛ. | إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٖ وَنَعِيمٖ ١٧ |
| 18. Wɔbɛgye wɔn ani wɔ deɛ wɔn Wura Nyankopɔn de ama wɔn no ho; (efrisɛ) wɔn Wura ayi wɔn afri Amane hunu gya asotwee no mu. | فَٰكِهِينَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمۡ رَبُّهُمۡ وَوَقَىٰهُمۡ رَبُّهُمۡ عَذَابَ ٱلۡجَحِيمِ ١٨ |
| 19. "Monfa anigyeɛ nnidi na monom wɔ dwuma (pa) a modiiɛ no ho". | كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ١٩ |

| | |
|---|---|
| 20. Wɔbɛgyegye adamu wɔ ahennwa a yahyehyɛ no santen so; na yɛde 'Huur' (ɔsoro aheman mu mmaa no a) wɔn ani mma akɛse-akɛse fɛfɛɛfɛ bɛka wɔn ho. | مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ سُرُرٍ مَّصۡفُوفَةٍۖ وَزَوَّجۡنَٰهُم بِحُورٍ عِينٖ ٢٠ |
| 21. Wɔn a wagye adie na wɔn mma dii wɔn akyi wɔ gyidie mu no, Yɛde wɔn mma no bɛka wɔn ho; na Yɛnte hwee mfri wɔn dwumadie akatua no so. Yɛde onipa biara kraa asi awowa ama dwuma a nensa diiɛ. | وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱتَّبَعَتۡهُمۡ ذُرِّيَّتُهُم بِإِيمَٰنٍ أَلۡحَقۡنَا بِهِمۡ ذُرِّيَّتَهُمۡ وَمَآ أَلَتۡنَٰهُم مِّنۡ عَمَلِهِم مِّن شَيۡءٖۚ كُلُّ ٱمۡرِيِٕۭ بِمَا كَسَبَ رَهِينٞ ٢١ |
| 22. Yɛbɛma nnuaba ne ɛnam, emu deɛ ɛyɛ wɔn akɔnnɔ biara abu wɔn so. | وَأَمۡدَدۡنَٰهُم بِفَٰكِهَةٖ وَلَحۡمٖ مِّمَّا يَشۡتَهُونَ ٢٢ |
| 23. Nkuruwa (a nsa pa) a ɛmma ahuhusɛm anaa ɛmfa bɔne mma befri woi hɔ akɔ woi hɔ. | يَتَنَٰزَعُونَ فِيهَا كَأۡسٗا لَّا لَغۡوٞ فِيهَا وَلَا تَأۡثِيمٞ ٢٣ |
| 24. Mmeranteɛ asomfoɔ a wɔ'yɛ wɔn dea, wɔ'te sɛ nhwene pa a yɛde asie, betwa wɔn ho ahyia (asom wɔn). | وَيَطُوفُ عَلَيۡهِمۡ غِلۡمَانٞ لَّهُمۡ كَأَنَّهُمۡ لُؤۡلُؤٞ مَّكۡنُونٞ ٢٤ |
| 25. Wɔbɛdane wɔn ho de wɔn anim ahwɛ wɔn ho anim abisa. | وَأَقۡبَلَ بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ يَتَسَآءَلُونَ ٢٥ |
| 26. Wɔbɛka sɛ: "Kane a na yɛwɔ y'abusuafoɔ mu no (nyinaa) na yesuro (Nyankopɔn abufuo ne N'asotwee no). | قَالُوٓاْ إِنَّا كُنَّا قَبۡلُ فِيٓ أَهۡلِنَا مُشۡفِقِينَ ٢٦ |
| 27. Enti Nyankopɔn adom yɛn, ɛna Wayi yɛn afri (Amanehunu gya) mframa hyehyeɛ no mu. | فَمَنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡنَا وَوَقَىٰنَا عَذَابَ ٱلسَّمُومِ ٢٧ |
| 28. Nokorɛ sɛ, kanee no yesu frɛɛ no. Nokorɛ sɛ Ɔyɛ Otumfoɔ a Ɔwɔ ayɛmyɛ, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene no. | إِنَّا كُنَّا مِن قَبۡلُ نَدۡعُوهُۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡبَرُّ ٱلرَّحِيمُ ٢٨ |
| 29. Enti (Nkɔmhyɛni), wodeɛ tu (amanfoɔ no) fo; na wo Wura Nyankopɔn adom ho nti no wonnyɛ pɛ-adeɛ-hununi anaa ɔbɔdamfoɔ. | فَذَكِّرۡ فَمَآ أَنتَ بِنِعۡمَتِ رَبِّكَ بِكَاهِنٖ وَلَا مَجۡنُونٍ ٢٩ |
| 30. Anaasɛ wɔ'ka sɛ (Nkɔmhyɛni) yɛ ɔdwomtoni, enti montwɛn no wɔ mmusuo berɛ bi mu? | أَمۡ يَقُولُونَ شَاعِرٞ نَّتَرَبَّصُ بِهِۦ رَيۡبَ ٱلۡمَنُونِ ٣٠ |
| 31. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Montwɛn, na menso meka mo ne wɔn a wɔretwɛn no ho". | قُلۡ تَرَبَّصُواْ فَإِنِّي مَعَكُم مِّنَ ٱلۡمُتَرَبِّصِينَ ٣١ |
| 32. Anaasɛ wɔn adwen na ɛhyɛ wɔn saa, anaasɛ wɔyɛ nnipa a wɔ'te atua? | أَمۡ تَأۡمُرُهُمۡ أَحۡلَٰمُهُم بِهَٰذَآۚ أَمۡ هُمۡ قَوۡمٞ طَٰغُونَ ٣٢ |

33. Anaasɛ wɔ'ka sɛ, (Nkɔmhyɛni) no ara na abɔ netrim (atwerɛ Qur'aan no)? Daabi, gye na wɔnnye nnie.

أَمۡ يَقُولُونَ تَقَوَّلَهُۥۚ بَل لَّا يُؤۡمِنُونَ ٣٣

34. Ɛneɛ wɔn mfa asɛm bi a ɛte saa mmra sɛ wɔyɛ nokwafoɔ ampa a.

فَلۡيَأۡتُواْ بِحَدِيثٖ مِّثۡلِهِۦٓ إِن كَانُواْ صَٰدِقِينَ ٣٤

35. Anaasɛ ɛnyɛ biribi mu na yɛbɔɔ wɔn fire? Anaasɛ wɔn ara ne Ɔbɔɔ adeɛ no?

أَمۡ خُلِقُواْ مِنۡ غَيۡرِ شَيۡءٍ أَمۡ هُمُ ٱلۡخَٰلِقُونَ ٣٥

36. Anaasɛ wɔn na wɔ'bɔɔ soro ne asaase? Daabi, gye na wɔ'nnye nnie.

أَمۡ خَلَقُواْ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَۚ بَل لَّا يُوقِنُونَ ٣٦

37. Anaasɛ wo Wura Nyankopɔn akoradeɛ no wɔ wɔn hɔ? Anaasɛ wɔn wɔ so tumi?

أَمۡ عِندَهُمۡ خَزَآئِنُ رَبِّكَ أَمۡ هُمُ ٱلۡمُصَيۡطِرُونَ ٣٧

38. Anaasɛ wɔn wɔ atwedeɛ (a wɔde foro kɔ soro) kotie (Soro abɔfoɔ no, ne deɛ ɛrekɔso wɔhɔ)? Ɛneɛ wɔn atiefoɔ no mfa wɔn nyinasoɔ pefee mmra.

أَمۡ لَهُمۡ سُلَّمٞ يَسۡتَمِعُونَ فِيهِۖ فَلۡيَأۡتِ مُسۡتَمِعُهُم بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٍ ٣٨

39. Anaasɛ (Nyankopɔn) wɔ mma mmaa ɛna monso mowɔ mma mmarima?

أَمۡ لَهُ ٱلۡبَنَٰتُ وَلَكُمُ ٱلۡبَنُونَ ٣٩

40. Anaasɛ (Nkɔmhyɛni) wobisa wɔn akatua ɛna ɛka no mu ayɛ duduudu ama wɔn?

أَمۡ تَسۡـَٔلُهُمۡ أَجۡرٗا فَهُم مِّن مَّغۡرَمٖ مُّثۡقَلُونَ ٤٠

41. Anaasɛ Asumade (anaasɛ) Ahuntasɛm no wɔ wɔn hɔ na wɔ'twerɛ to hɔ?

أَمۡ عِندَهُمُ ٱلۡغَيۡبُ فَهُمۡ يَكۡتُبُونَ ٤١

42. Anaasɛ wɔ'pɛ sɛ wɔbɔ pɔ (bɔne) bi (tia Nkɔmhyɛni)? Ɛneɛ wɔn a wɔ'nnye nnie no ara na wɔbɛtɔ fidie no mu.

أَمۡ يُرِيدُونَ كَيۡدٗاۖ فَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ هُمُ ٱلۡمَكِيدُونَ ٤٢

43. Anaasɛ wɔn wɔ awurade foforɔ bi ka Nyankopɔn ho? Kronkron Hene ne Nyankopɔn, Ɔkorɔn kyɛn deɛ wɔde bata Neho no.

أَمۡ لَهُمۡ إِلَٰهٌ غَيۡرُ ٱللَّهِۚ سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٤٣

44. Sɛ wɔrehunu ɔsoro no fa bi sɛ ɛrete ahweɛ a, anka wɔ'bɛka sɛ: "Mununkum a ano aboa''.

وَإِن يَرَوۡاْ كِسۡفٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ سَاقِطٗا يَقُولُواْ سَحَابٞ مَّرۡكُومٞ ٤٤

45. Enti (Nkɔmhyɛni), wodeɛ gyae wɔn kosi sɛ wɔbehyia wɔn Da no a (ehu ne suro) bɛma wɔn atwitwa ahwe ama adeɛ atɔ wɔn soɔ no.

فَذَرۡهُمۡ حَتَّىٰ يُلَٰقُواْ يَوۡمَهُمُ ٱلَّذِي فِيهِ يُصۡعَقُونَ ٤٥

46. Ɛda no a wɔn pɔ a wɔbɔeɛ no ho mma mfasoɔ biara mma wɔn, na obiara mmoa wɔn no.

يَوۡمَ لَا يُغۡنِي عَنۡهُمۡ كَيۡدُهُمۡ شَيۡـٔٗا وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ٤٦

| | |
|---|---|
| 47. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔdi bɔne no san wɔ asotwee foforɔ (wɔ wiase ha); nanso nnipa pii nnim. | وَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ عَذَابًا دُونَ ذَٰلِكَ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ﴿٤٧﴾ |
| 48. Enti (Nkɔmhyɛni), wodeɛ si abotərɛ fama wo Wura Nyankopɔn atemmuo no, na nokorɛ sɛ wo wɔ Y'ani so (anaasɛ Yehu wo anaa Yɛbɔ woho ban); na bɔ wo Wura Nyankopɔn abodin wɔ ɛberɛ a wobɛsɔre (afri nna mu), | وَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ فَإِنَّكَ بِأَعۡيُنِنَاۖ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ حِينَ تَقُومُ ﴿٤٨﴾ |
| 49. Na fa anadwo no mu bi nso bɔ no abodin, na ɛberɛ a nsoromma bɛkɔ akɔtɔ no nso (bɔ no abodin). | وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَسَبِّحۡهُ وَإِدۡبَٰرَ ٱلنُّجُومِ ﴿٤٩﴾ |

# 53. An-Najim

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Mede ɛberɛ a nsoromma rekɔtɔ no di nse sɛ: | وَٱلنَّجۡمِ إِذَا هَوَىٰ ﴿١﴾ |
| 2. Mo yɔnko (Muhammad) nyerae, na ɔmmane (mfirii ɔkwan tenenee no so) nso. | مَا ضَلَّ صَاحِبُكُمۡ وَمَا غَوَىٰ ﴿٢﴾ |
| 3. Na ɔmfa ɔno ara ne pɛ nkasa. | وَمَا يَنطِقُ عَنِ ٱلۡهَوَىٰٓ ﴿٣﴾ |
| 4. Na mmom ɛyɛ Adiyisɛm a yɛreyi (ma no). | إِنۡ هُوَ إِلَّا وَحۡيٞ يُوحَىٰ ﴿٤﴾ |
| 5. (Ɔbɔfoɔ) hoɔdenfoɔ paa (Gabriel) na ɔkyerɛɛ no. | عَلَّمَهُۥ شَدِيدُ ٱلۡقُوَىٰ ﴿٥﴾ |
| 6. Ɔyɛ obia ɔwɔ ahoɔden wɔ adwen mu, na afei osi pi wɔ gyinaberɛ mu. | ذُو مِرَّةٖ فَٱسۡتَوَىٰ ﴿٦﴾ |
| 7. Ɛberɛ a (Gabriel) wɔ sorosoro paa no, | وَهُوَ بِٱلۡأُفُقِ ٱلۡأَعۡلَىٰ ﴿٧﴾ |
| 8. Afei ɔbɛnee, na opinkyɛɛ (Nkɔmhyɛni) paa; | ثُمَّ دَنَا فَتَدَلَّىٰ ﴿٨﴾ |
| 9. Na ɔwɔ bɛyɛ sɛ tadua mmienu ntɛm anaasɛ ɛbɛn kyɛn saa. | فَكَانَ قَابَ قَوۡسَيۡنِ أَوۡ أَدۡنَىٰ ﴿٩﴾ |
| 10. Enti Nyankopɔn yii deɛ Ɔbɛyie de!maa N'akoa (Muhammad). | فَأَوۡحَىٰٓ إِلَىٰ عَبۡدِهِۦ مَآ أَوۡحَىٰ ﴿١٠﴾ |
| 11. (Nkɔmhyɛni) akoma nni atorɔ wɔ deɛ ohunuiɛ no ho. | مَا كَذَبَ ٱلۡفُؤَادُ مَا رَأَىٰٓ ﴿١١﴾ |
| 12. Anaasɛ moregye no akyinnye wɔ deɛ ohunuiɛ no ho? | أَفَتُمَٰرُونَهُۥ عَلَىٰ مَا يَرَىٰ ﴿١٢﴾ |
| 13. Ampa sɛ, (Nkɔmhyɛni) hunuu (Gabriel) sɛ ɔresiane deɛ ɛtɔso mmienu – | وَلَقَدۡ رَءَاهُ نَزۡلَةً أُخۡرَىٰ ﴿١٣﴾ |
| 14. Wɔ dua Sidratul-Muntahaa no ho – | عِندَ سِدۡرَةِ ٱلۡمُنتَهَىٰ ﴿١٤﴾ |
| 15. Ɛho hɔ na Daa asetena Soro aheman no wɔ, -- | عِندَهَا جَنَّةُ ٱلۡمَأۡوَىٰٓ ﴿١٥﴾ |

| | |
|---|---|
| 16. Ɛberɛ a deɛ ɛkataa Sidratu dua no soɔ no kataa soɔ no. | إِذْ يَغْشَى ٱلسِّدْرَةَ مَا يَغْشَىٰ ١٦ |
| 17. (Nkɔmhyɛni) ani annane (ankɔ benkum anaa nifa), na ankɔ nso antra so. | مَا زَاغَ ٱلْبَصَرُ وَمَا طَغَىٰ ١٧ |
| 18. Na ampa sɛ, ohunuu ne Wura Nyankopɔn nsɛnkyerɛnee akɛseɛ no mu bi. | لَقَدْ رَأَىٰ مِنْ ءَايَٰتِ رَبِّهِ ٱلْكُبْرَىٰٓ ١٨ |
| 19. Moahunu (Arabfoɔ no abosom) Laata ne Uzza – | أَفَرَءَيْتُمُ ٱللَّٰتَ وَٱلْعُزَّىٰ ١٩ |
| 20. Ne Manaat, baako no a ɔtɔso mmiɛnsa no? | وَمَنَوٰةَ ٱلثَّالِثَةَ ٱلْأُخْرَىٰٓ ٢٠ |
| 21. Mmarima no wɔ mo ɛna mmaa no nso wɔ Ɔno (Nyankopɔn)? | أَلَكُمُ ٱلذَّكَرُ وَلَهُ ٱلْأُنثَىٰ ٢١ |
| 22. Ɛno yɛ adekyɛ a ɛmfa kwan soɔ. | تِلْكَ إِذًا قِسْمَةٌ ضِيزَىٰٓ ٢٢ |
| 23. Woi nom nyinaa yɛ din a mone moagya nom na atotoɔ a Nyankopɔn Nsianee ho tumi anaa nyinasoɔ biara. Sɛdeɛ wɔn adwen yɛ wɔn, ne wɔn kraa apɛdeɛ na wɔdi akyire; ampa nso sɛ (yɛ de) kwankyerɛ no firi wɔn Wura Nyankopɔn hɔ abrɛ wɔn. | إِنْ هِىَ إِلَّآ أَسْمَآءٌ سَمَّيْتُمُوهَآ أَنتُمْ وَءَابَآؤُكُم مَّآ أَنزَلَ ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلْطَٰنٍ ۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَمَا تَهْوَى ٱلْأَنفُسُ ۖ وَلَقَدْ جَآءَهُم مِّن رَّبِّهِمُ ٱلْهُدَىٰٓ ٢٣ |
| 24. Anaasɛ onipa nsa ka deɛ ɔpɛ? | أَمْ لِلْإِنسَٰنِ مَا تَمَنَّىٰ ٢٤ |
| 25. Nyankopɔn na Daakye (asetena) no ne seesei deɛ yi nyinaa wɔ no. | فَلِلَّهِ ٱلْءَاخِرَةُ وَٱلْأُولَىٰ ٢٥ |
| 26. Soro abɔfoɔ no pii na ɛwɔ soro a wɔn ntwitwagyeɛ nsi hwee, gyesɛ akyire yi a Nyankopɔn ama obi a Ɔpɛ na Ɔgye no tumu no kwan. | وَكَم مِّن مَّلَكٍ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ لَا تُغْنِى شَفَٰعَتُهُمْ شَيْـًٔا إِلَّا مِنۢ بَعْدِ أَن يَأْذَنَ ٱللَّهُ لِمَن يَشَآءُ وَيَرْضَىٰٓ ٢٦ |
| 27. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔnnye Daakye no nnie no na wɔde mmaa din to soro abɔfoɔ no. | إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ لَيُسَمُّونَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ تَسْمِيَةَ ٱلْأُنثَىٰ ٢٧ |
| 28. Wɔnni ho nimdeɛ. Deɛ wɔn adwen kyerɛ wɔn na wɔdi akyire, na deɛ wɔn adwen kyerɛ wɔn no ntumi ne nokorɛ nyina wɔ hwe ho. | وَمَا لَهُم بِهِۦ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ ۖ وَإِنَّ ٱلظَّنَّ لَا يُغْنِى مِنَ ٱلْحَقِّ شَيْـًٔا ٢٨ |
| 29. Enti twe wo ho firi obi a ɔdane ne ho fri Y'afutusɛm no ho no ho, na ɔno deɛ wiase asetena yi na ɔpɛ no, | فَأَعْرِضْ عَن مَّن تَوَلَّىٰ عَن ذِكْرِنَا وَلَمْ يُرِدْ إِلَّا ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا ٢٩ |
| 30. (Wɔn a wiase ho) na wɔn nimdeɛ kɔpem no. Nokorɛ sɛ, wo Wura Nyankopɔn Nim nea wayera afri Ne kwan no soɔ, ɛna Ɔnim nea ɔnam kwan tenenee no nso soɔ. | ذَٰلِكَ مَبْلَغُهُم مِّنَ ٱلْعِلْمِ ۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ ٱهْتَدَىٰ ٣٠ |

31. Deɛ ɛwɔ soro ne deɛ ɛwɔ asaase so nyinaa wɔ Nyankopɔn; sɛdeɛ Ɔbɛtua dwuma a wɔn a wɔdi bɔne no diiɛ no so ka, na Ɔde papa nso atua wɔn a wɔyɛ ayɛmyɛ no nso ka.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ
لِيَجۡزِيَ ٱلَّذِينَ أَسَٰٓـُٔواْ بِمَا عَمِلُواْ
وَيَجۡزِيَ ٱلَّذِينَ أَحۡسَنُواْ بِٱلۡحُسۡنَى ٣١

32. Wɔn a wɔtwe wɔn ho fri bɔne akɛseɛ ne akohwi bra ho, gyesɛ mfomsoɔ nketenkete no, nokorɛ sɛ Nyankopɔn bɔnefakyɛ no so paa. Ɔnim mo wɔ ɛberɛ a Ɔbɔɔ mo firii asaase mu, ne ɛberɛ a na moyɛ mogya toa da mo maame nom awodeɛ mu. Enti ɛmma mo ara monnhoahoa mo ho sɛ moyɛ kronkron. Nyankopɔn na Ɔnim obi a osuro Nyankopɔn.

ٱلَّذِينَ يَجۡتَنِبُونَ كَبَٰٓئِرَ ٱلۡإِثۡمِ
وَٱلۡفَوَٰحِشَ إِلَّا ٱللَّمَمَۚ إِنَّ رَبَّكَ
وَٰسِعُ ٱلۡمَغۡفِرَةِۚ هُوَ أَعۡلَمُ بِكُمۡ إِذۡ
أَنشَأَكُم مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ وَإِذۡ أَنتُمۡ أَجِنَّةٞ فِي
بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمۡۖ فَلَا تُزَكُّوٓاْ أَنفُسَكُمۡۖ
هُوَ أَعۡلَمُ بِمَنِ ٱتَّقَىٰٓ ٣٢

33. Wahunu obi a ɔdane ne ho fri (Islam) ho no?

أَفَرَءَيۡتَ ٱلَّذِي تَوَلَّىٰ ٣٣

34. Na ɔde ketewaabi maeɛ na ogyaee fama?

وَأَعۡطَىٰ قَلِيلٗا وَأَكۡدَىٰٓ ٣٤

35. Enti ɔwɔ kokoa mu nimdeɛ a enti ohunu (deɛ ɛbɛba)?

أَعِندَهُۥ عِلۡمُ ٱلۡغَيۡبِ فَهُوَ يَرَىٰٓ ٣٥

36. Anaasɛ yɛabɔ no deɛ na ɛwɔ Mose Nwoma no mu no ho amaneɛ?

أَمۡ لَمۡ يُنَبَّأۡ بِمَا فِي صُحُفِ مُوسَىٰ ٣٦

37. Ne Abraham a odii (ahyɛdeɛ) soɔ no?

وَإِبۡرَٰهِيمَ ٱلَّذِي وَفَّىٰٓ ٣٧

38. Obia ɔso adesoa nsoa obi foforɔ adesoa.

أَلَّا تَزِرُ وَازِرَةٞ وِزۡرَ أُخۡرَىٰ ٣٨

39. Nokorɛ sɛ onipa nni (akatua) bi, na mmom gyesɛ mmɔden a ɔbɔeɛ ho (akatua na ɔbwnya).

وَأَن لَّيۡسَ لِلۡإِنسَٰنِ إِلَّا مَا سَعَىٰ ٣٩

40. Na ɛnkyɛ biara yɛbɛhunu ne mmɔdemmɔ

وَأَنَّ سَعۡيَهُۥ سَوۡفَ يُرَىٰ ٤٠

41. Afei yɛbɛtua no akatua a ɛyɛ pɛpɛɛpɛ.

ثُمَّ يُجۡزَىٰهُ ٱلۡجَزَآءَ ٱلۡأَوۡفَىٰ ٤١

42. Nokorɛ sɛ wo Wura Nyankopɔn hɔ na awieɛ no wɔ.

وَأَنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلۡمُنتَهَىٰ ٤٢

43. Nokorɛ sɛ Ɔno na Ɔma (onipa) sereɛ ɛna Ɔma (onipa) suu.

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَضۡحَكَ وَأَبۡكَىٰ ٤٣

44. Ɔno na Ɔma (obi) wuo ɛna Ɔma (obi) nkwa.

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَمَاتَ وَأَحۡيَا ٤٤

45. Ɔno na Ɔbɔɔ adeɛ mmienu mmienu, ɔbarima ne ɔbaa-,

وَأَنَّهُۥ خَلَقَ ٱلزَّوۡجَيۡنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلۡأُنثَىٰ ٤٥

46. Fri ahobaeɛ mu wɔ ɛberɛ a ɛbɛpue aba.

مِن نُّطۡفَةٍ إِذَا تُمۡنَىٰ ٤٦

47. Ɔno na Daakye Wusɔreɛ no (ho asɛm) da Ne soɔ.

وَأَنَّ عَلَيۡهِ ٱلنَّشۡأَةَ ٱلۡأُخۡرَىٰ ٤٧

48. Ɔno na Ɔma ahonya ɛna Ɔma ohia.

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَغۡنَىٰ وَأَقۡنَىٰ ٤٨

49. Ɔne (nsoromma Shi'ira) Kyɛkyɛ (a Arabfoɔ abosomsomfoɔ no som no no) Wura.

وَأَنَّهُۥ هُوَ رَبُّ ٱلشِّعۡرَىٰ ٤٩

| | |
|---|---|
| 50. Ɔno na Ɔsɛee Aad, tetefoɔ no, | وَأَنَّهُۥٓ أَهۡلَكَ عَادًا ٱلۡأُولَىٰ ﴿٥٠﴾ |
| 51. Samuudfoɔ no nso Wamma wɔn mu biara anka. | وَثَمُودَاْ فَمَآ أَبۡقَىٰ ﴿٥١﴾ |
| 52. Ɛna Noa nkorɔfoɔ no a wɔdii (Aadfoɔ ne Samuudfoɔ no) anim kan no, na wɔyɛ nnebɔneɛfoɔ, atuatefoɔ. | وَقَوۡمَ نُوحٖ مِّن قَبۡلُۖ إِنَّهُمۡ كَانُواْ هُمۡ أَظۡلَمَ وَأَطۡغَىٰ ﴿٥٢﴾ |
| 53. Ne nkuro a abɔ no (Sodom ne Gomora), Ɔno ara na Ɔsɛee no. | وَٱلۡمُؤۡتَفِكَةَ أَهۡوَىٰ ﴿٥٣﴾ |
| 54. Deɛ eyiri faa wɔn no yiri faa wɔn. | فَغَشَّىٰهَا مَا غَشَّىٰ ﴿٥٤﴾ |
| 55. Enti (ɔdasani), wo Wura Nyankopɔn adom no mu deɛ ɛwɔ hen na w'adwen nsi wo pi wɔ ho? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكَ تَتَمَارَىٰ ﴿٥٥﴾ |
| 56. (Nkɔmhyɛni) woi yɛ kɔkɔbɔni tesɛ tetefoɔ no kɔkɔbɔfoɔ no ara pɛpɛɛpɛ. | هَٰذَا نَذِيرٞ مِّنَ ٱلنُّذُرِ ٱلۡأُولَىٰٓ ﴿٥٦﴾ |
| 57. Ɛberɛ no bɛn ara na (eguso) rebɛn. | أَزِفَتِ ٱلۡأٓزِفَةُ ﴿٥٧﴾ |
| 58. Obiara nni hɔ a ɔbɛtumi afrii Nyankopɔn akyi asi ho kwan. | لَيۡسَ لَهَا مِن دُونِ ٱللَّهِ كَاشِفَةٌ ﴿٥٨﴾ |
| 59. Enti saa asɛm woi na ɛyɛ mo nwanwa? | أَفَمِنۡ هَٰذَا ٱلۡحَدِيثِ تَعۡجَبُونَ ﴿٥٩﴾ |
| 60. Ɛna moreserɛɛ, ɛna monnsuu, | وَتَضۡحَكُونَ وَلَا تَبۡكُونَ ﴿٦٠﴾ |
| 61. Ɛna mode agorɔ resɛe mo berɛ kwa, ɛna monnwene ho? | وَأَنتُمۡ سَٰمِدُونَ ﴿٦١﴾ |
| 62. Enti monfa mo anim mutu fɔm ma Nyankopɔn na monsom (no). | فَٱسۡجُدُواْۤ لِلَّهِ وَٱعۡبُدُواْ۩ ﴿٦٢﴾ |

## 54. Al-Qamar

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Dɔnhwere no abɛn, na bosome no mu apae. | ٱقۡتَرَبَتِ ٱلسَّاعَةُ وَٱنشَقَّ ٱلۡقَمَرُ ﴿١﴾ |
| 2. Na sɛ wɔhunu nsɛnkyerɛnee bi a wɔtwe wɔn ho (fri ho), na wɔka sɛ: "Woi yɛ nkonyaa anaa naadaasɛm a ɛbɛtwa mu". | وَإِن يَرَوۡاْ ءَايَةٗ يُعۡرِضُواْ وَيَقُولُواْ سِحۡرٞ مُّسۡتَمِرّٞ ﴿٢﴾ |
| 3. Wɔfa no atorɔsɛm, na wɔdi wɔn apɛdeɛ hunu akyi. Na asɛm biara wɔ ne berɛ. | وَكَذَّبُواْ وَٱتَّبَعُوٓاْ أَهۡوَآءَهُمۡۚ وَكُلُّ أَمۡرٖ مُّسۡتَقِرّٞ ﴿٣﴾ |
| 4. Ampa sɛ (Qur'aan) de amanebɔ a afutuo ne adesua (ahodoɔ pii) wɔ mu abrɛ wɔn, - | وَلَقَدۡ جَآءَهُم مِّنَ ٱلۡأَنۢبَآءِ مَا فِيهِ مُزۡدَجَرٌ ﴿٤﴾ |
| 5. Adwen ne nimdeɛ a ɛkɔ aso mu (wɔ mu), nanso afutuo no ho amma wɔn mfasoɔ. | حِكۡمَةُۢ بَٰلِغَةٞۖ فَمَا تُغۡنِ ٱلنُّذُرُ ﴿٥﴾ |

| | |
|---|---|
| 6. Enti twe wo ho fri wɔn ho. Ɛda a Ɔfrɛfoɔ (Israafiil) bɛfrɛ (wɔn) akɔ asɛm kɛseɛ mu no, | فَتَوَلَّ عَنْهُمْ يَوْمَ يَدْعُ ٱلدَّاعِ إِلَىٰ شَىْءٍ نُّكُرٍ ٦ |
| 7. (Aniwuo bɛma) wabrɛ wɔn ani ase; wɔbɛpue afiri adakamena no mu tesɛ mmɛbɛ a wɔabɔ asanteɛ, | خُشَّعًا أَبْصَٰرُهُمْ يَخْرُجُونَ مِنَ ٱلْأَجْدَاثِ كَأَنَّهُمْ جَرَادٌ مُّنتَشِرٌ ٧ |
| 8. Wɔde mmirika tɛntɛ na ɛbɛkɔ Ɔfrɛfoɔ no hɔ. (Saa Da no) boniayɛfoɔ no bɛka sɛ: ”Saa Da yi yɛ Ɛda a emu yɛ den! “ | مُّهْطِعِينَ إِلَى ٱلدَّاعِ يَقُولُ ٱلْكَٰفِرُونَ هَٰذَا يَوْمٌ عَسِرٌ ٨ |
| 9. Noa nkorɔfoɔ dii wɔn anim kan buu Y’akoa no ɔtorofo. Wɔkaa sɛ: “Bɔdamfoɔ.“ Wɔkasa tiaa no, hunahunaa no, poo no. | كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ فَكَذَّبُوا۟ عَبْدَنَا وَقَالُوا۟ مَجْنُونٌ وَٱزْدُجِرَ ٩ |
| 10. Enti osu frɛɛ ne Wura Nyankopɔn sɛ: (Awurade) “Wɔabu afa me so, enti boa (me)“. | فَدَعَا رَبَّهُۥٓ أَنِّى مَغْلُوبٌ فَٱنتَصِرْ ١٠ |
| 11. Enti Yɛbuee ɔsoro apono maa nsuo hwie guu pii, | فَفَتَحْنَآ أَبْوَٰبَ ٱلسَّمَآءِ بِمَآءٍ مُّنْهَمِرٍ ١١ |
| 12. Yɛmaa nsuwa-nsuwa nso puee wɔ asaase no so, na (ɔsoro ne asaase so) nsuo no hyia bɔɔ mu sɛdeɛ yɛahyehyɛ ato hɔ no. | وَفَجَّرْنَا ٱلْأَرْضَ عُيُونًا فَٱلْتَقَى ٱلْمَآءُ عَلَىٰٓ أَمْرٍ قَدْ قُدِرَ ١٢ |
| 13. Enti Yɛsoaa no wɔ (nsuom hyɛn a) yɛde nnua ne nnadewa na ayɛ so. | وَحَمَلْنَٰهُ عَلَىٰ ذَاتِ أَلْوَٰحٍ وَدُسُرٍ ١٣ |
| 14. Na (nsuom hyɛn no) nam (nsuo no so) a Y’ani hwɛ. (Saa nsuyire yi yɛ) akatua ma obia wannye annie. | تَجْرِى بِأَعْيُنِنَا جَزَآءً لِّمَن كَانَ كُفِرَ ١٤ |
| 15. Ampa sɛ, Yɛagya de ayɛ nsɛnkyerɛnee. Enti obi wɔ hɔ a ɔde bɛtu ne ho foɔ? | وَلَقَد تَّرَكْنَٰهَآ ءَايَةً فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ١٥ |
| 16. Sɛdeɛ M’asotwee ne Me kɔkɔbɔ (huu) siteɛ. | فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِى وَنُذُرِ ١٦ |
| 17. Ampa sɛ Yɛama Qur’aan yi nkaekaeɛ ne emu afutusɛm no ayɛ mmrɛ. Enti obi wɔ hɔ a ɔde betu ne ho foɔ? | وَلَقَدْ يَسَّرْنَا ٱلْقُرْءَانَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ١٧ |
| 18. Aad (Nkorɔfoɔ no) faa no atorɔsɛm. Na sɛdeɛ M’asotwee ne Me kɔkɔbɔ (huu) siteɛ? | كَذَّبَتْ عَادٌ فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِى وَنُذُرِ ١٨ |
| 19. Nokorɛ sɛ, Yɛsomaa mframa denden bi a ɛbɔ toatoaso baa wɔn so wɔ da bɔne bi mu. | إِنَّآ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا صَرْصَرًا فِى يَوْمِ نَحْسٍ مُّسْتَمِرٍّ ١٩ |
| 20. Ɛtetee nnipa maa wɔyɛɛ sɛ akyiresua dua bi a yɛatu aseɛ da hɔ. | تَنزِعُ ٱلنَّاسَ كَأَنَّهُمْ أَعْجَازُ نَخْلٍ مُّنقَعِرٍ ٢٠ |
| 21. Sɛdeɛ M’asotwee ne Me kɔkɔbɔ (huu) siteɛ. | فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِى وَنُذُرِ ٢١ |

| | |
|---|---|
| 22. Ampa sɛ Yɛama Qur'aan yi nkaekaeɛ ne emu afutusɛm no ayɛ mmrɛ. Enti obi wɔ hɔ a ɔde bɛtu ne ho foɔ? | وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ٢٢ |
| 23. Samuudfoɔ no faa kɔkɔbɔ no atorɔsɛm. | كَذَّبَتۡ ثَمُودُ بِٱلنُّذُرِ ٢٣ |
| 24. Deɛ wɔkaeɛ ne sɛ: "Onipa baako pɛ a ɔwɔ yɛn mu na yɛnni n'akyi? Nokorɛ sɛ, ɛneɛ na yɛwɔ ɔyera ne abɔdamsɛm paa mu. | فَقَالُوٓاْ أَبَشَرٗا مِّنَّا وَٰحِدٗا نَّتَّبِعُهُۥٓ إِنَّآ إِذٗا لَّفِي ضَلَٰلٖ وَسُعُرٍ ٢٤ |
| 25. Enti yɛn (dodoɔ yi) mu no, ɔno nko ara na ɛsɛsɛ yɛde Afutusɛm no ma no? Daabi, ɔyɛ nkontomponi, asoɔden (nipa)". | أَءُلۡقِيَ ٱلذِّكۡرُ عَلَيۡهِ مِنۢ بَيۡنِنَا بَلۡ هُوَ كَذَّابٌ أَشِرٞ ٢٥ |
| 26. Ɔkyena wɔbɛhunu nea ɔyɛ nkontomponi, asoɔden (nipa) no. | سَيَعۡلَمُونَ غَدٗا مَّنِ ٱلۡكَذَّابُ ٱلۡأَشِرُ ٢٦ |
| 27. Nokorɛ sɛ Yɛresoma yoma bedeɛ de ayɛ wɔn nsɔhwɛ. Enti wodeɛ hwɛ wɔn na si aboterɛ. | إِنَّا مُرۡسِلُواْ ٱلنَّاقَةِ فِتۡنَةٗ لَّهُمۡ فَٱرۡتَقِبۡهُمۡ وَٱصۡطَبِرۡ ٢٧ |
| 28. Na ka kyerɛ wɔn sɛ, yɛakyɛ nsuo no mu ama (wɔn ne yoma no), obiara bɛkɔ nsuo no mu wɔ ne berɛ (a yɛahyɛ ama no) mu. | وَنَبِّئۡهُمۡ أَنَّ ٱلۡمَآءَ قِسۡمَةُۢ بَيۡنَهُمۡۖ كُلُّ شِرۡبٖ مُّحۡتَضَرٞ ٢٨ |
| 29. Nanso wɔfrɛɛ wɔn yɔnko no na ɔfaa (sekan) de wɔɔ (yoma) no kum no. | فَنَادَوۡاْ صَاحِبَهُمۡ فَتَعَاطَىٰ فَعَقَرَ ٢٩ |
| 30. Sɛdeɛ M'asotwee ne Me kɔkɔbɔ (huu) siteɛ. | فَكَيۡفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ٣٠ |
| 31. Nokorɛ sɛ, Yɛsomaa nteamu baako pɛ na ɛbaa wɔn soɔ, na wɔbɛyɛɛ gɔsɔɔ tesɛ mmabaa a awoɔ na abubu asin-asin a ɛwɔ mmoa adidieɛ. | إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ صَيۡحَةٗ وَٰحِدَةٗ فَكَانُواْ كَهَشِيمِ ٱلۡمُحۡتَظِرِ ٣١ |
| 32. Ampa sɛ Yɛama Qur'aan yi nkaekaeɛ ne emu afutusɛm no ayɛ mmrɛ. Enti obi wɔ hɔ a ɔde bɛtu ne ho foɔ? | وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ٣٢ |
| 33. Lut nkorɔfoɔ no anye kɔkɔbɔ no anni. | كَذَّبَتۡ قَوۡمُ لُوطِۭ بِٱلنُّذُرِ ٣٣ |
| 34. Nokorɛ sɛ Yɛsomaa aboɔ nsuo tɔ guu wɔn so, gyesɛ Lut abusuafoɔ nko ara (na asotwee no bi anka wɔn), Yɛgyee wɔn wɔ anadwo a etwa toɔ no mu. | إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ حَاصِبًا إِلَّآ ءَالَ لُوطٖۖ نَّجَّيۡنَٰهُم بِسَحَرٖ ٣٤ |
| 35. (Ɛyɛ) adom a ɛfiri Yɛn hɔ. Saa ara na Yɛtua wɔn a wɔyi (Nyankopɔn) ayɛ no ka. | نِّعۡمَةٗ مِّنۡ عِندِنَاۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي مَن شَكَرَ ٣٥ |
| 36. Ampa sɛ (Lut) bɔɔ wɔn kɔkɔ wɔ Y'asotwee no ho, nanso wɔn adwen ansi wɔn pi wɔ kɔkɔ bɔ no ho. | وَلَقَدۡ أَنذَرَهُم بَطۡشَتَنَا فَتَمَارَوۡاْ بِٱلنُّذُرِ ٣٦ |
| 37. Ampa sɛ wɔpɛɛ sɛ wɔhwim n'ahɔhoɔ firi ne nsam. Na Yɛfiraa wɔn ani (kaa sɛ): "Ɛneɛ monka M'asotwee ne Me kɔkɔbɔ no nhwɛ ". | وَلَقَدۡ رَٰوَدُوهُ عَن ضَيۡفِهِۦ فَطَمَسۡنَآ أَعۡيُنَهُمۡ فَذُوقُواْ عَذَابِي وَنُذُرِ ٣٧ |

| | |
|---|---|
| 38. Ampa sɛ, daa asotwee no sɔɔ wɔn mu ahomakye paa. | وَلَقَدۡ صَبَّحَهُم بُكۡرَةً عَذَابٞ مُّسۡتَقِرّٞ ٣٨ |
| 39. Enti monka M’asotwee ne Mekɔkɔbɔ no nhwɛ. | فَذُوقُواْ عَذَابِي وَنُذُرِ ٣٩ |
| 40. Ampa sɛ Yɛayɛ Qur’aan yi nkaekaeɛ ne emu afutusɛm no mmrɛ. Enti obi wɔ hɔ a ɔde bɛtu ne ho foɔ? | وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ٤٠ |
| 41. Ampa sɛ kɔkɔbɔ no baa Farao nkorɔfoɔ no hɔ. | وَلَقَدۡ جَآءَ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ ٱلنُّذُرُ ٤١ |
| 42. Wɔfaa Yɛ nsɛnkyerɛnee no nyinaa atorɔsɛm. Enti Yɛde Otumfoɔ a Ɔtumi ade nyinaa yɛ no Tumi no pari sɔɔ wɔn mu dendeenden. | كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا كُلِّهَا فَأَخَذۡنَٰهُمۡ أَخۡذَ عَزِيزٖ مُّقۡتَدِرٍ ٤٢ |
| 43. Enti mo (mu) boniayɛfoɔ no kyɛn woi nom (a yɛaseɛ wɔn no)? Anaasɛ modeɛ moanya (bɔhyɛ) wɔ Twerɛsɛm no mu sɛ yɛayi mu afiri (asotwee no) mu? | أَكُفَّارُكُمۡ خَيۡرٞ مِّنۡ أُوْلَٰٓئِكُمۡ أَمۡ لَكُم بَرَآءَةٞ فِي ٱلزُّبُرِ ٤٣ |
| 44. Anaasɛ deɛ wɔka ne sɛ: ”Yɛdeɛ yɛyɛ dɔm (kɛseɛ) enti yɛbɛdi nkonim? | أَمۡ يَقُولُونَ نَحۡنُ جَمِيعٞ مُّنتَصِرٞ ٤٤ |
| 45. Yɛbɛka wɔn dɔm no agu ama wɔadane wɔn akyi adwane. | سَيُهۡزَمُ ٱلۡجَمۡعُ وَيُوَلُّونَ ٱلدُّبُرَ ٤٥ |
| 46. Aane, Dɔnhwere no ne ɛberɛ a yɛde ahyɛ wɔn bɔ; na Dɔnhwere no ano yɛ den na (ɛyɛ berɛ nso) a emu (nsɛm) yɛ nyono. | بَلِ ٱلسَّاعَةُ مَوۡعِدُهُمۡ وَٱلسَّاعَةُ أَدۡهَىٰ وَأَمَرُّ ٤٦ |
| 47. Nokorɛ sɛ, abɔneɛfoɔ no wɔ ɔyera ne abɔdamsɛm paa mu. | إِنَّ ٱلۡمُجۡرِمِينَ فِي ضَلَٰلٖ وَسُعُرٖ ٤٧ |
| 48. Ɛda a yɛbɛtwe wɔn ase wɔ fɔm wɔ wɔn anim so akɔ egya no mu no, (yɛbɛka akyerɛ wɔn sɛ): ”Monka Ogya no atenka no nhwɛ “. | يَوۡمَ يُسۡحَبُونَ فِي ٱلنَّارِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمۡ ذُوقُواْ مَسَّ سَقَرَ ٤٨ |
| 49. Nokorɛ sɛ Yɛde nhyehyɛɛ na abɔ biribiara. | إِنَّا كُلَّ شَيۡءٍ خَلَقۡنَٰهُ بِقَدَرٖ ٤٩ |
| 50. Na Y’ahyɛdeɛ no deɛ ɛyɛ baako pɛ, ɛtesɛ wabɔ w’ani prɛ. | وَمَآ أَمۡرُنَآ إِلَّا وَٰحِدَةٞ كَلَمۡحِۭ بِٱلۡبَصَرِ ٥٠ |
| 51. Ampa sɛ Yɛasɛe (amanfoɔ bi) a na wɔte sɛ mo. Enti obi wɔ hɔ a ɔde bɛtu ne ho foɔ? | وَلَقَدۡ أَهۡلَكۡنَآ أَشۡيَاعَكُمۡ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ٥١ |
| 52. Dwuma a wɔdie biara no nso yɛatwerɛ no wɔ Nwoma no mu. | وَكُلُّ شَيۡءٖ فَعَلُوهُ فِي ٱلزُّبُرِ ٥٢ |
| 53. Biribiara, ketewa ne kɛseɛ nyinaa yɛatwerɛ. | وَكُلُّ صَغِيرٖ وَكَبِيرٖ مُّسۡتَطَرٌ ٥٣ |
| 54. Nokorɛ sɛ, Nyamesurofoɔ no wɔ Aheman mu ne nsubɔnten ho, | إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٖ وَنَهَرٖ ٥٤ |
| 55. Wɔ Nokorɛ Ahennwa no ho wɔ Ɔhene Tumfoɔ no a, Ɔtumi adeɛ nyinaa yɛ no hɔ. | فِي مَقۡعَدِ صِدۡقٍ عِندَ مَلِيكٖ مُّقۡتَدِرِۭ ٥٥ |

# 55. Ar-Rahmaan

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Ahummɔborɔ Hene (Nyankopɔn). | ٱلرَّحۡمَٰنُ ١ |
| 2. Ɔno na Wakyerɛ (Nkɔmhyɛni) Qur'aan no. | عَلَّمَ ٱلۡقُرۡءَانَ ٢ |
| 3. Ɔno na Ɔbɔɔ onipa, | خَلَقَ ٱلۡإِنسَٰنَ ٣ |
| 4. Kyerɛɛ no kasa nkyerɛkyerɛmu. | عَلَّمَهُ ٱلۡبَيَانَ ٤ |
| 5. Awia ne bosome nnam wɔ nhyehyɛɛ so. | ٱلشَّمۡسُ وَٱلۡقَمَرُ بِحُسۡبَانٖ ٥ |
| 6. Wira mu nhoma (anaasɛ nsoromma) ne nnua nso (nyinaa) berɛ wɔn ho ase (ma Nyankopɔn). | وَٱلنَّجۡمُ وَٱلشَّجَرُ يَسۡجُدَانِ ٦ |
| 7. Ɛna Wapagya ɔsoro, ɛna Ɔde nsania ato ho, | وَٱلسَّمَآءَ رَفَعَهَا وَوَضَعَ ٱلۡمِيزَانَ ٧ |
| 8. Sɛdeɛ monyɛ mfomsoɔ wɔ ade susuo ho, | أَلَّا تَطۡغَوۡاْ فِي ٱلۡمِيزَانِ ٨ |
| 9. Na moma nsania no nyina pɛpɛɛpɛ, na monnte adeɛ a mobɛsusuo no so. | وَأَقِيمُواْ ٱلۡوَزۡنَ بِٱلۡقِسۡطِ وَلَا تُخۡسِرُواْ ٱلۡمِيزَانَ ٩ |
| 10. Ɛna Ɔde asaase no ato hɔ ama abɔdeɛ (a wɔtumi tena asaase soɔ). | وَٱلۡأَرۡضَ وَضَعَهَا لِلۡأَنَامِ ١٠ |
| 11. Emu na nnuaba, ne akyiresua a ɛbɔ esa-esa wɔ, | فِيهَا فَٰكِهَةٞ وَٱلنَّخۡلُ ذَاتُ ٱلۡأَكۡمَامِ ١١ |
| 12. Ne nnuaba (ahodoɔ tesɛ aburoo, ayuo, atokoɔ ne deɛ ɛkeka ho) a ɛwɔ nhahamma a nyɛmmoa weɛ, ɛne nnuaba a etu hwa pa. | وَٱلۡحَبُّ ذُو ٱلۡعَصۡفِ وَٱلرَّيۡحَانُ ١٢ |
| 13. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٣ |
| 14. Ɔno na Ɔde dɔteɛ a awoɔ bɔɔ onipa tesɛ ayowa anaa kukuo a yɛanwene atotoo. | خَلَقَ ٱلۡإِنسَٰنَ مِن صَلۡصَٰلٖ كَٱلۡفَخَّارِ ١٤ |
| 15. Ɛna Ɔbɔɔ Jinnfoɔ no nso fri ogya frama (anaa) ogya kɛterɛma mu. | وَخَلَقَ ٱلۡجَآنَّ مِن مَّارِجٖ مِّن نَّارٖ ١٥ |
| 16. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٦ |
| 17. Apueɛ mmienu no Wura, ne Atɔeɛ mmienu no Wura. | رَبُّ ٱلۡمَشۡرِقَيۡنِ وَرَبُّ ٱلۡمَغۡرِبَيۡنِ ١٧ |
| 18. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٨ |
| 19. Ɔno na Wama ɔpo mmienu no (nsupa ne nkyene nsuo) bɛhyia mu, | مَرَجَ ٱلۡبَحۡرَيۡنِ يَلۡتَقِيَانِ ١٩ |
| 20. Ɛhyeɛ da ne mmienu ntɛm a emu biara ntumi mmu mfa baako soɔ. | بَيۡنَهُمَا بَرۡزَخٞ لَّا يَبۡغِيَانِ ٢٠ |

| | |
|---|---|
| 21. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢١ |
| 22. Yɛyi nhwenepa ne aboɔ a ɛhyerɛn wɔ (ɔpo no) mmienu mu. | يَخْرُجُ مِنْهُمَا ٱللُّؤْلُؤُ وَٱلْمَرْجَانُ ٢٢ |
| 23. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٣ |
| 24. Ɔno na nsuom hyɛn a ɛnenam po so tesɛ mmepɔ atenten no yɛ Ne dea. | وَلَهُ ٱلْجَوَارِ ٱلْمُنشَـَٔاتُ فِى ٱلْبَحْرِ كَٱلْأَعْلَـٰمِ ٢٤ |
| 25. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٥ |
| 26. Adeɛ a ɛwɔ (asaase) soɔ biara bɛfiri hɔ, | كُلُّ مَنْ عَلَيْهَا فَانٍ ٢٦ |
| 27. Na ɛbɛka wo Wura Nyankopɔn Kɛseɛ Onimuonyamfoɔ no animuonyam nko ara. | وَيَبْقَىٰ وَجْهُ رَبِّكَ ذُو ٱلْجَلَـٰلِ وَٱلْإِكْرَامِ ٢٧ |
| 28. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٨ |
| 29. Wɔn a wɔwɔ soro ne wɔn a wɔwɔ asaase so nyinaa bisa no. Da biara N'animuonyam da adi . | يَسْـَٔلُهُۥ مَن فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ كُلَّ يَوْمٍ هُوَ فِى شَأْنٍ ٢٩ |
| 30. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٠ |
| 31. Mo akuo mmienu no (Jinn ne nnipa) Yɛbɛtoto (montotoeɛ anaasɛ yɛbɛbu mo atɛn no) ama mo. | سَنَفْرُغُ لَكُمْ أَيُّهَ ٱلثَّقَلَانِ ٣١ |
| 32. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٢ |
| 33. Jinn ne nnipa fekuo, sɛ mobɛtumi akɔ soro ne asaase ntweaso babiara a motumi kɔ. Nanso montumi nkɔ gyesɛ monya tumi anaa nyinasoɔ bi (fri Nyankopɔn hɔ ansa). | يَـٰمَعْشَرَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ إِنِ ٱسْتَطَعْتُمْ أَن تَنفُذُوا۟ مِنْ أَقْطَارِ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ فَٱنفُذُوا۟ ۚ لَا تَنفُذُونَ إِلَّا بِسُلْطَـٰنٍ ٣٣ |
| 34. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٤ |
| 35. Ɔbɛsoma ogya tanaa ne yaawa (a yananee) aba mo so, na montumi mmɔ mo ho ban. | يُرْسَلُ عَلَيْكُمَا شُوَاظٌ مِّن نَّارٍ وَنُحَاسٌ فَلَا تَنتَصِرَانِ ٣٥ |
| 36. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٦ |
| 37. Sɛ ɔsoro mu dwidwa a afei ɛbɛyɛ kɔɔ tesɛ aboa nwoma (a yɛahyɛ no) kɔɔ. | فَإِذَا ٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتْ وَرْدَةً كَٱلدِّهَانِ ٣٧ |
| 38. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٨ |

| | |
|---|---|
| 39. Saa Da no yɛmmisa onipa anaa Jinn biara bɔne ho asɛm. | فَيَوْمَئِذٍ لَّا يُسْـَٔلُ عَن ذَنۢبِهِۦٓ إِنسٌ وَلَا جَآنٌّ ٣٩ |
| 40. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٠ |
| 41. Yɛde abɔneɛfoɔ no nsohyɛdeɛ na ɛbɛhu wɔn, enti yɛbɛsɔ wɔn mu wɔ wɔn apampamu nwii ne wɔn nnan mu (na atwe wɔn aseɛ). | يُعْرَفُ ٱلْمُجْرِمُونَ بِسِيمَٰهُمْ فَيُؤْخَذُ بِٱلنَّوَٰصِى وَٱلْأَقْدَامِ ٤١ |
| 42. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٢ |
| 43. Woi ne Amanehunu gya no a abɔneɛfoɔ no faa no atorɔsɛm no, | هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِى يُكَذِّبُ بِهَا ٱلْمُجْرِمُونَ ٤٣ |
| 44. Wɔbɛtwa ahyia wɔ (Ogya) a ayɛ hyehyeehye ne nsuo a ayɛ hye atrasoɔ no ntɛm. | يَطُوفُونَ بَيْنَهَا وَبَيْنَ حَمِيمٍ ءَانٍ ٤٤ |
| 45. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٥ |
| 46. Obi a osuro sɛ ɔbɛgyina ne Wura Nyankopɔn anim no ɔwɔ Turo mmienu. | وَلِمَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ جَنَّتَانِ ٤٦ |
| 47. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٧ |
| 48. Nnua mman a atrɛtrɛ sononko-sononko ayɛ mu mma. | ذَوَاتَآ أَفْنَانٍ ٤٨ |
| 49. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٩ |
| 50. Asutire mmienu bi wɔ mu a ɛtenee, | فِيهِمَا عَيْنَانِ تَجْرِيَانِ ٥٠ |
| 51. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥١ |
| 52. Na nnuaba biara a egu mmienu mmienu wɔ ne mmienu nyinaa mu. | فِيهِمَا مِن كُلِّ فَٰكِهَةٍ زَوْجَانِ ٥٢ |
| 53. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٣ |
| 54. Wagyegye ada mu wɔ mpa anaa ahennwa a emu kuntu no yɛ kyeme ntoma a yɛadi mu adwini a ɛyɛ fɛ so. Aheman no mmienu no mu nnuaba no bɛn (wɔn). | مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ فُرُشٍۭ بَطَآئِنُهَا مِنْ إِسْتَبْرَقٍ ۚ وَجَنَى ٱلْجَنَّتَيْنِ دَانٍ ٥٤ |
| 55. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٥ |
| 56. Mmaa a wɔhwɛ wɔn ani so yie (anaasɛ wɔfɛre adeɛ) a onipa (biara) anaasɛ Jinn mfaa wɔn ho nkaa wɔn da wɔ ne mmienu mu. | فِيهِنَّ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَآنٌّ ٥٦ |
| 57. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٧ |

| | |
|---|---|
| 58. Wɔn (ho fɛ) tesɛ dwetɛ ne sika aboɔ a ɛhyerɛn. | كَأَنَّهُنَّ ٱلۡيَاقُوتُ وَٱلۡمَرۡجَانُ ٥٨ |
| 59. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٩ |
| 60. Enti ɛnyɛ papa akatua ne papa? | هَلۡ جَزَآءُ ٱلۡإِحۡسَٰنِ إِلَّا ٱلۡإِحۡسَٰنُ ٦٠ |
| 61. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦١ |
| 62. (Turo) mmienu no akyiri nso, Turo mmienu (foforɔ) bi nso wɔ hɔ. | وَمِن دُونِهِمَا جَنَّتَانِ ٦٢ |
| 63. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٣ |
| 64. (Turo mmienu no mu) nhahan yɛ mono, ɛyɛ bunu paa. | مُدۡهَآمَّتَانِ ٦٤ |
| 65. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٥ |
| 66. Nsuo aniwa mmienu bi wɔ ne mmienu mu a epue ba aberɛ biara. | فِيهِمَا عَيۡنَانِ نَضَّاخَتَانِ ٦٦ |
| 67. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٧ |
| 68. Nnuaba ne akyiresua ne 'Rumaan' (nyinaa) bi wɔ ne mmienu mu. | فِيهِمَا فَٰكِهَةٞ وَنَخۡلٞ وَرُمَّانٞ ٦٨ |
| 69. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٩ |
| 70. Mmaa papa ahoɔfɛfoɔ wɔ mu. | فِيهِنَّ خَيۡرَٰتٌ حِسَانٞ ٧٠ |
| 71. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧١ |
| 72. Mmaa ahoteefoɔ a wɔn ani akɛseɛ fɛfɛɛfɛ hyehyɛ ntoma dan mu. | حُورٞ مَّقۡصُورَٰتٞ فِي ٱلۡخِيَامِ ٧٢ |
| 73. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٣ |
| 74. Onipa biara anaasɛ Jinn nnii kan mfaa ne ho nkaa wɔn da. | لَمۡ يَطۡمِثۡهُنَّ إِنسٞ قَبۡلَهُمۡ وَلَا جَآنّٞ ٧٤ |
| 75. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٥ |
| 76. Wagyegye ada mu wɔ atɛ anaa mpikyi anaa sumuɛ a ɛyɛ ahahamono ne 'Kapɛt' fɛfɛɛfɛ so. | مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ رَفۡرَفٍ خُضۡرٖ وَعَبۡقَرِيٍّ حِسَانٖ ٧٦ |
| 77. Enti (Jinn ne nnipa), mo Wura Nyankopɔn adom no emu deɛ ɛwɔ hen na mopoɔ? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٧ |
| 78. Nhyira ne wo Wura Nyankopɔn din, Ɔno na Kɛseyɛ ne Animuonyam yɛ Ne dea. | تَبَٰرَكَ ٱسۡمُ رَبِّكَ ذِي ٱلۡجَلَٰلِ وَٱلۡإِكۡرَامِ ٧٨ |

# 56. Al-Waaqi’a

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Sɛ Asɛm (kɛseɛ a ɛrebesie) no nya si a, | إِذَا وَقَعَتِ ٱلۡوَاقِعَةُ ١ |
| 2. Nkontompo biara nni si a ebesie no ho. | لَيۡسَ لِوَقۡعَتِهَا كَاذِبَةٌ ٢ |
| 3. (Saa Da no), yɛbɛbrɛ (nnipa no) bi ase, ama (ebinom nso) so. | خَافِضَةٞ رَّافِعَةٌ ٣ |
| 4. Sɛ asaase woso nwosoeɛ (denden) no, | إِذَا رُجَّتِ ٱلۡأَرۡضُ رَجّٗا ٤ |
| 5. Na yɛbubu mmepɔ gɔsɔgɔsɔ – | وَبُسَّتِ ٱلۡجِبَالُ بَسّٗا ٥ |
| 6. Na ɛyɛ sɛ mfuturo a ɛretu hwete a, | فَكَانَتۡ هَبَآءٗ مُّنۢبَثّٗا ٦ |
| 7. (Saa Da no) mobɛyɛ akuo ahodoɔ mmiɛnsa. | وَكُنتُمۡ أَزۡوَٰجٗا ثَلَٰثَةٗ ٧ |
| 8. Wɔn a wɔyɛ Nifa so foɔ no; hwan nom ne wɔn a wɔyɛ Nifa so foɔ no ? | فَأَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ ٨ |
| 9. Ɛne wɔn a wɔyɛ Benkum so foɔ no; hwan nom ne wɔn a wɔyɛ benkum so foɔ no? | وَأَصۡحَٰبُ ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ ٩ |
| 10. Ɛne (gyidie ho nwuma mu) adikanfoɔ no; wɔn ne (daakye no mu) adikanfoɔ. | وَٱلسَّٰبِقُونَ ٱلسَّٰبِقُونَ ١٠ |
| 11. Woinom na wɔbɛbɛn (Nyankopɔn), | أُوْلَٰٓئِكَ ٱلۡمُقَرَّبُونَ ١١ |
| 12. Wɔ Anigyeɛ Aheman no mu. | فِي جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ١٢ |
| 13. Dodoɔ no bɛfiri tetefoɔ no mu, | ثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٣ |
| 14. Ɛna kakraabi nso bɛfiri nkyirimma no mu. | وَقَلِيلٞ مِّنَ ٱلۡأٓخِرِينَ ١٤ |
| 15. Wɔbɛtena ahennwa a yɛde sika kɔkɔɔ ne dwetɛ na anwene so. | عَلَىٰ سُرُرٖ مَّوۡضُونَةٖ ١٥ |
| 16. Wɔbɛgyegye ada mu ahwɛ wɔn ho wɔn ho anim. | مُّتَّكِـِٔينَ عَلَيۡهَا مُتَقَٰبِلِينَ ١٦ |
| 17. Mmeranteɛ a wɔte nkwa mu daa na wɔnnwu da bɛdi wɔn hɔ akɔneaba (asom wɔn), | يَطُوفُ عَلَيۡهِمۡ وِلۡدَٰنٞ مُّخَلَّدُونَ ١٧ |
| 18. Wɔde nkoraa ne sanya nkuruwaa ne kyansee a nsa korɔgyee wɔ mu. | بِأَكۡوَابٖ وَأَبَارِيقَ وَكَأۡسٖ مِّن مَّعِينٖ ١٨ |
| 19. Wɔn ti mmpae wɔn, na wɔmmoro nso, | لَّا يُصَدَّعُونَ عَنۡهَا وَلَا يُنزِفُونَ ١٩ |
| 20. Ne nnuaba biara a wɔn ara bɛhwɛ mu ayi deɛ wɔpɛ. | وَفَٰكِهَةٖ مِّمَّا يَتَخَيَّرُونَ ٢٠ |
| 21. Ne nnomaa nnam biara a wɔn kɔn dɔ. | وَلَحۡمِ طَيۡرٖ مِّمَّا يَشۡتَهُونَ ٢١ |

| | |
|---|---|
| 22. Ne (mmaa) akronkron ahoɔfɛfoɔ a wɔn ani akɛse-akɛse, | وَحُورٌ عِينٌ ﴿٢٢﴾ |
| 23. (Wɔn ho fɛ) tesɛ nhwene pa bi a yɛahyɛ da de asie abɔ ho ban. | كَأَمْثَٰلِ ٱللُّؤْلُوِ ٱلْمَكْنُونِ ﴿٢٣﴾ |
| 24. (Woi) yɛ akatua ma dwuma (pa) a wɔdiiɛ no. | جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٢٤﴾ |
| 25. Wɔnte nsɛm hunu anaa kasa bɔne biara wɔ hɔ. | لَا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا وَلَا تَأْثِيمًا ﴿٢٥﴾ |
| 26. Gyesɛ 'Salaaman Salaaman' Asomdweɛ! Asomdweɛ! | إِلَّا قِيلًا سَلَٰمًا سَلَٰمًا ﴿٢٦﴾ |
| 27. Ɛna Nifasofoɔ no; hwan nom ne Nifaso foɔ no? | وَأَصْحَٰبُ ٱلْيَمِينِ مَآ أَصْحَٰبُ ٱلْيَمِينِ ﴿٢٧﴾ |
| 28. (Wɔn wɔ) nnua bi a ɛho yɛ trɔmtrɔm a nkasɛɛ nni ho bi mu, | فِى سِدْرٍ مَّخْضُودٍ ﴿٢٨﴾ |
| 29. Ne nkwadu a abɔ esa-esa, | وَطَلْحٍ مَّنضُودٍ ﴿٢٩﴾ |
| 30. Ne nwunu a ɛbae trɛ mu, | وَظِلٍّ مَّمْدُودٍ ﴿٣٠﴾ |
| 31. Ne nsuo a ɛtene ba (abrɛ biara), | وَمَآءٍ مَّسْكُوبٍ ﴿٣١﴾ |
| 32. Ne nnuaba a abu soɔ, | وَفَٰكِهَةٍ كَثِيرَةٍ ﴿٣٢﴾ |
| 33. (Nnuaba no berɛ) to ntwa, na yɛnsi wɔn ho kwan nso. | لَّا مَقْطُوعَةٍ وَلَا مَمْنُوعَةٍ ﴿٣٣﴾ |
| 34. (Wɔn) wɔ aban soroɔ a ɛwɔ soro so. | وَفُرُشٍ مَّرْفُوعَةٍ ﴿٣٤﴾ |
| 35. Nokorɛ sɛ Yɛabɔ wɔn (mmeɔɛ foforɔ) paa, | إِنَّآ أَنشَأْنَٰهُنَّ إِنشَآءً ﴿٣٥﴾ |
| 36. Ɛna Yɛama wɔn ayɛ mmabunu, | فَجَعَلْنَٰهُنَّ أَبْكَارًا ﴿٣٦﴾ |
| 37. Ɔdɔ ne ahomeka (wɔ wɔn mu); na wɔn (nyinaa) bɔ atipɛn. | عُرُبًا أَتْرَابًا ﴿٣٧﴾ |
| 38. (Woi) wɔ Nifasofoɔ no. | لِّأَصْحَٰبِ ٱلْيَمِينِ ﴿٣٨﴾ |
| 39. Dodoɔ no bɛfiri tetefoɔ no mu, | ثُلَّةٌ مِّنَ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٣٩﴾ |
| 40. Na dodoɔ no nso afiri nkyirimma yi mu. | وَثُلَّةٌ مِّنَ ٱلْءَاخِرِينَ ﴿٤٠﴾ |
| 41. Ɛna Benkum so foɔ no; hwan nom ne Benkum so foɔ no? | وَأَصْحَٰبُ ٱلشِّمَالِ مَآ أَصْحَٰبُ ٱلشِّمَالِ ﴿٤١﴾ |
| 42. (Wɔn) wɔ mframa hyew ne nsuo hyeɛ mu, | فِى سَمُومٍ وَحَمِيمٍ ﴿٤٢﴾ |
| 43. Ne wisie tumm nwunu mu, | وَظِلٍّ مِّن يَحْمُومٍ ﴿٤٣﴾ |
| 44. (Saa wisie no) nyɛ nwunu na (wɔnnya emu) anigyeɛ anaa papa biara. | لَّا بَارِدٍ وَلَا كَرِيمٍ ﴿٤٤﴾ |
| 45. Nokorɛ sɛ, kane no na wɔgye wɔn ani, | إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَبْلَ ذَٰلِكَ مُتْرَفِينَ ﴿٤٥﴾ |

| | |
|---|---|
| 46. Na wɔtɔ kɔ bɔne akɛseɛ so. | وَكَانُوا۟ يُصِرُّونَ عَلَى ٱلْحِنثِ ٱلْعَظِيمِ ٤٦ |
| 47. Na wɔka sɛ: “Sɛ yɛwu na yɛyɛ mfuturo ne nnompe a, nokorɛ sɛ yɛbɛsan anyane yɛn? | وَكَانُوا۟ يَقُولُونَ أَئِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ٤٧ |
| 48. Anaasɛ yɛn agyanom tetefoɔ no (nso)? | أَوَءَابَآؤُنَا ٱلْأَوَّلُونَ ٤٨ |
| 49. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Tetefoɔ no ne nkyirimma no (nyinaa), | قُلْ إِنَّ ٱلْأَوَّلِينَ وَٱلْءَاخِرِينَ ٤٩ |
| 50. Nokorɛ sɛ yɛbɛboa wɔn ano akɔ ɛberɛ a yɛahyɛ no wɔ saa Da no mu no“. | لَمَجْمُوعُونَ إِلَىٰ مِيقَٰتِ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ٥٠ |
| 51. Afei mo ayerafoɔ no a mofaa (nokorɛ no) nkontompo no, | ثُمَّ إِنَّكُمْ أَيُّهَا ٱلضَّآلُّونَ ٱلْمُكَذِّبُونَ ٥١ |
| 52. Mobɛdidi afiri dua Zaqqum so, | لَءَاكِلُونَ مِن شَجَرٍ مِّن زَقُّومٍ ٥٢ |
| 53. Na mode ahyɛ (mo) afru ma, | فَمَالِـُٔونَ مِنْهَا ٱلْبُطُونَ ٥٣ |
| 54. Na moanom nsuo hyeɛ agu so; | فَشَٰرِبُونَ عَلَيْهِ مِنَ ٱلْحَمِيمِ ٥٤ |
| 55. Na (mo) bɛnom no sɛdeɛ yoma a sukɔm de no renom nsuo. | فَشَٰرِبُونَ شُرْبَ ٱلْهِيمِ ٥٥ |
| 56. Woi na ɛbɛyɛ wɔn brɛsuo a yɛde bɛma wɔn akwaaba wɔ (daakye) akatua Da no. | هَٰذَا نُزُلُهُمْ يَوْمَ ٱلدِّينِ ٥٦ |
| 57. Yɛn na Yɛbɔɔ mo na afei adɛn nti na monye nnie? | نَحْنُ خَلَقْنَٰكُمْ فَلَوْلَا تُصَدِّقُونَ ٥٧ |
| 58. Moahunu (ahobaeɛ) a mohwie gu (ɔbaa awodeɛ mu) no? | أَفَرَءَيْتُم مَّا تُمْنُونَ ٥٨ |
| 59. Mo na mobɔ (akɔdaa no) anaasɛ Yɛ ne Ɔbɔɔ Adeɛ no? | ءَأَنتُمْ تَخْلُقُونَهُۥٓ أَمْ نَحْنُ ٱلْخَٰلِقُونَ ٥٩ |
| 60. Yɛn na Yɛahyehyɛ owuo de ato mo soɔ; na entumi mmu mfa Yɛn so- | نَحْنُ قَدَّرْنَا بَيْنَكُمُ ٱلْمَوْتَ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوقِينَ ٦٠ |
| 61. -Sɛ Yɛbɛsesa mo tebea yi abɔ mo akɔ (tebea foforɔ) a mo nnim mu. | عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ أَمْثَٰلَكُمْ وَنُنشِئَكُمْ فِى مَا لَا تَعْلَمُونَ ٦١ |
| 62. Ampa sɛ, monim mmɔeɛ a edi kan no; afei adɛn na monfa nkɔ adwen-dwene mu? | وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ ٱلنَّشْأَةَ ٱلْأُولَىٰ فَلَوْلَا تَذَكَّرُونَ ٦٢ |
| 63. Moahunu (nneɛma) a modua no? | أَفَرَءَيْتُم مَّا تَحْرُثُونَ ٦٣ |
| 64. Mo na moma no fifiri na enyin, anaasɛ Yɛn na Yɛma no fifiri na enyin? | ءَأَنتُمْ تَزْرَعُونَهُۥٓ أَمْ نَحْنُ ٱلزَّٰرِعُونَ ٦٤ |
| 65. Sɛ Yɛpɛ a anka Yɛbɛma no ayam (anaasɛ Yɛbɛma no asɛe) ama mo atwa adwo- | لَوْ نَشَآءُ لَجَعَلْنَٰهُ حُطَٰمًا فَظَلْتُمْ تَفَكَّهُونَ ٦٥ |
| 66. (Ama moasu sɛ): “Nokorɛ yɛabɔ ka.” | إِنَّا لَمُغْرَمُونَ ٦٦ |

| | |
|---|---|
| 67. Aane, yɛahwere (y'agyapadeɛ). | بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ ٦٧ |
| 68. Moahunu nsuo a monom no? | أَفَرَءَيْتُمُ ٱلْمَآءَ ٱلَّذِى تَشْرَبُونَ ٦٨ |
| 69. Mo na mosiane firi mununkum no mu ba, anaasɛ Yɛn na Yɛsiane ba? | ءَأَنتُمْ أَنزَلْتُمُوهُ مِنَ ٱلْمُزْنِ أَمْ نَحْنُ ٱلْمُنزِلُونَ ٦٩ |
| 70. Sɛ Yɛpɛ a anka Yɛbɛma no ayɛ nkyene-nkyene. Adɛn na afei monna (Nyankopɔn) aseɛ? | لَوْ نَشَآءُ جَعَلْنَٰهُ أُجَاجًا فَلَوْلَا تَشْكُرُونَ ٧٠ |
| 71. Moahunu egya a mosɔ no? | أَفَرَءَيْتُمُ ٱلنَّارَ ٱلَّتِى تُورُونَ ٧١ |
| 72. Mona mobɔ ne nnua no anaasɛ Yɛn na Yɛbɔeɛ? | ءَأَنتُمْ أَنشَأْتُمْ شَجَرَتَهَآ أَمْ نَحْنُ ٱلْمُنشِـُٔونَ ٧٢ |
| 73. Yɛayɛ egya no nkaeɛ (a mode bɛkae Amanehunu gya no), ɛsan nso wɔ mfasoɔ de ma onipa biara a ohia gya, ne ɛserɛ so akwantufoɔ no. | نَحْنُ جَعَلْنَٰهَا تَذْكِرَةً وَمَتَٰعًا لِّلْمُقْوِينَ ٧٣ |
| 74. Enti bɔ wo Wura Nyankopɔn Kɛseɛ no abodin. | فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ ٧٤ |
| 75. Mede faako a nsoromma kɔtɔ di nse! | فَلَآ أُقْسِمُ بِمَوَٰقِعِ ٱلنُّجُومِ ٧٥ |
| 76. Nokorɛ sɛ, ɛyɛ nsedie a ɛso paa sɛ anka monim a. | وَإِنَّهُۥ لَقَسَمٌ لَّوْ تَعْلَمُونَ عَظِيمٌ ٧٦ |
| 77. Nokorɛ sɛ, ɛyɛ Qur'aan animuonyam (Nwoma) noa, | إِنَّهُۥ لَقُرْءَانٌ كَرِيمٌ ٧٧ |
| 78. Ɛwɔ Nwoma a yɛabɔ ho ban no mu. | فِى كِتَٰبٍ مَّكْنُونٍ ٧٨ |
| 79. Abɔfoɔ ahoteefoɔ no na wɔsɔ mu. | لَّا يَمَسُّهُۥٓ إِلَّا ٱلْمُطَهَّرُونَ ٧٩ |
| 80. (Qur'aan) yɛ Adiyisɛm a efri Abɔdeɛ nyinaa Wura Nyankopɔn no hɔ. | تَنزِيلٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٨٠ |
| 81. Enti saa Asɛm yi na mobu no animtia? | أَفَبِهَٰذَا ٱلْحَدِيثِ أَنتُم مُّدْهِنُونَ ٨١ |
| 82. Ɛna moayɛ po a mopo (Qur'aan no sɛ ɛnam so) na monya mo akɔnhoma? | وَتَجْعَلُونَ رِزْقَكُمْ أَنَّكُمْ تُكَذِّبُونَ ٨٢ |
| 83. Afei adɛn na sɛ (obi a ɔrewuo nkwa no) duru ne mene mu a (monsi nkwa no kwan)? | فَلَوْلَآ إِذَا بَلَغَتِ ٱلْحُلْقُومَ ٨٣ |
| 84. Na saa berɛ no na morehwɛ. | وَأَنتُمْ حِينَئِذٍ تَنظُرُونَ ٨٤ |
| 85. (Saa berɛ no) Yɛbɛn no kyɛn mo, nanso monhunu. | وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنكُمْ وَلَٰكِن لَّا تُبْصِرُونَ ٨٥ |
| 86. Sɛ anka monhyɛ tumi bi ase a mobɛbu akonta a, | فَلَوْلَآ إِن كُنتُمْ غَيْرَ مَدِينِينَ ٨٦ |

| | |
|---|---|
| 87. Adɛn na momma (nkwa) no nsan n'akyi (nkɔ onipa no mu bio) sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a? | تَرۡجِعُونَهَآ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ﴿٨٧﴾ |
| 88. Enti sɛ (saa nipa no) ka wɔn a wɔbɛn (Nyankopɔn) no ho a, | فَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ ٱلۡمُقَرَّبِينَ ﴿٨٨﴾ |
| 89. (Ɔbɛnya) ahomegyeɛ, ne akɔnhoma ne Anigyeɛ Aheman no. | فَرَوۡحٞ وَرَيۡحَانٞ وَجَنَّتُ نَعِيمٖ ﴿٨٩﴾ |
| 90. Na sɛ ɔka Nifasofoɔ no nso ho a, | وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡيَمِينِ ﴿٩٠﴾ |
| 91. Ɛneɛ asomdwoeɛ nka wo, Nifasofoɔ no. | فَسَلَٰمٞ لَّكَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡيَمِينِ ﴿٩١﴾ |
| 92. Na mmom sɛ ɔka wɔn a wɔpo nokorɛ, ayerafoɔ no ho nso a, | وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿٩٢﴾ |
| 93. Ɛneɛ nsuo-hyeɛ na yɛde bɛma no brɛsuo, | فَنُزُلٞ مِّنۡ حَمِيمٖ ﴿٩٣﴾ |
| 94. Na yɛakɔhye no wɔ Amanehunu gya no mu. | وَتَصۡلِيَةُ جَحِيمٍ ﴿٩٤﴾ |
| 95. Nokorɛ sɛ, ampa woi ne Nokorɛ pefee no. | إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ حَقُّ ٱلۡيَقِينِ ﴿٩٥﴾ |
| 96. Enti bɔ wo Wura Nyankopɔn Kɛseɛ no abodin tontom no. | فَسَبِّحۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلۡعَظِيمِ ﴿٩٦﴾ |

# 57. Al-Hadiid

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Adeɛ a ɛwɔ soro ne asaase so nyinaa bɔ Nyankopɔn abodin tontom no. Ɔne Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyansafoɔ no. | سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ﴿١﴾ |
| 2. Ɔno na ɔsoro ne asaase so ahennie yɛ Ne dea. Ɔno na Ɔma nkwa ɛna Ɔma (obi) wuo, na Ɔno na Ɔwɔ biribiara so tumi. | لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ يُحۡيِۦ وَيُمِيتُۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ﴿٢﴾ |
| 3. Ɔne Odikanfoɔ no, ne Okyidifoɔ no, Ɔno na Ɔda adi pefee, ɛna Osuma, na Ɔne biribiara ho Nimdefoɔ. | هُوَ ٱلۡأَوَّلُ وَٱلۡأٓخِرُ وَٱلظَّٰهِرُ وَٱلۡبَاطِنُۖ وَهُوَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٌ ﴿٣﴾ |
| 4. Ɔno na Ɔde nna nsia bɔɔ soro ne asaase, ɛna Ɔde Ne ho sii Tumi Ahenwa no soɔ. Onim deɛ ɛkɔ asaase mu, ne deɛ efri mu nso pue, ne deɛ esiane fri soro (ba asaase soɔ) ne deɛ (efri asaase so) fro kɔ hɔ. Faako a mowɔ biara no Ɔka mo ho. Nyankopɔn deɛ Ohu dwuma a modie nyinaa. | هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ عَلَى ٱلۡعَرۡشِۖ يَعۡلَمُ مَا يَلِجُ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا يَخۡرُجُ مِنۡهَا وَمَا يَنزِلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا يَعۡرُجُ فِيهَاۖ وَهُوَ مَعَكُمۡ أَيۡنَ مَا كُنتُمۡۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ﴿٤﴾ |

5. Ɔno na ɔsoro ne asaase so ahennie yɛ Ne dea. Nyankopɔn hɔ na nsɛm nyinaa kɔwie.

لَّهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرۡجَعُ ٱلۡأُمُورُ ٥

6. Ɔma adesaeɛ wura adekyeɛ mu, ɛna Ɔma adekyeɛ nso wura adesaeɛ mu. Ɔno na Onim deɛ ɛwɔ akoma mu.

يُولِجُ ٱلَّيۡلَ فِي ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِي ٱلَّيۡلِۚ وَهُوَ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٦

7. Monye Nyankopɔn ne Ne somafoɔ no ni, na monyi deɛ Wama mo abɛdi ho adeɛ no mu bi ma. Enti wɔn a wɔagye adie wɔ mo mu na wɔyi (wɔn agyapadeɛ mu bi) de ma no, wɔn wɔ akatua kɛseɛ paa.

ءَامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَأَنفِقُواْ مِمَّا جَعَلَكُم مُّسۡتَخۡلَفِينَ فِيهِۖ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنكُمۡ وَأَنفَقُواْ لَهُمۡ أَجۡرٞ كَبِيرٞ ٧

8. Deɛn na ɛha mo a enti monnye Nyankopɔn nnie? Abrɛ a Ɔsomafoɔ no refrɛ mo sɛ monye mo Wura Nyankopɔn ni, aberɛ a moasuae akyerɛ no; sɛ moyɛ agyidiefoɔ ampa a.

وَمَا لَكُمۡ لَا تُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلرَّسُولُ يَدۡعُوكُمۡ لِتُؤۡمِنُواْ بِرَبِّكُمۡ وَقَدۡ أَخَذَ مِيثَٰقَكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٨

9. Ɔno na Ɔsiane nsɛnkyerɛnee pefee ma N'akoa sɛdeɛ ɔbɛyi mo afiri esum no mu akɔ ɛhyɛn no mu. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn yɛ ayɛmyɛ hene ma mo, na Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ.

هُوَ ٱلَّذِي يُنَزِّلُ عَلَىٰ عَبۡدِهِۦٓ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖ لِّيُخۡرِجَكُم مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ بِكُمۡ لَرَءُوفٞ رَّحِيمٞ ٩

10. Deɛn na ɛha mo a enti monnyi (mo agyapadeɛ) wɔ Nyankopɔn kwan soɔ? Aberɛ nso a Nyankopɔn na ɔsoro ne asaase so akoradeɛ wɔ no? Mo mu wɔn a wɔyii (wɔn agyapadeɛ) na wɔkoeɛ ansa na nkonimdie no (reba no, ne wɔn a aka no) nnsɛ. Woi nom na wɔn wɔ gyinaberɛ a ɛsoo paa mu kyɛn wɔn a (nkonimdie no) akyi na wɔyii wɔn (agyapadeɛ) na wɔkoeɛ no. Na mmom Nyankopɔn (de ade) papa ahyɛ wɔn nyinaa bɔ. Nyankopɔn ne dwuma a modie nyinaa ho Amanebɔfoɔ.

وَمَا لَكُمۡ أَلَّا تُنفِقُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلِلَّهِ مِيرَٰثُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ لَا يَسۡتَوِي مِنكُم مَّنۡ أَنفَقَ مِن قَبۡلِ ٱلۡفَتۡحِ وَقَٰتَلَۚ أُوْلَٰٓئِكَ أَعۡظَمُ دَرَجَةٗ مِّنَ ٱلَّذِينَ أَنفَقُواْ مِنۢ بَعۡدُ وَقَٰتَلُواْۚ وَكُلّٗا وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلۡحُسۡنَىٰۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ١٠

11. Hwan na ɔbɛbɔ Nyankopɔn bosea pa ama Ɔde abɔ ho ama no? Ɔno na Ɔwɔ akatua a animuonyam wɔ mu paa.

مَّن ذَا ٱلَّذِي يُقۡرِضُ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗا فَيُضَٰعِفَهُۥ لَهُۥ وَلَهُۥٓ أَجۡرٞ كَرِيمٞ ١١

12. Ɛda no na wobɛhunu agyidiefoɔ mmarima ne agyidiefoɔ mmaa no sɛ wɔnhyerɛnee ahyerɛn di wɔn anim ne wɔn nifa so. (Yɛbɛka akyerɛ wɔn sɛ): "Mowɔ anigyesɛm nnɛ! Aheman a nsubɔnten nenam aseɛ no, emu na (mo) bɛtena. Ɛno ne nkonimdie kɛseɛ no.

يَوۡمَ تَرَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ يَسۡعَىٰ نُورُهُم بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَبِأَيۡمَٰنِهِمۖ بُشۡرَىٰكُمُ ٱلۡيَوۡمَ جَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ١٢

13. Ɛda no na nkɔnkɔnsafoɔ mmarima ne nkɔnkɔnsafoɔ mmaa no bɛka akyerɛ wɔn a wɔagye adie no sɛ: “Montwɛn yɛn na yɛnfa mo nhyerɛnee no (nante bi)”. Yɛbɛka akyerɛ wɔn sɛ: “Monsan nkɔ mo akyi (wɔ wiase) nkɔpɛ nhyerɛnee”. Na fasuo bi a ɛpono wɔ mu bɛba abɛtware wɔntɛm. Na emu no ahummɔborɔ na ɛwɔ hɔ, na akyire no nso yɛ asotwee.

يَوۡمَ يَقُولُ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ وَٱلۡمُنَٰفِقَٰتُ
لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱنظُرُونَا نَقۡتَبِسۡ مِن
نُّورِكُمۡ قِيلَ ٱرۡجِعُواْ وَرَآءَكُمۡ
فَٱلۡتَمِسُواْ نُورٗاۖ فَضُرِبَ بَيۡنَهُم
بِسُورٖ لَّهُۥ بَابُۢ بَاطِنُهُۥ فِيهِ
ٱلرَّحۡمَةُ وَظَٰهِرُهُۥ مِن قِبَلِهِ ٱلۡعَذَابُ ١٣

14. (Nkɔnkɔnsafoɔ no) bɛfrɛ (agyidiefoɔ no) sɛ: “Na yɛnka mo ho (wɔ wiase)?“ (Agyidiefoɔ no) bɛka sɛ: “Aane, nanso modaadaa mo ho, ɛna motwɛnee (sɛ ebia agyidiefoɔ no bɛdi nkoguo), na mo adwen ansi mo pi, na apɛdeɛ hunu daadaa mo kɔpem sɛ Nyankopɔn ahyɛdeɛ no baeɛ, na (ɔbonsam) daadaafoɔ no daadaa mo wɔ Nyankopɔn ho “.

يُنَادُونَهُمۡ أَلَمۡ نَكُن مَّعَكُمۡۖ قَالُواْ بَلَىٰ
وَلَٰكِنَّكُمۡ فَتَنتُمۡ أَنفُسَكُمۡ
وَتَرَبَّصۡتُمۡ وَٱرۡتَبۡتُمۡ وَغَرَّتۡكُمُ
ٱلۡأَمَانِيُّ حَتَّىٰ جَآءَ أَمۡرُ ٱللَّهِ وَغَرَّكُم
بِٱللَّهِ ٱلۡغَرُورُ ١٤

15. Enti ɛnnɛ da yi, yɛnnye mpata biara mfiri mo hɔ, anaasɛ wɔn a wɔannye annie no hɔ. Mo fie ne egya no mu, ɛno ne mokyitaafoɔ, na ɛhɔ yɛ nkyi bɔne paa.

فَٱلۡيَوۡمَ لَا يُؤۡخَذُ مِنكُمۡ فِدۡيَةٞ وَلَا مِنَ
ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۚ مَأۡوَىٰكُمُ ٱلنَّارُۖ هِيَ
مَوۡلَىٰكُمۡۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٥

16. Enti ɛberɛ no nnso maa agyidiefoɔ no sɛ wɔbɛbrɛ wɔn akoma ase ama Nyankopɔn nkaekaeɛ ne deɛ yɛasiane a ɛyɛ nokorɛ no, na wɔn ankɔyɛ sɛ wɔn a yɛdii kan maa wɔn Nyamesom Nwoma no? Ɛberɛ yɛɛ tenten maa wɔn, enti wɔn akoma yɛɛ den. Na na wɔn mu dodoɔ no ara yɛ nsɛmɔnefoɔ.

أَلَمۡ يَأۡنِ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَن تَخۡشَعَ
قُلُوبُهُمۡ لِذِكۡرِ ٱللَّهِ وَمَا نَزَلَ مِنَ ٱلۡحَقِّ
وَلَا يَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ مِن
قَبۡلُ فَطَالَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡأَمَدُ فَقَسَتۡ
قُلُوبُهُمۡۖ وَكَثِيرٞ مِّنۡهُمۡ فَٰسِقُونَ ١٦

17. Monhunu sɛ, Nyankopɔn nyane asaase wɔ ne wuo akyi. Ampa sɛ Yɛakyerɛkyerɛ nsɛm no mu pefee sɛdeɛ mobɛte aseɛ.

ٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يُحۡيِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ
مَوۡتِهَاۚ قَدۡ بَيَّنَّا لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِ
لَعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ١٧

18. Nokorɛ sɛ mmarima a wɔyɛ adɔeɛ ne mmaa a wɔyɛ adɔeɛ na wɔbɔ Nyankopɔn bosea pa no, yɛde bɛbɔ ho ama wɔn, na wɔn wɔ animuonyam akatua (da hɔ Daakye).

إِنَّ ٱلۡمُصَّدِّقِينَ وَٱلۡمُصَّدِّقَٰتِ وَأَقۡرَضُواْ
ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗا يُضَٰعَفُ لَهُمۡ وَلَهُمۡ
أَجۡرٞ كَرِيمٞ ١٨

19. Wɔn a wɔagye Nyankopɔn ne Ne somafoɔ no adie no, wɔn ne nokwafoɔ no, ne mogya ho adansefoɔ no wɔ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ. Wɔbɛnya wɔn akatua ne wɔn nhyerɛnee. Wɔn a wɔnnye nnie na wɔfa Yɛn Nsɛm no atorɔsɛm

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦٓ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلصِّدِّيقُونَۖ وَٱلشُّهَدَآءُ عِندَ رَبِّهِمۡ
لَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ وَنُورُهُمۡۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ

no nso, saa nkorɔfoɔ no ne Amanehunu gya no mu foɔ no.

وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ
ٱلۡجَحِيمِ ١٩

20. Monhunu sɛ, wiase asetena yi yɛ agodie ne ahurusie ne afɛɛfɛdeɛ ne ahotuo a ɛda montɛm, ne agyapadeɛ ne mma ho apere-aperɛɛ. Ne mfatoho te sɛ mfudeɛ a nsutɔ akyi no akuafoɔ anigye ne nnuaba no ho, afei wobɛhunu sɛ ahoa afei na adwan. Daakye no asotwee a ano yɛ den paa wɔ hɔ, ne bɔnefakyɛ a efri Nyankopɔn hɔ ne nyetumu. Wiase asetena deɛ ɛyɛ anigyesɛm a ɛyɛ nnaadaa.

ٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا لَعِبٞ وَلَهۡوٞ
وَزِينَةٞ وَتَفَاخُرُۢ بَيۡنَكُمۡ وَتَكَاثُرٞ فِي
ٱلۡأَمۡوَٰلِ وَٱلۡأَوۡلَٰدِۖ كَمَثَلِ غَيۡثٍ
أَعۡجَبَ ٱلۡكُفَّارَ نَبَاتُهُۥ ثُمَّ يَهِيجُ
فَتَرَىٰهُ مُصۡفَرّٗا ثُمَّ يَكُونُ حُطَٰمٗاۖ وَفِي
ٱلۡأٓخِرَةِ عَذَابٞ شَدِيدٞ وَمَغۡفِرَةٞ مِّنَ ٱللَّهِ
وَرِضۡوَٰنٞۚ وَمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَآ إِلَّا
مَتَٰعُ ٱلۡغُرُورِ ٢٠

21. Monsi akan nkɔ mo Wura Nyankopɔn bɔnefakyɛ no mu, nhwehwɛ Aheman a ne tɛtrɛtɛ bɛyɛ sɛ ɔsoro ne asaase tɛtrɛtɛ a yɛasiesie ama wɔn a wɔagye Nyankopɔn ne Ne somafoɔ no die no. Woi yɛ Nyankopɔn adom, Ɔde ma obi a Ɔpɛ. Na Nyankopɔn ne Adom Kɛseɛ no Wura no.

سَابِقُوٓاْ إِلَىٰ مَغۡفِرَةٖ مِّن رَّبِّكُمۡ وَجَنَّةٍ
عَرۡضُهَا كَعَرۡضِ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ
أُعِدَّتۡ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦۚ
ذَٰلِكَ فَضۡلُ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۚ
وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٢١

22. Mmusuo biara a ɛbesi wɔ asaase soɔ, anaasɛ ɛbɛto mo nnipa dua no, na ɛwɔ Nwoma mu ansa na Yɛama no asi. Nokorɛ sɛ ɛno deɛ ɛyɛ adeɛ a ɛyɛ mmrɛ ma Nyankopɔn.

مَآ أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِيٓ
أَنفُسِكُمۡ إِلَّا فِي كِتَٰبٖ مِّن قَبۡلِ أَن
نَّبۡرَأَهَآۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ٢٢

23. Sɛdeɛ mo werɛ nho (pii) wɔ deɛ moahwereɛ no ho, na monfa deɛ yɛde ama mo no nso ntu mo ho. Nyankopɔn deɛ Ɔmpɛ obi a ɔyɛ ahomasoɔ na otu ne ho no asɛm;

لِّكَيۡلَا تَأۡسَوۡاْ عَلَىٰ مَا فَاتَكُمۡ وَلَا
تَفۡرَحُواْ بِمَآ ءَاتَىٰكُمۡۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ
مُخۡتَالٖ فَخُورٍ ٢٣

24. (Saa ara nso na Ɔmpɛ) wɔn a wɔyɛ pɛpɛɛ na wɔhyɛ amanfoɔ ma wɔyɛ pɛpɛɛ no (asɛm). Na obi a ɔbɛdane n'akyi ama (nokorɛ no), nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Ɔdefo, Ɔne Ayeyie Wura no.

ٱلَّذِينَ يَبۡخَلُونَ وَيَأۡمُرُونَ ٱلنَّاسَ
بِٱلۡبُخۡلِۗ وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ
ٱلۡغَنِيُّ ٱلۡحَمِيدُ ٢٤

25. Ampa sɛ Yɛde nkyerɛkyerɛmu ne nyinasoɔ pefee somaa Y'asomafoɔ no, de Nwoma no ne nsania kaa wɔn ho sɛdeɛ adasamma bɛgyina so ayɛ biribiara pɛpɛɛpɛ, ɛna Yɛasiane dadeɛ a ano yɛ den papaapa na mfasoɔ pii nso wɔ so ama nnipa, sɛdeɛ Nyankopɔn de bɛhunu obia ɔboa no ne N'asomafoɔ no wɔ kokoa mu.

لَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا رُسُلَنَا بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَأَنزَلۡنَا
مَعَهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡمِيزَانَ لِيَقُومَ ٱلنَّاسُ
بِٱلۡقِسۡطِۖ وَأَنزَلۡنَا ٱلۡحَدِيدَ فِيهِ بَأۡسٞ
شَدِيدٞ وَمَنَٰفِعُ لِلنَّاسِ وَلِيَعۡلَمَ ٱللَّهُ

Nokorɛ sɛ Onyankopɔn ne Ɔhoɔdenfoɔ, Ɔne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ.

مَن يَنصُرُهُۥ وَرُسُلَهُۥ بِٱلۡغَيۡبِۚ إِنَّ ٱللَّهَ
قَوِيٌّ عَزِيزٞ ٢٥

---

26. Ampa sɛ Yɛsomaa Noa ne Abraham, na Yɛmaa wɔn asefoɔ no nkɔmhyɛ (adwuma) ne Nwoma. Wɔn mu bi faa kwantenenee no, na wɔn mu dodoɔ no ara na wɔbuu akohwi bra.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحٗا وَإِبۡرَٰهِيمَ وَجَعَلۡنَا فِي
ذُرِّيَّتِهِمَا ٱلنُّبُوَّةَ وَٱلۡكِتَٰبَۖ فَمِنۡهُم
مُّهۡتَدٖۖ وَكَثِيرٞ مِّنۡهُمۡ فَٰسِقُونَ ٢٦

---

27. Afei Yɛmaa Y'asomafoɔ no bɛfaa wɔn anamɔn so, na Yɛmaa Mar'yam ba Yesu bɛdii so, na Yɛmaa no Injeel, na Yɛmaa wɔn a wɔdii n'akyi no ayɛmyɛ ne ahummɔborɔ akoma. Na 'Rah'baaniyya' no deɛ, ɛyɛ sakratom a wɔn ara na wɔyɔeɛ, ɛnyɛ Yɛn na Yɛhyehyɛ maa wɔn , (na mmom wɔyɛɛ no) sɛ wɔde hwehwɛ Nyankopɔn nyetumu; nanso wɔanhwɛ so yie sɛdeɛ anka ɛsɛsɛ wɔhwɛ soɔ no. Enti Yɛde wɔn a wɔgye dii wɔ wɔn mu no akatua maa wɔn, na mmom na wɔn mu dodoɔ no ara yɛ abɔnefoɔ.

ثُمَّ قَفَّيۡنَا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم بِرُسُلِنَا وَقَفَّيۡنَا
بِعِيسَى ٱبۡنِ مَرۡيَمَ وَءَاتَيۡنَٰهُ ٱلۡإِنجِيلَۖ
وَجَعَلۡنَا فِي قُلُوبِ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ رَأۡفَةٗ
وَرَحۡمَةٗۚ وَرَهۡبَانِيَّةً ٱبۡتَدَعُوهَا مَا
كَتَبۡنَٰهَا عَلَيۡهِمۡ إِلَّا ٱبۡتِغَآءَ رِضۡوَٰنِ
ٱللَّهِ فَمَا رَعَوۡهَا حَقَّ رِعَايَتِهَاۖ فَـَٔاتَيۡنَا
ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنۡهُمۡ أَجۡرَهُمۡۖ وَكَثِيرٞ
مِّنۡهُمۡ فَٰسِقُونَ ٢٧

---

28. Mo a moagye adie, monsuro Nyankopɔn, na monye Ne somafoɔ no nni, na Ɔbɛma mo N'ahummɔborɔ no mu kyɛfa mmienu, na Wama mo nhyerɛnee a mode bɛnante, na Ɔde mo bɔne akyɛ mo. Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ
وَءَامِنُواْ بِرَسُولِهِۦ يُؤۡتِكُمۡ كِفۡلَيۡنِ مِن
رَّحۡمَتِهِۦ وَيَجۡعَل لَّكُمۡ نُورٗا تَمۡشُونَ
بِهِۦ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ
٢٨

---

29. Sɛdeɛ wɔn a yɛama wɔn Nyamesom ho Nwoma no bɛhunu sɛ wɔnni tumi biara wɔ Nyankopɔn adom no so; na adom no deɛ Nyankopɔn nsam na ɛwɔ, na Ɔde ma obi a Ɔpɛ. Onyankopɔn ne Adom Kɛseɛ no Wura no

لِّئَلَّا يَعۡلَمَ أَهۡلُ ٱلۡكِتَٰبِ أَلَّا يَقۡدِرُونَ
عَلَىٰ شَيۡءٖ مِّن فَضۡلِ ٱللَّهِ وَأَنَّ ٱلۡفَضۡلَ
بِيَدِ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ ذُو
ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٢٩

# 58. Al-Mujaadila

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. (Nkɔmhyɛni), ampa sɛ Nyankopɔn ate (ɔbaa) no a ɔne wo rekasa fa ne kunu ho na ɔde n'asɛm ato Nyankopɔn anim no asɛm no, na Nyankopɔn te mo mmienu nkɔmmɔ no. Nokorɛ sɛ Onyankopɔn ne Otiefoɔ a Ɔte biribiara, na Ɔno ara nso na Ohu biribiara.

قَدْ سَمِعَ ٱللَّهُ قَوْلَ ٱلَّتِى تُجَـٰدِلُكَ فِى زَوْجِهَا وَتَشْتَكِىٓ إِلَى ٱللَّهِ وَٱللَّهُ يَسْمَعُ تَحَاوُرَكُمَآ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌۢ بَصِيرٌ ١

2. Wɔn a wɔgyae wɔn yerenom wɔ mo mu sɛ wɔafrɛ wɔn sɛ wɔn maame nti no, ɛnyɛ wɔn maamenom ne wɔn. Wɔn maamenom ne wɔn a wɔwoo wɔn. Nokorɛ sɛ wɔkeka abusuŝɛm ne nkontomposɛm. Nokorɛ sɛ Onyankopɔn ne Bɔnefafri Hene, Ɔne Bɔnefakyɛ Hene.

ٱلَّذِينَ يُظَـٰهِرُونَ مِنكُم مِّن نِّسَآئِهِم مَّا هُنَّ أُمَّهَـٰتِهِمْ ۖ إِنْ أُمَّهَـٰتُهُمْ إِلَّا ٱلَّـٰٓـِٔى وَلَدْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ لَيَقُولُونَ مُنكَرًا مِّنَ ٱلْقَوْلِ وَزُورًا ۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٌ ٢

3. Wɔn a wɔgyae wɔn yerenom sɛ wɔafrɛ wɔn sɛ wɔn maame nti, na afei wɔresan wɔn akyi wɔ asɛm a wɔkaeɛ no ho no, ɛsɛsɛ wɔma ɔdɔnkɔ faahodie ansa na wɔde wɔn ho aka wɔn ho. Woi ho na Nyankopɔn retu mo foɔ. Nyankopɔn ne dwuma a modie ho amanebɔfoɔ.

وَٱلَّذِينَ يُظَـٰهِرُونَ مِن نِّسَآئِهِمْ ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا قَالُوا۟ فَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مِّن قَبْلِ أَن يَتَمَآسَّا ۚ ذَٰلِكُمْ تُوعَظُونَ بِهِۦ ۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ٣

4. Na obia ɔnnya (dɔnkɔ no), ɔbɛkyene kɔm bosome mmienu atoatoa so ansa na wɔde wɔn ho aka wɔn ho, na obi a ɔntumi (akɔm kyene no) bɛma ahiafoɔ aduosia aduane. Woi na ɛkyerɛ sɛ moagye Nyankopɔn ne Ne somafoɔ no adi. Na woinom ne Nyankopɔn mmra. Na wɔn a wɔnnye nnie no wɔ asotwee a ɛyɛ ya paa.

فَمَن لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ شَهْرَيْنِ مُتَتَابِعَيْنِ مِن قَبْلِ أَن يَتَمَآسَّا ۖ فَمَن لَّمْ يَسْتَطِعْ فَإِطْعَامُ سِتِّينَ مِسْكِينًا ۚ ذَٰلِكَ لِتُؤْمِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ۚ وَتِلْكَ حُدُودُ ٱللَّهِ ۗ وَلِلْكَـٰفِرِينَ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٤

5. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔko tia Nyankopɔn ne Ne somafoɔ no, yɛbɛgu wɔn anim ase sɛdeɛ yɛguu wɔn a wɔdii wɔn anim kan no anim aseɛ no; na ampa sɛ Yɛasiane nsɛnkyerɛnee pefee. Na boniayɛfoɔ no deɛ wɔn wɔ animguaseɛ asotwee.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحَآدُّونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ كُبِتُوا۟ كَمَا كُبِتَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ وَقَدْ أَنزَلْنَآ ءَايَـٰتٍۭ بَيِّنَـٰتٍ ۚ وَلِلْكَـٰفِرِينَ عَذَابٌ مُّهِينٌ ٥

6. Ɛda a Nyankopɔn bɛnyane wɔn nyinaa no, Ɔbɛbisa wɔn dwuma a wɔdiiɛ no ho asɛm. Nyankopɔn atwerɛ ato hɔ, aberɛ a wɔn deɛ wɔn werɛ afire. Onyankopɔn deɛ Odi biribiara ho adanseɛ.

يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ ٱللَّهُ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوٓا۟ ۚ أَحْصَىٰهُ ٱللَّهُ وَنَسُوهُ ۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ٦

7. Enti wonhunuu sɛ Nyankopɔn Nim deɛ ɛwɔ soro ne asaase soɔ? Agyina biara a (nnipa) mmiɛnsa bɛtuo no Ɔno na Ɔka wɔn ho nnan, anaasɛ (deɛ nnipa) nnum (bɛtuo no) na Ɔka wɔn ho nsia, anaasɛ (nnipa no) dodoɔ nnuru saa anaasɛ ɛboro saa a (ne nyinaa) Ɔka wɔn ho wɔ baabi a wɔn wɔ biara; afei Wusɔreɛ da no Ɔbɛbɔ wɔn dwuma a wɔdiiɛ no (nyinaa) ho amaneɛ. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Biribiara ho Nimdefoɔ.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا
فِى ٱلْأَرْضِ ۖ مَا يَكُونُ مِن نَّجْوَىٰ ثَلَٰثَةٍ
إِلَّا هُوَ رَابِعُهُمْ وَلَا خَمْسَةٍ إِلَّا هُوَ
سَادِسُهُمْ وَلَآ أَدْنَىٰ مِن ذَٰلِكَ وَلَآ
أَكْثَرَ إِلَّا هُوَ مَعَهُمْ أَيْنَ مَا كَانُوا۟ ۖ ثُمَّ
يُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا۟ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ إِنَّ
ٱللَّهَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ٧

8. Wonhunuu wɔn a yɛbraa wɔn agyinatuo na afei wɔsan kɔɔ deɛ yabra wɔn no mu no? Wɔtu bɔne ne ɔtan ne Ɔsomafoɔ no so atuateɛ ho agyina. Sɛ (saa nkorɔfoɔ no) ba wo hɔ a, wɔde nkyea a Nyankopɔn mfa nkyeaa woɔ no na ɛkyea woɔ, na wɔka no wɔ wɔn akoma mu sɛ: "Adɛn na Nyankopɔn ntwe y'aso wɔ deɛ yɛka no ho?" Amanehunu gya no ara som bo ma wɔn; wɔbɛhye wɔ mu; na ɛhɔ yɛ nkyi bɔne paa.

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ نُهُوا۟ عَنِ ٱلنَّجْوَىٰ ثُمَّ
يَعُودُونَ لِمَا نُهُوا۟ عَنْهُ وَيَتَنَٰجَوْنَ
بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَمَعْصِيَتِ ٱلرَّسُولِ ۖ
وَإِذَا جَآءُوكَ حَيَّوْكَ بِمَا لَمْ يُحَيِّكَ
بِهِ ٱللَّهُ وَيَقُولُونَ فِىٓ أَنفُسِهِمْ لَوْلَا
يُعَذِّبُنَا ٱللَّهُ بِمَا نَقُولُ ۚ حَسْبُهُمْ
جَهَنَّمُ يَصْلَوْنَهَا ۖ فَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ٨

9. Mo a moagye adie, sɛ motu agyina a monhwɛ na moantu bɔne ne ɔtan ne Ɔsomafoɔ no so atuateɛ ho agyina, na montu papayɛ ne Nyamesuro ho agyina; na monsuro Nyankopɔn a yɛbɛboa mo nyinaa ano wɔ Ne hɔ no.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا تَنَٰجَيْتُمْ فَلَا
تَتَنَٰجَوْا۟ بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَمَعْصِيَتِ
ٱلرَّسُولِ وَتَنَٰجَوْا۟ بِٱلْبِرِّ وَٱلتَّقْوَىٰ ۖ
وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ٩

10. Agyinatuo a efri ɔbonsam hɔ no ne deɛ ɔde bɛma wɔn a wɔagye adie no werɛ ahoɔ, nanso ɔntumi nha wɔn wɔ hwee ho, gyesɛ Nyankopɔn ma kwan. Onyankopɔn na ɛsɛsɛ agyidiefoɔ no de wɔn ho to Ne soɔ.

إِنَّمَا ٱلنَّجْوَىٰ مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ لِيَحْزُنَ ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ وَلَيْسَ بِضَآرِّهِمْ شَيْـًٔا إِلَّا بِإِذْنِ
ٱللَّهِ ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ١٠

11. Mo a moagye adie, sɛ yɛka kyerɛ mo sɛ, momae mu wɔ asetena no mu a, momae mu. Nyankopɔn bɛbae mu ama mo. Na sɛ yɛka sɛ, monsɔre nso a, monsɔre. Nyankopɔn bɛpagya wɔn a wɔagye adie wɔ mo mu no, ne wɔn a yɛama wɔn nimdeɛ no agyina gyinaberɛ a ɛkorɔn. Onyankopɔn deɛ Ɔne dwuma a modie no ho amanebɔ Wura.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا قِيلَ لَكُمْ
تَفَسَّحُوا۟ فِى ٱلْمَجَٰلِسِ فَٱفْسَحُوا۟
يَفْسَحِ ٱللَّهُ لَكُمْ ۖ وَإِذَا قِيلَ ٱنشُزُوا۟
فَٱنشُزُوا۟ يَرْفَعِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنكُمْ
وَٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ دَرَجَٰتٍ ۚ وَٱللَّهُ
بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ١١

12. Mo a moagye adie, sɛ morebɛsusu asɛm bi ho akyerɛ Ɔsomafoɔ no a moma adɔeɛ bi nni mo nsusueɛ no anim kan. Saa na ɛyɛ ma mo,

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا نَٰجَيْتُمُ ٱلرَّسُولَ
فَقَدِّمُوا۟ بَيْنَ يَدَىْ نَجْوَىٰكُمْ صَدَقَةً ۚ

ɛna ɛho nso teɛ. Sɛ moannya nso a, nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔno ara ne Mmɔborɔhunufoɔ.

ذَٰلِكَ خَيْرٌ لَّكُمْ وَأَطْهَرُ ۚ فَإِن لَّمْ تَجِدُوا۟
فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢﴾

13. Mosuro sɛ mobɛyɛ adɔeɛ ansa na mode monsusueɛ no aba? Sɛ moanyɛ koraa a Nyankopɔn de mo mfomsoɔ no akyɛ mo, enti monfrɛ Nyame wɔ ne brɛ mu, na monyi Zaka, na monyɛ sotie ma Nyankopɔn ne Ne somafoɔ no. Na Nyankopɔn deɛ Ɔne dwuma a modie no ho amanebɔ Wura.

ءَأَشْفَقْتُمْ أَن تُقَدِّمُوا۟ بَيْنَ يَدَىْ
نَجْوَىٰكُمْ صَدَقَـٰتٍ ۚ فَإِذْ لَمْ تَفْعَلُوا۟
وَتَابَ ٱللَّهُ عَلَيْكُمْ فَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ
وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ ۚ
وَٱللَّهُ خَبِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٣﴾

14. Wonhunuu wɔn a wɔfa wɔn a Nyankopɔn abufuo wɔ wɔn soɔ no ayɔnkoɔ no? Wɔnka mo (agyidiefoɔ no) ho, ɛna wɔnka wɔn (Yudafoɔ no) ho nso, na wɔdi nse wɔ nkontompo so aberɛ nso a wɔnim (sɛ asɛm a wɔredi ho nseɛ no nyɛ nokorɛ).

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ تَوَلَّوْا۟ قَوْمًا غَضِبَ ٱللَّهُ
عَلَيْهِم مَّا هُم مِّنكُمْ وَلَا مِنْهُمْ
وَيَحْلِفُونَ عَلَى ٱلْكَذِبِ وَهُمْ يَعْلَمُونَ
﴿١٤﴾

15. Nyankopɔn asiesie asotwee a ɛyɛ ya paa ato wɔn hɔ. Nokorɛ sɛ bɔne paa na wɔreyɛ no.

أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا ۖ إِنَّهُمْ سَآءَ مَا
كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٥﴾

16. Wɔde wɔn nsedie no ayɛ kyɛm, enti wɔsi (amanfoɔ) kwan firi Nyankopɔn kwan no so. Enti wɔbɛnya animguaseɛ asotwee.

ٱتَّخَذُوٓا۟ أَيْمَـٰنَهُمْ جُنَّةً فَصَدُّوا۟ عَن سَبِيلِ
ٱللَّهِ فَلَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿١٦﴾

17. Wɔn agyapadeɛ ne wɔn mma no ho mma mfasoɔ biara mma wɔn ntia Nyankopɔn . Saa nkrɔfoɔ no ne Egya no mu foɔ no; emu na wɔbɛtena afe bɔɔ.

لَّن تُغْنِىَ عَنْهُمْ أَمْوَٰلُهُمْ وَلَآ أَوْلَـٰدُهُم مِّنَ
ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۚ أُو۟لَـٰٓئِكَ أَصْحَـٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ
فِيهَا خَـٰلِدُونَ ﴿١٧﴾

18. Ɛda a Nyankopɔn bɛnyane wɔn nyinaa no, wɔbɛdi nse akyerɛ no sɛdeɛ wɔredi nse akyerɛ mo yi, na wɔn adwen yɛ wɔn sɛ wɔn wɔ nyinasoɔ bi. Nokorɛ sɛ wɔn ne nkontompofoɔ no.

يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ ٱللَّهُ جَمِيعًا فَيَحْلِفُونَ لَهُۥ
كَمَا يَحْلِفُونَ لَكُمْ وَيَحْسَبُونَ أَنَّهُمْ
عَلَىٰ شَىْءٍ ۚ أَلَآ إِنَّهُمْ هُمُ ٱلْكَـٰذِبُونَ ﴿١٨﴾

19. Ɔbonsam adi wɔn so nkonim, enti wama wɔn werɛ afri Nyankopɔn ho nkakaeɛ. Saa nkorɔfoɔ no ne ɔbonsam fekuo no. Nokorɛ sɛ ɔbonsam fekuo no ne brɛguofoɔ no.

ٱسْتَحْوَذَ عَلَيْهِمُ ٱلشَّيْطَـٰنُ فَأَنسَىٰهُمْ ذِكْرَ
ٱللَّهِ ۚ أُو۟لَـٰٓئِكَ حِزْبُ ٱلشَّيْطَـٰنِ ۚ أَلَآ إِنَّ
حِزْبَ ٱلشَّيْطَـٰنِ هُمُ ٱلْخَـٰسِرُونَ ﴿١٩﴾

20. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔko tia Nyankopɔn ne Ne somafoɔ no, saa nkorɔfoɔ no bɛka animguaseɛfoɔ no ho.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحَآدُّونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ
أُو۟لَـٰٓئِكَ فِى ٱلْأَذَلِّينَ ﴿٢٠﴾

21. Nyankopɔn ahyehyɛ sɛ: "Ampa sɛ Me ne M'asomafoɔ no bɛdi nkonim". Nokorɛ sɛ Nyankopɔn Ne Ɔhoɔdenfoɔ, na Ɔne Otumfoɔ a Otumi ade nyinaa yɛ.

كَتَبَ ٱللَّهُ لَأَغْلِبَنَّ أَنَا۠ وَرُسُلِىٓ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ
قَوِىٌّ عَزِيزٌ ﴿٢١﴾

22. Wonnya amanfoɔ bi a wɔgye Nyankopɔn ne Da a etwa toɔ no die, na wɔpɛ wɔn a wɔko tia Nyankopɔn ne Ne somafoɔ no asɛm; sɛ (saa nnipa no) yɛ wɔn agyanom anaasɛ wɔn mma anaasɛ wɔyɛ wɔn nnuanom anaasɛ wɔn abusuafoɔ mpo a. Saa nkorɔfoɔ no na Nyankopɔn atwerɛ gyidie ahyɛ wɔn akoma mu, de Honhom a efri Ne hɔ ahyɛ wɔn den, na Ɔde wɔn bɛkɔ Aheman no a nsubɔnten nenam aseɛ no mu, emu na wɔbɛtena. Nyankopɔn agye wɔn atum, ɛna wɔn nso agye no atum. Saa nkorɔfoɔ no ne Nyankopɔn Fekuo no. Nokorɛ sɛ, Onyankopɔn Fekuo no ne nkonimdifoɔ no.

لَّا تَجِدُ قَوْمًا يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ
يُوَآدُّونَ مَنْ حَآدَّ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَلَوْ كَانُوٓا۟
ءَابَآءَهُمْ أَوْ أَبْنَآءَهُمْ أَوْ إِخْوَٰنَهُمْ أَوْ
عَشِيرَتَهُمْ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ كَتَبَ فِى قُلُوبِهِمُ
ٱلْإِيمَٰنَ وَأَيَّدَهُم بِرُوحٍ مِّنْهُ ۖ وَيُدْخِلُهُمْ
جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ
فِيهَا ۚ رَضِىَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا۟ عَنْهُ ۚ
أُو۟لَٰٓئِكَ حِزْبُ ٱللَّهِ ۚ أَلَآ إِنَّ حِزْبَ ٱللَّهِ
هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٢٢﴾

# 59. Al-Hashr

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Adeɛ a ɛwɔ soro ne deɛ ɛwɔ asaase so nyinaa bɔ Nyankopɔn abodin; Ɔne Otumfoɔ a Ɔtumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Nyansafoɔ no.

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى
ٱلْأَرْضِ ۖ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١﴾

2. Ɔno na Ɔmaa wɔn a wɔpo nokorɛ a wɔn wɔ wɔn a yɛmaa wɔn Nyamesom ho Nwoma no mu no tu firii wɔn afie mu wɔ asuo-twa a edikan no mu. Moanwene ho da sɛ wɔbɛtu, wɔn adwen yɛɛ wɔn sɛ wɔn aban denden no bɛbɔ wɔn ho ban afri Nyankopɔn nsam. Nanso Nyankopɔn firi baabi a na wɔnnwen no saa baa wɔn so, na Ɔbɔɔ huu guu wɔn akoma mu, wɔde wɔn ara wɔnsa ne agyidiefoɔ no nso nsa bubuu wɔn afie. Enti mo a mowɔ ani monfa woi nyɛ adesua.

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَخْرَجَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ
ٱلْكِتَٰبِ مِن دِيَٰرِهِمْ لِأَوَّلِ ٱلْحَشْرِ ۚ مَا
ظَنَنتُمْ أَن يَخْرُجُوا۟ ۖ وَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُم
مَّانِعَتُهُمْ حُصُونُهُم مِّنَ ٱللَّهِ فَأَتَىٰهُمُ
ٱللَّهُ مِنْ حَيْثُ لَمْ يَحْتَسِبُوا۟ ۖ وَقَذَفَ فِى
قُلُوبِهِمُ ٱلرُّعْبَ ۚ يُخْرِبُونَ بُيُوتَهُم
بِأَيْدِيهِمْ وَأَيْدِى ٱلْمُؤْمِنِينَ فَٱعْتَبِرُوا۟
يَٰٓأُو۟لِى ٱلْأَبْصَٰرِ ﴿٢﴾

3. Sɛ ɛnyɛ sɛ na Nyankopɔn (adikan) ahyehyɛ amantuo na ama wɔn a, anka Ɔbɛtwe wɔn aso paa wɔ wiase ha; na ogya no asotwee no wɔ hɔ ma wɔn Daakye.

وَلَوْلَآ أَن كَتَبَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمُ ٱلْجَلَآءَ
لَعَذَّبَهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ
عَذَابُ ٱلنَّارِ ﴿٣﴾

4. Efrisɛ wɔko tia Nyankopɔn ne Ne somafoɔ, na obia ɔko tia Nyankopɔn no deɛ, nokorɛ sɛ Nyankopɔn asotwee ano yɛ den paa.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ شَآقُّوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ ۖ وَمَن
يُشَآقِّ ٱللَّهَ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ
ٱلْعِقَابِ ﴿٤﴾

5. Akyiresua dua biara a motwa tweneeɛ anaasɛ mogyae maa no gyinaa ne nhini sɔɔ no, na ɛyɛ Nyankopɔn akwamma mu, sɛdeɛ Ɔbɛgu abɔneɛfoɔ no anim aseɛ.

مَا قَطَعْتُم مِّن لِّينَةٍ أَوْ تَرَكْتُمُوهَا قَآئِمَةً
عَلَىٰٓ أُصُولِهَا فَبِإِذْنِ ٱللَّهِ وَلِيُخْزِىَ
ٱلْفَٰسِقِينَ ٥

6. Asadeɛ biara a efri wɔn hɔ a Nyankopɔn de maa Ne somafoɔ no, moantena pɔnkɔ so anaa yoma so; na mmom Nyankopɔn de tumi ma N'asomafoɔ no de ko tia obia Ɔpɛ. Onyankopɔn na Ɔwɔ biribiara so tumi.

وَمَآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنْهُمْ فَمَآ
أَوْجَفْتُمْ عَلَيْهِ مِنْ خَيْلٍ وَلَا رِكَابٍ
وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يُسَلِّطُ رُسُلَهُۥ عَلَىٰ
مَن يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٦

7. Asadeɛ biara a efri nkuro no mufoɔ no hɔ a Nyankopɔn de maa Ne somafoɔ no, ɛwɔ Nyankopɔn ne Ne somafoɔ ne abusua ne nyanka ne ahiafoɔ ne akwantufoɔ, sɛdeɛ ɛnkɔba sɛ ɛbɛdi akɔneaba wɔ mo mu adefoɔ no nko ara ntɛm. Deɛ Ɔsomafoɔ no de ama mo no monye, na deɛ wabra mo no nso montwe mo ho mfiri ho; na monsuro Nyankopɔn. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn asotwe no ano yɛ den paa.

مَّآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنْ أَهْلِ ٱلْقُرَىٰ
فَلِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ وَلِذِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَٰمَىٰ
وَٱلْمَسَٰكِينِ وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِ كَىْ لَا يَكُونَ
دُولَةًۢ بَيْنَ ٱلْأَغْنِيَآءِ مِنكُمْ ۚ وَمَآ ءَاتَىٰكُمُ
ٱلرَّسُولُ فَخُذُوهُ وَمَا نَهَىٰكُمْ عَنْهُ
فَٱنتَهُوا۟ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ
ٱلْعِقَابِ ٧

8. (Asadeɛ no mu kyɛfa nso) wɔ amantufoɔ ahiafoɔ no a yatu wɔn afri wɔn afie na (wɔn ahwere) wɔn agyapadeɛ na wɔrehwehwɛ Nyankopɔn adom ne Ne nnyetumu, na wɔreboa Nyankopɔn ne Ne somafoɔ no. Saa nkorɔfoɔ no ne nokwafoɔ no.

لِلْفُقَرَآءِ ٱلْمُهَٰجِرِينَ ٱلَّذِينَ أُخْرِجُوا۟ مِن
دِيَٰرِهِمْ وَأَمْوَٰلِهِمْ يَبْتَغُونَ فَضْلًا مِّنَ
ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنًا وَيَنصُرُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ ۚ
أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلصَّٰدِقُونَ ٨

9. Ɛna (asadeɛ no mu kyɛfa bi nso wɔ Ansoaarfoɔ) no a wɔdii (amantufoɔ no) anim kan tenaa kuro no mu a wɔasɔ gyidie no mu no; wɔdɔ wɔn a wɔatu amantuo abɛsoɛ wɔn no, na ahoɔyaa biara nni wɔn (Ansoaarfoɔ no) akoma mu fa deɛ yɛde ama (amantufoɔ) no ho, na sɛ (Ansoaarfoɔ no) ho kyere wɔn mpo a wɔpɛ ma (amantufoɔ no) mpo kyɛn wɔn ara wɔn ho. Obia yɛbɛbɔ ne ho ban afiri adefodepɛ ho no, saa nkorɔfoɔ no ne nkonimdifoɔ no.

وَٱلَّذِينَ تَبَوَّءُو ٱلدَّارَ وَٱلْإِيمَٰنَ مِن قَبْلِهِمْ
يُحِبُّونَ مَنْ هَاجَرَ إِلَيْهِمْ وَلَا
يَجِدُونَ فِى صُدُورِهِمْ حَاجَةً مِّمَّآ
أُوتُوا۟ وَيُؤْثِرُونَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ وَلَوْ
كَانَ بِهِمْ خَصَاصَةٌ ۚ وَمَن يُوقَ شُحَّ
نَفْسِهِۦ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ٩

10. Ɛna (asadeɛ no mu kyɛfa bi nso wɔ) wɔn a wɔbaa wɔn akyi na wɔkaa sɛ: "Yɛ Wura Nyankopɔn, fa yɛn bɔne kyɛ yɛn, ne yɛ nuanom a wɔde gyidie dii y'anim kan no; na ɛmma yɛnya wɔn a wɔagye adie no ho tan biara wɔ y'akoma mu. Yɛ Wura Nyankopɔn,

وَٱلَّذِينَ جَآءُو مِنۢ بَعْدِهِمْ يَقُولُونَ
رَبَّنَا ٱغْفِرْ لَنَا وَلِإِخْوَٰنِنَا ٱلَّذِينَ سَبَقُونَا
بِٱلْإِيمَٰنِ وَلَا تَجْعَلْ فِى قُلُوبِنَا غِلًّا
لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ رَبَّنَآ إِنَّكَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ
١٠

nokorɛ sɛ Wo ne Ayɛmyɛ Wura, na Wo ne Mmɔborɔhunufoɔ Hene“.

---

11. Wonhunuu wɔn a wɔdii nkɔnkɔnsa no? Wɔka kyerɛɛ wɔn nuanom boniayɛfoɔ no a wɔn wɔ wɔn a yɛama wɔn Nyamesom ho Nwoma no mu no sɛ: ”Sɛ ɛba sɛ yɛretu mo a, nokorɛ sɛ yɛn nso yɛbɛtu ne mo akɔ, na yɛntie obiara da ka mo ho; na sɛ wɔko tia mo nso a, yɛbɛboa mo”. Nyankopɔn di ho adanseɛ sɛ nokorɛ, wɔyɛ atorofoɔ.

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ نَافَقُوا۟ يَقُولُونَ
لِإِخْوَٰنِهِمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ
ٱلْكِتَـٰبِ لَئِنْ أُخْرِجْتُمْ لَنَخْرُجَنَّ
مَعَكُمْ وَلَا نُطِيعُ فِيكُمْ أَحَدًا
أَبَدًا وَإِن قُوتِلْتُمْ لَنَنصُرَنَّكُمْ
وَٱللَّهُ يَشْهَدُ إِنَّهُمْ لَكَـٰذِبُونَ ﴿١١﴾

---

12. Sɛ yɛtu wɔn a wɔnka wɔn ho ne wɔn nntu, na sɛ yɛko tia wɔn nso a wɔmmoa wɔn; sɛ wɔbɛboa wɔn mpo a wɔbɛdane wɔn akyi (adwane); afei wɔnya nkonim die.

لَئِنْ أُخْرِجُوا۟ لَا يَخْرُجُونَ مَعَهُمْ وَلَئِن
قُوتِلُوا۟ لَا يَنصُرُونَهُمْ وَلَئِن
نَّصَرُوهُمْ لَيُوَلُّنَّ ٱلْأَدْبَـٰرَ ثُمَّ لَا
يُنصَرُونَ ﴿١٢﴾

---

13. Mo ho suro a ɛwɔ wɔn akoma mu no so kyɛn Nyankopɔn (ho suro). Efrisɛ wɔyɛ nnipa a wɔnni nteaseɛ.

لَأَنتُمْ أَشَدُّ رَهْبَةً فِى صُدُورِهِم مِّنَ
ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ ﴿١٣﴾

---

14. Wɔntumi mmɔ mu ne mo nko, na mmom gyesɛ nkuro a aban denden wɔ mu so, anaasɛ fasuo bi akyi. Ɔkoo a ɛda wɔn ara wɔn ntɛm no ano yɛ den yie. W’adwen yɛ wo sɛ wɔn wɔ koroyɛ, nanso mpaepaemu wɔ wɔn akoma mu. Efrisɛ wɔyɛ nnipa a wɔnnwen.

لَا يُقَـٰتِلُونَكُمْ جَمِيعًا إِلَّا فِى قُرًى
مُّحَصَّنَةٍ أَوْ مِن وَرَآءِ جُدُرٍۭ ۚ بَأْسُهُم
بَيْنَهُمْ شَدِيدٌ ۚ تَحْسَبُهُمْ جَمِيعًا وَقُلُوبُهُمْ
شَتَّىٰ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَعْقِلُونَ
﴿١٤﴾

---

15. Wɔn mfatoho te sɛ wɔn a wɔdii wɔn anim kan (Banuu Qainuuqa) a wɔnni akyiri no. Wɔkaa wɔn dwumadie so aba hwɛɛ, na wɔn wɔ asotwe a ɛyɛ ya paa.

كَمَثَلِ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ قَرِيبًا ۖ ذَاقُوا۟
وَبَالَ أَمْرِهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٥﴾

---

16. (Wɔn aboafoɔ no) mfatoho te sɛ ɔbonsam, ɛberɛ a ɔbɛka akyerɛ onipa sɛ, po (Nyame); ɛberɛ a (onipa no) bɛpo (Nyame) no, (deɛ bonsam) ka ne sɛ: ”Medeɛ matwe me ho afri wo ho; nokorɛ sɛ mesuro Nyankopɔn, Abɔdeɛ nyinaa Wura no “.

كَمَثَلِ ٱلشَّيْطَـٰنِ إِذْ قَالَ لِلْإِنسَـٰنِ ٱكْفُرْ
فَلَمَّا كَفَرَ قَالَ إِنِّى بَرِىٓءٌ مِّنكَ إِنِّىٓ
أَخَافُ ٱللَّهَ رَبَّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿١٦﴾

---

17. Enti wɔn mmienu awieɛ ne bonsam gyam, ɛhɔ na wɔbɛtena. Abɔnefoɔ no akatua ne no.

فَكَانَ عَـٰقِبَتَهُمَآ أَنَّهُمَا فِى ٱلنَّارِ خَـٰلِدَيْنِ
فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ جَزَٰٓؤُا۟ ٱلظَّـٰلِمِينَ ﴿١٧﴾

---

18. Mo a moagye adie, monsuro Nyankopɔn, na ɔkra biara (ntwa n’ani) nhwɛ dwuma a (wadi) de ato hɔ ama (ne ho) ɔkyena; na

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ
وَلْتَنظُرْ نَفْسٌ مَّا قَدَّمَتْ لِغَدٍ ۖ

| | |
|---|---|
| monsuro Nyankopɔn. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne dwuma a modie nyinaa ho amane bɔ Wura. | وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٨ |
| 19. Na monhwɛ na moankɔyɛ sɛ wɔn a wɔn werɛ afri Nyankopɔn na enti Ɔmaa wɔn werɛ frii wɔn ara wɔn ho no. Saa nkorɔfoɔ no ne abɔnefoɔ no. | وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ نَسُواْ ٱللَّهَ فَأَنسَىٰهُمۡ أَنفُسَهُمۡۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ١٩ |
| 20. Amanehunu gya no mu foɔ no ne ɔsoro aheman no mu foɔ no nnsɛ. Ɔsoro aheman no mu foɔ no wɔne nkonimdifoɔ no. | لَا يَسۡتَوِيٓ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ وَأَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِۚ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ٢٠ |
| 21. Sɛ Yɛsianee saa Qur'aan yi maa bepɔ a, anka wobɛhunu sɛ (bepɔ no) de ahobraseɛ redwidwa ɛnam Nyankopɔn ho suro nti. Yɛreyɛ saa mfatoho yi ama nnipa sɛdeɛ wɔbɛfa adwen. | لَوۡ أَنزَلۡنَا هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانَ عَلَىٰ جَبَلٖ لَّرَأَيۡتَهُۥ خَٰشِعٗا مُّتَصَدِّعٗا مِّنۡ خَشۡيَةِ ٱللَّهِۚ وَتِلۡكَ ٱلۡأَمۡثَٰلُ نَضۡرِبُهَا لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَتَفَكَّرُونَ ٢١ |
| 22. Ɔne Nyankopɔn no a awurade foforɔ biara nnihɔ ka Ne ho no: Kokoam ne Badwam Nimdefoɔ no, Ɔne Ahummɔborɔ Hene no, Ɔdɛɛfoɔ Hene no. | هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِۖ هُوَ ٱلرَّحۡمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ ٢٢ |
| 23. Ɔno ne Nyankopɔn no a awurade foforɔ biara nni hɔ ka Ne ho no; Ɔhene no a tumi nyinaa hyɛ ne nsa, Kronkron Hene no, Asomdwoeɛ Hene no, Abodweɛ Hene no, Ahoban bɔ Hene no, Otumfoɔ no a Ɔtumi ade nyinaa yɛ, Ɔkasa prɛko a obiara ntumi ne no nni asie, Otumfoɔ no a Akɛsesɛm fata no. Ahoteeɛ Hene ne Nyankopɔn, Ɔso kyɛn sɛ wɔde biribi toto Ne ho. | هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡمَلِكُ ٱلۡقُدُّوسُ ٱلسَّلَٰمُ ٱلۡمُؤۡمِنُ ٱلۡمُهَيۡمِنُ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡجَبَّارُ ٱلۡمُتَكَبِّرُۚ سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٢٣ |
| 24. Ɔne Nyankopɔn; Ɔbɔɔ Adeɛ no, Ɔyɛfo no, Ɔnyomfo no: Ɔno na abodin papa nyinaa wɔ no. Deɛ ɛwɔ soro ne asaase so nyinaa bɔ no abodin; na Ɔne Otumfoɔ no a Ɔtumi ade nyinaa yɛ, Ɔne Onyansafoɔ no. | هُوَ ٱللَّهُ ٱلۡخَٰلِقُ ٱلۡبَارِئُ ٱلۡمُصَوِّرُۖ لَهُ ٱلۡأَسۡمَآءُ ٱلۡحُسۡنَىٰۚ يُسَبِّحُ لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٢٤ |

# 60. Al-Mumtahana

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Mo a moagye adie, monhwɛ na moanfa M'atamfo ne mo atamfo no ayɔnkoɔ. Mode ɔdɔ bɛma wɔn wɔ aberɛ a wapo Nokorɛ no a aba mo hɔ no, na wɔretu Ɔsomafoɔ no ne mo (afri mo afie) sɛ moagye mo Wura Nyankopɔn no adie nti? Sɛ mobaa sɛ morebɛbɔ Mekwan no ho mmɔden ahwehwɛ Me nyetumu ɛna modɔ wɔn wɔ kokoa mu, aberɛ nso a Menim deɛ mode suma ne deɛ moda no adie? Momu biara a ɔbɛyɛ saa no ampa sɛ wayera afri ɔkwan tenenee no so.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ عَدُوِّى
وَعَدُوَّكُمۡ أَوۡلِيَآءَ تُلۡقُونَ إِلَيۡهِم بِٱلۡمَوَدَّةِ
وَقَدۡ كَفَرُواْ بِمَا جَآءَكُم مِّنَ ٱلۡحَقِّ
يُخۡرِجُونَ ٱلرَّسُولَ وَإِيَّاكُمۡ أَن تُؤۡمِنُواْ
بِٱللَّهِ رَبِّكُمۡ إِن كُنتُمۡ خَرَجۡتُمۡ جِهَٰدٗا
فِي سَبِيلِي وَٱبۡتِغَآءَ مَرۡضَاتِيۚ تُسِرُّونَ
إِلَيۡهِم بِٱلۡمَوَدَّةِ وَأَنَا۠ أَعۡلَمُ بِمَآ
أَخۡفَيۡتُمۡ وَمَآ أَعۡلَنتُمۡۚ وَمَن يَفۡعَلۡهُ مِنكُمۡ
فَقَدۡ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ١

---

2. Sɛ wɔtumi di moso nkonim a wɔbɛyɛ mo atamfo, atene wɔn nsa ne wɔn kɛterɛma wɔ mo so de ayɛ mo bɔne; deɛ wɔpɛ n esɛ anka mobɛpo (Nokorɛ no).

إِن يَثۡقَفُوكُمۡ يَكُونُواْ لَكُمۡ أَعۡدَآءٗ
وَيَبۡسُطُوٓاْ إِلَيۡكُمۡ أَيۡدِيَهُمۡ وَأَلۡسِنَتَهُم
بِٱلسُّوٓءِ وَوَدُّواْ لَوۡ تَكۡفُرُونَ ٢

---

3. Mo abusua ne mo mma no ho mma mfasoɔ mma mo wɔ Owusɔreɛ da no. Ɔbɛbu montɛm atɛn atete montɛm. Nyankopɔn deɛ Ohu dwuma a modie nyinaa.

لَن تَنفَعَكُمۡ أَرۡحَامُكُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُكُمۡۚ
يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يَفۡصِلُ بَيۡنَكُمۡۚ وَٱللَّهُ بِمَا
تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ٣

---

4. Ampa sɛ mfatoho pa paa wɔ Abraham ne wɔn a wɔka ne ho no (suban) mu ma mo. Ɛberɛ a wɔka kyerɛɛ wɔn nkorɔfoɔ no sɛ: "Yɛdeɛ yɛatwe yɛn ho afiri mo ne adeɛ a mofiri Nyankopɔn akyi som no ho. Yɛapo mo, na ɔtan ne okyire ahyɛ aseɛ wɔ yɛ ne mo ntɛm dabiara kosi sɛ mobɛgye Nyankopɔn nko ara adie. Gyesɛ Abraham asɛm a ɔka kyerɛɛ n'agya sɛ: ''Mɛsrɛ bɔne fakyɛ ama wo, na menni hwee ho tumi wɔ Nyankopɔn hɔ ma wo no. Yɛ Wura, Woso na yɛde yɛn ho toɔ, na Wohɔ na yɛdane yɛn ho ba, na Wohɔ na yɛbɛsan aba.

قَدۡ كَانَتۡ لَكُمۡ أُسۡوَةٌ حَسَنَةٞ فِيٓ إِبۡرَٰهِيمَ
وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥٓ إِذۡ قَالُواْ لِقَوۡمِهِمۡ إِنَّا
بُرَءَٰٓؤُاْ مِنكُمۡ وَمِمَّا تَعۡبُدُونَ مِن
دُونِ ٱللَّهِ كَفَرۡنَا بِكُمۡ وَبَدَا بَيۡنَنَا
وَبَيۡنَكُمُ ٱلۡعَدَٰوَةُ وَٱلۡبَغۡضَآءُ أَبَدًا حَتَّىٰ
تُؤۡمِنُواْ بِٱللَّهِ وَحۡدَهُۥٓ إِلَّا قَوۡلَ إِبۡرَٰهِيمَ
لِأَبِيهِ لَأَسۡتَغۡفِرَنَّ لَكَ وَمَآ أَمۡلِكُ لَكَ مِنَ
ٱللَّهِ مِن شَيۡءٖۖ رَّبَّنَا عَلَيۡكَ تَوَكَّلۡنَا
وَإِلَيۡكَ أَنَبۡنَا وَإِلَيۡكَ ٱلۡمَصِيرُ ٤

---

5. Yɛ Wura Nyankopɔn, ɛmfa yɛn nyɛ nsɔhwɛ mma wɔn a wɔnnye nnie no, na Yɛ Wura Nyankopɔn, fa yɛn bɔne kyɛ yɛn. Nokorɛ sɛ

رَبَّنَا لَا تَجۡعَلۡنَا فِتۡنَةٗ لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ
وَٱغۡفِرۡ لَنَا رَبَّنَآۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡعَزِيزُ
ٱلۡحَكِيمُ ٥

Wo ne Otumfoɔ a Wotumi ade nyinaa yɛ, Wo ne Onyansafoɔ no".

6. Ampa sɛ, mfatoho pa paa wɔ wɔn (suban) mu de ma mo, (titiriw) de ma obi a n'ani da Nyankopɔn ne Da a etwa toɔ no soɔ. Na obi a ɔbɛdane ne ho afri ho no, nokorɛ sɛ, Nyankopɔn deɛ Wanya Ne ho, na Ɔne Ayeyie Hene no.

لَقَدۡ كَانَ لَكُمۡ فِيهِمۡ أُسۡوَةٌ حَسَنَةٞ لِّمَن
كَانَ يَرۡجُواْ ٱللَّهَ وَٱلۡيَوۡمَ ٱلۡأٓخِرَۚ وَمَن يَتَوَلَّ
فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡغَنِيُّ ٱلۡحَمِيدُ ٦

7. Ebia Nyankopɔn de ɔdɔ bɛto mo ne wɔn a ɔtan da mo ne wɔn ntɛm no ntɛm. Na Nyankopɔn wɔ biribiara so tumi. Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ.

عَسَى ٱللَّهُ أَن يَجۡعَلَ بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَ
ٱلَّذِينَ عَادَيۡتُم مِّنۡهُم مَّوَدَّةٗۚ وَٱللَّهُ قَدِيرٞۚ
وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٧

8. Nyankopɔn nsi mo kwan wɔ wɔn a wɔnko ntiaa mo wɔ Nyamesom ho, anaa wɔntuu mo mfirii mo afie mu no ho sɛ mobɛyɛ wɔn papa anaa mone wɔn bɛdi no yie. Nokorɛ sɛ, Nyankopɔn pɛ wɔn a wɔne (amanfoɔ) di no yie no asɛm.

لَّا يَنۡهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ لَمۡ يُقَٰتِلُوكُمۡ
فِي ٱلدِّينِ وَلَمۡ يُخۡرِجُوكُم مِّن دِيَٰرِكُمۡ أَن
تَبَرُّوهُمۡ وَتُقۡسِطُوٓاْ إِلَيۡهِمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ
يُحِبُّ ٱلۡمُقۡسِطِينَ ٨

9. Wɔn a Nyankopɔn si mo ho kwan sɛ mo ne wɔn bɛfa ayɔnkoɔ no ne wɔn a wɔ ne mo ko wɔ Nyamesom ho, na wɔtu mo fri mo afie mu, na wɔboa ma yɛtu mo. Obi a ɔbɛfa wɔn yɔnkoɔ no, saa nkorɔfoɔ no ne abɔnefoɔ no.

إِنَّمَا يَنۡهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ
قَٰتَلُوكُمۡ فِي ٱلدِّينِ وَأَخۡرَجُوكُم مِّن
دِيَٰرِكُمۡ وَظَٰهَرُواْ عَلَىٰٓ إِخۡرَاجِكُمۡ أَن
تَوَلَّوۡهُمۡۚ وَمَن يَتَوَلَّهُمۡ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلظَّٰلِمُونَ ٩

10. Mo a moagye adie, sɛ agyidiefoɔ mmaa no tu amantuo (fri Maka) ba mo hɔ a, monyɛ wɔn ho nhwehwɛ mu yie. Nyankopɔn deɛ Onim wɔn gyidie. Sɛ mohunu sɛ wɔyɛ agyidiefoɔ (ampa) a, monhwɛ na moansan amfa wɔn amma boniayɛfoɔ no. Wɔnni (agyidiefoɔ mmaa no) ho kwan (sɛ wɔware wɔn), wɔn nso nni kwan wɔ (kaafirfoɔ mmarima no nso) ho. Monfa deɛ wɔn (kununom tuaa no wɔ saa mmaa no ho no) mma wɔn (kununom kaafirfoɔ no). Ɛnyɛ bɔne mma mo sɛ mobɛware wɔn wɔ aberɛ a moatua wɔn tri aseda ama wɔn. Monhwɛ nso na mo ne kaafirfoɔ mmaa ankɔso anware, na momisa (etire ase da a) motuaeɛ (wɔ mo yere kaafirfoɔ no ho), na wɔn nso wɔmisa deɛ wɔn nso tuaa (wɔ wɔn yerenom a wɔabɛyɛ agyidiefoɔ no ho). Woi ne Nyankopɔn atemmuo, Ɔno na Obu montɛm atɛn. Nyankopɔn ne Onimdefoɔ, Onyansafoɔ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا جَآءَكُمُ
ٱلۡمُؤۡمِنَٰتُ مُهَٰجِرَٰتٖ فَٱمۡتَحِنُوهُنَّۖ
ٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِإِيمَٰنِهِنَّۖ فَإِنۡ
عَلِمۡتُمُوهُنَّ مُؤۡمِنَٰتٖ فَلَا تَرۡجِعُوهُنَّ
إِلَى ٱلۡكُفَّارِۖ لَا هُنَّ حِلّٞ لَّهُمۡ وَلَا
هُمۡ يَحِلُّونَ لَهُنَّۖ وَءَاتُوهُم مَّآ أَنفَقُواْۚ وَلَا
جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ أَن تَنكِحُوهُنَّ إِذَآ
ءَاتَيۡتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّۚ وَلَا تُمۡسِكُواْ
بِعِصَمِ ٱلۡكَوَافِرِ وَسۡـَٔلُواْ مَآ أَنفَقۡتُمۡ
وَلۡيَسۡـَٔلُواْ مَآ أَنفَقُواْۚ ذَٰلِكُمۡ حُكۡمُ
ٱللَّهِ يَحۡكُمُ بَيۡنَكُمۡۖ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ
حَكِيمٞ ١٠

11. Sɛ mohwere mo ayerenom bi ma wɔkɔdi Kaafirfoɔ no hɔ, na (mobisa wɔn tiri aseda no na sɛ wɔamfa amma mo), na moberɛ ba (na modi wɔn so nkonim a), moma wɔn a wɔn yerenom kɔ no (etire aseda a) ɛtesɛ (deɛ wɔtuaa no wɔ wɔn yerenom no ho no) pɛpɛɛpɛ (wɔ asadeɛ a wɔbɛnya no mu). Na monsuro Nyankopɔn no a mogye no die no.

وَإِن فَاتَكُمْ شَيْءٌ مِّنْ أَزْوَٰجِكُمْ إِلَى
ٱلْكُفَّارِ فَعَاقَبْتُمْ فَـَٔاتُوا۟ ٱلَّذِينَ ذَهَبَتْ
أَزْوَٰجُهُم مِّثْلَ مَآ أَنفَقُوا۟ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ
ٱلَّذِىٓ أَنتُم بِهِۦ مُؤْمِنُونَ ﴿١١﴾

---

12. Nkɔmhyɛni, sɛ agyidiefoɔ mmaa no ba wo hɔ bɛsuae kyerɛ wo sɛ: “Wɔmfa biribi mmata Nyankopɔn ho, na wɔmmɔ korɔno, na wɔmmɔ adwamman, na wɔn nkum wɔn mma, na wɔnni nsekuro a ɛyɛ ntwatosoɔ anaasɛ nkontompo, na wɔnte wo so atua wɔ ayɛmyɛ ho a, gye wɔn nsuaeɛ no, na srɛ Nyankopɔn hɔ bɔnefakyɛ ma wɔn. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ إِذَا جَآءَكَ ٱلْمُؤْمِنَـٰتُ
يُبَايِعْنَكَ عَلَىٰٓ أَن لَّا يُشْرِكْنَ بِٱللَّهِ
شَيْـًٔا وَلَا يَسْرِقْنَ وَلَا يَزْنِينَ وَلَا
يَقْتُلْنَ أَوْلَـٰدَهُنَّ وَلَا يَأْتِينَ
بِبُهْتَـٰنٍ يَفْتَرِينَهُۥ بَيْنَ أَيْدِيهِنَّ
وَأَرْجُلِهِنَّ وَلَا يَعْصِينَكَ فِى مَعْرُوفٍ
فَبَايِعْهُنَّ وَٱسْتَغْفِرْ لَهُنَّ ٱللَّهَ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ
غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢﴾

---

13. Mo a moagye adie, monhwɛ na moannfa amanfoɔ no a Nyankopɔn bo afu wɔn no ayɔnkoɔ, ampa sɛ wɔanya Daakye no ho abamubuo sɛdeɛ boniayɛfoɔ no anya abamubuo ama wɔn a wɔn wɔ adakamena mu no ho no.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَوَلَّوْا۟ قَوْمًا
غَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ قَدْ يَئِسُوا۟ مِنَ
ٱلْـَٔاخِرَةِ كَمَا يَئِسَ ٱلْكُفَّارُ مِنْ
أَصْحَـٰبِ ٱلْقُبُورِ ﴿١٣﴾

## 61. As-Soaff

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Adeɛ a ɛwɔ soro ne deɛ ɛwɔ asaase so nyinaa bɔ Nyankopɔn abodin. Ɔne Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, Onyansafoɔ no.

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَمَا فِى
ٱلْأَرْضِ ۖ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١﴾

---

2. Mo a moagye adie, adɛn nti na moka asɛm a monnyɛ?

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لِمَ تَقُولُونَ مَا لَا
تَفْعَلُونَ ﴿٢﴾

---

3. Ɛyɛ abufusɛm kɛse wɔ Nyankopɔn anim sɛ mobɛka asɛm na monyɛ.

كَبُرَ مَقْتًا عِندَ ٱللَّهِ أَن تَقُولُوا۟ مَا لَا
تَفْعَلُونَ ﴿٣﴾

---

4. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn pɛ wɔn a wɔko wɔ Nekwan so wɔ santen mu tesɛ fasuo a egyina hɔ pintinn no asɛm.

إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلَّذِينَ يُقَـٰتِلُونَ فِى سَبِيلِهِۦ
صَفًّا كَأَنَّهُم بُنْيَـٰنٌ مَّرْصُوصٌ ﴿٤﴾

5. Kae ɛberɛ a Mose ka kyerɛɛ nenkorɔfoɔ no sɛ: "Menkorɔfoɔ, adɛn nti na moreha me, aberɛ a monim sɛ meyɛ Nyankopɔn Somafoɔ mamo? Enti ɛberɛ a wɔ'mane (firii kwan pa no soɔ) no, Nyankopɔn maa wɔn akoma manee. Na Onyankopɔn deɛ Ɔntene nnipa bɔnefoɔ no.

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِۦ يَٰقَوۡمِ لِمَ
تُؤۡذُونَنِي وَقَد تَّعۡلَمُونَ أَنِّي رَسُولُ ٱللَّهِ
إِلَيۡكُمۡۖ فَلَمَّا زَاغُوٓاْ أَزَاغَ ٱللَّهُ
قُلُوبَهُمۡۚ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ
ٱلۡفَٰسِقِينَ ٥

6. Kae ɛberɛ a Mar'yam ba Yesu kaa sɛ: "Israel mma, nokorɛ sɛ meyɛ Onyankopɔn Somafoɔ mamo, a merehyɛ Tora a edii manim kan no mma; na mede Ɔsomafoɔ a ɔbɛba wɔ makyi a ne din ne Ahmad no (ho asɛm) rehyɛ mo bɔ. . Nanso ɛberɛ a ( ɔno Ahmad no ) de nkyerɛkyerɛmu ne nyinaso pefee no berɛɛ wɔn no, asɛm a wɔkaeɛ ne sɛ: "Woi deɛ ɛyɛ nkonyaa pefee ".

وَإِذۡ قَالَ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ يَٰبَنِيٓ
إِسۡرَٰٓءِيلَ إِنِّي رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيۡكُم
مُّصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيَّ مِنَ ٱلتَّوۡرَىٰةِ
وَمُبَشِّرَۢا بِرَسُولٖ يَأۡتِي مِنۢ بَعۡدِي
ٱسۡمُهُۥٓ أَحۡمَدُۖ فَلَمَّا جَآءَهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ
قَالُواْ هَٰذَا سِحۡرٞ مُّبِينٞ ٦

7. (Onipa) bɔnefoɔ bɛn na ɔkyɛn obi a otwa nkontompo to Nyankopɔn soɔ, na (saa nipa no) refrɛ amanfoɔ kɔ Islam (som no mu)? Abɔnefoɔ no deɛ Nyankopɔn nnkyerɛ wɔn kwan.

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ
ٱلۡكَذِبَ وَهُوَ يُدۡعَىٰٓ إِلَى ٱلۡإِسۡلَٰمِۚ
وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٧

8. Wɔpɛ sɛ wɔde wɔn ano dum Nyankopɔn nhyerɛnee no, nanso Nyankopɔn bɛma Nenhyerɛnee no atim, sɛ boniayɛfoɔ no mpɛ mpo a.

يُرِيدُونَ لِيُطۡفِـُٔواْ نُورَ ٱللَّهِ بِأَفۡوَٰهِهِمۡ وَٱللَّهُ
مُتِمُّ نُورِهِۦ وَلَوۡ كَرِهَ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٨

9. Ɔno na Ɔde kwankyerɛ ne nokorɛ som no asoma Nesomafoɔ no sɛdeɛ ɔde bɛma no adi ɔsom nyinaa so nkonim, sɛ wɔn a wɔ'de biribi bata Nyame ho no mpɛ mpo a.

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَرۡسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلۡهُدَىٰ وَدِينِ
ٱلۡحَقِّ لِيُظۡهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦ وَلَوۡ كَرِهَ
ٱلۡمُشۡرِكُونَ ٩

10. Mo a moagye adie, enti menkyerɛ mo adwadie a ɛbɛgye mo afri asotwee yaaya no mu?

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ هَلۡ أَدُلُّكُمۡ عَلَىٰ
تِجَٰرَةٖ تُنجِيكُم مِّنۡ عَذَابٍ أَلِيمٖ ١٠

11. Monye Nyankopɔn ne Nesomafoɔ no ni, na monfa moagyapadeɛ ne mokraa mɔ mmɔden wɔ Nyankopɔn kwan no so. Ɛno mmom na ɛyɛ papa mamo, sɛ anka monim a.

تُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتُجَٰهِدُونَ فِي
سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمۡوَٰلِكُمۡ وَأَنفُسِكُمۡۚ
ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ١١

12. (Sɛ moyɛ saa a) Nyankopɔn de mo bɔne bɛkyɛ mo na Ɔde mo akɔ Aheman no a nsubɔnten nenam aseɛ no mu, ne asetena pa no mu wɔ Aheman a ɛwɔ hɔ daa no mu. Woi ne nkonimdie kɛseɛ no.

يَغۡفِرۡ لَكُمۡ ذُنُوبَكُمۡ وَيُدۡخِلۡكُمۡ
جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ
وَمَسَٰكِنَ طَيِّبَةٗ فِي جَنَّٰتِ عَدۡنٖۚ
ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ١٢

13. Deɛ mopɛ bio ne mmoa a efri Nyankopɔn hɔ ne nkonimdie a abɛn no. Enti fa anigyesɛm no ho bɔhyɛ ma agyidiefoɔ no.

وَأُخۡرَىٰ تُحِبُّونَهَاۖ نَصۡرٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَتۡحٞ
قَرِيبٞۗ وَبَشِّرِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٣

14. Mo a moagye adie, monyɛ Nyankopɔn aboafoɔ sɛdeɛ Mar’yam ba Yesu ka kyerɛɛ asuafoɔ no sɛ: “Hwan na ɔbɛboa me wɔ Nyankopɔn (kwan soɔ)?“ Asuafoɔ no kaa sɛ: “Yɛ’ne Nyankopɔn aboafoɔ no“. Enti Israel mma no mu fekuo bi gye dii, ɛna fekuo bi nso anye anni; enti Yɛboaa wɔn a wɔgye diiɛ no tiaa wɔn atamfoɔ no, enti wɔbɛyɛɛ nkonimdifoɔ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُونُوٓاْ أَنصَارَ ٱللَّهِ
كَمَا قَالَ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ
لِلۡحَوَارِيِّـۧنَ مَنۡ أَنصَارِيٓ إِلَى ٱللَّهِۖ
قَالَ ٱلۡحَوَارِيُّونَ نَحۡنُ أَنصَارُ ٱللَّهِۖ
فَـَٔامَنَت طَّآئِفَةٞ مِّنۢ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ
وَكَفَرَت طَّآئِفَةٞۖ فَأَيَّدۡنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
عَلَىٰ عَدُوِّهِمۡ فَأَصۡبَحُواْ ظَٰهِرِينَ ١٤

## 62. Al-Jumu’a

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Adeɛ a ɛwɔ soro ne adeɛ a ɛwɔ asaase so nyinaa bɔ Ɔhene, Kronkron, Otumfoɔ, Nyansafoɔ Nyankopɔn no abodin.

يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي
ٱلۡأَرۡضِ ٱلۡمَلِكِ ٱلۡقُدُّوسِ ٱلۡعَزِيزِ
ٱلۡحَكِيمِ ١

2. Ɔno na Wayi Ɔsomafoɔ afri fratamfoɔ no mu a ɔrekenkan Nensɛm no kyerɛ wɔn, na ɔrete wɔn ho (fri abosomsom fii ho), ɛna ɔrekyerɛ wɔn (Qur’aan) Nwoma no ne Nyansa no, ɛwom sɛ kane no na anka wɔn wɔ ɔyera pefee mu deɛ.

هُوَ ٱلَّذِي بَعَثَ فِي ٱلۡأُمِّيِّـۧنَ رَسُولٗا مِّنۡهُمۡ
يَتۡلُواْ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتِهِۦ وَيُزَكِّيهِمۡ
وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَإِن كَانُواْ
مِن قَبۡلُ لَفِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٢

3. (Wasan nso asoma no ama) wɔn mu wɔn a wɔnnya mɛkaa wɔn ho. Ɔne Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, Onyansafoɔ no.

وَءَاخَرِينَ مِنۡهُمۡ لَمَّا يَلۡحَقُواْ بِهِمۡۚ وَهُوَ
ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٣

4. Woi yɛ Nyankopɔn adom, Ɔdema obi a Ɔpɛ. Nyankopɔn na Adom kɛseɛ no yɛ Nedea.

ذَٰلِكَ فَضۡلُ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۚ
وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٤

5. Wɔn a yɛde Tora hyɛɛ wɔn nsa na wɔn amfa anyɛ adwuma no, wɔn mfatoho tesɛ afunumu a ɔso nkrataa. Mfatoho bɔne paa na ɛwɔ hɔ ma amanfoɔ no a wɔfa Nyankopɔn nsɛm no atorɔsɛm. Nyankopɔn deɛ Ɔnkyerɛ abɔnefoɔ no kwan.

مَثَلُ ٱلَّذِينَ حُمِّلُواْ ٱلتَّوۡرَىٰةَ ثُمَّ لَمۡ يَحۡمِلُوهَا
كَمَثَلِ ٱلۡحِمَارِ يَحۡمِلُ أَسۡفَارَۢاۚ بِئۡسَ
مَثَلُ ٱلۡقَوۡمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِ
ٱللَّهِۚ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥

| | |
|---|---|
| 6. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Mo Yudafoɔ, sɛ moadwen yɛ mo sɛ monko ara ne Nyankopɔn adɔfo, na nnipa a aka no deɛ wɔnka ho a, ɛneɛ moma mokɔn nɔ owuo, sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a. | قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ هَادُوٓا۟ إِن زَعَمْتُمْ أَنَّكُمْ أَوْلِيَآءُ لِلَّهِ مِن دُونِ ٱلنَّاسِ فَتَمَنَّوُا۟ ٱلْمَوْتَ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ٦ |
| 7. Nanso wɔn kɔn nnɔ (owuo) da, ɛnam dwuma a wɔnsa adi ato wɔn anim no ho nti. Nyankopɔn deɛ Onim abɔnefoɔ no. | وَلَا يَتَمَنَّوْنَهُۥٓ أَبَدًۢا بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ٧ |
| 8. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: "Nokorɛ sɛ, owuo no a moredwane no no, ampa sɛ ɔbehyia mo, na afei moasan akɔ Kokoa mu ne Badwa mu Nimdefoɔ no hɔ, na afei Wabɔ mo dwuma a modiiɛ no (nyinaa) ho amaneɛ. | قُلْ إِنَّ ٱلْمَوْتَ ٱلَّذِى تَفِرُّونَ مِنْهُ فَإِنَّهُۥ مُلَٰقِيكُمْ ۖ ثُمَّ تُرَدُّونَ إِلَىٰ عَٰلِمِ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٨ |
| 9. Mo a moagye adie, sɛ yɛyɛ Azaan dema Efiada Nyame frɛ no a, monyɛ no ntɛm nkɔkaekae Nyankopɔn, na monyae adwadie no. Woi na ɛyɛ papa ma mo, sɛ anka monim a. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا نُودِىَ لِلصَّلَوٰةِ مِن يَوْمِ ٱلْجُمُعَةِ فَٱسْعَوْا۟ إِلَىٰ ذِكْرِ ٱللَّهِ وَذَرُوا۟ ٱلْبَيْعَ ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ٩ |
| 10. Nasɛ mowie Nyamefrɛ no a, monhwete wɔ asaase no so na monkɔhwehwɛ Nyankopɔn adom no; na monkae Nyankopɔn pii sɛdeɛ mobedi nkonim. | فَإِذَا قُضِيَتِ ٱلصَّلَوٰةُ فَٱنتَشِرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ وَٱبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِ ٱللَّهِ وَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ كَثِيرًا لَّعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ١٠ |
| 11. Nanso sɛ wɔhunu adwadideɛ, anaa anigyesɛm bi a, na wɔn akyere akɔgu so, na wɔn agya wo hɔ ama wogyina hɔ. Ka sɛ: "Deɛ ɛwɔ Nyankopɔn hɔ no yɛ kyɛn anigyesɛm ne adwadie no. Onyankopɔn na Ɔkyɛ akyɛdeɛ pa paa, anaa Ɔbɔ nnipa akɔnhoma pa. | وَإِذَا رَأَوْا۟ تِجَٰرَةً أَوْ لَهْوًا ٱنفَضُّوٓا۟ إِلَيْهَا وَتَرَكُوكَ قَآئِمًا ۚ قُلْ مَا عِندَ ٱللَّهِ خَيْرٌ مِّنَ ٱللَّهْوِ وَمِنَ ٱلتِّجَٰرَةِ ۚ وَٱللَّهُ خَيْرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ١١ |

# 63. Al-Munaafiquun

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Sɛ akɔnkɔnsafoɔ no ba wo hɔ a, asɛm a wɔka ne sɛ: "Yɛdi adanseɛ sɛ ampa woyɛ Nyankopɔn Somafoɔ". Nyankopɔn Nim yie sɛ woyɛ Ne somafoɔ. Nyankopɔn di ho adanseɛ sɛ nokorɛ, akɔnkɔnsafoɔ no yɛ atorofoɔ.

إِذَا جَآءَكَ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ قَالُواْ نَشۡهَدُ إِنَّكَ لَرَسُولُ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ إِنَّكَ لَرَسُولُهُۥ وَٱللَّهُ يَشۡهَدُ إِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ لَكَٰذِبُونَ ١

2. Wɔde wɔn nsedie no ayɛ kyɛm, enti wɔsi (amamfoɔ) kwan firi Nyankopɔn kwan no so. Nokorɛ sɛ, ade bɔne paa na wɔreyɛ no.

ٱتَّخَذُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُمۡ جُنَّةٗ فَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ إِنَّهُمۡ سَآءَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢

3. Efrisɛ, wɔgye dii ɛna wɔsan poo nokorɛ no; yɛasi wɔn akoma ano enti wɔnte (asɛm) ase.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ ءَامَنُواْ ثُمَّ كَفَرُواْ فَطُبِعَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ فَهُمۡ لَا يَفۡقَهُونَ ٣

4. (Nkɔmhyɛni), sɛ wohu wɔn a w'ani gye wɔn nnipa dua no ho; sɛ wɔkasa nso a wotie wɔn asɛm. Wɔte sɛ dunsini bi a yɛahyɛ no atadeɛ. Wɔn adwen yɛ wɔn sɛ nteamu biara tia wɔn. Wɔn ne atamfoɔ no, enti yɛ ahwɛyie wɔ wɔn ho. Nyankopɔn nnomee nka wɔn. Sɛdeɛ wɔsi dane wɔn ho (firi nokorɛ no ho no).

وَإِذَا رَأَيۡتَهُمۡ تُعۡجِبُكَ أَجۡسَامُهُمۡۖ وَإِن يَقُولُواْ تَسۡمَعۡ لِقَوۡلِهِمۡۖ كَأَنَّهُمۡ خُشُبٞ مُّسَنَّدَةٞۖ يَحۡسَبُونَ كُلَّ صَيۡحَةٍ عَلَيۡهِمۡۚ هُمُ ٱلۡعَدُوُّ فَٱحۡذَرۡهُمۡۚ قَٰتَلَهُمُ ٱللَّهُۖ أَنَّىٰ يُؤۡفَكُونَ ٤

5. Sɛ yɛka kyerɛ wɔn sɛ: Momra na Nyankopɔn Somafoɔ no bɛsrɛ bɔnefakyɛ ama mo a, wɔwoso wɔn ti, na wobɛhunu sɛ wɔresi (afoforɔ) nso kwan, na wɔreyɛ ahomasoɔ.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ تَعَالَوۡاْ يَسۡتَغۡفِرۡ لَكُمۡ رَسُولُ ٱللَّهِ لَوَّوۡاْ رُءُوسَهُمۡ وَرَأَيۡتَهُمۡ يَصُدُّونَ وَهُم مُّسۡتَكۡبِرُونَ ٥

6. Ɛyɛ asɛm korɔ ma wɔn, wosrɛ bɔnefakyɛ ma wɔn o, anaasɛ wansrɛ bɔnefakyɛ amma wɔn o, Nyankopɔn mfa wɔn bɔne nkyɛ wɔn. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn nkyerɛ amanfoɔ abɔneɛfoɔ no kwan.

سَوَآءٌ عَلَيۡهِمۡ أَسۡتَغۡفَرۡتَ لَهُمۡ أَمۡ لَمۡ تَسۡتَغۡفِرۡ لَهُمۡ لَن يَغۡفِرَ ٱللَّهُ لَهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٦

7. Wɔn na wɔka sɛ: "Monhwɛ na moanyi mo sika wɔ wɔn a wɔka Nyankopɔn Somafoɔ no ho no ho kɔpem sɛ wɔn ho bɛkyere wɔn''. Aberɛ nso a Nyankopɔn na ɔsoro ne asaase so akoradeɛ wɔ no. Nanso nkɔnkɔnsafoɔ no nni nteaseɛ..

هُمُ ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ لَا تُنفِقُواْ عَلَىٰ مَنۡ عِندَ رَسُولِ ٱللَّهِ حَتَّىٰ يَنفَضُّواْۗ وَلِلَّهِ خَزَآئِنُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلَٰكِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ لَا يَفۡقَهُونَ ٧

8. Deɛ wɔka ne sɛ: "Sɛ yɛsan kɔ Madina a, atumfoɔ no bɛtu mpapahwekwafoɔ no afri (kuro no) mu hɔ". Tumi no deɛ Nyankopɔn ne Ne somafoɔ ne agyidiefoɔ no na ɛwɔ wɔn, nanso akɔnkɔnsafoɔ no nnim.

يَقُولُونَ لَئِن رَّجَعۡنَآ إِلَى ٱلۡمَدِينَةِ لَيُخۡرِجَنَّ ٱلۡأَعَزُّ مِنۡهَا ٱلۡأَذَلَّۚ وَلِلَّهِ ٱلۡعِزَّةُ وَلِرَسُولِهِۦ وَلِلۡمُؤۡمِنِينَ وَلَٰكِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ لَا يَعۡلَمُونَ ٨

9. Mo a moagye adie, monhwɛ na moamma mo agyapadeɛ ne mo mma annsi mo Nyankopɔn nkaekaeɛ ho kwan; na obia ɔbɛyɛ saa no, saa nkorɔfoɔ no ne berɛguofoɔ no.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُلۡهِكُمۡ
أَمۡوَٰلُكُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُكُمۡ عَن ذِكۡرِ
ٱللَّهِۚ وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡخَٰسِرُونَ ﴿٩﴾

---

10. Monyi deɛ Yɛde akyɛ mo no mu bi ma (wɔ Nyame kwan so) ansa na owuo aba mo mu bi so na wankɔka sɛ: "Me Wura Nyankopɔn, sɛ Wotwɛn maa me berɛ kakra a, anka mɛyɛ adɔeɛ na maka apapafoɔ no ho.

وَأَنفِقُواْ مِن مَّا رَزَقۡنَٰكُم مِّن قَبۡلِ أَن
يَأۡتِيَ أَحَدَكُمُ ٱلۡمَوۡتُ فَيَقُولَ رَبِّ
لَوۡلَآ أَخَّرۡتَنِيٓ إِلَىٰٓ أَجَلٖ قَرِيبٖ فَأَصَّدَّقَ
وَأَكُن مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١٠﴾

---

11. Sɛ ɔkra bi berɛ so a, Nyankopɔn mmɔ nnto hɔ. Nyankopɔn ne dwuma a modie no ho amanebɔ Wura.

وَلَن يُؤَخِّرَ ٱللَّهُ نَفۡسًا إِذَا جَآءَ أَجَلُهَاۚ
وَٱللَّهُ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ﴿١١﴾

# 64At-Tagaabun

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Deɛ ɛwɔ soro ne deɛ a ɛwɔ asaase so nyinaa bɔ Nyankopɔn abodin. Ɔno na Ahennie no wɔ no, na Ɔno na aseda ne nkamfoɔ wɔ no; Ɔno na ɔwɔ biribiara so tumi.

يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي
ٱلۡأَرۡضِۖ لَهُ ٱلۡمُلۡكُ وَلَهُ ٱلۡحَمۡدُۖ وَهُوَ
عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ﴿١﴾

---

2. Ɔno na Ɔbɔɔ mo, ɛna mo mu bi yɛ agyidiefoɔ, ɛna mo mu bi nso yɛ (Kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ. Onyankopɔn deɛ Ohu deɛ moyɛ nyinaa.

هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَكُمۡ فَمِنكُمۡ كَافِرٞ
وَمِنكُم مُّؤۡمِنٞۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ
بَصِيرٌ ﴿٢﴾

---

3. Nokorɛ na Ɔde bɔɔ soro ne asaase; ɛna Ɔnwenee mo, na Ɔnwenee mo yie. Ne hɔ ne monkyi.

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّ
وَصَوَّرَكُمۡ فَأَحۡسَنَ صُوَرَكُمۡۖ وَإِلَيۡهِ
ٱلۡمَصِيرُ ﴿٣﴾

---

4. Ɔnim deɛ ɛwɔ soro ne asaase so (nyinaa), ɛna Ɔnim deɛ mode suma ne deɛ moda no adie. Nyankopɔn na Ɔnim deɛ ɛwɔ akoma mu (nyinaa).

يَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَيَعۡلَمُ
مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعۡلِنُونَۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ
بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿٤﴾

---

5. Wɔn a wɔdii kan no a wɔfaa nokorɛ no atorɔsɛm no ho asɛm no mmaa mo hɔ? Wɔkaa wɔn dwumadie so aba hwɛe, na wɔn wɔ asotwee a ɛyɛ ya paa.

أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ نَبَؤُاْ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن
قَبۡلُ فَذَاقُواْ وَبَالَ أَمۡرِهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ
أَلِيمٞ ﴿٥﴾

6. Deɛ ɛnam so maa no baa saa ne sɛ, wɔn Asomafoɔ no de nyinasoɔ ne nkyerɛkyerɛmu pefee no brɛɛ wɔn, nanso asɛm a wɔkaeɛ ne sɛ: “Nnipa na wɔrebɛkyerɛ yɛn kwan?” Enti wɔpooe, na wɔdanee wɔn ho (firi nokorɛ no ho), Onyankopɔn deɛ Ɔnhia (wɔn). Nyankopɔn ne Ɔdefoɔ, Ɔne Ayeyie Hene no.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُۥ كَانَت تَّأۡتِيهِمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَقَالُوٓاْ أَبَشَرٞ يَهۡدُونَنَا فَكَفَرُواْ وَتَوَلَّواْۖ وَّٱسۡتَغۡنَى ٱللَّهُۚ وَٱللَّهُ غَنِيٌّ حَمِيدٞ ٦

7. Wɔn a wɔpo nokorɛ no adwen yɛ wɔn sɛ yɛnnyane wɔn (wɔ wɔn wuo no akyi). Ka sɛ: Aane, mede Me Wura Nyankopɔn di nse sɛ, nokorɛ sɛ yɛbɛnyane mo, na afei yɛabɔ mo dwuma a modiiɛ no ho amaneɛ. Ɛno yɛ adeɛ a ɛyɛ mmrɛ koraa ma Nyankopɔn.

زَعَمَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَن لَّن يُبۡعَثُواْۚ قُلۡ بَلَىٰ وَرَبِّي لَتُبۡعَثُنَّ ثُمَّ لَتُنَبَّؤُنَّ بِمَا عَمِلۡتُمۡۚ وَذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ٧

8. Enti monye Nyankopɔn ne Ne somafoɔ no, ne Nhyerɛnee a Yɛasiane aba no ni. Onyankopɔn ne dwuma a modie no nyinaa ho amane bɔ Wura.

فَـَٔامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَٱلنُّورِ ٱلَّذِيٓ أَنزَلۡنَاۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ٨

9. Ɛda a Ɔbɛboa moano ama Nhyiamu Da no, saa Da no ne Adehwerɛ ne mfasoɔ da no. Obi a ɔbɛgye Nyankopɔn adie na ɔbɛdi dwuma pa no, yɛbɛpepa ne bɔne afri ne so, na yɛde no akɔ Aheman a nsubɔnten nenam aseɛ no mu, wɔbɛtena mu afe bɔɔ. Woi ne nkonimdie kɛseɛ no.

يَوۡمَ يَجۡمَعُكُمۡ لِيَوۡمِ ٱلۡجَمۡعِۖ ذَٰلِكَ يَوۡمُ ٱلتَّغَابُنِۗ وَمَن يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ وَيَعۡمَلۡ صَٰلِحٗا يُكَفِّرۡ عَنۡهُ سَيِّـَٔاتِهِۦ وَيُدۡخِلۡهُ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٩

10. Wɔn a wɔnnye nnie na wɔfa Yɛ nsɛm no atorɔsɛm no nso, saa nkorɔfoɔ no ne egya no mu foɔ no, ɛmu na wɔbɛtena; nkyi bɔne paa ne hɔ.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٠

11. Mmusuo biara a ɛbesie no na Nyankopɔn ama ho kwan. Obiara a ɔbɛgye Nyankopɔn adie no Ɔtene n’akoma. Onyankopɔn ne biribiara ho Nimdefoɔ.

مَآ أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۗ وَمَن يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ يَهۡدِ قَلۡبَهُۥۚ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ١١

12. Monyɛ sotie ma Nyankopɔn, na monyɛ sotie nso ma Ɔsomafoɔ no; na mmom sɛ modane mo ho (firi nokorɛ no ho a), Y’asomafoɔ no asɛdeɛ ara ne sɛ wɔbɛbɔ asɛm no ho dawuro akyerɛkyerɛ mu.

وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَۚ فَإِن تَوَلَّيۡتُمۡ فَإِنَّمَا عَلَىٰ رَسُولِنَا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ١٢

13. Nyankopɔn, awurade foforɔ biara nni hɔ gyesɛ Ɔno. Onyankopɔn na agyidiefoɔ no mfa wɔn ho nto Ne soɔ.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١٣

14. Mo a moagye adie, nokorɛ sɛ mo yerenom ne mo mmanom no mu bi yɛ moatamfoɔ, enti monyɛ wɔn ho ahwɛyie. Sɛ mode mfomsoɔ fri, na moyi moani fri so, na mode bɔne kyɛ a, nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ مِنۡ أَزۡوَٰجِكُمۡ
وَأَوۡلَٰدِكُمۡ عَدُوّٗا لَّكُمۡ
فَٱحۡذَرُوهُمۡۚ وَإِن تَعۡفُواْ وَتَصۡفَحُواْ
وَتَغۡفِرُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٤

15. Mo agyapadeɛ ne mo mma yɛ nsɔhwɛ ma mo, na Nyankopɔn hɔ na akatua kɛseɛ paa wɔ.

إِنَّمَآ أَمۡوَٰلُكُمۡ وَأَوۡلَٰدُكُمۡ فِتۡنَةٞۚ وَٱللَّهُ
عِندَهُۥٓ أَجۡرٌ عَظِيمٞ ١٥

16. Enti monsuro Nyankopɔn sɛdeɛ mobɛtumi, na montie, na moni so, na monyɛ tema, na ɛbɛyɛ ama mo kraa. Obia yɛbɛgye no afri ne kraa adefodepɛ mu no, saa nkorɔfoɔ no ne nkonimdifoɔ no.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ مَا ٱسۡتَطَعۡتُمۡ وَٱسۡمَعُواْ
وَأَطِيعُواْ وَأَنفِقُواْ خَيۡرٗا لِّأَنفُسِكُمۡۗ
وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفۡسِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡمُفۡلِحُونَ ١٦

17. Sɛ mobɔ Nyankopɔn bosea papa a Ɔde bɛbɔ ho ama mo, na Ɔde mo bɔne akyɛ mo. Onyankopɔn ne Aseda Wura, Ɔne Ntooboaseɛ Hene.

إِن تُقۡرِضُواْ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗا يُضَٰعِفۡهُ
لَكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ شَكُورٌ حَلِيمٌ ١٧

18. Kokoam ne Badwam Nimdefoɔ no, Otumfoɔ no a Ɔtumi ade nyinaa yɛ, Onyansafoɔ no.

عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١٨

# 65. At-Taoalaaq

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Nkɔmhyɛni, sɛ mogyae mmaa no a, monnyae wɔn wɔ wɔn berɛ (a yɛahyehyɛ) no mu; monsese ɛberɛ no na monsuro Nyankopɔn, mo Wura no. Monhwɛ na moantu wɔn amfri wɔn afie mu, na ɛmma wɔn ara nso ntu; gyesɛ ebia wɔbɔ akohwi bra bi a ɛda adie. Woi ne Nyankopɔn mmra. Obia ɔbɛbu Nyankopɔn mmra soɔ no, nokorɛ sɛ wadi ne kraa amim. Wonnim sɛ ebia ɛno akyi no Nyankopɔn bɛma asɛm foforɔ bi aba.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِذَا طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ
فَطَلِّقُوهُنَّ لِعِدَّتِهِنَّ وَأَحۡصُواْ ٱلۡعِدَّةَۖ
وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ رَبَّكُمۡۖ لَا تُخۡرِجُوهُنَّ مِنۢ
بُيُوتِهِنَّ وَلَا يَخۡرُجۡنَ إِلَّآ أَن يَأۡتِينَ
بِفَٰحِشَةٖ مُّبَيِّنَةٖۚ وَتِلۡكَ حُدُودُ ٱللَّهِۚ
وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ ٱللَّهِ فَقَدۡ ظَلَمَ
نَفۡسَهُۥۚ لَا تَدۡرِي لَعَلَّ ٱللَّهَ يُحۡدِثُ
بَعۡدَ ذَٰلِكَ أَمۡرٗا ١

2. Enti sɛ wɔn (Idda) berɛ (bosome mmiɛnsa) no so a, momfa ayɛmyɛ nsɔ wɔn mu, anaasɛ mo ne wɔn ni mpaepaemu wɔ kwan pa so; na momma mo mu nnipa mmienu a wɔdi nokorɛ ni ho adanseɛ, na moni adanseɛ no mma

فَإِذَا بَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمۡسِكُوهُنَّ
بِمَعۡرُوفٍ أَوۡ فَارِقُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٖ
وَأَشۡهِدُواْ ذَوَيۡ عَدۡلٖ مِّنكُمۡ وَأَقِيمُواْ

Nyankopɔn. Woi na yɛde tu obia osuro Nyame ne Da a etwa toɔ no foɔ. Obia ɔbɛsuro Nyankopɔn no Ɔbɛbue kwan ama no-

ٱلشَّهَٰدَةَ لِلَّهِۚ ذَٰلِكُمۡ يُوعَظُ بِهِۦ مَن كَانَ يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يَجۡعَل لَّهُۥ مَخۡرَجٗا ٢

3. Na Wabɔ no akɔnhoma afri faako a onni ho anidaasoɔ koraa. Obia ɔde ne ho bɛto Nyankopɔn soɔ no, Ɔsombo ma no. Nokorɛ sɛ Nyankopɔn deɛ N'ahyɛdeɛ (biara) yɛ hɔ. Ampa sɛ Nyankopɔn de nhyehyɛɛ ato biribiara ho.

وَيَرۡزُقۡهُ مِنۡ حَيۡثُ لَا يَحۡتَسِبُۚ وَمَن يَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِ فَهُوَ حَسۡبُهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ بَٰلِغُ أَمۡرِهِۦۚ قَدۡ جَعَلَ ٱللَّهُ لِكُلِّ شَيۡءٖ قَدۡرٗا ٣

4. Mo mmaa no mu bi nso a wɔn atwa bra no, sɛ mo adwen nnsi mo pi wɔ wɔn ho a, wɔn (Idda) berɛ no yɛ bosome mmiɛnsa; na wɔn nso a wɔnyɛɛ bra da no nso (bosome mmiɛnsa saa ara). Apemfoɔ no nso wɔn berɛ ne ɛberɛ a wɔbɛsoɛ wɔn adesoa no (anaasɛ ɛberɛ a wɔbɛwoɔ). Obi a ɔbɛsuro Nyankopɔn no, Ɔbɛma n'asɛm ayɛ bɔkɔɔ ama no.

وَٱلَّٰٓـِٔي يَئِسۡنَ مِنَ ٱلۡمَحِيضِ مِن نِّسَآئِكُمۡ إِنِ ٱرۡتَبۡتُمۡ فَعِدَّتُهُنَّ ثَلَٰثَةُ أَشۡهُرٖ وَٱلَّٰٓـِٔي لَمۡ يَحِضۡنَۚ وَأُوْلَٰتُ ٱلۡأَحۡمَالِ أَجَلُهُنَّ أَن يَضَعۡنَ حَمۡلَهُنَّۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يَجۡعَل لَّهُۥ مِنۡ أَمۡرِهِۦ يُسۡرٗا ٤

5. Woi ne Nyankopɔn ahyɛdeɛ a Wasiane ama mo. Na obia ɔbɛsuro Nyankopɔn no Ɔbɛpepa ne bɔne afiri ne so, na Wama n'akatua ayɛ kɛse ama no.

ذَٰلِكَ أَمۡرُ ٱللَّهِ أَنزَلَهُۥٓ إِلَيۡكُمۡۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يُكَفِّرۡ عَنۡهُ سَيِّـَٔاتِهِۦ وَيُعۡظِمۡ لَهُۥٓ أَجۡرًا ٥

6. Moma (mmaa) no ntena faako a moteɛ sɛdeɛ moahoɔden siteɛ, na monhwɛ na moanha wɔn amma wɔn ho ankyere wɔn. Sɛ wɔyɛ apemfoɔ a momɔ wɔn akɔnhoma nkosi sɛ wɔde wɔn adesoa no bɛto hɔ. Na sɛ wɔma (mmɔfra no) nufuoɔ ma mo a, monfa wɔn akatua ma wɔn; na monfa ɔkwan pa so ntoto biribiara wɔ montɛm pɛpɛɛpɛ; na sɛ moma no yɛ den ma mo ho a (anaasɛ agya ne ɛnna no monnte moho ase a), ɛneɛ obi foforɔ mma (abɔfra no) nufoɔ mma (agya) no.

أَسۡكِنُوهُنَّ مِنۡ حَيۡثُ سَكَنتُم مِّن وُجۡدِكُمۡ وَلَا تُضَآرُّوهُنَّ لِتُضَيِّقُواْ عَلَيۡهِنَّۚ وَإِن كُنَّ أُوْلَٰتِ حَمۡلٖ فَأَنفِقُواْ عَلَيۡهِنَّ حَتَّىٰ يَضَعۡنَ حَمۡلَهُنَّۚ فَإِنۡ أَرۡضَعۡنَ لَكُمۡ فَـَٔاتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ وَأۡتَمِرُواْ بَيۡنَكُم بِمَعۡرُوفٖۖ وَإِن تَعَاسَرۡتُمۡ فَسَتُرۡضِعُ لَهُۥٓ أُخۡرَىٰ ٦

7. Obia ne nsam wɔ bie no, ɔnyi no sɛdeɛ ne nsam wɔ bie, na nea ne nsam nni bie no nso ɔnyi no sɛdeɛ Nyankopɔn de ama no. Nyankopɔn mfa adesoa nsoa ɔkra bi, gyesɛ deɛ n'ahoɔden bɛtumi. Ahokyerɛ akyi no Nyankopɔn bɛma no ayɛ mmrɛ.

لِيُنفِقۡ ذُو سَعَةٖ مِّن سَعَتِهِۦۖ وَمَن قُدِرَ عَلَيۡهِ رِزۡقُهُۥ فَلۡيُنفِقۡ مِمَّآ ءَاتَىٰهُ ٱللَّهُۚ لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفۡسًا إِلَّا مَآ ءَاتَىٰهَاۚ سَيَجۡعَلُ ٱللَّهُ بَعۡدَ عُسۡرٖ يُسۡرٗا ٧

8. Nkuro dodoɔ sɛn na wɔtee wɔn Wura Nyankopɔn ahyɛdeɛ ne N'asomafoɔ no so atua? Yɛmaa no buu akonta a ano yɛ den paa, na Yɛde asotwee a emu yɛ den twee n'aso.

وَكَأَيِّن مِّن قَرۡيَةٍ عَتَتۡ عَنۡ أَمۡرِ رَبِّهَا
وَرُسُلِهِۦ فَحَاسَبۡنَٰهَا حِسَابٗا شَدِيدٗا
وَعَذَّبۡنَٰهَا عَذَابٗا نُّكۡرٗا ٨

---

9. Enti ɔkaa ne dwumadie no so aba hwɛe, na n'asɛm no awieɛ yɛ berɛguo.

فَذَاقَتۡ وَبَالَ أَمۡرِهَا وَكَانَ عَٰقِبَةُ
أَمۡرِهَا خُسۡرًا ٩

---

10. Nyankopɔn asiesie asotwee a ano yɛ den ama wɔn, enti mmadwemmafoɔ a moagye adie, monsuro Nyankopɔn. Ampa sɛ Nyankopɔn asiane Afutusɛm de abrɛ mo.

أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمۡ عَذَابٗا شَدِيدٗاۖ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ
يَٰٓأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْۚ قَدۡ
أَنزَلَ ٱللَّهُ إِلَيۡكُمۡ ذِكۡرٗا ١٠

---

11. (Wasan nso asoma) Ɔsomafoɔ a ɔrekenkan Nyankopɔn nsɛm pefee no (kyerɛ mo) sɛdeɛ ɔde bɛyi wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no afiri esum no mu de wɔn akɔ ɛhyɛn no mu. Obia ɔbɛgye Nyankopɔn adi na ɔbɛdi dwuma pa no, Ɔde no bɛwura Aheman no a nsubɔnten nenam aseɛ no mu ama no atena hɔ afe bɔɔ. Ampa sɛ Nyankopɔn akyɛ no akyɛdeɛ papa paa.

رَّسُولٗا يَتۡلُواْ عَلَيۡكُمۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ
مُبَيِّنَٰتٖ لِّيُخۡرِجَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِۚ
وَمَن يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ وَيَعۡمَلۡ صَٰلِحٗا
يُدۡخِلۡهُ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ
خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۖ قَدۡ أَحۡسَنَ ٱللَّهُ
لَهُۥ رِزۡقًا ١١

---

12. Nyankopɔn na Ɔbɔɔ soro nson ɛna asaase nso (dodoɔ) te saa ara. Ahyɛdeɛ no siane ba ne mmienu ntɛm sɛdeɛ mobɛhunu sɛ nokorɛ, Onyankopɔn wɔ tumi wɔ biribiara so, na Onyankopɔn Nimdeɛ nso atwa biribiara ho ahyia.

ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَ سَبۡعَ سَمَٰوَٰتٖ وَمِنَ
ٱلۡأَرۡضِ مِثۡلَهُنَّۖ يَتَنَزَّلُ ٱلۡأَمۡرُ بَيۡنَهُنَّ
لِتَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ
قَدِيرٞ وَأَنَّ ٱللَّهَ قَدۡ أَحَاطَ بِكُلِّ
شَيۡءٍ عِلۡمَۢا ١٢

# 66. At-Tahriim

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Nkɔmhyɛni, adɛn na worebra woho wɔ adeɛ a Nyankopɔn ama wo ho kwan wɔ ho? Wode hwehwɛ sɛ wo yerenom bɛgye wo atum? Nyankopɔn ne Bɔnefakyɛ Hene, na Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ لِمَ تُحَرِّمُ مَآ أَحَلَّ ٱللَّهُ لَكَۖ
تَبۡتَغِي مَرۡضَاتَ أَزۡوَٰجِكَۚ وَٱللَّهُ
غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١

2. Ampa sɛ Nyankopɔn ahyehyɛ ama mo fa (ɔkwan a mobɛfa so) adane mo nsedie. Onyankopɔn ne mo Kyitaafoɔ, Ɔne Onimdefoɔ no, Ɔne Onyansafoɔ no.

قَدۡ فَرَضَ ٱللَّهُ لَكُمۡ تَحِلَّةَ أَيۡمَٰنِكُمۡۚ
وَٱللَّهُ مَوۡلَىٰكُمۡۖ وَهُوَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ
٢

3. Ɛberɛ a Nkɔmhyɛni ne ne yere mu baako (Hafsa) dii asomsɛm nkɔmmɔ bi, na (ɔbaa no) kɔbɔɔ (ɔbaa foforɔ, Aisha) amaneɛ no, Nyankopɔn bɔɔ no (deɛ ɔbaa no ayɛ no) ho amaneɛ; (Nkɔmhyɛni) daa (asɛm no) bi adi na ɔbɔ faa ebi nso so. Na ɛberɛ a (Nkɔmhyɛni) de ɛhoo amaneɛ bɔɔ (Hafsa) no, ɔkaa sɛ: “Hwan na ɔbɔɔ wo woi ho amaneɛ?” (Nkɔmhyɛni) kaa sɛ: ”Onimdefoɔ no a Ɔbɔ biribiara ho amaneɛ no na Ɔbɔɔ me amaneɛ “.

وَإِذۡ أَسَرَّ ٱلنَّبِيُّ إِلَىٰ بَعۡضِ أَزۡوَٰجِهِۦ
حَدِيثٗا فَلَمَّا نَبَّأَتۡ بِهِۦ وَأَظۡهَرَهُ
ٱللَّهُ عَلَيۡهِ عَرَّفَ بَعۡضَهُۥ وَأَعۡرَضَ
عَنۢ بَعۡضٖۖ فَلَمَّا نَبَّأَهَا بِهِۦ قَالَتۡ مَنۡ
أَنۢبَأَكَ هَٰذَاۖ قَالَ نَبَّأَنِيَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡخَبِيرُ
٣

4. Sɛ mo mmienu (Hafsa ne Aisha) sakra mo adwen kɔ Nyankopɔn hɔ a, (anka ɛyɛ ma mo), na ampa sɛ mo akoma adane kɔ woi so (sɛ mobɛtia Nkɔmhyɛni apɛdeɛ); na sɛ motaa mo ho akyi ko tia no a, ɛneɛ nokorɛ sɛ Nyankopɔn ne ne Kyitaafoɔ, ɛne Gabriel ne agyidiefoɔ apapafoɔ no, ɛna ɛno akyiri no, Soro abɔfoɔ nso taa akyire.

إِن تَتُوبَآ إِلَى ٱللَّهِ فَقَدۡ صَغَتۡ قُلُوبُكُمَاۖ
وَإِن تَظَٰهَرَا عَلَيۡهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ مَوۡلَىٰهُ
وَجِبۡرِيلُ وَصَٰلِحُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۖ
وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ بَعۡدَ ذَٰلِكَ ظَهِيرٌ ٤

5. Sɛ ogyae mo awadeɛ a, ebia ne Wura Nyankopɔn de ɛyerɛ a wɔkyɛn mo bɛhyɛ mo anan mu ama no (a wɔyɛ) Muslimifoɔ mmaa, agyidiefoɔ mmaa, sotiefoɔ mmaa, adwen sakrafoɔ mmaa, Nyamesomfoɔ mmaa, akyiriwiafoɔ mmaa, mmaa a wɔn aware pɛn, ne mmaa mmabunu.

عَسَىٰ رَبُّهُۥٓ إِن طَلَّقَكُنَّ أَن يُبۡدِلَهُۥٓ
أَزۡوَٰجًا خَيۡرٗا مِّنكُنَّ مُسۡلِمَٰتٖ
مُّؤۡمِنَٰتٖ قَٰنِتَٰتٖ تَٰٓئِبَٰتٍ
عَٰبِدَٰتٖ سَٰٓئِحَٰتٖ ثَيِّبَٰتٖ
وَأَبۡكَارٗا ٥

6. Mo a moagye adie, momɔ mo ne mo abusuafoɔ ho ban mfri egya no a ne nyentia yɛ nnipa ne aboɔ a Soro abɔfoɔ ahoɔdenfoɔ a wɔn asɛm yɛ den na wɔhwɛ soɔ no ho. (Saa Soro

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ قُوٓاْ أَنفُسَكُمۡ
وَأَهۡلِيكُمۡ نَارٗا وَقُودُهَا ٱلنَّاسُ
وَٱلۡحِجَارَةُ عَلَيۡهَا مَلَٰٓئِكَةٌ غِلَاظٞ

| | |
|---|---|
| abɔfoɔ no) nyɛ asoɔden wɔ deɛ Nyankopɔn ahyɛ wɔn (sɛ wɔnyɛ no ho), na mmom deɛ (Nyame) hyɛ wɔn sɛ wɔnyɛ no na wɔyɛ. | شِدَادٌ لَّا يَعْصُونَ ٱللَّهَ مَآ أَمَرَهُمْ وَيَفْعَلُونَ مَا يُؤْمَرُونَ ٦ |
| 7. Mo a moapo nokorɛ, monhwɛ na moampa kyɛw nnɛ Da yi. Dwuma a na modie no so akatua na yɛde atua mo ka. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَا تَعْتَذِرُوا۟ ٱلْيَوْمَ ۖ إِنَّمَا تُجْزَوْنَ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٧ |
| 8. Mo a moagye adie, monsakra mo adwen nkɔ Nyankopɔn hɔ wɔ nokorɛ adwen sakra mu. Ebia na Nyankopɔn apepa mobɔne afri mo so, na Ɔde mo kɔ Aheman a nsubɔnten nenam aseɛ no mu, wɔ Ɛda no a Nyankopɔn ngu Nkɔmhyɛni no ne wɔn a wɔagye adi aka ne ho no anim aseɛ no. Wɔn nhyerɛnee bɛhyerɛn adi wɔn anim ne wɔn nifa so; wɔbɛka sɛ: "Yɛ Wura Nyankopɔn, ma yɛn nhyerɛnee no nyina mma yɛn, na fa yɛn bɔne kyɛ yɛn. Nokorɛ sɛ, Wo na wowɔ biribiara so tumi. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ تُوبُوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ تَوْبَةً نَّصُوحًا عَسَىٰ رَبُّكُمْ أَن يُكَفِّرَ عَنكُمْ سَيِّـَٔاتِكُمْ وَيُدْخِلَكُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ يَوْمَ لَا يُخْزِى ٱللَّهُ ٱلنَّبِىَّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ ۖ نُورُهُمْ يَسْعَىٰ بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَبِأَيْمَٰنِهِمْ يَقُولُونَ رَبَّنَآ أَتْمِمْ لَنَا نُورَنَا وَٱغْفِرْ لَنَآ ۖ إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٨ |
| 9. Nkɔmhyɛni, ko tia boniayɛfoɔ no ne nkɔnkɔnsafoɔ no, na yɛ den wɔ wɔn so. Wɔn asetena mu ne Amane hunu gyam, na nnkyi bɔne paa ne hɔ. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ جَٰهِدِ ٱلْكُفَّارَ وَٱلْمُنَٰفِقِينَ وَٱغْلُظْ عَلَيْهِمْ ۚ وَمَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ ۖ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ٩ |
| 10. Nyankopɔn reyɛ mfatoho bi ama (Kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ no fa Noa yere ne Lut yere ho. Na saa mmaa mmienu yi ware nkoa a wɔyɛ Yɛnkoa apapafoɔ mmienu. Nanso (mmaa mmienu yi) dii wɔn kununom hwammɔ, enti wɔn mmienu ho amma mfasoɔ wɔ hwee ho amma wɔn antia Nyankopɔn, na yɛkaa sɛ: "Mo mmienu monkɔka wɔn a wɔrekɔ egya no mu no ho na mone wɔn nkɔ mu." | ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱمْرَأَتَ نُوحٍ وَٱمْرَأَتَ لُوطٍ ۖ كَانَتَا تَحْتَ عَبْدَيْنِ مِنْ عِبَادِنَا صَٰلِحَيْنِ فَخَانَتَاهُمَا فَلَمْ يُغْنِيَا عَنْهُمَا مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا وَقِيلَ ٱدْخُلَا ٱلنَّارَ مَعَ ٱلدَّٰخِلِينَ ١٠ |
| 11. Nyankopɔn resan ayɛ mfatoho bi ama wɔn a wɔagye adie no, fa Farao yere (Aasiya) ho, ɛberɛ a ɔkaa sɛ: "Me Wura Nyankopɔn, si fie wɔ Wohɔ wɔ Aheman no mu ma me, na gye me fri Farao nneyɛɛ no mu, na gye me fri nnipa bɔnefoɔ no nsam. | وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱمْرَأَتَ فِرْعَوْنَ إِذْ قَالَتْ رَبِّ ٱبْنِ لِى عِندَكَ بَيْتًا فِى ٱلْجَنَّةِ وَنَجِّنِى مِن فِرْعَوْنَ وَعَمَلِهِۦ وَنَجِّنِى مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ١١ |
| 12. Ɛna Imran ba baa Mar'yam a ɔhwɛɛ ne ho so yie no, Yɛhomee Yɛ honhom guu ne mu, na ɔgyee ne Wura Nyankopɔn nsɛm no ne Ne Nwoma no dii, na ɔka ahobraseɛfoɔ mmaa no ho. | وَمَرْيَمَ ٱبْنَتَ عِمْرَٰنَ ٱلَّتِىٓ أَحْصَنَتْ فَرْجَهَا فَنَفَخْنَا فِيهِ مِن رُّوحِنَا وَصَدَّقَتْ بِكَلِمَٰتِ رَبِّهَا وَكُتُبِهِۦ وَكَانَتْ مِنَ ٱلْقَٰنِتِينَ ١٢ |

# 67. Al-Mulk

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Nhyira (Wura no) ne Nea Ahennie no wɔ Nensa mu no, Ɔno na Ɔwɔ biribiara so tumii.

تَبَٰرَكَ ٱلَّذِى بِيَدِهِ ٱلْمُلْكُ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ١

2. Ɔno na Ɔbɔɔ owuo ne nkwa sɛ Ɔde bɛsɔ mo ahwɛ (de akyerɛ) mo mu nea odi dwuma pa. Ɔne Otumfoɔ no a Otumi ade nyinaa yɛ, Bɔnefakyɛ Hene no.

ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلْمَوْتَ وَٱلْحَيَوٰةَ لِيَبْلُوَكُمْ أَيُّكُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْغَفُورُ ٢

3. Ɔno na W'abɔ soro nson a ɛtoatoa soɔ. Wonnhunu deɛ atɔ sin wɔ Ahummɔborɔ Hene no abɔdeɛ no mu; enti san hwɛ bio, woahunu baabi a apaepaeɛ?

ٱلَّذِى خَلَقَ سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ طِبَاقًا ۖ مَّا تَرَىٰ فِى خَلْقِ ٱلرَّحْمَٰنِ مِن تَفَٰوُتٍ ۖ فَٱرْجِعِ ٱلْبَصَرَ هَلْ تَرَىٰ مِن فُطُورٍ ٣

4. Afei dane w'ani hwɛ, na san hwɛ bio, nhwɛɛɛ no bedane aba wɔ hɔ ama w'ani so ayɛ wo basaa abrɛ kwa.

ثُمَّ ٱرْجِعِ ٱلْبَصَرَ كَرَّتَيْنِ يَنقَلِبْ إِلَيْكَ ٱلْبَصَرُ خَاسِئًا وَهُوَ حَسِيرٌ ٤

5. Nokorɛ sɛ, Yɛde nkanea (nsoromma) asiesie ɔsoro a, ɛwɔ wiaseɛ no, ɛna Yayɛ (saa nkanea) no akodeɛ a yɛto bɔ abonsamfoɔ no; Yasiesie Ogya tanaa asotwee ato wɔn hɔ nso.

وَلَقَدْ زَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنْيَا بِمَصَٰبِيحَ وَجَعَلْنَٰهَا رُجُومًا لِّلشَّيَٰطِينِ ۖ وَأَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابَ ٱلسَّعِيرِ ٥

6. Wɔn a wɔ'nnye wɔn Wura Nyankopɔn nnie no (nso wɔ) Amanehunu gya asotwee, na nnkyi bɔne paa ne hɔ.

وَلِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِرَبِّهِمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ ۖ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ٦

7. Sɛ yɛto wɔn gu (egya no) mu a, wɔbɛte sɛ ɛrepɔ soɔ na ɛrehuro.

إِذَآ أُلْقُوا۟ فِيهَا سَمِعُوا۟ لَهَا شَهِيقًا وَهِىَ تَفُورُ ٧

8. Abufuo reyɛ ama (egya) no apae. Ɛberɛ biara a yɛbɛto (Kaafirfoɔ no mu) nnipa kuo bi agu mu no, (egya no) so Awɛnfoɔ no bebisa wɔn sɛ: "Enti Kɔkɔbɔni biara amma mohɔ (amɛbɔ mo kɔkɔ)?

تَكَادُ تَمَيَّزُ مِنَ ٱلْغَيْظِ ۖ كُلَّمَآ أُلْقِىَ فِيهَا فَوْجٌ سَأَلَهُمْ خَزَنَتُهَآ أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَذِيرٌ ٨

9. Wɔbɛka sɛ: "Aane, nokorɛ sɛ Kɔkɔbɔni baa yɛn hɔ, nanso yɛfaa (asɛm no) atorosɛm, na yɛkaa sɛ: "Nyankopɔn nsianee hwee (maa obiara); na nokorɛ sɛ modeɛ mowɔ ɔyera kɛseɛ paa mu.

قَالُوا۟ بَلَىٰ قَدْ جَآءَنَا نَذِيرٌ فَكَذَّبْنَا وَقُلْنَا مَا نَزَّلَ ٱللَّهُ مِن شَىْءٍ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ كَبِيرٍ ٩

10. Wɔ'bɛka sɛ: "Sɛ yetiee (Asomafoɔ no asɛm no), anaasɛ yɛ'dwenee ho a, anka y'ammɛka Amane hunu gya no mu foɔ no ho.

وَقَالُوا۟ لَوْ كُنَّا نَسْمَعُ أَوْ نَعْقِلُ مَا كُنَّا فِىٓ أَصْحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ١٠

| | |
|---|---|
| 11. Na wɔn bɛgge wɔn bɔne atum, nanso Amanehunu gya no mu foɔ no (ne Nyame ahummɔborɔ) ntɛm kwan ware. | فَٱعۡتَرَفُواْ بِذَنۢبِهِمۡ فَسُحۡقٗا لِّأَصۡحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ١١ |
| 12. Nokorɛ sɛ wɔn a wɔ'suro wɔn Wura (Nyankopɔn) wɔ kokoamu no benya bɔnefakyɛ ne akatua kɛseɛ paa. | إِنَّ ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُم بِٱلۡغَيۡبِ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٞ كَبِيرٞ ١٢ |
| 13. Mode moasɛm sie o, anaa nso moda no adi o, nokorɛ sɛ, Ɔno Ne deɛ ɛwɔ akoma mu no ho Nimdefoɔ no. | وَأَسِرُّواْ قَوۡلَكُمۡ أَوِ ٱجۡهَرُواْ بِهِۦٓۖ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ١٣ |
| 14. Enti Nea Ɔbɔɔ adeɛ no Onnim (N'abɔdeɛ)? Ɔne Onitefo a Onim biribiara mu yie, Amanebɔ Wura no. | أَلَا يَعۡلَمُ مَنۡ خَلَقَ وَهُوَ ٱللَّطِيفُ ٱلۡخَبِيرُ ١٤ |
| 15. Ɔno na W'ayɛ asaase aberɛ no ase ama mo, enti monfa emu akwan no so, na monidi wɔ N'akɔnhoma no mu, na Nehɔ na Owusɔreɛ no wɔ. | هُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ ذَلُولٗا فَٱمۡشُواْ فِي مَنَاكِبِهَا وَكُلُواْ مِن رِّزۡقِهِۦۖ وَإِلَيۡهِ ٱلنُّشُورُ ١٥ |
| 16. Anaasɛ moho atɔ mo sɛ, Nea Ɔwɔ soro no mma asaaase no mmene mo sɛ ɛwoso a? | ءَأَمِنتُم مَّن فِي ٱلسَّمَآءِ أَن يَخۡسِفَ بِكُمُ ٱلۡأَرۡضَ فَإِذَا هِيَ تَمُورُ ١٦ |
| 17. Anaasɛ moho atɔ mo sɛ Nea Ɔwɔ soro no mma mframa den bi mmɔ mo (sɛdeɛ ɛbɔɔ Aadfoɔ no)? (Ɛhɔ na) mobehunu sɛdeɛ Me kɔkɔbɔ (akyiri asɛm) siteɛ. | أَمۡ أَمِنتُم مَّن فِي ٱلسَّمَآءِ أَن يُرۡسِلَ عَلَيۡكُمۡ حَاصِبٗاۖ فَسَتَعۡلَمُونَ كَيۡفَ نَذِيرِ ١٧ |
| 18. Ampa sɛ, wɔn a wɔdii wɔn anim kan no buu (Asomafoɔ no) atorɔfoɔ; na sɛdeɛ M'abufuhyeɛ (a ɛbaa wɔn so no) siteɛ. | وَلَقَدۡ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَكَيۡفَ كَانَ نَكِيرِ ١٨ |
| 19. Anaasɛ wɔ'nhunuu nnomaa a wɔn wɔ wɔn apampamu a, wɔ'tu bae wɔn ntaban mu san ka to mu no? Obiara nkuta wɔn mu, na mmom Ahummɔborɔ Hene no ara. Nokorɛ sɛ, Ɔno na Ohunu biribiara. | أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ إِلَى ٱلطَّيۡرِ فَوۡقَهُمۡ صَٰٓفَّٰتٖ وَيَقۡبِضۡنَۚ مَا يُمۡسِكُهُنَّ إِلَّا ٱلرَّحۡمَٰنُۚ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَيۡءِۭ بَصِيرٌ ١٩ |
| 20. Sɛ ɛnnyɛ Ahummɔborɔ Hene no a, hwan bio ne moasraafoɔ a, wɔ'bɛboa mo? Nokorɛ sɛ, boniayɛfoɔ no wɔ nnaadaa paa mu. | أَمَّنۡ هَٰذَا ٱلَّذِي هُوَ جُندٞ لَّكُمۡ يَنصُرُكُم مِّن دُونِ ٱلرَّحۡمَٰنِۚ إِنِ ٱلۡكَٰفِرُونَ إِلَّا فِي غُرُورٍ ٢٠ |
| 21. Sɛ osi N'akɔnhoma ho kwan a, hwan bio na ɔbɛbɔ mo akɔnhoma? Nanso wɔ'kɔ so te atua dwane (Nokorɛ no). | أَمَّنۡ هَٰذَا ٱلَّذِي يَرۡزُقُكُمۡ إِنۡ أَمۡسَكَ رِزۡقَهُۥۚ بَل لَّجُّواْ فِي عُتُوّٖ وَنُفُورٍ ٢١ |
| 22. Enti obi a ɔnam a wasi neti ase ama n'anim wɔ fɔm no na atenee, anaasɛ obi a, ɔnam a w'atene ne ho nam kwan tenenee soɔ?. | أَفَمَن يَمۡشِي مُكِبًّا عَلَىٰ وَجۡهِهِۦٓ أَهۡدَىٰٓ أَمَّن يَمۡشِي سَوِيًّا عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٢٢ |

| | |
|---|---|
| 23. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ”Ɔno na Wabɔ mo, ɛna Wama mo aso ne ani ne akoma; (nanso) aseda kakraabi na mode da (no) aseɛ “. | قُلۡ هُوَ ٱلَّذِيٓ أَنشَأَكُمۡ وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ وَٱلۡأَفۡـِٔدَةَۚ قَلِيلٗا مَّا تَشۡكُرُونَ ٢٣ |
| 24. Ka sɛ: “Ɔno na Wama moase atrɛ wɔ asaase no soɔ, na Nehɔ na mobehyia“. | قُلۡ هُوَ ٱلَّذِي ذَرَأَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَإِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٢٤ |
| 25. Wɔ’ka sɛ: “Ɛberɛ bɛn na saa Bɔhyɛ yi besie, sɛ moyɛ nokwafoɔ ampa a “. | وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٢٥ |
| 26. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: ”Ɛho nimdeɛ no deɛ ɛwɔ Nyankopɔn hɔ, na medeɛ meyɛ kɔkɔbɔni pefee “. | قُلۡ إِنَّمَا ٱلۡعِلۡمُ عِندَ ٱللَّهِ وَإِنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٞ مُّبِينٞ ٢٦ |
| 27. Ɛberɛ a wɔbehunu sɛ ato (wɔn awie) no, boniayɛfoɔ no anim bɛyɛ awerɛho (anaasɛ mɔbɔmɔbɔ), na yɛbɛka akyerɛ wɔn sɛ: “Woi na na morefrɛ (sɛ ɛmmra mosoɔ) no. | فَلَمَّا رَأَوۡهُ زُلۡفَةٗ سِيٓـَٔتۡ وُجُوهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَقِيلَ هَٰذَا ٱلَّذِي كُنتُم بِهِۦ تَدَّعُونَ ٢٧ |
| 28. Ka sɛ: “Mo hwɛ, sɛ ɛba sɛ Nyankopɔn mame ne wɔn a wɔ’ka meho no wu, anaasɛ Ohu yɛn mmɔbɔ a, hwan na ɔbɛgye boniayɛfoɔ no afri asotwee yaaya no mu?” | قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِنۡ أَهۡلَكَنِيَ ٱللَّهُ وَمَن مَّعِيَ أَوۡ رَحِمَنَا فَمَن يُجِيرُ ٱلۡكَٰفِرِينَ مِنۡ عَذَابٍ أَلِيمٖ ٢٨ |
| 29. Ka sɛ: Ɔne Ahummɔborɔ Hene no. Y’agye no adi, na Neso na yɛde yɛn ho toɔ, enti mobehunu obi a ɔwɔ ɔyera pefee mu paa. | قُلۡ هُوَ ٱلرَّحۡمَٰنُ ءَامَنَّا بِهِۦ وَعَلَيۡهِ تَوَكَّلۡنَاۖ فَسَتَعۡلَمُونَ مَنۡ هُوَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٢٩ |
| 30. Ka sɛ: “Mo nhwɛ, sɛ ɛba sɛ monsuo mmem kɔ fɔm a, hwan na (ɔbefri Nyankopɔn akyi) ama mo nsu korɔgyee a ɛretene? | قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِنۡ أَصۡبَحَ مَآؤُكُمۡ غَوۡرٗا فَمَن يَأۡتِيكُم بِمَآءٖ مَّعِينِۭ ٣٠ |

# 68. Al-Qalam

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Nuun; Mede Twerɛdua ne Adeɛ a wɔde (Twerɛdua no) twerɛ no di nse sɛ:
نٓۚ وَٱلۡقَلَمِ وَمَا يَسۡطُرُونَ ١

2. (Nkɔmhyɛni), wommɔɔ dam wɔwo Wura Nyankopɔn adom no ho.
مَآ أَنتَ بِنِعۡمَةِ رَبِّكَ بِمَجۡنُونٖ ٢

3. Nokorɛ nso sɛ, wowɔ akatua a, ɛtoɔ nntwa da.
وَإِنَّ لَكَ لَأَجۡرًا غَيۡرَ مَمۡنُونٖ ٣

4. Nokorɛ nso sɛ, wowɔ suban pa a ɛkorɔn paa so.
وَإِنَّكَ لَعَلَىٰ خُلُقٍ عَظِيمٖ ٤

5. Enti wobɛhunu, na wɔn nso bɛhunu-
فَسَتُبۡصِرُ وَيُبۡصِرُونَ ٥

6. Mo mu nea wabɔ dam.
بِأَييِّكُمُ ٱلۡمَفۡتُونُ ٦

7. Nokorɛ sɛ, wo Wura Nyankopɔn na Ɔnim obi a wayera afri Ne kwan no soɔ, Ɔno ara nso na Ɔnim ateneneefoɔ no.
إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُهۡتَدِينَ ٧

8. Enti entie wɔn a wɔfa nokorɛ no atorɔsɛm no.
فَلَا تُطِعِ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٨

9. Wɔpɛɛsɛ, anka wogo wo ho (ma wɔn), na wɔnso ayɛ bɔkɔɔ (ama wo).
وَدُّواْ لَوۡ تُدۡهِنُ فَيُدۡهِنُونَ ٩

10. Entie obi a odi nse hunu bebrebe biara.
وَلَا تُطِعۡ كُلَّ حَلَّافٖ مَّهِينٍ ١٠

11. (Obi a) ɔka nkyisɛm, nsekubɔni a ɔde (nkorɔfoɔ ho) nsɛm nenam,
هَمَّازٖ مَّشَّآءِۭ بِنَمِيمٖ ١١

12. (Obi a) osi papayɛ ho kwan, mmratofoɔ, bɔneyɛfoɔ no.
مَّنَّاعٖ لِّلۡخَيۡرِ مُعۡتَدٍ أَثِيمٍ ١٢

13. Otrimuɔdenfoɔ a bɔne nkɔmra nyinaa ɔwɔ mu bie, ɛno akyi nso ɔbɔ ntɛtɛ-busua.
عُتُلِّۭ بَعۡدَ ذَٰلِكَ زَنِيمٍ ١٣

14. Efirisɛ ɔwɔ sika ne mma (pii) nti.
أَن كَانَ ذَا مَالٖ وَبَنِينَ ١٤

15. Sɛ yɛrekenkan Yɛn Nsɛm kyerɛ no a, deɛ ɔka ne sɛ, tetefoɔ no anansesɛm.
إِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٥

16. Yɛbɛhyɛ no nso wɔ ne hwene so.
سَنَسِمُهُۥ عَلَى ٱلۡخُرۡطُومِ ١٦

17. Nokorɛ sɛ, Yɛasɔ (Makafoɔ no) ahwɛ sɛdeɛ Yɛsɔɔ Afuo wurafoɔ no hwɛɛɛ no, ɛberɛ a wɔkaa ntam sɛ, wɔbɛte afuo no mu nnɔbae no anɔpa tutuutu no.
إِنَّا بَلَوۡنَٰهُمۡ كَمَا بَلَوۡنَآ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ إِذۡ أَقۡسَمُواْ لَيَصۡرِمُنَّهَا مُصۡبِحِينَ ١٧

18. Wanka sɛ, (In Shaa’a-Laah) sɛ Nyankopɔn pɛ a,
وَلَا يَسۡتَثۡنُونَ ١٨

19. Enti mmusuo bi fri wo Wura Nyankopɔn hɔ bɛtwaa (afuo no) ho hyiae (hyee no pasaa) wɔ ɛberɛ a, na wɔn adeda.
فَطَافَ عَلَيۡهَا طَآئِفٞ مِّن رَّبِّكَ وَهُمۡ نَآئِمُونَ ١٩

| | |
|---|---|
| 20. Adeɛ kyeeɛ no na (afuo no ahye) ayɛ tumm a hwee nni (asaase no) soɔ. | فَأَصۡبَحَتۡ كَٱلصَّرِيمِ ٢٠ |
| 21. Adeɛ kyee anɔpa tutuutu no wɔfrɛfrɛɛ wɔn ho (kaa sɛ): | فَتَنَادَوۡاْ مُصۡبِحِينَ ٢١ |
| 22. “Sɛ mobɛte mo mfudeɛ no a, ɛneɛ monkɔ moafuo no mu anɔpa tutuutu”. | أَنِ ٱغۡدُواْ عَلَىٰ حَرۡثِكُمۡ إِن كُنتُمۡ صَٰرِمِينَ ٢٢ |
| 23. Enti wɔsii mu kɔe; na wɔberɛɛ wɔn nne ase (kaa sɛ): | فَٱنطَلَقُواْ وَهُمۡ يَتَخَٰفَتُونَ ٢٣ |
| 24. “Momma ohiani biara nnwura (afuo yi) mu mma mo ha nnɛ “. | أَن لَّا يَدۡخُلَنَّهَا ٱلۡيَوۡمَ عَلَيۡكُم مِّسۡكِينٞ ٢٤ |
| 25. Anɔpa no, wɔde wɔn adwen (bɔne) no sii mu kɔɔ (afuo no mu) wɔ tumi so. | وَغَدَوۡاْ عَلَىٰ حَرۡدٖ قَٰدِرِينَ ٢٥ |
| 26. Ɛberɛ a wɔhunuu (afuo) no, wɔkaa sɛ: “Nokorɛ sɛ, yɛayera (kwan no)“. | فَلَمَّا رَأَوۡهَا قَالُوٓاْ إِنَّا لَضَآلُّونَ ٢٦ |
| 27. Daabi, (ɛnyɛ kwan na ya yɛayera, na mmom y'adwen bɔne nti) ahwere yɛn. | بَلۡ نَحۡنُ مَحۡرُومُونَ ٢٧ |
| 28. Wɔn mu nnipa papa no (anaasɛ wɔn mu adantamu no) kaa sɛ: “Manka ankyerɛ mo sɛ, adɛn na mo mmɔ (Nyankopɔn) abodin?” | قَالَ أَوۡسَطُهُمۡ أَلَمۡ أَقُل لَّكُمۡ لَوۡلَا تُسَبِّحُونَ ٢٨ |
| 29. Wɔkaa sɛ: “Kronkron Hene ne yɛ Wura Nyankopɔn. Nokorɛ sɛ, yɛayɛ bɔne”. | قَالُواْ سُبۡحَٰنَ رَبِّنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٢٩ |
| 30. Afei wɔdanee wɔn ho hwɛɛ wɔn ho wɔn ho anim bɔɔ wɔn ho soboɔ. | فَأَقۡبَلَ بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ يَتَلَٰوَمُونَ ٣٠ |
| 31. Wɔkaa sɛ: Ao, adi ayɛ yɛn. Nokorɛ sɛ yɛayɛ bɔne paa. | قَالُواْ يَٰوَيۡلَنَآ إِنَّا كُنَّا طَٰغِينَ ٣١ |
| 32. Ebia yɛ Wura Nyankopɔn de deɛ ɛyɛ kyɛn no bɛhyɛ yɛn anan mu. Nokorɛ sɛ, yɛ Wura Nyankopɔn na yɛde y'ani to no soɔ“. | عَسَىٰ رَبُّنَآ أَن يُبۡدِلَنَا خَيۡرٗا مِّنۡهَآ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا رَٰغِبُونَ ٣٢ |
| 33. Saa ara na Wiase asotwee no teɛ, nokorɛ sɛ, Daakye asotwee no deɛ ɛso paa, sɛ anka wɔnim a. | كَذَٰلِكَ ٱلۡعَذَابُۖ وَلَعَذَابُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَكۡبَرُۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٣٣ |
| 34. Nokorɛ sɛ, Nyamesurofoɔ no bɛnya Anigyeɛ Aheman no wɔ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ. | إِنَّ لِلۡمُتَّقِينَ عِندَ رَبِّهِمۡ جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٣٤ |
| 35. Enti Yɛbɛyɛ Muslimifoɔ no sɛ abɔneɛfoɔ no? | أَفَنَجۡعَلُ ٱلۡمُسۡلِمِينَ كَٱلۡمُجۡرِمِينَ ٣٥ |
| 36. Ɛdeɛn na ɛha mo? Sɛn na mosi bu atɛn yi? | مَا لَكُمۡ كَيۡفَ تَحۡكُمُونَ ٣٦ |
| 37. Anaasɛ mowɔ Nwoma bi a emu na mokenkan— | أَمۡ لَكُمۡ كِتَٰبٞ فِيهِ تَدۡرُسُونَ ٣٧ |
| 38. a, nokorɛ sɛ mowɔ deɛ mopɛ wɔ mu? | إِنَّ لَكُمۡ فِيهِ لَمَا تَخَيَّرُونَ ٣٨ |

| | |
|---|---|
| 39. Anaasɛ moanya nsedie bɔhyɛ bi afri Yɛn hɔ de kɔsi Atemmuda sɛ, deɛ mopɛ biara no mo nsa bɛka? | أَمۡ لَكُمۡ أَيۡمَٰنٌ عَلَيۡنَا بَٰلِغَةٌ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ إِنَّ لَكُمۡ لَمَا تَحۡكُمُونَ ٣٩ |
| 40. (Nkɔmhyɛni), bisa wɔn sɛ, wɔn mu hwan na odi (saa asɛm no) ho agyinamu, anaa adanseɛ? | سَلۡهُمۡ أَيُّهُم بِذَٰلِكَ زَعِيمٌ ٤٠ |
| 41. Anaasɛ wɔn wɔ (anyame) ahokafoɔ? Ɛneɛ ma wɔnfa wɔn (anyame) ahokafoɔ no mmra, sɛ wɔyɛ nokwafoɔ ampa a. | أَمۡ لَهُمۡ شُرَكَآءُ فَلۡيَأۡتُواْ بِشُرَكَآئِهِمۡ إِن كَانُواْ صَٰدِقِينَ ٤١ |
| 42. Ɛda a wɔn nanhin bɛda mpan no, yɛbɛfrɛ wɔn sɛ wɔmfa wɔn anim mutu fɔm, nanso wɔntumi. | يَوۡمَ يُكۡشَفُ عَن سَاقٖ وَيُدۡعَوۡنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ فَلَا يَسۡتَطِيعُونَ ٤٢ |
| 43. Wɔn ani bɛwu, na animguaseɛ bɛmene wɔn. Ampa sɛ, ɛberɛ a na wɔn ho tɔ wɔn (wɔ wiaseɛ) no, na yɛfrɛ wɔn sɛ wɔmfa wɔn anim mutu fɔm (nanso wɔanyɛ). | خَٰشِعَةً أَبۡصَٰرُهُمۡ تَرۡهَقُهُمۡ ذِلَّةٞۖ وَقَدۡ كَانُواْ يُدۡعَوۡنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ وَهُمۡ سَٰلِمُونَ ٤٣ |
| 44. Enti gyae Mene obi a, ɔfa saa Asɛm yi nkontompo no; Yɛde no nkakra nkakra bɛsɔ wɔn mu aberɛ a wɔnnim ho hwee. | فَذَرۡنِي وَمَن يُكَذِّبُ بِهَٰذَا ٱلۡحَدِيثِۖ سَنَسۡتَدۡرِجُهُم مِّنۡ حَيۡثُ لَا يَعۡلَمُونَ ٤٤ |
| 45. Mato me bo ase na ama wɔn; nokorɛ sɛ, Me trim pɔ deɛ emu yɛ den yie. | وَأُمۡلِي لَهُمۡۚ إِنَّ كَيۡدِي مَتِينٌ ٤٥ |
| 46. Anaasɛ (Nkɔmhyɛni, Nsɛmpa a woka kyerɛ wɔn no), wobisa wɔn ɛho akatua ɛna enti ayɛ ɛka asoa wɔn? | أَمۡ تَسۡـَٔلُهُمۡ أَجۡرٗا فَهُم مِّن مَّغۡرَمٖ مُّثۡقَلُونَ ٤٦ |
| 47. Anaasɛ Asumade (Lawhul Mah'fuuz) no wɔ wɔn hɔ a, enti wɔtwerɛ? | أَمۡ عِندَهُمُ ٱلۡغَيۡبُ فَهُمۡ يَكۡتُبُونَ ٤٧ |
| 48. Enti (Nkɔmhyɛni), si aboterɛ ma wo Wura Nyankopɔn atemmuo no, na hwɛ na wannkɔyɛ sɛ adwene adamfo (Yuunus) a osu frɛɛ ne Wura Nyankopɔn wɔ ɛberɛ a ne ho kyeree no a na ɔredi awerɛhoɔ no. | فَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ وَلَا تَكُن كَصَاحِبِ ٱلۡحُوتِ إِذۡ نَادَىٰ وَهُوَ مَكۡظُومٞ ٤٨ |
| 49. Sɛ ne nsa anka ne Wura Nyankopɔn adom no a, anka (ɔkaa bonsu no yɛm, nanso N'adom no nti) yɛtoo no twenee asaase petee bi so wɔ ɛberɛ a na ɔfata soboɔ. | لَّوۡلَآ أَن تَدَٰرَكَهُۥ نِعۡمَةٞ مِّن رَّبِّهِۦ لَنُبِذَ بِٱلۡعَرَآءِ وَهُوَ مَذۡمُومٞ ٤٩ |
| 50. Enti ne Wura Nyankopɔn yii no de no kaa apapafoɔ no ho. | فَٱجۡتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَجَعَلَهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٥٠ |
| 51. Sɛ wɔn a wɔnnye nnie no te (Qur'aan mu) Afutusɛm no a, na ɛkaa wɔn ko a anka wɔde wɔn ani (abu wo anikyeɛ) atwa wo afri hɔ; na deɛ wɔka ne sɛ: "Nokorɛ wabɔ dam." | وَإِن يَكَادُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَيُزۡلِقُونَكَ بِأَبۡصَٰرِهِمۡ لَمَّا سَمِعُواْ ٱلذِّكۡرَ وَيَقُولُونَ إِنَّهُۥ لَمَجۡنُونٞ ٥١ |
| 52. (Qur'aan adwuma ara ne sɛ) ɛyɛ Afutusɛm de ma amansan nyinaa. | وَمَا هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٥٢ |

# 69. Al-Haaqa

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Nokorɛ paa no. | ٱلْحَآقَّةُ ١ |
| 2. Ɛdeɛn ne Nokorɛ paa no? | مَا ٱلْحَآقَّةُ ٢ |
| 3. Na ɛdeɛn na ɛbɛkyerɛ wo sɛdeɛ Nokorɛ paa no si teɛ: | وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا ٱلْحَآقَّةُ ٣ |
| 4. Samuudfoɔ ne Aadfoɔ faa Mobɔmuu, Dede ne Gyegyeegye Da no sɛ atorɔsɛm. | كَذَّبَتْ ثَمُودُ وَعَادٌۢ بِٱلْقَارِعَةِ ٤ |
| 5. Enti Samuudfoɔ no, yɛde Nteamu denden bi a ɛborosoɔ na ɛsɛee wɔn. | فَأَمَّا ثَمُودُ فَأُهْلِكُوا۟ بِٱلطَّاغِيَةِ ٥ |
| 6. Aadfoɔ no nso yɛde mframa bɔne huhuuhu bi a ɛpɔ soɔ na ɛsɛee wɔn. | وَأَمَّا عَادٌ فَأُهْلِكُوا۟ بِرِيحٍ صَرْصَرٍ عَاتِيَةٍ ٦ |
| 7. (Mframa no) toaa so bɔɔ wɔn anadwo (nna) nson ne adekyeɛ (nna) nwɔtwe, na ɛhɔ na wohunu nkorɔfoɔ no sɛ wɔdeda hɔ te sɛ akyiresua dua (anaasɛ bɛtene) a tokuro da mu hoo. | سَخَّرَهَا عَلَيْهِمْ سَبْعَ لَيَالٍ وَثَمَٰنِيَةَ أَيَّامٍ حُسُومًا ۖ فَتَرَى ٱلْقَوْمَ فِيهَا صَرْعَىٰ كَأَنَّهُمْ أَعْجَازُ نَخْلٍ خَاوِيَةٍ ٧ |
| 8. Enti wahunu wɔn mu bi nea ɔkaaeɛ ? | فَهَلْ تَرَىٰ لَهُم مِّنۢ بَاقِيَةٍ ٨ |
| 9. Ɛna Farao ne wɔn a wɔdii n'anim kan no, ne nkuro bi a yɛdanee wɔn butuuɛ no nso de bɔne baae, | وَجَآءَ فِرْعَوْنُ وَمَن قَبْلَهُۥ وَٱلْمُؤْتَفِكَٰتُ بِٱلْخَاطِئَةِ ٩ |
| 10. Wɔyɛɛ wɔn Wura Nyankopɔn Asomafoɔ no asɛm ho asoɔden, enti Ɔde asotwee a emu yɛ den twee wɔn aso. | فَعَصَوْا۟ رَسُولَ رَبِّهِمْ فَأَخَذَهُمْ أَخْذَةً رَّابِيَةً ١٠ |
| 11. Nokorɛ sɛ, ɛberɛ a nsuo no yiriiɛ (wɔ Noa pɛn soɔ) no, Yɛde motenaa nsuo mu hyɛn mu, | إِنَّا لَمَّا طَغَا ٱلْمَآءُ حَمَلْنَٰكُمْ فِى ٱلْجَارِيَةِ ١١ |
| 12. Sɛdeɛ Yɛde bɛyɛ afutusɛm ama mo, na obi a ɔwɔ aso de bɛto ne tri mu. | لِنَجْعَلَهَا لَكُمْ تَذْكِرَةً وَتَعِيَهَآ أُذُنٌ وَٰعِيَةٌ ١٢ |
| 13. Sɛ yɛbɔ Totorobɛnto no mu bɔ prɛko a, | فَإِذَا نُفِخَ فِى ٱلصُّورِ نَفْخَةٌ وَٰحِدَةٌ ١٣ |
| 14. Na yɛpagya asaase ne mmepɔ, na ɛyam yam prɛko a, | وَحُمِلَتِ ٱلْأَرْضُ وَٱلْجِبَالُ فَدُكَّتَا دَكَّةً وَٰحِدَةً ١٤ |
| 15. Saa Da no na ɛberɛ no aso. | فَيَوْمَئِذٍ وَقَعَتِ ٱلْوَاقِعَةُ ١٥ |
| 16. Ɔsoro mu bɛsunsuan wɔ saa Da no ama no ayɛ mmrɛ, (n'ahoɔden no bɛsa). | وَٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَهِىَ يَوْمَئِذٍ وَاهِيَةٌ ١٦ |

| | |
|---|---|
| 17. Na Soro abɔfoɔ bɛgyina-gyina ne ntweaso, na (Soro abɔfoɔ) nwɔtwe na wɔbɛsoa wo Wura Nyankopɔn Ahennwa no wɔ wɔn apampamu saa da no. | وَٱلۡمَلَكُ عَلَىٰٓ أَرۡجَآئِهَاۚ وَيَحۡمِلُ عَرۡشَ رَبِّكَ فَوۡقَهُمۡ يَوۡمَئِذٖ ثَمَٰنِيَةٞ ١٧ |
| 18. Saa Da no, yɛde mobɛba (mo Wura Nyankopɔn anim), na momu biara asumasɛm nsuma. | يَوۡمَئِذٖ تُعۡرَضُونَ لَا تَخۡفَىٰ مِنكُمۡ خَافِيَةٞ ١٨ |
| 19. Enti obi a, yɛde (ne dwumadie ho) Nwoma bɛma no wɔ ne nsa nifa mu no, (ɔde anigyeɛ) bɛka sɛ: "Momra mɛgye me Nwoma no nkenkan bi. | فَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ فَيَقُولُ هَآؤُمُ ٱقۡرَءُواْ كِتَٰبِيَهۡ ١٩ |
| 20. Na menim yie sɛ, mehyia m'akontabuo. | إِنِّي ظَنَنتُ أَنِّي مُلَٰقٍ حِسَابِيَهۡ ٢٠ |
| 21. Enti ɔbɛnya ahotɔ asetena-- | فَهُوَ فِي عِيشَةٖ رَّاضِيَةٖ ٢١ |
| 22. Wɔ Aheman a ɛkorɔn no mu. | فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٖ ٢٢ |
| 23. Emu nnuaba no bɛn (wɔn). | قُطُوفُهَا دَانِيَةٞ ٢٣ |
| 24. (Yɛbɛka akyerɛ wɔn sɛ): "Monfa anigyeɛ nnidi na monom, ɛnam deɛ moyɛ de too moanim wɔ nna a atwa mu no mu no nti, | كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا بِمَآ أَسۡلَفۡتُمۡ فِي ٱلۡأَيَّامِ ٱلۡخَالِيَةِ ٢٤ |
| 25. Na mmom obi a yɛde ne Nwoma bɛma no wɔ ne nsa benkum mu no, ɔbɛka sɛ: Ɛkaa menko a, anka yɛanfa me Nwoma no amma me koraa. | وَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِشِمَالِهِۦ فَيَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي لَمۡ أُوتَ كِتَٰبِيَهۡ ٢٥ |
| 26. Mennim sɛdeɛ m'akontabuo bɛsi ayɛ. | وَلَمۡ أَدۡرِ مَا حِسَابِيَهۡ ٢٦ |
| 27. Kaa menko na anka (mawu) ama asɛm asa. | يَٰلَيۡتَهَا كَانَتِ ٱلۡقَاضِيَةَ ٢٧ |
| 28. M'ahonyadeɛ ho amma me mfasoɔ. | مَآ أَغۡنَىٰ عَنِّي مَالِيَهۡۜ ٢٨ |
| 29. Me tumii afri me nsa. | هَلَكَ عَنِّي سُلۡطَٰنِيَهۡ ٢٩ |
| 30. (Yɛbɛka akyerɛ Soro abɔfoɔ no sɛ): "Monsɔ ne mu, na mongu no mpokyerɛ. | خُذُوهُ فَغُلُّوهُ ٣٠ |
| 31. Afei monfa no nwura Amanehunu gya no mu, | ثُمَّ ٱلۡجَحِيمَ صَلُّوهُ ٣١ |
| 32. Afei monfa nkɔnsɔnkɔnsɔn a ne tenten yɛ basamu aduɔson no nkyekyere no. | ثُمَّ فِي سِلۡسِلَةٖ ذَرۡعُهَا سَبۡعُونَ ذِرَاعٗا فَٱسۡلُكُوهُ ٣٢ |
| 33. Nokorɛ sɛ, na ɔnnye Nyankopɔn Kɛseɛ no nni. | إِنَّهُۥ كَانَ لَا يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ ٱلۡعَظِيمِ ٣٣ |
| 34. Na ɔnhyɛ ma wɔnnidi mma ahiafoɔ no bi. | وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلۡمِسۡكِينِ ٣٤ |
| 35. Enti Ɛnnɛ deɛ onni ɔdɔfo biara wɔ ha, | فَلَيۡسَ لَهُ ٱلۡيَوۡمَ هَٰهُنَا حَمِيمٞ ٣٥ |
| 36. Onni aduane nso (a ɔbɛdie), gyesɛ akuro mu nsuo (ne efii), | وَلَا طَعَامٌ إِلَّا مِنۡ غِسۡلِينٖ ٣٦ |

| | |
|---|---|
| 37. Obiara nni hɔ a ɔbɛdie gyesɛ abɔnefoɔ no. | لَّا يَأۡكُلُهُۥٓ إِلَّا ٱلۡخَٰطِـُٔونَ ٣٧ |
| 38. Mede adeɛ a moani hunu, | فَلَآ أُقۡسِمُ بِمَا تُبۡصِرُونَ ٣٨ |
| 39. Ne adeɛ a moani nhunu di nse sɛ: | وَمَا لَا تُبۡصِرُونَ ٣٩ |
| 40. Nokorɛ, (Qur'aan) yɛ Ɔsomafoɔ Nimuonyamfoɔ (Gebriel) no asɛm, | إِنَّهُۥ لَقَوۡلُ رَسُولٖ كَرِيمٖ ٤٠ |
| 41. Na ɛnyɛ ɔdwomtoni asɛm. Mo gyidie a ɛwɔ mu no sua. | وَمَا هُوَ بِقَوۡلِ شَاعِرٖۚ قَلِيلٗا مَّا تُؤۡمِنُونَ ٤١ |
| 42. Na ɛnyɛ ntafowayifoɔ nso kasaa, - ɛho adwen a modwen no sua. | وَلَا بِقَوۡلِ كَاهِنٖۚ قَلِيلٗا مَّا تَذَكَّرُونَ ٤٢ |
| 43. (Qur'aan) yɛ Adiyisɛm a efiri Abɔdeɛ nyinaa Wura Nyankopɔn no hɔ. | تَنزِيلٞ مِّن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٣ |
| 44. Sɛ anka (Nkɔmhyɛni) abɔ ne trim aka atorɔsɛm bi ato Yɛn so a, | وَلَوۡ تَقَوَّلَ عَلَيۡنَا بَعۡضَ ٱلۡأَقَاوِيلِ ٤٤ |
| 45. Anka Yɛasɔ ne mu wɔ ne nsa nifa, | لَأَخَذۡنَا مِنۡهُ بِٱلۡيَمِينِ ٤٥ |
| 46. Na Yɛatwa n'akoma nkomena mu afri ne ho, | ثُمَّ لَقَطَعۡنَا مِنۡهُ ٱلۡوَتِينَ ٤٦ |
| 47. Na mo mu biara nnihɔ a, anka ɔbɛtumi asi Yɛn ne ho kwan. | فَمَا مِنكُم مِّنۡ أَحَدٍ عَنۡهُ حَٰجِزِينَ ٤٧ |
| 48. Nokorɛ sɛ (Qur'aan) yɛ Afutusɛm ma Nyame-surofoɔ no. | وَإِنَّهُۥ لَتَذۡكِرَةٞ لِّلۡمُتَّقِينَ ٤٨ |
| 49. Na nokorɛ sɛ, Yɛnim yie sɛ, mo mu binom wɔ hɔ a wɔnnye nnie. | وَإِنَّا لَنَعۡلَمُ أَنَّ مِنكُم مُّكَذِّبِينَ ٤٩ |
| 50. Nokorɛ sɛ (Qur'aan) yɛ akomasɛeɛ ma boniayɛfoɔ no. | وَإِنَّهُۥ لَحَسۡرَةٌ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٥٠ |
| 51. Ampa nso sɛ, ɛno ne Nokorɛ pefee no. | وَإِنَّهُۥ لَحَقُّ ٱلۡيَقِينِ ٥١ |
| 52. Enti bɔ wo Wura Nyankopɔn Kɛseɛ no abodin. | فَسَبِّحۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلۡعَظِيمِ ٥٢ |

# 70. Al-Ma’aarij

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Obisafoɔ bi abisa fa asotwee a ɛrebesi – | سَأَلَ سَآئِلُۢ بِعَذَابٖ وَاقِعٖ ١ |
| 2. Ama boniayɛfoɔ no a, ɛnni obi a obɛsi ho kwan no ho asɛm. | لِّلۡكَٰفِرِينَ لَيۡسَ لَهُۥ دَافِعٞ ٢ |
| 3. (Saa asotwee no) firi Sorokɔ akwan Wura Nyankopɔn no hɔ. | مِّنَ ٱللَّهِ ذِي ٱلۡمَعَارِجِ ٣ |
| 4. Soro abɔfoɔ ne Honhom no (Gabriel) de dakoro fro kɔ Nehɔ a nensusueɛ yɛ (wiase nsusueɛ) mfie mpem aduonum. | تَعۡرُجُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ إِلَيۡهِ فِي يَوۡمٖ كَانَ مِقۡدَارُهُۥ خَمۡسِينَ أَلۡفَ سَنَةٖ ٤ |
| 5. Enti (Nkɔmhyɛni), si aboterɛ, aboterɛ pa (a yaw die anaa apenesie biara nni ho). | فَٱصۡبِرۡ صَبۡرٗا جَمِيلًا ٥ |
| 6. Nokorɛ sɛ wɔhunu (asotwee) no wɔ akyiri kyiri. | إِنَّهُمۡ يَرَوۡنَهُۥ بَعِيدٗا ٦ |
| 7. Ɛna Yɛnso Yɛhunu no sɛ abɛn. | وَنَرَىٰهُ قَرِيبٗا ٧ |
| 8. Ɛda a ɔsoro bɛyɛ sɛ yaawa a ananee, | يَوۡمَ تَكُونُ ٱلسَّمَآءُ كَٱلۡمُهۡلِ ٨ |
| 9. Na mmepɔ nso bɛyɛ sɛ aboa nwii a ɛrehu korɔ, | وَتَكُونُ ٱلۡجِبَالُ كَٱلۡعِهۡنِ ٩ |
| 10. (Saa Da no) adamfoɔ mmisa adamfoɔ (asɛm). | وَلَا يَسۡـَٔلُ حَمِيمٌ حَمِيمٗا ١٠ |
| 11. Wɔbɛhu wɔn ho deɛ. Ɔbɔneni no bɛpɛ mpo sɛ, anka saa Da no asotwee no, ɔde ne ba bɛyɛ mpata, | يُبَصَّرُونَهُمۡۚ يَوَدُّ ٱلۡمُجۡرِمُ لَوۡ يَفۡتَدِي مِنۡ عَذَابِ يَوۡمِئِذِۭ بِبَنِيهِ ١١ |
| 12. Ne neyere ne nenua, | وَصَٰحِبَتِهِۦ وَأَخِيهِ ١٢ |
| 13. Ne n'abusuani a ɔyɛɛ no yie, | وَفَصِيلَتِهِ ٱلَّتِي تُـٔۡوِيهِ ١٣ |
| 14. Ne deɛ ɛwɔ asaase so nyinaa na afei wanya ne ho (afri asotwee no mu). | وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا ثُمَّ يُنجِيهِ ١٤ |
| 15. Daabi, (ɛnyɛ yie saa), nokorɛ sɛ ɛyɛ Amane-hunu gya noa. | كَلَّآۖ إِنَّهَا لَظَىٰ ١٥ |
| 16. Ɛworɔ (onipa) tiri ho nwoma (ne nehonam wedeɛ no nyinaa ma ɛkɔto ne nnompe). | نَزَّاعَةٗ لِّلشَّوَىٰ ١٦ |
| 17. (Egya no) refrɛ obi a obrekyi, na ɔdane neho fri (Nokorɛ no) ho kɔ, | تَدۡعُواْ مَنۡ أَدۡبَرَ وَتَوَلَّىٰ ١٧ |
| 18. Na ɔboa sika ano na ɔyɛ ho pɛpɛɛ (anaa ɔbɔ hoo ayɛmuɔnyono). | وَجَمَعَ فَأَوۡعَىٰٓ ١٨ |
| 19. Nokorɛ sɛ, onipa suban ne sɛ, ɔyɛ mpepreho. (Ɔpɛ biribiara ntɛm). | إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ خُلِقَ هَلُوعًا ١٩ |

| | |
|---|---|
| 20. Sɛ bɔne bi to no a, na n’aba mu abu (anaasɛ na w’apa aba). | إِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ جَزُوعًا ٢٠ |
| 21. Sɛ papa bi nso to no a, na wabu n’ani agu (n’asɛdeɛ) so. | وَإِذَا مَسَّهُ ٱلْخَيْرُ مَنُوعًا ٢١ |
| 22. Gyesɛ Nyamefrɛ foɔ no, | إِلَّا ٱلْمُصَلِّينَ ٢٢ |
| 23. Wɔn a wɔkuta wɔn Nyamefrɛ mu daadaa no. | ٱلَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ دَآئِمُونَ ٢٣ |
| 24. Ne wɔn a wɔn agyapadeɛ mu asɛdeɛ bi a yahyehyɛ (sɛ wɔyi dema) wɔ mu-- | وَٱلَّذِينَ فِىٓ أَمْوَٰلِهِمْ حَقٌّ مَّعْلُومٌ ٢٤ |
| 25. Dema aserɛfoɔ ne mmɔborɔwafoɔ no; | لِّلسَّآئِلِ وَٱلْمَحْرُومِ ٢٥ |
| 26. Ne wɔn a wɔgye Atemmuda no die, | وَٱلَّذِينَ يُصَدِّقُونَ بِيَوْمِ ٱلدِّينِ ٢٦ |
| 27. Ne wɔn a wɔsuro wɔn Wura Nyankopɔn asotwee no. | وَٱلَّذِينَ هُم مِّنْ عَذَابِ رَبِّهِم مُّشْفِقُونَ ٢٧ |
| 28. Efirisɛ, wɔn Wura Nyankopɔn asotwee no nnyɛ abodweɛ asɛm koraa | إِنَّ عَذَابَ رَبِّهِمْ غَيْرُ مَأْمُونٍ ٢٨ |
| 29. Ne wɔn a wɔhwɛ wɔn mmarima so yie. | وَٱلَّذِينَ هُمْ لِفُرُوجِهِمْ حَٰفِظُونَ ٢٩ |
| 30. Gyesɛ wɔn yere nom (nko ara so), anaasɛ wɔn mfenaa a wɔyɛ wɔn dea. Saa nkorɔfoɔ no deɛ nokorɛ sɛ wɔ’nni soboɔ biara. | إِلَّا عَلَىٰٓ أَزْوَٰجِهِمْ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُهُمْ فَإِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُومِينَ ٣٠ |
| 31. (Na mmom) obi a obefri (mmaa a yakyerɛ mu) yi akyi akɔpɛ foforɔ no, saa nkorɔfoɔ no ne wɔn a w’ato mmara no. | فَمَنِ ٱبْتَغَىٰ وَرَآءَ ذَٰلِكَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْعَادُونَ ٣١ |
| 32. Ne wɔn a wɔdi nokorɛ wɔ nhwɛsodeɛ a yɛde ahyɛ wɔn nsa, san di wɔn bɔhyɛ soɔ, | وَٱلَّذِينَ هُمْ لِأَمَٰنَٰتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ رَٰعُونَ ٣٢ |
| 33. Ne wɔn a wɔgyina pintinn di nokorɛ wɔ wɔn adansedie mu, | وَٱلَّذِينَ هُم بِشَهَٰدَٰتِهِمْ قَآئِمُونَ ٣٣ |
| 34. Ne wɔn a wɔhwɛ wɔn Nyamefrɛ so yie. | وَٱلَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُونَ ٣٤ |
| 35. Saa nkorɔfoɔ no na wɔbɛtena Aheman no mu wɔ animuonyam mu no. | أُو۟لَٰٓئِكَ فِى جَنَّٰتٍ مُّكْرَمُونَ ٣٥ |
| 36. Ɛdeɛn na ɛha boniayɛfoɔ no a enti wɔrepere wɔn ho ba wohɔ, atwetwe wɔn kɔn ahahaa wɔn ani atwa wo ho ahyia- | فَمَالِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ قِبَلَكَ مُهْطِعِينَ ٣٦ |
| 37. Akuo-akuo wɔ nifa so ne benkum soɔ yi? | عَنِ ٱلْيَمِينِ وَعَنِ ٱلشِّمَالِ عِزِينَ ٣٧ |
| 38. Enti wɔn mu nnipa biara pɛ sɛ ɔkɔ Anigyeɛ Aheman no mu (wɔ aberɛ a ɔnnyɛ ho adwuma)? | أَيَطْمَعُ كُلُّ ٱمْرِئٍ مِّنْهُمْ أَن يُدْخَلَ جَنَّةَ نَعِيمٍ ٣٨ |
| 39. Daabi da, nokorɛ sɛ wɔnim adeɛ a Yɛbɔɔ wɔn frii mu. | كَلَّآ ۖ إِنَّا خَلَقْنَٰهُم مِّمَّا يَعْلَمُونَ ٣٩ |

40. Enti Mede Apueɛ ahodoɔ no ne Atɔeɛ ahodoɔ no Wura Nyankopɔn di nse sɛ: Nokorɛ, Yɛwɔ tumi

فَلَآ أُقۡسِمُ بِرَبِّ ٱلۡمَشَٰرِقِ وَٱلۡمَغَٰرِبِ إِنَّا لَقَٰدِرُونَ ﴿٤٠﴾

41. Sɛ Yɛsesa wɔn de wɔn a wɔyɛ kyɛn wɔn bɛhyɛ wɔn anan mu, na ɛno ntumi mmu mfa yɛn so, (anaasɛ ɛnnyɛ den mma Yɛn).

عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ خَيۡرٗا مِّنۡهُمۡ وَمَا نَحۡنُ بِمَسۡبُوقِينَ ﴿٤١﴾

42. Enti (Nkɔmhyɛni), wodeɛ gyae wɔn ma wɔn keka wɔn nsɛm hunu no, na wɔn ni agorɔ nkosi sɛ wɔ behyia wɔn Da a yahyɛ wɔn ho bɔ no.

فَذَرۡهُمۡ يَخُوضُواْ وَيَلۡعَبُواْ حَتَّىٰ يُلَٰقُواْ يَوۡمَهُمُ ٱلَّذِي يُوعَدُونَ ﴿٤٢﴾

43. Ɛda no a wɔde ahoɔherɛ bepue afri adakamena mu, na wɔbɛyɛ tesɛ deɛ wɔrekɔ faako a wɔn anidaasoɔ bi wɔ no.

يَوۡمَ يَخۡرُجُونَ مِنَ ٱلۡأَجۡدَاثِ سِرَاعٗا كَأَنَّهُمۡ إِلَىٰ نُصُبٖ يُوفِضُونَ ﴿٤٣﴾

44. Wɔn ani bewu, na animguaseɛ bɛmene wɔn. Saa Da no na yahyɛ wɔn ho bɔ no.

خَٰشِعَةً أَبۡصَٰرُهُمۡ تَرۡهَقُهُمۡ ذِلَّةٞۚ ذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمُ ٱلَّذِي كَانُواْ يُوعَدُونَ ﴿٤٤﴾

# 71. Nuuh

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Nokorɛ sɛ Yɛsomaa Noa maa no kɔɔ ne nkorɔfoɔ hɔ. (Yɛka kyerɛɛ no) sɛ: "Bɔ wo nkorɔfoɔ no kɔkɔ ansa na asotwee yaaya no aba wɔn so.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦٓ أَنۡ أَنذِرۡ قَوۡمَكَ مِن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ﴿١﴾

2. (Noa) kaa sɛ: "Menkorɔfoɔ meyɛ kɔkɔbɔni pefee ma mo-

قَالَ يَٰقَوۡمِ إِنِّي لَكُمۡ نَذِيرٞ مُّبِينٌ ﴿٢﴾

3. Sɛ: "Monsom Nyankopɔn na monsuro no, na monyɛ sotie ma me .

أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱتَّقُوهُ وَأَطِيعُونِ ﴿٣﴾

4. (Sɛ moyɛ saa a) Ɔde mo bɔne no mu bi bɛkyɛ mo, na Wama mo ɛberɛ akɔsi ɛberɛ a yɛahyɛ ato hɔ no. Nokorɛ sɛ Onyankopɔn berɛ no so a, yɛntu nhyɛ da, sɛ anka monim a.

يَغۡفِرۡ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمۡ وَيُؤَخِّرۡكُمۡ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمًّىۚ إِنَّ أَجَلَ ٱللَّهِ إِذَا جَآءَ لَا يُؤَخَّرُۚ لَوۡ كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ﴿٤﴾

5. (Noa) kaa sɛ: "Me Wura (Nyankopɔn) mafrɛ me nkorɔfoɔ no anadwo ne adekyeɛ mu,

قَالَ رَبِّ إِنِّي دَعَوۡتُ قَوۡمِي لَيۡلٗا وَنَهَارٗا ﴿٥﴾

6. Nanso mefrɛ no nnyɛ nkɔsoɔ biara mma wɔn, na mmom dwanee na wɔn redwanee.

فَلَمۡ يَزِدۡهُمۡ دُعَآءِيٓ إِلَّا فِرَارٗا ﴿٦﴾

7. Ɛberɛ biara a mɛfrɛ wɔn sɛdeɛ Wode wɔn bɔne bɛkyɛ wɔn no, wɔde wɔn nsa teaa sisi wɔn aso, de wɔn ntoma katakata wɔn ho, na wɔtɔ kɔ (bɔne) so, na wɔyɛ akɛsesɛm yɛ ahomasoɔ papaapa.

وَإِنِّي كُلَّمَا دَعَوۡتُهُمۡ لِتَغۡفِرَ لَهُمۡ جَعَلُوٓاْ أَصَٰبِعَهُمۡ فِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَٱسۡتَغۡشَوۡاْ ثِيَابَهُمۡ وَأَصَرُّواْ وَٱسۡتَكۡبَرُواْ ٱسۡتِكۡبَارٗا ﴿٧﴾

| | |
|---|---|
| 8. Afei matea mu afrɛ wɔn pefee mu, | ثُمَّ إِنِّي دَعَوْتُهُمْ جِهَارًا ﴿٨﴾ |
| 9. Masan akasa akyerɛ wɔn wɔ badwa mu, asan akasa akyerɛ wɔn wɔ kokoa mu. | ثُمَّ إِنِّيٓ أَعْلَنتُ لَهُمْ وَأَسْرَرْتُ لَهُمْ إِسْرَارًا ﴿٩﴾ |
| 10. Maka akyerɛ wɔn sɛ: “Monsrɛ mo Wura Nyankopɔn hɔ bɔnefakyɛ, nokorɛ sɛ, Ɔne Bɔnefakyɛ Hene. | فَقُلْتُ ٱسْتَغْفِرُوا۟ رَبَّكُمْ إِنَّهُۥ كَانَ غَفَّارًا ﴿١٠﴾ |
| 11. Ɔbɛma nsuo atɔ fri soro ama no abu mo so. | يُرْسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيْكُم مِّدْرَارًا ﴿١١﴾ |
| 12. Na Wama mo ahonyadeɛ (anaa sika) ne mma pii, na Wama mo anya mfuo, na Wama mo nsubɔnten. | وَيُمْدِدْكُم بِأَمْوَٰلٍ وَبَنِينَ وَيَجْعَل لَّكُمْ جَنَّٰتٍ وَيَجْعَل لَّكُمْ أَنْهَٰرًا ﴿١٢﴾ |
| 13. Ɛdeɛn na ɛha mo a enti monhwehwɛ nkɔsoɔ ne kɛseyɛ wɔ Nyankopɔn hɔ? | مَّا لَكُمْ لَا تَرْجُونَ لِلَّهِ وَقَارًا ﴿١٣﴾ |
| 14. Ampa sɛ Ɔnam akwan hodoɔ so na abɔ mo? | وَقَدْ خَلَقَكُمْ أَطْوَارًا ﴿١٤﴾ |
| 15. Monhunuu sɛdeɛ Nyankopɔn asi abɔ ɔsoro nson a, ɛtoatoa soɔ? | أَلَمْ تَرَوْا۟ كَيْفَ خَلَقَ ٱللَّهُ سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ طِبَاقًا ﴿١٥﴾ |
| 16. Ɛna Wayɛ bosome no nhyerɛnee wɔ mu, ɛna Wayɛ awia no nso kanea? | وَجَعَلَ ٱلْقَمَرَ فِيهِنَّ نُورًا وَجَعَلَ ٱلشَّمْسَ سِرَاجًا ﴿١٦﴾ |
| 17. Nyankopɔn na Wama mo afifi mfifiriɛ pa wɔ asaase no soɔ. | وَٱللَّهُ أَنۢبَتَكُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ نَبَاتًا ﴿١٧﴾ |
| 18. Afei Ɔbɛma mo asan akɔ asaase no mu, na Wama mo apue pue paa (wɔ Atemmuda). | ثُمَّ يُعِيدُكُمْ فِيهَا وَيُخْرِجُكُمْ إِخْرَاجًا ﴿١٨﴾ |
| 19. Nyankopɔn na Wayɛ asaase de asɛ hɔ atrɛ mu ama mo, | وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ بِسَاطًا ﴿١٩﴾ |
| 20. Sɛdeɛ mobɛnante emu akwan a, ɛtrɛ no soɔ. | لِّتَسْلُكُوا۟ مِنْهَا سُبُلًا فِجَاجًا ﴿٢٠﴾ |
| 21. Noa kaa sɛ: “Me Wura Nyankopɔn, nokorɛ sɛ, wɔate me so atua, na wɔadi obi a n’agyapadeɛ ne ne mma mmfa nkɔsopa bi mma no, gyesɛ berɛguo no akyi. | قَالَ نُوحٌ رَّبِّ إِنَّهُمْ عَصَوْنِى وَٱتَّبَعُوا۟ مَن لَّمْ يَزِدْهُ مَالُهُۥ وَوَلَدُهُۥٓ إِلَّا خَسَارًا ﴿٢١﴾ |
| 22. Na wɔn abɔ pɔ kɛseɛ bi paa. | وَمَكَرُوا۟ مَكْرًا كُبَّارًا ﴿٢٢﴾ |
| 23. Wɔka sɛ: “Monhwɛ na moannyae mo anyame no (som); Monhwɛ na moannyae ‘Wadda’ anaa ‘Suwaa-a’ anaa ‘Yaguusa’ ɛne ‘Ya’uuqa’ ɛne ‘Nasra’ (som da). | وَقَالُوا۟ لَا تَذَرُنَّ ءَالِهَتَكُمْ وَلَا تَذَرُنَّ وَدًّا وَلَا سُوَاعًا وَلَا يَغُوثَ وَيَعُوقَ وَنَسْرًا ﴿٢٣﴾ |
| 24. Nokorɛ sɛ, wɔn ayera nnipa pii; na abɔneɛfoɔ no deɛ (Awurade), ɛmma wɔn nnya nkɔsoɔ biara, na mmom ma wɔnyera anna ma wɔnsopa. | وَقَدْ أَضَلُّوا۟ كَثِيرًا ۖ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا ضَلَٰلًا ﴿٢٤﴾ |

25. Wɔn bɔne nti nsuo faa wɔn na wɔbɛsan nso akɔ Amanehunu gya mu, na wɔnnya ɔboafoɔ wɔ Nyankopɔn akyi.

مِّمَّا خَطِيٓـَٔـٰتِهِمۡ أُغۡرِقُواْ فَأُدۡخِلُواْ نَارٗا فَلَمۡ يَجِدُواْ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ أَنصَارٗا ٢٥

26. Noa kaa sɛ: “Me Wura Nyankopɔn, ennya boniayɛfoɔ no mu biara wɔ asaase no so.

وَقَالَ نُوحٞ رَّبِّ لَا تَذَرۡ عَلَى ٱلۡأَرۡضِ مِنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ دَيَّارًا ٢٦

27. Efrisɛ, sɛ Wogyae wɔn a, wɔbɛyera Wo nkoa no; na abɔnefoɔ boniayɛfoɔ nko ara na wɔbɛwo wɔn.

إِنَّكَ إِن تَذَرۡهُمۡ يُضِلُّواْ عِبَادَكَ وَلَا يَلِدُوٓاْ إِلَّا فَاجِرٗا كَفَّارٗا ٢٧

28. Me Wura Nyankopɔn, fa mene m’awofoɔ ne obiara a, ɔde gyidie bɛwura me fie ha, ne agyidiefoɔ mmarima ne agyidiefoɔ mmaa bɔne kyɛ yɛn. Na abɔnefoɔ no deɛ ɛmma wɔnnya nkɔsoɔ, na mmom ma wɔnsopa.

رَّبِّ ٱغۡفِرۡ لِي وَلِوَٰلِدَيَّ وَلِمَن دَخَلَ بَيۡتِيَ مُؤۡمِنٗا وَلِلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِۖ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا تَبَارَۢا ٢٨

## 72. Al-Jinn

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Yɛayi akyerɛ me sɛ, Jinn fekuo bi tiee (Qur’aan yi mu nsɛm na wɔkɔeɛ no), wɔka kyerɛɛ (wɔn nkorɔfoɔ) sɛ: ”Nokorɛ sɛ, yɛate akenkan bi a ɛyɛ nwanwa.

قُلۡ أُوحِيَ إِلَيَّ أَنَّهُ ٱسۡتَمَعَ نَفَرٞ مِّنَ ٱلۡجِنِّ فَقَالُوٓاْ إِنَّا سَمِعۡنَا قُرۡءَانًا عَجَبٗا ١

2. Ɛkyerɛ kwan kɔ kwan tenenee no so, enti yɛdeɛ yɛagye adi, na yɛmfa obiara mmata yɛ Wura Nyankopɔn ho (nsom no).

يَهۡدِيٓ إِلَى ٱلرُّشۡدِ فَـَٔامَنَّا بِهِۦۖ وَلَن نُّشۡرِكَ بِرَبِّنَآ أَحَدٗا ٢

3. Nokorɛ sɛ, Ɔne yɛ Wura (Nyankopɔn), Animuonyam Hene a Ne tumi korɔn no, Ɔnni yere na Ɔnni ba nso.

وَأَنَّهُۥ تَعَٰلَىٰ جَدُّ رَبِّنَا مَا ٱتَّخَذَ صَٰحِبَةٗ وَلَا وَلَدٗا ٣

4. Nokorɛ sɛ nkwaseafoɔ bi a ɛwɔ yɛn mu no twa nkontompo a ɛborosoɔ paa de to Nyankopɔn so.

وَأَنَّهُۥ كَانَ يَقُولُ سَفِيهُنَا عَلَى ٱللَّهِ شَطَطٗا ٤

5. Yɛdeɛ na yɛdwen sɛ, onipa ne Jinn ntumi ntwa nkontompo nto Nyankopɔn so.

وَأَنَّا ظَنَنَّآ أَن لَّن تَقُولَ ٱلۡإِنسُ وَٱلۡجِنُّ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا ٥

6. Nokorɛ sɛ, mmarima no bi wɔ nnipa mu a, wɔhwehwɛ ntwitwageɛ firi Jinn mmarima no mu bi hɔ, enti wɔma (nnipa no) tɔkɔso di nsɛmmɔne.

وَأَنَّهُۥ كَانَ رِجَالٞ مِّنَ ٱلۡإِنسِ يَعُوذُونَ بِرِجَالٖ مِّنَ ٱلۡجِنِّ فَزَادُوهُمۡ رَهَقٗا ٦

7. Nokorɛ sɛ, wɔdwen sɛdeɛ mo (nnipa no mu bi) dwen sɛ Nyankopɔn nsoma (ɔsomafoɔ) biara no.

وَأَنَّهُمۡ ظَنُّواْ كَمَا ظَنَنتُمۡ أَن لَّن يَبۡعَثَ ٱللَّهُ أَحَدٗا ٧

| | |
|---|---|
| 8. Nokorɛ sɛ, na yɛrehwehwɛ (kwan) sɛ, yɛbɛduru ɔsoro hɔ (akɔtie adwen a, ɛhɔfoɔ no refa), nanso yɛhunuu sɛ, awɛnfoɔ ahoɔdenfoɔ ne ogya tanaa ayɛ hɔ mma. | وَأَنَّا لَمَسْنَا ٱلسَّمَآءَ فَوَجَدْنَٰهَا مُلِئَتْ حَرَسًا شَدِيدًا وَشُهُبًا ٨ |
| 9. Na anka yɛkɔtena (ɔsoro) tenabea no mu baabi sɛdeɛ yɛbɛtie (ɔsoro asafo no adwen a, wɔrefa). Na seesei deɛ obi a (ɔbɛkɔ hɔ) akotie no, ɔbɛkɔ akɔto ogya tanaa a ɛretwɛn no. | وَأَنَّا كُنَّا نَقْعُدُ مِنْهَا مَقَٰعِدَ لِلسَّمْعِ ۖ فَمَن يَسْتَمِعِ ٱلْـَٔانَ يَجِدْ لَهُۥ شِهَابًا رَّصَدًا ٩ |
| 10. Nokorɛ nso sɛ yɛnnim sɛ bɔne na Ɔrehwehwɛ ama asaase so foɔ, anaasɛ ɔkwan kyerɛ bi na wɔn Wura Nyankopɔn rehwehwɛ ama wɔn. | وَأَنَّا لَا نَدْرِىٓ أَشَرٌّ أُرِيدَ بِمَن فِى ٱلْأَرْضِ أَمْ أَرَادَ بِهِمْ رَبُّهُمْ رَشَدًا ١٠ |
| 11. Nokorɛ sɛ yɛn mu bi yɛ apapafoɔ, na ebinom nso nte saa, yɛgu ahodoɔ a yɛnam akwan sononko-sononko. | وَأَنَّا مِنَّا ٱلصَّٰلِحُونَ وَمِنَّا دُونَ ذَٰلِكَ ۖ كُنَّا طَرَآئِقَ قِدَدًا ١١ |
| 12. Yɛnim yie sɛ, yɛntumi nnwane Nyankopɔn wɔ asaase yi so, na yɛntumi nso ntu nnwane no (wɔ ewiem). | وَأَنَّا ظَنَنَّآ أَن لَّن نُّعْجِزَ ٱللَّهَ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَن نُّعْجِزَهُۥ هَرَبًا ١٢ |
| 13. Enti ɛberɛ a yɛtee tenenee no ho asɛm no, yɛgye dii. Na obi a ɔbɛgye Nyankopɔn adie no, ɔnsuro papa ho asisie (sɛ ne papa so bɛtɛɛ), anaa bɔne nso ho asisie (sɛ yɛde bɔne a ɔnyɔeɛ bɛma no). | وَأَنَّا لَمَّا سَمِعْنَا ٱلْهُدَىٰٓ ءَامَنَّا بِهِۦ ۖ فَمَن يُؤْمِنۢ بِرَبِّهِۦ فَلَا يَخَافُ بَخْسًا وَلَا رَهَقًا ١٣ |
| 14. Yɛn mu bi yɛ Muslimifoɔ, ɛna yɛn mu bi nso ayera anaa wɔn amane afri kwan tenenee no soɔ. Enti obi a ɔbɛyɛ Muslim aberɛ ne ho ase (ama Nyankopɔn) no, saa nkorɔfoɔ no na wɔn afa tenenee kwan no. | وَأَنَّا مِنَّا ٱلْمُسْلِمُونَ وَمِنَّا ٱلْقَٰسِطُونَ ۖ فَمَنْ أَسْلَمَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ تَحَرَّوْا۟ رَشَدًا ١٤ |
| 15. Na mmom ayerafoɔ no deɛ wɔne Amane-hunu gya no nnyantia no. | وَأَمَّا ٱلْقَٰسِطُونَ فَكَانُوا۟ لِجَهَنَّمَ حَطَبًا ١٥ |
| 16. Sɛ wɔregyina pintinn wɔ ɔkwan tenenee no so a, anka Yɛbɛma wɔn nsuo anom ama abu (wɔn) so- | وَأَلَّوِ ٱسْتَقَٰمُوا۟ عَلَى ٱلطَّرِيقَةِ لَأَسْقَيْنَٰهُم مَّآءً غَدَقًا ١٦ |
| 17. Sɛdeɛ Yɛde bɛyɛ wɔn nsɔhwɛ. Na obi a ɔbɛtwe ne ho afri ne Wura Nyankopɔn Afutusɛm no ho no, Ɔbɛma no akɔ asotwee kɛseɛ paa mu. | لِّنَفْتِنَهُمْ فِيهِ ۚ وَمَن يُعْرِضْ عَن ذِكْرِ رَبِّهِۦ يَسْلُكْهُ عَذَابًا صَعَدًا ١٧ |
| 18. Nokorɛ sɛ, Nyamefrɛ bea biara wɔ Nyankopɔn, enti monhwɛ na moannsu anfrɛ obiara (wɔ hɔ) ka Nyankopɔn nko ara ho. | وَأَنَّ ٱلْمَسَٰجِدَ لِلَّهِ فَلَا تَدْعُوا۟ مَعَ ٱللَّهِ أَحَدًا ١٨ |

| | |
|---|---|
| 19. Nokorɛ sɛ, ɛberɛ a Nyankopɔn akoa (Muhammad) gyina hɔ rebɔ mpae sufrɛ no no, ɛkaa kakraabi sɛ anka (Jinnfoɔ no) kɔkyere guu no so wɔ akɔnkɔn so. | وَأَنَّهُۥ لَمَّا قَامَ عَبۡدُ ٱللَّهِ يَدۡعُوهُ كَادُواْ يَكُونُونَ عَلَيۡهِ لِبَدٗا ١٩ |
| 20. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Medeɛ me Wura Nyankopɔn na mesu frɛ no, na menfa biribi mmata ne ho “. | قُلۡ إِنَّمَآ أَدۡعُواْ رَبِّي وَلَآ أُشۡرِكُ بِهِۦٓ أَحَدٗا ٢٠ |
| 21. Ka sɛ: “Medeɛ menni bɔne anaasɛ papa so tumi bi de ma mo’’. | قُلۡ إِنِّي لَآ أَمۡلِكُ لَكُمۡ ضَرّٗا وَلَا رَشَدٗا ٢١ |
| 22. Ka sɛ: “Obiara ntumi nnye me mfiri Nyankopɔn nsam, na mefri n’akyi nso a menya dwanekɔ bea. | قُلۡ إِنِّي لَن يُجِيرَنِي مِنَ ٱللَّهِ أَحَدٞ وَلَنۡ أَجِدَ مِن دُونِهِۦ مُلۡتَحَدًا ٢٢ |
| 23. Mmom (m’adwuma ne sɛ) mɛbɔ nsɛm a efiri Nyankopɔn hɔ no ho dawuro. Enti obi a ɔbɛte Nyankopɔn ne Ne Somafoɔ no so atua no, nokorɛ sɛ, ɔwɔ Amanhunu gya a, ɔbɛtena mu afe bɔɔ. | إِلَّا بَلَٰغٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِسَٰلَٰتِهِۦۚ وَمَن يَعۡصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَإِنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ٢٣ |
| 24. (Abosomsomfoɔ no de asoɔden saa ara) kɔpem ɛberɛ a, wɔbɛhunu deɛ yɛahyɛ wɔn ho bɔ no, ɛhɔ na wɔbɛhunu obi a n’aboafoɔ nni ahoɔden na (wɔn) dodoɔ nso yɛ kakraabi. | حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوۡاْ مَا يُوعَدُونَ فَسَيَعۡلَمُونَ مَنۡ أَضۡعَفُ نَاصِرٗا وَأَقَلُّ عَدَدٗا ٢٤ |
| 25. (Nkɔmhyɛni), ka sɛ: “Medeɛ mennim sɛ deɛ yɛahyɛ mo ho bɔ no abɛn, anaasɛ me Wura Nyankopɔn de bɛhyɛ ɛberɛ tenten bi. | قُلۡ إِنۡ أَدۡرِيٓ أَقَرِيبٞ مَّا تُوعَدُونَ أَمۡ يَجۡعَلُ لَهُۥ رَبِّيٓ أَمَدًا ٢٥ |
| 26. Ahuntasɛm mu Nimdefoɔ (Nyame), Ɔnna N’ahuntasɛm adi nkyerɛ obiara, | عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ فَلَا يُظۡهِرُ عَلَىٰ غَيۡبِهِۦٓ أَحَدًا ٢٦ |
| 27. Gyesɛ Ɔsomani a Wayi no. Nokorɛ sɛ, Ɔma Awɛnfoɔ di n’anim ne n’akyi- | إِلَّا مَنِ ٱرۡتَضَىٰ مِن رَّسُولٖ فَإِنَّهُۥ يَسۡلُكُ مِنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَمِنۡ خَلۡفِهِۦ رَصَدٗا ٢٧ |
| 28. Sɛdeɛ Ɔbɛhunu sɛ ampa, wabɔ wɔn Wura Nyankopɔn asɛm no ho dawuro. (Ne nimdeɛ) atwa deɛ ɛwɔ wɔn hɔ no (nyinaa) ho ahyia, na Wakan biribiara nso dodoɔ, (anaasɛ Onim biribiara dodoɔ). | لِّيَعۡلَمَ أَن قَدۡ أَبۡلَغُواْ رِسَٰلَٰتِ رَبِّهِمۡ وَأَحَاطَ بِمَا لَدَيۡهِمۡ وَأَحۡصَىٰ كُلَّ شَيۡءٍ عَدَدَۢا ٢٨ |

# 73. Al-Muzammil

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Wo a wode bomo anaa ntoma akata wo ho, | يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمُزَّمِّلُ ١ |
| 2. Sɔre anadwo (bɔ mpaeɛ), na fa (ɛberɛ) kakraabi (da gye w'ahome). | قُمِ ٱلَّيۡلَ إِلَّا قَلِيلٗا ٢ |
| 3. Fa anadwo no mu fa (bɔ mpaeɛ), anaasɛ te (ɛberɛ) no so kakra, | نِّصۡفَهُۥٓ أَوِ ٱنقُصۡ مِنۡهُ قَلِيلًا ٣ |
| 4. Anaasɛ fa (ɛberɛ no) bi ka ho; na fa ntooboaseɛ kenkan Qur'aan no sɛdeɛ ɛfata ma ɛho nte. | أَوۡ زِدۡ عَلَيۡهِ وَرَتِّلِ ٱلۡقُرۡءَانَ تَرۡتِيلًا ٤ |
| 5. Nokorɛ sɛ, Yɛde asɛm a, emu yɛ duro paa bɛma wo. | إِنَّا سَنُلۡقِي عَلَيۡكَ قَوۡلٗا ثَقِيلًا ٥ |
| 6. Nokorɛ sɛ, anadwo berɛ mpaebɔ (Tahajud) no emu yɛ du, etu awɔse, na ɛma asɛm no nso kɔ (onipa no mu) anaasɛ ɛma no te asɛm no ase yie. | إِنَّ نَاشِئَةَ ٱلَّيۡلِ هِيَ أَشَدُّ وَطۡـٔٗا وَأَقۡوَمُ قِيلًا ٦ |
| 7. Nokorɛ, adekyeɛ no mu deɛ, mmerɛ tenten wɔ hɔ ma wo a wobɛtumi de adi wo dwuma. | إِنَّ لَكَ فِي ٱلنَّهَارِ سَبۡحٗا طَوِيلٗا ٧ |
| 8. Na bɔ wo Wura Nyankopɔn abodin, na fa wo ho ma no kora-kora-kora. | وَٱذۡكُرِ ٱسۡمَ رَبِّكَ وَتَبَتَّلۡ إِلَيۡهِ تَبۡتِيلٗا ٨ |
| 9. Apueɛ ne Atɔeɛ Wura ne no, Awurade foforɔ biara nni hɔ ka ne ho, enti fa no yɛ wo Kyitaafoɔ. | رَّبُّ ٱلۡمَشۡرِقِ وَٱلۡمَغۡرِبِ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱتَّخِذۡهُ وَكِيلٗا ٩ |
| 10. Na si aboterɛ wɔ deɛ wɔrekeka no ho, na fa kwan pa so twe wo ho firi wɔn ho. | وَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱهۡجُرۡهُمۡ هَجۡرٗا جَمِيلٗا ١٠ |
| 11. Na gyae Mene wɔn a, wɔfa no atorɔsɛm no, wɔn a wɔanya wɔn ho no; na wodeɛ to wobo ase ma wɔn kakra. | وَذَرۡنِي وَٱلۡمُكَذِّبِينَ أُوْلِي ٱلنَّعۡمَةِ وَمَهِّلۡهُمۡ قَلِيلًا ١١ |
| 12. Nokorɛ sɛ, Yɛn hɔ na dadewɛnfoɔ ne Amanehunu gya wɔ, | إِنَّ لَدَيۡنَآ أَنكَالٗا وَجَحِيمٗا ١٢ |
| 13. Ɛne aduane a, ehia anaa etwi (onipa mene mu) ne asotwee a ɛyɛ ya paa (no nso wɔ). | وَطَعَامٗا ذَا غُصَّةٖ وَعَذَابًا أَلِيمٗا ١٣ |
| 14. Ɛda no a asaase ne mmepɔ bɛwoso nwoso kɛseɛ no, mmepɔ no bɛyɛ sɛ anwea a yaboa ano na ɛredwirie. | يَوۡمَ تَرۡجُفُ ٱلۡأَرۡضُ وَٱلۡجِبَالُ وَكَانَتِ ٱلۡجِبَالُ كَثِيبٗا مَّهِيلًا ١٤ |
| 15. Nokorɛ sɛ, Yɛasoma Ɔsomafoɔ aba mo nkyɛn a ɔrebɛdi mo ho adanseɛ, sɛdeɛ Yɛsomaa Ɔsomafoɔ (Mose) kɔɔ Farao hɔ no, | إِنَّآ أَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ رَسُولٗا شَٰهِدًا عَلَيۡكُمۡ كَمَآ أَرۡسَلۡنَآ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ رَسُولٗا ١٥ |

| | |
|---|---|
| 16. Nanso Farao yɛɛ asoɔden tiaa Ɔsomafoɔ (Mose), enti Yɛsɔɔ no mu nsɔdene. | فَعَصَىٰ فِرۡعَوۡنُ ٱلرَّسُولَ فَأَخَذۡنَٰهُ أَخۡذٗا وَبِيلٗا ١٦ |
| 17. Sɛ moannye Ɛda a ɛbɛma nkɔdaa afu dwono no anni a, sɛn na mobɛsi abɔ mo ho ban (wɔ saa Da no a)- | فَكَيۡفَ تَتَّقُونَ إِن كَفَرۡتُمۡ يَوۡمٗا يَجۡعَلُ ٱلۡوِلۡدَٰنَ شِيبًا ١٧ |
| 18. Ɔsoro bɛsunsuan asin-asin wɔ mu no? Nyankopɔn bɔhyɛ deɛ ɛyɛ hɔ. | ٱلسَّمَآءُ مُنفَطِرُۢ بِهِۦۚ كَانَ وَعۡدُهُۥ مَفۡعُولًا ١٨ |
| 19. Nokorɛ sɛ, woi yɛ Afutusɛm, enti obi a ɔpɛ no ɔnfa kwan a ɛkɔ ne Wura Nyankopɔn hɔ no so. | إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذۡكِرَةٞۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ١٩ |
| 20. Wo Wura Nyankopɔn Nim yie sɛ, ɛkame ayɛ sɛ, wosɔre de anadwo no mu nkyɛmu mmiɛnsa mu mmienu bɔ mpaeɛ. Ɛtɔ dabi nso a, wokyɛ (anadwo no) mu mmienu; (ɛtɔ dabi nso a) woyi anadwo no nkyɛmu mmiɛnsa no mu baako (debɔ mpaeɛ), wɔn a wɔka wo ho no mu bi nso saa ara. Nyankopɔn na Osusu adesaeɛ ne adekyeɛ. Onim sɛ montumi nsese, enti Wahu mo mmɔbɔ. Enti monkenkan Qur'aan no mu deɛ ɛyɛ mmrɛ (ma mo). Onim yie sɛ ayarefoɔ wɔ mo mu, ebinom nso tu kwan wɔ asaase no so kɔ hwehwɛ Nyankopɔn adom, ebinom nso reko wɔ Nyankopɔn kwan so. Enti monkenkan (Qur'aan no) mu deɛ ɛyɛ mmrɛ; na monfrɛ Nyame wɔ ne brɛ mu, na monyi Zaka, na momɔ Nyankopɔn bosea a ɛyɛ bosea pa. Adepa biara a mobɛyɛ ato moanim no, monsa bɛka no wɔ Nyankopɔn hɔ; ɛno na ɛyɛ paa na ɛno nso ne akatua a ɛsom boɔ. Na monsrɛ Nyankopɔn hɔ bɔnefakyɛ; nokorɛ sɛ Ɔne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔne Mmɔborɔhunufoɔ Hene | إِنَّ رَبَّكَ يَعۡلَمُ أَنَّكَ تَقُومُ أَدۡنَىٰ مِن ثُلُثَيِ ٱلَّيۡلِ وَنِصۡفَهُۥ وَثُلُثَهُۥ وَطَآئِفَةٞ مِّنَ ٱلَّذِينَ مَعَكَۚ وَٱللَّهُ يُقَدِّرُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَۚ عَلِمَ أَن لَّن تُحۡصُوهُ فَتَابَ عَلَيۡكُمۡۖ فَٱقۡرَءُواْ مَا تَيَسَّرَ مِنَ ٱلۡقُرۡءَانِۚ عَلِمَ أَن سَيَكُونُ مِنكُم مَّرۡضَىٰ وَءَاخَرُونَ يَضۡرِبُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ يَبۡتَغُونَ مِن فَضۡلِ ٱللَّهِ وَءَاخَرُونَ يُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۖ فَٱقۡرَءُواْ مَا تَيَسَّرَ مِنۡهُۚ وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَقۡرِضُواْ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗاۚ وَمَا تُقَدِّمُواْ لِأَنفُسِكُم مِّنۡ خَيۡرٖ تَجِدُوهُ عِندَ ٱللَّهِ هُوَ خَيۡرٗا وَأَعۡظَمَ أَجۡرٗاۚ وَٱسۡتَغۡفِرُواْ ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمُۢ ٢٠ |

# 74. Al-Mudassir

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Wo a ntoma kata wo ho | يَـٰٓأَيُّهَا ٱلۡمُدَّثِّرُ ١ |
| 2. Sɔre na bɔ (amanfoɔ) kɔkɔ. | قُمۡ فَأَنذِرۡ ٢ |
| 3. Na kamfo wo Wura (Nyankopɔn) kɛseyɛ, (anaa da wo Wura Nyame kɛseyɛ adi). | وَرَبَّكَ فَكَبِّرۡ ٣ |
| 4. Na di w'ataadeɛ ni. | وَثِيَابَكَ فَطَهِّرۡ ٤ |
| 5. Na twe wo ho fri (abosomsom) fii ho. | وَٱلرُّجۡزَ فَٱهۡجُرۡ ٥ |
| 6. Na ɛnyɛ adɔeɛ bi na nhwehwɛ (wiase) mfasoɔ. | وَلَا تَمۡنُن تَسۡتَكۡثِرُ ٦ |
| 7. Na si aboterɛ ma wo Wura Nyankopɔn. | وَلِرَبِّكَ فَٱصۡبِرۡ ٧ |
| 8. Na sɛ yɛbɔ Totorobɛnto no mu a, | فَإِذَا نُقِرَ فِي ٱلنَّاقُورِ ٨ |
| 9. Saa Da no bɛyɛ Ɛda a, ɛyɛ den, | فَذَٰلِكَ يَوۡمَئِذٖ يَوۡمٌ عَسِيرٌ ٩ |
| 10. (Saa da no) ɛnyɛ mmrɛ mma boniayɛfoɔ no (koraa). | عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ غَيۡرُ يَسِيرٖ ١٠ |
| 11. Gyae obi a Menko ara na Mebɔɔ no no ma Me, | ذَرۡنِي وَمَنۡ خَلَقۡتُ وَحِيدٗا ١١ |
| 12. Na Mama no ahonya ama abu soɔ, | وَجَعَلۡتُ لَهُۥ مَالٗا مَّمۡدُودٗا ١٢ |
| 13. Ɛne mma mmarima a wɔtete ne ho, | وَبَنِينَ شُهُودٗا ١٣ |
| 14. Ɛna Mayɛ asetena mu nso bɔkɔɔ ama no, | وَمَهَّدتُّ لَهُۥ تَمۡهِيدٗا ١٤ |
| 15. Afei ɔsan rehwehwɛ mpo sɛ Menfa bi nka ne ho. | ثُمَّ يَطۡمَعُ أَنۡ أَزِيدَ ١٥ |
| 16. Daabi da, Nokorɛ sɛ, ɔko tia Yɛn Nsɛm no papaapa. | كَلَّآۖ إِنَّهُۥ كَانَ لِأٓيَٰتِنَا عَنِيدٗا ١٦ |
| 17. Mɛma mmusuo kɛseɛ bi afro no. | سَأُرۡهِقُهُۥ صَعُودًا ١٧ |
| 18. Nokorɛ sɛ, wadwen, ɛna wabɔ pɔ (bɔne). | إِنَّهُۥ فَكَّرَ وَقَدَّرَ ١٨ |
| 19. Due nka no, sɛdeɛ osi bɔɔ pɔ bɔne no, | فَقُتِلَ كَيۡفَ قَدَّرَ ١٩ |
| 20. Due nka no bio, sɛdeɛ osi bɔɔ pɔ bɔne no, | ثُمَّ قُتِلَ كَيۡفَ قَدَّرَ ٢٠ |
| 21. Afei ɔhwɛɛ (ne ho hyiae). | ثُمَّ نَظَرَ ٢١ |
| 22. Afei omunae, ɛna ɔkaa n'ani ntɔn sii soɔ. | ثُمَّ عَبَسَ وَبَسَرَ ٢٢ |
| 23. Afei ɔdanee ne ho na ɔyɛɛ ahomasoɔ. | ثُمَّ أَدۡبَرَ وَٱسۡتَكۡبَرَ ٢٣ |

| | |
|---|---|
| 24. Afei ɔkaa sɛ: “ Woi nyɛ hwee, na mmom tetefoɔ no ntafowa. | فَقَالَ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ يُؤْثَرُ ٢٤ |
| 25. Woi nnyɛ hwee, na mmom nipa kasa’’. | إِنْ هَٰذَآ إِلَّا قَوْلُ ٱلْبَشَرِ ٢٥ |
| 26. Mede no bɛwura Amanehunu gya Saqara no mu. | سَأُصْلِيهِ سَقَرَ ٢٦ |
| 27. Na ɛdeɛn na ɛbɛkyerɛ wo sɛdeɛ Amanehunu gya Saqara no si teɛ? | وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا سَقَرُ ٢٧ |
| 28. Enyae obi (wɔ aberɛ a ɛnsɛe no), na ɛnfa obi nso ho nkyɛ no. | لَا تُبْقِى وَلَا تَذَرُ ٢٨ |
| 29. Ɛhye onipa honam sesa no bɔ no biri tumm. | لَوَّاحَةٌ لِّلْبَشَرِ ٢٩ |
| 30. (Soro abɔfoɔ) du nkron na wɔhwɛ soɔ. | عَلَيْهَا تِسْعَةَ عَشَرَ ٣٠ |
| 31. Soro abɔfoɔ na Yɛayɛ wɔn Amanhunu gya no so hwɛfoɔ; na Yɛayɛ wɔn dodoɔ (du nkron no,) sɛdeɛ ɛbɛyɛ suntidua ama wɔn a wɔnnye nnie no; na ɛbɛma wɔn a yɛama wɔn Nyamesom ho Nwoma no gyidie asi pi, na gyidie foforɔ bɛsan abɛka wɔn a wɔagye adie no gyidie ho, na wɔn a yɛmaa wɔn Nyamesom ho Nwoma no ne agyidiefoɔ no akoma nhinhim, na afei wɔn a yadeɛ wɔ wɔn akoma mu no, ne wɔn a wɔnnye nnie no bɛka sɛ: ‘’Ɛdeɛn na Nyankopɔn de saa mfatoho yi repɛ akyerɛ?’’ Saa ara na Nyankopɔn yera obi a Ɔpɛ, ɛna Ɔkyerɛ obi a Ɔpɛ nso kwan. Obiara nnim wo Wura Nyankopɔn Asraafoɔ no, (anaa wɔn dodoɔ), gyesɛ Ɔno ara. Woi yɛ Afutusɛm dema adasamma. | وَمَا جَعَلْنَآ أَصْحَٰبَ ٱلنَّارِ إِلَّا مَلَٰٓئِكَةً ۙ وَمَا جَعَلْنَا عِدَّتَهُمْ إِلَّا فِتْنَةً لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِيَسْتَيْقِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ وَيَزْدَادَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِيمَٰنًا وَلَا يَرْتَابَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْمُؤْمِنُونَ وَلِيَقُولَ ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ وَٱلْكَٰفِرُونَ مَاذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِهَٰذَا مَثَلًا ۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَن يَشَآءُ وَيَهْدِى مَن يَشَآءُ ۚ وَمَا يَعْلَمُ جُنُودَ رَبِّكَ إِلَّا هُوَ ۚ وَمَا هِىَ إِلَّا ذِكْرَىٰ لِلْبَشَرِ ٣١ |
| 32. Daabi, Mede bosome, | كَلَّا وَٱلْقَمَرِ ٣٢ |
| 33. Ne anadwo, ɛberɛ a ɛbɛdane ne ho (akɔ). | وَٱلَّيْلِ إِذْ أَدْبَرَ ٣٣ |
| 34. Ne Anɔpa, ɛberɛ a animu bɛteteɛ no di nse sɛ: | وَٱلصُّبْحِ إِذَآ أَسْفَرَ ٣٤ |
| 35. Nokorɛ, (Amanehunu gya no) yɛ (mmusuo) akɛseɛ no mu baako. | إِنَّهَا لَإِحْدَى ٱلْكُبَرِ ٣٥ |
| 36. Ɛyɛ kɔkɔbɔ de ma adasamma, | نَذِيرًا لِّلْبَشَرِ ٣٦ |
| 37. (Ɛyɛ kɔkɔbɔ) de ma mo mu obi a ɔpɛsɛ ɔnya nkɔsoɔ anaasɛ ɔka akyire. | لِمَن شَآءَ مِنكُمْ أَن يَتَقَدَّمَ أَوْ يَتَأَخَّرَ ٣٧ |
| 38. Yɛde onipa biara kraa asi awowa ama (ɔno ara) n’adwuma a odiiɛ, | كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ رَهِينَةٌ ٣٨ |
| 39. Mmom nifa so foɔ no deɛ, | إِلَّآ أَصْحَٰبَ ٱلْيَمِينِ ٣٩ |

| | |
|---|---|
| 40. Wɔn wɔ Aheman mu rebisa- | فِي جَنَّٰتٖ يَتَسَآءَلُونَ ﴿٤٠﴾ |
| 41. Abɔneɛfoɔ no sɛ: | عَنِ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ﴿٤١﴾ |
| 42. "Ɛdeɛn na ɛde mo kɔɔ Amane hunu gya no mu?" | مَا سَلَكَكُمۡ فِي سَقَرَ ﴿٤٢﴾ |
| 43. Wɔbɛka sɛ: "Na yɛnka wɔn a wɔfrɛ Nyame no ho. | قَالُواْ لَمۡ نَكُ مِنَ ٱلۡمُصَلِّينَ ﴿٤٣﴾ |
| 44. Afei na yɛnka wɔn a, wɔma ahiafoɔ biribi die no ho. | وَلَمۡ نَكُ نُطۡعِمُ ٱلۡمِسۡكِينَ ﴿٤٤﴾ |
| 45. Na yɛka ahohwifoɔ no ho ne wɔn ka nsɛm hunu, | وَكُنَّا نَخُوضُ مَعَ ٱلۡخَآئِضِينَ ﴿٤٥﴾ |
| 46. Na yɛnnye Atemmuda no nni, | وَكُنَّا نُكَذِّبُ بِيَوۡمِ ٱلدِّينِ ﴿٤٦﴾ |
| 47. Kɔpem sɛ, (owuo a) ɛda biribiara adi pefee no bɛtoo yɛn.'' | حَتَّىٰٓ أَتَىٰنَا ٱلۡيَقِينُ ﴿٤٧﴾ |
| 48. Enti (saa nkorɔfoɔ no), otwitwagyeni biara ntwitwagyeɛ ho mma mfasoɔ mma wɔn. | فَمَا تَنفَعُهُمۡ شَفَٰعَةُ ٱلشَّٰفِعِينَ ﴿٤٨﴾ |
| 49. Na deɛn na ɛha wɔn a, enti wɔretwe wɔn ho afiri Afutusɛm no ho a, | فَمَا لَهُمۡ عَنِ ٱلتَّذۡكِرَةِ مُعۡرِضِينَ ﴿٤٩﴾ |
| 50. Wayɛ (wɔn ho) sɛ mfunumuu a, wabɔhu- | كَأَنَّهُمۡ حُمُرٞ مُّسۡتَنفِرَةٞ ﴿٥٠﴾ |
| 51. a wɔredwane gyata? | فَرَّتۡ مِن قَسۡوَرَةِۭ ﴿٥١﴾ |
| 52. Daabi, wɔn mu nipa biara pɛ sɛ yɛto nkrataa (a, obiara din wɔ ne deɛ soɔ) nhwete ma no. | بَلۡ يُرِيدُ كُلُّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ أَن يُؤۡتَىٰ صُحُفٗا مُّنَشَّرَةٗ ﴿٥٢﴾ |
| 53. Hwɛ, Daabi da, (saa nkorɔfoɔ no) nsuro Daakye (Atemmuda) no. | كَلَّاۖ بَل لَّا يَخَافُونَ ٱلۡأٓخِرَةَ ﴿٥٣﴾ |
| 54. Daabi, Qur'aan yɛ Afutusɛm. | كَلَّآ إِنَّهُۥ تَذۡكِرَةٞ ﴿٥٤﴾ |
| 55. Enti obi a ɔpɛ no ɔnfa ntu ne ho fo. | فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ﴿٥٥﴾ |
| 56. Nanso wɔmfa ntu wɔn ho fo, gyesɛ Nyankopɔn pɛ; Ɔno ne Obi a ɛsɛsɛ yɛsuro no, na yɛyɛ Ne ho ahwɛyie, na Ɔno ne Obi a Ɔde bɔne kyɛ. | وَمَا يَذۡكُرُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ هُوَ أَهۡلُ ٱلتَّقۡوَىٰ وَأَهۡلُ ٱلۡمَغۡفِرَةِ ﴿٥٦﴾ |

# 75. Al-Qiyaama

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Mede Owusɔreɛ Da no di nse. | لَآ أُقۡسِمُ بِيَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ ١ |
| 2. Mesan de (gyidieni) kraa a ɔbɔ ne ho soboɔ (wɔ bɔne bi a wayɛ ho anaa papa bi a wanyɛ ho) di nse. | وَلَآ أُقۡسِمُ بِٱلنَّفۡسِ ٱللَّوَّامَةِ ٢ |
| 3. Enti onipa dwen sɛ, Yɛ'moaboa ne nnompe ano (nnyane no mmu no atɛn)? | أَيَحۡسَبُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَلَّن نَّجۡمَعَ عِظَامَهُۥ ٣ |
| 4. Daabi, Yɛwɔ tumi sɛ ne nsa teaa ano no (mpo) Yɛyɛ no pɛpɛɛpɛ. | بَلَىٰ قَٰدِرِينَ عَلَىٰٓ أَن نُّسَوِّيَ بَنَانَهُۥ ٤ |
| 5. Nanso onipa pɛ sɛ ɔkɔso yɛ bɔne kɔ n'anim. | بَلۡ يُرِيدُ ٱلۡإِنسَٰنُ لِيَفۡجُرَ أَمَامَهُۥ ٥ |
| 6. Obisa (dedi fɛw) sɛ: "Ɛberɛ bɛn ne Owusɔreɛ Da no?" | يَسۡـَٔلُ أَيَّانَ يَوۡمُ ٱلۡقِيَٰمَةِ ٦ |
| 7. Sɛ aniwa so te nyinam, | فَإِذَا بَرِقَ ٱلۡبَصَرُ ٧ |
| 8. Na bosome yɛ tumm (anaasɛ bosome hwere ne nhyerɛnee), | وَخَسَفَ ٱلۡقَمَرُ ٨ |
| 9. Na yɛka Awia ne Bosome bom a, | وَجُمِعَ ٱلشَّمۡسُ وَٱلۡقَمَرُ ٩ |
| 10. Saa Da no onipa bɛka sɛ: "Dwane kɔbea wɔ hen?" | يَقُولُ ٱلۡإِنسَٰنُ يَوۡمَئِذٍ أَيۡنَ ٱلۡمَفَرُّ ١٠ |
| 11. Daabi, dwane kɔbea biara nni hɔ. | كَلَّا لَا وَزَرَ ١١ |
| 12. Saa Da no, wo Wura Nyankopɔn hɔ nko ara ne Ahomegye bea. | إِلَىٰ رَبِّكَ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡمُسۡتَقَرُّ ١٢ |
| 13. Saa Da no, yɛbɛbɔ onipa adwuma a, odi too n'anim ne deɛ ɛkaa akyire (a obuu n'ani guu soɔ) ho amaneɛ. | يُنَبَّؤُاْ ٱلۡإِنسَٰنُ يَوۡمَئِذِۭ بِمَا قَدَّمَ وَأَخَّرَ ١٣ |
| 14. Aane, onipa no ara nim ne ho. | بَلِ ٱلۡإِنسَٰنُ عَلَىٰ نَفۡسِهِۦ بَصِيرَةٞ ١٤ |
| 15. Ɔpa kyɛw mpo a, (ne kyɛw pa no ho mma mfasoɔ biara). | وَلَوۡ أَلۡقَىٰ مَعَاذِيرَهُۥ ١٥ |
| 16. (Nkɔmhyɛni), ɛnnanedane wo kɛterɛma mpere Adiyisɛm no ho (sɛ wo werɛ bɛfiri nti). | لَا تُحَرِّكۡ بِهِۦ لِسَانَكَ لِتَعۡجَلَ بِهِۦٓ ١٦ |
| 17. Nokorɛ sɛ, Yɛn na (Qur'aan no) anoboa, ɛnesɛ (yɛbɛkyerɛ wo) n'akenkan no da Yɛn soɔ. | إِنَّ عَلَيۡنَا جَمۡعَهُۥ وَقُرۡءَانَهُۥ ١٧ |
| 18. Enti sɛ Yɛrekenkan (kyerɛ wo a), di akenkan no akyi: | فَإِذَا قَرَأۡنَٰهُ فَٱتَّبِعۡ قُرۡءَانَهُۥ ١٨ |
| 19. Afei ne kyerɛkyerɛmu no nso Yɛso na ɛda (sɛ Yɛkyerɛkyerɛ mu kyerɛ woɔ). | ثُمَّ إِنَّ عَلَيۡنَا بَيَانَهُۥ ١٩ |

| | |
|---|---|
| 20. Daabi, Nanso mopɛ seesei wiase (asetena) yi, | كَلَّا بَلۡ تُحِبُّونَ ٱلۡعَاجِلَةَ ٢٠ |
| 21. Na moabu moani agu Daakye deɛ no so. | وَتَذَرُونَ ٱلۡأٓخِرَةَ ٢١ |
| 22. Saa Da no ebinom anim bɛhyerɛn, | وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ نَّاضِرَةٌ ٢٢ |
| 23. Ahwɛ wɔn Wura Nyankopɔn. | إِلَىٰ رَبِّهَا نَاظِرَةٞ ٢٣ |
| 24. Saa Da no ebinom nso anim bɛmuna kusuu. | وَوُجُوهٞ يَوۡمَئِذِۭ بَاسِرَةٞ ٢٤ |
| 25. (Saa nkorɔfoɔ no) adwen sɛ mmusuo kɛseɛ bi reba wɔn so. | تَظُنُّ أَن يُفۡعَلَ بِهَا فَاقِرَةٞ ٢٥ |
| 26. Aane, Sɛ (nkwa no) duru (owufoɔ no) mene mu a, | كَلَّآ إِذَا بَلَغَتِ ٱلتَّرَاقِيَ ٢٦ |
| 27. Wɔka sɛ: "Hwan na ɔbɛgye no". | وَقِيلَ مَنۡۜ رَاقٖ ٢٧ |
| 28. (Owufoɔ no) bɛhunu sɛ, nokorɛ, ɔne (wiase) redi mpaapaemu. | وَظَنَّ أَنَّهُ ٱلۡفِرَاقُ ٢٨ |
| 29. Na (owufoɔ no ho refa no) ma anantu ne anantu kɔka bom. | وَٱلۡتَفَّتِ ٱلسَّاقُ بِٱلسَّاقِ ٢٩ |
| 30. Saa Da no wo Wura Nyankopɔn hɔ na yɛka kɔ. | إِلَىٰ رَبِّكَ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡمَسَاقُ ٣٠ |
| 31. Enti (boniayɛni no) annye (Qur'aan) anni, ɛna wanfrɛ Nyame nso. | فَلَا صَدَّقَ وَلَا صَلَّىٰ ٣١ |
| 32. Na mmom ɔbuu no atorɔsɛm danee n'akyi demaae, | وَلَٰكِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ٣٢ |
| 33. Afei ɔde ahomasoɔ kunkon kɔɔ n'abusuafoɔ hɔ. | ثُمَّ ذَهَبَ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ يَتَمَطَّىٰٓ ٣٣ |
| 34. Due nka wo. Enti Due! | أَوۡلَىٰ لَكَ فَأَوۡلَىٰ ٣٤ |
| 35. Due nka wo bio, Enti Due! | ثُمَّ أَوۡلَىٰ لَكَ فَأَوۡلَىٰٓ ٣٥ |
| 36. Enti onipa dwen sɛ yɛbɛgyae no kwa? | أَيَحۡسَبُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَن يُتۡرَكَ سُدًى ٣٦ |
| 37. Na ɔnyɛ nkwa-boaa a, efiri ahobae a, ehwie anaa epue ba no mu? | أَلَمۡ يَكُ نُطۡفَةٗ مِّن مَّنِيّٖ يُمۡنَىٰ ٣٧ |
| 38. Ansa na ɔreyɛɛ mogya-toa, ɛna (Nyankopɔn) bɔɔ (no) yɛɛ (no) pɛpɛɛpɛ? | ثُمَّ كَانَ عَلَقَةٗ فَخَلَقَ فَسَوَّىٰ ٣٨ |
| 39. Ɛna Ɔyɛɛ no mmienu, ɔbarima ne ɔbaa. | فَجَعَلَ مِنۡهُ ٱلزَّوۡجَيۡنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلۡأُنثَىٰٓ ٣٩ |
| 40. Enti (Nyankopɔn a, ɔnam anwanwa kwan a yɛakyerɛ yi so bɔɔ onipa no), Onni tumi sɛ Ɔbɛnyane owufoɔ aba nkwa mu (bio)? | أَلَيۡسَ ذَٰلِكَ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحۡـِۧيَ ٱلۡمَوۡتَىٰ ٤٠ |

# Al-Insaan

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Nokorɛ sɛ ɛberɛ bi baa onipa so a, na ɔnyɛ biribi a yɛbɔ din. | هَلۡ أَتَىٰ عَلَى ٱلۡإِنسَٰنِ حِينٞ مِّنَ ٱلدَّهۡرِ لَمۡ يَكُن شَيۡـٔٗا مَّذۡكُورًا ١ |
| 2. Nokorɛ sɛ, Yɛbɔɔ onipa firi (ɔbarima ne ɔbaa) ahobae a adi afra mu sɛ yɛresɔ no ahwɛ, enti Yɛmaa no aso ne ani. | إِنَّا خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ مِن نُّطۡفَةٍ أَمۡشَاجٖ نَّبۡتَلِيهِ فَجَعَلۡنَٰهُ سَمِيعَۢا بَصِيرًا ٢ |
| 3. Nokorɛ sɛ, Yakyerɛ no ɔkwan no;- Deɛ ɔfa so a ɔbɛyi (Nyankopɔn) ayɛ anaa deɛ ɔfa so a ɔbɛyi (Nyankopɔn) boniayɛ. | إِنَّا هَدَيۡنَٰهُ ٱلسَّبِيلَ إِمَّا شَاكِرٗا وَإِمَّا كَفُورًا ٣ |
| 4. Nokorɛ sɛ, Yɛasiesie dadeɛ nkɔnsɔnkɔnsɔn ne dadewɛnfoɔ ne Amanehunu gya ato hɔ ama (Kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ no. | إِنَّآ أَعۡتَدۡنَا لِلۡكَٰفِرِينَ سَلَٰسِلَاْ وَأَغۡلَٰلٗا وَسَعِيرًا ٤ |
| 5. Ampa sɛ, apapafoɔ no bɛnom kuruwa bi mu a, (emu nsuo no) deɛ yɛde afra ne 'Kaafuur' anaasɛ Kamfa. | إِنَّ ٱلۡأَبۡرَارَ يَشۡرَبُونَ مِن كَأۡسٖ كَانَ مِزَاجُهَا كَافُورًا ٥ |
| 6. Ɛyɛ asutire bi a Nyankopɔn nkoa no bɛnom mu (nsuo), na ɛbɛtene abu so. | عَيۡنٗا يَشۡرَبُ بِهَا عِبَادُ ٱللَّهِ يُفَجِّرُونَهَا تَفۡجِيرٗا ٦ |
| 7. (Saa apapafoɔ no ne wɔn a) wɔdi wɔn bɔhyɛ soɔ, san suro Ɛda no a, emu bɔne trɛ kɔ akyirikyiri no. | يُوفُونَ بِٱلنَّذۡرِ وَيَخَافُونَ يَوۡمٗا كَانَ شَرُّهُۥ مُسۡتَطِيرٗا ٧ |
| 8. Na wɔma ohiani ne awisiaa neɛ wakyiri no dedua aduane di, ɛnam Nyankopɔn ho dɔ nti. | وَيُطۡعِمُونَ ٱلطَّعَامَ عَلَىٰ حُبِّهِۦ مِسۡكِينٗا وَيَتِيمٗا وَأَسِيرًا ٨ |
| 9. (Deɛ wɔka ne sɛ): Yɛ deɛ yɛrema mo aduane adi de ahwehwɛ Nyankopɔn hɔ animuonyam; yɛnhwehwɛ akatua anaa aseda bi wɔ mo hɔ. | إِنَّمَا نُطۡعِمُكُمۡ لِوَجۡهِ ٱللَّهِ لَا نُرِيدُ مِنكُمۡ جَزَآءٗ وَلَا شُكُورًا ٩ |
| 10. Efirisɛ, yɛsuro muna ne ahokyerɛ Da kɛseɛ a efiri yɛn Wura Nyankopɔn hɔ no. | إِنَّا نَخَافُ مِن رَّبِّنَا يَوۡمًا عَبُوسٗا قَمۡطَرِيرٗا ١٠ |
| 11. Enti Onyankopɔn bɛyi wɔn afri saa Da no bɔne mu, ama wɔn ahyia anigyeɛ ne ahosɛpɛ. | فَوَقَىٰهُمُ ٱللَّهُ شَرَّ ذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمِ وَلَقَّىٰهُمۡ نَضۡرَةٗ وَسُرُورٗا ١١ |
| 12. Aboterɛ a wɔnyaaeɛ no ho nti, Ɔde Aheman ne serekye (anaa kyeme) ntoma bɛtua wɔn ka; | وَجَزَىٰهُم بِمَا صَبَرُواْ جَنَّةٗ وَحَرِيرٗا ١٢ |
| 13. Wɔbɛgyegye ada mu wɔ Ahennwa so wɔ (Aheman no) mu; wɔnhunu awia (hyew) anaasɛ awɔ a ano yɛ den wɔ hɔ. | مُّتَّكِـِٔينَ فِيهَا عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِۖ لَا يَرَوۡنَ فِيهَا شَمۡسٗا وَلَا زَمۡهَرِيرٗا ١٣ |

| | |
|---|---|
| 14. (Aheman no mu nnua no) nwunu no bɛbɛn akata wɔn so, na emu nnuaba no nso bɛbɛn wɔn paa (ama ne teɛ ayɛ mmrɛ ama wɔn). | وَدَانِيَةً عَلَيۡهِمۡ ظِلَٰلُهَا وَذُلِّلَتۡ قُطُوفُهَا<br>تَذۡلِيلٗا ١٤ |
| 15. Nkuruwa bi nso a ɛyɛ dwetɛ, ne senya nkuruwa bɛtwa wɔn ho ahyia, | وَيُطَافُ عَلَيۡهِم بِـَٔانِيَةٖ مِّن فِضَّةٖ<br>وَأَكۡوَابٖ كَانَتۡ قَوَارِيرَا۠ ١٥ |
| 16. Senya nkruwaa a ɛhyerɛn te sɛ dwetɛ. Yɛasusu no pɛpɛɛpɛ (sɛdeɛ wɔpɛ no). | قَوَارِيرَاْ مِن فِضَّةٖ قَدَّرُوهَا تَقۡدِيرٗا ١٦ |
| 17. Yɛbɛma wɔn asan anom kuruwa bi a, (emu nsuo no) afradeɛ yɛ 'Zanjabiil' wɔ (Aheman no) mu. | وَيُسۡقَوۡنَ فِيهَا كَأۡسٗا كَانَ مِزَاجُهَا<br>زَنجَبِيلًا ١٧ |
| 18. Asutire bi wɔ (Aheman no) mu, yɛfrɛ no 'Salsabiil'. | عَيۡنٗا فِيهَا تُسَمَّىٰ سَلۡسَبِيلٗا ١٨ |
| 19. Mmeranteɛ a wɔn mfeɛ no te sɛ deɛ ɛteɛ daa bɛdi wɔn ho akɔneaba (asom wɔn); sɛ wohu (saa mmeranteɛ) no a wobɛka sɛ nhwene pa bi a yɛato apete. | وَيَطُوفُ عَلَيۡهِمۡ وِلۡدَٰنٞ مُّخَلَّدُونَ إِذَا<br>رَأَيۡتَهُمۡ حَسِبۡتَهُمۡ لُؤۡلُؤٗا مَّنثُورٗا ١٩ |
| 20. Na sɛ wohwɛ (Aheman no mu) a, ɛhɔ na wohunu anigyeɛ ne Ahennie kɛseɛ. | وَإِذَا رَأَيۡتَ ثَمَّ رَأَيۡتَ نَعِيمٗا وَمُلۡكٗا كَبِيرًا<br>٢٠ |
| 21. Wɔbɛfira serekye ntoma pa a ɛyɛ ahahan-mono, ɛna ago; na yɛde dwetɛ nkapo asiesie wɔn. Na wɔn Wura Nyankopɔn bɛma wɔn nsu kronkron anom. | عَٰلِيَهُمۡ ثِيَابُ سُندُسٍ خُضۡرٞ وَإِسۡتَبۡرَقٞۖ<br>وَحُلُّوٓاْ أَسَاوِرَ مِن فِضَّةٖ وَسَقَىٰهُمۡ<br>رَبُّهُمۡ شَرَابٗا طَهُورًا ٢١ |
| 22. (Yɛbɛka akyerɛ wɔn sɛ): "Nokorɛ, woi ne moakatua, mommɔden a mobɔɛɛ no so aseda nie". | إِنَّ هَٰذَا كَانَ لَكُمۡ جَزَآءٗ وَكَانَ<br>سَعۡيُكُم مَّشۡكُورًا ٢٢ |
| 23. (Nkɔmhyɛni), nokorɛ sɛ, Yɛn na Yɛsiane Qur'aan no nkakrankakra maa woɔ, | إِنَّا نَحۡنُ نَزَّلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ تَنزِيلٗا ٢٣ |
| 24. Enti nya aboterɛ fama wo Wura Nyankopɔn atemmuo no, na entie wɔn mu ɔbɔnefo anaasɛ boniayɛni biara. | فَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ وَلَا تُطِعۡ مِنۡهُمۡ<br>ءَاثِمًا أَوۡ كَفُورٗا ٢٤ |
| 25. Na bɔ wo Wura Nyankopɔn abodin anɔpa ne anwumerɛ. | وَٱذۡكُرِ ٱسۡمَ رَبِّكَ بُكۡرَةٗ وَأَصِيلٗا ٢٥ |
| 26. Anadwo no mu bi nso fa w'anim butu fɔm fama no, na fa anadwo no mu berɛ tenten tontom no. | وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَٱسۡجُدۡ لَهُۥ وَسَبِّحۡهُ<br>لَيۡلٗا طَوِيلًا ٢٦ |
| 27. Nokorɛ sɛ, saa nkorɔfoɔ yi pɛ seesei (wiase asetena yi), na wɔbu wɔn ani gu Ɛda a emu (asɛm) yɛ den (a ɛda wɔn anim) no so. | إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ يُحِبُّونَ ٱلۡعَاجِلَةَ وَيَذَرُونَ<br>وَرَآءَهُمۡ يَوۡمٗا ثَقِيلٗا ٢٧ |
| 28. Yɛn na Yɛbɔɔ wɔn, hyɛɛ wɔn mpamuden; sɛ Yɛpɛ a Yɛbɛsesa wɔn korakora de wɔn sɛso (foforɔ) abɛhyɛ wɔn anam mu. | نَّحۡنُ خَلَقۡنَٰهُمۡ وَشَدَدۡنَآ أَسۡرَهُمۡۖ وَإِذَا<br>شِئۡنَا بَدَّلۡنَآ أَمۡثَٰلَهُمۡ تَبۡدِيلًا ٢٨ |

| | |
|---|---|
| 29. Nokorɛ sɛ, saa (Qur'aan yi) yɛ afutusɛm (mamo), enti obi a ɔpɛ no ɔnfa ɔkwan a ɛkɔ ne Wura Nyankopɔn hɔ no so. | إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذۡكِرَةٞۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلٗا ٢٩ |
| 30. Ɛnyɛ sɛdeɛ mopɛ, (na ɛbɛyɛ hɔ) na mmom sɛdeɛ Nyankopɔn pɛ. Nokorɛ, Nyankopɔn ne Onimdefoɔ, Ɔne Onyansafoɔ. | وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمٗا ٣٠ |
| 31. Ɔde obi a Ɔpɛ Wura N'ahummɔborɔ no mu; na abɔneɛfoɔ no deɛ Wasiesie asotwee a ɛyɛ ya paa ato wɔn hɔ. | يُدۡخِلُ مَن يَشَآءُ فِي رَحۡمَتِهِۦۚ وَٱلظَّٰلِمِينَ أَعَدَّ لَهُمۡ عَذَابًا أَلِيمَۢا ٣١ |

## 77. Al-Mursalaat

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Mede mframa a, ɛrebɔ toatoasoɔ, | وَٱلۡمُرۡسَلَٰتِ عُرۡفٗا ١ |
| 2. Na ɛfa mframa a ano yɛ den. | فَٱلۡعَٰصِفَٰتِ عَصۡفٗا ٢ |
| 3. Ne (Soro abɔfoɔ a, wɔde nsumunaeɛ no) hwete kɔ meamea, | وَٱلنَّٰشِرَٰتِ نَشۡرٗا ٣ |
| 4. Ne wɔn a wɔpaepae Nokorɛ ne nkontompo no mu, | فَٱلۡفَٰرِقَٰتِ فَرۡقٗا ٤ |
| 5. Ne Abɔfoɔ a, wɔde Adiyisɛm no berɛ Akɔmhyɛfoɔ no, | فَٱلۡمُلۡقِيَٰتِ ذِكۡرًا ٥ |
| 6. De yɛ nyinasoɔ anaa kɔkɔbɔ no di nse sɛ: | عُذۡرًا أَوۡ نُذۡرًا ٦ |
| 7. Nokorɛ deɛ yɛahyɛ ho bɔ no bɛsi. | إِنَّمَا تُوعَدُونَ لَوَٰقِعٞ ٧ |
| 8. Sɛ Nsoromma (nhyerɛnee) pepa firi hɔ, | فَإِذَا ٱلنُّجُومُ طُمِسَتۡ ٨ |
| 9. Na sɛ ɔsoro sunsuan asin-asini, | وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ فُرِجَتۡ ٩ |
| 10. Na sɛ mmepɔ bubu gɔsɔɔ, | وَإِذَا ٱلۡجِبَالُ نُسِفَتۡ ١٠ |
| 11. Na sɛ ɛberɛ a yɛahyɛ ama Asomafoɔ no duru hɔ a, | وَإِذَا ٱلرُّسُلُ أُقِّتَتۡ ١١ |
| 12. Yɛde ahyɛ da bɛn? | لِأَيِّ يَوۡمٍ أُجِّلَتۡ ١٢ |
| 13. Yɛde ahyɛ Aseni Da (anaa nokorɛ ne nkontompo mpaapaamu Da no). | لِيَوۡمِ ٱلۡفَصۡلِ ١٣ |
| 14. Ɛdeɛn na ɛbɛkyerɛ wo sɛdeɛ Aseni Da no (huu) siteɛ? | وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِ ١٤ |
| 15. Saa Da no, due nka wɔn a wɔfaa (Owusɔreɛ Da) no sɛ atorɔsɛm no. | وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١٥ |
| 16. Yɛansɛe adikanfoɔ no (a wɔannye annie) no? | أَلَمۡ نُهۡلِكِ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٦ |
| 17. Saa ara na Yɛbɛma nkyirimma yi nso atoa wɔn soɔ. | ثُمَّ نُتۡبِعُهُمُ ٱلۡأٓخِرِينَ ١٧ |

| | |
|---|---|
| 18. Saa ara na Yɛdeyɛ abɔneɛfoɔ no. | كَذَٰلِكَ نَفۡعَلُ بِٱلۡمُجۡرِمِينَ ١٨ |
| 19. Saa Da no, due nka wɔn a wɔfaa (Owusɔreɛ Da) no sɛ atorɔsɛm no. | وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١٩ |
| 20. Yɛammɔ mo amfiri nsuo a yɛbu no animtia mu? | أَلَمۡ نَخۡلُقكُّم مِّن مَّآءٖ مَّهِينٖ ٢٠ |
| 21. Ɛna Yɛdehyɛɛ bea bi a ɛhɔ dwoɔ (wɔ awodeɛ mu)? | فَجَعَلۡنَٰهُ فِي قَرَارٖ مَّكِينٍ ٢١ |
| 22. Kɔpem ɛberɛ bi a yɛahyehyɛ ato hɔ? | إِلَىٰ قَدَرٖ مَّعۡلُومٖ ٢٢ |
| 23. Ɛna Yɛtotoo no pɛpɛɛpɛ. Hwɛ sɛdeɛ yɛsi toto ntotoeɛ pa. | فَقَدَرۡنَا فَنِعۡمَ ٱلۡقَٰدِرُونَ ٢٣ |
| 24. Saa Da no, due nka wɔn a wɔfaa (Owusɔreɛ Da) no sɛ atorɔsɛm no. | وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٢٤ |
| 25. Yɛnyɛɛ asaase no tenabea a ɛgye | أَلَمۡ نَجۡعَلِ ٱلۡأَرۡضَ كِفَاتًا ٢٥ |
| 26. Ateasefoɔ ne awufoɔ? | أَحۡيَآءٗ وَأَمۡوَٰتٗا ٢٦ |
| 27. Ɛna Yɛde mmepɔ atenten asisi soɔ, ɛna Yɛma mo nsuo a ɛyɛ dɛ nom? | وَجَعَلۡنَا فِيهَا رَوَٰسِيَ شَٰمِخَٰتٖ وَأَسۡقَيۡنَٰكُم مَّآءٗ فُرَاتٗا ٢٧ |
| 28. Saa Da no due nka wɔn a wɔfaa (Owusɔreɛ Da) no sɛ atorɔsɛm no. | وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٢٨ |
| 29. (Saa Da no, yɛbɛka akyerɛ wɔn sɛ): “Monkɔ deɛ mobuu no atorɔsɛm no mu, | ٱنطَلِقُوٓاْ إِلَىٰ مَا كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ٢٩ |
| 30. Monkɔ nwunu a, ɛwɔ nkorabata mmiɛnsa no mu. | ٱنطَلِقُوٓاْ إِلَىٰ ظِلّٖ ذِي ثَلَٰثِ شُعَبٖ ٣٠ |
| 31. Ɛnyɛ nwunu, na ɛnyɛ mfasoɔ biara nso (mma wɔn) wɔ gyaframa no ho. | لَّا ظَلِيلٖ وَلَا يُغۡنِي مِنَ ٱللَّهَبِ ٣١ |
| 32. Nokorɛ sɛ, (saa gya no) turituri gyasrama a, ɛtesɛ abrosan, | إِنَّهَا تَرۡمِي بِشَرَرٖ كَٱلۡقَصۡرِ ٣٢ |
| 33. Te sɛ nyoma nsikaa-nsikaa’’. | كَأَنَّهُۥ جِمَٰلَتٞ صُفۡرٞ ٣٣ |
| 34. Saa Da no, due nka wɔn a wɔfaa (Owusɔreɛ Da) no sɛ atorɔsɛm no . | وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٣٤ |
| 35. Saa Da no, wɔntumi nkasa, | هَٰذَا يَوۡمُ لَا يَنطِقُونَ ٣٥ |
| 36. Na yɛmma wɔn kwan na wɔapa kyɛw. | وَلَا يُؤۡذَنُ لَهُمۡ فَيَعۡتَذِرُونَ ٣٦ |
| 37. Saa Da no, due nka wɔn a wɔfaa (Owusɔreɛ Da) no sɛ atorɔsɛm no. | وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٣٧ |
| 38. Mpaepae mu anaasɛ Aseni Da no nie, Yɛaboa mo ne tetefoɔ no nyinaa ano. | هَٰذَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِۖ جَمَعۡنَٰكُمۡ وَٱلۡأَوَّلِينَ ٣٨ |
| 39. Enti sɛ mowɔ pɔ bi bɔ a, ɛneɛ momɔ ntia Me. | فَإِن كَانَ لَكُمۡ كَيۡدٞ فَكِيدُونِ ٣٩ |

| | |
|---|---|
| 40. Saa Da no, due nka wɔn a wɔfaa (Owusɔreɛ Da) no sɛ atorɔsɛm no. | وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٠ |
| 41. Nokorɛ sɛ, Nyamesurofoɔ no wɔ nwunu mu, ne nsuo aniwa ho, | إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي ظِلَٰلٖ وَعُيُونٖ ٤١ |
| 42. Ne nnuaba ahodoɔ a wɔn kɔn dɔ. | وَفَوَٰكِهَ مِمَّا يَشۡتَهُونَ ٤٢ |
| 43. (Yɛbɛka akyerɛ wɔn sɛ): "Dwuma (pa) a modiiɛ no ho nti no, monfa anigyeɛ nnidi na monom". | كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٤٣ |
| 44. Nokorɛ sɛ, saa ara na Yɛtua apapafoɔ no (dwumadi pa) no so ka. | إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٤٤ |
| 45. Saa Da no, due nka wɔn a wɔfaa (Owusɔreɛ Da) no sɛ atorɔsɛm no. | وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٥ |
| 46. (Abɔneɛfoɔ), monidi, na monye moani berɛ tiaa bi, nokorɛ sɛ, moyɛ abɔneɛfoɔ. | كُلُواْ وَتَمَتَّعُواْ قَلِيلًا إِنَّكُم مُّجۡرِمُونَ ٤٦ |
| 47. Saa Da no, due nka wɔn a wɔfaa (Owusɔreɛ Da) no sɛ atorɔsɛm no. | وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٧ |
| 48. Sɛ yɛkakyerɛ wɔn sɛ, momɔ momu ase (nsom Onyankopɔn) a, wɔmmɔ wɔn mu ase. | وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱرۡكَعُواْ لَا يَرۡكَعُونَ ٤٨ |
| 49. Saa Da no, due nka wɔn a wɔfaa (Owusɔreɛ Da) no sɛ atorɔsɛm no. | وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٩ |
| 50. Enti (Qur'aan yi mu nsɛm) akyi asɛm bɛn bio na wɔbɛgye adie? | فَبِأَيِّ حَدِيثِۭ بَعۡدَهُۥ يُؤۡمِنُونَ ٥٠ |

# 78. An-Nabai

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Ɛfa ɛdeɛn ho na wɔrebisa wɔn ho wɔn ho no? | عَمَّ يَتَسَآءَلُونَ ١ |
| 2. Ɛfa Amanebɔ (anaasɛ Asɛm) kɛseɛ no ho asɛm no anaa? | عَنِ ٱلنَّبَإِ ٱلۡعَظِيمِ ٢ |
| 3. Ɛno na wɔregye ho akyinnyeɛ no? | ٱلَّذِي هُمۡ فِيهِ مُخۡتَلِفُونَ ٣ |
| 4. Nokorɛ sɛ wɔbɛhunu. | كَلَّا سَيَعۡلَمُونَ ٤ |
| 5. Nokorɛ bio sɛ wɔbɛhunu. | ثُمَّ كَلَّا سَيَعۡلَمُونَ ٥ |
| 6. Yɛnfaa asaase nsɛɛ hɔ ntrɛɛ mu? | أَلَمۡ نَجۡعَلِ ٱلۡأَرۡضَ مِهَٰدٗا ٦ |
| 7. Ɛna Yɛayɛ mmepɔ te sɛ epie de atintim soɔ? | وَٱلۡجِبَالَ أَوۡتَادٗا ٧ |
| 8. Ɛna Yɛabɔ mo mmienu mmienu (onini ne ɔbedeɛ). | وَخَلَقۡنَٰكُمۡ أَزۡوَٰجٗا ٨ |
| 9. Ɛna Yɛayɛ monna no ahomegyeɛ (berɛ paa)? | وَجَعَلۡنَا نَوۡمَكُمۡ سُبَاتٗا ٩ |
| 10. Ɛna Yɛayɛ anadwo (sɛ) akatasoɔ (ama mo)? | وَجَعَلۡنَا ٱلَّيۡلَ لِبَاسٗا ١٠ |

| | |
|---|---|
| 11. Ɛna Yɛayɛ adekyeɛ no (ɛberɛ a mode) hwehwɛ akɔnhoma? | وَجَعَلْنَا ٱلنَّهَارَ مَعَاشًا ١١ |
| 12. Ɛna Yɛasi ɔsoro nson a ɛyɛ den papaapa wɔ mo apampamu? | وَبَنَيْنَا فَوْقَكُمْ سَبْعًا شِدَادًا ١٢ |
| 13. Ɛna Yɛayɛ kanea a ɛhyerɛn papaapa wɔ mu? | وَجَعَلْنَا سِرَاجًا وَهَّاجًا ١٣ |
| 14. Ɛna Yɛsane nsuo firi mununkum no mu ma no bu soɔ? | وَأَنزَلْنَا مِنَ ٱلْمُعْصِرَٰتِ مَآءً ثَجَّاجًا ١٤ |
| 15. Sɛdeɛ Yɛde bɛma nnuaba ne mfudeɛ afifire, | لِّنُخْرِجَ بِهِۦ حَبًّا وَنَبَاتًا ١٥ |
| 16. Na turo mu nneɛma nso bɛka abɔmu yuu. | وَجَنَّٰتٍ أَلْفَافًا ١٦ |
| 17. Nokorɛ sɛ Asɛnni Da no yɛ ɛberɛ a yɛahyɛ ato hɔ. | إِنَّ يَوْمَ ٱلْفَصْلِ كَانَ مِيقَٰتًا ١٧ |
| 18. Ɛda a yɛbɛbɔ Totorobɛnto no mu no, mobɛba no akuo-akuo, | يَوْمَ يُنفَخُ فِى ٱلصُّورِ فَتَأْتُونَ أَفْوَاجًا ١٨ |
| 19. Na ɔsoro bebue na ayɛ apono, | وَفُتِحَتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتْ أَبْوَٰبًا ١٩ |
| 20. Mmepɔ nso bɛtutu afiri hɔ na (asaase so) ayɛ sɛ kum-aforɔteɛ. | وَسُيِّرَتِ ٱلْجِبَالُ فَكَانَتْ سَرَابًا ٢٠ |
| 21. Nokorɛ sɛ, Amanehunu gya no tɛ baabi retwɛn. | إِنَّ جَهَنَّمَ كَانَتْ مِرْصَادًا ٢١ |
| 22. Ɛhɔ ne abɔneɛfoɔ no nnkyi, | لِّلطَّٰغِينَ مَـَٔابًا ٢٢ |
| 23. Wɔbɛtena mu mfe tenten. | لَّٰبِثِينَ فِيهَآ أَحْقَابًا ٢٣ |
| 24. Wɔnya nwunu wɔ hɔ, na wɔnya anom deɛ biara nso nka nhwɛ, | لَّا يَذُوقُونَ فِيهَا بَرْدًا وَلَا شَرَابًا ٢٤ |
| 25. Gyesɛ nsuo hyeɛ a aben papaapa ne ekuro mu nsuo (na wɔbɛnom). | إِلَّا حَمِيمًا وَغَسَّاقًا ٢٥ |
| 26. Akatua a ɛfata (wɔn) no no. | جَزَآءً وِفَاقًا ٢٦ |
| 27. Nokorɛ sɛ, na wɔnsusu(wɔn dwumadi bɔne no ho) akontabuo no, | إِنَّهُمْ كَانُوا۟ لَا يَرْجُونَ حِسَابًا ٢٧ |
| 28. Wɔfaa Yɛn Nsɛm no atorɔsɛm paa. | وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا كِذَّابًا ٢٨ |
| 29. Biribiara nso yɛatwerɛ ato hɔ wɔ Nwoma mu. | وَكُلَّ شَىْءٍ أَحْصَيْنَٰهُ كِتَٰبًا ٢٩ |
| 30. Enti monka (mo dwumadi bɔne no so aba) nhwɛ, na Yɛmfa hwee nka mo ho gyesɛ asotwee. | فَذُوقُوا۟ فَلَن نَّزِيدَكُمْ إِلَّا عَذَابًا ٣٠ |
| 31. Nokorɛ sɛ, nkonimdie wɔ Nyame-surofoɔ no, | إِنَّ لِلْمُتَّقِينَ مَفَازًا ٣١ |
| 32. (Wɔbɛnya) Turo, ne bobe, | حَدَآئِقَ وَأَعْنَٰبًا ٣٢ |
| 33. Ɛne mmabaawa a wɔbɔ tipɛn, | وَكَوَاعِبَ أَتْرَابًا ٣٣ |
| 34. Ne nkuruwa a yɛahyehyɛ no ma-ma. | وَكَأْسًا دِهَاقًا ٣٤ |

35. Wɔnte nsɛm hunu anaa nkontomposɛm biara wɔ hɔ,

لَّا يَسۡمَعُونَ فِيهَا لَغۡوٗا وَلَا كِذَّٰبٗا ٣٥

36. Akatua a efiri wo Wura Nyankopɔn hɔ, ɛyɛ akyɛdeɛ a ɛsom bo.

جَزَآءٗ مِّن رَّبِّكَ عَطَآءً حِسَابٗا ٣٦

37. Ɔsoro ne Asaase ne deɛ ɛwɔ mfinfii no Wura, Ahummɔborɔ Hene no, obiara nni hɔ a (ɔbɛnya akokoɔduro) sɛ ɔne no bɛkasa.

رَّبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا ٱلرَّحۡمَٰنِۖ لَا يَمۡلِكُونَ مِنۡهُ خِطَابٗا ٣٧

38. Ɛda a Honhom no ne Soro abɔfoɔ no bɛto santen no, obiara nkasa gyesɛ obi a Ahummɔborɔ Hene no ama no kwan, na ɔbɛka asɛm a ɛyɛ.

يَوۡمَ يَقُومُ ٱلرُّوحُ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ صَفّٗاۖ لَّا يَتَكَلَّمُونَ إِلَّا مَنۡ أَذِنَ لَهُ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَقَالَ صَوَابٗا ٣٨

39. Saa Da no yɛ nokorɛ, enti obi a ɔpɛ no, ɔnfa ne Wura Nyankopɔn hɔ nyɛ ne nkyi.

ذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمُ ٱلۡحَقُّۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ مَـَٔابًا ٣٩

40. Nokorɛ sɛ Yɛrebɔ mo kɔkɔ fa asotwee a abɛn no ho. Ɛda a onipa bɛhunu dwuma a ne nsa adi ato n’anim no, boniayɛni no bɛka sɛ: “Ɛkaa menkoa anka meyɛ mfuturo”.

إِنَّآ أَنذَرۡنَٰكُمۡ عَذَابٗا قَرِيبٗا يَوۡمَ يَنظُرُ ٱلۡمَرۡءُ مَا قَدَّمَتۡ يَدَاهُ وَيَقُولُ ٱلۡكَافِرُ يَٰلَيۡتَنِي كُنتُ تُرَٰبَۢا ٤٠

# 79. An-Naazi’aat

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Mede (Soro abɔfoɔ a wɔyi abɔneɛfoɔ no nkwa wɔ) ahometeɛ soɔ,

وَٱلنَّٰزِعَٰتِ غَرۡقٗا ١

2. Ne (Soro abɔfoɔ a wɔyi apapafoɔ no nkwa) wɔ anigyeɛ ne ahosɛpɛ soɔ,

وَٱلنَّٰشِطَٰتِ نَشۡطٗا ٢

3. Ne (Soro abɔfoɔ a), wɔdware sɛ asudwarefoɔ de Nyankopɔn ahyɛdeɛ no ba,

وَٱلسَّٰبِحَٰتِ سَبۡحٗا ٣

4. Na wɔyɛ ntɛntɛm sɛ akansifoɔ,

فَٱلسَّٰبِقَٰتِ سَبۡقٗا ٤

5. Na wɔtoto Nyankopɔn Ahyɛdeɛ no di nse sɛ:

فَٱلۡمُدَبِّرَٰتِ أَمۡرٗا ٥

6. Ɛda a awosoɔ no bɛwoso deɛ edikan,

يَوۡمَ تَرۡجُفُ ٱلرَّاجِفَةُ ٦

7. Na deɛ ɛtɔso mmienu no bɛtoa soɔ no,

تَتۡبَعُهَا ٱلرَّادِفَةُ ٧

8. Saa Da no, akoma bɛbɔ binim (ama onipa ho awoso).

قُلُوبٞ يَوۡمَئِذٖ وَاجِفَةٌ ٨

9. Ebinom ani bɛwu.

أَبۡصَٰرُهَا خَٰشِعَةٞ ٩

10. Wɔka sɛ: “Enti yɛbɛsan anyane aba nkwa tebea mu bio?

يَقُولُونَ أَءِنَّا لَمَرۡدُودُونَ فِي ٱلۡحَافِرَةِ ١٠

11. Aberɛ a (yawu) ayɛ nnompe a, ahunu?”

أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمٗا نَّخِرَةٗ ١١

| | |
|---|---|
| 12. Wɔka sɛ: "Sɛ (Wusɔreɛ no yɛ nokorɛ ampa a), ɛneɛ na yɛresan aba nkwa mu bio no bɛyɛ brɛguo (ama yɛn Kaafirfoɔ no)". | قَالُواْ تِلۡكَ إِذٗا كَرَّةٌ خَاسِرَةٞ ١٢ |
| 13. (Owusɔreɛ no) yɛ Nteamu baako pɛ. | فَإِنَّمَا هِيَ زَجۡرَةٞ وَٰحِدَةٞ ١٣ |
| 14. Na deɛ wɔbɛhunu ara ne sɛ, wɔanyane afiri owuo mu na wɔn wɔ asaase soɔ. | فَإِذَا هُم بِٱلسَّاهِرَةِ ١٤ |
| 15. Enti Mose ho asɛm no abeduru wo hɔ? | هَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ١٥ |
| 16. Ɛberɛ a ne Wura Nyankopɔn frɛɛ no wɔ Bonhwa kronkron Tuwa mu hɔ no. | إِذۡ نَادَىٰهُ رَبُّهُۥ بِٱلۡوَادِ ٱلۡمُقَدَّسِ طُوًى ١٦ |
| 17. Ɔka kyerɛɛ no sɛ: "Kɔ Farao hɔ, na nokorɛ sɛ wate atua, ayɛ bɔne atra so ". | ٱذۡهَبۡ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ١٧ |
| 18. Na ka kyerɛ no sɛ: "Wopɛ sɛ woyɛ kronkron? | فَقُلۡ هَل لَّكَ إِلَىٰٓ أَن تَزَكَّىٰ ١٨ |
| 19. Na menkyerɛ wo kwan nkɔ wo Wura Nyankopɔn hɔ na nya Ne ho suro?" | وَأَهۡدِيَكَ إِلَىٰ رَبِّكَ فَتَخۡشَىٰ ١٩ |
| 20. Ɔde Nsɛnkyerɛnee akɛseɛ no kyerɛɛ no. | فَأَرَىٰهُ ٱلۡأٓيَةَ ٱلۡكُبۡرَىٰ ٢٠ |
| 21. Nanso ɔfaa no atorɔsɛm, yɛɛ asoɔden nso. | فَكَذَّبَ وَعَصَىٰ ٢١ |
| 22. Afei ɔdanee n'akyi maae, bɔɔ mmɔden (sɛ ɔbɛko atia Mose ne ne Nyankopɔn). | ثُمَّ أَدۡبَرَ يَسۡعَىٰ ٢٢ |
| 23. Ɔboaboaa ne nkorɔfoɔ ano paee mu (de too wɔn anim), | فَحَشَرَ فَنَادَىٰ ٢٣ |
| 24. Ɔkaa sɛ: "Me ne mo wura kokuroko no ". | فَقَالَ أَنَا۠ رَبُّكُمُ ٱلۡأَعۡلَىٰ ٢٤ |
| 25. Enti Nyankopɔn de daakye ne seseei (wiase) asotwee no twee n'aso. | فَأَخَذَهُ ٱللَّهُ نَكَالَ ٱلۡأٓخِرَةِ وَٱلۡأُولَىٰٓ ٢٥ |
| 26. Nokorɛ sɛ, adesua wɔ woi mu de ma obi a osuro Nyankopɔn. | إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبۡرَةٗ لِّمَن يَخۡشَىٰٓ ٢٦ |
| 27. Enti (nnipa), mo mmɔeɛ na ɛyɛ den anaasɛ ɔsoro? Ɔno na Ɔbɔeɛ, | ءَأَنتُمۡ أَشَدُّ خَلۡقًا أَمِ ٱلسَّمَآءُۚ بَنَىٰهَا ٢٧ |
| 28. Pagyaa ne soro kɔ, siesieɛ, totoo no pɛpɛɛpɛ, | رَفَعَ سَمۡكَهَا فَسَوَّىٰهَا ٢٨ |
| 29. Ɛna n'anadwo no nso Wayɛ no esum, ɛna Wama n'adekyeɛ nso nhyerɛnee, | وَأَغۡطَشَ لَيۡلَهَا وَأَخۡرَجَ ضُحَىٰهَا ٢٩ |
| 30. Ɛna ɛno akyiri no, Ɔde asaase sii hɔ sɛ kosua trɛɛ mu, | وَٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ ذَٰلِكَ دَحَىٰهَآ ٣٠ |
| 31. Maa emu nsuo ne emu nwira puepueeɛ. | أَخۡرَجَ مِنۡهَا مَآءَهَا وَمَرۡعَىٰهَا ٣١ |
| 32. Ɛna Ɔde mmepɔ nso atintim so pintinn, | وَٱلۡجِبَالَ أَرۡسَىٰهَا ٣٢ |
| 33. (Woi nom) yɛ akɔnhoma ma mo ne mo ayɛmmoa. | مَتَٰعٗا لَّكُمۡ وَلِأَنۡعَٰمِكُمۡ ٣٣ |

| | |
|---|---|
| 34. Sɛ Mmusuo Da kɛseɛ no ba a, | فَإِذَا جَآءَتِ ٱلطَّآمَّةُ ٱلْكُبْرَىٰ ٣٤ |
| 35. Saa Da no na onipa bɛkae ne mmɔden a ɔbɔeɛ. | يَوْمَ يَتَذَكَّرُ ٱلْإِنسَـٰنُ مَا سَعَىٰ ٣٥ |
| 36. Amanehunu gya bɛda adi pefee ama obi a ohunu. | وَبُرِّزَتِ ٱلْجَحِيمُ لِمَن يَرَىٰ ٣٦ |
| 37. Na obi a ɔtee atua dii bɔne, | فَأَمَّا مَن طَغَىٰ ٣٧ |
| 38. Na (ɔhwɛɛ mu) yii wiase asetena yi no, | وَءَاثَرَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا ٣٨ |
| 39. Nokorɛ sɛ, Amanehunu gya no mu ne ne fie. | فَإِنَّ ٱلْجَحِيمَ هِىَ ٱلْمَأْوَىٰ ٣٩ |
| 40. Na obi a ɔno deɛ osuroo sɛ ɔbɛgyina ne Wura Nyankopɔn anim, na osii ne kraa ho kwan frii honam apɛdeɛ anaa honam akɔnɔdeɛ ho no, | وَأَمَّا مَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ وَنَهَى ٱلنَّفْسَ عَنِ ٱلْهَوَىٰ ٤٠ |
| 41. (Saa nipa no) fie ne ɔsoro aheman no mu. | فَإِنَّ ٱلْجَنَّةَ هِىَ ٱلْمَأْوَىٰ ٤١ |
| 42. Wɔrebisa wo ɛberɛ no ho asɛm sɛ, ɛberɛ bɛn na ebesie? | يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلسَّاعَةِ أَيَّانَ مُرْسَىٰهَا ٤٢ |
| 43. (Ɛberɛ a ɛbesie no deɛ) deɛn na wo (bɛtumi) aka fa ho? | فِيمَ أَنتَ مِن ذِكْرَىٰهَآ ٤٣ |
| 44. Ne brɛ a ɛbesie no deɛ ɛwɔ wo Wura Nyankopɔn hɔ. | إِلَىٰ رَبِّكَ مُنتَهَىٰهَآ ٤٤ |
| 45. Na wo (Nkɔmhyɛni) deɛ woyɛ kɔkɔbɔni ma obi a ɔsuro (saa Da no). | إِنَّمَآ أَنتَ مُنذِرُ مَن يَخْشَىٰهَا ٤٥ |
| 46. Ɛda a (wɔn a wɔnnye nnie no) bɛhunu (saa Da) no no, ɛbɛyɛ wɔn sɛ anyumerɛ mu anaa anɔpa mu berɛ tiaa bi na wɔde tenaa (wiaseɛ). | كَأَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَهَا لَمْ يَلْبَثُوٓا۟ إِلَّا عَشِيَّةً أَوْ ضُحَىٰهَا ٤٦ |

## 80. Abasa

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. (Nkɔmhyɛni) anim sesaae, na ɔdanee ne ho. | عَبَسَ وَتَوَلَّىٰٓ ١ |
| 2. Efirisɛ onifirani no baa ne hɔ, | أَن جَآءَهُ ٱلْأَعْمَىٰ ٢ |
| 3. Na ɛdeɛn na ɛbɛkyerɛ wo sɛ ebia (saa onifirani no) bɛyɛ kronkron, | وَمَا يُدْرِيكَ لَعَلَّهُۥ يَزَّكَّىٰٓ ٣ |
| 4. Anaasɛ ɔde afutuo no bɛto n'adwene mu ama afutuo no ho aba no mfasoɔ? | أَوْ يَذَّكَّرُ فَتَنفَعَهُ ٱلذِّكْرَىٰٓ ٤ |
| 5. Obi a ɔhwɛ ne ho sɛ ɔsom bo no, | أَمَّا مَنِ ٱسْتَغْنَىٰ ٥ |
| 6. Ɔno mmom na wotie no. | فَأَنتَ لَهُۥ تَصَدَّىٰ ٦ |
| 7. Sɛ wannyɛ kronkron a, ɛho asɛm nna wo so. | وَمَا عَلَيْكَ أَلَّا يَزَّكَّىٰ ٧ |
| 8. Obi a wabɔ mmɔden aba wo hɔ, | وَأَمَّا مَن جَآءَكَ يَسْعَىٰ ٨ |

| | |
|---|---|
| 9. Na osuro (Nyankopɔn no) | وَهُوَ يَخۡشَىٰ ﴿٩﴾ |
| 10. Ɔno mmom na wayi w'adwen afiri ne soɔ. | فَأَنتَ عَنۡهُ تَلَهَّىٰ ﴿١٠﴾ |
| 11. Daabi, ɛyɛ Afutusɛm, | كَلَّآ إِنَّهَا تَذۡكِرَةٞ ﴿١١﴾ |
| 12. Enti obi a ɔpɛ no, ɔmfa ntu (ne ho) fo. | فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ﴿١٢﴾ |
| 13. Ɛwɔ Animuonyam Nwoma (a ɛwɔ Nyankopɔn hɔ) no mu. | فِي صُحُفٖ مُّكَرَّمَةٖ ﴿١٣﴾ |
| 14. (Nwoma a) ɛkorɔn wɔ Animuonyam ne kronkron yɛ mu, | مَّرۡفُوعَةٖ مُّطَهَّرَةِۭ ﴿١٤﴾ |
| 15. Wɔ (Soro abɔfoɔ) Atwerɛfoɔ nsam, | بِأَيۡدِي سَفَرَةٖ ﴿١٥﴾ |
| 16. (Atwerɛfoɔ) Animuonyamfoɔ apapafoɔ no. | كِرَامِۭ بَرَرَةٖ ﴿١٦﴾ |
| 17. Due nka onipa. Sɛdeɛ ne boniayɛ si teɛ | قُتِلَ ٱلۡإِنسَٰنُ مَآ أَكۡفَرَهُۥ ﴿١٧﴾ |
| 18. Ɔbɔɔ no fri adeɛ bɛn mu? | مِنۡ أَيِّ شَيۡءٍ خَلَقَهُۥ ﴿١٨﴾ |
| 19. Ɔbɔɔ no fri ahobae mu, ɛna Osiesiee no, | مِن نُّطۡفَةٍ خَلَقَهُۥ فَقَدَّرَهُۥ ﴿١٩﴾ |
| 20. Afei Ɔyɛɛ ne kwan so dwoodwoo maa no. | ثُمَّ ٱلسَّبِيلَ يَسَّرَهُۥ ﴿٢٠﴾ |
| 21. Afei na Wasan ama no awu na Wasie no wɔ adakamena mu. | ثُمَّ أَمَاتَهُۥ فَأَقۡبَرَهُۥ ﴿٢١﴾ |
| 22. Na sɛ Ɔpɛ nso a na Wanyane no (afri owuo mu). | ثُمَّ إِذَا شَآءَ أَنشَرَهُۥ ﴿٢٢﴾ |
| 23. Daabi, nanso (onipa) nyɛ deɛ (Nyankopɔn) ahyɛ ( no sɛ ɔnyɛ). | كَلَّا لَمَّا يَقۡضِ مَآ أَمَرَهُۥ ﴿٢٣﴾ |
| 24. Enti onipa nhwɛ n'aduane (ahyɛ ase), | فَلۡيَنظُرِ ٱلۡإِنسَٰنُ إِلَىٰ طَعَامِهِۦٓ ﴿٢٤﴾ |
| 25. Yɛhwie nsuo no ma ebuso paa, | أَنَّا صَبَبۡنَا ٱلۡمَآءَ صَبّٗا ﴿٢٥﴾ |
| 26. Afei na Yɛama asaase no apaepae paa, | ثُمَّ شَقَقۡنَا ٱلۡأَرۡضَ شَقّٗا ﴿٢٦﴾ |
| 27. Na Yɛama nnuaba afifi wɔ so, | فَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا حَبّٗا ﴿٢٧﴾ |
| 28. Ne bobe ne wira ne mfudeɛ ahodoɔ, | وَعِنَبٗا وَقَضۡبٗا ﴿٢٨﴾ |
| 29. Ne nku dua ne akyiresua dua; | وَزَيۡتُونٗا وَنَخۡلٗا ﴿٢٩﴾ |
| 30. Ne Turo a yɛagye ho a nnua ateten ahyɛ mma, | وَحَدَآئِقَ غُلۡبٗا ﴿٣٠﴾ |
| 31. Ne nnuaba ne wira a mmoa weɛ. | وَفَٰكِهَةٗ وَأَبّٗا ﴿٣١﴾ |
| 32. Ɛyɛ akɔnhoma ma mo ne moayɛmmoa. | مَّتَٰعٗا لَّكُمۡ وَلِأَنۡعَٰمِكُمۡ ﴿٣٢﴾ |
| 33. Na sɛ nteamu denden no ba a, | فَإِذَا جَآءَتِ ٱلصَّآخَّةُ ﴿٣٣﴾ |
| 34. Saa Da no onipa bɛdwane ne nua, | يَوۡمَ يَفِرُّ ٱلۡمَرۡءُ مِنۡ أَخِيهِ ﴿٣٤﴾ |
| 35. Ne ɔmaame ne ne papa, | وَأُمِّهِۦ وَأَبِيهِ ﴿٣٥﴾ |

| | |
|---|---|
| 36. Ne ne yere ne ne mma. | وَصَٰحِبَتِهِۦ وَبَنِيهِ ٣٦ |
| 37. Saa Da no, wɔn mu nipa biara ani bɛbere wɔ asɛm a ɛfa ɔno ara ne ho a, obi deɛ mmfa ne ho. | لِكُلِّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ يَوۡمَئِذٖ شَأۡنٞ يُغۡنِيهِ ٣٧ |
| 38. Saa Da no, ebinom anim bɛhyerɛn, | وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ مُّسۡفِرَةٞ ٣٨ |
| 39. Asere wɔ anigyeɛ mu, | ضَاحِكَةٞ مُّسۡتَبۡشِرَةٞ ٣٩ |
| 40. Saa Da no, ebinom nso anim bɛyɛ mfuturo, | وَوُجُوهٞ يَوۡمَئِذٍ عَلَيۡهَا غَبَرَةٞ ٤٠ |
| 41. Esum bɛkata wɔn so, na animguaseɛ bɛka wɔn, | تَرۡهَقُهَا قَتَرَةٌ ٤١ |
| 42. Saa nkorɔfoɔ no ne (Kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ nnipa bɔnefoɔ no. | أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡكَفَرَةُ ٱلۡفَجَرَةُ ٤٢ |

## 81. At-Takwir

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Sɛ yɛbobɔ awia ma ne nhyerɛne no firi hɔ na ɛyɛ tumm a, | إِذَا ٱلشَّمۡسُ كُوِّرَتۡ ١ |
| 2. Na sɛ Nsoromma tete hwe, | وَإِذَا ٱلنُّجُومُ ٱنكَدَرَتۡ ٢ |
| 3. Na sɛ mmepɔ tutu fri hɔ, | وَإِذَا ٱلۡجِبَالُ سُيِّرَتۡ ٣ |
| 4. Na sɛ yɛto yoma bedeɛ a ɔnyem abosome du asaworam, | وَإِذَا ٱلۡعِشَارُ عُطِّلَتۡ ٤ |
| 5. Na yɛboa nkeka-boaa ano wɔ faako , | وَإِذَا ٱلۡوُحُوشُ حُشِرَتۡ ٥ |
| 6. Na sɛ ogya tɔ po mu na ehuru, anaasɛ eyiri ma no kabom yɛ ɔpo baako, | وَإِذَا ٱلۡبِحَارُ سُجِّرَتۡ ٦ |
| 7. Na sɛ yɛka akra ne (honam) bɔ mu, | وَإِذَا ٱلنُّفُوسُ زُوِّجَتۡ ٧ |
| 8. Na yɛbisa abaayaa (akokoaa) a, yɛasie no animono so sɛ: | وَإِذَا ٱلۡمَوۡءُۥدَةُ سُئِلَتۡ ٨ |
| 9. "Ɛdeɛn bɔne na ɔyɛɛɛ a yɛkum no?", | بِأَيِّ ذَنۢبٖ قُتِلَتۡ ٩ |
| 10. Na sɛ yɛbue (obiara adwuma a, odiiɛ ho) Nwoma no mu, | وَإِذَا ٱلصُّحُفُ نُشِرَتۡ ١٠ |
| 11. Na sɛ ɔsoro nkatanimu no yi na efiri ne tebea hɔ, | وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ كُشِطَتۡ ١١ |
| 12. Na yɛsɔ Amanehunu gya no ano, | وَإِذَا ٱلۡجَحِيمُ سُعِّرَتۡ ١٢ |
| 13. Na yɛde ɔsoro Aheman no bɛn (agyidiefoɔ no) a, | وَإِذَا ٱلۡجَنَّةُ أُزۡلِفَتۡ ١٣ |
| 14. (Ɛhɔ na) ɔkra biara bɛhunu (dwuma pa anaasɛ dwuma bɔne a) ɔde aba. | عَلِمَتۡ نَفۡسٞ مَّآ أَحۡضَرَتۡ ١٤ |

| | |
|---|---|
| 15. Mede Nsoromma a, | فَلَآ أُقۡسِمُ بِٱلۡخُنَّسِ ١٥ |
| 16. Epue na ɛnante kɔtɔ, | ٱلۡجَوَارِ ٱلۡكُنَّسِ ١٦ |
| 17. Ne anadwo, sɛ ɛde ne sum no ba (bɛkata biribiara so), | وَٱلَّيۡلِ إِذَا عَسۡعَسَ ١٧ |
| 18. Ne ahomakye, ɛberɛ a ɛbɛhome ayi ne nhyerɛnee no adie no di nse sɛ: | وَٱلصُّبۡحِ إِذَا تَنَفَّسَ ١٨ |
| 19. Nokorɛ, (Qur'aan) yɛ Ɔbɔfoɔ Nimuonyamfoɔ no asɛm (a, Nyankopɔn de asomaa no). | إِنَّهُۥ لَقَوۡلُ رَسُولٖ كَرِيمٖ ١٩ |
| 20. (Ɔbɔfoɔ Gabriel) a ɔwɔ Tumi ne diberɛ wɔ Animuoyam Hene no anim no, | ذِي قُوَّةٍ عِندَ ذِي ٱلۡعَرۡشِ مَكِينٖ ٢٠ |
| 21. (Gabriel) a (Abofoɔ) yɛ sotie ma no, Nokwafoɔ no. | مُّطَاعٖ ثَمَّ أَمِينٖ ٢١ |
| 22. Enti mo yɔnko (Muhammad) mmɔɔ dam; | وَمَا صَاحِبُكُم بِمَجۡنُونٖ ٢٢ |
| 23. Ɛyɛ ampa sɛ, ohunuu (Gabriel) pefee wɔ wiem. | وَلَقَدۡ رَءَاهُ بِٱلۡأُفُقِ ٱلۡمُبِينِ ٢٣ |
| 24. (Muhammad) nyɛ obi a ɔde Asumade no sie, bɔ ho ayɛmuɔnyono. | وَمَا هُوَ عَلَى ٱلۡغَيۡبِ بِضَنِينٖ ٢٤ |
| 25. (Qur'aan) nyɛ ɔbonsam a yabɔ no dua no asɛm. | وَمَا هُوَ بِقَوۡلِ شَيۡطَٰنٖ رَّجِيمٖ ٢٥ |
| 26. Na afei ɛhen na morekɔ yi? | فَأَيۡنَ تَذۡهَبُونَ ٢٦ |
| 27. Nokorɛ sɛ (Qur'aan) yɛ afutusɛm ma amansan nyinaa, | إِنۡ هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٢٧ |
| 28. (Titiriw) de ma mo mu obi a ɔpɛ sɛ onya kwankyerɛ. | لِمَن شَآءَ مِنكُمۡ أَن يَسۡتَقِيمَ ٢٨ |
| 29. Na ɛnnyɛ sɛdeɛ mopɛ, na mmom sɛdeɛ Onyankopɔn, Abɔdeɛ nyinaa Wura no pɛ (na ɛbɛyɛ hɔ). | وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٩ |

# 82. Al-Infitoaar

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Sɛ ɔsoro mu sunsuan, | إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنفَطَرَتۡ ١ |
| 2. Na sɛ Nsoromma tete hwe na ɛtu pete a, | وَإِذَا ٱلۡكَوَاكِبُ ٱنتَثَرَتۡ ٢ |
| 3. Na sɛ ɔpo yiri na ɛbu fa so a, | وَإِذَا ٱلۡبِحَارُ فُجِّرَتۡ ٣ |
| 4. Na sɛ Adakamena so buebue a, | وَإِذَا ٱلۡقُبُورُ بُعۡثِرَتۡ ٤ |
| 5. Ɛna ɔkra biara bɛhunu deɛ (ɔyɛ de too) n'anim ne deɛ ɛkaa akyire. | عَلِمَتۡ نَفۡسٞ مَّا قَدَّمَتۡ وَأَخَّرَتۡ ٥ |
| 6. Onipa, ɛdeɛn adeɛ paa na adaadaa wo wɔ wo Wura Adom Hene no ho? | يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡإِنسَٰنُ مَا غَرَّكَ بِرَبِّكَ ٱلۡكَرِيمِ ٦ |
| 7. (Wo Wura) no a Ɔbɔɔ wo, nwenee wo siesiee wo, totoo wo pɛpɛɛpɛ- | ٱلَّذِي خَلَقَكَ فَسَوَّىٰكَ فَعَدَلَكَ ٧ |
| 8. De wo too mfonini biara a Ɔpɛ mu. | فِيٓ أَيِّ صُورَةٖ مَّا شَآءَ رَكَّبَكَ ٨ |
| 9. Aane, nanso monnye Atemmuo no nni. | كَلَّا بَلۡ تُكَذِّبُونَ بِٱلدِّينِ ٩ |
| 10. Nokorɛ sɛ, (Soro abɔfoɔ) Awɛnfoɔ ka mo ho. | وَإِنَّ عَلَيۡكُمۡ لَحَٰفِظِينَ ١٠ |
| 11. Atwerɛfoɔ Animuonyamfoɔ no, | كِرَامٗا كَٰتِبِينَ ١١ |
| 12. Wɔnim deɛ moreyɛ (nyinaa). | يَعۡلَمُونَ مَا تَفۡعَلُونَ ١٢ |
| 13. Nokorɛ sɛ, apapafoɔ no bɛwɔ anigyeɛ mu, | إِنَّ ٱلۡأَبۡرَارَ لَفِي نَعِيمٖ ١٣ |
| 14. Nokorɛ nso sɛ, abɔneɛfoɔ no bɛkɔ Amanehunu gya no mu. | وَإِنَّ ٱلۡفُجَّارَ لَفِي جَحِيمٖ ١٤ |
| 15. Wɔbɛkɔ mu wɔ Akatua da no, | يَصۡلَوۡنَهَا يَوۡمَ ٱلدِّينِ ١٥ |
| 16. Na wɔmmfiri mu. | وَمَا هُمۡ عَنۡهَا بِغَآئِبِينَ ١٦ |
| 17. Ɛdeɛn na ɛbɛkyerɛ wo sɛdeɛ Akatua da no si teɛ? | وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلدِّينِ ١٧ |
| 18. Bio, ɛdeɛn na ɛbɛkyerɛ wo sɛdeɛ Akatua da no si teɛ? | ثُمَّ مَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلدِّينِ ١٨ |
| 19. Ɛyɛ Da a, ɔkra bi nni tumi a ɔde bɛboa ɔkra bi wɔ biribi ho; na saa Da no tumi nyinaa wɔ Nyankopɔn. | يَوۡمَ لَا تَمۡلِكُ نَفۡسٞ لِّنَفۡسٖ شَيۡـٔٗاۖ وَٱلۡأَمۡرُ يَوۡمَئِذٖ لِّلَّهِ ١٩ |

# 83. Al-Mutoaffinfiin

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Due nka asisiefoɔ no, | وَيۡلٞ لِّلۡمُطَفِّفِينَ ١ |
| 2. Wɔn a sɛ wɔrehyɛ (biribi te sɛ kookoo anaa aburoo anaa nkyene anaa ɛmoo) afri (obi hɔ a) wɔhyɛ ma ɛyɛ ma; | ٱلَّذِينَ إِذَا ٱكۡتَالُواْ عَلَى ٱلنَّاسِ يَسۡتَوۡفُونَ ٢ |
| 3. Na sɛ wɔrehyɛ anaasɛ wɔresusu (ama obi a) wɔte so (bɔ saa nipa no nyansa korɔno). | وَإِذَا كَالُوهُمۡ أَو وَّزَنُوهُمۡ يُخۡسِرُونَ ٣ |
| 4. Enti saa nkorɔfoɔ no nnwen sɛ yɛbɛnyane wɔn- | أَلَا يَظُنُّ أُوْلَٰٓئِكَ أَنَّهُم مَّبۡعُوثُونَ ٤ |
| 5. Ama Ɛda kɛseɛ bi? | لِيَوۡمٍ عَظِيمٖ ٥ |
| 6. Ɛda a nnipa nyinaa bɛgyina Abɔdeɛ nyinaa Wura Nyankopɔn anim no? | يَوۡمَ يَقُومُ ٱلنَّاسُ لِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦ |
| 7. Daabi, Abɔnefoɔ no Nwoma wɔ 'Sijjinn' mu. | كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ ٱلۡفُجَّارِ لَفِي سِجِّينٖ ٧ |
| 8. Na ɛdeɛn na ɛbɛkyerɛ wo adeɛ a ɛyɛ 'Sijjnn' no? | وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا سِجِّينٞ ٨ |
| 9. Ɛyɛ Nwoma a yɛatwerɛ (fa abɔneɛfoɔ no nnwuma ho). | كِتَٰبٞ مَّرۡقُومٞ ٩ |
| 10. Saa Da no, due nka wɔn a wɔfa (Nokorɛ no) sɛ atorɔsɛm no, | وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١٠ |
| 11. Wɔn a wɔfa Akatua da no atorɔsɛm no, | ٱلَّذِينَ يُكَذِّبُونَ بِيَوۡمِ ٱلدِّينِ ١١ |
| 12. Na obiara nni hɔ a ɔfa no atorɔsɛm, gyesɛ mmaratoni, ɔbɔneɛni. | وَمَا يُكَذِّبُ بِهِۦٓ إِلَّا كُلُّ مُعۡتَدٍ أَثِيمٍ ١٢ |
| 13. Sɛ yɛrekenkan Yɛn Nsɛm no kyerɛ no a, deɛ ɔka ne sɛ: "Tetefoɔ no anansesɛm". | إِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٣ |
| 14. Daabi, (Dwumadi bɔne a) wɔnsa aka no awe naakye wɔ wɔn akoma mu, | كَلَّاۖ بَلۡۜ رَانَ عَلَىٰ قُلُوبِهِم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ١٤ |
| 15. Daabi, saa Da no yɛde ntwaremu bɛtware wɔn ne wɔn Wura Nyankopɔn ntɛm. | كَلَّآ إِنَّهُمۡ عَن رَّبِّهِمۡ يَوۡمَئِذٖ لَّمَحۡجُوبُونَ ١٥ |
| 16. Afei yɛde wɔn bɛkɔ Amanehunu gya no mu. | ثُمَّ إِنَّهُمۡ لَصَالُواْ ٱلۡجَحِيمِ ١٦ |
| 17. Afei yɛbɛka sɛ: "Woi na mofaa no atorɔsɛm no ". | ثُمَّ يُقَالُ هَٰذَا ٱلَّذِي كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ١٧ |

| | |
|---|---|
| 18. Aane, nokorɛ sɛ apapafoɔ no Nwoma wɔ ‘illiyyiin. | كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ ٱلۡأَبۡرَارِ لَفِي عِلِّيِّينَ ١٨ |
| 19. Na ɛdeɛn na ɛbɛkyerɛ wo deɛ ɛyɛ ‘Illiyyuun’ no? | وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا عِلِّيُّونَ ١٩ |
| 20. Ɛyɛ (apapafoɔ no nnwuma a yɛatwerɛ) ho Nwoma, | كِتَٰبٞ مَّرۡقُومٞ ٢٠ |
| 21. (Soro Abɔfoɔ) a wɔbɛn (Nyankopɔn) no di ho adanseɛ. | يَشۡهَدُهُ ٱلۡمُقَرَّبُونَ ٢١ |
| 22. Nokorɛ sɛ, apapafoɔ no wɔ anigyeɛ mu-, | إِنَّ ٱلۡأَبۡرَارَ لَفِي نَعِيمٍ ٢٢ |
| 23. Wɔ Animuonyam Ahennwa so rehwɛ (deɛ ɛrekɔ soɔ). | عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ٢٣ |
| 24. Wohunu anigyeɛ no nhyerɛnee wɔ wɔn anim. | تَعۡرِفُ فِي وُجُوهِهِمۡ نَضۡرَةَ ٱلنَّعِيمِ ٢٤ |
| 25. Yɛbɛma wɔn nsa kronkron a yɛatua ano anom. | يُسۡقَوۡنَ مِن رَّحِيقٖ مَّخۡتُومٍ ٢٥ |
| 26. N'awieɛ no yɛ ‘Misk’. Woi so na wɔn a, wɔresi akan (wɔ nnepa ho no) nsi akan. | خِتَٰمُهُۥ مِسۡكٞۚ وَفِي ذَٰلِكَ فَلۡيَتَنَافَسِ ٱلۡمُتَنَٰفِسُونَ ٢٦ |
| 27. ‘Tasniim’ na yɛde bɛfra (saa nsa no). | وَمِزَاجُهُۥ مِن تَسۡنِيمٍ ٢٧ |
| 28. (‘Tasniim no) yɛ Asutire bi a wɔn a wɔbɛn (Nyankopɔn) no bɛnom mu (nsuo). | عَيۡنٗا يَشۡرَبُ بِهَا ٱلۡمُقَرَّبُونَ ٢٨ |
| 29. Nokorɛ sɛ na abɔneɛfoɔ no sere wɔn a, wɔagye adie no. | إِنَّ ٱلَّذِينَ أَجۡرَمُواْ كَانُواْ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ يَضۡحَكُونَ ٢٩ |
| 30. Sɛ wɔretwa mu (wɔ agyidiefoɔ no) ho a, (boniayɛfoɔ no) bɔ wɔn ani kyerɛ wɔn ho wɔn ho (de di agyidiefoɔ no ho fɛw). | وَإِذَا مَرُّواْ بِهِمۡ يَتَغَامَزُونَ ٣٠ |
| 31. Sɛ wɔsan kɔ wɔn nkorɔfoɔ no hɔ a, wɔsan kɔ no fɛw die so. | وَإِذَا ٱنقَلَبُوٓاْ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِمُ ٱنقَلَبُواْ فَكِهِينَ ٣١ |
| 32. Sɛ wɔhu (agyidiefoɔ) no a, asɛm a wɔka ne sɛ: “Nokorɛ sɛ, saa nkorɔfoɔ yi ayera paa.” | وَإِذَا رَأَوۡهُمۡ قَالُوٓاْ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَضَآلُّونَ ٣٢ |
| 33. Nanso yɛnsomaa wɔn sɛ wɔmɛhwɛ (agyidiefoɔ no) so. | وَمَآ أُرۡسِلُواْ عَلَيۡهِمۡ حَٰفِظِينَ ٣٣ |
| 34. Saa Da no deɛ, wɔn a wɔagye adie no bɛsere wɔn a wɔannye annie no, | فَٱلۡيَوۡمَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنَ ٱلۡكُفَّارِ يَضۡحَكُونَ ٣٤ |
| 35. (Wɔtete) Animuonyam Ahennwa so rehwɛ (deɛ ɛrekɔ soɔ). | عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ٣٥ |
| 36. Enti boniayɛfoɔ no nyaa deɛ na wɔreyɛ no so akatua pɛpɛɛpɛ? | هَلۡ ثُوِّبَ ٱلۡكُفَّارُ مَا كَانُواْ يَفۡعَلُونَ ٣٦ |

# 84. Al-Inshiqaaq

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Sɛ ɔsoro sunsuan asin-asin, | إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنشَقَّتۡ ١ |
| 2. Na ɔtie ne Wura Nyankopɔn ahyɛdeɛ a, ɛyɛ n'asɛde (sɛ ɔyɛ sotie de ma ne Wura Nyankopɔn ahyɛdeɛ). | وَأَذِنَتۡ لِرَبِّهَا وَحُقَّتۡ ٢ |
| 3. Na sɛ asaase no mu twe, | وَإِذَا ٱلۡأَرۡضُ مُدَّتۡ ٣ |
| 4. Na ɔyi deɛ ɛwɔ ne mu nyinaa firi adi, na ɛda mpan, | وَأَلۡقَتۡ مَا فِيهَا وَتَخَلَّتۡ ٤ |
| 5. Na ɔtie ne Wura Nyankopɔn ahyɛdeɛ a, ɛyɛ n'asɛde (sɛ ɔyɛ sotie de ma ne Wura Nyankopɔn ahyɛdeɛ). | وَأَذِنَتۡ لِرَبِّهَا وَحُقَّتۡ ٥ |
| 6. Onipa dasani, bɔ mmɔden paa (di dwuma) a ɛkɔ wo Wura Nyankopɔn hɔ, na nokorɛ sɛ wobɛhyia no, (anaasɛ wobɛhyia wo dwumadie no so akatua, sɛ ɛyɛ papa anaasɛ bɔne). | يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡإِنسَٰنُ إِنَّكَ كَادِحٌ إِلَىٰ رَبِّكَ كَدۡحٗا فَمُلَٰقِيهِ ٦ |
| 7. (Saa Da no) obi a, yɛde ne (Dwumadie ho) Nwoma bɛma no wɔ ne nsa nifa mu no, | فَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ ٧ |
| 8. (Saa nipa no) bɛbu nkonta a ɛyɛ mmrɛ, | فَسَوۡفَ يُحَاسَبُ حِسَابٗا يَسِيرٗا ٨ |
| 9. Na ɔbɛdane ne ho akɔ n'abusuafoɔ hɔ wɔ anigyeɛ mu. | وَيَنقَلِبُ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ مَسۡرُورٗا ٩ |
| 10. Na mmom obi a yɛde ne Nwoma bɛfa n'akyi ama no wɔ n'akyi no, | وَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ وَرَآءَ ظَهۡرِهِۦ ١٠ |
| 11. Ɔbɛsu afrɛ owuo, | فَسَوۡفَ يَدۡعُواْ ثُبُورٗا ١١ |
| 12. Na ɔbɛkɔ Ogya frama mu. | وَيَصۡلَىٰ سَعِيرًا ١٢ |
| 13. (Ɛberɛ a na ɔwɔ wiaseɛ no) na n'ani gye wɔ n'abusuafoɔ mu. | إِنَّهُۥ كَانَ فِيٓ أَهۡلِهِۦ مَسۡرُورًا ١٣ |
| 14. Nokorɛ sɛ na ɔdwen sɛ ɔnsan nkɔ (Nyankopɔn) hɔ bio. | إِنَّهُۥ ظَنَّ أَن لَّن يَحُورَ ١٤ |
| 15. Aane, nokorɛ sɛ na ne Wura Nyankopɔn hu no (abrɛ biara). | بَلَىٰٓۚ إِنَّ رَبَّهُۥ كَانَ بِهِۦ بَصِيرٗا ١٥ |
| 16. Mede tɔ-wia, anaasɛ ɛberɛ a awia akɔtɔ ama ewiem ayɛ kɔɔ no, | فَلَآ أُقۡسِمُ بِٱلشَّفَقِ ١٦ |
| 17. Ne Anadwo, ne adeɛ biara a anadwo ka no soɔ, anaasɛ ɛboa ano wɔ faako, | وَٱلَّيۡلِ وَمَا وَسَقَ ١٧ |
| 18. Ne ɛberɛ a bosome bɛnyini atwa kanko no di nse sɛ: | وَٱلۡقَمَرِ إِذَا ٱتَّسَقَ ١٨ |

| | |
|---|---|
| 19. "Nokorɛ, mobɛforo afri gyinabrɛ mu, akɔ gyinabrɛ mu (wɔ wiase ne Daakye), | لَتَرۡكَبُنَّ طَبَقًا عَن طَبَقٖ ١٩ |
| 20. Na afei ɛdeɛn na ɛha wɔn a enti wɔnnye (Nokorɛ no) nnie, | فَمَا لَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٢٠ |
| 21. Na sɛ yɛrekenkan Qur'aan kyerɛ wɔn a wɔmmfa wɔn anim mmutu fɔm? | وَإِذَا قُرِئَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقُرۡءَانُ لَا يَسۡجُدُونَ۩ ٢١ |
| 22. Aane, wɔn a wɔnnye nnie no fa no sɛ atorɔsɛm. | بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يُكَذِّبُونَ ٢٢ |
| 23. Nyankopɔn deɛ Ɔnim deɛ wɔde suma. | وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا يُوعُونَ ٢٣ |
| 24. Enti fa asotwee yaaya no ho anohoba no bɔ wɔn. | فَبَشِّرۡهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٢٤ |
| 25. Na mmom wɔn a wɔagye (Nokorɛ no) adie na wɔdi dwuma pa no deɛ, wɔn wɔ akatua a enni awieɛ. | إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمۡ أَجۡرٌ غَيۡرُ مَمۡنُونِۭ ٢٥ |

# 85. Al-Buruuj

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Mede ɔsoro a, ɛkuta Nsoromma akɛseɛ, | وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلۡبُرُوجِ ١ |
| 2. Ne ɛda a yɛahyɛ ho bɔ no, | وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡمَوۡعُودِ ٢ |
| 3. Ne ɔdanseni no, ne adeɛ a, ɔredi ho adanseɛ no di nse sɛ: | وَشَاهِدٖ وَمَشۡهُودٖ ٣ |
| 4. Due nka wɔn a wɔtuu Amena (de agyidiefoɔ guu mu hyee wɔn)- | قُتِلَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡأُخۡدُودِ ٤ |
| 5. Wɔ ogya tanaa a, yɛasɔ ano mu no. | ٱلنَّارِ ذَاتِ ٱلۡوَقُودِ ٥ |
| 6. Ɛberɛ a, na wɔkoto (ogya) no ho no, | إِذۡ هُمۡ عَلَيۡهَا قُعُودٞ ٦ |
| 7. Na wɔnom ara yɛ adansefoɔ wɔ neɛ na wɔredeyɛ agyidifoɔ no. | وَهُمۡ عَلَىٰ مَا يَفۡعَلُونَ بِٱلۡمُؤۡمِنِينَ شُهُودٞ ٧ |
| 8. Ɛnyɛ hwee ho nti na wɔhyɛɛ wɔn aniɛyaa, na mmom sɛ wɔn agye Otumfoɔ, Ayeyie Wura Nyankopɔn no adi nti. | وَمَا نَقَمُواْ مِنۡهُمۡ إِلَّآ أَن يُؤۡمِنُواْ بِٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَمِيدِ ٨ |
| 9. (Nyankopɔn) no a, ɔsoro ne Asaase so Ahennie yɛ Ne dea no. Onyankopɔn deɛ Odi biribiara ho adanseɛ. | ٱلَّذِي لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٌ ٩ |
| 10. Wɔn a wɔtan agyidiefoɔ mmarima ne agyidiefoɔ mmaa no ani, na wɔn ansakra wɔn adwene no, wɔbɛnya Amanehunu gya no mu asotwee, na wɔsan wɔ ɔhyeɛ asotwee. | إِنَّ ٱلَّذِينَ فَتَنُواْ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ ثُمَّ لَمۡ يَتُوبُواْ فَلَهُمۡ عَذَابُ جَهَنَّمَ وَلَهُمۡ عَذَابُ ٱلۡحَرِيقِ ١٠ |

11. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔagye adie, na wɔdii dwuma pa no, wɔbɛnya Ahemman a, nsubɔnten nenam aseɛ; na ɛno ne Nkonimdie kɛseɛ no.
إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمۡ جَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡكَبِيرُ ١١

12. Nokorɛ sɛ, wo Wura Nyankopɔn buma (anaasɛ N'asotwee) mu yɛ den papaapa.
إِنَّ بَطۡشَ رَبِّكَ لَشَدِيدٌ ١٢

13. Nokorɛ sɛ, Ɔno na Ɔhyɛɛ aseɛ bɔɔ adeɛ, ɛna Ɔbɛsan de aba nkwa mu bio.
إِنَّهُۥ هُوَ يُبۡدِئُ وَيُعِيدُ ١٣

14. Ɔne Bɔnefakyɛ Hene, Ɔdɔ ne Ayɛmyɛ Wura no,
وَهُوَ ٱلۡغَفُورُ ٱلۡوَدُودُ ١٤

15. (Ɔne) Animuonyam Ahennwa Hene no,
ذُو ٱلۡعَرۡشِ ٱلۡمَجِيدُ ١٥

16. (Otumfoɔ a) Ɔyɛ deɛ Ɔpɛ.
فَعَّالٞ لِّمَا يُرِيدُ ١٦

17. (Ɔkɔmhyɛni), asraafoɔ no ho asɛm no abɛduru wo hɔ?
هَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلۡجُنُودِ ١٧

18. (Ɛyɛ) Farao ne Samuud (asraafoɔ no)?
فِرۡعَوۡنَ وَثَمُودَ ١٨

19. Nanso wɔn a wɔnnye nnie no gu so po (Nokorɛ no).
بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي تَكۡذِيبٖ ١٩

20. Nyankopɔn firi wɔn akyi atwa ahyia.
وَٱللَّهُ مِن وَرَآئِهِم مُّحِيطُۢ ٢٠

21. Aane, ɛyɛ Qur'aan, Animuonyam (Nwoma) noa,
بَلۡ هُوَ قُرۡءَانٞ مَّجِيدٞ ٢١

22. Ɛwɔ (Nyankopɔn) Apaawa (Lawuhul-Mah'fuuz) a, (Soro abɔfoɔ) bɔ ho ban no so.
فِي لَوۡحٖ مَّحۡفُوظِۭ ٢٢

## 86. At-Toaariq

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Mede ɔsoro, ne anadwo-Srafoɔ no di nse.
وَٱلسَّمَآءِ وَٱلطَّارِقِ ١

2. Na ɛdeɛn na ɛbɛkyerɛ wo deɛ ɛyɛ Anadwo-Srafoɔ no?
وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلطَّارِقُ ٢

3. Ɛyɛ Nsoromma a, ɛhyerɛn papaapa.
ٱلنَّجۡمُ ٱلثَّاقِبُ ٣

4. Ɔkra biara nni hɔ a, ɔwɛnfoɔ nni ne soɔ.
إِن كُلُّ نَفۡسٖ لَّمَّا عَلَيۡهَا حَافِظٞ ٤

5. Enti onipa nhwɛ adeɛ a yɛbɔɔ no firii mu.
فَلۡيَنظُرِ ٱلۡإِنسَٰنُ مِمَّ خُلِقَ ٥

6. Yɛbɔɔ no frii nsuo a, epue ba mu.
خُلِقَ مِن مَّآءٖ دَافِقٖ ٦

7. Epue fri sisie ne mfem-padeɛ ntɛm.
يَخۡرُجُ مِنۢ بَيۡنِ ٱلصُّلۡبِ وَٱلتَّرَآئِبِ ٧

8. Ɛyɛ nokorɛ sɛ, Nyankopɔn wɔ tumi sɛ (onipa wu a) Ɔnyane no san ba nkwa mu bio.
إِنَّهُۥ عَلَىٰ رَجۡعِهِۦ لَقَادِرٞ ٨

9. Ɛda a, deɛ asuma biara bɛda adie no,
يَوۡمَ تُبۡلَى ٱلسَّرَآئِرُ ٩

| | |
|---|---|
| 10. (Saa Da no) onipa nni tumi anaa ɔboafoɔ biara. | فَمَا لَهُۥ مِن قُوَّةٖ وَلَا نَاصِرٖ ١٠ |
| 11. Mede ɔsoro a, ɛdi nsutɔ ho akɔneaba, | وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلرَّجۡعِ ١١ |
| 12. Ne asaase a, ɛbue (ma nnɔbae ne nsuo puepue fri mu) no di nse sɛ: | وَٱلۡأَرۡضِ ذَاتِ ٱلصَّدۡعِ ١٢ |
| 13. Nokorɛ, saa (Qur’aan yi) yɛ Asɛm a ɛda nokorɛ ne nkontompo adie; | إِنَّهُۥ لَقَوۡلٞ فَصۡلٞ ١٣ |
| 14. Na ɛnyɛ fɛw die. | وَمَا هُوَ بِٱلۡهَزۡلِ ١٤ |
| 15. Nokorɛ sɛ, (abɔneɛfoɔ no) rebɔ pɔ (atia Muhammad), | إِنَّهُمۡ يَكِيدُونَ كَيۡدٗا ١٥ |
| 16. Na Me (Nyankopɔn) nso Merebɔ pɔ. | وَأَكِيدُ كَيۡدٗا ١٦ |
| 17. Enti (Ɔkɔmhyɛni), wodeɛ to wobo ase ma boniayɛfoɔ no, na ma wɔn ɛberɛ kakra. | فَمَهِّلِ ٱلۡكَٰفِرِينَ أَمۡهِلۡهُمۡ رُوَيۡدَۢا ١٧ |

## 87. Al-A’alaa

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Bɔ wo Wura Nyankopɔn Kokuroko no abodin. | سَبِّحِ ٱسۡمَ رَبِّكَ ٱلۡأَعۡلَى ١ |
| 2. (Wo Wura) no a Ɔbɔɔ adeɛ, totoo biribiara pɛpɛɛpɛ, | ٱلَّذِي خَلَقَ فَسَوَّىٰ ٢ |
| 3. Na Ɔyɛ nhyehyɛe san kyerɛ (nipa) kwan, | وَٱلَّذِي قَدَّرَ فَهَدَىٰ ٣ |
| 4. Na Ɔma nwira mono fifiri, | وَٱلَّذِيٓ أَخۡرَجَ ٱلۡمَرۡعَىٰ ٤ |
| 5. Na Ɔma no woɔ, na ɛdwan. | فَجَعَلَهُۥ غُثَآءً أَحۡوَىٰ ٥ |
| 6. (Ɔkɔmhyɛni), Yɛbɛkenkan (Qur’aan no) akyerɛ wo, na wo werɛ mfi, | سَنُقۡرِئُكَ فَلَا تَنسَىٰٓ ٦ |
| 7. Gye sɛ deɛ Nyankopɔn pɛ. Nokorɛ sɛ, Ɔno na Ɔnim deɛ ɛda adie ne deɛ asuma. | إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُۚ إِنَّهُۥ يَعۡلَمُ ٱلۡجَهۡرَ وَمَا يَخۡفَىٰ ٧ |
| 8. Na Yɛbɛyɛ no mmrɛ ama wo ama no ayɛ mmrɛ. | وَنُيَسِّرُكَ لِلۡيُسۡرَىٰ ٨ |
| 9. Enti tu (wɔn) fo, efrisɛ mfasoɔ wɔ afutuo no so. | فَذَكِّرۡ إِن نَّفَعَتِ ٱلذِّكۡرَىٰ ٩ |
| 10. Obi a ɔsuro Nyame no de bɛtu ne ho fo. | سَيَذَّكَّرُ مَن يَخۡشَىٰ ١٠ |
| 11. Na otibɔneni no deɛ ɔbɛtwe ne ho afiri ho. | وَيَتَجَنَّبُهَا ٱلۡأَشۡقَى ١١ |
| 12. Ɔno na ɔbɛkɔ egya kɛseɛ no mu no. | ٱلَّذِي يَصۡلَى ٱلنَّارَ ٱلۡكُبۡرَىٰ ١٢ |
| 13. Ɔnnwu wɔ mu, na ɔnya nkwa nso. | ثُمَّ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحۡيَىٰ ١٣ |

| | |
|---|---|
| 14. Nokorɛ sɛ, obi a ɔbɛdi ne ho nni anaasɛ ɔbɛyɛ kronkron no adi nkonim, | قَدْ أَفْلَحَ مَن تَزَكَّىٰ ﴿١٤﴾ |
| 15. Na Ɔbɔ ne Wura Nyankopɔn abodin, yɛ Sala (anaa ɔfrɛ Nyame). | وَذَكَرَ ٱسْمَ رَبِّهِۦ فَصَلَّىٰ ﴿١٥﴾ |
| 16. Nanso mopɛ saa wiase asetena yi, | بَلْ تُؤْثِرُونَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا ﴿١٦﴾ |
| 17. Aberɛ nso a Daakye deɛ no na ɛyɛ, ɛno nso na ɛwɔ hɔ daa. | وَٱلْـَٔاخِرَةُ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰٓ ﴿١٧﴾ |
| 18. Nokorɛ sɛ, saa (afutuo) yi wɔ tetefoɔ no Nsɛmpa no mu; | إِنَّ هَـٰذَا لَفِى ٱلصُّحُفِ ٱلْأُولَىٰ ﴿١٨﴾ |
| 19. Abraham ne Mose Nsɛmpa Nwoma no. | صُحُفِ إِبْرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ ﴿١٩﴾ |

## 88. Al-Ghaashiya

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Asɛm kɛseɛ a (nehuu) boro (nipa) soɔ no ho asɛm no abɛduru wo hɔ? | هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلْغَـٰشِيَةِ ﴿١﴾ |
| 2. Saa Da no, ebinom ani bɛwu, | وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ خَـٰشِعَةٌ ﴿٢﴾ |
| 3. Adwumaden, ɔberɛhunu, | عَامِلَةٌ نَّاصِبَةٌ ﴿٣﴾ |
| 4. Wɔbɛkɔ Ogya tanaa a, ano yɛ den paa mu, | تَصْلَىٰ نَارًا حَامِيَةً ﴿٤﴾ |
| 5. Yɛbɛma wɔn anom nsuo wɔ Nsuohyeɛ abura mu. | تُسْقَىٰ مِنْ عَيْنٍ ءَانِيَةٍ ﴿٥﴾ |
| 6. Wɔnya aduane nni, na mmom gye sɛ (nkasɛɛ dua nyononyono bi a yɛfrɛ no) 'Doariin' (na wɔbɛweɛ). | لَّيْسَ لَهُمْ طَعَامٌ إِلَّا مِن ضَرِيعٍ ﴿٦﴾ |
| 7. Ɛnyɛ wɔn honam yie, na ɛmmee wɔn nso. | لَّا يُسْمِنُ وَلَا يُغْنِى مِن جُوعٍ ﴿٧﴾ |
| 8. Saa Da no ebinom nso anim bɛyɛ frɔmfrɔm fɛfɛɛfɛ. | وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَّاعِمَةٌ ﴿٨﴾ |
| 9. Wɔn ani bɛgye wɔn mmɔdemmɔ ho, | لِّسَعْيِهَا رَاضِيَةٌ ﴿٩﴾ |
| 10. Wɔ Animuonyam Aheman no mu. | فِى جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ﴿١٠﴾ |
| 11. Wɔnte nsɛm hunu biara wɔ hɔ. | لَّا تَسْمَعُ فِيهَا لَـٰغِيَةً ﴿١١﴾ |
| 12. Asutire a ɛretene bi wɔ mu. | فِيهَا عَيْنٌ جَارِيَةٌ ﴿١٢﴾ |
| 13. Animuonyam ahennwa bi a yama soɔ nso wɔ mu, | فِيهَا سُرُرٌ مَّرْفُوعَةٌ ﴿١٣﴾ |
| 14. Ne nhwehwɛ nkuruwaa a, esisi hɔ, | وَأَكْوَابٌ مَّوْضُوعَةٌ ﴿١٤﴾ |
| 15. Ne mpikyi (anaasɛ atɛ anaa Kushin) a, yato no santen. | وَنَمَارِقُ مَصْفُوفَةٌ ﴿١٥﴾ |
| 16. Ɛne kapɛt papa a, ɛsesɛ hɔ. | وَزَرَابِىُّ مَبْثُوثَةٌ ﴿١٦﴾ |

| | |
|---|---|
| 17. Enti wɔnhunuu sɛdeɛ yɛasi abɔ Yoma? | أَفَلَا يَنظُرُونَ إِلَى ٱلْإِبِلِ كَيْفَ خُلِقَتْ ﴿١٧﴾ |
| 18. Ɛne ɔsoro sɛdeɛ yɛasi apagya no? | وَإِلَى ٱلسَّمَآءِ كَيْفَ رُفِعَتْ ﴿١٨﴾ |
| 19. Ɛne mmepɔ, sɛdeɛ yɛasi de atintim hɔ pintinn? | وَإِلَى ٱلْجِبَالِ كَيْفَ نُصِبَتْ ﴿١٩﴾ |
| 20. Ɛne asaase sɛdeɛ yɛasi atrɛ mu? | وَإِلَى ٱلْأَرْضِ كَيْفَ سُطِحَتْ ﴿٢٠﴾ |
| 21. Enti tu (wɔn) fo, efirisɛ woyɛ obi a wotu (amanfoɔ) foɔ. | فَذَكِّرْ إِنَّمَآ أَنتَ مُذَكِّرٌ ﴿٢١﴾ |
| 22. Wonyɛ obi a wohyɛ wɔn so, | لَّسْتَ عَلَيْهِم بِمُصَيْطِرٍ ﴿٢٢﴾ |
| 23. Na mmom obi a, ɔbɛdane n'akyi ama na wapo (nokorɛ) no, | إِلَّا مَن تَوَلَّىٰ وَكَفَرَ ﴿٢٣﴾ |
| 24. Nyankopɔn de asotwee kɛseɛ no bɛtwe n'aso | فَيُعَذِّبُهُ ٱللَّهُ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَكْبَرَ ﴿٢٤﴾ |
| 25. Nokorɛ sɛ Yɛn hɔ na wɔbɛsan aba; | إِنَّ إِلَيْنَآ إِيَابَهُمْ ﴿٢٥﴾ |
| 26. Nokorɛ bio nso sɛ wɔn akontabuo da Yɛn so. | ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا حِسَابَهُم ﴿٢٦﴾ |

## 89. Al-Fajr

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Mede Ahomakye, | وَٱلْفَجْرِ ﴿١﴾ |
| 2. Ne Anadwo du no; | وَلَيَالٍ عَشْرٍ ﴿٢﴾ |
| 3. Ne (abɔdeɛ a egu) mmienu-mmienu ne Nea Ɔda mu Fua no, | وَٱلشَّفْعِ وَٱلْوَتْرِ ﴿٣﴾ |
| 4. Ne ɛberɛ a anadwo bɛfiri hɔ akɔ, di nse. | وَٱلَّيْلِ إِذَا يَسْرِ ﴿٤﴾ |
| 5. Enti nsedie wɔ woi mu de ma mmadwemmafoɔ? | هَلْ فِى ذَٰلِكَ قَسَمٌ لِّذِى حِجْرٍ ﴿٥﴾ |
| 6. Wonhunuu sɛdeɛ wo Wura Nyankopɔn de yɛɛ Aadfoɔ? | أَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِعَادٍ ﴿٦﴾ |
| 7. (Kuro) Iramfoɔ no, adan atenten wuranom a, | إِرَمَ ذَاتِ ٱلْعِمَادِ ﴿٧﴾ |
| 8. Yɛmmɔɔ wɔn sɛso (anaasɛ yenni wɔn adan no sɛso) wɔ asaase soɔ? | ٱلَّتِى لَمْ يُخْلَقْ مِثْلُهَا فِى ٱلْبِلَٰدِ ﴿٨﴾ |
| 9. Ɛne Samuudfoɔ no a, na wɔdwa abotan mu wɔ bonhwa no mu hɔ (deyɛ wɔn atenaeɛ no)? | وَثَمُودَ ٱلَّذِينَ جَابُوا۟ ٱلصَّخْرَ بِٱلْوَادِ ﴿٩﴾ |
| 10. Ɛne Farao, Asraafoɔ dɔm Wura, anaa sɛ ɛpa Wura (a, na ɔbɔ nneduafoɔ wɔ ɛpa mu no)? | وَفِرْعَوْنَ ذِى ٱلْأَوْتَادِ ﴿١٠﴾ |
| 11. Wɔn a wɔdii nsɛmɔnee wɔ asaase no so, | ٱلَّذِينَ طَغَوْا۟ فِى ٱلْبِلَٰدِ ﴿١١﴾ |
| 12. Enti maa bɔne dɔɔso pii wɔ soɔ no, | فَأَكْثَرُوا۟ فِيهَا ٱلْفَسَادَ ﴿١٢﴾ |

| | |
|---|---|
| 13. Wo Wura Nyankopɔn hwiee asotwe abaatwa guu wɔn so. | فَصَبَّ عَلَيۡهِمۡ رَبُّكَ سَوۡطَ عَذَابٍ ١٣ |
| 14. Nokorɛ sɛ, wo Wura Nyankopɔn tɛ hɔ rewɛn. | إِنَّ رَبَّكَ لَبِٱلۡمِرۡصَادِ ١٤ |
| 15. Onipa deɛ sɛ ne Wura Nyankopɔn sɔ no hwɛ, hyɛ no animuonyam, na Ɔyɛ no adom bi a, ɔka (de tu ne ho) sɛ: “Me Wura Nyankopɔn ahyɛ me animuonyam". | فَأَمَّا ٱلۡإِنسَٰنُ إِذَا مَا ٱبۡتَلَىٰهُ رَبُّهُۥ فَأَكۡرَمَهُۥ وَنَعَّمَهُۥ فَيَقُولُ رَبِّيٓ أَكۡرَمَنِ ١٥ |
| 16. Na mmom sɛ Ɔsɔ no hwɛ na Ɔma ne ho kyere no wɔ akɔnhoma ho (anaa sɛ Ɔma no hia no) a, ɔka sɛ: “Me Wura Nyankopɔn agu m’anim ase “. | وَأَمَّآ إِذَا مَا ٱبۡتَلَىٰهُ فَقَدَرَ عَلَيۡهِ رِزۡقَهُۥ فَيَقُولُ رَبِّيٓ أَهَٰنَنِ ١٦ |
| 17. Daabi (ɛnte saa), nanso monnfa obuo mma agyanka (anaa awisiaa), | كَلَّاۖ بَل لَّا تُكۡرِمُونَ ٱلۡيَتِيمَ ١٧ |
| 18. Afei monnhyɛ sɛ wɔdidi a, wɔma ahiafoɔ bi die: | وَلَا تَحَٰٓضُّونَ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلۡمِسۡكِينِ ١٨ |
| 19. Afei modi awugyadeɛ adefodepɛ so. | وَتَأۡكُلُونَ ٱلتُّرَاثَ أَكۡلٗا لَّمّٗا ١٩ |
| 20. Na modɔ sika ma no bro so; | وَتُحِبُّونَ ٱلۡمَالَ حُبّٗا جَمّٗا ٢٠ |
| 21. Daabi, sɛ asaase bubu na ɛyɛ gɔsɔgɔsɔ, | كَلَّآۖ إِذَا دُكَّتِ ٱلۡأَرۡضُ دَكّٗا دَكّٗا ٢١ |
| 22. Na wo Wura Nyankopɔn ba na Soro abɔfoɔ no to santen a, | وَجَآءَ رَبُّكَ وَٱلۡمَلَكُ صَفّٗا صَفّٗا ٢٢ |
| 23. Na saa Da no yɛde Amanehunu gya no ba a, saa Da no onipa bɛfa adwen anaasɛ ɔbɛtu ne ho fo, na deɛn mfasoɔ na adwen anaa afutuo no bɛyɛ ama no? | وَجِاْيٓءَ يَوۡمَئِذِۭ بِجَهَنَّمَۚ يَوۡمَئِذٖ يَتَذَكَّرُ ٱلۡإِنسَٰنُ وَأَنَّىٰ لَهُ ٱلذِّكۡرَىٰ ٢٣ |
| 24. Ɔbɛka sɛ: “Mehunuui a anka medii (dwuma pa) detoo m’anim maa me Daakye nkwa nna yi. | يَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي قَدَّمۡتُ لِحَيَاتِي ٢٤ |
| 25. Saa Da no asotwee a (Nyankopɔn de bɛtwe abɔneɛfoɔ no aso no) obiara ntumi ntwe bi saa, | فَيَوۡمَئِذٖ لَّا يُعَذِّبُ عَذَابَهُۥٓ أَحَدٞ ٢٥ |
| 26. Na sɛdeɛ Ɔbɛsi akyekyere (abɔneɛfoɔ no wɔ nkɔnsɔnkɔnsɔn mu no), obiara ntumi nkyekyeree bi saa da. | وَلَا يُوثِقُ وَثَاقَهُۥٓ أَحَدٞ ٢٦ |
| 27. (Yɛbɛka akyerɛ apapafoɔ no sɛ): “Ɔkra a w’akoma atɔ wo yamu, | يَٰٓأَيَّتُهَا ٱلنَّفۡسُ ٱلۡمُطۡمَئِنَّةُ ٢٧ |
| 28. San bra wo Wura Nyankopɔn hɔ, Wagye wo atom wonso wagye no atom. | ٱرۡجِعِيٓ إِلَىٰ رَبِّكِ رَاضِيَةٗ مَّرۡضِيَّةٗ ٢٨ |
| 29. Enti bɛka Menkoa no ho, | فَٱدۡخُلِي فِي عِبَٰدِي ٢٩ |
| 30. Na wura Me Soro aheman no mu’’. | وَٱدۡخُلِي جَنَّتِي ٣٠ |

# 90. Al-Balad

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Mede saa (Maka) kuro yi di nse sɛ: | لَآ أُقۡسِمُ بِهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ١ |
| 2. Wo (Ɔkɔmhyɛni) wowɔ saa kuro yi mu ho kwan. | وَأَنتَ حِلُّۢ بِهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ٢ |
| 3. Mesan de agya ne deɛ ɔwoeɛ di nse sɛ: | وَوَالِدٖ وَمَا وَلَدَ ٣ |
| 4. Nokorɛ, Yɛbɔɔ onipa wɔ nkodene, abenedie ne abɛbrɛsɛ mu. | لَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ فِي كَبَدٍ ٤ |
| 5. Anaa sɛ n’adwene yɛ no sɛ, obiara nni ne so tumi? | أَيَحۡسَبُ أَن لَّن يَقۡدِرَ عَلَيۡهِ أَحَدٞ ٥ |
| 6. Ɔka (de tu ne ho) sɛ: “Masɛe sika pii’’. | يَقُولُ أَهۡلَكۡتُ مَالٗا لُّبَدًا ٦ |
| 7. Anaa sɛ n’adwen yɛ no sɛ, obi nnhu no anaa? | أَيَحۡسَبُ أَن لَّمۡ يَرَهُۥٓ أَحَدٌ ٧ |
| 8. Yɛamma no ani mmienu,- | أَلَمۡ نَجۡعَل لَّهُۥ عَيۡنَيۡنِ ٨ |
| 9. Ɛna kɛterɛma ɛna anofafa mmienu? | وَلِسَانٗا وَشَفَتَيۡنِ ٩ |
| 10. Ɛna Yɛkyerɛ no (papa ne bɔne) akwan tempɔn mmienu no? | وَهَدَيۡنَٰهُ ٱلنَّجۡدَيۡنِ ١٠ |
| 11. Nanso ɔmmɔ ne ho mmɔden sɛ ɔbɛfa mmepɔ kwan no so. | فَلَا ٱقۡتَحَمَ ٱلۡعَقَبَةَ ١١ |
| 12. Ɛdeɛn na ɛbɛkyerɛ wo adeɛ a ɛyɛ mmepɔ kwan no? | وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡعَقَبَةُ ١٢ |
| 13. (Ɛne sɛ) wobɛma ɔdɔnkɔ faahodie; | فَكُّ رَقَبَةٍ ١٣ |
| 14. Anaa sɛ wobɛma ano duane wɔ ɛkɔm berɛ mu, | أَوۡ إِطۡعَٰمٞ فِي يَوۡمٖ ذِي مَسۡغَبَةٖ ١٤ |
| 15. Fama awisiaa a ɔyɛ busuani, | يَتِيمٗا ذَا مَقۡرَبَةٍ ١٥ |
| 16. Anaa sɛ ohiani a wabɔ fam (anaa ohiani buruburoo). | أَوۡ مِسۡكِينٗا ذَا مَتۡرَبَةٖ ١٦ |
| 17. Na afei ɔbɛka wɔn a, wɔagye (Nokorɛ no) adie no ho, na ɔde aboterɛ ne ntooboaseɛ no atu foɔ, na ɔde ahummɔborɔ no ho afutuo no nso atu foɔ. | ثُمَّ كَانَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلصَّبۡرِ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلۡمَرۡحَمَةِ ١٧ |
| 18. Saa nkorɔfoɔ no ne Nifa so foɔ no. | أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ ١٨ |
| 19. Wɔn a wɔapo Yɛn Nsɛm no nso, wɔn ne Benkum so foɔ no. | وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِنَا هُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ ١٩ |
| 20. Wɔn so na yɛde Egya no bɛkata atwa ahyia. | عَلَيۡهِمۡ نَارٞ مُّؤۡصَدَةُۢ ٢٠ |

# 91. As-Shams

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Mede Awia ne ne nhyerɛnee,

وَٱلشَّمۡسِ وَضُحَىٰهَا ١

2. Ne bosome, ɛberɛ a ɛbɛdi awia akyi,

وَٱلۡقَمَرِ إِذَا تَلَىٰهَا ٢

3. Ne adekyeɛ, ɛberɛ a ɛbɛda (awia) animuonyam no adi,

وَٱلنَّهَارِ إِذَا جَلَّىٰهَا ٣

4. Ne adesaeɛ, ɛberɛ a ɛbɛkata (abɔdeɛ) soɔ,

وَٱلَّيۡلِ إِذَا يَغۡشَىٰهَا ٤

5. Ne ɔsoro ne Nea Osii (ɔsoro no), anaa adeɛ a yɛde yɛɛ ɔsoro no,

وَٱلسَّمَآءِ وَمَا بَنَىٰهَا ٥

6. Ne Asaase ne Nea Ɔtrɛɛ (asaase no) mu,

وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا طَحَىٰهَا ٦

7. Ne (onipa) kraa, ne Nea Osiesiee no pɛpɛɛpɛ,

وَنَفۡسٖ وَمَا سَوَّىٰهَا ٧

8. Na Oyii deɛ ɛyɛ bɔne, ne deɛ ɛyɛ papa adi kyerɛɛ (ɔkra) no, di nse sɛ:

فَأَلۡهَمَهَا فُجُورَهَا وَتَقۡوَىٰهَا ٨

9. Nokorɛ, obi a ɔbɛyɛ ne kraa kronkron no adi nkonim.

قَدۡ أَفۡلَحَ مَن زَكَّىٰهَا ٩

10. Na nea ɔbɛtia ne kraa soɔ (anaa obegu ne kraa ho fii) no adi nkoguo.

وَقَدۡ خَابَ مَن دَسَّىٰهَا ١٠

11. Samuudfoɔ de wɔn atuateɛ poo (wɔn Nkɔmhyɛni Soalihu).

كَذَّبَتۡ ثَمُودُ بِطَغۡوَىٰهَآ ١١

12. Ɛberɛ a, wɔn mu tibɔneɛni no sɔre tee atua,

إِذِ ٱنۢبَعَثَ أَشۡقَىٰهَا ١٢

13. Nyankopɔn Somafoɔ (Soalihu) ka kyerɛɛ wɔn sɛ: “(Aboa no) yɛ Nyankopɔn yoma bedeɛ, enti moma no kwan na ɔnom nsuo (no bi).

فَقَالَ لَهُمۡ رَسُولُ ٱللَّهِ نَاقَةَ ٱللَّهِ وَسُقۡيَٰهَا ١٣

14. Nanso wɔbuu no ɔtorofo, na wɔkum (yoma bedeɛ) no. Enti wɔn Wura Nyankopɔn de wɔn bɔne sɛɛe wɔn pasaa kataa wɔn so pɛpɛɛpɛ.

فَكَذَّبُوهُ فَعَقَرُوهَا فَدَمۡدَمَ عَلَيۡهِمۡ رَبُّهُم بِذَنۢبِهِمۡ فَسَوَّىٰهَا ١٤

15. Na Nyankopɔn deɛ Ɔnsuro (deɛ Ɔyɛ biara) akyire asɛm.

وَلَا يَخَافُ عُقۡبَٰهَا ١٥

# 92. Al-Lail

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Mede ɛberɛ a, adesaeɛ bɛkata (biribiara) soɔ, | وَٱلَّيۡلِ إِذَا يَغۡشَىٰ ١ |
| 2. Ne ɛberɛ a adekyeɛ bɛhyerɛn, | وَٱلنَّهَارِ إِذَا تَجَلَّىٰ ٢ |
| 3. Ne Nea Ɔbɔɔ onini ne ɔbedeɛ, anaa adeɛ a yɛde bɔɔ onini ne ɔbedeɛ di nse sɛ: | وَمَا خَلَقَ ٱلذَّكَرَ وَٱلۡأُنثَىٰٓ ٣ |
| 4. “Nokorɛ, mo mmɔdemmɔ gu sonoko-sonoko”. | إِنَّ سَعۡيَكُمۡ لَشَتَّىٰ ٤ |
| 5. Enti obi a ɔbɛyɛ ayɛmyɛ, na ɔbɛsuro Nyankopɔn, (anaa ɔbɛyɛ ahwɛyie), | فَأَمَّا مَنۡ أَعۡطَىٰ وَٱتَّقَىٰ ٥ |
| 6. Na ɔbɛgye papa no (anaa) deɛ ɛyɛ no adie no, | وَصَدَّقَ بِٱلۡحُسۡنَىٰ ٦ |
| 7. Yɛbɛma kwan pa no ayɛ mmerɛ ama no bɔkɔɔ. | فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلۡيُسۡرَىٰ ٧ |
| 8. Na mmom obi a ɔbɛyɛ pɛpɛɛ ahwɛ ne ho sɛ ɔsom bo- | وَأَمَّا مَنۢ بَخِلَ وَٱسۡتَغۡنَىٰ ٨ |
| 9. Na ɔbɛpo papa no, | وَكَذَّبَ بِٱلۡحُسۡنَىٰ ٩ |
| 10. Yɛbɛma ahokyerɛ kwan no ayɛ bɔkɔɔ ama no de no akɔ ahokyerɛ mu. | فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلۡعُسۡرَىٰ ١٠ |
| 11. Ɛberɛ a ɔsɛɛɛ bɛba ne so no, n’agyapadeɛ no ho mma mfasoɔ mma no. | وَمَا يُغۡنِي عَنۡهُ مَالُهُۥٓ إِذَا تَرَدَّىٰٓ ١١ |
| 12. Ɛyɛ nokorɛ sɛ, Yɛn na yɛkyerɛ kwan, | إِنَّ عَلَيۡنَا لَلۡهُدَىٰ ١٢ |
| 13. Na ɛyɛ nokorɛ nso sɛ, Daakye no ne (saa wiase) a edi kan yi nyinaa yɛ Yɛn dea. | وَإِنَّ لَنَا لَلۡأٓخِرَةَ وَٱلۡأُولَىٰ ١٣ |
| 14. Enti Meretu mo fo fa Ogya tanaa no ho. | فَأَنذَرۡتُكُمۡ نَارٗا تَلَظَّىٰ ١٤ |
| 15. Obi nnkɔ mu, gye sɛ otibɔneni no; | لَا يَصۡلَىٰهَآ إِلَّا ٱلۡأَشۡقَى ١٥ |
| 16. (Otibɔneni) no a, ɔpo (Nokorɛ) na ɔdane n’akyi dema. | ٱلَّذِي كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ١٦ |
| 17. Nyamesuroni no nso bɛtwe ne ho afiri (ogya tanaa no) ho | وَسَيُجَنَّبُهَا ٱلۡأَتۡقَى ١٧ |
| 18. (Nyamesuroni) no a, oyi ne sika (Nyame nti) de te ne (kraa) ho no, | ٱلَّذِي يُؤۡتِي مَالَهُۥ يَتَزَكَّىٰ ١٨ |
| 19. Na ɛnni (n’adwene mu) sɛ (ɔde papa a ɔreyɛ no) rehwehwɛ adom akatua bi afiri obi hɔ. | وَمَا لِأَحَدٍ عِندَهُۥ مِن نِّعۡمَةٖ تُجۡزَىٰٓ ١٩ |
| 20. Na mmom ɔde hwehwɛ ne Wura Nyankopɔn Kokuroko no hɔ animuonyam. | إِلَّا ٱبۡتِغَآءَ وَجۡهِ رَبِّهِ ٱلۡأَعۡلَىٰ ٢٠ |
| 21. Na nokorɛ sɛ, n’ani bɛgye (deɛ Nyankopɔn de bɛma no no ho). | وَلَسَوۡفَ يَرۡضَىٰ ٢١ |

# 93. Ad-Duhaa

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Mede Anɔpa-wia nhyerɛnee no, | وَٱلضُّحَىٰ ١ |
| 2. Ne ɛberɛ a Anadwo ayɛ dinn no di nse sɛ: | وَٱلَّيۡلِ إِذَا سَجَىٰ ٢ |
| 3. (Ɔkɔmhyɛni), wo Wura Nyankopɔn mmpaa w'akyi, na N'ani nso nnyae wo ho gyeɛ. | مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ وَمَا قَلَىٰ ٣ |
| 4. Nokorɛ sɛ, Daakye no yɛ ma wo kyɛn seesei. | وَلَلۡأٓخِرَةُ خَيۡرٞ لَّكَ مِنَ ٱلۡأُولَىٰ ٤ |
| 5. Na wo Wura Nyankopɔn bɛkyɛ wo akyɛdeɛ a, w'ani bɛgye ho. | وَلَسَوۡفَ يُعۡطِيكَ رَبُّكَ فَتَرۡضَىٰٓ ٥ |
| 6. Wanya wo sɛ na wo yɛ agyanka, ɛna Ɔmaa wo tenaberɛ? | أَلَمۡ يَجِدۡكَ يَتِيمٗا فَـَٔاوَىٰ ٦ |
| 7. Ɛna Ɔnyaa wo sɛ worehwehwɛ kwan tenenee no, ɛna Ɔkyerɛɛ wo kwan? | وَوَجَدَكَ ضَآلّٗا فَهَدَىٰ ٧ |
| 8. Ɛna Onyaa wo sɛ ahia woɔ, ɛna Ɔmaa wonyaa wo ho? | وَوَجَدَكَ عَآئِلٗا فَأَغۡنَىٰ ٨ |
| 9. Enti awisiaa deɛ ɛnhyɛ no so. | فَأَمَّا ٱلۡيَتِيمَ فَلَا تَقۡهَرۡ ٩ |
| 10. Na ɔsrɛsrɛfoɔ (anaa) obisafoɔ nso ɛnka n'anim (anaa) ɛmpamo no, | وَأَمَّا ٱلسَّآئِلَ فَلَا تَنۡهَرۡ ١٠ |
| 11. Na mmom wo Wura Nyankopɔn adom no na bɔ ho dawuro. | وَأَمَّا بِنِعۡمَةِ رَبِّكَ فَحَدِّثۡ ١١ |

# 94. Al-Insiraah/Sharh

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. (Ɔkɔmhyɛni), Yɛmmuee anaa Yɛntrɛɛ w'akoma mu mmaa wo? | أَلَمۡ نَشۡرَحۡ لَكَ صَدۡرَكَ ١ |
| 2. Ɛna Yayi w'adesoa afri wo soɔ? | وَوَضَعۡنَا عَنكَ وِزۡرَكَ ٢ |
| 3. (Adesoa) no a na emu yɛ duru (ma wo) wɔ w'akyi no? | ٱلَّذِيٓ أَنقَضَ ظَهۡرَكَ ٣ |
| 4. Ɛna Yama woso wɔ animuonyam mu? | وَرَفَعۡنَا لَكَ ذِكۡرَكَ ٤ |
| 5. Nokorɛ sɛ, ahokyerɛ akyi ahotɔ na ɛwɔ hɔ. | فَإِنَّ مَعَ ٱلۡعُسۡرِ يُسۡرًا ٥ |
| 6. Nokorɛ sɛ, ahokyerɛ akyi ahotɔ na ɛwɔ hɔ. | إِنَّ مَعَ ٱلۡعُسۡرِ يُسۡرٗا ٦ |
| 7. Enti sɛ wowie (adwuma a yɛde ahyɛ wo nsa no a) kɔ so bɔ mmɔden, | فَإِذَا فَرَغۡتَ فَٱنصَبۡ ٧ |
| 8. Na fa w'adwen ne wo werɛ nyinaa hyɛ wo Wura Nyankopɔn mu. | وَإِلَىٰ رَبِّكَ فَٱرۡغَب ٨ |

# 95. At-Tin

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Mede Borɔdɔma ne Nkuu dua, | وَٱلتِّينِ وَٱلزَّيْتُونِ ١ |
| 2. Ne bepɔ Sinai, | وَطُورِ سِينِينَ ٢ |
| 3. Ne saa ahotɔ Kuro yi (Maka) di nse sɛ: | وَهَٰذَا ٱلْبَلَدِ ٱلْأَمِينِ ٣ |
| 4. Nokorɛ, Yabɔ onipa asi tebea papa paa so. | لَقَدْ خَلَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ فِىٓ أَحْسَنِ تَقْوِيمٍ ٤ |
| 5. Afei Yɛbɛsan abrɛ no ase akɔ fam paa. | ثُمَّ رَدَدْنَٰهُ أَسْفَلَ سَٰفِلِينَ ٥ |
| 6. Gye sɛ wɔn a wɔagye adie na wɔdii dwuma pa no, wɔn deɛ wɔn wɔ akatua (papa) a akwansideɛ biara nni ho anaa sɛ ɛtoɔ ntwa da. | إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَلَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ٦ |
| 7. Afei woi akyi ɛdeɛn na ɛmma wonnye (Nyankopɔn) Atemmuo no nnie? | فَمَا يُكَذِّبُكَ بَعْدُ بِٱلدِّينِ ٧ |
| 8. Enti ɛnnyɛ Nyankopɔn ne atemmufoɔ no mu Otemmufo? | أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِأَحْكَمِ ٱلْحَٰكِمِينَ ٨ |

# 96. Al-Alaq

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Bɔ wo Wura Nyankopɔn a Ɔbɔɔ adeɛ no din na kenkan; | ٱقْرَأْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلَّذِى خَلَقَ ١ |
| 2. (Wo Wura Nyankopɔn a) Ɔbɔɔ onipa firii mogya a abɔ toa mu. | خَلَقَ ٱلْإِنسَٰنَ مِنْ عَلَقٍ ٢ |
| 3. Kenkan na wo Wura Nyankopɔn ne Adom Hene no, | ٱقْرَأْ وَرَبُّكَ ٱلْأَكْرَمُ ٣ |
| 4. Ɔno na Ɔde twerɛdua kyerɛ adeɛ,- | ٱلَّذِى عَلَّمَ بِٱلْقَلَمِ ٤ |
| 5. Kyerɛ onipa adeɛ a onnim. | عَلَّمَ ٱلْإِنسَٰنَ مَا لَمْ يَعْلَمْ ٥ |
| 6. Daabi, nokorɛ sɛ onipa te atua, | كَلَّآ إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ لَيَطْغَىٰٓ ٦ |
| 7. Efiri sɛ, ɔhwɛ ne ho sɛ ɔsombo. | أَن رَّءَاهُ ٱسْتَغْنَىٰٓ ٧ |
| 8. Nokorɛ sɛ, wo Wura Nyankopɔn hɔ ne (onipa) nnkyi. | إِنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلرُّجْعَىٰٓ ٨ |
| 9. Wahunu obi a osi- | أَرَءَيْتَ ٱلَّذِى يَنْهَىٰ ٩ |
| 10. (Nyankopɔn) dɔnkɔ no kwan ɛberɛ a ɔrefrɛ Nyame? | عَبْدًا إِذَا صَلَّىٰٓ ١٠ |
| 11. Wahunu sɛ saa (nipa) no wɔ ɔkwan tenenee so? | أَرَءَيْتَ إِن كَانَ عَلَى ٱلْهُدَىٰٓ ١١ |

| | |
|---|---|
| 12. Anaa sɛ ɔhyɛ (amanfoɔ) sɛ wɔnsuro Nyame nyɛ ahwɛyie? | أَوۡ أَمَرَ بِٱلتَّقۡوَىٰٓ ١٢ |
| 13. Wahunu sɛ obu (Nokorɛ) no sɛ atorɔsɛm dane n'akyi dema? | أَرَءَيۡتَ إِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰٓ ١٣ |
| 14. Anaa sɛ onnim sɛ Nyankopɔn hunu (biribiara)? | أَلَمۡ يَعۡلَم بِأَنَّ ٱللَّهَ يَرَىٰ ١٤ |
| 15. Daabi, sɛ wannyae a, Yɛbɛsɔ ne moma puaa no mu; | كَلَّا لَئِن لَّمۡ يَنتَهِ لَنَسۡفَعَۢا بِٱلنَّاصِيَةِ ١٥ |
| 16. Nkontomponi, debɔneɛni moma puaa no. | نَاصِيَةٖ كَٰذِبَةٍ خَاطِئَةٖ ١٦ |
| 17. Na ɔnfrɛ n'aboafoɔ. | فَلۡيَدۡعُ نَادِيَهُۥ ١٧ |
| 18. Na Yɛbɛfrɛ (Amanehunu gya no mu Abɔfoɔ) Zabaaniya. | سَنَدۡعُ ٱلزَّبَانِيَةَ ١٨ |
| 19. Daabi, (Nkɔmhyɛni) entie no, na mmom wodeɛ fa w'anim butu fam na twe wo ho bɛn (Onyankopɔn). | كَلَّا لَا تُطِعۡهُ وَٱسۡجُدۡۤ وَٱقۡتَرِب۩ ١٩ |

# 97. Al-Qadr

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Nokorɛ sɛ, Yɛsianee (Qur'aan) wɔ Tumi anaasɛ Nhyehyɛe Anadwo no mu. | إِنَّآ أَنزَلۡنَٰهُ فِي لَيۡلَةِ ٱلۡقَدۡرِ ١ |
| 2. Na ɛdeɛn na ɛbɛkyerɛ wo sɛdeɛ Tumi anaa Nhyehyɛe Anadwo no si teɛ? | وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا لَيۡلَةُ ٱلۡقَدۡرِ ٢ |
| 3. Tumi anaa Nhyehyɛe Anadwo no (mu nhyira) kyɛn bosome apem. | لَيۡلَةُ ٱلۡقَدۡرِ خَيۡرٞ مِّنۡ أَلۡفِ شَهۡرٖ ٣ |
| 4. Soro Abɔfoɔ ne Honhom no (Gabriel) siane (fri soro ba asaase so) wɔ (saa Anadwo no) mu wɔ wɔn Wura Nyankopɔn akwamma mu dema dwumadie biara. | تَنَزَّلُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ فِيهَا بِإِذۡنِ رَبِّهِم مِّن كُلِّ أَمۡرٖ ٤ |
| 5. (Saa Anadwo no yɛ) asomdwoeɛ nko ara kosi sɛ ahomakye bɛba. | سَلَٰمٌ هِيَ حَتَّىٰ مَطۡلَعِ ٱلۡفَجۡرِ ٥ |

# 98. Al-Bayyina

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Wɔn a wapo nokorɛ a, wɔwɔ wɔn a yɛmaa wɔn Nyamesom ho Nwoma no mu, ne abosomsomfoɔ no na wɔnntwe wɔn ho mfri (neyɛɛ bɔne ho) kɔpem sɛ, nyinasoɔ pefee no baa wɔn hɔ.

لَمۡ يَكُنِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ
ٱلۡكِتَٰبِ وَٱلۡمُشۡرِكِينَ مُنفَكِّينَ حَتَّىٰ
تَأۡتِيَهُمُ ٱلۡبَيِّنَةُ ١

2. Ɔsomafoɔ a ɔfiri Nyankopɔn hɔ rekenkan Nwoma a emu nsɛm korogyee (kyerɛ wɔn).

رَسُولٞ مِّنَ ٱللَّهِ يَتۡلُواْ صُحُفٗا مُّطَهَّرَةٗ
٢

3. Emu na Nwoma (a mmara nsɛm ne ntotoeɛ pa ne ahyɛdeɛ a), edi mmu no wɔ.

فِيهَا كُتُبٞ قَيِّمَةٞ ٣

4. Wɔn a yɛmaa wɔn Nyamesom ho Nwoma no na wɔn ntɛm mpaapaee, kɔpem akyire yi a, nyinasoɔ ne nkyerɛkyerɛ mu pefee no baa wɔn hɔ.

وَمَا تَفَرَّقَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ إِلَّا
مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَتۡهُمُ ٱلۡبَيِّنَةُ ٤

5. Yanhyɛ wɔn (sɛ wɔn nyɛ hwee) na mmom (deɛ yɛhyɛɛ wɔn) ne sɛ wɔnsom Nyankopɔn wɔ nokorɛ die mu, na wɔnfa ɔsom ma Ɔno nko ara wɔ anidie ne nokorɛ mu, na wɔnfrɛ Nyame wɔ ne brɛ mu, na wɔnyi Zaka; na ɛno ne ɛkwan a ɛkɔ ɔsom a ɛtene no soɔ.

وَمَآ أُمِرُوٓاْ إِلَّا لِيَعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مُخۡلِصِينَ لَهُ
ٱلدِّينَ حُنَفَآءَ وَيُقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ
وَيُؤۡتُواْ ٱلزَّكَوٰةَۚ وَذَٰلِكَ دِينُ ٱلۡقَيِّمَةِ ٥

6. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔpo nokorɛ no a wɔwɔ wɔn a yɛmaa wɔn Nyamesom ho Nwoma no mu, ne abosomsomfoɔ no bɛkɔ Amanehunu gya mu. Wɔbɛtena mu afe bɔɔ. Saa nkorɔfoɔ no ne abɔdeɛ bɔne no.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ
وَٱلۡمُشۡرِكِينَ فِي نَارِ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ
فِيهَآۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ شَرُّ ٱلۡبَرِيَّةِ ٦

7. Nokorɛ sɛ, wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no, saa nkorɔfoɔ no ne abɔdeɛ papa no.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
أُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ خَيۡرُ ٱلۡبَرِيَّةِ ٧

8. Wɔn akatua wɔ wɔn Wura Nyankopɔn hɔ; (ɛne) Aheman no a ɛwɔ hɔ daa a nsubɔnten nenam aseɛ no. Emu na wɔbɛtena afe bɔɔ. Nyankopɔn agye wɔn atum, ɛna wɔn nso agye no atum. Saa akyɛdeɛ (no) wɔ obi a osuro ne Wura Nyankopɔn.

جَزَآؤُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡ جَنَّٰتُ عَدۡنٖ تَجۡرِي
مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۖ
رَّضِيَ ٱللَّهُ عَنۡهُمۡ وَرَضُواْ عَنۡهُۚ ذَٰلِكَ
لِمَنۡ خَشِيَ رَبَّهُۥ ٨

# 99. Az-Zilzaal

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Sɛ asaase woso ne nwosoeɛ no a, | إِذَا زُلۡزِلَتِ ٱلۡأَرۡضُ زِلۡزَالَهَا ١ |
| 2. Na asaase yi n’adesoa no firi adi a, | وَأَخۡرَجَتِ ٱلۡأَرۡضُ أَثۡقَالَهَا ٢ |
| 3. Na onipa ka sɛ: “Ɛdeɛn na aba asaase soɔ a?” | وَقَالَ ٱلۡإِنسَٰنُ مَا لَهَا ٣ |
| 4. Saa Da no asaase bɛbɔ n’amaneɛ. | يَوۡمَئِذٖ تُحَدِّثُ أَخۡبَارَهَا ٤ |
| 5. Efiri sɛ, wo Wura Nyankopɔn na ayi no adi na Wahyɛ noɔ, | بِأَنَّ رَبَّكَ أَوۡحَىٰ لَهَا ٥ |
| 6. Saa Da no nnipa bepue akuoakuo sononkosononko akɔhwɛ wɔn nwuma. | يَوۡمَئِذٖ يَصۡدُرُ ٱلنَّاسُ أَشۡتَاتٗا لِّيُرَوۡاْ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٦ |
| 7. Obi a ɔbɛdi dwuma pa bi a emu duro ketekete te sɛ aboboaa a (onipa) ani ntumi nhunu no (saa nipa no) bɛhunu (n'adeɛ). | فَمَن يَعۡمَلۡ مِثۡقَالَ ذَرَّةٍ خَيۡرٗا يَرَهُۥ ٧ |
| 8. (Saa ara) nso na obi a, ɔbɛdi dwuma bɔne bi a emu duro ketekete te sɛ aboboaa a (onipa) ani ntumi nhunu no (ɔno nso) bɛhunu (n'adeɛ). | وَمَن يَعۡمَلۡ مِثۡقَالَ ذَرَّةٖ شَرّٗا يَرَهُۥ ٨ |

# 100. Al-Aadiyaat

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Mede (apɔnkɔ a wɔrekɔ sa) na wɔretu mmirika home tehyetehye no di nse, | وَٱلۡعَٰدِيَٰتِ ضَبۡحٗا ١ |
| 2. Ne wɔn tɔte a (etia ɛboɔ so a), na ate gya no nso di nse. | فَٱلۡمُورِيَٰتِ قَدۡحٗا ٢ |
| 3. Na wɔkɔto hyɛ (atamfoɔ no) so anɔpa tutuutu no di nse. | فَٱلۡمُغِيرَٰتِ صُبۡحٗا ٣ |
| 4. Na ɛma mfuturo tu kɔ wiem, | فَأَثَرۡنَ بِهِۦ نَقۡعٗا ٤ |
| 5. Na wɔbɔ wura (atamfoɔ no) dɔm no mu no di nse sɛ: | فَوَسَطۡنَ بِهِۦ جَمۡعًا ٥ |
| 6. Nokorɛ onipa ayi ne Wura Nyankopɔn bonniayɛ; | إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لِرَبِّهِۦ لَكَنُودٞ ٦ |
| 7. Ɛyɛ nokorɛ sɛ, ɔno ara di ho adanseɛ saa; | وَإِنَّهُۥ عَلَىٰ ذَٰلِكَ لَشَهِيدٞ ٧ |
| 8. Ɛyɛ nokorɛ nso sɛ onipa pɛ adepa paa ma no boro so. | وَإِنَّهُۥ لِحُبِّ ٱلۡخَيۡرِ لَشَدِيدٌ ٨ |
| 9. Anaasɛ ɔnnim sɛ, sɛ adeɛ a ɛwɔ adaka-mena mu no firi adi a, | أَفَلَا يَعۡلَمُ إِذَا بُعۡثِرَ مَا فِي ٱلۡقُبُورِ ٩ |

| | |
|---|---|
| 10. Na adeɛ a ɛwɔ (onipa) akoma mu nso da adi a, | وَحُصِّلَ مَا فِي ٱلصُّدُورِ ١٠ |
| 11. Saa Da no ɛyɛ nokorɛ sɛ (onipa bɛhunu sɛ) wɔn Wura Nyankopɔn ne wɔn (dwuma a wɔdiiɛ no ho) amanebɔ Wura. | إِنَّ رَبَّهُم بِهِمۡ يَوۡمَئِذٖ لَّخَبِيرُۢ ١١ |

## 101. Al-Qaari’a

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Dede ne Gyegyeegye (Da) no; | ٱلۡقَارِعَةُ ١ |
| 2. Ɛdeɛn ne Dede ne Gyegyeegye (Da) no? | مَا ٱلۡقَارِعَةُ ٢ |
| 3. Ɛdeɛn na ɛbɛkyerɛ wo sɛdeɛ dede ne Gyegyeegye (Da) no siteɛ? | وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡقَارِعَةُ ٣ |
| 4. (Ɛyɛ) Da a onipa bɛyɛ sɛ akɔbɔnsɔ a, wabɔ asanteɛ. | يَوۡمَ يَكُونُ ٱلنَّاسُ كَٱلۡفَرَاشِ ٱلۡمَبۡثُوثِ ٤ |
| 5. Na mmepɔ nso bɛyɛ sɛ aboa nwii a ɛrehu korɔ. | وَتَكُونُ ٱلۡجِبَالُ كَٱلۡعِهۡنِ ٱلۡمَنفُوشِ ٥ |
| 6. (Saa Da no) obi a yɛbɛsusu (ne papa a ɔyɔeɛ na) emu bɛyɛ duro (akyɛn ne bɔne) no, | فَأَمَّا مَن ثَقُلَتۡ مَوَٰزِينُهُۥ ٦ |
| 7. Ɔbɛnya asetena pa. | فَهُوَ فِي عِيشَةٖ رَّاضِيَةٖ ٧ |
| 8. Na mmom obi a ne (papa a ɔyɔeɛ) mu bɛyɛ hare (akyɛn ne bɔne) no, | وَأَمَّا مَنۡ خَفَّتۡ مَوَٰزِينُهُۥ ٨ |
| 9. ‘Haawiya’ na ɛbɛyɛ oni. | فَأُمُّهُۥ هَاوِيَةٞ ٩ |
| 10. Na ɛdeɛn na ɛbɛkyerɛ wo sɛdeɛ ‘Haawiya’ no siteɛ? | وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا هِيَهۡ ١٠ |
| 11. Ɛyɛ Ogya tanaa a, ano yɛ hye papaapa. | نَارٌ حَامِيَةُۢ ١١ |

## 102. At-Takaasur

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. (Wiase ahonyadeɛ) dodoɔ ho apere-apereɛ asi mo aso. | أَلۡهَىٰكُمُ ٱلتَّكَاثُرُ ١ |
| 2. (Mode no saa ara) kosi sɛ mobɛkɔ akɔsra adakamena (anaasɛ mobɛwuo). | حَتَّىٰ زُرۡتُمُ ٱلۡمَقَابِرَ ٢ |
| 3. Daabi, sɛdeɛ ɛteɛ biara no mobɛhunu. | كَلَّا سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٣ |
| 4. Daabi bio, sɛdeɛ ɛteɛ biara no mobɛhunu. | ثُمَّ كَلَّا سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٤ |
| 5. Daabi, sɛ anka monim no wɔ nimdeɛ pefee mu a, | كَلَّا لَوۡ تَعۡلَمُونَ عِلۡمَ ٱلۡيَقِينِ ٥ |

| | |
|---|---|
| 6. Anka nokorɛ sɛ mobɛhunu Amanehunu gya no (wɔ wiase). | لَتَرَوُنَّ ٱلْجَحِيمَ ٦ |
| 7. Ansa na moahunu no ani kann (wɔ Atemmuda) | ثُمَّ لَتَرَوُنَّهَا عَيْنَ ٱلْيَقِينِ ٧ |
| 8. Afei saa Da no yɛbɛbisa mo adom akyɛdeɛ (a yɛde maa mo degyee moani wɔ wiase) no ho asɛm. | ثُمَّ لَتُسْـَٔلُنَّ يَوْمَئِذٍ عَنِ ٱلنَّعِيمِ ٨ |

## 103. Al-Asr

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. (Nyankopɔn) de ɛberɛ no di nse sɛ: | وَٱلْعَصْرِ ١ |
| 2. Nokorɛ, onipa wɔ berɛguo mu, | إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ لَفِى خُسْرٍ ٢ |
| 3. Gye sɛ wɔn a wɔagye adie na wɔdi dwuma pa no, na wɔde Nokorɛ no tu (amanfoɔ) foɔ, san de aboterɛ ne ntooboaseɛ no kasa kyerɛ (nnipa) | إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَتَوَاصَوْا۟ بِٱلْحَقِّ وَتَوَاصَوْا۟ بِٱلصَّبْرِ ٣ |

## 104. Al-Humaza

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Due nka (onipa) biara a, odi nsekuro, yɛ wetɛkyerɛ, ka nkyisɛm. | وَيْلٌ لِّكُلِّ هُمَزَةٍ لُّمَزَةٍ ١ |
| 2. Saa (nipa) no a, waboa sika ano agu hɔ na ɔkan (na ɔnnfa bi nnyɛ Nyame adwuma no), | ٱلَّذِى جَمَعَ مَالًا وَعَدَّدَهُۥ ٢ |
| 3. Ɔdwen sɛ ne sika no bɛma no atena ase afe bɔɔ. | يَحْسَبُ أَنَّ مَالَهُۥٓ أَخْلَدَهُۥ ٣ |
| 4. Daabi da, ampa sɛ yɛbɛto no ama no akɔhwe Deɛ ebubu (biribiara) pasaa no mu. | كَلَّا ۖ لَيُنۢبَذَنَّ فِى ٱلْحُطَمَةِ ٤ |
| 5. Na ɛdeɛn na ɛbɛkyerɛ wo Deɛ ebubu (biribiara) pasaa no? | وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا ٱلْحُطَمَةُ ٥ |
| 6. (Ɛyɛ) Onyankopɔn (abufuhyeɛ) gya bi a yasɔ ano paa- | نَارُ ٱللَّهِ ٱلْمُوقَدَةُ ٦ |
| 7. A, epue wɔ (onipa) akoma mu. | ٱلَّتِى تَطَّلِعُ عَلَى ٱلْأَفْـِٔدَةِ ٧ |
| 8. Nokorɛ sɛ yɛde (saa gya no) bɛkata wɔn so atwa ahyia- | إِنَّهَا عَلَيْهِم مُّؤْصَدَةٌ ٨ |
| 9. (Agu wɔn mpokyerɛ amantam wɔn) wɔ adum akɛseɛ a ɛtrɛ bi mu. | فِى عَمَدٍ مُّمَدَّدَةٍ ٩ |

## 105. Al-Fiil

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. (Ɔkɔmhyɛni), wonhunuu sɛdeɛ wo Wura (Nyankopɔn) de yɛɛ Asonofoɔ no? | أَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِأَصْحَٰبِ ٱلْفِيلِ ١ |
| 2. Wamma wɔn adwen (bɔne) no annyɛ kwa? | أَلَمْ يَجْعَلْ كَيْدَهُمْ فِى تَضْلِيلٍ ٢ |
| 3. Ɛberɛ a Ɔsomaa nnomaa akuo-akuo baa wɔn so, | وَأَرْسَلَ عَلَيْهِمْ طَيْرًا أَبَابِيلَ ٣ |
| 4. Maa wɔbɛtotoo abo a, yato a efri ‘Sijiil’ mu bobɔɔ wɔn. | تَرْمِيهِم بِحِجَارَةٍ مِّن سِجِّيلٍ ٤ |
| 5. Yɛɛ wɔn pasaa sɛ wira a mmoa aweɛ. | فَجَعَلَهُمْ كَعَصْفٍ مَّأْكُولٍۭ ٥ |

## 106. Quraish

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Deɛ akokwa Quraishfoɔ no, | لِإِيلَٰفِ قُرَيْشٍ ١ |
| 2. Deɛ akokwa wɔn a ɛne akwantuo a wɔtu no wɔ awɔ berɛ ne ahuhu berɛ mu no nti, | إِۦلَٰفِهِمْ رِحْلَةَ ٱلشِّتَآءِ وَٱلصَّيْفِ ٢ |
| 3. Wɔnsom Efie wei (Ka’ba) Wura. | فَلْيَعْبُدُوا۟ رَبَّ هَٰذَا ٱلْبَيْتِ ٣ |
| 4. (Nyankopɔn) no a, Ɔbɔ wɔn akɔnhoma fri ɔkɔm mu, na Ɔma wɔn akomatɔyamu firi ehuu mu no. | ٱلَّذِىٓ أَطْعَمَهُم مِّن جُوعٍ وَءَامَنَهُم مِّنْ خَوْفٍۭ ٤ |

## 107. Al-Maa’uun

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Wahunu nea ɔsom nkontompo som (anaa) ɔfa Atemmuo no atorɔsɛm no? | أَرَءَيْتَ ٱلَّذِى يُكَذِّبُ بِٱلدِّينِ ١ |
| 2. Saa (nipa no) bi ne obi a, ɔpamo agyanka. | فَذَٰلِكَ ٱلَّذِى يَدُعُّ ٱلْيَتِيمَ ٢ |
| 3. Na ɔnhyɛ (amanfoɔ) sɛ wɔdidi a wɔma ahiafoɔ no nso bi. | وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلْمِسْكِينِ ٣ |
| 4. Enti due nka Nyamefrɛfoɔ no. | فَوَيْلٌ لِّلْمُصَلِّينَ ٤ |
| 5. Wɔn a, wɔbu wɔn ani gu wɔn Nyamefrɛ soɔ no; | ٱلَّذِينَ هُمْ عَن صَلَاتِهِمْ سَاهُونَ ٥ |
| 6. Wɔn a wɔyɛ yɛkyerɛ, | ٱلَّذِينَ هُمْ يُرَآءُونَ ٦ |
| 7. Na wɔsi mmoa ho kwan. | وَيَمْنَعُونَ ٱلْمَاعُونَ ٧ |

# 108. Al-Kawsar

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. (Ɔkɔmhyɛni), Yakyɛ wo akyɛdeɛ a ɛdɔɔso. | إِنَّآ أَعۡطَيۡنَٰكَ ٱلۡكَوۡثَرَ ١ |
| 2. Enti fa wo mpaebɔ ma wo Wura Nyankopɔn na bɔ okum afɔdeɛ. | فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَٱنۡحَرۡ ٢ |
| 3. Nokorɛ sɛ, obia ɔtan woɔ no, ɔno na ɔyɛ ɔkɔntɛkorɔ a n'ase ahyeɛ. | إِنَّ شَانِئَكَ هُوَ ٱلۡأَبۡتَرُ ٣ |

# 109. Al-Kaafiruun

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. (Ɔkɔmhyɛni), ka sɛ: "(Kaafirfoɔ) boniayɛfoɔ, | قُلۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡكَٰفِرُونَ ١ |
| 2. Mennsom adeɛ a mosom. | لَآ أَعۡبُدُ مَا تَعۡبُدُونَ ٢ |
| 3. Ɛna monso monnsom Nea mesom no. | وَلَآ أَنتُمۡ عَٰبِدُونَ مَآ أَعۡبُدُ ٣ |
| 4. Na ɛmma sɛ mɛsom adeɛ a mosom, | وَلَآ أَنَا۠ عَابِدٞ مَّا عَبَدتُّمۡ ٤ |
| 5. Ɛna monso monnsom Nea mesom no, | وَلَآ أَنتُمۡ عَٰبِدُونَ مَآ أَعۡبُدُ ٥ |
| 6. Mosom wɔ mo, menso mesom wɔ me. | لَكُمۡ دِينُكُمۡ وَلِيَ دِينِ ٦ |

# 110. An-Nasr

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Sɛ Nyankopɔn mmoa ne Nkonimdie no ba a, | إِذَا جَآءَ نَصۡرُ ٱللَّهِ وَٱلۡفَتۡحُ ١ |
| 2. Wobɛhunu sɛ nnipa rewura Onyankopɔn som no mu akuo-akuo. | وَرَأَيۡتَ ٱلنَّاسَ يَدۡخُلُونَ فِي دِينِ ٱللَّهِ أَفۡوَاجٗا ٢ |
| 3. Enti bɔ wo Wura Nyankopɔn abodin na srɛ Ne hɔ bɔnefakyɛ, nokorɛ sɛ Ɔno na Ɔde bɔne kyɛ. | فَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ وَٱسۡتَغۡفِرۡهُۚ إِنَّهُۥ كَانَ تَوَّابَۢا ٣ |

## 111. Al-Masad/Al-Lahab

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Abii Lahab nsa asopa, na ɔbɛsopa. تَبَّتۡ يَدَآ أَبِي لَهَبٖ وَتَبَّ ١

2. N'ahonyadeɛ ne deɛ nensa aka biara ho mma mfasoɔ mma no. مَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُ مَالُهُۥ وَمَا كَسَبَ ٢

3. Yɛbɛhye no wɔ Ogya a ɛwɔ ogyaframa no mu. سَيَصۡلَىٰ نَارٗا ذَاتَ لَهَبٖ ٣

4. Ɔne ne yere no a, ɔsoa nnyentia no. وَٱمۡرَأَتُهُۥ حَمَّالَةَ ٱلۡحَطَبِ ٤

5. Ahoma a yawɔ no mmɛsa na bɛgu ne kɔn mu. فِي جِيدِهَا حَبۡلٞ مِّن مَّسَدِۭ ٥

## 112. Al-Ikhlaas

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. (Ɔkɔmhyɛni), ka sɛ: Ɔno Nyankopɔn Ɔyɛ Baako. قُلۡ هُوَ ٱللَّهُ أَحَدٌ ١

2. Onyankopɔn, Ɔno na Ɔde Ne ho (na abɔdeɛ nyinaa dane no). ٱللَّهُ ٱلصَّمَدُ ٢

3. Wannwo ba, na obi nso annwo no, لَمۡ يَلِدۡ وَلَمۡ يُولَدۡ ٣

4. Na obiara nso ntesɛ Ɔno, anaa sɛ yɛde no susu no. وَلَمۡ يَكُن لَّهُۥ كُفُوًا أَحَدُۢ ٤

## 113. Al-Falaq

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

1. Ka sɛ: Mehwehwɛ ntwitwagyeɛ firi ahomakye Wura no hɔ. قُلۡ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلۡفَلَقِ ١

2. Ɛfa adeɛ a Wabɔ (biara) bɔne ho. مِن شَرِّ مَا خَلَقَ ٢

3. (Mesan hwehwɛ sɛ, ɔntwitwa nye me) wɔ esum mu bɔne mu, sɛ esum ba a; وَمِن شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ ٣

4. (Mesan mesu frɛ no sɛ ɔntwitwa nye me) wɔ Nkabrekyerefoɔ a wɔbɔ apɔ tete ntasuo gu soɔ no bɔne mu; وَمِن شَرِّ ٱلنَّفَّٰثَٰتِ فِي ٱلۡعُقَدِ ٤

5. (Mesu frɛ no bio sɛ, ɔntwitwa nye me) wɔ ahoɔyaafoɔ bɔne mu, sɛ wɔyɛ ahoɔyaa a. وَمِن شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ ٥

# 114. An-Naas

**Onyankopɔn din mu, Ahummɔborɔ Hene, Ɔdɛɛfoɔ Hene,**

| | |
|---|---|
| 1. Ka sɛ: "Mehwehwɛ ntwitwagyeɛ firi nnipa Wura ( Nyankopɔn ) no hɔ. | قُلۡ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلنَّاسِ ۝١ |
| 2. Nipa Hene hɔ. | مَلِكِ ٱلنَّاسِ ۝٢ |
| 3. Nnipa Nyankopɔn no, | إِلَٰهِ ٱلنَّاسِ ۝٣ |
| 4. (Sɛ, Ɔntwitwa ngye me) mfiri ɔbonsam daadaafoɔ a, (ɔdaadaa nnipa wie a) na watwe ne ho no bɔne mu. | مِن شَرِّ ٱلۡوَسۡوَاسِ ٱلۡخَنَّاسِ ۝٤ |
| 5. Ɔbonsam a ɔdaadaa nnipa wɔ akoma mu no. | ٱلَّذِي يُوَسۡوِسُ فِي صُدُورِ ٱلنَّاسِ ۝٥ |
| 6. Ɛfiri Jinn (mmoatia) ne nnipa bonsam (nyinaa bɔne mu). | مِنَ ٱلۡجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ ۝٦ |

## Suura ahodoɔ hyehyɛbea nhwehwɛe

